# MOSE NHOMA A EDI KAN
## ANAA
# GENESIS

### Ti 1

*Adebɔ*

Mfiase no Onyankopɔn bɔɔ ɔsoro ne
asase. 2 Na asase yɛ sakasaka ne
hunu, na esum wɔ ebun no ani, na Onya-
nkopɔn honhom butuw nsu no ani.
3 Na Onyankopɔn kae sɛ: Ɛnyɛ hann!
Na ɛyɛɛ hann. 4 Na Onyankopɔn huu
hann no sɛ eye. Na Onyankopɔn paee
hann ne sum no mu. 5 Na Onya-
nkopɔn frɛɛ hann no sɛ awia, na esum no
de, ɔfrɛɛ no anadwo. Na ade sae, na
ade kyee, da a edi kan nen.
6 Na Onyankopɔn kae sɛ: Ntrɛwmu
mmra nsu no ntam, na ɛmmɛpae nsu ne
nsu no mu. 7 Na Onyankopɔn yɛɛ ahun
mu ntrɛwmu, na ɔpaee nsu a ɛwɔ
ntrɛwmu no ase ne nsu a ɛwɔ ntrɛwmu
no so no mu. Na ɛyɛɛ sa. 8 Na
Onyankopɔn frɛɛ ntrɛwmu no ɔsoro.
Na ade sae, na ade kyee, da a etia
abien nen.
9 Na Onyankopɔn kae sɛ: Nsu a ɛwɔ
ɔsoro ase no mmoaboa ano wɔ faako, na
wonhu asase kesee. Na ɛyɛɛ sa.
10 Na Onyankopɔn frɛɛ kesee no asase,
na nsu mmoaano no, ɔfrɛɛ no ɛpo. Na
Onyankopɔn hui sɛ eye.
11 Na Onyankopɔn kae sɛ: Asase
mfuw wura frɔmfrɔm, nhaban a ɛsow
aba, nnua a ɛsow adua sɛnea ne su te a
n'aba wɔ mu, wɔ asase so. Na ɛyɛɛ sa.
12 Na asase fifii wura, nhaban a ɛsow
aba sɛnea ne su te, ne nnua a ɛsow adua
a n'aba wɔ mu sɛnea ne su te. Na
Onyankopɔn hui sɛ eye. 13 Na ade
sae, na ade kyee, da a ɛto so abiɛsa nen.
14 Na Onyankopɔn kae sɛ: Akanea
mmra ɔsoro ntrɛwmu no mu, na
ɛmmɛpae awia ne anadwo mu, na ɛnyɛ
nsɛnkyerɛnne ne bere nkyekyem ne nna
ne mfe; 15 na ɛnyɛ akanea wɔ ɔsoro
ntrɛwmu no mu, na ɛnharan asase so.
Na ɛyɛɛ sa. 16 Na Onyankopɔn yɛɛ
akanea akɛse abien no, ɔkanea kɛse no,
sɛ enni awia so, ne ɔkanea ketewa no,
sɛ enni anadwo so, ne nsoromma nso.
17 Na Onyankopɔn de sisii ɔsoro
ntrɛwmu no mu sɛ ɛnharan asase so,
18 na enni awia ne anadwo so, na
ɛmpae hann ne esum no mu. Na
Onyankopɔn hui sɛ eye. 19 Na ade
sae, na ade kyee, da a ɛto so anan nen.
20 Na Onyankopɔn kae sɛ: Nsu no
nnɔ abɔde a ɛte ase manyamanya, na
ntakraboa ntu mfa asase so ɔsoro
ntrɛwmu no ani. 21 Na Onyankopɔn
bɔɔ nsuboa akɛse ne abɔde a ɛte ase a
ɛkeka ne ho a ɛyɛ nsu mu manyamanya
nyinaa, sɛnea wɔn su te, ɛne nnomaa a
wɔwɔ ntaban nyinaa, sɛnea wɔn su te.
Na Onyankopɔn hui sɛ eye. 22 Na
Onyankopɔn hyiraa wɔn sɛ: Monwo, na
monnɔ, na monyɛ ɛpo mu nsu mu ma, na
ntakraboa nnɔɔso asase so. 23 Na ade
sae, na ade kyee, da a ɛto so anum nen.
24 Na Onyankopɔn kae sɛ: Asase
mma abɔde a ɛtete ase mfi mmra, sɛnea
wɔn su te; ntɔteboa ne mmoa a wɔwea
ne asase so mmoadoma, sɛnea wɔn su te.
Na ɛyɛɛ sa. 25 Na Onyankopɔn yɛɛ
asase so mmoadoma sɛnea wɔn su te, ne
ntɔteboa sɛnea wɔn su te, ne mmoa a
wɔwea fam nyinaa sɛnea wɔn su te.
Na Onyankopɔn hui sɛ eye.
26 Na Onyankopɔn kae sɛ: Momma
yɛnyɛ onipa wɔ yɛn suban so sɛ yɛn
sɛso, na wonni ɛpo mu mpataa ne wim
nnomaa ne ntɔteboa ne asase nyinaa ne
mmoa a wɔwea asase so nyinaa so.
27 Na Onyankopɔn bɔɔ onipa wɔ ne
suban so, Onyankopɔn suban so na
ɔbɔɔ no, ɔbarima ne ɔbea na ɔbɔɔ wɔn.

---

**1** Dwom 104; Aso 17, 24; Adi 4, 11; Heb 11, 3; Yoh 1, 1–3. **3** Dwom 33, 9; 2 Ko 4, 6.
**7** Dwom 19, 1. **9** 2 Pe 3, 5; Hiob 38, 8–11. **14** Dwom 74, 16. **16** Dwom 136, 7–9.
**26** Dwom 8, 5–8. **27** Efe 4, 24; Gen 2, 7; 2, 22; Mat 19, 4.

28 Na Onyankopɔn hyiraa wɔn, na
Onyankopɔn ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Monwo,
na monnɔ, na monyɛ asase so ma, na
monhyɛ so, na munni ɛpo mu mpataa ne
wim nnomaa ne mmoa a wɔkeka wɔn
ho wɔ asase so nyinaa so.
29 Na Onyankopɔn kae sɛ: Hwɛ,
mede nhaban a ɛsow aba nyinaa a ɛwɔ
asase nyinaa ani, ɛne nnua nyinaa a
adua a n'aba wɔ mu wɔ so mama mo sɛ
ɛnyɛ mo aduan. 30 Na asase so
mmoadoma nyinaa ne wim nnomaa
nyinaa ne mmoa a wɔwea asase so
nyinaa a ɔkra a ɛte ase wɔ wɔn mu no,
mede nhaban momono mama wɔn sɛ
wonni. Na ɛyɛɛ sa. 31 Na Onya-
nkopɔn huu nea ɔyɛe nyinaa, na hwɛ, eye
papa. Na ade sae, na ade kyee, da a
ɛto so asia nen.

## Ti 2

*Homeda*

Na wowiee ɔsoro ne asase ne emu
asafo nyinaa bɔ. 2 Na da a ɛto so ason
no, Onyankopɔn wiee n'adwuma a
ɔyɛe no, na da a ɛto so ason no, ɔhome
fii n'adwuma a ɔyɛe nyinaa ho. 3 Na
Onyankopɔn hyiraa da a ɛto so ason no,
na ɔtew ho, efisɛ ɛno mu na Onyankopɔn
home fii n'adwuma a ɔbɔe na ɔyɛe
nyinaa ho.

*Adebɔ su: Eden turo*

4 Eyinom ne ɔsoro ne asase awo
ntoatoaso wɔ wɔn bɔ a wɔbɔɔ wɔn no
mu, ɛda a Awurade Nyankopɔn yɛɛ
asase ne soro no. 5 Na afuw mu nnuaa
nyinaa nnya mmaa asase so, na afuw
mu nhaban nyinaa nnya mfifii, efisɛ
Awurade Nyankopɔn nnya ntɔɔ osu
nguu asase so ɛ, na onipa a ɔbɛdɔw
asase nni hɔ. 6 Na kusukuukuu fi
asase so foroe, na ɛfɔw asase ani
nyinaa. 7 Na Awurade Nyankopɔn de
fam dɔte nwenee onipa, na ohuw nkwa
home guu ne hwene mu, na onipa yɛɛ
ɔkra teasefo.
8 Na Awurade Nyankopɔn yɛɛ turo
bi wɔ Eden a ɛwɔ apuei fam, na ɔde
onipa a ɔnwenee no no traa hɔ. 9 Na
Awurade Nyankopɔn maa nnua ahorow
nyinaa a wɔhwɛ a, ɛyɛ fɛ, na eye sɛ wodi
fifii asase no so, ne nkwa dua a esi turo
no mfinimfini, ne papa ne bɔne hu dua.
10 Na asu bi fi Eden bɛfɔw turo no, na
efi hɔ ara na emu paapae yɛɛ nsuti
anan. 11 Nea edi kan no din de Pison,
ɛno na ɛkɔntɔn twa Hawila asase a sika
wɔ so no nyinaa ho; 12 na asase
no so sika ye; ɛhɔ na bedola ne
apopobibiribo wɔ. 13 Na asu a etia
abien no din de Gihon, ɛno na ɛkɔntɔn
twa Etiopia asase nyinaa ho. 14 Na
asu a ɛto so abiɛsa ne Hidekel, ɛno na
ɛsen wɔ Asiria apuei. Na asu a ɛto so
anan ne Eufrate.
15 Na Awurade Nyankopɔn de onipa
no koduaa Eden turom sɛ ɔnnɔw na
ɔnwɛn hɔ. 16 Na Awurade Nyankopɔn
hyɛɛ onipa no sɛ: Turom ha nnua
nyinaa, di bi. 17 Na papa ne bɔne
hu dua no de, nni, efisɛ da a wubedi bi
no, owu na wubewu. 18 Na Awurade
Nyankopɔn kae sɛ: Enye sɛ onipa nko
tra, mɛyɛ ne sɛso boafo mama no.
19 Na Awurade Nyankopɔn de dɔte
nwenee wuram mmoadoma nyinaa ne
wim nnomaa nyinaa, na ɔde wɔn baa
onipa no nkyɛn sɛ obehu sɛnea ɔbɛfrɛ
wɔn. Na nea onipa de frɛɛ abɔde a ɛte
ase biara no, ɛno ara ne ne din. 20 Na
onipa totoo afieboa nyinaa ne wim
nnomaa ne wuram mmoadoma nyinaa
din. Nanso onipa de, wɔannya ne sɛso
boafo amma no.
21 Na Awurade Nyankopɔn maa
nnahɔɔ tɔɔ onipa no so, na ɔdae, na oyii
ne mparow mu biako, na ɔde nam tuaa
anan mu. 22 Na Awurade Nyankopɔn
de mparow a oyi fii onipa no mu no yɛɛ
ɔbea, na ɔde no brɛɛ onipa no. 23 Na
onipa no kae sɛ: Afei me nnompe mu
dompe ne me honam mu nam ni. Oyi
na wɔbɛfrɛ no ɔbea, efisɛ ɔbarima mu na
woyii no fii. 24 Ne saa nti na ɔbarima
begyaw n'agya ne ne na, na ɔde ne ho
akɔbata ne yere ho, na wɔayɛ ɔhonam
koro. 25 Na wɔn baanu no deda
adagyaw, onipa no ne ne yere, na
wɔn ani nwu.

## Ti 3

*Onipa asoɔden*

Na ɔwɔ yɛ anifere kyɛn wuram
mmoadoma a Awurade Nyankopɔn yɛɛ
wɔn nyinaa. Na ɔka kyerɛɛ ɔbea no sɛ:

---

28 Aso 17, 26. — 2 Yoh 5, 17; Heb 4, 4, 10. 3 Ex 20, 8–11. 7 1 Ko 15, 45.
9 Gen 3, 22, 24; Adi 2, 7; 22, 2. 17 Rom 5, 12; 1 Ko 15, 21. 18 Mmb 31, 10–31.
22 1 Ko 11, 7–9, 12; 1 Ti 2, 13. 24 Mat 19, 5–6; Efe 5, 28–31. — 1 Adi 12, 9; 20, 2.

Ampa na Onyankopɔn aka sɛ: Munnni
turom ha nnua nyinaa bi? 2 Na ɔbea
no ka kyerɛɛ ɔwɔ no sɛ: Turom ha nnua
aba no, yedi bi, 3 nanso dua a esi turo no
mfinimfini no aba de, Onyankopɔn aka
sɛ: Munnni bi, nso mommfa mo nsa
nnka, na moanwu. 4 Na ɔwɔ no ka kye-
rɛɛ ɔbea no sɛ: Ɛnyɛ owu na mubewu:
5 na Onyankopɔn nim sɛ da a mubedi
bi no, mo ani bebue, na moayɛ sɛ Onya-
nkopɔn ahu papa ne bɔne.

6 Na ɔbea no hui sɛ dua no ye sɛ
wodi, na ɛyɛ aniwa fɛ, na dua no dɔ kɔn
na ɛbɛtew ani no, ɔtew n'aba no bi, na
odii, na ɔde bi maa ne kunu a ɔka ne ho
no nso, na odii. 7 Na wɔn baanu ani
buebuei, na wohui sɛ wɔdeda adagyaw,
na wɔpompam borɔdɔma ahaban yɛɛ
nkataanim fae.

8 Na wɔtee Awurade Nyankopɔn nka
sɛ ɔnam turom hɔ wɔ anwummere
mfare mu. Na onipa no ne ne yere
kohintaw fii Awurade Nyankopɔn anim
wɔ turom hɔ nnua mu. 9 Na Awurade
Nyankopɔn frɛɛ onipa no, na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: Wowɔ he? 10 Na ose: Metee wo
nka wɔ turom hɔ no, misuroe, efisɛ
meda adagyaw, na mihintawee. 11 Na
ɔkae sɛ: Hena na ɔka kyerɛɛ wo sɛ
woda adagyaw? Dua a mehyɛɛ wo sɛ nni
bi no na woadi yi? 12 Na onipa no se:
Ɔbea a wode no bɛkaa me ho no, ɔno na
ɔmaa me dua no aba bi na midii.
13 Na Awurade Nyankopɔn ka kyerɛɛ
ɔbea no sɛ: Ɛdɛn na woyɛɛ saa? Na ɔbea
no se: Ɔwɔ na ɔdaadaa me na midii.

14 Na Awurade Nyankopɔn ka kye-
rɛɛ ɔwɔ no sɛ: Sɛ woayɛ eyi nti, wɔa-
dome wo ntɔteboa ne wuram mmoa-
doma nyinaa mu. Wo yafunu so na
wobɛnantew, na woadi dɔte wo nkwa
nna nyinaa.

15 Na mede ɔtan mɛto wo ne ɔbea no
ntam, ɛne w'asefo ne n'asefo ntam.
Ɔno na ɔbɛbɔ wo ti, na wo nso woaka ne
nantin.

16 Ɔbea no de, ɔka kyerɛɛ no sɛ: Ɔdɔ
na mɛma wo yaw ne wo nyinsɛn mu
brɛ adɔɔso. Ɛyaw mu na wobɛwo mma,
na w'ani begyina wo kunu, na ɔno na
obedi wo so. 17 Na Adam de, ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Sɛ woatie wo yere nne, na
woadi dua a mehyɛɛ wo sɛ nni no bi nti,
wo nti wɔadome asase. Ɛyaw mu na
wubedidi so, wo nkwa nna nyinaa,
18 na nsɔe ne nnɛnkyɛnse na ebefifi ama
wo, na woadi afuw so ahaban. 19 W'a-
nim fifiri mu na wubedidi de akosi sɛ
wobɛsan akɔ dɔte mu, efisɛ emu na
woyii wo fii, na woyɛ dɔte, na dɔte mu
na wobɛsan akɔ.

20 Na onipa too ne yere din Hawa,
efisɛ ɔno na wayɛ ateasefo nyinaa na.
21 Na Awurade Nyankopɔn yɛɛ nhoma
ntade maa onipa ne ne yere de hyɛɛ wɔn.

22 Na Awurade Nyankopɔn kae sɛ:
Hwɛ, onipa no ayɛ sɛ yɛn mu biako hu
papa ne bɔne. Na afei, nea ɛbɛyɛ na
wanteɛ ne nsa antew nkwa dua no nso
bi anni antra ase daa nti, 23 Awurade
Nyankopɔn tuu no fii Eden turom hɔ sɛ
ɔnkɔdɔw asase a wɔfaa no fii mu no.
24 Na ɔpam onipa no, na ɔde Kerubim
ne gyaframa afoa a edi ahim besii Eden
turo no anim apuei fam sɛ wɔnwɛn
nkwa dua no ho kwan.

## Ti 4

*Kain ne Habe*

Na Adam huu ne yere Hawa, na
onyinsɛnee, na ɔwoo Kain, na ose:
Awurade adaworoma, manya ɔbarima.
2 Na ɔwoo ne nua Habel kaa ne ho.
Na Habel yɛɛ oguanhwɛfo, na Kain de,
ɔyɛɛ okuafo. 3 Na ɛbae sɛ nna bi akyi
no, Kain de afum nneɛma bɛyɛɛ Awu-
rade ayɛ. 4 Na Habel nso de ne nguan
mu mmakan ne wɔn a wɔadɔ no bi
bɛmae. Na Awurade ani sɔɔ Habel ne
n'ayɛyɛde no, 5 nanso Kain ne n'ayɛ-
yɛde de, n'ani ansɔ. Na Kain bo fuwii
pii, na omunae. 6 Na Awurade ka
kyerɛɛ Kain sɛ: Ɛdɛn nti na wo bo
afuw, na ɛdɛn nti na woamuna yi? 7 Sɛ
woyɛ yiye a, anka w'anim rentew
anaa? Na sɛ woanyɛ yiye a, bɔne
butuw ɔpon ano, na w'akyi kwan na
ɛhwehwɛ, nanso di no so.

8 Na Kain ne ne nua Habel kasae, na
ɛbae sɛ wɔwɔ afum no, Kain sɔre hyɛɛ
ne nua Habel, na okum no. 9 Na
Awurade ka kyerɛɛ Kain sɛ: Ɛhe na wo
nua Habel wɔ? Na ose: Minnim, me

---

**2** Gen 2, 16. **3** Gen 2, 17. **4** Yoh 8, 44. **6** Yak 1, 14; 1 Ti 2, 14. **7** Gen 2, 25. **8** Yer 23, 24. **13** 2 Ko 11, 3. **14** Yes 65, 25. **15** Gal 4, 4; 1 Yoh 3; 8; Heb 2, 14; Rom 16, 20; Yoh 14, 30; Adi 12, 17. **16** Efe 5, 22–23; 1 Ti 2, 11–12. **19** 2 Te 3, 10; Skf 12, 7. **22** Gen 3, 5. **24** Hes 10. — **4** Heb 11, 4. **7** Gal 5, 17; Rom 6, 12. **8** 1 Yoh 3, 12, 15.

nua so hwɛfo ne me anaa? 10 Na ose:
Ɛdɛn na woayɛ yi? Wo nua mogya nne
teɛm frɛ me fi asase so.
11 Na afei woadome wo afi asase a
abue n'ano agye wo nua mogya afi
wo nsam no so. 12 Sɛ wodɔw asase a,
ɛrenkɔ so mma wo ne nnɔbae bio,
wobɛyɛ ɔsɛnkyeni ne ɔkobɔfo wɔ asase
so. 13 Na Kain ka kyerɛɛ Awurade sɛ:
Me bɔne so ade so kyɛn sɛ metumi
masoa. 14 Hwɛ, woapam me nnɛ afi
asase so, na mehintaw mafi w'anim, na
mayɛ ɔsɛnkyeni ne kobɔfo wɔ asase so,
na obiara a obehu me no, obekum me.
15 Na Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛno nti
obiara a obekum Kain no, wobedi ne
were ahorow ason. Na Awurade yɛɛ
sɛnkyerɛnne bi maa Kain, na obiara a
obehu no no ankum no. 16 Na Kain fii
Awurade anim kɔe, na ɔkɔtraa Nod asa-
se so wɔ Eden apuei.

*Henok*

17 Na Kain huu ne yere, na onyinsɛ-
nee, na ɔwoo Henok. Na ɔkyekyeree
kurow bi, na ɔde ne ba Henok din too
kurow no. 18 Na wɔwoo Irad maa
Henok, na Irad woo Mehuyael, na
Mehuyael woo Metusael, na Metusael
woo Lamek.

*Lamek ne ne yerenom*

19 Na Lamek faa mmea baanu waree,
obiako din de Ada, na nea ɔka ho no din
de Sila. 20 Na Ada woo Yabal, ɔno na
ɔyɛ ntamadan mu ne mmoa ho trafo
agya. 21 Na ne nua din de Yubal, ɔno
na ɔyɛ asankubɔfo ne mmɛnhyɛnfo
nyinaa agya. 22 Na Sila nso woo
Tubal-Kain a ɔyɛ kɔbere ne dade ade
nyinaa atomfo agya. Na Tubal-Kain
ne nuabea ne Naama. 23 Na Lamek
ka kyerɛɛ ne yerenom sɛ:

Ada ne Sila, muntie me nne;
Lamek yerenom, monyɛ aso mma
m'asɛm:
Mikum ɔbarima sɛ opiraa me,
na mikum aberante sɛ ɔboroo me.
24 Na sɛ wodi Kain so were mpɛn ason
a,
Lamek de bɛyɛ aduɔson ason.

*Set ne Enos awo*

25 Na Adam huu ne yere bio, na
ɔwoo babarima, na ɔtoo no din Set
[ase ne: Nsiananmu] sɛ: Onyankopɔn
de ɔba foforo asi me Habel a Kain kum
no no ananmu.
26 Na Set nso, wɔwoo ba maa no, na
ɔtoo no din Enos. Ɛbere no mu na wofii
ase bɔɔ Awurade din.

## Ti 5

*Adam awo ntoatoaso nhoma*

Adam awo ntoatoaso nhoma ni: Da a
Onyankopɔn bɔɔ onipa no, ne suban so
na ɔyɛɛ no; 2 ɔbarima ne ɔbea na ɔbɔɔ
wɔn, na ohyiraa wɔn, na ɔtoo wɔn din
onipa, ɛda a ɔbɔɔ wɔn no.
3 Na Adam dii mfirihyia ɔha aduasa
na ɔwoo ba wɔ ne sɛso so sɛ ne suban,
na ɔtoo no din Set. 4 Na nna a Adam
woo Set no akyi no odii si mfirihyia aha-
nwɔtwe, na ɔwoo mmabarima ne mma-
bea. 5 Na Adam nna a odii nyinaa si
mfe ahankron aduasa, na owui.
6 Na Set dii mfirihyia ɔha ne anum
na ɔwoo Enos. 7 Na Set woo Enos no
akyi no, odii mfe ahanwɔtwe ne ason,
na ɔwoo mmabarima ne mmabea.
8 Na Set nna nyinaa si mfe ahankron
ne dumien, na owui.
9 Na Enos dii mfirihyia aduakron na
ɔwoo Kenan. 10 Na Enos woo Kenan
no akyi no, odii mfe ahanwɔtwe ne
dunnum, na ɔwoo mmabarima ne
mmabea. 11 Na Enos nna nyinaa si
mfe ahankron ne anum, na owui.
12 Na Kenan dii mfirihyia aduɔson
na ɔwoo Mahalaleel. 13 Na Kenan
woo Mahalaleel no akyi no, odii mfe
ahanwɔtwe aduanan, na ɔwoo mmaba-
rima ne mmabea. 14 Na Kenan nna
nyinaa si mfe ahankron ne du, na
owui.
15 Na Mahalaleel dii mfirihyia
aduosia anum na ɔwoo Yared. 16 Na
Mahalaleel woo Yared akyi no, odii mfe
ahanwɔtwe aduasa, na ɔwoo mmaba-
rima ne mmabea. 17 Na Mahalaleel
nna nyinaa si mfe ahanwɔtwe adua-
kron anum, na owui.
18 Na Yared dii mfirihyia ɔha aduo-
sia abien na ɔwoo Henok. 19 Na
Yared woo Henok akyi no, odii mfe
ahanwɔtwe, na ɔwoo mmabarima ne
mmabea. 20 Na Yared nna nyinaa si
mfe ahankron aduosia abien, ne owui.
21 Na Henok dii mfirihyia aduosia

**10** Mat 23, 35; Dwom 9, 12; Heb 12, 24. **14** Hiob 15, 20–24. **24** Gen 4, 15;
Mat 18, 21–22. — **1** Gen 1, 27; Luk 3, 38; 1 Be 1, 1–4. 3 Dwom 51, 5; 1 Ko 15, 49.

anum na ɔwoo Metusala. 22 Na
Henok woo Metusala no akyi no, ɔne
Nyankopɔn nantewee mfirihyia ahasa,
na ɔwoo mmabarima ne mmabea.
23 Na Henok nna nyinaa si mfe ahasa
aduosia anum. 24 Na Henok ne Nya-
nkopɔn nantewee; na otu yerae, efisɛ
Onyankopɔn faa no kɔe. 25 Na Metu-
sala dii mfirihyia ɔha aduɔwɔtwe ason
na ɔwoo Lamek. 26 Na Metusala woo
Lamek no akyi no, odii mfe ahanson
aduɔwɔtwe abien, na ɔwoo mmabarima
ne mmabea. 27 Na Metusala nna
nyinaa si mfe ahankron aduosia akron,
na owui.

28 Na Lamek dii mfirihyia ɔha adu-
ɔwɔtwe abien na ɔwoo ba, 29 na ɔtoo
no din Noa, na ɔkae sɛ: Oyi na ɔbɛkye-
kye yɛn werɛ wɔ yɛn nnwuma ne yɛn
nsa ano brɛ mu wɔ asase a Awurade
adome no so. 30 Na Lamek woo Noa
no akyi no, odii mfe ahannum aduakron
anum, na ɔwoo mmabarima ne mmabea.
31 Na Lamek nna nyinaa si mfirihyia
ahanson aduɔson ason, na owui.
32 Na Noa dii mfirihyia ahannum, na
Noa woo Sem, Ham ne Yafet.

## Ti 6

*Nnipa nnebɔne*

Na nnipa fii ase redɔɔso wɔ asase so
na wɔwoo mmabea maa wɔn no,
2 Onyankopɔn mma huu nnipa mma-
bea sɛ wɔn ho yɛ fɛ, na wɔwarewaree wɔn
mu biara a wɔpɛ. 3 Na Awurade kae
sɛ: Me honhom rentra onipa mu nkosi
daa, efisɛ wɔyɛ ɔhonam, enti wɔn nna
ńyɛ mfe ɔha aduonu. 4 Nna no mu na
abran akɛse wɔ asase so, na akyiri yi
nso a Onyankopɔn mma kɔɔ nnipa
mmabea ho na wɔwoo mma maa wɔn no,
eyinom ne abirɛmpɔn a wɔwɔ din fi
teteete. 5 Na Awurade hui sɛ nnipa
bɔne dɔɔso pii wɔ asase so, na wɔn
komam adwene nyinaa yɛ bɔne nko daa
nyinaa. 6 Na Awurade nuu ne ho sɛ
ɔyɛɛ onipa wɔ asase so, na ɛyɛɛ no yaw
ne komam. 7 Na Awurade kae sɛ:
Mɛpopa nnipa a mabɔ wɔn no mafi
asase ani, efi onipa so kosi ntɔteboa ne
mmoa a wɔwea ne wim nnomaa so,
efisɛ manu me ho sɛ meyɛɛ wɔn. 8 Na
Noa de, onyaa ɔdom wɔ Awurade
anim.

*Noa adaka no*

9 Eyinom ne Noa awo ntoatoaso:
Noa yɛ onipa trenee a ɔyɛ pɛ wɔ ne bere
so nnipa mu. Noa ne Onyankopɔn na
ɛnantewee. 10 Na Noa woo mmaba-
nin baasa, Sem, Ham ne Yafet. 11 Na
asase asɛe wɔ Onyankopɔn anim, na
anuɔden ahyɛ asase so ma. 12 Na
Onyankopɔn huu asase, na hwɛ, asɛe,
efisɛ ɔhonam nyinaa asɛe wɔn kwan wɔ
asase so. 13 Na Onyankopɔn ka kye-
rɛɛ Noa sɛ: Ɔhonam nyinaa awiei aba
m'anim, efisɛ wɔn anuɔden ahyɛ asase
so ma, na hwɛ, mɛsɛe wɔn ne asase.

14 Fa ɔwawa yɛ adaka, na yɛ mpia wɔ
adaka no mu, na fa mannɔ tare emu ne
ɛho. 15 Na sɛnea yɛ no ni: ne ntwemu
basafa ahasa, ne trɛw basafa aduonum,
ne korɔn basafa aduasa. 16 Yɛ adaka
no ho mfɛnsere, enkosi sɛ aka basafa
biako na adu soro, na si adaka
no ano pon ne nkyɛn mu, na yɛ nsɛmso
abiɛsa, nea edi ase, nea edi ntam ne
nea edi soro. 17 Na hwɛ, mede nsu-
yiri mɛba asase so mabɛsɛe ɔhonam a
nkwa honhom wɔ mu nyinaa ɔsoro ase;
asase so ade nyinaa rebewuwu.
18 Na me ne wo bɛpam ato hɔ, na woakɔ
adaka no mu, wo, ne wo mma, ne wo
yere, ne wo mma yerenom. 19 Na fa
ade a ɛte ase nyinaa, ɔhonam nyinaa mu
abien abien, onini ne ɔbere, kɔ adaka no
mu, na wónnya nkwa nka wo ho.
20 Nnomaa, sɛnea wɔn su te, ne
ntɔteboa, sɛnea wɔn su te, ne mmoa a
wɔwea asase so nyinaa, sɛnea wɔn su
te, wɔn nyinaa mu abien abien mmra wo
nkyɛn, na wɔanya nkwa. 21 Na wo de,
boaboa aduan a wodi nyinaa bi ano kɔ
mu, na ayɛ wo ne wɔn aduan. 22 Na
Noa yɛɛ sa; sɛnea Onyankopɔn hyɛɛ no
nyinaa, saa ara na ɔyɛe.

## Ti 7

*Nsuyiri*

Na Awurade ka kyerɛɛ Noa sɛ: Wo ne
wo fi nyinaa, monkɔ adaka no mu,
efisɛ wo na mahu wo ɔtreneeni m'anim,
awo ntoatoaso yi mu. 2 Mmoa a wɔn
ho tew nyinaa mu, fa ason ason, ani-
ni ne abere. Na mmoa a wɔn ho ntew
mu, fa abien abien, onini ne ɔbere;
3 wim nnomaa mu nso, ason ason,
anini ne abere, na wɔn ase ńnya

---

22 Gen 6, 9; Yuda 14. 24 Heb 11, 5; 2 Ah 2, 11; Yes 57, 1–2. 29 Gen 3, 17–19. — 2 Mat 24, 28. 3 1 Pe 3, 20. 5 Gen 8, 21. 6 Yer 18, 10; Num 23, 19; Dwom 18, 26. 9 Heb 11, 7; Gen 5, 22, 24. 12 Dwom 14, 2–3. 13 Amos 8, 2. — 2 Gen 8, 20; Lev 11.

nkwa asase nyinaa ani. 4 Efisɛ aka
ɛha nnanson na matɔ osu magu asase
so adaduanan awia ne anadwo, na
mapopá nea ɛwɔ hɔ a mayɛ nyinaa afi
asase ani. 5 Na Noa yɛe sɛnea
Awurade hyɛɛ no no nyinaa. 6 Na
nsuyiri no baa asase so ná Noa adi
mfirihyia ahansia. 7 Na nsu a ɛre-
beyiri no nti Noa ne ne mma ne ne yere
ne ne mma yerenom kɔɔ adaka no mu.
8 Mmoa a wɔn ho tew ne mmoa a wɔn ho
ntew ne nnomaa ne wɔn a wɔwea asase
so nyinaa mu 9 abien abien ne Noa
kɔɔ adaka no mu, onini ne ɔbere, sɛnea
Onyankopɔn hyɛɛ Noa no. 10 Na nna-
nson akyi no, nsuyiri baa asase so.
11 Noa nkwa mu afe a ɛto so ahansia
mu, ɔsram a etia abien so, ɔsram no
dadu nnanson so, da no ara ebun kɛse
no nsu aniwa nyinaa paapaee, na ɔsoro
mfɛnsere buebuei. 12 Na osu tɔɔ
asase so pii adaduanan awia ne ana-
dwo. 13 Saa da yi ara mu na Noa ne
ne mma, Sem, Ham ne Yafet, ne Noa
yere ne ne mma yerenom baasa kɔɔ
adaka no mu, 14 wɔn, ne mmoadoma
nyinaa, sɛnea wɔn su te, ne ntɔteboa
nyinaa, sɛnea wɔn su te, ne mmoa a
wɔwea asase so nyinaa, sɛnea wɔn su
te, ne ntuboa nyinda, sɛnea wɔn su
te, nnomaa ne ntakraboa nyinaa,
15 wɔne Noa kɔɔ adaka no mu, ɔho-
nam a nkwa home wɔ wɔn mu nyinaa
mu abien abien. 16 Na wɔn a ɛbae no,
ɔhonam nyinaa mu anini ne abere na
ɛbae, sɛnea Onyankopɔn hyɛɛ no no,
na Awurade too no mu.
17 Na nsuyiri no baa asase so ada-
duanan, na nsu no dɔe, na ɛsoaa adaka
no, na ɛmaa so fii asase so. 18 Na nsu
no boroo so na eyirii dodo wɔ asase so;
na adaka no tɛn nsu no ani. 19 Na nsu
no boroo so ara wɔ asase so, na ɛkataa
mmepɔw atenten a ɛwɔ ɔsoro ase nyi
naaso. 20 Nsu no boroo so kɔɔ soro
basafa dunnum kataa mmepɔw so.
21 Na ɔhonam a ɛkeka ne ho asase so
nyinaa, nnomaa, ntɔteboa, wuram
mmoa, mmoa a wɔwea asase so nyinaa,
ne nnipa nyinaa, 22 wɔn a nkwa
honhom ahome wɔ wɔn hwenem, na
wɔte asase kesee so nyinaa wuwui.
23 Na ɔpopaa biribiara a nkwa wom a
ɛwɔ asase ani, efi nnipa so kosi ntɔteboa
ne mmoa a wɔwea ne wim nnomaa so, na
wɔpopaa wɔn fii asase so, na ɛkaa Noa
nko ne wɔn a wɔne no wɔ adaka no mu
no. 24 Na nsu no boroo so wɔ asase
so nna ɔha aduonum.

## Ti 8

*Nsu no twe*

Na Onyankopɔn kaee Noa ne mmoa-
doma nyinaa ne ntɔteboa a wɔne no wɔ
adaka no mu nyinaa, na Onyankopɔn
maa mframa bɔ faa asase so, na nsu no
ano brɛɛ ase. 2 Na ebun no nsu aniwa
sisiwii, na ɔsoro mfɛnsere mu totoe, na
osu a efi soro no gyaee tɔ. 3 Na nsu no
twe fii asase so ara; na nna ɔha
aduonum akyi no ná nsu no so rehuan.
4 Na ɔsram a ɛto so ason, ɔsram no da
a ɛto so dunson na adaka no kɔtaa
Ararat mmepɔw so. 5 Na nsu no kɔɔ
so twee ara kosii ɔsram a ɛto so du no
so. Na ɔsram a ɛto so du no da a edi
kan no na mmepɔw atifi dedaa adi.
6 Na ɛno akyi adaduanan no, Noa
buee adaka no mfɛnsere a ɔyɛe no,
7 na ɔsomaa kwaakwaadabi; na ofii
adi, na odii akɔneaba de kosii sɛ nsu no
yowee asase so. 8 Na ɔsomaa abo-
rɔnoma fii ne nkyɛn sɛ ɔnkɔhwɛ sɛ nsu
no ayow wɔ asase ani anaa. 9 Nanso
aborɔnoma no annya ne nan sibew, na
ɔsan baa ne nkyɛn adaka no mu, efisɛ
nsu no da so wɔ asase nyinaa ani. Na
ɔteɛɛ ne nsa faa no baa ne nkyɛn wɔ
adaka no mu. 10 Na ɔtwɛn nnanson
bio, na ɔsomaa aborɔnoma fii adaka no
mu bio. 11 Na aborɔnoma no baa ne
nkyɛn anwummere, na hwɛ, ngodua
ahaban frɔmfrɔm tua n'ano; na Noa
hui sɛ nsu no ayow asase so. 12 Na
ɔtwɛn nnanson bio, na ɔsomaa aborɔ-
noma no; na wansan amma ne nkyɛn
bio. 13 Na afe a ɛto so ahansia ne
biako, ɔsram a edi kan no da a edi kan
no ná nsu no ayow asase so; na Noa
yii suhyɛ no fii adaka no so, na ɔhwɛe,
na hwɛ, asase ani awo. 14 Ɔsram a
etia abien no da a ɛto so aduonu ason
no ná asase so awo koraa.
15 Na Onyankopɔn kasa kyerɛɛ Noa
sɛ: 16 Fi adaka no mu, wo ne wo yere
ne wo mma ne wo mma yerenom a
wɔka wo ho; 17 mmoadoma a wɔka
wo ho nyinaa a efi ɔhonam nyinaa mu,
nnomaa ne ntɔteboa ne nea ɛwea asase

---

5 Gen 6, 22. 7 1 Pe 3, 20. 9 Gen 6, 19. 16 Gen 6, 19. 22 2 Pe 3, 6;
Hiob 22, 15–16. — 2 Gen 7, 11–12. 17 Gen 1, 22, 28.

so nyinaa ne wo mfi adi, na wɔnyɛ asase
so manyamanya, na wɔnwo, na wɔnnɔɔ-
so asase so. 18 Na Noa ne ne mma ne
ne yere ne ne mma yerenom fii adi;
19 mmoadoma nyinaa, wɔn a wɔwea
nyinaa ne nnomaa nyinaa, nea ɛkeka ne
ho asase so nyinaa, sɛnea wɔn mmoa-
ban te, fi adaka no mu fii adi.
20 Na Noa sii afɔremuka maa Awu-
rade, na ɔfaa ntɔteboa a wɔn ho tew
nyinaa mu bi ne nnomaa a wɔn ho tew
nyinaa mu bi de wɔn bobɔɔ ɔhyew
afɔre wɔ muka no so.

*Onyankopɔn bɔhyɛ*

21 Na Awurade tee afɔre no huam,
na Awurade kae ne komam sɛ: Onipa nti
meremmɔ asase dua bio, efisɛ onipa
komam adwene yɛ bɔne fi ne mmofra-
ase, na merensɛe nea ɛte ase nyinaa bio,
sɛnea mayɛ yi. 22 Nna nyinaa a asase
wɔ hɔ yi, ogu ne otwa, awɔw ne aho-
huru, asusow ne ɔpɛ, awia ne anadwo
rennyae da.

## Ti 9

*Onyankopɔn hyira Noa*

Na Onyankopɔn hyiraa Noa ne ne
mma, na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Monwo na
monnɔɔso, na monhyɛ asase so ma.
2 Na mo ho hu ne mo ho suro mmra
asase so mmoadoma nyinaa ne wim
nnomaa nyinaa, nea ɛwea fam nyinaa
ne ɛpo mu mpataa nyinaa so; mo nsa na
wɔde wɔn ahyɛ. 3 Nea ɛkeka ne ho a
ɛwɔ nkwa nyinaa, ɛnyɛ mo aduan;
mede ne nyinaa mama mo, sɛnea mede
nhaban momono memaa mo no.
4 Nam a ɛwɔ ne kra, ɛne sɛ ne mogya
mu nko na munnni. 5 Na mo mogya
de, mo kra nti mebisa; aboa biara nsam
na mebisa, na onipa nsam, obiara a ɔyɛ
ne nua po nsam, na mebisa onipa kra.
6 Nea ohwie onipa mogya gu no, onipa
so na wɔnam behwie ne mogya agu,
efisɛ Onyankopɔn suban so na ɔyɛɛ
onipa. 7 Na mo de, monwo na monnɔ,
na monyɛ asase so manyamanya, na
monnɔɔso wɔ so.

*Onyankopɔn apam*

8 Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ Noa ne
ne mma a wɔka ne ho no sɛ: 9 Na me
nso, hwɛ, merema m'apam atim hɔ ama
mo ne mo asefo a ebedi mo akyi,
10 ne akra a ɛtete ase a ɛka mo ho
nyinaa, nnomaa, ntɔteboa ne asase so
mmoadoma a wɔne mo wɔ hɔ nyinaa,
wɔn a efi adaka no mu nyinaa, asase so
mmoadoma nyinaa. 11 Na mama me
ne mo apam yi agyina hɔ, sɛ meremfa
nsuyiri mensɛe ɔhonam nyinaa bio, na
nsuyiri remma mmɛsɛe asase bio.
12 Na Onyankopɔn kae sɛ: Apam a
merema ada me ne mo ne akra ateasefo
a ɛka mo ho nyinaa ntam akɔ nnasanten
awo ntoatoaso so no ho sɛnkyerɛnne
ni:
13 Me nyankontɔn na mede masi
omununkum mu, na ayɛ me ne asase
ntam apam no ho sɛnkyerɛnne. 14 Na
sɛ mede omununkum meba asase so a,
wobehu nyankontɔn no wɔ omununkum
no mu, 15 na makae m'apam a ɛwɔ
me ne mo ne ɔhonam nyinaa mu akra
ateasefo ntam no, na nsu annan
nsuyiri ansɛe ɔhonam nyinaa bio.
16 Na nyankontɔn no bɛba omununkum
mu, na mahwɛ, na mede makae daa
apam a ɛwɔ Onyankopɔn ne ɔhonam a
ɛwɔ asase so nyinaa mu akra ateasefo
nyinaa ntam no. 17 Na Onyankopɔn
ka kyerɛɛ Noa sɛ: Eyi ne apam a mama
agyina me ne ɔhonam a ɛwɔ asase so
nyinaa ntam no ho sɛnkyerɛnne.

*Noa asefo pete asase so*

18 Na Noa mma a wofii adaka no mu
fii adi no ne Sem ne Ham ne Yafet; na
Ham ne Kanaan n'agya. 19 Eyinom
ne Noa mma baasa no. Wɔn mu na
nnipa fi petee asase nyinaa so.
20 Na Noa fii ase yɛɛ kua, na ɔyɛɛ
bobeturo. 21 Na ɔnom nsã no bi, na
ɔbowee, na ɔda ne ntamadan mu a ne
ho da hɔ. 22 Na Kanaan n'agya Ham
kohuu n'agya adagyaw mu, na ɔkɔka
kyerɛɛ ne nuanom baanu no wɔ adiwo.
23 Na Sem ne Yafet faa ntama, na wɔn
baanu de guu wɔn mmati so nam
nkyirinkyiri de kɔkataa wɔn agya
adagyaw so, na wɔdan wɔn ani kyerɛɛ
akyiri, na wɔanhu wɔn agya adagyaw
mu. 24 Na Noa ani so tetew fii
n'asabow mu na ɔtee nea ne ba kumaa
no ayɛ no no, 25 ɔkae sɛ:

---

**18** 2 Pe 2, 5. **20** Gen 7, 2. **21** Gen 6, 5; Dwom 14, 3; Hiob 14, 4; Mat 15, 19;
Rom 3, 23; Yes 54, 9. **22** Yer 33, 20, 25. — **1** Gen 1, 28. **3** Kol 2, 16; Gen 1, 29.
**4** Lev 3, 17; Deut 12, 23. **5** Ex 21, 28–29; Gen 4, 11. **6** Ex 21, 12; Lev 24, 17;
Mat 26, 52; Adi 13, 10; Gen 1, 27. **9** Gen 6, 18. **10** Hos 2, 18. **11** Gen 8, 21–22.
**18** Gen 10, 6. **22** Mmb 30, 17.

Wɔadome Kanaan,
ɔbɛyɛ nkoa mu akoa ama ne nuanom.
26 Na ɔkae sɛ:
Nhyira ne Sem Nyankopɔn, Awurade,
na Kanaan nyɛ wɔn akoa.
27 Onyankopɔn mma Yafet ase ntrɛw,
na ɔntra Sem ntamadan mu, na Kanaan nyɛ wɔn akoa.
28 Na nsuyiri no akyi no, Noa traa ase
mfirihyia ahasa aduonum. 29 Na Noa
nna a odii nyinaa si mfe ahankron
aduonum, na owui.

## Ti 10

*Noa awo ntoatoaso*

Na eyinom ne Noa mma Sem, Ham ne Yafet awo ntoatoaso; na nsuyiri no akyi wɔwoo mma maa wɔn.
2 Yafet mma ni: Gomer ne Magog ne
Madai ne Yawan ne Tubal ne Mesek ne
Tiras. 3 Na Gomer mma ne Askenas
ne Rifat ne Togarma.
4 Na Yawan mma ne Elisa ne Tarsis,
Kitim ne Dodanim. 5 Eyinom mu na
nsuano amanaman no fi kɔpetee wɔn
nsase so, sɛ wɔn mu biara kasa ne wɔn
mmusua te, wɔn amanaman mu.
6 Na Ham mma ne Kus ne Misraim
ne Put ne Kanaan. 7 Na Kus mma ne
Seba ne Hawila ne Sabta ne Raama ne
Sabteka. Na Raama mma ne Saba ne
Dedan.
8 Na Kus woo Nimrod. Ɔno na ofii
ase yɛɛ otumfoɔ asase so. 9 Ɔno na
ɔyɛɛ ɔbɔmmɔfo a ɔwɔ tumi Awurade
anim; enti na wɔka sɛ: Ɔbɔmmɔfo a ɔwɔ
tumi Awurade anim te sɛ Nimrod ni.
10 Na n'ahenni mfiase ne Babel ne
Erek ne Akad ne Kalne a ɛwɔ Sinear
asase so. 11 Asase no so na ofi kɔɔ
Asiria kɔkyekyee Niniwe ne Rehobot-Ir ne Kala, 12 ne Resen a ɛda Niniwe
ne Kala ntam no, ɛne kurow kɛse no.
13 Na Misraim woo Ludim ne Anamim
ne Lehabim ne Naftuhim, 14 ne
Patrusim ne Kasluhim a Filistifo fii
wɔn mu, ne Kaftorim.
15 Kanaan woo n'abakan Sidon, ne
Het, 16 ne Yebusifo ne Amorifo ne
Girgasifo, 17 ne Hiwifo ne Arkifo ne
Sinifo, 18 ne Arwadifo ne Semarifo
ne Hamatifo. Ɛno akyi na Kanaanfo
mmusua petee. 19 Na Kanaanfo hye
fi Sidon kodu Gerar de kosi Gasa kodu
Sodom ne Gomora ne Adma ne Seboim
de kosi Lasa. 20 Eyinom ne Ham
mma, sɛnea wɔn mmusua, wɔn kasa,
wɔn nsase ne wɔn amanaman te.
21 Na wɔwoo mma maa Sem a ɔne
Heber mma nyinaa agya ne Yafet ne
nua panyin no nso. 22 Sem mma ne
Elam ne Asur ne Arfaksad ne Lud ne
Aram. 23 Na Aram mma ne Us ne Hul
ne Geter ne Mas. 24 Na Arfaksad woo
Sela, na Sela woo Eber. 25 Na wɔwoo
mma baanu maa Eber; nea odi kan no
din de Peleg [ase ne: Nkyekyem],
efisɛ ne nna mu na wɔkyekyɛɛ asase mu;
na ne nua din de Yoktan. 26 Na
Yoktan woo Almodad ne Selef ne
Hasarmawet ne Yera, 27 ne Hadoram
ne Usal ne Dikla, 28 ne Obal ne
Abimael ne Saba, 29 ne Ofir ne
Hawila ne Yobab; eyinom nyinaa ne
Yoktan mma. 30 Na wɔn trabea fi
Mesa kodu Sefar, apuei bepɔw so.
31 Eyinom ne Sem mma, sɛnea wɔn
mmusua, wɔn kasa, wɔn nsase, ne wɔn
amanaman te. 32 Eyinom ne Noa mma
mmusua, sɛnea wɔn awo ntoatoaso
te wɔ wɔn amanaman mu. Na efi eyinom mu na nsuyiri no akyi amanaman
petee asase so.

## Ti 11

*Babel abantenten*

Na asase nyinaa sofo yɛ ɔnokoro kasa
ɔkasa koro. 2 Na ɛbae sɛ wotuu kwan
faa apuei no, wohuu asasetaw bi wɔ
Sinear asase so, na wɔtraa hɔ.
3 Na wosisee wɔn ho wɔn ho sɛ: Wiɛ,
momma yɛnyɛ ntayaa, na yɛntõ! Na
ntayaa no yɛɛ wɔn abo, na ama yɛɛ wɔn
dɔte. 4 Ɛnna wɔkae sɛ: Wiɛ, momma
yɛnkyekye kurow, na yɛnto abantenten
a n'atifi bedu soro, na yɛmfa nnye din,
na yɛanhwete asase nyinaa ani.
5 Na Awurade duru bɛhwɛɛ kurow ne
abantenten a nnipa mma reto no.
6 Na Awurade kae sɛ: Hwɛ, wɔyɛ ɔman
biako, na wɔn nyinaa kasa ɔkasa koro
na nea wɔafi ase reyɛ ni; na afei,
biribiara rentumi nsiw wɔn nea wosusuw sɛ wɔbɛyɛ no biara ho kwan.
7 Wiɛ, momma yensian nkɔ] hɔ na
yɛnkɔyɛ wɔn kasa basabasa, na wɔn

26 Rom 9, 16. 27 Efe 3, 6. — 1 1 Be 1, 5-23. 5 Sak 2, 11. 11 Yona 1, 2.
21 Gen 11, 10. 25 Gen 11, 8. 32 Gen 9, 1, 19. — 5 Gen 18, 21; Dwom 18, 9;
14, 2.

mu biara ante ne yɔnko kasa bio.
8 Na efi hɔnom na Awurade bɔɔ wɔn
hwetee asase nyinaa ani, na wogyaee
kurow no kyekye. 9 Enti na wɔfrɛ
hɔ Babel [ase ne: Basabasa], efisɛ
ɛhɔ na Awurade yɛɛ asase nyinaa kasa
basabasa, na efi hɔ na Awurade bɔɔ
wɔn hwetee asase nyinaa ani.

*Sem awo ntoatoaso*

10 Eyinom ne Sem awo ntoatoaso:
Sem dii mfirihyia ɔha na ɔwoo Arfa-
ksad, nsuyiri no akyi mfe abien. 11 Na
Sem woo Arfaksad no akyi no, odii mfe
ahannum, na ɔwoo mmabarima ne mma-
bea. 12 Na Arfaksad dii mfirihyia
aduasa anum na ɔwoo Sela. 13 Na
Arfaksad woo Sela no akyi no, odii mfe
ahannan ne abiɛsa, na ɔwoo mmabarima
ne mmabea. 14 Na Sela dii mfirihyia
aduasa na ɔwoo Eber. 15 Na Sela
woo Eber no akyi no, odii mfe ahannan
ne abiɛsa, na ɔwoo mmabarima ne
mmabea. 16 Na Eber dii mfirihyia
aduasa anan na ɔwoo Peleg. 17 Na
Eber woo Peleg no akyi no, odii mfe
ahannan aduasa, na ɔwoo mmabarima
ne mmabea. 18 Na Peleg dii mfiri-
hyia aduasa na ɔwoo Reu. 19 Na
Peleg woo Reu no akyi no, odii mfe
ahanu ne akron, na ɔwoo mmabarima ne
mmabea. 20 Na Reu dii mfirihyia
aduasa abien na ɔwoo Serug. 21 Na
Reu woo Serug no akyi no, odii
mfe ahanu ne ason, na ɔwoo mmabari-
ma ne mmabea. 22 Na Serug dii
mfirihyia aduasa na ɔwoo Nahor.
23 Na Serug woo Nahor no akyi no,
odii mfe ahanu, na ɔwoo mmabarima ne
mmabea. 24 Na Nahor dii mfirihyia
aduonu akron na ɔwoo Tera. 25 Na
Nahor woo Tera no akyi no, odii mfe
ɔha ne dunkron, na ɔwoo mmabarima
ne mmabea. 26 Na Tera dii mfirihyia
aduɔson, na ɔwoo Abram, Nahor ne
Haran.

*Abram agya Tera awo ntoatoaso*

27 Na eyinom ne Tera awo ntoatoa-
so: Tera woo Abram ne Nahor ne
Haran, na Haran woo Lot. 28 Na
Haran wui n'agya Tera anim, asase a
wɔwoo no wɔ so no so, ɛne Ur a ɛwɔ
Kaldea. 29 Na Abram ne Nahor wa-
ree yerenom, Abram yere din de
Sarai, na Nahor yere din de Milka a ɔyɛ
Haran babea. Na Haran yɛ Milka ne
Iska agya. 30 Na Sarai yɛ obonin,
onni ba.
31 Na Tera faa ne ba Abram ne ne ba
Haran ba Lot ne n'ase Sarai, ne ba
Abram yere, na ɔne wɔn fii Ur a ɛwɔ
Kaldea sɛ wɔrekɔ Kanaan asase so.
Na woduu Haran no, wɔtraa hɔ.
32 Na Tera nna si mfe ahanu ne anum,
na Tera wui wɔ Haran.

## Ti 12

*Abram frɛ*

Na Awurade ka kyerɛɛ Abram sɛ: Wo
de, fi w'asase so ne w'abusua mu ne
w'agya fi, kɔ asase a mɛkyerɛ wo no
so. 2 Na mɛyɛ wo ɔman kɛse, na
mahyira wo, na mama wo din asõ, na
woayɛ nhyira. 3 Na mehyira wɔn a
wohyira wo, na wɔn a wɔdome wo no,
mɛdome wɔn; na wo mu na wobehyira
asase so mmusua nyinaa.
4 Na Abram kɔe sɛnea Awurade ka
kyerɛɛ no no, na Lot ne no kɔe. Na
Abram fii Haran no, na wadi mfe aduɔ-
son anum. 5 Na Abram faa ne yere
Sarai ne ne nua ba Lot ne wɔn ahode a
wɔanya nyinaa ne akra a wɔanya wɔ
Haran, na wofii hɔ sɛ wɔrekɔ Kanaan
asase so; na woduu Kanaan asase so.
6 Na Abram twaam asase no so koduu
baabi a wɔfrɛ hɔ Sikem koduu More
pɔw ho. Nso bere no mu na Kanaanfo
wɔ asase no so. 7 Na Awurade yii
ne ho kyerɛɛ Abram kae sɛ: W'asefo na
mede asase yi mɛma wɔn. Na osii
afɔremuka wɔ hɔ maa Awurade a oyii
ne ho kyerɛɛ no no. 8 Na otutu fii hɔ
kɔɔ Bet-El apuei bepɔw bi so, na osii
ne ntamadan, Bet-El da atɔe, na Ai da
apuei; na osii afɔremuka maa Awu-
rade wɔ hɔ, na ɔfrɛɛ Awurade din.
9 Na Abram dii atutra ara kɔɔ nifa fam.

*Abram kɔ Misraim*

10 Na ɔkɔm baa asase no so, na
Abram sian kɔtraa Misraim kɔyɛɛ
ɔhɔho wɔ hɔ, efisɛ ɔkɔm no mu yɛ den
asase no so.

8 Luk 1, 51. 10 1 Be 1, 24–27; Gen 10, 22; Luk 3, 36. 29 Gen 22, 20.
31 Yos 24, 2; Neh 9, 7. — 1 Aso 7, 3; Heb 11, 8. 2 Gen 24, 1, 35; Dwom 72, 17.
3 Ex 23, 22; Gen 18, 18; 22, 18; 26, 4; 28, 14; Aso 3, 25; Gal 3, 8. 7 Gen 13, 15; 15, 18;
17, 8; 24, 7; 26, 3–4; 28, 13; 35, 12; Ex 6, 4, 8; 32, 13; Yos 21, 43; Aso 7, 5. 8 Gen 4, 26.
10 Gen 20; 26, 1–11.

11 Na ɔreyɛ adu Misraim asase so no,
ɔka kyerɛɛ ne yere Sarai sɛ: Hwɛ,
minim sɛ woyɛ ɔbea a wo ho yɛ fɛ,
12 na ɛbɛba sɛ Misrifo hu wo a, wɔbɛka
sɛ: Ne yere ni! na wɔakum me, na
wɔama woatra ase. 13 Enti ka sɛ, me
nua ne wo, na wo nti wɔayɛ me yiye,
na wo nti me kra atra ase.
14 Na Abram duu Misraim no, Misrifo
huu ne yere no sɛ ne ho yɛ fɛ sɛ. 15 Na
Farao atitiriw huu no, na wɔkɔkamfoo
no kyerɛɛ Farao, na wɔbɛfaa ɔbea no
kɔɔ Farao fi. 16 Na ne nti ɔyɛɛ Abram
yiye; na onyaa nguan ne anantwi ne
mfurum ne nkoa ne mfanaa ne mfuru-
mmere ne yoma. 17 Na Abram yere
Sarai ho asɛm no nti Awurade de ɔhaw
akɛse haw Farao ne ne fi. 18 Na
Farao frɛɛ Abram kae sɛ: Ɛdɛn na woayɛ
me yi? Ɛdɛn nti na woanka ankyerɛ me
sɛ ɔyɛ wo yere? 19 Ɛdɛn nti na wuse:
Ɔyɛ me nua? Anka merefa no maware
no; na afei, hwɛ, wo yere ni, fa no na
kɔ wo kwan. 20 Na Farao tutuu nnipa
maa no sɛ wonkogya no ne ne yere ne
nea ɔwɔ nyinaa.

## Ti 13

*Abram ne Lot di ntetewmu*

Na Abram fii Misraim, ɔno ne ne yere
ne nea ɔwɔ nyinaa, ne Lot nso, baa nifa
fam. 2 Na Abram anya ne ho sɛ, mmoa
ne dwetɛ ne sika mu. 3 Na odii atutra
fi nifa fam koduu Bet-El, nea kan ne
ntamadan si no, wɔ Bet-El ne Ai ntam,
4 nea afɔremuka a osii wɔ hɔ kan no
wɔ. Na Abram frɛɛ Awurade din wɔ
hɔ.
5 Na Lot nso a ɔne Abram nam no wɔ
nguan ne anantwi ne ntamadan. 6 Na
asase no nsõ mma wɔn sɛ wɔbɛtra faako,
efisɛ wɔn ahode dɔɔso sɛ, enti wɔantumi
antra faako.
7 Na akasakasa baa Abram mmoa-
hwɛfo ne Lot mmoahwɛfo ntam. Na
bere no mu na Kanaanfo ne Perisifo
tete asase no so. 8 Na Abram ka
kyerɛɛ Lot sɛ: Mesrɛ wo, mma akasa-
kasa mmma me ne wo ntam, ne me
mmoahwɛfo ne wo mmoahwɛfo ntam,
na yɛyɛ anuanom. 9 Ɛnyɛ asase no
nyinaa na ɛda w'anim yi? Mesrɛ wo, twe
wo ho fi me ho, sɛ wofa benkum a, mɛfa
nifa, na sɛ wofa nifa a, mɛfa benkum.
10 Na Lot maa n'ani so hwɛɛ Yordan
dantaban nyinaa, sɛ ne nyinaa so wɔ
nsu,—ansa na Awurade sɛee Sodom ne
Gomora no,—te sɛ Awurade turo, te sɛ
Misraim, de bedu Soar. 11 Na Lot
paw Yordan dantaban no nyinaa, na
otutu faa apuei fam; na anuanom no
dii mpaapaemu. 12 Abram traa Kanaan
asase so, na Lot de, ɔtraa Yordan
dantaban no nkurow mu, na otutuu ne
ntamadan ara de koduu Sodom.
13 Nso Sodomfo yɛ abɔnefo ne nne-
bɔneyɛfo akɛse Awurade anim.
14 Na Lot tew ne ho fii Abram ho no,
Awurade ka kyerɛɛ Abram sɛ: Ma w'ani
so, na fi nea wowɔ hɔ hwɛ benkum fam
ne nifa fam ne apuei ne atɔe. 15 Na
asase a wuhu yi nyinaa, wo ne w'asefo
na mede mɛma mo daa. 16 Na mɛma
w'asefo adɔɔso sɛ asase so mfutuma,
na sɛ obi tumi kan asase so mfutuma a,
ɛnde na obetumi akan w'asefo nso.
17 Sɔre, fa asase no tenten ne ne
tɛtrɛtɛ mu, na wo na mede mɛma wo.
18 Na Abram tutuu ne ntamadan, na
ɔbɛtraa Mamre pɔw a ɛwɔ Hebron no
mu, na osii afɔremuka maa Awurade
wɔ hɔ.

## Ti 14

*Ahene baanan no ko*

Na Sinear hene Amrafel, Elasar hene
Ariok, Elam hene Kedorlaomer ne
amanaman hene Tideal bere so,
2 wɔne Sodom hene Bera ne Gomora
hene Birsa, Adma hene Sinab ne
Seboim hene Semeber ne Bela a ɛne
Soar hene dii ako. 3 Eyinom nyinaa
behyiae Sidim bon mu, ɛno ne nkyene
po. 4 Mfirihyia dumien na wɔsom
Kedorlaomer na afe a ɛto so dumiɛnsa
no, wɔtew atua. 5 Na afe a ɛto so
dunnan no, Kedorlaomer ne ahene a
wɔkeka ne ho no bekum Refaim wɔ
Asterot-Karnaim, ne Susifo wɔ Ham,
ne Emifo wɔ Kiriataim tataw so, 6 ne
Horifo wɔ wɔn bepɔw Seir so de kosii
El-Paran a ɛwɔ sare so no. 7 Na wɔsan
baa En-Mispat, ɛne Kades, na wɔkaa
Amalekfo asase nyinaa ne Amorifo nso
a wɔte Haseson-Tamar no gui.
8 Na Sodom hene ne Gomora hene
ne Adma hene ne Seboim hene ne Bela
a ɛne Soar hene fi bae, 9 na wɔne Elam

---

17 Dwom 105, 14. — 2 Mmb 10, 12. 4 Gen 12, 8. 8 Dwom 133, 1.
13 Gen 18, 20; 19, 4–9. 15 Gen 12, 7. 16 Gen 28, 14; Num 23, 10. 18 Gen 14,
13, 24. — 2 Deut 29, 23.

hene Kedorlaomer ne amanaman hene
Tideal ne Sinear hene Amrafel ne
Elasar hene Ariok de bɛbɔɔ ani wɔ
Sidim bon mu, ahene baanan ne
baanum na ɛkɔe. 10 Na Sidim bon mu
yɛ ama amoa ara nko. Na wɔkaa
Sodom ne Gomora ahene gui, na
wɔtotɔe wɔ hɔ, na wɔn a aka no guan kɔɔ
bepɔw so. 11 Na wɔfaa Sodom ne
Gomora nneɛma nyinaa ne wɔn nnuan
nyinaa de siim kɔe.
12 Na wɔfaa Abram ne nua ba Lot a
ɔte Sodom ne n'ahode kɔe. 13 Na
oguanfo bi bɛka kyerɛɛ Hebrini Abram
a ɔte Amorini Mamre, Eskol ne Aner ne
nua, pɔw mu; nso wɔne Abram wɔ
apam.

*Abram gye Lot*

14 Na Abram tee sɛ wɔafa ne nua
dommum no, ɔde ne mmarima a wɔawo
wɔn wɔ ne fi ahasa dunwɔtwe tuu sa
tiw wɔn koduu Dan. 15 Na ɔne ne
nkoa kyɛɛ wɔn ho mu baa wɔn so ana-
dwo, na wɔbobɔɔ wɔn, na wɔtaa wɔn
koduu Hoba a ɛda Damasko benkum
no. 16 Na ɔde nneɛma no nyinaa ne
ne nua Lot nso ne ne nneɛma ne mmea
no nso ne nkurɔfo no san bae. 17 Na
ɔsan fii Kedorlaomer ne ahene a ɛkeka
ne ho no kum no reba no, Sodom hene
fi kohyiaa no wɔ Sawe bon a ɛne ɔhene
bon no mu.

*Melkisedek hyira Abram*

18 Na Salem hene Melkisedek de
abodoo ne bobesa brɛɛ no; na ɔyɛ
ɔsorosoro Nyankopɔn sɔfo. 19 Na
ohyiraa no sɛ: Ɔsorosoro Nyankopɔn a
ɔyɛ ɔsoro ne asase wura no nhyira nka
Abram, 20 na nhyira ne ɔsorosoro
Nyankopɔn a ɔde w'atamfo ahyɛ wo
nsa. Na [Abram] maa no nneɛma no
nyinaa mu ntotoso du du.
21 Na Sodom hene ka kyerɛɛ Abram
sɛ: Fa nnipa no ma me, na fa ahode no.
22 Na Abram ka kyerɛɛ Sodom hene no
sɛ: Mema me nsa so mekyerɛ Awurade,
ɔsorosoro Nyankopɔn a ɔyɛ ɔsoro ne
asase wura no, 23 sɛ efi asaawa so de
kosi mpaboa hama so, meremfa biri-
biara a ɛyɛ wo de, na woanka sɛ: Me na
mama Abram anya ne ho; 24 gye nea
mmerante no adi no nko, ne mmarima a
wɔne me kɔe no, Aner, Eskol ne Mamre
kyɛfa, wɔn na ma wɔmfa wɔn kyɛfa.

## Ti 15

*Onyankopɔn de ɔba hyɛ Abram bɔ*

Nsɛm yi akyi no, Awurade asɛm baa
Abram nkyɛn anisoadehu mu sɛ:
Nsuro, Abram, mene wo kyɛm, na
w'akatua bɛdɔɔso pii.
2 Na Abram se: Awurade Nyan-
kopɔn, ɛdɛn na wode bɛma me? Minni
ba na menam, na nea ɔbɛfa me fi adi ne
Damaskoni Elieser. 3 Na Abram se:
Hwɛ, me de, woamma me asefo, na
hwɛ, me fienipa na obedi m'ade.
4 Na hwɛ, Awurade asɛm baa ne
nkyɛn sɛ: Ɛnyɛ oyi na obedi w'ade, na
nea obefi wo ankasa yam no na obedi
w'ade. 5 Na ɔde no fii adi kae sɛ: Hwɛ
ɔsoro ɛ, na kan nsoromma sɛ wubetumi
akan anaa? Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ
w'asefo bɛyɛ nen.
6 Na ogyee Awurade dii, na obuu eyi
sɛ trenee maa no. 7 Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Mene Awurade a ɔde wo fii Ur a ɛwɔ
Kaldea sɛ mede asase yi mɛma wo
sɛ awunnyade. 8 Na ose: Awurade
Nyankopɔn, ɛdɛn na mede mehu sɛ
menya? 9 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Fa
nantwi ba a wadi mfe abiɛsa ne abire-
kyi a wadi mfe abiɛsa ne odwennini a
wadi mfe abiɛsa ne aturukuku ne
aborɔnoma ba brɛ me. 10 Na ɔde eyi
nyinaa brɛɛ no, na ɔpaapaee wɔn mu
abien abien, na ɔde afaafa no kyerɛ-
kyerɛɛ anim totoo hɔ; na nnomaa no
de, wampaapae wɔn mu. 11 Na nno-
maa a wodi nam besisii mmoa afunu no
so, na Abram pam wɔn. 12 Na owia
reyɛ akɔtɔ no, Abram daa nnahɔɔ, na
hwɛ, ehu ne esum kabii duruu no so.
13 Na ɔka kyerɛɛ Abram sɛ: Ohu na hu
sɛ w'asefo bɛyɛ ahɔho asase a ɛnyɛ wɔn
de so, na wɔasom wɔn, na wɔbɛhaw wɔn
mfirihyia ahannan. 14 Na ɔman a
wɔbɛsom wɔn no, mebu wɔn atɛn, na
akyiri no, wɔde ahode pii befi hɔ akɔ.
15 Na wo de, wobɛkɔ w'agyanom
nkyɛn asomdwoe mu, na wɔasie wo
nkwakoraabere pa mu. 16 Na awo
ntoatoaso anan mu na wɔbɛsan aba ha,
efisɛ Amorifo amumɔyɛ nnya nnui ɛ.
17 Na owia tɔe na esum kusuu

12 Gen 13, 10–12. 18 Dwom 76, 2; 110, 4; Heb 7, 1–4. — 1 Dwom 3, 3; 84, 11; 119, 114. 5 Gen 22, 17; Ex 32, 13; Deut 1, 10. 6 Rom 4, 3–5, 18–22; Yak 2, 23. 7 Gen 11, 31. 8 2 Ah 20, 8; Luk 1, 18. 10 Yer 34, 18–19. 12 Hiob 4, 13–14. 13 Ex 12, 40; Aso 7, 6. 14 Ex 3, 21–22.

durui no, hwɛ, fononoo a efi wusiw ne
gyaframa a ɛdɛw bɛfaa afaafa no ntam.
18 Da no ara na Awurade ne Abram
pamee sɛ: W'asefo na mede asase yi
mama wɔn, efi Misraim asubɔnten ho de
kosi asubɔnten kɛse, Eufrate asubɔ-
nten, no so: 19 Kenifo, ne Kenisifo, ne
Kadmonifo, 20 ne Hetifo, ne Perisifo,
ne Refaimfo, 21 ne Amorifo, ne Ka-
naanfo, ne Girgasifo, ne Yebusifo.

## Ti 16

*Hagar ne Ismael*

Na Abram yere Sarai nwo mma no.
Na ɔwɔ afanaa bi a ɔyɛ Misrini a ne din
de Hagar. 2 Na Sarai ka kyerɛɛ
Abram sɛ: Hwɛ, Awurade asiw m'awo
ho kwan, enti kɔ m'afanaa nkyɛn, ebia
menya ne ho mma. Na Abram tiee
Sarai. 3 Na Abram traa Kanaan asase
so mfirihyia du no, Abram yere Sarai
faa n'afanaa Hagar a ɔyɛ Misrini no de
no maa ne kunu Abram aware.
4 Na ɔkɔɔ Hagar ho, na onyinsɛnee.
Na ohui sɛ wanyinsɛn no, obuu n'awu-
raa animtiaa. 5 Na Sarai ka kyerɛɛ
Abram sɛ: Asɛmmɔne a wɔadi me da wo
so. Me na mede m'afanaa mato wo
kokom, na ohu sɛ wanyinsɛn nti, obu
me animtiaa. Awurade mmu me ne
wo ntam atɛn. 6 Ɛnna Abram ka
kyerɛɛ Sarai sɛ: Hwɛ, w'afanaa wɔ wo
nsam, yɛ no sɛnea eye w'ani so. Na
Sarai brɛɛ no ase; na oguan fii ne
nkyɛn.
7 Na Awurade bɔfo huu no nsuaniwa
bi ho wɔ sare so, Sur kwan so nsuaniwa
no ho. 8 Na ɔkae sɛ: Hagar, Sarai
afanaa, wufi he na woreba, na worekɔ
he ni? Na ose: Mifi m'awuraa Sarai
anim na mereguan. 9 Na Awurade
bɔfo no ka kyerɛɛ no sɛ: San kɔ w'awu-
raa nkyɛn, na kɔbrɛ wo ho ase hyɛ ne
nsa ase. 10 Na Awurade bɔfo no ka
kyerɛɛ no sɛ: Ɔdɔ na mɛma w'asefo adɔ,
na dodow nti wɔrentumi nkan wɔn.
11 Na Awurade bɔfo no ka kyerɛɛ no
sɛ: Hwɛ, woanyinsɛn, na wobɛwo ba, na
wobɛto no din Ismael [ase ne: Onya-
nkopɔn tie], efisɛ Awurade ate w'amane-
hunu. 12 Na ɔbɛyɛ onipa a ɔte sɛ sare
so afurum, ne nsa bɛhyɛ nnipa nyinaa,
na nnipa nyinaa nsa ahyɛ no, na ɔbɛtra
ne nuanom nyinaa anim. 13 Na ɔfrɛɛ
Awurade a ɔne no kasae no din sɛ:
Wone Nyankopɔn a ohu ade; na ose:
So mahu nea ohu me no ampa? 14 Enti
wɔfrɛ asubura no sɛ: Beer-lahai-roi,
[ase ne: Ɔteasefo a ohu me no abura],
hwɛ, ɛwɔ Kades ne Bared ntam.
15 Na Hagar woo ba maa Abram, na
Abram frɛɛ ne ba a Hagar woo no no
Ismael. 16 Na Hagar woo Ismael maa
Abram no, na Abram adi mfe adu-
ɔwɔtwe asia.

## Ti 17

*Twetiatwa asehyɛ*

Na Abram dii mfirihyia aduakron
akron no, Awurade yii ne ho kyerɛɛ no
sɛ: Mene Nyankopɔn, Tweaduampɔn,
nantew m'anim, na yɛ pɛ. 2 Na mɛma
m'apam ada me ne wo ntam, na mama
woadɔ kɛse ara. 3 Na Abram de
n'anim butuw fam; na Onyankopɔn
ne no kasae sɛ: 4 Me de, hwɛ, m'apam
da hɔ ma wo, na mɛyɛ wo aman pii agya.
5 Na wɔremfrɛ wo din Ab-Ram
[ase ne: Agya a wɔama no so] bio, na
mmom wɔbɛfrɛ wo Ab-Raham [ase ne:
Nnipakuw agya], efisɛ mayɛ wo aman
pii agya. 6 Na mɛma woadɔ pii pa, na
mɛyɛ wo aman, na ahene afi wo mu.
7 Na mɛma me ne wo ne w'asefo a
ebedi w'akyi no apam agyina wɔ wɔn
awo ntoatoaso mu, na ayɛ daa apam, na
mayɛ wo ne w'asefo a ebedi w'akyi
no Nyankopɔn. 8 Na mede asase a
woyɛ so hɔho yi, Kanaan asase nyinaa,
mɛma wo ne w'asefo a ebedi w'akyi, sɛ
daa awunnyade, na mayɛ wɔn Nya-
nkopɔn.
9 Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ Abram
sɛ: Wo de, di m'apam so, wo ne w'asefo a
ebedi w'akyi wɔn awo ntoatoaso mu.
10 Eyi ne me ne w'asefo a ebedi w'akyi
no ntam apam a munni so: Wontwitwa
mo mu mmarima nyinaa twetia. 11 Na
muntwitwa mo ho twetia, na ayɛ me ne
mo ntam apam no ho sɛnkyerɛnne.
12 Na ɔbabarima biara a wadi nna
awotwe no, muntwa no twetia mo awo
ntoatoaso mu, nea wɔawo no ofie ne nea
wɔde sika tɔɔ no wɔ ɔhoho biara a ɔnyɛ
w'aseni nkyɛn. 13 Otwa na twa nea
wɔawo no wɔ wo fi ne nea wɔde wo sika

---

18 Gen 12, 7. 19 Gen 10, 15–18. 20 Num 13, 33. — 2 Gen 30, 3, 9; 1 Ko 7, 2.
10 Gen 17, 20. 12 Gen 25, 18. 14 Gen 24, 62; 25, 11. — 1 Gen 35, 11;
Ex 6, 3; Gen 48, 15. 5 Rom 4, 11, 17. 8 Gen 23, 4; 35, 27; Heb 11, 9–16.
10 Lev 12, 3; Aso 7, 8.

tɔɔ no twetia, na m'apam atra mo
honam mu sɛ daa apam. 14 Na
ɔbarima momonoto biara a wontwaa no
twetia no, saa onipa no wobetwa no afi
ne man mu, wato m'apam.
15 Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ Abra-
ham sɛ: Wo yere Sarai de, mfrɛ no
Sarai bio, na mmom Sara [ase ne:
Ɔhene babea]. 16 Na mehyira no, na
mama wo ne mu ba nso, na mahyira no,
na ɔbɛyɛ aman, aman ahene befi ne mu.
17 Na Abraham de n'anim butuw
fam serewee, na ɔkae ne komam sɛ: So
wɔbɛwo ɔba ama nea wadi mfirihyia
ɔha, na Sara a wadi mfe aduakron no
bɛwo anaa? 18 Na Abraham ka kyerɛɛ
Onyankopɔn sɛ: O sɛ Ismael benya
w'anim nkwa a! 19 Na Onyankopɔn
kae sɛ: Ampa ne ampa, wo yere Sara
bɛwo ba ama wo, na woato ne din Isak
[ase ne: Ɔserew]. Na mɛma me ne no
apam agyina ayɛ daa apam ama n'asefo
a ebedi n'akyi no. 20 Na Ismael ho de,
matie wo. Hwɛ, mehyira no, na mama
wawo, na wadɔɔso pii pa. Atitiriw
dumien na ɔbɛwo, na mayɛ no ɔman
kɛse. 21 Na m'apam de, me ne Isak
a Sara bɛwo no ama wo afedan sesɛɛ no
na ɛbɛpam ama agyina. 22 Na ɔne no
wiee kasa. Na Onyankopɔn fii Abra-
ham nkyɛn kɔɔ ɔsoro.
23 Na Abraham faa ne ba Ismael ne
wɔn a wɔawo wɔn wɔ ne fi nyinaa ne
wɔn a wɔde ne sika tɔɔ wɔn nyinaa,
Abraham fifo mu mmarima nyinaa, na
otwitwaa wɔn twetia da no ara, sɛnea
Onyankopɔn ka kyerɛɛ no no. 24 Na
Abraham adi mfirihyia aduakron akron
na wotwaa no twetia, 25 na ne ba
Ismael adi mfe dumiɛnsa na wotwaa no
twetia. 26 Da no ara na wotwitwaa
Abraham ne ne ba Ismael twetia.
27 Na ne fifo nyinaa, wɔn a wɔwoo wɔn
wɔ ne fi ne wɔn a wɔde sika totɔɔ wɔn
wɔ ahɔho nkyɛn, wotwitwaa wɔn
twetia kaa ne ho.

## Ti 18

*Isak awo ho bɔhyɛ*

Na Awurade yii ne ho kyerɛɛ no wɔ
Mamre pɔw mu, na ɔte ne ntamadan
pon ano awia ketee. 2 Na ɔmaa n'ani
so hwɛe, na hwɛ, mmarima baasa abe-
gyina ne ntentenso. Na ohuu wɔn no,
ofii ne ntamadan pon ano tuu mmirika
kohyiaa wɔn, na ɔkotow fam 3 kae sɛ:
Awurade, sɛ manya w'anim anuonyam
a, mesrɛ wo, ntwa w'akoa ho nkɔ.
4 Ma wɔnkɔsaw nsu kakra bi mmra ɛ,
na monhohoro mo anan ase, na mo-
nhome dua yi ase. 5 Na mekɔ makɔfa
abodoo kakra maba, na mode adwudwo
mo koma, na ɛno akyi no moakɔ, na enti
na mobɛfaa mo akoa nkyɛn yi. Na
wose: Yɛ sɛnea woaka yi. 6 Na
Abraham yɛɛ ntɛm kɔɔ Sara nkyɛn
ntamadan mu kae sɛ: Yɛ ntɛm, fa
asikresiam pa susukora abiɛsa, fɔtɔw to
tetare. 7 Na Abraham tuu mmirika
kɔɔ anantwi mu kɔkyeree nantwi ba a
ɔyɛ bɛtɛɛ, na oye, na ɔde maa abofra bi,
na ɔyɛɛ ntɛm siesiee no. 8 Na ɔfaa
nufusu ani srade ne nufusu ne nantwi
ba a osiesiee no no, na ɔde besii wɔn
anim; na ɔno de, ogyinaa wɔn anim
dua no ase, na wodidii.
9 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Wo yere
Sara wɔ he? Na ose: Hwɛ, ɔwɔ ntama-
dan mu. 10 Na ɔkae sɛ: Ampa ara,
mɛsan maba wo nkyɛn afedan sesɛɛ, na
hwɛ, wo yere Sara anya ɔba. Na Sara
tee wɔ ntamadan pon a ɛwɔ n'akyi no
ano. 11 Na Abraham ne Sara nyinaa
anyin, na wɔadi mfirihyia pii, na nea
ɛyɛ mmea no to atwa wɔ Sara ho.
12 Enti Sara serewee ne mu kae sɛ: Sɛ
manya mawie aberewa bɔ na me wura
nso abɔ akwakoraa yi, na menya
anigye? 13 Na Awurade ka kyerɛɛ
Abraham sɛ: Dɛn nti na Sara serewee
sɛ: So ampa ne ampa na manyin yi
mɛwo ba? 14 So biribi yɛ Awurade
yɛna? Bere a mahyɛ no, mɛsan maba
wo nkyɛn afedan sesɛɛ, na Sara anya
ɔba. 15 Na Sara sanee sɛ: Menserewee
ɛ, efisɛ osuro. Na ose: Dabi, na woase-
rew.

*Abraham di ma Sodomfo*

16 Na mmarima no sɔre fii hɔ dan
wɔn ani kyerɛɛ Sodom, na Abraham ne
wɔn kɔe kogyaa wɔn kwan. 17 Na
Awurade kae sɛ: Memfa nea merebɛyɛ
yi minsiw Abraham anaa? 18 Efisɛ
ampa ara, Abraham bɛyɛ ɔman a ɛso a
ɛyɛ den, na ne mu na wobehyira
wiase aman nyinaa. 19 Na mahu no
mayi no sɛ ɔnhyɛ ne mma ne ne fifo a
ebedi n'akyi sɛ wonni Awurade kwan

17 Gen 18, 12; 21, 6; Luk 1, 18. 19 Gen 26, 3. 20 Gen 16, 10; 21, 13, 18; 25, 16.
22 Gen 35, 13. — 2 Heb 13, 2. 10 Gen 17, 19; Rom 9, 9. 12 Gen 17, 17;
1 Pe 3, 6. 14 Luk 1, 37. 18 Gen 12, 3. 19 Deut 6, 7; 32, 46.

so nyɛ ade trenee, mmu atɛntrenee, na
Awurade ama nea waka Abraham ho no
aba no so. 20 Na Awurade kae sɛ: So-
dom ne Gomora ntɛɛm sõ, na wɔn nne-
bɔne yɛ duru dodo nti, 21 meresian
makɔhwɛ sɛ wɔayɛ sɛnea ntɛɛm a edu me
nkyɛn no te anaa; na sɛ ɛnte saa a, mahu.
22 Na mmarima no dan wɔn ani fii hɔ
kɔɔ Sodom, na Abraham de, ná ɔda so
gyina Awurade anim ara.
23 Na Abraham twiw bɛn kae sɛ: So
wobɛpra ɔtreneeni ne ɔbɔnefo abom
agu anaa? 24 Ebia sesɛɛ atreneefo
aduonum wɔ kurow no mu, so wobɛpra
wɔn agu, na atreneefo aduonum a ɛwɔ
mu no nti woremfa mfiri kurow no
anaa? 25 Eyi mpare wo sɛ wubedi saa
asɛm yi, sɛ wubekum ɔtreneeni ne
ɔbɔnefo afra, na ɔtreneeni ayɛ sɛ ɔbɔne-
fo; eyi mpare wo. Nea obu asase
nyinaa atɛn no remmu atɛntrenee anaa?
26 Na Awurade kae sɛ: Sɛ mihu
atreneefo aduonum Sodom kurow mu
a, wɔn nti mede mefiri kurow no nyinaa.
27 Na Abraham buae sɛ: Hwɛ, meyɛ
mfutuma ne nso de, nanso masi me bo
sɛ me ne Awurade bɛkasa: 28 Ebia ná
aka atreneefo aduonum no so anum, so
anum no nti wobɛsɛe kurow no nyinaa?
Na ose: Sɛ mihu aduanan anum wɔ hɔ
a, merensɛe hɔ. 29 Na ɔtoaa so kasa
kyerɛɛ no bio sɛ: Ebia wobehu aduanan
wɔ hɔ. Na ose: Aduanan no nti
merenyɛ. 30 Ɛnna ɔkae sɛ: Mma Awu-
rade bo mmfuw, na ma menkasa: Ebia
wobehu aduasa wɔ hɔ. Na ose: Sɛ
mihu aduasa wɔ hɔ a, merenyɛ. 31 Na
ɔkae sɛ: Hwɛ, masi me bo sɛ me ne Awu-
rade bɛkasa. Ebia wobehu aduonu wɔ
hɔ. Na ose: Aduonu no nti merensɛe
hɔ. 32 Na ɔkae sɛ: Mma Awurade bo
mmfuw, na menkasa prɛko pɛ yi: Ebia
wobehu edu wɔ hɔ. Na ose: Edu no nti
merensɛe hɔ. 33 Na Awurade ne
Abraham wiee ɔkasa no, ɔkɔe, na Abra-
ham san baa ne fi.

## Ti 19

*Sodom ne Gomora sɛe*

Na abɔfo baanu no duu Sodom
anwummere; na Lot te Sodom kurow
pon ano. Na Lot huu wɔn no, ɔsɔre
kohyiaa wɔn, na ɔde n'anim butuw fam
kae sɛ: 2 Me wuranom, mesrɛ mo,
momman mmra mo akoa fi mmɛsoɛ
anadwo yi, na monhohoro mo anan ase,
na anɔpatutu moasɔre akɔ mo kwan.
Na wose: Dabi, na yɛbɛda abɔnten so.
3 Na ɔsrɛɛ wɔn denneennen. Na
wɔman ne nkyɛn baa ne fi, na ɔtow
wɔn pon, na ɔtõo apiti ma wodii.
4 Na wonnya nkɔdae no, kurom
hɔfo, Sodomfo, betwaa ɔdan no ho
hyiae, efi mmofra so kosi mpanyimfo
so, ɔman mu no nyinaa. 5 Na wɔfrɛɛ
Lot ka kyerɛɛ no sɛ: Mmarima a wɔbaa
wo nkyɛn anadwo yi no wɔ he? Yi wɔn
brɛ yɛn, na yenhu wɔn. 6 Na Lot fi
kɔɔ wɔn nkyɛn ɔpon ano, na ɔtoo ɔpon
no mu wɔ n'akyi. 7 Na ɔkae sɛ:
Anuanom, mesrɛ mo, monnyɛ bɔne sa!
8 Hwɛ, mewɔ mmabea baanu a wonhuu
ɔbarima ɛ, momma memfa wɔn mimfi
memmrɛ mo, na monyɛ wɔn sɛnea eye
mo ani so, na mmarima yi nko de,
monnyɛ wɔn hwee, na ɛno nti na wɔbaa
me suhyɛ nwini ase yi. 9 Na wɔkae sɛ:
Twe wo ho fi hɔ! Na wose: Saa onipa yi
bae bɛyɛɛ ɔhɔho, ɛnna afei ɔpɛ sɛ ɔyɛ
ɔtemmufo yi! Afei yɛbɛyɛ wo bɔne
akyɛn wɔn. Na wɔhyɛɛ Lot so dennen
twiw bae sɛ wobebubu pon no. 10 Na
mmarima no teɛɛ wɔn nsa twee Lot baa
wɔn nkyɛn wɔ ɔdan no mu, ma wɔtoo
pon no mu. 11 Na nnipa a wogyina
ɔpon ano no de, wofurafuraa wɔn ani
fi nketewa so kosi akɛse so, na wɔhwe-
hwɛɛ ɔpon ano kwan brɛe.
12 Na mmarima no ka kyerɛɛ Lot sɛ:
Wowɔ obi wɔ ha ka wo ho? Ase anaa
mmabarima anaa mmabea anaa biribi-
ara a wowɔ wɔ kurow yi mu, yi wɔn fi ha,
13 na yɛrebɛsɛe ha, efisɛ wɔn ntɛɛm sõ
Awurade anim, na Awurade asoma yɛn
sɛ yɛmmɛsɛe ha. 14 Na Lot fii adi ne
ne nsenom a wɔrebɛware ne mmabea no
kɔkasae sɛ: Monsɔre mfi ha, na Awu-
rade rebɛsɛe kurow yi. Nanso ɔyɛɛ ne
nsenom no ani so sɛ obi a ɔredi fɛw.
15 Na ade reyɛ akye no, abɔfo no
piapiaa Lot sɛ: Sɔre, fa wo yere ne wo
mmabea baanu a wɔwɔ ha no kɔ, anyɛ
saa a, wɔbɛsɛe wo, ɔman yi amumɔyɛ
mu. 16 Na ɔtwentwɛn ne nan ase no,
mmarima no susoo ɔno ne ne yere ne ne
mmabea baanu no nsa, efisɛ Awurade
rebɛkyɛe no so, na wɔde no fii adi gyaw
no kurow no akyi. 17 Na wɔde wɔn fii
adi no, ɔkae sɛ: Guan gye wo kra nkwa,

**20** Gen 19, 13. **21** Gen 11, 5; Dwom 34, 15–16. **22** Gen 19, 1. **23** Num 16, 22; 2 Sa 24, 17. **26** Yes 65, 8; Mat 24, 22; Hes 22, 30. **30** Ate 6, 39. — **1** Gen 13, 22. **9** 2 Pe 2, 7–8. **11** 2 Ah 6, 18. **13** Gen 18, 20. **14** Num 16, 21. **17** Mat 24, 16.

nhwɛ w'akyi, nso nnyina dantaban yi
mu baabiara; bepɔw so na guan kɔ,
anyɛ saa a, wɔbɛsɛe wo.
18 Na Lot ka kyerɛɛ wɔn sɛ: O, owura,
mma ɛnnyɛ sa. 19 Hwɛ, w'akoa anya
w'anim dom, na woama w'adɔe a
woayɛ me yi asõ sɛ woregye me nkwa,
nanso merentumi nguan nkɔ bepɔw so,
na bɔne no ammɛto me, na manwu. 20
Hwɛ, kurow yi na ɛbɛn sɛ woguan kɔ hɔ,
nanso esua; ma minguan menkɔ hɔ
ɛ,—so ensua anaa?—na me kra anya
nkwa. 21 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ,
matie wo wɔ saa asɛm yi ho nso, na
meremmutuw kurow a woka ho asɛm yi.
22 Yɛ ntɛm guan kɔ hɔ, efisɛ merentumi
menyɛ hwee gye sɛ woakodu hɔ ansa.
Enti na wɔfrɛ kurow no din sɛ Soar [ase
ne: Ade ketewaa]. 23 Na Lot duu
Soar no, na owia apue asase so.
24 Na Awurade tɔɔ sufre ne gya fi
Awurade nkyɛn ɔsoro guu Sodom ne
Gomora so. 25 Na obutuw nkurow no
ne dantaban no nyinaa ne wɔn a wɔtete
nkurow no mu nyinaa ne nea afifi asase
no so.
26 Na ne yere hwɛɛ n'akyi, na ɔdan
nkyene siw.
27 Na Abraham tuaa ahema kɔɔ nea
ogyinaa Awurade anim hɔ. 28 Na
ɔdan n'ani kyerɛɛ Sodom ne Gomora ne
dantaban no asase nyinaa, na ɔhwɛe, na
hwɛ, asase no so wusiw foroe sɛ fono-
noo mu wusiw. 29 Na Onyankopɔn
sɛee dantaban no nkurow no no,
Onyankopɔn kaee Abraham, na ogyee
Lot fii obutuw a obutuw nkurow a Lot
te mu no mu.
30 Na Lot fii Soar kɔtraa bepɔw no so,
ɔne ne mmabea baanu no, efisɛ osuroo
Soar tra, na ɔne ne mmabea baanu no
kɔtraa ɔbodan bi mu.
31 Na abakan no ka kyerɛɛ akumaa
no sɛ: Yɛn agya anyin, na ɔbarima nni
asase yi so a ɔbɛba yɛn ho, sɛnea asase
sofo nyinaa amanne te. 32 Bra, na
yɛmma yɛn agya nsa nnom, na yɛne no
nkɔda, na yɛanya yɛn agya ho mma.
33 Na wɔmaa wɔn agya nsa nomee
anadwo no, na abakan no kɔɔ mu ne
n'agya kɔdae; na wanhu ne nna ne
ne sɔre mu. 34 Na ade kyee no,
abakan no ka kyerɛɛ akumaa no sɛ:
Hwɛ, me ne m'agya akɔda anadwo yi,
ma yɛmma no nsa nnom nnɛ anadwo yi
nso, na kɔ mu, na wo ne no nkɔda, na
yɛanya yɛn agya ho mma. 35 Na
wɔmaa wɔn agya nsa nomee anadwo no
nso bi, na akumaa no sɔre ne no kɔdae;
na wanhu ne nna ne ne sɔre mu. 36 Na
Lot mmabea baanu no nyinsɛn wɔn
agya ho. 37 Na abakan no woo baba-
rima, na ɔtoo no din Moab; ɔne
Moabfo agya de besi nnɛ. 38 Na
akumaa no nso woo babarima, na ɔtoo
no din Ben-Ami; ɔne Amonfo agya de
besi nnɛ.

## Ti 20

*Abraham ne Abimelek*

Na Abraham tutu fii hɔ kɔɔ nifa fam
asase so, na ɔkɔtraa Kades ne Sur
ntam, na ɔkɔyɛɛ ɔhɔho wɔ Gerar.
2 Na Abraham kae ne yere Sara ho
sɛ: Ɔyɛ me nuabea. Na Gerar hene
Abimelek soma ma wɔbɛfaa Sara.
3 Na Onyankopɔn baa Abimelek
nkyɛn anadwo dae mu, na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Hwɛ, ɔbea a woakɔfa no no nti wore-
bewu, efisɛ ɔyɛ ɔbarima bi yere. 4 Nso
Abimelek nnya nkaa no ɛ. Na ɔkae
sɛ: Awurade, so wubekum ɔman
trenee nso? 5 So ɛnyɛ ɔno na ɔka kye-
rɛɛ me sɛ: Me nua ne no? Na ɔbea no
nso kae sɛ: Me nua ne no. Me komam
fann ne me nsam tew na mede meyɛɛ
eyi. 6 Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ no
ɔdae mu sɛ: Me nso minim sɛ wo komam
fann na wode yɛɛ eyi, na me nso misoo
wo mu, na woanyɛ me bɔne, ɛno nti na
mamma woanka no. 7 Na afei dan
ɔbarima no yere kɔma no, efisɛ ɔyɛ
odiyifo, na wapa kyɛw ama wo, na
woanya nkwa; na sɛ woannan no
ankɔma no a, ɛnde, hu sɛ owu na wube-
wu, wo ne nea ɛwɔ wo nyinaa. 8 Na
Abimelek sɔree anɔpatutu frɛɛ ne nkoa
nyinaa, na ɔkaa nsɛm yi nyinaa kyerɛɛ
wɔn, na nnipa no suroe pii.
9 Na Abimelek frɛɛ Abraham ka
kyerɛɛ no sɛ: Dɛn na woayɛ yɛn yi, na
bɔne bɛn na mayɛ wo, na wode bɔne
kɛse yi aba me ne m'ahenni so? Ade a
wɔnyɛ na woayɛ me yi. 10 Na Abime-
lek ka kyerɛɛ Abraham sɛ: Dɛn na
wuhui na wudii saa asɛm yi? 11 Na
Abraham kae sɛ: Efisɛ misusuwii sɛ,
ampa Onyankopɔn ho suro nni ha yi, na
me yere nti wobekum me. 12 Nanso

---

24 Deut 29, 23; Dwom 11, 6; Amos 4, 11; Luk 17, 29; 2 Pe 2, 6; Yes 1, 9–10; 13, 19.
26 Luk 17, 32. 32 Lev 18, 7. 37 Deut 2, 9. 38 Deut 2, 19. — 1 Gen 12,
9–10; 26, 1. 7 Dwom 105, 15.

ɛwom ampa sɛ ɔyɛ me nua; m'agya ba ne
no, na ɛnyɛ me na ba a; na wayɛ me
yere. 13 Na Onyankopɔn ma mifii
m'agya fi mibekyinii no, misee no sɛ:
W'adɔe a wobɛyɛ me ne sɛ, baabiara a
yebedu no, ka me ho sɛ: Ɔyɛ me nua.
14 Ɛnna Abimelek faa nguan ne
anantwi ne nkoa ne mfenaa de maa
Abraham, na ɔdan ne yere Sara maa no.
15 Na Abimelek kae sɛ: Hwɛ, m'asase
na ɛda w'anim yi, baabiara a eye wɔ
w'ani so no, tra. 16 Na Sara de, ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, mama wo nua
nnwetɛbona apem, hwɛ, ɛno na wɔn a
wɔka wo ho nyinaa de behu wo tirim, na
wo ho afi nnipa nyinaa anim.
17 Na Abraham bɔɔ Onyankopɔn
mpae, na Onyankopɔn saa Abimelek ne
ne yere ne ne mfenaa yare ma wɔwo-
woe. 18 Efisɛ Abraham yere Sara ho
asɛm no nti Awurade ato Abimelek fifo
nyinaa yafunu mu.

## Ti 21

*Isak awo*

Na Awurade bɛhwɛɛ Sara sɛnea ɔkae
no, na Awurade yɛɛ Sara sɛnea ɔkasae
no. 2 Na Sara nyinsɛnee, na ɔwoo
babarima maa Abraham ne nkwakoraa-
bere mu, bere a Onyankopɔn kaa no ho
asɛm no mu. 3 Na Abraham too ɔba a
wɔwo maa no a Sara wo maa no no din
Isak.
4 Na Abraham ba Isak dii nna awo-
twe no, otwaa no twetia, sɛnea Onyan-
kopɔn hyɛɛ no no. 5 Na Abraham adi
mfirihyia ɔha na wɔwoo ne ba Isak maa
no.
6 Na Sara kae sɛ: Onyankopɔn ama
me ɔserew, obiara a ɔbɛte no bɛserew
ama me. 7 Na ose: Hena na anka
ɔbɛka akyerɛ Abraham sɛ Sara bɛma
mma nufu? Nanso, mawo ba ama no, ne
nkwakoraabere mu. 8 Na abofra no
nyinii, na wotwaa no nufu. Na da a
wotwaa Isak nufu no, Abraham tow
pon kɛse.

*Wɔpam Hagar ne Ismael*

9 Na Sara huu Misrini Hagar ba a
ɔwo maa Abraham no sɛ ɔredi fɛw.
10 Na ɔka kyerɛɛ Abraham sɛ: Pam
afenaa yi ne ne ba no, na ɛnyɛ afenaa yi
ba ne me ba Isak na ebedi ade. 11 Na
ne ba no nti asɛm no yɛɛ Abraham yaw
yiye. 12 Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ
Abraham sɛ: Mma abofra no ne w'afe-
naa asɛm no nnyɛ wo yaw, na nea Sara
ka kyerɛ wo nyinaa, tie, na Isak mu na
wɔbɛfrɛ w'asefo. 13 Na afenaa ba no
nso, mɛyɛ no ɔman kɛse, efisɛ ɔyɛ
w'aseni. 14 Na Abraham sɔree anɔpa-
tutu faa abodoo ne nsu kotoku, na ɔde
maa Hagar, ɔde sii ne kɔn ho, ne
abofra no, na ogyaa no kwan. Na
ɔkɔe, kokyinkyinii Ber-Seba sare so.
15 Na nsu no sae wɔ kotoku no mu no,
ogyaw abofra no wɔ ɔdɔtɔ bi ase, 16 na
ɔkɔ kɔtraa akyiri bɛyɛ sɛ nea wɔtow
bɛmma a ɛbɛtɔ, na ose: Mma minnhu
abofra yi wu! Na ɔtraa ne ntentenso, na
ɔmaa ne nne so sui.
17 Na Onyankopɔn tee abarimaa no
nne, na Onyankopɔn bɔfo fi soro frɛɛ
Hagar ka kyerɛɛ no sɛ: Hagar, dɛn na
ɛyɛ wo? Nsuro, na Onyankopɔn ate
abarimaa no nne wɔ nea ɔwɔ hɔ.
18 Sɔre, ma abarimaa no so, na fa wo
nsa so no mu; na mɛyɛ no ɔman kɛse.
19 Na Onyankopɔn buee n'ani, na ohuu
asubura bi, na ɔkɔe kɔsaw bi hyɛɛ
nhoma kotoku no ma, na ɔde bi maa
abarimaa no nomee. 20 Na Onyan-
kopɔn dii abarimaa no akyi, na onyinii,
na ɔtraa sare so hɔ yɛɛ ɔbɛmmatofo.
21 Na ɔtraa Paran sare so; na ne na
kɔwaree yere fi Misraim asase so brɛɛ
no.

*Abimelek ne Abraham apam*

22 Na bere no mu no, Abimelek ne ne
safohentitiriw Pikol bɛka kyerɛɛ Abra-
ham sɛ: Onyankopɔn di w'akyi wɔ
biribiara a woyɛ mu. 23 Enti afei ka
Onyankopɔn ntam kyerɛ me sɛ wore-
ntwa me ne me mma ne me mmanana
nkontompo, na, sɛ adɔe a meyɛɛ wo no
te no, wode bɛyɛ me ne m'asase a woa-
bɛyɛ ɔhɔho wɔ so yi. 24 Na Abraham
kae sɛ: Mɛka ntam no. 25 Na asubura
bi a Abimelek nkoa nam anuɔden so gyei
no nti Abraham kaa Abimelek anim. 26
Na Abimelek kae sɛ: Minnim nea odii
saa asɛm yi, na wo nso, woanka ankyerɛ
me, nanso mentee da, sɛ nnɛ. 27 Na
Abraham de nguan ne anantwi maa
Abimelek, na wɔn baanu pamee.
28 Na Abraham yii nguanten mma

---

**1** Gen 18, 10. **2** Heb 11, 11. **3** Gen 17, 19. **4** Gen 17, 11–12. **5** Gen 17, 17; Rom 4, 19. **6** Gen 18, 12. **10** Gal 4, 30. **12** Rom 9, 7–8; Heb 11, 18. **13** Gen 17, 20. **21** Gen 16, 3. **22** Gen 26, 26. **23** Gen 20, 15. **25** Gen 26, 15, 18.

abere ason gyinaa ɔfa. 29 Na Abime-
lek ka kyerɛɛ Abraham sɛ: Nguanten
mma abere ason a wuyii wɔn gyinaa ɔfa
yi ase ne dɛn? 30 Na ɔkae sɛ: Nguanten
mma abere ason yi, gye wɔ me nsa
mu, na ɛnyɛ me adanse sɛ me na
mituu abura yi. 31 Enti ɔfrɛɛ hɔ
Beer-Seba [ase ne: Ntanka abura],
efisɛ ɛhɔ na wɔn baanu nyinaa kekaa
ntam. 32 Na wɔpamee wɔ Beer-Seba,
na Abimelek ne ne safohentitiriw Pikol
sɔree, na wɔsan kɔɔ Filistifo asase so.
33 Na Abraham tɛw asantɛw wɔ Beer-
Seba, na ɔfrɛɛ Awurade a ɔyɛ daa
Nyankopɔn din wɔ hɔ. 34 Na Abra-
ham yɛɛ ɔhɔho Filistifo asase so nna
pii.

## Ti 22

*Wɔsɔ Abraham hwɛ*

Na nsɛm yi akyi no, Onyankopɔn sɔɔ
Abraham hwɛe, na ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Abraham! Na ose: Mini. 2 Na ɔkae
sɛ: Fa wo ba, wo ba koro a wodɔ no,
Isak, kɔ Moria asase so, na fa no kɔbɔ
ɔhyew afɔre wɔ hɔ, wɔ mmepɔw no
mu biako a mɛkyerɛ wo so.

3 Na Abraham sɔree anɔpatutu, na
ɔhyehyɛɛ n'afurum, na ɔfaa ne mmofra
mu baanu ne ne ba Isak kaa ne ho, na
otwaa ɔhyew afɔre nnyina, na osiim kɔɔ
nea Onyankopɔn ka kyerɛɛ no hɔ.
4 Na da a ɛto so abiɛsa no, Abraham
maa n'ani so, na ohuu beae hɔ wɔ
akyirikyiri. 5 Na Abraham ka kyerɛɛ
ne mmofra no sɛ: Mo ne afurum yi ntra
ha, na me ne abarimaa yi bɛkɔ nohɔ
akɔsɔre, na yɛasan aba mo nkyɛn.
6 Na Abraham faa ɔhyew afɔre nnyina
no de soaa ne ba Isak, na ɔfaa ogya ne
sekan kurae, na wɔn baanu kɔe. 7 Na
Isak ka kyerɛɛ n'agya Abraham sɛ:
M'agya! Na ose: Mini, me ba. Na ose:
Hwɛ, ogya ne nnyina ni, na oguammaa
a wɔde rekɔbɔ ɔhyew afɔre no wɔ he?
8 Na Abraham se: Me ba, Onyankopɔn
bɛkyerɛ ɔhyew afɔre guammaa no. Na
wɔn baanu kɔe. 9 Na wokoduu nea
Onyankopɔn kyerɛɛ no hɔ, na Abraham
sii afɔremuka wɔ hɔ, na osiesiee nnyina
no, na ɔkyekyeree ne ba Isak, na ɔde
no too afɔremuka no so wɔ nnyina no
so. 10 Na Abraham teɛɛ ne nsa faa
ɔsekan no sɛ ɔde rebekum ne ba no.

11 Na Awurade bɔfo fi soro frɛɛ no sɛ:
Abraham, Abraham! Na ose: Mini.
12 Na ose: Mfa wo nsa nka abarimaa
no, nso nyɛ no hwee, na afei mahu sɛ
wusuro Onyankopɔn, na woankame me
wo ba koro no.

13 Na Abraham maa n'ani so, na
ohui, na hwɛ, odwennini a ɔdɔtɔ aso ne
mmɛn mu wɔ n'akyi; na Abraham
kɔfaa odwennini no de no sii ne ba no
ananmu bɔɔ ɔhyew afɔre.

14 Na Abraham too beae hɔ din sɛ:
Yahwe-Yir'e [ase ne: Awurade hu].
Enti wɔka nnɛ ara sɛ: Bepɔw a wohu
Awurade wɔ so.

15 Na Awurade bɔfo fi soro frɛɛ
Abraham bio sɛ: 16 Sɛ Awurade se ni:
Esiane sɛ woadi saa asɛm yi, na woa-
nkame me wo ba koro no nti, maka me
ho ntam sɛ: 17 Nhyira na mehyira wo,
na ɔdɔ na mɛma w'asefo adɔ sɛ ɔsoro
nsoromma ne mpoano nhwea, na
w'asefo bɛfa wɔn atamfo nkurow ano
apon adi so; 18 na w'asefo mu na
wobehyira asase so amanaman nyinaa,
efisɛ woatie me nne. 19 Ɛnna Abraham
san baa ne mmofra no nkyɛn, na wɔsɔre
siim baa Beer-Seba. Na Abraham
traa Beer-Seba.

20 Na nsɛm yi akyi no, wɔka kyerɛɛ
Abraham sɛ: Hwɛ, Milka nso awo mma
ama wo nua Nahor: 21 n'abakan Us ne
ne nua Bus ne Kemuel a ɔyɛ Aram
agya, 22 ne Kesed ne Haso ne Pildas
ne Yidlaf ne Betuel. 23 Na Betuel
woo Rebeka. Nnipa baawɔtwe yi na
Milka wo maa Abraham ne nua Nahor.
24 Na ne yere biako bi a wɔfrɛ no
Rehuma nso woo Teba ne Gaham ne
Tahas ne Maaka.

## Ti 23

*Sara wu ne ne sie*

Na Sara dii mfirihyia ɔha aduo-
nu ason; Sara nkwa mu mfe ni.
2 Na Sara wui wɔ Kiriat-Arba, ɛne
Hebron a ɛwɔ Kanaan asase so no. Na
Abraham bae begyam Sara, na osuu
no.

3 Na Abraham sɔre fii n'amu no
anim, na ɔne Het mma kɔkasae sɛ:
4 Meyɛ mo nkyɛn hɔho ne mamfrani,
momma measiebere wɔ mo nkyɛn ha, na

**31** Gen 26, 33. **33** Gen 12, 8; Yes 40, 28; Rom 16, 26. — **1** Heb 11, 17; Yak 1, 12.
**2** 2 Be 3, 1. **10** Yak 2, 21. **12** Yer 7, 31; Rom 8, 32. **16** Heb 6, 13.
**17** Gen 13, 16; 15, 5; Heb 11, 12; Gen 24, 60. **18** Gen 12, 3; Gal 3, 16.
**20** Gen 11, 29. **23** Gen 24, 15. — **4** Gen 17, 8.

minsie m'amu a ɔda m'anim yi. 5 Na
Het mma no buaa Abraham see no sɛ:
6 Owura, tie yɛn! Onyankopɔn panyin
bi ne wo wɔ yɛn mu. Yɛn ada mu nea
wopɛ no, sie w'amu no wɔ mu. Yɛn mu
biara renkame wo ne da, sɛ nsie w'amu
wɔ mu. 7 Na Abraham sɔre gyinae, na
ɔbɔɔ ne mu ase maa asase no so nku-
rɔfo, Het mma no, 8 na ɔne wɔn kasae
sɛ: Sɛ ɛyɛ mo pɛ sɛ misie m'amu yi ma ofi
m'ani so a, muntie me, na monsrɛ Sohar
ba Efron, mma me, 9 na ɔmfa Makpela
ɔbodan a ɛyɛ ne de, na ɛwɔ n'afuw ano
no mma me; onnye me n'aboten na
ɔmfa mma me, na minnya asiei wɔ mo
ha. 10 Na Efron te Het mma no mu.
Na Hetini Efron buaa Abraham maa
Het mma tee wɔ wɔn a wɔhyɛn ne
kurow pon mu no nyinaa anim sɛ:
11 Dabi, me wura, tie me: Mede afuw
no mema wo, na ɔbodan a ɛwɔ mu no
nso mede mema wo. Me man mma
anim na mede mema wo yi, sie w'amu.
12 Na Abraham bɔɔ ne mu ase wɔ
asase no so nkurɔfo no anim, 13 na
ɔkasa kyerɛɛ Efron maa asase no so
nkurɔfo no tee sɛ: Sɛ wutie me a, mede
afuw no ti dwetɛ mema wo; gye wɔ me
nsam, na minsie m'amu wɔ hɔ. 14 Na
Efron buaa Abraham see no sɛ: 15 Me
wura, tie, nnwetɛbona ahannan asase
yɛ dɛn wɔ me ne wo ntam? W'amu ara
na sie. 16 Na Abraham tiee Efron, na
Abraham karìi dwetɛ a Efron bɔɔ
din maa Het mma tee no maa no,
nnwetɛbona ahannan a aguadifo di no.
17 Na wɔde Efron afuw a ɛwɔ Makpela
a ɛda Mamre ntentenso no, afuw ne
ɔbodan a ɛwɔ mu ne afuw no so nnua
nyinaa, nea ɛwɔ n'ahye nyinaa so,
18 hyɛɛ Abraham nsa wɔ Het mma
anim, wɔn a wɔhyɛn ne kurow pon mu
no nyinaa anim.
19 Na ɛno akyi no, Abraham siee ne
yere Sara wɔ Makpela afuw mu ɔbodan
mu wɔ Mamre ntentenso, ɛne Hebron a
ɛwɔ Kanaan asase so. 20 Na Het mma
de afuw no ne ɔbodan a ɛwɔ mu no hyɛɛ
Abraham nsa sɛ asiebere.

## Ti 24

*Wɔhwehwɛ ɔyere ma Isak*

Na Abraham abɔ akwakoraa, na wadi
nna pii, na Awurade ahyira Abraham
ade nyinaa mu. 2 Na Abraham ka
kyerɛɛ n'akoa, ne fie panyin a ɔhwɛ nea
ɔwɔ nyinaa so sɛ: Fa wo nsa ka m'asen
mu, 3 na mɛma woaka Awurade, ɔsoro
Nyankopɔn ne asase Nyankopɔn, ntam
sɛ worenware Kanaanfo a mete wɔn
mu yi mmabea mu bi mma me ba. 4 Na
kɔ me kurow ne m'abusua mu kɔware
yere ma me ba Isak. 5 Na akoa no ka
kyerɛɛ no sɛ: Ebia ɔbea no rempɛ sɛ
ɔbedi m'akyi aba asase yi so: ɛnde
memfa wo ba no mensan menkɔ asase
a wufi so bae no so anaa? 6 Na Abra-
ham ka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ yiye, na
woamfa me ba ansan ankɔ hɔ bio.
7 Awurade, ɔsoro Nyankopɔn a ɔfaa
me fii m'agya fi ne asase a wɔwoo me
wɔ so no so, na ɔne me kasae, na ɔkaa
ntam kyerɛɛ me sɛ: W'asefo na mede
asase yi mɛma wɔn no, ɔbɛsoma ne bɔfo
adi w'anim, na woakɔware yere afi hɔ
abrɛ me ba. 8 Na sɛ ɔbea no mpɛ sɛ
odi w'akyi a, ɛnde wo ho afi me ntam yi
mu, nanso mfa me ba nsan nkɔ hɔ bio.
9 Na akoa no de ne nsa kaa ne wura
Abraham asen mu, na ɔkaa no ntam wɔ
asɛm no ho.
10 Na akoa no faa ne wura yoma mu
du, na ɔkɔe, na okura ne wura nnepa
ahorow nyinaa bi, na ɔsɔre siim kɔɔ
Mesopotamia, Nahor kurow mu. 11
Na ɔmaa ne yoma no butuw kurow no
kurotia wɔ asubura bi ho anwummere a
mmea bɛsaw nsu.
12 Na ɔkae sɛ: Awurade, me wura
Abraham Nyankopɔn, mesrɛ wo, ma
emmehyia me nnɛ, na yɛ me wura
Abraham adɔe. 13 Hwɛ, migyina asu-
bura yi so ha yi, na kurom hɔfo mmabea
befi abɛsaw nsu, 14 na ma ɛmmra sɛ
ababaa a mese no sɛ: Soɛ wo kuruwa
ma mennom nsu no bi, na ɔbɛka sɛ:
Nom, na mɛma wo yoma no anom bi no,
ma ɔno ara nyɛ nea woayi no ama
w'akoa Isak, na ɛno mu na mehu sɛ
woayɛ me wura adɔe.
15 Na onnya nwiee kasa no, hwɛ,
Rebeka a wɔwoo no maa Betuel a ɔyɛ
Abraham ne nua Nahor yere Milka ba
bae, na ne kuruwa si ne mmati so.
16 Na ababaa no ho yɛ fɛ sɛ, ɔyɛ ɔbaa-
bun a ɔbarima bi nhuu no da, na ɔkɔɔ
asubura no mu kɔhyɛɛ ne kuruwa ma,
na ɔbae. 17 Na akoa no tuu mmirika
kohyiaa no sɛ: Mesrɛ wo, ma memmɔ wo

20 Gen 25, 9–10; 47, 30; 49, 29–30; 50, 13. — 1 Gen 12, 2; Dwom 112, 2–3. 2 Gen 47, 29.
3 Gen 28, 1; Ex 34, 16. 7 Gen 12, 1, 7. 10 Gen 11, 31; 27, 43.
15 Gen 22, 23.

kuruwa yi mu nsu kakra hwirow. 18
Na ose: Me wura, nom! Na ɔyɛɛ ntɛm
soɛɛ ne kuruwa no sii ne nsam ma
ɔnomee. 19 Na ɔma ɔnom wiei no, ɔkae
sɛ: Mɛkɔ makɔsaw bi mabrɛ wo yoma no
nso akosi sɛ wobewie nom. 20 Na
ɔyɛɛ ntɛm kohwiee ne kuruwa mu nsu no
guu anomee hɔ, na otutuu mmirika kɔɔ
abura no mu bio kɔsaw nsu, na ɔsaw
maa ne yoma no nyinaa. 21 Na ɔbari-
ma no hwɛɛ no ara, na ɔyɛɛ komm sɛ
obehu sɛ Awurade ama ne kwankɔ no
ayɛ dwoodwoo anaasɛ ɛnte sa. 22 Na
yoma no wiee nsu nom no, ɔbarima no
yii sika hwene mu kaa a ano si dwetɛ-
bona fã ne nsa so nkapo abien a ano si
sikabona du [de hyɛɛ no], 23 na ɔkae
sɛ: Hena ba ne wo? Mesrɛ wo, kyerɛ me!
So yebenya dabere wɔ w'agya fi anaa?
24 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Betuel, Milka
ba a ɔwoo no maa Nahor no ba ne me.
25 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Yɛwɔ sare ne
mmoa aduan pii ne nea mobɛda.

26 Na ɔbarima no bɔɔ ne mu ase
sɔree Awurade, 27 na ɔkae sɛ: Nhyira
nka Awurade, me wura Abraham
Nyankopɔn a wamma n'adɔe ne ne
nokware ammɔ me wura. Na me nso,
Awurade akyerɛ me me wura ne nua-
nom fi kwan. 28 Na ababaa no tuu
mmirika kɔkaa saa nsɛm yi kyerɛɛ ne
na fifo.

29 Na Rebeka wɔ onuabarima bi a
ne din de Laban. Na Laban de
mmirika fii adi kɔɔ ɔbarima no nkyɛn
wɔ asubura no ho. 30 Na ohuu hwene
mu kaa ne ne nua nsa so nkapo no, na
ɔtee ne nua Rebeka nsɛm no sɛ: Sɛnea
ɔbarima no kasa kyerɛɛ me ni, no, ɔbaa
ɔbarima no nkyɛn, na hwɛ, ogyina yoma
no nkyɛn, asubura no ho. 31 Na ose:
Wo a Awurade ahyira wo, bra, ɛdɛn nti
na wugyina kurotia? Na masiesie ɔdan
mu ne baabi nso mama yoma no.
32 Na ɔbarima no kɔɔ ofie, na oyii yoma
no so nneɛma, na ɔmaa yoma no sare ne
aduan, na ɔmaa ɔno ne nnipa a wɔka ne
ho no nsu sɛ wɔnhohoro wɔn anan ase.
33 Na wɔde aduan besii n'anim sɛ
onni; na ose: Merennidi gye sɛ mabɔ
m'amanneɛ ansa. Na ose: Bɔ ɛ!

34 Na ose: Abraham akoa ne me.
35 Na Awurade ahyira me wura pii,
na wayɛ ɔkɛse, na wama no nguan ne
anantwi, ne dwetɛ ne sika, ne nkoa ne
mfenaa, ne yoma ne mfurum. 36 Na
me wura yere Sara awo ɔba wɔ ne
mmerewabere mu ama me wura, na
ɔde nea ɔwɔ nyinaa ama no. 37 Na me
wura ama maka ntam se: Nware
Kanaanfo a mete wɔn asase so yi
mmabea mu bi mma me ba, 38 na
mmom kɔ m'agya fi ne m'abusua mu
kɔware yere brɛ me ba. 39 Na misee
me wura sɛ: Ebia ɔbea no renni m'akyi?
40 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Awurade a
menam n'anim no bɛsoma ne bɔfo
aka wo ho, na wama wo kwan so ayɛ
dwoodwoo, na woakɔware yere wɔ
m'abusua mu ne m'agya fi abrɛ me ba.
41 Ɛno ansa na sɛ wokɔ m'abusua mu
a, wo ho befi me ntam no mu, na sɛ
wɔamma wo bi a, ɛnde na wo ho afi me
ntam no mu. 42 Na mebaa asubura no
ho nnɛ kae sɛ: Awurade, me wura
Abraham Nyankopɔn, sɛ wo ara wore-
ma me kwan a mitu yi ayɛ dwoodwoo a,
43 hwɛ, migyina asubura yi ho, na ma
ɛmmra sɛ ababaa a obefi abɛsaw nsu,
na mese no sɛ: Mesrɛ wo, ma me wo
kuruwa yi mu nsu kakra mennom, 44
na ɔbɛka akyerɛ me sɛ: Nom, na me-
nkɔsaw bi memmrɛ wo yoma no nso no,
ma ɔno ara nyɛ ɔbea a Awurade ayi no
ama me wura ba. 45 Na minnya
minwiee me koma mu kasa no, hwɛ,
Rebeka fii adi bae a kuruwa si ne
mmati so, na ɔkɔɔ abura no mu kɔsaw
nsu. Na misee no sɛ: Mesrɛ wo, ma me
bi mennom. 46 Na ɔyɛɛ ntɛm soɛɛ ne
kuruwa no kae sɛ: Nom, na mɛma wo
yoma no nso bi anom. Na menomee,
na ɔmaa yoma no nso bi nomee. 47 Na
mibisaa no sɛ: Hena ba ne wo? Na ose:
Betuel, Nahor ba a Milka wo maa no no
ba ne me. Na mede hwene mu kaa no
mesɛn ne hwenem, na mede nkapo no
mehyehyɛɛ ne nsa, 48 na mebɔɔ me mu
ase mesɔree Awurade, na mihyiraa
Awurade, me wura Abraham Nyanko-
pɔn a ɔkyerɛɛ me nokwakwan sɛ
menkɔware me wura ne nua ba memma
ne ba no. 49 Na afei sɛ mo ara moreyɛ
me wura adɔe adi no nokware a, monka
nkyerɛ me; na sɛ ɛnte saa a, monka
nkyerɛ me, na mennan memfa nifa anaa
benkum.

50 Ɛnna Laban ne Betuel buae sɛ:
Awurade na asɛm yi fi no, yɛrentumi
nka no papa anaa bɔne nkyerɛ wo.
51 Hwɛ, Rebeka na ogyina w'anim yi, fa
no kɔ ma ɔnkɔyɛ wo wura ba yere, sɛnea

22 Gen 24, 47. 40 Gen 17, 1. 47 Gen 24, 22.

Awurade aka no. 52 Na Abraham
akoa no tee wɔn nsɛm no, ɔkotow fam
sɔree Awurade. 53 Na akoa no yii
dwetɛ nnwinne ne sika nnwinne ne
ntade de maa Rebeka; na ɔde nneɛma
a ɛsom bo maa ne nuabarima ne ne na.
54 Na ɔne nnipa a wɔka ne ho no didii,
na wɔnomee, na wɔdaa hɔ. Na wɔsɔ-
ree anɔpa no, ɔkae sɛ: Munnya me
kwan, na menkɔ me wura nkyɛn.
55 Na ne nua ne ne na kae sɛ: Ma
ababaa no ntra yɛn nkyɛn da tiaa bi sɛ
dadu ansa na woakɔ. 56 Na ɔka kye-
rɛɛ wɔn sɛ: Munnsianka me, efisɛ
Awurade ama me kwan ayɛ yiye.
Munnya me kwan mma menkɔ me wura
nkyɛn. 57 Na wose: Ma yɛnfrɛ aba-
baa no mmisa n'ankasa.

58 Na wɔfrɛɛ Rebeka ka kyerɛɛ no
sɛ: Wo ne ɔbarima yi bɛkɔ anaa? Na
ose: Mɛkɔ. 59 Na wogyaa wɔn nua
Rebeka ne ne gyigyefo ne Abraham
akoa no ne ne nnipa no kwan. 60 Na
wohyiraa Rebeka see no sɛ: Yɛn
nuabea, dan ɔpedu ahorow mpem, na
w'asefo mfa wɔn atamfo apon nni.
61 Na Rebeka ne ne mmaawa sɔree, na
wɔtratraa yoma no so dii ɔbarima no
akyi, na akoa no de Rebeka sii kwan so.

62 Na Isak fi Lahai-Roi abura ho
bae, efisɛ ɔte nifa fam asase so. 63 Na
Isak fii adi kɔɔ wuram anwummere
kɔdwennwenee ne nsɛm ho. Na ɔmaa
n'ani so hwɛɛ, na hwɛ, yoma reba.
64 Na Rebeka maa n'ani so, na ohuu
Isak no, ofii yoma no so sii fam, 65 na
ɔka kyerɛɛ akoa no sɛ: Ɔbarima bɛn na
ɔnam wura mu rebehyia yɛn yi? Na
akoa no sɛ: Ɛyɛ me wura. Na ɔfaa ne
nkataanim de kataa n'anim. 66 Na
akoa no kaa nea ɔyɛe no nyinaa kyerɛɛ
Isak. 67 Na Isak de no kɔɔ ne na Sara
ntamadan mu, na ɔwaree Rebeka, na
ɔyɛɛ ne yere, na ɔdɔ no, na Isak werɛ
kyekyee ne na wu akyi.

## Ti 25

*Abraham ne Ketura mma*

Na Abraham waree yere bio, ne din
de Ketura. 2 Na ɔwoo Simran ne
Yoksan ne Medan ne Midian ne Isbak
ne Sua maa no. 3 Na Yoksan woo
Seba ne Dedan. Na Dedan mma ne
Asurfo ne Letusfo ne Leumfo. 4 Na
Midian mma ne Hefa ne Hefer ne
Hanok ne Abida ne Eldaa. Eyinom
nyinaa yɛ Ketura mma.

5 Na Abraham de nea ɔwɔ nyinaa
maa Isak. 6 Na ayefam no mma a
Abraham wɔ no de, bere a Abraham te
ase no, ɔkyɛɛ wɔn ade, na ogyaa wɔn
kwan fii ne ba Isak ho ma wɔkɔɔ
apuei wɔ apuei asase no so.

*Abraham wu ne ne sie*

7 Na Abraham nna a odii si mfe ɔha
aduɔson anum. 8 Na Abraham gyaa
mu, na owui dwen pa mu, wabɔ akwa-
koraa, na mfe amee no, na wɔboaboaa
no kaa ne nkurɔfo ho.

9 Na ne mma Isak ne Ismael siee no
Makpela bodan mu, wɔ Hetini Efron,
Sohar ba, afuw no mu, wɔ Mamre
ntentenso, 10 afuw a Abraham tɔe wɔ
Het mma nsam no. Ɛhɔ na wosiee
Abraham ne ne yere Sara. 11 Na
Abraham wu akyi no, Onyankopɔn
hyiraa ne ba Isak. Na Isak traa
Lahai-Roi abura ho.

*Ismael awo ntoatoaso*

12 Na eyi ne Abraham ba Ismael a
Misrini Hagar, Sara afenaa no, wo maa
Abraham no awo ntoatoaso: 13 Na eyi
ne Ismael mma din a wɔde frɛɛ wɔn awo
ntoatoaso no: Ismael abakan ne
Nebaiot ne Kedar ne Adbeel ne Mib-
sam, 14 ne Misma ne Duma ne Masa,
15 Hadad ne Tema, Yetur, Nafis ne
Kedma. 16 Eyinom ne Ismael mma,
na eyinom ne wɔn din, sɛnea wɔn
nkuraa ne wɔn nsraban te, atitiriw
dumien ne wɔn aman.

17 Na Ismael nkwa mu mfe a odii ni:
mfirihyia ɔha aduasa ason. Na ogyaa
mu, na owui, na wɔboaboaa no kaa ne
nkurɔfo ho. 18 Na wɔtrae fi Hawila
kosii Sur a ɛwɔ Misraim ntentenso de
rekɔ Asiria. Na ɔtraa ne nuanom
nyinaa anim.

*Esau ne Yakob awo*

19 Na eyinom ne Abraham ba Isak
awo ntoatoaso: Abraham woo Isak.
20 Na Isak dii mfirihyia aduanan no,
ɔwaree Rebeka, Aramni Betuel ba a ofi
Mesopotamia ne Aramni Laban ne nua.

21 Na Isak srɛɛ Awurade maa ne
yere, efisɛ ɔyɛ obonin, na Awurade tiee

60 Gen 22, 17. 62 Gen 16, 14; 25, 11. 67 Gen 23, 2. — 2 1 Be 1, 28–34.
8 Gen 15, 15; Hiob 5, 26. 10 Gen 23, 16–17. 11 Gen 24, 62. 12 Gen 21, 13.
16 Gen 17, 20. 18 Gen 16, 12.

n'adesrɛ no. na ne yere Rebeka
nyinsɛnee.
22 Na nkokoaa no pempem wɔn ho
wɔ ne yam. Na ose: Sɛ ɛte saa a, na
mete hɔ yɛ dɛn? Na okobisaa Awurade.
23 Na Awurade ka kyerɛɛ no sɛ:
Aman abien na ɛwɔ wo yam,
na nkurɔfo ahorow abien na ɛbɛtetew wɔn ho mu afi wo yafunu mu.
Na ɔman no biako bedi biako so,
na ɔpanyin no asom akumaa no.
24 Na ne nna duu so sɛ ɔbɛwo no, na
hwɛ, nta wɔ ne yam. 25 Na nea odi kan
fi bae no, na ne ho yɛ kɔɔ, ne ho nyinaa
wɔ nhwi kusuu. Enti wɔtoo no din
Esau [ase nɛ: Nhwinhwi]. 26 Na ɛno
akyi no, ne nua no fi bae, na ne nsa kura
Esau nantin, enti wɔtoo no din Yakob
[ase ne: Nantinkurafo]. Na wɔwoo
wɔn no, na Isak adi mfe aduosia.

*Esau tɔn ne panyin*

27 Na mmofra no nyinii. Na Esau
yɛɛ onipa a onim ahayɔ ne ɔhamuni,
na Yakob de, ɔyɛ onipa a odwo a ɔte
ntamadan mu. 28 Na Isak dɔ Esau,
efisɛ ne hanam yɛ no dɛ; na Rebeka dɔ
Yakob.
29 Na Yakob noaa aduan bi, na Esau
fi wuram bae no, na wabrɛ. 30 Na
Esau ka kyerɛɛ Yakob sɛ: Ma me ade
kɔkɔɔ yi bi minni ɛ, na mabrɛ. Enti
wɔde too no din Edom [ase ne: Ade
kɔkɔɔ]. 31 Na Yakob kae sɛ: Tɔn wo
panyin ma me nnɛ. 32 Na Esau kae
sɛ: Hwɛ, owu na merebewu yi, na
ɔpanyin yi bɛyɛ me dɛn? 33 Na Yakob
kae sɛ: Ka ntam kyerɛ me nnɛ. Na
ɔkaa ntam kyerɛɛ no tɔn ne panyin
maa Yakob. 34 Ɛnna Yakob maa Esau
abodoo ne asɛdua a wɔanoa no bi; na
odidi nomee, na ɔsɔre kɔɔ ne kwan.
Na sɛnea Esau ammu ne panyin ni.

## Ti 26

*Isak kɔ Gerar*

Na ɔkɔm baa asase no so, ɛsono ɔkɔm
a ɛbae Abraham bere so no. Na Isak
kɔɔ Filistifo hene Abimelek nkyɛn wɔ
Gerar.
2 Na Awurade yii ne ho kyerɛɛ no sɛ:
Nsian nkɔ Misraim, tra asase a mɛkyerɛ
wo yi so. 3 Tra asase yi so sɛ ɔhɔho,
na medi w'akyi mahyira wo, efisɛ wo ne
w'asefo na mede nsase yi nyinaa mɛma
mo, na mama ntam a mekaa w'agya
Abraham no agyina. 4 Na mɛma
w'asefo adɔ sɛ ɔsoro nsoromma, na
mede nsase yi nyinaa mama w'asefo, na
w'asefo mu na wobehyira asase so
amanaman nyinaa, 5 efisɛ Abraham
tiee me nne, na odii me nsiesiei, me
mmara nsɛm, m'ahyɛde ne me mmara
so.
6 Na Isak traa Gerar. 7 Na ɛhɔfo
no bisaa no ne yere ho asɛm no, ɔkae
sɛ: Me nua ne no. Na osuroe sɛ ɔbɛka
sɛ: Me yere ne no, efisɛ ose: anyɛ saa a,
Rebeka nti ɛhafo bekum me; efisɛ ne ho
yɛ fɛ. 8 Na ɔkyɛɛ hɔ no, Filistifo hene
Abimelek hwɛɛ mfɛnsere mu hui, na
hwɛ, Isak ne ne yere Rebeka regoru.
9 Na Abimelek frɛɛ Isak sɛ: Hwɛ, ampa
ara ɔyɛ wo yere, na ɛyɛɛ dɛn na wuse:
Ɔyɛ me nua? Na Isak ka kyerɛɛ no sɛ:
Efisɛ mise: anyɛ saa a, ne nti mewu.
10 Na Abimelek se: Ɛdɛn na woayɛ yɛn
yi? Ɛkaa kumaa bi na anka ɔman yi
muni bi ne wo yere dae, na anka wode
mmusu aba yɛn so. 11 Na Abimelek
hyɛɛ ne nkurɔfo nyinaa sɛ: Nea ɔbɛka
ɔbarima yi anaa ne yere no, owu na
obewu.
12 Na Isak duae wɔ asase no so, na
onyaa nnɔbae mmɔho ɔha afirihyia no
ara mu, na Awurade hyiraa no. 13 Na
ɔbarima no yɛɛ ɔkɛse, na ɔkɔɔ so ara yɛɛ
ɔkɛse kosii sɛ ɔyɛɛ ɔkɛse pa ara. 14 Na
onyaa nguankuw ne anantwikuw ne
nkoa pii. Na Filistifo ani beree no.
15 Na nsubura a n'agya Abraham nkoa
tutui n'agya bere so no, Filistifo
sisiw ne nyinaa de dɔte hyehyɛɛ no
mama. 16 Na Abimelek ka kyerɛɛ
Isak sɛ: Fi yɛn nkyɛn kɔ, na wowɔ tumi
dodo sen yɛn. 17 Na Isak siim fii hɔ
kosisii ne ntamadan wɔ Gerar bon mu,
na ɔtraa hɔ.
18 Na Isak san titii nsubura a n'agya
Abraham bere so wotutui a Abraham
wu akyi Filistifo asisiw no mu, na
ɔtotoo no din sɛnea n'agya totoe no ara.
19 Na Isak nkoa funuu obon no mu, na
wohuu mmasu abura wɔ hɔ. 20 Na
Gerar mmoahwɛfo ne Isak mmoahwɛfo
dii so aperepere kae sɛ: Nsu no yɛ yɛn
dea! Enti ɔfrɛɛ abura no din Esek [ase
ne: Ɔham], efisɛ wɔne no hamee. 21
Na wotuu asubura foforo, na ɛno ho nso

23 Gen 27, 29; Mal 1, 2; Rom 9, 10–12. 33 Gen 27, 36; Heb 12, 16. — 1 Gen 12, 10; 20, 2. 3 Gen 12, 7; 22, 16. 4 Gen 15, 5; 12, 3. 8 Mmb 5, 18. 12 Mmb 10, 22. 15 Gen 21, 25.

wɔpereperee, enti ɔfrɛɛ no Sitna [ase
ne: Apereperedi]. 22 Na wotutuu hɔ
kotuu abura foforo, na ɛno de, wɔa-
mpere, enti ɔtoo no din Rehobot [ase
ne: Prama so], na ose: Afei de Awurade
atrɛw mu ama yɛn, na yɛadɔ wɔ asase yi
so. 23 Na ofii hɔ kɔɔ Beer-Seba. 24
Na Awurade yii ne ho kyerɛɛ no anadwo
no ara kae sɛ: Mene w'agya Abraham
Nyankopɔn, nsuro, na midi w'akyi
mihyira wo, na m'akoa Abraham nti
mɛma w'asefo adɔ. 25 Na osii afɔre-
muka wɔ hɔ, na ɔfrɛɛ Awurade din, na
osii ne ntamadan wɔ hɔ. Na Isak nkoa
tuu asubura wɔ hɔ.

26 Na Abimelek ne n'adamfo Ahusat
ne ne safohentitiriw Pikol fi Gerar baa
ne nkyɛn. 27 Na Isak ka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Ɛdɛn nti na moba me nkyɛn yi? Sɛ
motan me, na moapam me afi mo
nkyɛn. 28 Na wose: Yɛahu pefee sɛ
Awurade di w'akyi. Na yese: Ma ntam
nna yɛn, ɛne sɛ yɛne wo, ntam, na ma
yɛne wo mpam, 29 sɛ worenyɛ yɛn bɔne
bi; sɛnea yɛanka wo, na yɛayɛ wo papa
nko, na yɛagya wo kwan asomdwoe mu
no. Afei wone nea Awurade ahyira
no. 30 Na ɔtow wɔn pon, na wodidi
nomee. 31 Na wɔsɔree anɔpatutu ke-
kaa ntam kyerɛkyerɛɛ wɔn ho, na Isak
gyaa wɔn kwan, na wɔde asomdwoe
fii ne nkyɛn kɔe. 32 Na da no ara
Isak nkoa bae bɛkaa no abura a wotui
no ho asɛm sɛ: Yɛato nsu. 33 Na ɔfrɛɛ
no Siba. Enti kurow no din de Beer-
Seba de besi nnɛ yi ara.

34 Na Esau dii mfirihyia aduanan no,
ɔwaree Hetini Beeri babea Yudit ne
Hetini Elon babea Basmat. 35 Na
wɔhyɛɛ Isak ne Rebeka awerɛhow.

## Ti 27

*Yakob gye Isak nhyira*

Na Isak bɔɔ akwakoraa na n'ani so
yɛɛ no kusukusu na onhu ade yiye no,
ɔfrɛɛ ne ba panyin Esau ka kyerɛɛ no
sɛ: Me ba! Na osee no sɛ: Hwɛ, mini.
2 Na ose: Hwɛ, mabɔ akora, na minnim
me wuda, 3 na afei fa wo nneɛma, wo
bɛmma ne wo kuntun, kɔ wuram kɔpɛ
hanam brɛ me, 4 na noa me akɔnnɔdu-
an sɛnea mepɛ, na fa brɛ me, na minni,
na me kra nhyira wo ansa na mawu.
5 Nso Isak rekasa akyerɛ ne ba Esau
no, Rebeka tee. Na Esau kɔɔ wuram
sɛ okokum nam aba.

6 Na Rebeka ka kyerɛɛ ne ba Yakob
sɛ: Hwɛ, mate sɛ w'agya rekasa akyerɛ
wo nua Esau sɛ: 7 Kɔpɛ hanam brɛ me,
na noa me akɔnnɔduan, na minni, na
minhyira wo Awurade anim ansa na
mawu. 8 Na afei, me ba, tie me nne,
sɛnea merehyɛ wo yi: 9 Kɔ nguan no
mu kɔkyere mmirekyi mma pa abien
brɛ me, na memfa menyɛ akɔnnɔduan
memma w'agya sɛnea ɔpɛ; 10 na fa
kɔma w'agya, na onni, na onhyira wo
ansa na wawu. 11 Na Yakob ka
kyerɛɛ ne na Rebeka sɛ: Hwɛ, me nua
Esau ho wɔ nhwi, na me de, me ho yɛ
torotoro. 12 Ebia m'agya bɛka me ho
ahwɛ, na mayɛ n'ani so sɛ osisifo, na
mede nnuabɔ maba me so, na ɛnyɛ
nhyira. 13 Ɛnna ne na ka kyerɛɛ no sɛ:
Wo nnuabɔ mmra me so, me ba, tie me
nne ara, na kɔkyere wɔn brɛ me.
14 Na ɔkɔkyeree wɔn brɛɛ ne na, na ne
na de yɛɛ akɔnnɔduan sɛnea n'agya
pɛ.

15 Na Rebeka faa ne ba panyin Esau
ntade fɛfɛ a ɛwɔ ne nkyɛn wɔ ɔdan mu de
hyɛɛ ne ba kumaa Yakob, 16 na ɔde
mmirekyi mma no nhoma duraduraa ne
nsa ne ne kɔn a ɛho yɛ torotoro no ho,
17 na ɔde akɔnnɔduan ne abodoo a
wasiesie no hyɛɛ ne ba Yakob nsa.
18 Na ɔde kɔɔ n'agya nkyɛn, na ose:
M'agya! Na ose: Mini, ɛyɛ wo hena, me
ba? 19 Na Yakob ka kyerɛɛ n'agya sɛ:
Ɛyɛ me, w'abakan Esau, mayɛ sɛnea
wokyerɛɛ me no. Mesrɛ wo, sɔre, tra
ase, na di me hanam, na wo kra nhyira
me. 20 Na Isak ka kyerɛɛ ne ba no sɛ:
Ɛyɛɛ dɛn na wunyaa no ntɛm sɛɛ yi, me
ba? Na ose: Efisɛ Awurade wo Nyan-
kopɔn na ɔma ebehyiaa me. 21 Na
Isak ka kyerɛɛ Yakob sɛ: Twiw bɛn
me, na menka wo menhwɛ, me ba, sɛ me
ba Esau ne wo anaasɛ ɛnyɛ ɔno.
22 Na Yakob twiw bɛn n'agya Isak, na
ɔde ne nsa kaa no hwɛe, na ɔkae sɛ:
Ɛnne no yɛ Yakob nne, na nsa no de, ɛyɛ
Esau nsa. 23 Na wanhu no, efisɛ ne
nsa ho wɔ nhwi te sɛ ne nua Esau de.
Enti ohyiraa no. 24 Na ose: Wone me
ba Esau anaa? Na ose: Mene no.
25 Na ose: Fa bɛn me, na minni me ba
hanam, na me kra nhyira wo. Na ɔde
brɛɛ no, na odii, na ɔde bobesa brɛɛ no,

---

**25** Gen 12, 8. **26** Gen 21, 22. **33** Gen 21, 31. **34** Gen 36, 2–3.
— **4** Heb 11, 20. **11** Gen 25, 25.

na ɔnomee. 26 Na n'agya Isak ka
kyerɛɛ no sɛ: Twiw befew m'ano ɛ, me
ba. 27 Na otwiw kofew n'ano. Na
ohuam n'atade mu hua tiei, na ohyiraa
no sɛ:
Hwɛ, me ba ho hua
te sɛ afuw a Awurade ahyira so mu
hua.
28 Onyankopɔn mma wo ɔsoro bosu
ne asase srade bi,
ne aburow ne nsã pii.
29 Aman nsom wo,
na nkurɔfo nkotow wo.
Yɛ wo nuanom so wura,
na wo nã mma nkotow wo.
Wɔadome wɔn a wɔdome wo,
na wɔahyira wɔn a wohyira wo.
30 Na Isak wiee Yakob nhyira na
Yakob fii n'agya nkyɛn fii adi ara pɛ na
ne nua Esau fi n'ahayɔ bae. 31 Na
ɔno nso bɛnoaa akɔnnɔduan de brɛɛ
n'agya ka kyerɛɛ n'agya sɛ: M'agya
nsɔre ɛ, na onni ne ba hanam, na wo kra
nhyira me! 32 Na n'agya Isak see no
sɛ: Ɛyɛ wo hena? Na ose: Ɛyɛ me, wo
ba, w'abakan Esau.
33 Na Isak de ahopopo kɛse pa kae
sɛ: Hena mpo ne nea ɔkɔyɛɛ ha de brɛɛ
me, na midii ne nyinaa ansa na woreba,
na mihyiraa no no? Nso ɔbɛyɛ nea
wɔahyira no.
34 Esau tee n'agya nsɛm no, ɔde osũ
kɛse ne awerɛhow pii teɛɛm dennen ka
kyerɛɛ n'agya sɛ: M'agya, hyira me nso
bi. 35 Na ose: Wo nua de nnaadaa aba
abegye wo nhyira. 36 Na ose: So ne
din nne Yakob anaa? Mpɛn abien ni a
watotõ me nan mu. Wafa me panyin,
na hwɛ, afei nso wagye me nhyira. Na
ose: So woamfa nhyira bi ansie me?
37 Na Isak bua see Esau sɛ: Hwɛ, mede
no mayɛ wo so wura, na mede ne
nuanom nyinaa mayɛ ne nkoa. Na
mede aburow ne nsã mawowaw no.
Na afei wo de, ɛdɛn na menyɛ wo, me
ba? 38 Na Esau ka kyerɛɛ n'agya sɛ:
M'agya, so nhyira biako pɛ na wowɔ?
Hyira me nso, m'agya. Na Esau maa
ne nne so sui. 39 Na n'agya Isak bua
see no sɛ: Hwɛ, asase a srade nni mu ne
neá ɔsoro bosu yɛ so nã so na wobɛtra.
40 Wo nkrante so na wonam bɛtra ase,
na wobɛsom wo nua. Nanso ɛbɛba sɛ
wobɔ mmɔden kenten wo ho a, wubeyi
ne kɔndua afi wo kɔn so.

*Esau pɛ Yakob akum no*

41 Na Esau tan Yakob wɔ nhyira a
n'agya de hyiraa no no nti. Na Esau
kae ne koma mu sɛ: Nna a wɔde besu
m'agya no yɛ abɛn, na merebekum me
nua Yakob. 42 Na wɔkɔkaa ne ba
panyin Esau nsɛm yi kyerɛɛ Rebeka.
Na ɔsoma kɔfrɛɛ ne ba kumaa Yakob,
na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, wo nua Esau
kyekye ne werɛ sɛ ɔrebekum wo.
43 Afei, me ba, tie me nne, na sɔre guan
kɔ me nua Laban nkyɛn wɔ Haran,
44 na tra ne nkyɛn nna tiaa bi kosi sɛ
wo nua anibere no befi ne mu, 45 kosi
sɛ wo nua abufuw bɛdan afi wo so, na
ne werɛ afi nea woyɛɛ no no, ansa na
masoma abɛfa wo wɔ hɔ aba. Na ɛdɛn
mpo nti na menhwere mo baanu da
koro? 46 Na Rebeka ka kyerɛɛ Isak sɛ:
Het mmabea nti m'asetra afono me.
Sɛ Yakob kɔware yere Het mmabea mu,
sɛ eyinom, wɔ asase yi so mmabea mu
a, nkwa yɛ dɛn na ɛma me?

## Ti 28

*Isak hyira Yakob, na ogya no kwan kɔ Mesopotamia*

Na Isak frɛɛ Yakob, na ohyiraa no
hyɛɛ no sɛ: Nware Kanaan mmabea
mu yere. 2 Sɔre kɔ Mesopotamia kɔ
wo na n'agya Betuel fi, na kɔware wo na
ne nua Laban mmabea mu yere wɔ
hɔ. 3 Na Onyankopɔn Tweaduampɔn
nhyira wo, na ɔmma wonnɔ, na ɔmma
wonyɛ bebree, na woayɛ aman asafo;
4 na ɔmfa Abraham nhyira nhyira wo,
wo ne w'asefo a wɔka wo ho, na woanya
asase a woyɛ so hɔho a Oyankopɔn de
ama Abraham yi. 5 Na Isak gyaa
Yakob kwan, na ɔkɔɔ Mesopotamia wɔ
Aramni Betuel ba Laban a ɔyɛ Yakob
ne Esau nã Rebeka nuabarima no
nkyɛn.
6 Na Esau hui sɛ Isak ahyira Yakob,
na wagya no kwan sɛ ɔnkɔ Mesopotamia
nkɔware yere wɔ hɔ, na ohyiraa no, na
ɔhyɛɛ no sɛ: Nware Kanaan mmabea
mu yere, 7 na Yakob atie n'agya ne ne
na, na ɔkɔ Mesopotamia, 8 na Esau hui
sɛ Kanaan mmabea nye n'agya Isak ani
so no, 9 Esau siim kɔɔ Ismael nkyɛn
kɔwaree Abraham ba Ismael babea,
Nebaiot nuabea Mahalat kaa ne yere-
nom no ho.

29 Gen 25, 23; 12, 3. 34 Heb 12, 17. 36 Gen 25, 26, 33. 40 2 Ah 8, 20.
43 Gen 24, 10. 46 Gen 26, 34–35. — 1 Gen 24, 3. 2 Gen 22, 23; 24, 29.
4 Gen 12, 2. 9 Gen 25, 13; 26, 34.

*Yakob adaeso*

10 Na Yakob fi Beer-Seba siim kɔɔ
Haran. 11 Na oduu baabi, na ɔsoɛɛ hɔ
anadwo no, efisɛ owia akɔtɔ, na ɔfaa hɔ
abo no bi sumii, na ɔdaa hɔ. 12 Na
ɔsoo dae, na hwɛ, antweri bi si fam a
atifi pem soro, na hwɛ, Onyankopɔn
abɔfo di so aforosian. 13 Na hwɛ,
Awurade gyina atifi, na ose: Mene
Awurade, w'agya Abraham Nya-
nkopɔn ne Isak Nyankopɔn, asase a
woda so yi, mede mɛma wo ne w'asefo.
14 Na w'asefo bɛyɛ sɛ asase so mfu-
tuma, na woatrɛw akɔ atɔe ne apuei,
benkum fam ne nifa fam, na wo ne
w'asefo mu na wobehyira wiase
mmusuakuw nyinaa. 15 Na hwɛ, medi
w'akyi, na mahwɛ wo so baabiara a
wobɛkɔ, na mama woasan aba asase yi
so, na merennyaw wo de bɛkɔ akosi sɛ
mɛma nea maka makyerɛ wo yi aba mu.
16 Na Yakob nyan fii ne nna mu no,
ɔkae sɛ: Ampa ara, Awurade wɔ ha yi,
na me de, manhu. 17 Na osuroe, na
ose: Ɛha yi yɛ hu ampa. Ɛha nyɛ baa-
biara sɛ Onyankopɔn fi, na ɛha ne ɔsoro
abobowano.

18 Na Yakob sɔree anɔpatutu, na
ɔfaa ɔbo a osumii no de yɛɛ odum sii hɔ,
na ohwiee ngo guu so. 19 Na ɔfrɛɛ hɔ
Bet-El [ase ne: Onyankopɔn fi], nanso
kan no na kurow no din de Lus.

20 Na Yakob boaa aboade kae sɛ: Sɛ
Awurade Nyankopɔn bedi m'akyi ahwɛ
me so ɔkwan a meretu yi mu, na wama
me aduan madi ne atade mahyɛ, 21 na
wasan me asomdwoe mu de me aba
m'agya fi a, ɛnde Awurade bɛyɛ me
Nyankopɔn. 22 Na ɔbo yi a mede mayɛ
odum masi hɔ yi bɛyɛ Onyankopɔn fi.
Na nea wobɛma me nyinaa, mɛma wo so
ntotoso du du.

## Ti 29

*Rahel ne Lea nti Yakob som Laban*

Na Yakob siim kɔɔ apuei mma asase
so. 2 Na ohui, na hwɛ, asubura bi wɔ
wuram, na hwɛ, nguankuw abiɛsa
boaboa ho wɔ hɔ, efisɛ abura no mu nsu
na wɔsaw ma nguankuw no nom, na
ɔbo kokuroo da abura no ano. 3 Ɛhɔ
na wɔboa nguankuw nyinaa ano, na
wopirew ɔbo no fi abura no ano, na
wɔma nguan no nom, na wopirew ɔbo
no to abura no so bio wɔ ne dabere hɔ.
4 Na Yakob see wɔn sɛ: Me nuanom,
mufi he? Na wose: Yefi Haran. 5 Na
osee wɔn sɛ: Munim Nahor ba Laban
anaa? Na wose: Yenim no. 6 Na osee
wɔn sɛ: Ne ho ye? Na wose: Ne ho ye,
na hwɛ, ne babea Rahel ne nguan na
ɛreba yi. 7 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Hwɛ, ade nnya nsae koraa ɛ, na ɛbere
a wɔboaboa mmoakuw ano nnya nnui
ɛ. Momma nguan no nsu nnom, na
monkɔ mma wonkodidi. 8 Na wose:
Yɛrentumi, gye sɛ wɔaboaboa nguankuw
no nyinaa ano, na wɔapirew ɔbo no afi
abura no ano ansa na yɛama nguan no
anom.

9 Na ɔne wɔn da so rekasa no, Rahel
ne n'agya nguan no bae, efisɛ ɔyɛ
oguanhwɛfo. 10 Na Yakob huu ne na
ne nua Laban ba Rahel ne ne na ne nua
Laban nguan no, otwiw bɛn kopirew
ɔbo no fii asubura no ano, na ɔmaa ne
na ne nua nguan no nsu nomee. 11 Na
Yakob few Rahel ano, na ɔmaa ne nne
so sui. 12 Na Yakob ka kyerɛɛ Rahel
sɛ ɔyɛ n'agya ne nua, na ɔyɛ Rebeka ba.
Na otutuu mmirika kɔka kyerɛɛ n'agya.

13 Na Laban tee ne nua ba Yakob
nka no, otutuu mmirika kohyiaa no, na
ɔyɛɛ no atuu few n'ano, na ɔde no baa
ne fi. Na ɔkaa nsɛm yi nyinaa kyerɛɛ
Laban. 14 Na Laban ka kyerɛɛ no sɛ:
Ampa, woyɛ me nnompe ne me honam.
Na ɔtraa ne nkyɛn bɛyɛ ɔsram. 15 Na
Laban see Yakob sɛ: Sɛ woyɛ me nua
nti, wobɛsom me kwa anaa? Kyerɛ me
nea ényɛ w'akatua. 16 Nso Laban wɔ
mmabea baanu, ɔpanyin no din de Lea,
na akumaa no din de Rahel. 17 Na
Lea aniwa yɛ mmiammia, na Rahel ho
yɛ fɛ, na n'anim yɛ nyam.

18 Na Yakob dɔ Rahel, na ɔkae sɛ:
Wo ba akumaa Rahel nti mɛsom wo
mfe ason. 19 Na Laban se: Eye sɛ
mede no mema wo sen sɛ mede no
mɛma onipa foforo bi; tra me nkyɛn.
20 Na Rahel nti Yakob somee mfe
ason, na ɔdɔ a ɔdɔ no nti ɛyɛɛ n'ani so sɛ
nna mfuamfua bi. 21 Na Yakob ka
kyerɛɛ Laban sɛ: Fa me yere ma me, na
me nna no adu, na menkɔ ne ho.
22 Na Laban boaboaa kurom hɔfo
nyinaa ano, na ɔtow pon.

23 Na anadwofa ɔde ne ba Lea brɛɛ
no, na ɔkɔɔ ne ho. 24 Nso Laban de

---

**12** Yoh 1, 51. **13** Gen 12, 7. **14** Gen 13, 16; 12, 3. **17** Ex 3, 5.
**19** Gen 35, 14–15. **22** Gen 35, 1, 7.

n'abaawa Silpa maa ne ba Lea yɛɛ
n'abaawa. 25 Na ade kyee no, na hwɛ,
Lea ni. Na osee Laban sɛ: Ɛdɛn na
woayɛ me yi? Ɛnyɛ Rahel nti na mesom
wo? Na ɛdɛn nti na woasisi me yi?
26 Ɛnna Laban se: Yɛn ha de, wɔnyɛ no
saa, wɔmma akumaa nware ansa na
wɔde abakan ama. 27 Di ne nkyɛn
nnawɔtwe yi, na yɛde oyi nso bɛma wo,
ɔsom a wobɛsom me mfe ason bio
ho.
28 Na Yakob yɛɛ saa, na odii ne
nkyɛn nnawɔtwe no. Na ɔde ne ba
Rahel maa no aware. 29 Na Laban de
n'abaawa Bilha maa ne ba Rahel yɛɛ
n'abaawa. 30 Na ɔkɔɔ Rahel ho nso,
na ɔdɔ Rahel sen Lea, na ɔsom no mfe
ason bio.

*Yakob mma*

31 Na Awurade hui sɛ wɔtan Lea no,
obuee ne yam, na Rahel de, ɔyɛɛ
obonin.
32 Na Lea nyinsɛnee, na ɔwoo baba-
rima, na ɔtoo no din Ruben [ase ne:
Monhwɛ babanin], na ose: Awurade
ahwɛ m'amane, na afei de, me kunu
bɛdɔ me. 33 Na onyinsɛnee bio, na
ɔwoo babarima, na ɔkae sɛ: Awurade
ate sɛ wɔtan me nti na ɔde oyi nso ama
me. Na ɔtoo no din Simeon [ase ne:
Otie]. 34 Na onyinsɛnee bio, na ɔwoo
babarima, na ose: Afei ansa na me kunu
de ne ho bɛfam me ho, efisɛ me ne
no awo mmabarima baasa. Enti ɔtoo
no din Lewi [ase ne: Ɛhofam]. 35 Na
onyinsɛnee bio, na ɔwoo babarima, na
ose: Eyi de meyi Awurade ayɛ. Enti
ɔtoo no din Yuda [ase ne: Ayeyi]. Na
n'awo mu twee.

## Ti 30

Na Rahel hui sɛ ɔnwo mma Yakob
no, ɔtwee ne nuabea ho kora, na ɔka
kyerɛɛ Yakob sɛ: Ma me mma, na anyɛ
saa a, mewu. 2 Na Yakob bo fuw
Rahel kae sɛ: Misi Nyankopɔn a ɔkame
wo wo yam mma no ananmu anaa? 3
Na ose: Hwɛ, m'afenaa Bilha ni, kɔ ne
ho, na ɔnwo ngu me srɛ so, na me nso
minnya ne ho mma. 4 Na ɔde n'aba-
awa Bilha maa no aware, na Yakob kɔɔ
ne ho.
5 Na Bilha nyinsɛnee, na ɔwoo
babarima maa Yakob. 6 Na Rahel
kae sɛ: Onyankopɔn adi m'asɛm, na
watie me nne nso ama me ɔba. Enti
ɔtoo no din Dan [ase ne: Ɔsennifo].
7 Na Rahel abaawa Bilha nyinsɛnee
bio, na ɔwoo babarima a ɔto so abien
maa Yakob. 8 Na Rahel kae sɛ: Ako
akɛse na me ne me nuabea adi, nso
matumi no. Na ɔtoo no din Naftali
[ase ne: M'akodi].
9 Na Lea hui sɛ n'awo mu atwe no,
ɔde n'abaawa Silpa maa Yakob aware.
10 Na Lea abaawa Silpa woo babarima
maa Yakob. 11 Na Lea kae sɛ: Aba
yiye. Na ɔtoo no din Gad [ase ne:
Yiyedi]. 12 Na Lea abaawa Silpa woo
babarima a ɔto so abien maa Yakob.
13 Na Lea kae sɛ: M'ahotɔ ni! Na
mmea bɛfrɛ me nea wɔahyira no. Na
ɔtoo no din Aser [ase ne: Nhyira].
14 Na awi twabere mu no, Ruben fii
adi kohuu adesãa wɔ wuram, na ɔde
brɛɛ ne na Lea. Na Rahel ka kyerɛɛ
Lea sɛ: Ma me wo ba adesãa yi bi ɛ!
15 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: So ɛnnɔɔso sɛ
woafa me kunu, na worebegye me ba
adesãa nso anaa? Na Rahel se: Wo
ba adesãa no nti ma ɔne wo nkɔda ana-
dwo yi. 16 Na anwummere a Yakob fi
wuram reba no, Lea fii adi kohyiaa no
kae sɛ: Bra me nkyɛn, efisɛ ɔtɔ na mede
me ba adesãa matɔ wo. Na ɔne no
dae anadwo no.
17 Na Onyankopɔn tiee Lea, na onyi-
nsɛnee, na ɔwoo babarima a ɔto so anum
maa Yakob. 18 Na Lea kae sɛ:
Onyankopɔn atua me ka, sɛ mede m'a-
baawa mama me kunu aware. Na
ɔtoo no din Isakar [ase ne: Akatua ni].
19 Na Lea nyinsɛnee bio, na ɔwoo
babarima a ɔto so asia maa Yakob.
20 Na Lea kae sɛ: Onyankopɔn akyɛ me
akyɛde pa, afei de, me kunu ne me
bɛtra, efisɛ mawo mmabarima baasia
mama no. Na ɔtoo no din Sebulon
[ase ne: Atraye]. 21 Na ɛno akyi no,
ɔwoo ɔbabea, na ɔtoo no din Dina.
22 Na Onyankopɔn kaee Rahel, na
Onyankopɔn tiee no, na obuee ne yam.
23 Na onyinsɛnee, na ɔwoo babarima,
na ose: Onyankopɔn ayi m'ahohora.
24 Na ɔtoo no din Yosef [ase ne:
Ɔnka ho] se: Awurade mma me ɔba
foforo nka ne ho.

— 27 Ate 14, 12, 17. 30 Lev 18, 18. — 2 Dwom 127, 3. 3 Gen 16, 2.
9 Gen 29, 35. 22 1 Sa 1, 19. 23 Yes 4, 1; Luk 1, 25.

*Laban ne Yakob nnaadaa*

25 Na Rahel woo Yosef no, Yakob ka
kyerɛɛ Laban sɛ: Gya me kwan na
menkɔ me kurom ne m'asase so.
26 Fa me yerenom ne me mma a wɔn
nti mesom wo no ma me, na wo ara
wunim me som a masom wo.
27 Na Laban ka kyerɛɛ no sɛ: Ma
minnya w'anim anuonyam, na mahu sɛ
wo nti Awurade ahyira me. 28 Na
ose: Kyerɛ me w'akatua a wugye me, na
mɛma. 29 Na ose: Wo ara wunim sɛnea
masom wo mafa ne sɛnea wo mmoa-
kuw ayɛ wɔ m'ase, 30 efisɛ mebaa
wo nkyɛn no, na nea wowɔ no sua, na
afei ase afɛe ayɛ pii, na Awurade
ahyira wo baabiara a mefa. Na afei da
bɛn na menhwɛ me fi nso? 31 Na ose:
Ɛdɛn na memma wo? Na Yakob se:
Mma me biribiara; sɛ wobɛyɛ saa ade yi
ama me de a, mɛsan mabɛyɛn wo nguan
na mahwɛ wɔn: 32 Ɛnnɛ mɛkɔ makɔfa wo
nguan nyinaa mu, na mayiyi emu nguan
a wɔn ho yɛ ntokontrama ne nworan-
nworan nyinaa, ne nguammiri nyinaa,
wɔ nguanten mu, ne mmirekyi mu
nworannworan ne ntokontrama. Wɔn
a wɔtete sɛɛ na ɛnyɛ m'akatua. 33 Na
daakye bi a wobɛba m'akatua so no, me
trenee abua ama me wɔ w'anim.
Mmirekyi no mu biara a ne ho nyɛ nto-
kontrama ne nworannworan, ne ngua-
nten no mu nea ɔnyɛ oguammiri no, ma
wommu no awifode wɔ me nsam.
34 Na Laban se: Hwɛ, ma ɛnyɛ sɛnea
woka yi ɛ! 35 Na da no ara oyiyii mpa-
po a wɔn ho yɛ nsensannsensan ne
nworannworan, ne mmirekyibere a wɔn
ho yɛ ntokontrama ne nworannworan
nyinaa, obiara a fufu wɔ ne ho, ne
nguanten no mu nguammiri nyinaa.
Na ɔde wɔn hyɛɛ ne mmabarima nsa.
36 Na ɔde nnansa kwan too ɔno ne
Yakob ntam, na Yakob yɛn Laban
nguan a ɛkae no.
37 Na Yakob faa ɔsɛsɛ dua ne ɔfowa
dua ne ɔkyɛnkyɛn dua mmaa momono,
na oyiyii ho nsama fitafitaa maa mmaa
no ho fitaa no fifii adi. 38 Na ɔde mmaa
a oyiyii ho no guu anomee adaase a
nguan no rebɛnom mu nsu no mu wɔ
nguan no anim, na wɔba nsunom
a, wɔayenyem so. 39 Na nguan no
yenyem mmaa no so, na wɔwowoo
nsensannsensan, ntokontrama ne nwo-
rannworan. 40 Na Yakob yiyii ngua-
mmaa no, na ɔde nguan no ani kyerɛɛ
Laban nguan no mu nsensannsensan
ne nguammiri nyinaa. Na ɔyɛɛ n'a-
nkasą nguankuw nko wɔ afa baabi, na
wamfa wɔn amfra Laban nguan no mu.
41 Na sɛ daa nguan a wɔn ho yɛ den no
yenyem a, Yakob de mmaa no kogu
adaase no mu wɔ nguan no anim, na
wɔayenyem mmaa no so. 42 Na nguan
no yɛ fonɔfonɔ de a, ɔmfa ngu mu. Na
wɔn a wɔyɛ mmerɛw no yɛɛ Laban dea,
na wɔn a wɔn ho yɛ den no yɛɛ Yakob
dea. 43 Na ɔbarima no yɛɛ kɛse pa
ara, na onyaa nguan pii ne mfenaa ne
nkoa ne yoma ne mfurum.

## Ti 31

Na ɔtee Laban mmabarima nsɛm a
wɔkae sɛ: Yakob afa nea ɛyɛ yɛn agya
de nyinaa; na nea ɛyɛ yɛn agya de na
ɔde anya saa anuonyam yi nyinaa.
2 Na Yakob huu Laban anim, na
hwɛ, ɛnte no sɛ ɛte nnansa bi ntam.
3 Na Awurade ka kyerɛɛ Yakob sɛ: San
kɔ w'agyanom asase so ne w'abusua
mu, na medi w'akyi. 4 Na Yakob soma
kɔfrɛɛ Rahel ne Lea baa wuram wɔ ne
nguan no nkyɛn, 5 na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Mihu mo agya anim sɛ ɛnte me sɛ
ɛte nnansa bi ntam; nanso m'agya
Nyankopɔn adi m'akyi. 6 Na mo ara
munim sɛ m'ahoɔden nyinaa na mede
masom mo agya, 7 na mo agya asisi me
adan m'akatua ani mpɛn du; nanso
Onyankopɔn amma no kwan amma
wanyɛ me bɔne bi. 8 Sɛ ɔka sɛ: Wɔn
a wɔn ho yɛ ntokontrama no nyɛ
w'akatua a, na nguan no nyinaa awowo
ntokontrama. Na sɛ ɔka sɛ: Wɔn a
wɔn ho yɛ nsensannsensan no nyɛ
w'akatua a, na nguan no nyinaa awowo
nsensannsensan. 9 Na Onyankopɔn
agye mo agya mmoakuw ama me.
10 Na bere a nguan no yenyem no,
memaa m'ani so na mihui wɔ ɔdae mu,
na hwɛ, adwennini huruhuruw kɔ ngu-
an a wɔn ho yɛ nsensannsensan ne
ntokontrama ne nworannworan no so.
11 Na Onyankopɔn bɔfo ka kyerɛɛ me
ɔdae mu sɛ: Yakob! Na mise: Mini.
12 Na ɔkae sɛ: Ma w'ani so hwɛ,
adwennini no nyinaa huruhuruw kɔ
nguan nsensannsensan ne ntokontra-

26 Gen 29, 20, 30. 27 Gen 39, 5. 43 Gen 12, 16. — 1 Gen 30, 35.
3 Gen 28, 15. 5 Gen 26, 24. 8 Gen 30, 32, 39.

ma ne nworannworan no so, efisɛ mahu
nea Laban ayɛ wo nyinaa. 13 Mene
Bet-El a wosraa ɛhɔ dum na woboaa
aboade wɔ hɔ maa me no Nyankopɔn;
afei sɔre fi asase yi so, na san kɔ
w'abusua asase so. 14 Na Rahel
ne Lea bua see no sɛ: So yɛda so wɔ
kyɛfa anaasɛ agyapade bi wɔ yɛn agya
fi anaa? 15 So ommu yɛn ahɔho? Efisɛ
watɔn yɛn, na wadi yɛn ti sika awie,
16 na ahonyade a Onyankopɔn gyei yɛn
agya nsam no yɛ yɛn ne yɛn mma dea.
Enti afei yɛ nea Onyankopɔn aka
akyerɛ wo nyinaa.

*Yakob guan fi Laban anim*

17 Na Yakob sɔre faa ne mma ne ne
yerenom tratraa yoma so, 18 na ɔfaa ne
mmoakuw nyinaa ne n'ahode a onyae
nyinaa, ne mmoakuw a onyae wɔ
Mesopotamia no, siim sɛ ɔrekɔ n'agya
Isak nkyɛn wɔ Kanaan asase so.
19 Na Laban kɔ ne nguan ho nhwi
twitwa. Na Rahel wiaa n'agya abusua
honi. 20 Na Yakob daadaa Aramni
Laban sɛ wanka ankyerɛ no sɛ
ɔreguan. 21 Na ɔne nea ɔwɔ nyinaa
guanee, na ɔsɔre twaa asubɔnten no,
na ɔde n'ani kyerɛɛ Gilead bepɔw.
22 Na da a ɛto so abiɛsa no, wɔkɔka
kyerɛɛ Laban sɛ Yakob aguan. 23 Na
ɔfaa ne nuanom kaa ne ho tiw no
nnanson kwan, na ɔbɛtoo no Gilead
bepɔw so. 24 Na Onyankopɔn baa
Aramni Laban nkyɛn anadwo dae mu sɛ:
Hwɛ yiye na woankasa papa anaa bɔne
so ankyerɛ Yakob. 25 Na Laban kɔtoo
Yakob. Na Yakob asi ne ntamadan
wɔ bepɔw no so, na Laban ne ne nua-
nom nso sii wɔn de Gilead bepɔw so.
26 Na Laban ka kyerɛɛ Yakob sɛ:
Ɛdɛn na woayɛ yi, sɛ woadaadaa me,
na woasoa me mmabea kɔ sɛ wɔn a
wɔde nkrante afa wɔn nnommum yi?
27 Ɛdɛn nti na woahintaw aguan, na
woawia wo ho afi me nkyɛn, na woanka
ankyerɛ me, na mamfa anigye ne
nnwom, mpintin ne asanku mannya wo
kwan? 28 Na woamma mamfew me
mmabarima ne me mmabea ano? Eyi
de, woadi no nkwasea so. 29 Mewɔ
tumi sɛ anka me ne mo di no bɔne;
nanso nnɛra anadwo no, mo agya
Nyankopɔn kasa kyerɛɛ me sɛ: Hwɛ
yiye, no woankasa papa anaa bɔne so
ankyerɛ Yakob. 30 Na afei de, ɔkɔ na
wokɔ yi, efisɛ ogyina na w'ani agyina
w'agya fi; na ɛdɛn nti na woawia
m'anyame? 31 Na Yakob bua see
Laban sɛ: Misuroe, efisɛ misusuwii sɛ
wubegye wo mmabea afi me nsam.
32 Na nea wubehu w'anyame wɔ ne
nsam no rentra ase. Yɛn nuanom yi
anim na hwehwɛ nea ɛyɛ wo de wɔ me
nkyɛn, na fa kɔ. Efisɛ Yakob nnim sɛ
Rahel na owiae. 33 Na Laban kɔɔ
Yakob ntamadan mu ne Lea ntamadan
ne mfenaa baanu no ntamadan mu,
nanso wanhu. Na ofi Lea ntamadan
mu kɔɔ Rahel ntamadan mu.
34 Na Rahel afa abusua honi no de
ahyehyɛ yoma so agua mu atra so. Na
Laban de ne nsa kekaa ntamadan mu
hɔ nyinaa, nanso wanhu. 35 Na ɔka
kyerɛɛ n'agya sɛ: Mma ɛnnyɛ me wura
abufuw sɛ mintumi mensɔre wɔ w'anim,
efisɛ mabu nsa. Na ɔpɛɛ pɛɛ pɛɛ, nanso
wanhu ahoni no.
36 Na Yakob bo fuwii, na ɔne Laban
hamee, na Yakob ka kyerɛɛ Laban sɛ:
Me mfomso ne dɛn, na me bɔne ne
dɛn sɛ wutiw me hyerebahyereba yi?
37 Sɛ wokekaa me nneɛma nyinaa yi,
wo fi mu nneɛma nyinaa mu ade bɛn na
woahu wɔ mu? Fa bɛto me nuanom ne
wo nuanom anim wɔ ha, na wommu yɛn
baanu ntam atɛn. 38 Mfirihyia aduonu
ni a metraa wo nkyɛn, wo nguammere ne
wo mmirekyi ampɔn, na wo nguan mu
adwennini nso, manni bi. 39 Wɔn a
mmoa kum wɔn no mamfa mammrɛ wo,
me na mituaa so ka. Nea wowiaa no
awia ne nea wowiaa no anadwo, me
nsam na wubisae. 40 Sɛ ɛyɛɛ me ni:
ahohuru den me awia, na awɔw dee me
anadwo, na m'ani saree dwe. 41 Saa
na midii wo fi mfirihyia aduonu. Wo
mmabea baanu ho mesom wo mfe
dunnan, ne wo mmoakuw ho nso mfe
asia, na wodan m'akatua ani mpɛn du.
42 Sɛ m'agya Nyankopɔn, Abraham
Nyankopɔn ne Isak suro annyina
m'akyi a, anka afei wugyaa me kwan
nsapan. M'amane ne me nsa ano
adwumayɛ na Onyankopɔn hui, na ɔkaa
w'anim nnɛra anadwo. 43 Na Laban
bua see Yakob sɛ: Mmabea yi, me mma
a, na mmabarima yi, me mma a, na ngu-
an yi, me nguan a, na nea wuhu yi
nyinaa, me dea. Na me mmabea yi,

---

13 Gen 28, 18–22. 15 Gen 29, 18, 27. 23 Gen 31, 47. 24 Gen 20, 3; Mmb 16, 7. 32 Gen 31, 19. 39 Ex 22, 12–13. 41 Gen 29, 20, 30; 30, 31–32. 42 Gen 31, 54; 31, 24.

anaasɛ wɔn mma a wɔawo wɔn yi,
menyɛ wɔn dɛn nnɛ?
44 Afei bra ma yɛmpam, me ne wo,
na ɛnyɛ me ne wo ntam adanse. 45 Na
Yakob faa ɔbo de yɛɛ odum sii hɔ.
46 Na Yakob ka kyerɛɛ ne nuanom sɛ:
Mommoaboa abo ano! Na wɔtasee abo
yɛɛ no kuw; na wodidii wɔ kuw no
so hɔ. 47 Na Laban frɛɛ hɔ Yegar-
Sahaduta [ase ne: Adanse-Kuw], na
Yakob de, ɔfrɛɛ hɔ Gal-Ed. 48 Na
Laban kae sɛ: Kuw yi ne me ne wo
ntam adanse nnɛ. Enti wɔfrɛ hɔ Gal-Ed
[ase ne: Adanse-Kuw], 49 ne Mispa
[ase ne: Ahwɛe], efisɛ ose: Yɛtetew
mu a, Awurade nhwɛ me ne wo ntam,
50 sɛ worenhyɛ me mmabea, na wore-
nware yerenom nka me mma ho. Obi
nka yɛn ho, hwɛ, Onyankopɔn ne me
ne wo ntam dansefo. 51 Na Laban
ka kyerɛɛ Yakob sɛ: Hwɛ ekuw yi, na
hwɛ odum a mama so masi me ne wo
ntam nso yi. 52 Ekuw yi ne adanse, na
odum yi ne adanse, sɛ me de, merentwa
ekuw yi ho memma wo nkyɛn, na wo
nso, worentwa ekuw yi ne odum yi ho
mma me nkyɛn mmɛyɛ bɔne. 53
Abraham Nyankopɔn ne Nahor Nya-
nkopɔn, wɔn agya Nyankopɔn mmu
yɛn ntam atɛn. Na Yakob kaa n'agya
Isak suro ho ntam. 54 Na Yakob bɔɔ
afɔre wɔ bepɔw no so, na ɔfrɛɛ ne nua-
nom sɛ wommedidi; na wodidii, na
wɔtraa bepɔw no so anadwo no.
55 Na Laban sɔree anɔpatutu, na
ofew ne nenanom ne ne mmabea no
ano hyiraa wɔn, na osiim, san kɔɔ
ne kurom.

## Ti 32

*Yakob kohyia Esau*

Na Yakob sii ne kwan so. Na
Onyankopɔn abɔfo behyiaa no. 2 Na
Yakob huu wɔn no, ɔkae sɛ: Onyan-
kopɔn asafo ni. Na ɔtoo hɔ din:
Mahanaim.
3 Na Yakob tutuu abɔfo dii n'anim
kɔɔ ne nua Esau nkyɛn Seir asase so wɔ
Edom wuram. 4 Na ɔhyɛɛ wɔn sɛ:
Sɛnea monka nkyerɛ me wura Esau ne
sɛ: W'akoa Yakob se: Mekɔtraa Laban
nkyɛn na ɛhɔ na mewɔ de abedu sesɛɛ,
5 na manya anantwi ne mfurum, nguan
ne nkoa ne mfenaa; na masoma sɛ
wɔmmɛka nkyerɛ me wura, na manya
w'anim dom.
6 Na abɔfo no san baa Yakob nkyɛn
bɛkae sɛ: Yɛakɔ wo nua Esau nkyɛn, na
ɔno nso ne mmarima ahannan reba
abehyia wo. 7 Ɛnna Yakob suroe sɛ,
na ne ho hiaa no; na obuu nkurɔfo a
wɔwɔ ne nkyɛn ne nguan ne anantwi ne
yoma no mu akuw abien 8 sɛ: Sɛ Esau
ba kuw biako so bekum wɔn a, ekuw a
ɛbɛka no benya ɔkwan aguan.
9 Na Yakob kae sɛ: M'agya Abraham
Nyankopɔn ne m'agya Isak Nya-
nkopɔn, Awurade a wusee me sɛ: San
kɔ w'asase so ne w'abusua mu na mɛyɛ
wo yiye no, 10 w'adɔe ne wo nokware
a wode akyerɛ w'akoa yi mu biara nsɛ
me, efisɛ mede me poma na mitwaa
Yordan yi, na afei mayɛ akuw abien.
11 Mesrɛ wo, yi me fi me nua nsam,
Esau nsam, efisɛ misuro no sɛ ɔbɛba
abekum me, ɛnanom ne wɔn mma
nyinaa. 12 Wo na wokae sɛ: Yiye na
mɛyɛ wo, na mɛma w'asefo ayɛ sɛ
mpoano nhwea a dodow nti wontumi
nkan.
13 Na ɔtraa hɔ anadwo no; na oyii
nea ɛwɔ ne nsam bi sɛ ɔde rekɔkyɛ ne
nua Esau; 14 mmirekyibere ahanu ne
mpapo aduonu, nguammere ahanu ne
adwennini aduonu, 15 yoma a wɔma
nufu ne wɔn mma aduasa, anantwibere
aduanan ne anantwinini du, mfuru-
mmere aduonu ne mfurum anini du.
16 Na ɔde hyɛɛ ne nkoa nsa akuwakuw,
na ɔka kyerɛɛ ne nkoa no sɛ: Monsen
nni me kan, na momma kuw ne kuw
ntam mpan. 17 Na ɔhyɛɛ nea odi kan
no sɛ: Sɛ me nua Esau behyia wo, na
obisa wo sɛ: Hena nipa ne wo, na ɛhe
na worekɔ, na eyinom a edi w'anim yi
yɛ hena dea? a, 18 ka kyerɛ no sɛ:
W'akoa Yakob dea; ɛyɛ ayɛyɛde a
wasoma de rebrɛ me wura Esau; na
hwɛ, ɔno nso wɔ yɛn akyi. 19 Na
ɔhyɛɛ nea ɔto so abien ne nea ɔto so
abiɛsa ne wɔn a wodi mmoakuw no
akyi nyinaa nso sɛ: Sɛ mukohu Esau a,
monka asɛm yi nkyerɛ no. 20 Na
monka nsi so sɛ: Hwɛ, w'akoa Yakob
wɔ yɛn akyi. Na ose: Mede ayɛyɛde a
edi m'anim yi merekɔpata no, ansa na
mahu n'anim; ebia ɔbɛhwɛ m'anim.
21 Na ayɛyɛde no sen dii n'anim; na
ɔno de, ɔtraa nsra no mu anadwo no.

45 Gen 28, 22. 48 Yos 22, 27; 24, 27. 53 Gen 16, 5; 31, 42. — 1 Gen 28, 12;
Dwom 34, 7. 3 Gen 36, 8. 9 Gen 31, 3, 13. 10 2 Sa 7, 18. 12 Gen 28, 13–14.

22 Na anadwo no ɔsɔree, na ɔfaa ne
yerenom baanu ne ne mmaawa baanu
no ne ne mma dubiako no de wɔn
kotwaa Yabok asutwaree. 23 Na ɔde
wɔn twaa asubɔnten no, na ɔmaa
nea ɔwɔ nyinaa twae.

*Yakob ne ɔbɔfo bi ko*

24 Na ɛkaa Yakob nko. Na ɔbarima
bi ne no bɛtentamee koduu adekyee.
25 Na ohui sɛ ontumi no no, ɔkaa
n'asen so tokuru mu, na Yakob dwonku
huanee ɔtentam a ɔne no tentamee no
mu. 26 Na ɔkae sɛ: Ma menkɔ, na ade
rekye. Na ose: Meremma wonkɔ gye
sɛ wuhyira me. 27 Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Wo din de dɛn? Na ose: Yakob.
28 Na ɔkae sɛ: Wɔremfrɛ wo din Yakob
bio, na wɔbɛfrɛ no Israel [ase ne:
Onyankopɔn kofoni], efisɛ wo ne Nya-
nkopɔn ne nnipa ako, na woatumi.
29 Na Yakob bisaa no sɛ: Mesrɛ wo,
kyerɛ me wo din. Na ose: Ɛdɛn nti na
wubisa me din? Na ohyiraa no wɔ hɔ.
30 Na Yakob too hɔ din Peni-El [ase
ne: Onyankopɔn anim], efisɛ ose: Me ne
Nyankopɔn adi nhuanim nso me kra
anya nkwa.

31 Na otwaa mu wɔ Peni-El no,
na owia puee no, na ohuan dwonku.
32 Enti Israelfo nni ntini a ɛwɔ asen
mu akwaa tokuru mu no de bedu nnɛ,
efisɛ ɔkaa Yakob dwonku tokuru mu,
n'asen mu ntini no so.

## Ti 33

*Yakob ne Esau biakoyɛ*

Na Yakob maa n'ani so hui, na hwɛ,
Esau reba, na mmarima ahannan ka ne
ho. Na ɔkyɛɛ ne mma mu maa Lea ne
Rahel ne mmaawa baanu no. 2 Na
ɔde mmaawa no ne wɔn mma dii anim,
na Lea ne ne mma dii hɔ, na Rahel ne
Yosef dii akyiri. 3 Na ɔno ankasa de,
ɔsen dii wɔn anim, na ɔbɔɔ ne mu ase
kɔɔ fam mpɛn ason de kosii sɛ oduu ne
nua no nkyɛn. 4 Na Esau tuu mmirika
behyiaa no yɛɛ no atuu, na ɔde ne ti too
ne kɔn ho, na ofew n'ano, na wosui.
5 Na ɔmaa n'ani so huu mmea no ne
wɔn mma no, ɔkae sɛ: Henanom ne
eyinom a wɔka wo ho yi? Na ose: Ɛyɛ
mma a Onyankopɔn de adom w'akoa.
6 Na mmaawa no twiw bɛnee, wɔn ne
wɔn mma, na wɔbobɔɔ wɔn mu ase.
7 Na Lea nso ne ne mma twiw bɛnee
bobɔɔ wɔn mu ase, na akyiri no Yosef
ne Rahel twiw bɛnee bobɔɔ wɔn mu ase.
8 Na ɔkae sɛ: Na ɛdɔm a mihyiaa wɔn
yi ase ne dɛn? Na ose: Sɛ ɛbɛyɛ na
menya me wura anim dom. 9 Na Esau
kae sɛ: Nea mewɔ dɔɔso, me nua, ma
wo de ntra hɔ mma wo. 10 Na Yakob
se: Dabida, mesrɛ wo, sɛ manya w'anim
dom a, gye m'ayɛyɛde a ɛwɔ me nsam
yi, na w'anim a mahu yi te sɛ obi hu
Nyankopɔn anim, efisɛ w'ani asɔ me.
11 Mesrɛ wo, gye nhyira a wɔde abrɛ
wo yi, efisɛ Onyankopɔn adom me, na
mewɔ ade nyinaa. Na ɔhyɛɛ no, na
ogyei. 12 Na ɔkae sɛ: Ma yensim nkɔ,
na minni w'anim. 13 Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Me wura nim sɛ mma a wɔyɛ mmerɛw
ne nguan ne anantwi a wɔma nufu ka
me ho, na sɛ wopia wɔn dodo da koro a,
nguankuw no nyinaa bewuwu. 14
Enti ma me wura ntwam nni n'akoa
kan, na me de, mɛnantew brɛbrɛ, sɛnea
mmoa a wodi m'anim ne mma no
betumi, de akosi sɛ medu me wura
nkyɛn wɔ Seir. 15 Na Esau kae sɛ:
Ma minnyaw wo nnipa a wɔka me ho
yi bi. Na ose: Na wɔnyɛ dɛn? Ma
minnya me wura anim dom. 16 Ɛnna
Esau san da no ara sii kwan so kɔɔ Seir.

17 Na Yakob siim kɔɔ Sukot, na osii
dan wɔ hɔ, na ɔbobɔɔ asese maa ne
mmoa; enti wɔfrɛ hɔ Sukot [ase ne:
Asese].

18 Na Yakob fii Mesopotamia no,
ɔnam dwoodwoo baa Sekem kurow a
ɛwɔ Kanaan asase so no mu, na osisii
ne ntamadan wɔ kurow no anim.
19 Na ɔtɔɔ asase a osii ne ntamadan wɔ
so no wɔ Sekem n'agya Hamor mma
nkyɛn maa nnwetɛbona ɔha. 20 Na
osii afɔremuka wɔ hɔ, na ɔtoo no:
El-Elohe-Israel [ase ne: Onyankopɔn,
Israel Nyankopɔn].

## Ti 34

*Sekem sɛe Dina*

Na Lea babea Dina a ɔwoo no maa
Yakob no fii adi sɛ ɔrekɔhwɛ asase no so
mmea. 2 Na asase no so otitiriw
Hewini Hamor ba Sekem huu no, na
ɔfaa no ne no dae gurow no. 3 Na ne

---

24 Hos 12, 3–4. 26 Mat 15, 22–28. 28 Gen 35, 10. 29 Atc 13, 17–18.
30 Ex 33, 20. — 1 Gen 32, 6. 5 Dwom 127, 3. 8 Gen 32, 13–20.
10 2 Sa 14, 17. 11 1 Sa 25, 27; 30, 26. 19 Yos 24, 32. 20 Gen 12, 7–8.
— 1 Gen 30, 21.

kra fam Yakob ba Dina ho, na ɔdɔɔ
ababaa no, na otwaa ne bo too ne yam.
4 Na Sekem ka kyerɛɛ n'agya Hamor
sɛ: Kogye ababaa yi aware ma me.
5 Na Yakob tee sɛ wasɛe ne babea
Dina; nso na ne mmabarima wɔ ne
mmoa nkyɛn wɔ wuram, enti Yakob yɛɛ
komm de kosii sɛ wɔbaa ofie. 6 Na
Sekem n'agya Hamor fii adi kɔɔ Yakob
nkyɛn sɛ ɔne no kɔkasa. 7 Na Yakob
mmabarima tee no, wofii wuram bae.
Na ɛyɛɛ mmarima no yaw, na wɔn bo
fuwii sɛ, sɛ wadi Israel ho nkwaseasɛm
sɛ ɔne Yakob babea akɔda, ade a ɛnsɛ
sɛ wɔyɛ. 8 Na Hamor ne wɔn kasae
sɛ: Me ba Sekem kra fam mo babea no
ho, mesrɛ mo, momfa no mma no aware.
9 Na mo ne yɛn nni ayeware, na
momfa mo mmabea mma yɛn, na mo
nso monware yɛn mmabea. 10 Na
mo ne yɛn ntra, na asase na ɛda mo
anim yi, montra so nyɛ so adwuma nnya
so ade. 11 Na Sekem ka kyerɛɛ [Dina]
n'agya ne ne nuanom sɛ: Momma mi-
nnya mo anim dom, na biribiara a mube-
se me no, mɛma. 12 Munnye me tiade
dodow ne akyɛde biara, na biribiara a
mubese me no, mɛma, na momfa ababaa
no mma me aware.

13 Na Yakob mmabarima no kasae
de nnaadaa buaa Sekem ne n'agya
Hamor, efisɛ wagu wɔn nuabea Dina ho
fĩ, 14 na wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Yɛrentumi
saa ade yi yɛ, sɛ yɛde yɛn nua bɛma
ɔbarima a ɔyɛ momonoto, efisɛ ɛno yɛ
ahohora ma yɛn. 15 Na eyi mu nko na
yɛbɛpene mo, sɛ mobɛdan ayɛ sɛ yɛn, na
wɔatwitwa mo mu mmarima nyinaa
twetia. 16 Ɛno na yɛde yɛn mmabea
bɛma mo, na yɛabɛfa mo mmabea nso
aware, na yɛne mo atra, na yɛayɛ ɔman
koro. 17 Na sɛ moantie yɛn, na moa-
ntwitwa twetia a, ɛnde yɛbɛfa yɛn babea
akɔ.

18 Na wɔn nsɛm no sɔɔ Hamor ne
Hamor ba Sekem ani. 19 Enti abe-
rante no antwetwe ne ho sɛ ɔbɛyɛ saa ade
no, efisɛ Yakob babea no sɔ n'ani, na
ɔwɔ anuonyam sen n'agya fifo nyinaa.
20 Na Hamor ne ne ba Sekem kɔɔ wɔn
kurow abobow ano, na wɔne wɔn kurom
mmarima kɔkasae sɛ: 21 Nnipa yi, wɔne
yɛn te asomdwoe mu, enti momma
wɔntra asase yi so, na wɔnyɛ so adwu-
ma. Na asase yi, hwɛ, ɛda wɔn anim
haharaa. Momma yɛmfa wɔn mmabea
nware, na yɛmfa yɛn mmabea nso mma
wɔn. 22 Na eyi nko mu na nnipa no
bɛpene sɛ wɔne yɛn bɛtra, na yɛayɛ
ɔman koro: sɛ yɛn mu mmarima nyinaa
betwitwa twetia, sɛnea wɔatwitwa no.
23 So wɔn mmoa ne wɔn ahonyade ne
wɔn afieboa nyinaa renyɛ yɛn dea anaa?
Momma yɛmpene wɔn ara, na wɔne yɛn
ntra. 24 Na wɔn a wɔnam Hamor
kurow pon ano fi adi nyinaa tiee no ne
ne ba Sekem, na mmarina nyinaa, wɔn
a wɔnam ne kurow pon ano fi adi nyinaa
twitwaa twetia.

25 Na da a ɛto so abiɛsa a ne yaw kaa
wɔn no, Yakob mmabarima baanu,
Simeon ne Lewi a wɔyɛ Dina ne nua-
nom, fofaa wɔn nkrante kɔɔ kurow no so
mpofirim kokum mmarima nyinaa.
26 Na wɔde nkrante kum Hamor ne ne
ba Sekem; na wɔde Dina fii Sekem fi hɔ
bae.

27 Yakob mmabarima no baa atɔfo
no so bɛfow kurow no mu nneɛma, efisɛ
wɔagu wɔn nua ho fĩ. 28 Wɔn nguan
ne wɔn anantwi ne wɔn mfurum ne nea
ɛwɔ kurow no mu ne nea ɛwɔ mfuw mu
no, wɔfae, 29 na wɔn ade nyinaa ne
wɔn mma nyinaa ne wɔn yerenom,
wɔfaa wɔn nnommum fow nea ɛwɔ fie
nyinaa.

30 Na Yakob ka kyerɛɛ Simeon ne
Lewi sɛ: Moahaw me ama me ho abɔn
wɔn a wɔte asase yi so, Kanaanfo ne
Perisifo. Na me de, meyɛ asafo a
misua yi, wɔbɛboaboa wɔn ho ano aba
me so abekum me, na wɔasɛe me ne me
fi. 31 Na wose: So ɔnyɛ yɛn nuabea sɛ
aguaman anaa?

## Ti 35

*Onyankopɔn hyira Yakob wɔ Bet-e*

Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ Yakob sɛ:
Sɔre kɔ Bet-El kɔtra hɔ, na si afɔre-
muka wɔ hɔ ma Onyankopɔn a oyii ne
ho kyerɛɛ wo ɛda a woreguan afi wo nua
Esau anim no.

2 Ɛnna Yakob ka kyerɛɛ ne fifo ne
wɔn a wɔka ne ho nyinaa sɛ: Montotow
anyame ananafo a ɛwɔ mo mu ngu, na
munnwira mo ho, na monsakra mo
ntade. 3 Na momma yɛnsɔre nkɔ Bet-
El, na minkosi afɔremuka wɔ hɔ me-
mma Onyankopɔn a m'ahohia da otiee

7 Deut 22, 21. 12 Ex 22, 16. 25 Gen 49, 5–7. 30 Ex 5, 21.
— 1 Gen 28, 12–19; 31, 13. 2 Gen 31, 19; Yos 24, 23; 1 Sa 7, 3. 3 Gen 28, 15,
20–22.

me, na odii m'akyi wɔ ɔkwan a mekɔe
no mu no. 4 Ɛnna wɔde wɔn anyame
ananafo a ɛwɔ wɔn nsam nyinaa ne wɔn
asõ mu nkaa maa Yakob, na Yakob de
koraa dupɔn bi a ɛwɔ Sekem ho no ase.
5 Na wosiim; na Onyankopɔn ho hu
baa nkurow a atwa wɔn ho ahyia no so,
na wɔantiw Yakob mma no.
6 Na Yakob ne nkurɔfo a wɔka ne ho
nyinaa duu Lus a ɛwɔ Kanaan asase so
a ɛne Bet-El. 7 Na osii hɔ afɔremuka,
na ɔfrɛɛ hɔ: El-Bet-El [ase ne: Bet-El
Nyankopɔn], efisɛ da a ɔreguan afi ne
nua anim no, ɛhɔ na Onyankopɔn yii ne
ho kyerɛɛ no.
8 Na Rebeka gyigyefo Debora wui,
na wosiee no Bet-El anafo fam wɔ odum
bi ase, na ɔtoo no din Alon-Bakut.
9 Na Onyankopɔn yii ne ho kyerɛɛ
Yakob bio, né ba a ofii Mesopotamia bae
no mu, na ohyiraa no. 10 Na Onya-
nkopɔn ka kyerɛɛ no sɛ: Wo din de Ya-
kob, nanso wɔremfrɛ wo Yakob bio, na
mmom Israel ne wo din; na ɔtoo no din
Israel. 11 Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ
no sɛ: Mene Nyankopɔn Tweadua-
mpɔn: dɔ na yɛ bebree; ɔman ne aman
asafo befi wo mu aba, na ahene fi
w'asen mu bɛba. 12 Na asase a mede
mama Abraham ne Isak no, wo na mede
mɛma wo; na w'asefo a wobedi w'akyi
no na mede asase no mɛma wɔn.
13 Na Onyankopɔn fii ne nkyɛn wɔ nea
ɔne no kasae hɔ kɔɔ ɔsoro. 14 Na
Yakob de odum sii nea ɔne no kasae hɔ,
ɔbo dum, na ohwiei wɔ so, na ɔde ngo
guu so. 15 Na Yakob frɛɛ nea ɔne
Nyankopɔn kasae hɔ Bet-El.
16 Na wotutu fii Bet-El kɔe. Na
aka ɔkwan tiaa bi na wɔadu Efrat no,
awo kaa Rahel, na awo no den no.
17 Na n'awo no mu yɛɛ den no, awogye-
fo no ka kyerɛɛ no sɛ: Nsuro, na eyi nso
wobɛwo babarima. 18 Na ne kra refi
ne mu na ɔreyɛ awu no, ɔtoo no din
Ben-Oni [ase ne: M'amanehunu ba], na
n'agya de, ɔfrɛɛ no Benyamin [ase ne:
Ahotɔ ba]. 19 Na Rahel wui, na
wosiee no Efrat a ɛne Bet-Lehem no
kwan nkyɛn 20 Na Yakob sii ne da
so dum, ɛne Rahel da so dum de besi
nnɛ. 21 Na Israel tutu kosii ne
ntamadan wɔ Eder abantenten akyi
nohɔ.
22 Na Israel te asase no so no, Ruben
ne n'agya yefam Bilha kɔdae, na Israel
tee.

*Yakob mma*

23 Nso Yakob mmabarima si dumien;
Lea mma ne Yakob abakan Ruben ne
Simeon ne Lewi ne Yuda ne Isakar ne
Sebulon. 24 Rahel mma ne Yosef ne
Benyamin. 25 Na Rahel abaawa Bil-
ha mma ne Dan ne Naftali. 26 Na Lea
abaawa Silpa mma ne Gad ne Aser.
Eyinom ne Yakob mmabarima a
wɔwoo wɔn maa no wɔ Mesopotamia.

*Isak wu*

27 Na Yakob baa n'agya Isak nkyɛn
wɔ Mamre, wɔ Kiriat-Arba a ɛne
Hebron, nea Abraham ne Isak trae sɛ
ahɔho no.
28 Na Isak nna nyinaa si mfirihyia
ɔha aduɔwɔtwe. 29 Na Isak gyaa mu,
na owui, na wɔboaboaa no kaa ne
nkurɔfo ho, wabɔ akora, na nna amee
no. Na ne mma Esau ne Yakob siee
no.

## Ti 36

*Esau asefo*

Na eyinom ne Esau a wɔfrɛ no Edom
no awo ntoatoaso: 2 Esau waree Ka-
naanfo mmea: Hetini Elon babea Ada
ne Hewini Sibeon ba Ana babea Oholi-
bama, 3 ne Ismael babea Basmat,
Nebaiot ne nuabea. 4 Na Ada woo
Elifas maa Esau, na Basmat woo
Reuel. 5 Na Oholibama woo Yeus ne
Yalam ne Kora. Eyinom ne Esau mma
a wɔwoo wɔn maa no wɔ Kanaan asase
so.
6 Na Esau faa ne yerenom ne ne
mmabarima ne ne mmabea ne ne fifo
nyinaa ne ne mmoa ne n'anantwi nyi-
naa ne n'ahonyade a onyae wɔ Kanaan
asase so nyinaa, na ofii ne nua Yakob
ho kɔɔ asase bi so. 7 Efisɛ wɔn ahon-
yade dɔɔso sen nea wɔde tra faako, na
asase a wɔyɛ so ahɔho no, wɔn mmoa
dodow nti wɔnsen so. 8 Na Esau
kɔtraa Seir bepɔw so. Esau, ɔne
Edom.
9 Na eyinom ne Edomfo agya Esau
a ɔte Seir bepɔw so no awo ntoatoaso:
10 Esau mmabarima din ni: Esau yere

4 Yos 24, 26; Ate 9, 6. 7 Gen 12, 8. 8 Gen 24, 59. 10 Gen 32, 28.
11 Gen 17, 1; 28, 3–4; 17, 6. 13 Gen 17, 22. 14 Gen 28, 18–19. 19 Mik 5, 2.
21 Mik 4, 8. 22 Gen 49, 4. 29 Gen 25, 8. — 1 Gen 25, 30; 1 Be 1, 35–54.
2 Gen 26, 34. 3 Gen 28, 9.

Ada ba Elifas, Esau yere Basmat ba
Reuel. 11 Na Elifas mma ne Taman,
Omar, Sefo ne Gatam ne Kenas.
12 Na Timna yɛ Esau ba Elifas yefam,
no ɔwoo Amalek maa Elifas; eyinom
ne Esau yere Ada mma. 13 Na eyi-
nom ne Reuel mma: Nahat ne Sera,
Sama ne Misa; eyinom ne Esau yere
Basmat mma. 14 Na eyinom ne Esau
yere Oholibama, Sibeon ba Ana babea
no, mma: Ɔwoo Yeus ne Yalam ne Kora
maa Esau.
15 Eyinom ne Esau mma mu atitiriw:
Esau abakan Elifas mma: Otitiriw
Teman, otitiriw Omar, otitiriw Sefo,
otitiriw Kenas, 16 otitiriw Kora, oti-
tiriw Gatam, otitiriw Amalek. Eyi-
nom ne Elifas atitiriw wɔ Edom asase
so; eyinom ne Ada mma. 17 Na
eyinom ne Esau ba Reuel mma:
Otitiriw Nahat, otitiriw Sera, otitiriw
Sama, otitiriw Misa. Eyinom ne Reuel
atitiriw wɔ Edom asase so; eyinom ne
Esau yere Basmat mma. 18 Na eyinom
ne Esau yere Oholibama mma: Otitiriw
Yeus, otitiriw Yalam, otitiriw Kora.
Eyinom ne Esau yere Oholibama, Ana
ba, atitiriw no. 19 Eyinom ne Esau
mma, na eyinom ne wɔn atitiriw no;
ɔne Edom.
20 Eyinom ne Horini Seir mma asase
no sofo: Lotan ne Sobal ne Sibeon ne
Ana, 21 ne Dison ne Eser ne Disan.
Eyinom ne Horifo a wɔyɛ Seir mma a
wɔte Edom asase so no atitiriw.
22 Na Lotan mma ne Hori ne Hemam,
na Lotan ne nuabea ne Timna. 23 Na
eyinom ne Sobal mma: Alwan ne Ma-
nahat ne Ebal, Sefo ne Onam.
24 Na eyinom ne Sibeon mma: Aya
ne Ana. Oyi ne Ana a ɔhwɛ n'agya
Sibeon mfurum no, ohuu nsuɔhyew
aniwa wɔ sare so no. 25 Na eyinom ne
Ana mma: Dison ne Oholibama, Ana
babea. 26 Na eyinom ne Dison mma:
Hemdan ne Esban ne Itran ne Keran.
27 Eyinom ne Eser mma: Bilhan ne
Saawan ne Akan. 28 Eyinom ne
Disan mma: Us ne Aran. 29 Eyinom
ne Horifo atitiriw: Otitiriw Lotan,
otitiriw Sobal, otitiriw Sibeon, otitiriw
Ana, 30 otitiriw Dison, otitiriw Eser,
otitiriw Disan. Eyinom ne Horifo
atitiriw a wɔyɛɛ wɔn atitiriw wɔ Seir
asase so.
31 Eyinom ne ahene a wodii Edom
asase so ansa na obi dii Israel mma so
hene. 32 Na Bela, Beor ba, dii Edom
hene, na ne kurow din de Dinhaba.
33 Na Bela wui, na Sera ba Yobab a ofi
Bosra bedii n'ade. 34 Na Yobab wui,
na Husam a ofi Teman asase so bedii
n'ade. 35 Na Husam wui, na Bedad ba
Hadad a okum Midian wɔ Moab petee
mu no bedii n'ade, na ne kurow din de
Hawit. 36 Na Hadad wui, na Samla a
ofi Masreka bedii n'ade. 37 Na Samla
wui, na Saul a ofi Rehobot a ɛda asu no
ho no bedii n'ade. 38 Na Saul wui, na
Akbor ba Baal-Hanan bedii n'ade.
39 Na Akbor ba Baal-Hanan wui, na
Hadar bedii n'ade. Na ne kurow din
de Pau, na ne yere din de Mehetabel,
Mesahab babea Matred babea.
40 Na eyinom ne Esau atitiriw no
din, sɛnea wɔn mmusuakuw, wɔn tra-
bea ne wɔn din te: Otitiriw Timna,
otitiriw Ahoa, otitiriw Yetet, 41 oti-
tiriw Oholibama, otitiriw Ela, otitiriw
Pinon, 42 otitiriw Kenas, otitiriw
Teman, otitiriw Mibsar, 43 otitiriw
Magdiel, otitiriw Iram. Eyinom ne
Edom a ɔne Esau, Edomfo agya no
atitiriw, sɛnea wɔn trabea te wɔ asase
a wɔanya no so.

## Ti 37

*Wɔtɔn Yosef kɔ Misraim*

Na Yakob traa asase a n'agya yɛɛ so
hɔho a ɛne Kanaan asase no so. 2 Na
eyinom ne Yakob awo ntoatoaso: Yosef
dii mfirihyia dunson no, ɔne ne nuanom
kɔhwɛɛ nguan; na aberantewa no ne
n'agya yerenom Bilha ne Silpa mma na
ɛwɔ hɔ. Na Yosef bɛbɔ wɔn dimmɔne
kyerɛ n'agya. 3 Na esiane sɛ Yosef
yɛ ne nkwakoraa bere mu ba nti, Israel
dɔ no sen ne mma nyinaa; enti ɔpam
batakari bi maa no. 4 Na ne nuanom
hui sɛ wɔn agya dɔ no sen ne nuanom
nyinaa no, wɔtan no, na wɔmfa abodwo
ne no nkasa.
5 Na Yosef soo dae, na ɔka kyerɛɛ ne
nuanom, na wɔtan no sen kan no.
6 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Muntie ɔdae a
maso yi: 7 Na hwɛ, yɛrekyekyere [awi]
afiafi wɔ afum, na hwɛ, me fi no sɔre
gyinae kyerebenn, na hwɛ, mo afi atwa
ho ahyia, na ɛkotow me fi no. 8 Na ne
nuanom no ka kyerɛɛ no sɛ: So odi na
wubedi yɛn so hene? Anaasɛ ɔhyɛ na
wobɛhyɛ yɛn so? Na ne dae ne ne nsɛm

20 Gen 14, 6; Deut 2, 12.

no nti wɔkɔɔ so tan no bebrebe. 9 Na
ɔsoo dae foforo bio, na ɔka kyerɛɛ ne
nuanom sɛ: Hwɛ, maso dae bio, na hwɛ,
owia ne ɔsram ne nsoromma dubiako
akotow me. 10 Na ɔka kyerɛɛ n'agya
ne ne nuanom no, n'agya kaa n'anim sɛ:
Ɔdae bɛn na woaso yi? So ɔba na me ne
wo na ne wo nuanom bɛba abɛkotow
fam wɔ w'anim? 11 Na ne nuanom ani
beree no; na n'agya de, ɔde asɛm no
siei.
12 Na ne nuanom kɔyɛn wɔn agya
nguan wɔ Sekem. 13 Na Israel ka
kyerɛɛ Yosef sɛ: Wo nuanom yɛn nguan
wɔ Sekem. Bra na mensoma wo wɔn
nkyɛn. Na ose: Mini. 14 Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Kɔ na kɔhwɛ sɛ wo nua-
nom ne nguan no ho ye anaa; na san
bɛka kyerɛ me. Na ɔsomaa no fii
Hebron bon mu, na okoduu Sekem.
15 Na ɔbarima bi huu no, na hwɛ, ɔrewɔ
wuram ntwɛtwɛdɛ. Na ɔbarima no
bisaa no sɛ: Wohwehwɛ dɛn? 16 Na
ɔka kyerɛɛ no sɛ: Me nuanom na me-
hwehwɛ wɔn; mesrɛ wo, kyerɛ me nea
wɔyɛn wɔn mmoa hɔ. 17 Na ɔbarima
no se: Wɔatutu ha; na metee sɛ wɔkae
sɛ: Momma yɛnkɔ Dotan. Na Yosef
tiw ne nuanom, na okohuu wɔn wɔ
Dotan.
18 Na wohuu no wɔ akyirikyiri. Na
onnya nnuu wɔn nkyɛn no, wɔpam ne
tiri so sɛ wobekum no. 19 Na wosisee
wɔn ho wɔn ho sɛ: Hwɛ, ɔdaesofo no
na ɔreba no. 20 Afei mommra mma
yenkum no mfa no nto mmura yi bi mu,
na yɛnka sɛ: Aboa bɔne bi na awe no, na
yɛahwɛ nea n'adae no bɛyɛ.
21 Na Ruben tee no, ogyee no fii wɔn
nsam kae sɛ: Mommma yennkum no.
22 Na Ruben se: Munnhwie mogya
nngu, na momfa no nto sare so ha abura
yi mu; na mommfa mo nsa nnka no.
Ɔyɛ na anka wayi no afi wɔn nsam
de no asan akɔma n'agya. 23 Na
Yosef duu ne nuanom nkyɛn no,
wɔworɔw n'atade, ne batakari a ɔhyɛ
no, 24 na wɔde no kɔtoo abura no mu.
Nso abura no da mpan, nsu nni mu.
25 Na wɔtraa ase didii. Na wɔmaa
wɔn ani so hwɛe, na hwɛ, Ismaelfo
akwantufo kuw bi a wofi Gilead rekɔ
Misraim ne wɔn yoma a wɔsoso hye-
huam ne akyenkyennuru ne kurobow
reba.

26 Na Yuda ka kyerɛɛ ne nuanom sɛ:
Sɛ yekum yɛn nua na yesiw ne mogya
so a, mfaso bɛn na ɛwɔ mu? 27 Mommra
mma yɛntɔn no mma Ismaelfo no, na
mommma yɛmmfa yɛn nsa nnka no,
efisɛ ɔyɛ yɛn nua ne yɛn honam. Na ne
nuanom no tiee no. 28 Na Midianfo
aguadifo bi bɛsenee. Na wɔtwetwee
Yosef yii no fii abura no mu, na wɔtɔn
Yosef maa Ismaelfo no gyee nnwetɛ-
bona aduonu. Na wɔde Yosef kɔɔ
Misraim. 29 Na Ruben san baa abura
no so, na hwɛ, Yosef nni abura no mu.
Na osunsuanee ne ntade mu, 30 na
ɔsan baa na nuanom nkyɛn bɛkae sɛ:
Abofra no nni hɔ, na me de, menyɛ no
dɛn?
31 Na wɔfaa Yosef atade no, na
wokum ɔpapo bi, na wɔde atade no bɔɔ
mogya no mu. 32 Na wɔsoma ma
wɔde batakari no brɛɛ wɔn agya
bɛkae sɛ: Eyi na yɛahu, hwɛ sɛ wo ba no
atade ni anaa? 33 Na ɔhwɛe no, ɔkae
sɛ: Ɛyɛ me ba atade a! Aboa bɔne bi na
awe no, ampa ara wɔatetew Yosef mu.
34 Ɛnna Yakob sunsuanee ne ntade
mu, na ɔde atweaatam bɔɔ n'asen, na
osuu ne ba no kyɛe. 35 Na ne mmaba-
rima nyinaa ne ne mmabea nyinaa
sɔree sɛ wɔbɛkyekye ne werɛ, nanso
wamma wɔankyekye ne werɛ, na ose:
Mede awerɛhow yi ara mɛkɔ me ba
nkyɛn wɔ asaman. Na n'agya suu no.
36 Na Midianfo no kɔtɔn no wɔ
Misraim maa Potifar a ɔyɛ Farao piani
ne n'ankɔbeafo so panyin no.

## Ti 38

*Yuda ne Tamar*

Na ɛbae sɛ bere no ara mu Yuda fii ne
nuanom nkyɛn kɔe, na ɔkɔtraa Adulam-
ni bi a wɔfrɛ no Hira nkyɛn. 2 Na
Yuda huu Kanaanni bi a wɔfrɛ no Sua
babea bi wɔ hɔ, na ɔfaa no kɔɔ ne ho.
3 Na onyinsɛnee, na ɔwoo babarima,
na ɔtoo no din Er. 4 Na onyinsɛnee
bio woo babarima, na ɔtoo no din Onan.
5 Na onyinsɛnee bio woo babarima, na
ɔtoo no din Sela. Na ɔwoo no no, na
ɔwɔ Kesib.
6 Na Yuda waree yere bi a wɔfrɛ no
Tamar maa n'abakan Er. 7 Na Yuda
abakan Er yɛɛ ɔbɔne Awurade anim,
na Awurade kum no.

12 Gen 33, 18–19. 14 Gen 35, 27. 21 Gen 42, 22. 23 Gen 37, 3. 24 Yer 38, 6
28 Gen 25, 2. 29 Gen 44, 13; 2 Sa 1, 11. 33 Gen 37, 20. 34 Gen 37, 29.

8 Na Yuda ka kyerɛɛ Onan sɛ: Kɔ
wo nua yere no ho, na fa no kunabea, na
wo mma ma wo nua. 9 Na Onan nim
sɛ mma no renyɛ ne dea, enti sɛ ɔkɔ
ne nua yere no ho a, ɔma egu fam sɛe,
na wanwo mma amma ne nua. 10 Na
nea ɔyɛe no yɛɛ bɔne wɔ Awurade anim,
enti okum ɔno nso.

11 Na afei Yuda ka kyerɛɛ n'ase
Tamar sɛ: Kɔtra kuna mu wɔ w'agya fi
kosi sɛ me ba Sela benyin. Efisɛ ose:
anyɛ saa a, ɔno nso bewu sɛ ne nuanom.
Na Tamar kɔe kɔtraa n'agya fi.

12 Na ɛkyɛe kyɛe no, Sua babea, Yuda
yere no, wui. Na Yuda werɛ kyekyee
no, ɔne n'adamfo Hira Adulamni no kɔɔ
ne nguan ho twitwafo nkyɛn wɔ Tim-
nat. 13 Na wɔkɔka kyerɛɛ Tamar sɛ:
Hwɛ, wo sew rekɔ Timnat akotwitwa
ne nguan ho. 14 Na oyii ne kuna atade
fii ne ho, na ɔde nkataanim kataa
n'anim, na ɔbobɔw ne ho, na ɔkɔtraa
Enaim kurotia wɔ Timnat kwan ho,
efisɛ wahu sɛ Sela anyin, na wɔamfa
no amma no aware. 15 Na Yuda huu
no no, esiane sɛ wakata n'anim nti,
obuu no sɛ aguaman. 16 Na ɔman
kɔɔ ne nkyɛn ɔkwan no ho se: Ma
menkɔ wo ho ɛ, nso onnim sɛ n'ase
a. Na ose: Dɛn na wobɛma me na
woaba me ho? 17 Na ose: Mɛma wɔde
ɔpapo afi nguan mu abrɛ wo. Na ose:
Ɛnde si me awowa kosi sɛ wode bɛba.
18 Na ɔkae sɛ: Dɛn na memfa minsi wo
awowa? Na ose: Wo nsɔanokaa ne wo
hama ne wo nsam poma. Na ɔde maa
no, na ɔkɔɔ ne ho, na ɔne no nyinsɛnee.
19 Na ɔsɔree, na ɔkɔe, na oyii ne
nkataanim fii ne ho, na ɔhyɛɛ ne kuna
atade no. 20 Na Yuda de ɔpapo no
maa n'adamfo Adulamni no sɛ ɔmfa
nkogye n'awowade no wɔ ɔbea no nsam
mmrɛ no, nanso wanhu no. 21 Na
obisaa kurom hɔfo sɛ: Aguaman a ɔte
Enaim kwan ho no wɔ he? Na wose:
Aguaman bi nni ha. 22 Na ɔsan baa
Yuda nkyɛn bɛkae sɛ: Manhu no, nanso
kurom hɔfo se: Aguaman bi nni hɔ.
23 Na Yuda se: Ma ɔmfa, na yɛn ani
anwu. Hwɛ, mama wode ɔpapo yi
akɔma no, na woanhu no. 24 Na ɛbɛyɛ
asram abiɛsa akyi no, wɔbɛka kyerɛɛ
Yuda sɛ: W'ase Tamar abɔ aguaman,
nanso hwɛ, wanyinsɛn aguamammɔ no
mu. Na Yuda se: Monkɔfa no mmra na
wɔnhyew no. 25 Na wɔkɔfaa no bae
no, ɔsoma kɔka kyerɛɛ ne sew sɛ:
Ɔbarima a ne nneɛma ni no, ne ho na
manyinsɛn. Na ose: Hwehwɛ mu ɛ, na
hwɛ, hena nsɔanokaa ne hama ne poma
ni? 26 Na Yuda hui no, ɔkae sɛ: Ɔteɛ
sen me, efisɛ mamfa no mamma me ba
Sela. Nanso wankɔ ne ho bio.

27 Na eduu n'awo so no, hwɛ, na nta
na ɛwɔ ne yam. 28 Na ɔrewo no,
obiako yii ne nsa, na awogyefo no soo
mu de asaawa kɔkɔɔ kyekyeree ne nsa
no kae sɛ: Oyi na ofii adi kan. 29 Na
ɔtwee ne nsa kɔɔ mu no, hwɛ, ne nua no
fii adi, na ɔkae sɛ: Ɛdɛn na wotew mu?
Wo so na ntewmu no wɔ. Enti wɔtoo
no din Peres. 30 Na akyiri no, ne nua
a asaawa kɔkɔɔ bɔ ne nsa so no bae, na
wɔtoo no din Sera [ase ne: Kɔkɔɔ].

## Ti 39

*Potifar yere gyigye Yosef*

Na wɔde Yosef kɔɔ Misraim. Na
Farao piani Potifar a ɔyɛ ankɔbeafo so
panyin na ɔyɛ Misrini tɔɔ no Ismaelfo
a wɔde no kɔɔ hɔ no nkyɛn. 2 Awurade
dii Yosef akyi, na ɔyɛɛ ɔbarima a ne ho
wɔ siade, na ɔtraa ne wura Misrini no fi.
3 Na ne wura hui sɛ Awurade di n'akyi
na Awurade ma nea ɔyɛ nyinaa yɛ yiye
n'abasa so no, 4 Yosef nyaa n'anim
dom, na ɔsom no; na ɔde no sii ne fi
so, na ɔde nea ɔwɔ nyinaa hyɛɛ ne nsa.
5 Na efi bere a ɔde no sii ne fi ne nea
ɔwɔ nyinaa so no, Yosef nti Awurade
hyiraa Misrini no fi, na Awurade nhyira
baa nea ɔwɔ nyinaa so, ofie ne afum.
6 Na ɔde nea ɔwɔ nyinaa hyɛɛ Yosef
nsa, na ɔwɔ hɔ nti, ɔnhwɛ biribiara gye
aduan a ɔno ara di. Nso Yosef ho ne
n'anim yɛ fɛ.

7 Na ɛbae sɛ nsɛm yi akyi no, ne
wura yere tuu n'ani sii Yosef so, na
ɔkae sɛ: Wo ne me mmɛda. 8 Nanso
wampene, na ɔka kyerɛɛ ne wura yere
no sɛ: Hwɛ, sɛ me wura wɔ me nti,
ɔnhwɛ nea ɛwɔ ne fi, na ɔde nea ɔwɔ
nyinaa ahyɛ me nsa. 9 Obiara nyɛ
kɛse nsen me ofie ha, na ɔnkame me
biribiara gye wo, sɛ ne yere ne wo ntia.
Na ɛdɛn na menyɛ amumɔyɛ kɛse yi, na
menyɛ bɔne mintia Onyankopɔn? 10
Na ɔka kyerɛ Yosef saa daa daa, nanso
Yosef antie sɛ ɔne no bɛda, na

8 Deut 25, 5. 16 Lev 18, 15. 29 Mat 1, 3. — 1 Gen 37, 28.
5 Gen 30, 27. 7 Mmb 5, 3. 9 Ex 20, 14.

wakɔ ne ho. 11 Na saa bere no mu,
da bi ɔkɔɔ ɔdan no mu sɛ ɔkɔyɛ n'a-
dwuma, na ofie hɔfo no mu biara nni hɔ
no, osoo n'atade mu kae sɛ: Wo ne me
mmɛda! 12 Na ogyaw n'atade no wɔ
ne nsam guan fii adi.
13 Na ohui sɛ wagyaw n'atade
wɔ ne nsam aguan afi adi no,
14 ɔfrɛfrɛɛ ne fifo ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Monhwɛ, wakɔfa Hebrini yi aba rebedi
yɛn ho fɛw: waba me nkyɛn sɛ ɔne me
rebɛda, na mede nne kɛse meteɛɛm;
15 na ɔtee sɛ memaa me nne so
meteɛɛm no, ogyaw n'atade wɔ me
nsam, na oguan fii adi. 16 Na ɔde
n'atade no guu ne nkyɛn kosii sɛ ne
wura baa ofie. 17 Na ɔkaa saa nsɛm
yi ara kyerɛɛ no sɛ: Akoa Hebrini a
wokɔfaa no brɛɛ yɛn no aba me nkyɛn sɛ
ɔrebedi me ho fɛw; 18 na memaa me
nne so meteɛɛm no, ogyaw n'atade wɔ
me nsam, na oguan fii adi.
19 Na ne wura tee ne yere nsɛm a ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Saa ade yi na w'akoa no
ayɛ me, no, ne bo fuwii, 20 na Yosef ne
wura faa no de no kɔtoo afiase, nea
ɔhene nneduafo gu, na ɔdaa afiase hɔ.

*Onyankopɔn di n'akyi*

21 Na Awurade dii Yosef akyi, na
ɔdom no, na ɔmaa n'anim yɛɛ nyam wɔ
afiasehwɛfo no anim. 22 Na afiase-
hwɛfo no de nneduafo a wɔwɔ afiase hɔ
nyinaa hyɛɛ Yosef nsa, na biribiara a
wɔyɛ wɔ hɔ no, ɔno na ɔyɛ. 23 Afiase-
hwɛfo no anhwɛ biribiara a ɛwɔ Yosef
nsam, efisɛ Awurade dii n'akyi, na nea
ɔyɛe nyinaa, Awurade ma ɛyɛɛ yiye.

## Ti 40

*Yosef kyerɛ nneduafo bi adae ase*

Na nsɛm yi akyi no, Misraim hene
nsahyɛfo ne n'abodootofo fom wɔn
wura, Misraim hene no. 2 Na Farao
bo fuw n'apiafo baanu no, nsahyɛfo so
panyin ne abodootofo so panyin no.
3 Na ɔde wɔn koguu afiase wɔ ankɔbea-
fo so panyin no fi, faako a Yosef da hɔ.
4 Na ankɔbeafo so panyin no maa
Yosef hwɛɛ wɔn so som wɔn; na
wɔkyɛɛ afiase hɔ kakra.
5 Na Misraim hene nsahyɛfo ne
n'abodootofo a wogu afiase hɔ no
baanu nyinaa sosoo adae anadwo koro,
ɛsono oyi ne ne dae asekyerɛ, na
ɛsono oyi nso de. 6 Na Yosef kɔɔ wɔn
nkyɛn anɔpa kɔhwɛɛ wɔn, na hwɛ,
wɔayeyɛ bosobosoo. 7 Na obisaa
Farao apiafo a wɔne no gu nnuam wɔ
ne wura fi no sɛ: Ɛdɛn nti na nnɛ mo
anim ayɛ siamosiamoo sɛɛ? 8 Na wɔka
kyerɛɛ no sɛ: Yɛasoso adae, nso obiara
nni hɔ a ɔbɛkyerɛ ase. Na Yosef ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Onyankopɔn na nkye-
rɛase wɔ no. Monka nkyɛrɛ me ɛ!
9 Ɛnna nsahyɛfo so panyin no kaa ne
dae kyerɛɛ Yosef sɛ: Me dae mu no, na
hwɛ, obobe bi si m'anim, 10 na obobe
no abɔ nkorata abiɛsa, na ayɛ sɛ
ɛrefefɛw, na anyin agu nhwiren, na abɔ
akasiaw ayɛ aba a abere. 11 Na Farao
kuruwa kura me na metetew bobe aba
no mikyi miguu Farao kuruwa no mu,
na mede kuruwa no mehyɛɛ Farao nsa.
12 Na Yosef ka kyerɛɛ no sɛ: Ne
nkyerɛase ni: Nkorata abiɛsa no yɛ
nnansa; 13 na aka nnansa na Farao
ama wo ti so de wo asan akodi wo dibea
bio, na wode Farao kuruwa ahyɛ ne nsa
sɛ kan a woyɛ ne nsahyɛfo no. 14
Nanso sɛ ɛyɛ a, kae me, na sɛ esi wo
yiye a, yɛ me adɔe, na bɔ me din kyerɛ
Farao, na beyi me ɔdan yi mu, 15 efisɛ
owia na wowiaa me Hebrifo asase so,
na ɛha nso menyɛɛ hwee a anka ɛsɛ sɛ
wɔde me bɛto amoa yi mu. 16 Na
abodootofo so panyin no hui sɛ nkye-
rɛase no ye no, ɔka kyerɛɛ Yosef sɛ:
Me nso, me dae mu no, na hwɛ, paanoo
nkyerɛnkyɛ abiɛsa a esisi so wɔ m'atifi.
17 Na kyerɛnkyɛ a edi soro no mu na
Farao anom atoduan nyinaa bi wɔ; na
nnomaa redi wɔ kyerɛnkyɛ no mu wɔ
m'atifi. 18 Na Yosef buae sɛ: Ne
nkyerɛase ni: Nkyerɛnkyɛ abiɛsa no yɛ
nnansa; 19 na aka nnansa na Farao
ama wo ti so ayi afi so, na wasɛn wo
dua ho ma nnomaa adi wo nam afi wo
ho.
20 Na da a ɛto so abiɛsa a ɛyɛ Farao
awoda no, ɔtow ne nkoa nyinaa pon, na
ɔmaa nsahyɛfo so panyin ne abodootofo
mu panyin no ti so wɔ ne nkoa mu;
21 na ɔsan de nsahyɛfo so panyin no sii
ne nsahyɛ so bio a ɔde kuruwa hyɛ
Farao nsa. 22 Na abodootofo so pa-
nyin no de, ɔsɛn no, sɛnea Yosef kyerɛɛ
wɔn ase no.
23 Nanso nsahyɛfo so panyin no
ankae Yosef, na ne werɛ fii no.

— 3 Gen 39, 20. 8 Gen 41, 16; Dan 2, 27–28. 15 Gen 37, 28. 23 Gen 40, 14.

## Ti 41

*Yosef kyerɛ Farao adae ase*

Na mfirihyia abien akyi no, Farao soo
dae, na hwɛ, ogyina asubɔnten no ho.
2 Na hwɛ, anantwibere ason a wɔn ho
yɛ fɛ na wɔn ho tua wɔn ho fi asubɔnten
no mu bae bedidii sare no mu. 3 Na
hwɛ, anantwibere ason foforo a wɔn ho
yɛ tan na wɔafomfɔn nso fi asubɔnten no
mu dii wɔn akyi bae, na wobegyinaa
anantwi ason no nkyɛn wɔ asubɔnten
no kɔn so. 4 Na anantwi a wɔn ho yɛ
tan na wɔafomfɔn no memmenee ason
a wɔn ho yɛ fɛ na wɔn ho tua wɔn ho no.
Na Farao nyanee. 5 Na ɔdae, na ɔsoo
dae bio, na hwɛ, awi mmɛtem ason a
ɛtoatoa so na eye refifi wɔ nan koro so.
6 Na hwɛ, mmɛtem ason ankorankoro
a apuei mframa akisa no fifi dii akyiri
bae. 7 Na mmɛtem ankorankoro no
memmenee mmɛtem ason a ɛtoatoa so
na awi wɔ mu no. Na Farao nyanee, na
hwɛ, ɛyɛ ɔdae. 8 Na anɔpa no ne
honhom ho hiaa no, na ɔsoma kɔfrɛfrɛɛ
Misraim kyerɛwfo nyinaa ne ɛhɔ
anyansafo nyinaa, na Farao kaa ne dae
no kyerɛɛ wɔn, nanso obiara antumi
ankyerɛ Farao ase. 9 Ɛnna nsahyɛfo
mu panyin no ka kyerɛɛ Farao sɛ:
Mekae me mfomso nnɛ. 10 Farao bo
fuw ne nkoa, na ɔde me ne abodootofo
so panyin no kɔtoo duam ankɔbeafo
so panyin fi no, 11 yɛsosoo adae ana-
dwo koro no ara, me ne no, ɛsonsono
yɛn adae a yɛsosoe ne ebiara nkyerɛɛase.
12 Na Hebrini aberante bi a ɔyɛ
ankɔbeafo so panyin no akoa ne yɛn na
ɛwɔ hɔ, na yɛkeka kyerɛɛ no, na ɔkyerɛɛ
yɛn yɛn adae no ase, sɛnea ebiara te.
13 Na sɛnea ɔkyerɛɛ yɛn ase no, saa
ara na ɛbae; wɔde me san kodii me
dibea, na ɔno de, wɔsɛn no.

14 Na Farao soma ma wɔkɔfrɛɛ Yosef
na wɔyɛɛ ntɛm yii no fii afiase hɔ, na
oyii, na ɔsakraa ne ntade, na ɔbaa
Farao anim. 15 Na Farao ka kyerɛɛ
Yosef sɛ: Maso dae, nso obiara nni hɔ a
otumi kyerɛ ase; na wo na mate wo
nka sɛ, wote dae a, wutumi kyerɛ ase.
16 Na Yosef buaa Farao sɛ: Enni me
fam, na mmom Onyankopɔn na ɔmfa
mmuae pa mma Farao. 17 Na Farao
ka kyerɛɛ Yosef sɛ: Me dae mu no, hwɛ,
migyina asubɔnten no kɔn so. 18 Na
hwɛ, anantwi ason a wɔn ho tua wɔn ho
na wɔn ho yɛ fɛ fi nsu no mu bae
bedidii wɔ wuram hɔ. 19 Na hwɛ,
anantwi ason foforo nso a wɔyɛ nya-
moonyamoo na wɔn ho yɛ tan yiye, na
wɔafomfɔn a minhuu wɔn ho tan no so
bi wɔ Misraim asase nyinaa so da dii
wɔn akyi bae. 20 Na anantwi a wɔa-
fomfɔn na wɔn ho yɛ tan no memmenee
kan anantwi ason a wɔadɔ no. 21 Na
woduu wɔn yafunu mu no, obi anhu sɛ
wɔadu wɔn yafunu mu, na wɔn ho da so
yɛ tan sɛ kan no ara. Ɛnna minyanee.
22 Na mihui wɔ me dae mu sɛ awi
mmɛtem ason a ɛtoatoa so na eye refifi
nan koro so. 23 Na hwɛ, mmɛtem ason
a ahow na ayɛ ntraantraa, na apuei
mframa ama akisa dii akyiri fifii. 24
Na mmɛtem ntraantraa no memmenee
mmɛtem ason a eye no. Na maka
makyerɛ kyerɛwfo no, nso obiara
antumi ankyerɛ me ase.

25 Na Yosef ka kyerɛɛ Farao sɛ:
Farao adae no yɛ biako; Onyankopɔn
rekyerɛ Farao nea ɔrebɛyɛ. 26 Ana-
ntwi pa ason no yɛ mfe ason, na mmɛ-
tem ason pa no nso yɛ mfe ason; ɛyɛ
ɔdae biako. 27 Na anantwi ason a
wɔafomfɔn a wɔn ho yɛ tan a wodii wɔn
akyi bae no yɛ mfe ason, na mmɛtem
ason afuruntum a apuei mframa akisa
no bɛyɛ mfirihyia ason kɔm. 28 Ɛne
asɛm a maka makyerɛ Farao: Nea
Onyankopɔn rebɛyɛ na ɔde akyerɛ
Farao yi: 29 Hwɛ, mfirihyia ason reba a
aduan bebree bɛba Misraim asase
nyinaa so. 30 Na ɛno akyi no, ɔkɔm
bɛba mfirihyia ason ama wɛrɛ afi
[aduan] bebrebe no nyinaa wɔ Misraim
asase so, na ɔkɔm no bɛhyew asase no,
31 na ɔkɔm a ebedi akyiri no nti
wɔrenhu asase no so aduan bebrebe no
bio, efisɛ ɔkɔm no mu bɛyɛ denneennen.
32 Na adae no a ɛyɛɛ mmɔho abien maa
Farao no ase ne sɛ, Onyankopɔn ahyɛ
saa ade no ampa, na Onyankopɔn re-
bɛyɛ no ntɛmntɛm.

33 Na afei Farao nhwehwɛ onipa a
ɔyɛ ɔbadwemma ne onyansafo mfa no
nsi Misraim asase so. 34 Na Farao
nyɛ eyi, na onsisi asase no so ahwɛfo,
na wonnyigye Misraim asase so aduan
so ntotoso anum anum mfirihyia ason
a aduan bebree wɔ mu no mu. 35 Na
ma wɔmmoaboa mfirihyia pa a ɛrebɛba
yi mu aduan nyinaa ano, na wɔmfa awi
ngugu asan so sɛnea Farao bɛhyɛ, na

4 Dan 2, 2. 16 Gen 40, 8.

ɛnyɛ nkurow mu aduan, na wɔmfa nsie.
36 Na ayɛ aduan a wɔakora ama asase
no asie mfirihyia ason kɔm a ɛbɛba
Misraim asase so no, na asase no ansɛe
wɔ ɔkɔm no mu.

*Yosef anuonyamhyɛ*

37 Na asɛm no sɔɔ Farao ne ne nkoa
nyinaa ani. 38 Na Farao ka kyerɛɛ ne
nkoa sɛ: Yebetumi anya onipa bi a ɔte
sɛ oyi a Onyankopɔn honhom wɔ ne mu
yi anaa? 39 Na Farao ka kyerɛɛ Yosef
sɛ: Sɛ Onyankopɔn de eyi nyinaa akyerɛ
wo yi, obiara nni hɔ a ɔyɛ ɔbadwemma
ne onyansafo sɛ wo. 40 Wubedi me fi
so, na w'anom asɛm so na me man
nyinaa bedi, gye ahengua nko so na
mɛsen wo. 41 Na Farao ka kyerɛɛ
Yosef sɛ: Hwɛ, mede wo masi Misraim
asase nyinaa so. 42 Na Farao yii
nsɔanokaa fii ne nsa de hyɛɛ Yosef nsa,
na ɔhyɛɛ no sedaa nnwera atade, na ɔde
sika ntweaban guu ne kɔn mu, 43 na
ɔma ɔtraa ne teaseɛnam a ɛto so abien
mu, na wɔteɛɛm dii n'anim sɛ: Monko-
tow! Na ɔde no sii Misraim asase
nyinaa so. 44 Na Farao ka kyerɛɛ
Yosef sɛ: Mene Farao, na obiara
renkwati wo mma ne nsa anaa ne nan
so wɔ Misraim asase nyinaa so. 45 Na
Farao frɛɛ Yosef Safnat-Panea. Na
ɔde On sɔfo Potifera babea Asnat maa
no aware. Na Yosef fii adi kokyinii
Misraim asase so. 46 Na Yosef kogyi-
naa Misraim hene Farao anim no, na
wadi mfirihyia aduasa. 46 Na Yosef
fii Farao anim hɔ kokyinii Misraim
asase nyinaa so.
47 Na mmoroso mfirihyia ason no mu
no, asase no baa aduan pii ma ebuu so.
48 Na ɔboaboaa mmoroso mfirihyia ason
a ɛbaa Misraim asase so no mu aduan
nyinaa ano, na ɔde aduan no sieɛ nkurow
no mu; nkuraa a atwa ho ahyia mu aduan
na ɔde sieɛ nkurow no mu. 49 Na Yosef
boaboaa awi ano pii pa ara sɛ mpoano
nhwea de kosii sɛ wogyaee kan, efisɛ
enni ano.
50 Na wɔwoo mma baanu maa Yosef
ansa na ɔkɔm mfirihyia no dui; wɔn
na On sɔfo Potifera ba Asnat wo maa
no. 51 Na Yosef too abakan no din
Manase, efisɛ ose: Onyankopɔn ama me
werɛ afi m'amane ne m'agya fi nyinaa.
52 Na ɔtoo nea ɔto so abien no din
Efraim, efisɛ ose: Onyankopɔn ama
madɔ wɔ m'amanehunu asase yi so.
53 Na mmoroso a ɛbaa Misraim asase
so mfirihyia ason no to twae.
54 Na ɔkɔm mfirihyia ason no fii ase
bae, sɛnea Yosef kae no, na ɔkɔm baa
nsase nyinaa so. Na Misraim asase
nyinaa so de, na aduan wɔ hɔ. 55 Na
ɔkɔm kaa Misraim asase nyinaa no,
ɔman no kosu kɔm kyerɛ Farao. Na
Farao ka kyerɛ Misraim nyinaa sɛ:
Monkɔ Yosef nkyɛn, nea ɔbɛka akyerɛ
mo no, monyɛ. 56 Na ɔkɔm no baa
asase no so nyinaa. Na Yosef buebuee
aduankora adan no nyinaa, na ɔtɔn
aburow maa Misrifo no, na ɔkɔm
no mu yɛɛ den Misraim asase so. 57
Na aman nyinaa baa Misraim bɛtɔɔ
aduan wɔ Yosef nkyɛn, efisɛ ɔkɔm no
mu yɛɛ den wɔ asase nyinaa so.

## Ti 42

*Yakob soma ne mma aduantɔ*

Na Yakob hui sɛ aduan wɔ Misraim
no, ɔka kyerɛɛ ne mmabarima no sɛ:
Ɛdɛn na mohwehwɛ mo ho anim yi?
2 Na ose: Monhwɛ, mate sɛ aduan wɔ
Misraim. Munsian nkɔ hɔ nkɔtɔ bi wɔ
hɔ mmrɛ yɛn, na yɛntra ase, na yɛanwu.
3 Ɛnna Yosef ne nuanom mu du sian kɔɔ
Misraim aduantɔ. 4 Na Yosef ne nua
Benyamin de, Yakob ansoma no anka
ne nuanom no ho ankɔ, na ose: Ebia
abew bi bɛbew no. 5 Na Israel mma
no de wɔn ho fraa wɔn a wɔbaa aduantɔ
no mu, efisɛ ɔkɔm no aba Kanaan asase
so bi. 6 Na Yosef ne asase no so
tumfo, ɔne nea ɔtɔn aduan ma asase no
sofo nyinaa. Na Yosef ne nuanom bae
bɛkotow no de wɔn anim butubutuw
fam. 7 Na Yosef ani bɔɔ ne nuanom
no anim no, ohuu wɔn, nanso ɔyɛɛ
ne ho sɛ ɔnanani wɔ wɔn anim, na
opoopoo n'ani kasa kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛhe
na mufi bae? Na wose: Yefi Kanaan
asase so na yɛbaa aduantɔ. 8 Na Yosef
huu ne nuanom no; na wɔn de,
wɔanhu no. 9 Na Yosef kaee adae a
ɔsosoe wɔn ho no; na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Moyɛ akwansrafo, asase yi ho akwan
na morebɛhwehwɛ. 10 Na wɔka kyerɛɛ
no sɛ: Dabi, me wura, na aduantɔ na wo
nkoa bae. 11 Yɛn nyinaa yɛ ɔbarima
biako mma, yɛyɛ anokwafo, wo nkoa nyɛ

38 Mmb 14, 35. 40 Skf 4, 14; Dwom 113, 7; 37, 37. 41 Aso 7, 10. 42 Est 3, 10; 8, 2; Dan 5, 29. 57 Gen 12, 10. — 9 Gen 37, 5–9.

akwansrafo. 12 Na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Dabi, na asase yi ho akwan na
moreba abɛhwehwɛ. 13 Ɛnna wose:
Wo nkoa yɛ anuanom dumien. Yɛyɛ
ɔbarima biako mma wɔ Kanaan asase
so, na hwɛ, ɔkaakyire no wɔ yɛn agya
nkyɛn nnɛ, na obiako de, onni hɔ. 14
Ɛnna Yosef ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ ɛte
ara ne sɛ meka mekyerɛɛ mo sɛ: Moyɛ
akwansrafo. 15 Eyi na mede mɛsɔ mo
ahwɛ: Sɛ Farao te ase yi, moremfi ha
nkɔ gye sɛ mo nua kumaa no ba ha
ansa.
16 Monsoma mo mu biako, na ɔnkɔfa
mo nua no mmra, na mo de, mungu
nnua mu, na wɔnhwehwɛ mo nsɛm no
mu, sɛ nokware wɔ mu anaa; anyɛ saa
de a, sɛ Farao te ase yi, moyɛ akwa-
nsrafo. 17 Na ɔde wɔn koguu nnua mu
nnansa.
18 Na da a ɛto so abiɛsa no, Yosef ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Monyɛ eyi, na montra
ase, na me de, misuro Onyankopɔn.
19 Sɛ moyɛ anokwafo a, momma
wɔnkyere mo nuanom yi mu biako ntra
mo nnedua fi ha, na mo de, ɔkɔm a ɛwɔ
mo afi mu nti, momfa aduan no nkɔ.
20 Na momfa mo nua kumaa no mmrɛ
me, na mo nsɛm ayɛ nokware, na
moanwu. Na wɔyɛɛ sa.
21 Na wosisee wɔn ho wɔn ho sɛ:
Ampa ara, yedi yɛn nua no ho fɔ, sɛ
yehuu ne kra ahohia, na ɔsrɛɛ yɛn
mmɔborohunu, na yɛantie; enti na
saa ahohia yi aba yɛn so. 22 Na Ruben
buaa wɔn sɛ: Manka mankyerɛ mo sɛ:
Monnyɛ abofra no bɔne bi, na moantie?
Na hwɛ, ne mogya na wɔrehwehwɛ yi.
23 Na wonnim sɛ Yosef te, efisɛ
ɔkyeame na odi wɔn ntam yi wɔn ano.
24 Na ɔdan ne ho fii wɔn nkyɛn kosui.
Na ɔsan baa wɔn nkyɛn bio ne wɔn
bɛkasae, na oyii Simeon wɔ wɔn mu, na
ɔkyekyeree no wɔn anim hɔ ara.
25 Ɛnna Yosef hyɛe sɛ wɔmfa abu-
row nhyehyɛ wɔn ntweaa mama, na
wɔnnan wɔn mu biara dwetɛ nhyɛ
n'atweaa mu, na wɔmma wɔn akwanso-
duan. Na wɔyɛɛ wɔn sa. 26 Na wɔde
wɔn aburow no soasoaa wɔn mfurum,
na wofii hɔ kɔe. 27 Na wɔn mu biako
buee n'atweaa ano sɛ ɔrema n'afurum
aduan wɔ asoɛe no, ohui, na hwɛ, ne
dwetɛ hyɛ n'atweaa ano. 28 Na ɔka
kyerɛɛ ne nuanom sɛ: Wɔadan me dwetɛ
no ama me, na hwɛ, ɛhyɛ m'atweaa mu.
Na wɔn koma tutui, na wɔde ahopopo
sisee wɔn ho wɔn ho sɛ: Dɛn na Onyan-
kopɔn ayɛ yɛn yi?
29 Na wɔbaa wɔn agya Yakob nkyɛn
Kanaan asase so, na wɔkaa nea ɛyɛɛ
wɔn nyinaa kyerɛɛ no sɛ: 30 Ɔbarima a
ɔyɛ asase no wura no poopoo n'ani kasa
kyerɛɛ yɛn, na obuu yɛn asase no srafo.
31 Na yesee no sɛ: Yɛyɛ anokwafo,
yɛnyɛ srafo. 32 Yɛyɛ yɛn agya mma
anuanom dumien, obiako na onni hɔ, na
akumaa no wɔ yɛn agya nkyɛn wɔ Ka-
naan asase so mprempren. 33 Na
ɔbarima a ɔyɛ asase no wura no ka
kyerɛɛ yɛn sɛ: Eyi na mede mehu sɛ moyɛ
anokwafo: Munnyaw mo nua biako wɔ
me nkyɛn, na momfa aduan nkɔ nkɔ-
hwɛ mo afi, 34 na momfa mo nua kumaa
no mmrɛ me, na mahu sɛ monyɛ akwa-
nsrafo, na moyɛ anokwafo, na mayi mo
nua no mama mo, na moadi asase yi so
gua. 35 Na ɛbae sɛ wɔreyiyi wɔn
ntweaa mu ade no, na hwɛ, wɔn mu
biara dwetɛ boaa hyɛ n'atweaa mu. Na
wɔne wɔn agya huu wɔn dwetɛ mmoaa
no, wosuroe.
36 Na wɔn agya Yakob ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Moagye me nsam mma: Yosef
nni hɔ, Simeon nni hɔ, na morebɛfa
Benyamin nso akɔ. Me so na eyi nyinaa
ba! 37 Na Ruben ka kyerɛɛ n'agya sɛ:
Sɛ mamfa no mansan mammrɛ wo a,
kum me mmabarima baanu. Fa no hyɛ
me nsa, na mede no mɛsan mabrɛ wo.
38 Na ose: Me ba ne mo renkɔ, efisɛ ne
nua awu, na aka no nko, na sɛ abew bi
kɔbew no wɔ ɔkwan a morekɔ no mu a,
ɛnde mode me dwen bɛkɔ asaman
awerɛhow mu.

## Ti 43

*Wɔne Benyamin kɔ*

Na ɔkɔm no mu yɛɛ den wɔ asase no
so. 2 Na wowiee aduan a wɔde
fi Misraim bae no di no, wɔn agya ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Monsan nkɔtɔ aduan
kakra mmrɛ yɛn. 3 Na Yuda ka
kyerɛɛ no sɛ: Ɔbarima no hyɛɛ yɛn ketee
sɛ: Sɛ mo nua no nka mo ho a, mummme-
hu m'anim. 4 Na sɛ worema yɛn nua
ne yɛn akɔ a, ɛnde yebesian akɔtɔ aduan
abrɛ wo. 5 Na sɛ woremma ɔnkɔ a,
ɛnde yɛrensian nkɔ hɔ, efisɛ ɔbarima no
ka kyerɛɛ yɛn sɛ: Sɛ mo nua no nka mo
ho a, mummmehu m'anim. 6 Na Is-

21 Dwom 50, 21. 22 Gen 37, 21–22. — 3 Gen 42, 15.

rael se: Ɛdɛn nti na moyɛɛ me bɔne sɛɛ,
sɛ moka kyerɛɛ ɔbarima no sɛ mowɔ
onua bi? 7 Na wose: Obisa na ɔbari-
ma no bisaa yɛn, yɛn ne yɛn abusua ho
asɛm sɛ: Mo agya da so te ase anaa?
Mowɔ onua bi anaa? Nea obisabisaa
yɛn yi ara na yebuae. So yenim sɛ
ɔbɛka akyerɛ yɛn sɛ: Momfa mo nua no
mmra anaa? 8 Na Yuda ka kyerɛɛ
n'agya Israel sɛ: Ma abofra no ne me
nkɔ, na yensim nkɔ, na yɛne wo ne yɛn
mma atra ase, na yɛanwu. 9 Midi ne
ho agyinam; me nsam na hwehwɛ no.
Sɛ mamfa no mammrɛ wo mammegyina
w'anim a, ɛnde mayɛ wo bɔne daa
nyinaa. 10 Sɛ yɛantwentwɛn a, anka
sesɛɛ yɛakɔ aba mprenu. 11 Na wɔn
agya Israel ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ ɛte saa
a, ɛnde monyɛ eyi: Momfa asase yi so
adua pa ngu mo ade mu, na momfa
ayɛyɛde nkɔma ɔbarima no: akyenkye-
nnuru kakra ne ɛwo kakra, ohuam ne
kurobow, nkate ne ɔsonkoran aba.
12 Na momfa dwetɛ foforo nkura, ne
dwetɛ a wɔdan maa mo wɔ mo ntweaa
ano no, munkura nsan nkɔ; ebia ɛyɛ
anifaso. 13 Na momfa mo nua no, na
munsim nsan nkɔ ɔbarima no nkyɛn.
14 Na Onyankopɔn Tweaduampɔn mma
ɔbarima no nhu mo mmɔbɔ, na
onnyaa mo nua no ne Benyamin mma
mo. Na me de, me mma fi me nsa a, na
wɔafi me nsa!
15 Na mmarima no faa ayɛyɛde no,
na wɔfaa dwetɛ mmɔho kurae ne
Benyamin, na wɔsɔre sian kɔɔ Misraim
kogyinaa Yosef anim. 16 Na Yosef
huu Benyamin sɛ ɔka wɔn ho no, ɔka
kyerɛɛ ne fie panyin sɛ: Fa nnipa yi kɔ
ofie, na kum mmoa siesie, na nnipa yi
ne me rebedidi awia yi. 17 Na ɔbari-
ma no yɛe sɛnea Yosef kae no, na
ɔbarima no de nnipa no kɔɔ Yosef fi.
18 Na nnipa no suroe sɛ wɔde wɔn akɔ
Yosef fi, na wose: Dwetɛ a ɛsan kekaa
yɛn ntweaa mu kan no nti na wɔde yɛn
aba ha yi, na wabɛtoa yɛn atow ahyɛ yɛn
so afa yɛn ne yɛn mfurum ayɛ nkoa.
19 Na wotwiw bɛn Yosef fie panyin no
ne no kasae wɔ ofi no pon ano 20 sɛ:
Owura, yɛpa wo kyɛw, yesian baa ha
kan bɛtɔɔ aduan. 21 Na yekoduu
asoɛe na yɛsansan yɛn ntweaa ano no,
na hwɛ, yɛn nyinaa dwetɛ hye-
hyɛ yɛn ntweaa ano, yɛn dwetɛ
sɛnea wɔkarii no pɛ, na yekurae de
asan aba. 22 Nso yekura dwetɛ foforo
aba de rebɛtɔ aduan. Yennim onii ko
a ɔde yɛn dwetɛ no hyehyɛɛ yɛn ntweaa
no mu. 23 Na ose: Asomdwoe nka mo,
munnsuro. Mo Nyankopɔn ne mo agya
Nyankopɔn ama mo mo ntweaa mu
ademude, mo dwetɛ no kaa me nsa.
Na oyii Simeon brɛɛ wɔn. 24 Na
ɔbarima no de nnipa no hyɛn Yosef fi,
na ɔmaa wɔn nsu hohoroo wɔn anan ho,
na ɔmaa wɔn mfurum aduan.
25 Na wosiesiee ayɛyɛde no twɛn ɔba
a Yosef bae owigyinae no, efisɛ wɔate
sɛ wɔrebedidi hɔ. 26 Na Yosef baa
ofie no, wɔde ayɛyɛde a wokurae no
kɔɔ ɔdan mu kɔmaa no, na wɔkotow
fam wɔ n'anim. 27 Na obisaa wɔn sɛ
wɔn ho ye anaa; na ose: Mo agya
akwakoraa a mokaa ne ho asɛm no ho
ye anaa? Ɔda so te ase anaa? 28 Na
wose: W'akoa, yɛn agya no ho ye, ɔda
so te ase. Na wɔbobɔɔ wɔn mu ase
kotow no. 29 Na ɔmaa n'ani so huu
ne nua Benyamin, ne na ba no, ɔkae sɛ:
Mo nua kumaa a mokaa me ne ho asɛm
no ni anaa? Na ose: Onyankopɔn nnom
wo, me ba. 30 Na Yosef yɛɛ no hareso,
efisɛ ne yam hyehye no ma ne nua no, na
ɔhwehwɛ baabi akosu, na ɔhyɛn ne pia
mu kosui wɔ hɔ.
31 Na ɔhohoroo n'anim, na ofii adi, na
ɔhyɛɛ ne ho so kae sɛ: Momfa aduan
mmesisi hɔ. 32 Na wɔde ne de sii fã,
na wɔde wɔn de sisii fã, na wɔde
Misrifo a wɔne no didi no de sisii fã,
efisɛ Misrifo ne Hebrifo ntumi nnidi,
na Misrifo kyi. 33 Na wɔbɛtratraa
n'anim, ɔpanyin sɛnea ne panyin te,
ne akumaa sɛnea n'akumaa te, na ɛyɛɛ
nnipa no nyinaa nwonwa. 34 Na wo-
gyigyee aduan no fii n'anim brɛɛ wɔn,
na Benyamin de boroo wɔn nyinaa
de so mpɛn anum. Na wɔnonnomee,
na wɔne no ani gyei.

## Ti 44

*Yosef annya ne nuanom kwan*

Na ɔhyɛɛ ne fie panyin no sɛ: Fa
aduan dodow a wobetumi asoa hyehyɛ
nnipa no ntweaa mu amaama, na fa wɔn
mu biara dwetɛ hyɛ n'atweaa ano,
2 na fa me kuruwa, dwetɛ kuruwa no,
hyɛ akumaa no atweaa ano ka n'aburow

7 Gen 42, 7–13. 11 Mmb 18, 16. 12 Gen 42, 27, 35. 14 Gen 42, 36.
18 Gen 42, 28. 23 Gen 42, 24. 24 Gen 18, 4. 27 Gen 42, 13.
28 Gen 37, 7, 9. 32 Gen 46, 34; Ex 8, 22. 34 Hag 1, 6.

dwetɛ no ho. Na ɔyɛe sɛnea Yosef kae
no. 3 Ade kyee ara pɛ, na wogyaa
mmarima no ne wɔn mfurum kwan.
4 Wofii kurow no mu kɔe na wonnya
nnuu akyirikyiri no, Yosef ka kyerɛɛ ne
fie panyin no sɛ: Sɔre, tiw mmarima no,
na sɛ woto wɔn a, ka kyerɛ wɔn sɛ: Ɛdɛn
nti na mode bɔne tua papa ka? 5 Ɛnyɛ
nea me wura nom mu na ɔkena mu anaa?
Nea moayɛ yi, moayɛ bɔne. 6 Na ɔkɔ-
too wɔn no, ɔkaa nsɛm yi kyerɛɛ wɔn.
7 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Ɛdɛn nti na me
wura ka saa nsɛm yi? Ɛmpare wo nkoa
sɛ wɔbɛyɛ saa ade yi. 8 Hwɛ, dwetɛ a
yehui wɔ yɛn ntweaa ano no, yɛde asan
afi Kanaan asase so abrɛ wo; na
ɛbɛyɛ dɛn na yebewia wo wura fi dwetɛ
anaa sika? 9 Wo nkoa yi mu nea wube-
hu wɔ ne nkyɛn no, ma onwu, na yɛn
nso yɛbɛyɛ me wura nkoa. 10 Na ose:
Ɛnyɛ sɛnea muse no: nea wobehu wɔ ne
nkyɛn no nyɛ m'akoa, na mo de, mubedi
bem. 11 Ɛnna wɔn nyinaa yɛɛ ntɛm
soɛsoɛɛ wɔn ntweaa totoo fam, na
wɔsansan wɔn ntweaa ano. 12 Na
ɔhwehwɛe, ofii ase fi ɔpanyin de so de
kosii akumaa de so; na wohuu kuru-
wa no wɔ Benyamin atweaa mu. 13
Ɛnna wosunsuanee wɔn ntade mu, na
wɔde wɔn nnosoa soasoaa wɔn mfurum
san kɔɔ kurow no mu.

14 Na Yuda ne ne nuanom baa Yosef
fi, na ɔda so wɔ hɔ, na wɔhwehwee
n'anim ase. 15 Na Yosef ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Dɛn ade na moayɛ yi? Munnim
sɛ onipa a ɔte sɛ me nim nkɔmhyɛ anaa?
16 Na Yuda se: Dɛn na yense me wura?
Na dɛn na yɛnka? Na yenyi yɛn ano dɛn?
Onyankopɔn ahu wo nkoa amumɔyɛ.
Hwɛ, yɛyɛ me wura nkoa, yɛne nea
wohuu ne nsam kuruwa no. 17 Na
ose: Ɛmpare me sɛ mɛyɛ saa. Na nea
wohuu kuruwa no wɔ ne nsam no, ɔno
ara na ɔbɛyɛ m'akoa, na mo de, munsim
mfa asomdwoe nkɔ mo agya nkyɛn.

*Yuda srɛ ma Benyamin*

18 Ɛnna Yuda twiw bɛn no kae sɛ:
Me wura, mesrɛ wo, ma w'akoa nkasa
me wura asom, na mma wo bo mmfuw
w'akoa, na wote sɛ Farao ara. 19 Me
wura bisaa ne nkoa sɛ: Mowɔ agya anaa
onua bi? 20 Na yɛka kyerɛɛ me wura
sɛ: Yɛwɔ agya akwakoraa ne ne nkwa-
koraa ba kumaa bi. Ne nua awu, na ne
na ba nko a aka ara ne no, na n'agya dɔ
no. 21 Na woka kyerɛɛ wo nkoa sɛ:
Momfa no mmrɛ me, na memfa m'ani
menhwɛ no. 22 Na yesee me wura sɛ:
Abofra no ntumi nnyaw n'agya, na sɛ
ogyaw n'agya a, n'agya bewu. 23 Na
wusee wo nkoa sɛ: Sɛ mo nua kumaa no
anka mo ho amma a, morenhu m'anim
bio. 24 Na yɛkɔɔ w'akoa, m'agya,
nkyɛn no, yɛkaa me wura nsɛm no
kyerɛɛ no. 25 Na yɛn agya ka kyerɛɛ
yɛn sɛ: Monsan nkɔtɔ aduan kakra
mmrɛ yɛn. 26 Na yese: Yɛrentumi
nsian nkɔ. Sɛ yɛn nua kuma no ka yɛn
ho a, yebesian akɔ. Yɛrentumi nkohu
ɔbarima no anim, gye sɛ yɛn nua kumaa
no ka yɛn ho. 27 Ɛnna w'akoa, yɛn
agya, ka kyerɛɛ yɛn sɛ: Mo ara munim
sɛ mma baanu na me yere wo maa me.
28 Na obiako fii me nkyɛn kɔe, na
mise: Ampa ara ɔtetew na wɔatetew no
mu, na efi hɔ no, minhuu no ɛ. 29 Na
sɛ mofa oyi nso fi me nkyɛn na abew bi
kɔbew no a, mode me ti dwen nam
awerɛhow mu na ɛbɛkɔ asaman.
30 Na afei sɛ mekɔ w'akoa, m'agya,
nkyɛn na abofra yi nka yɛn ho a,—nso
ne kra fam abofra yi de ho,—31 ɛbɛba sɛ,
sɛ ohu sɛ abofra yi nka yɛn ho a, obewu,
na wo nkoa de w'akoa, yɛn agya, dwen
nam awerɛhow mu na ɛbɛkɔ asaman.
32 Na w'akoa dii abofra yi ho agyinam
wɔ m'agya anim sɛ: Sɛ mamfa no ma-
mmrɛ wo a, ɛnde na mayɛ m'agya bɔne
daa nyinaa. 33 Na afei mesrɛ wo, ma
w'akoa ntra ha nsi abofra no ananmu
nyɛ me wura akoa, na ma abofra no ne
ne nuanom nkɔ. 34 Na sɛ abofra no
nka me ho a, mɛkɔ m'agya anim dɛn?
Ɛnde na merekohu bɔne a ɛbɛto m'agya
no.

## Ti 45

*Yosef yi ne ho adi kyerɛ ne nuanom*

Na afei Yosef ntumi nhyɛ ne ho so wɔ
wɔn a wogyinagyina ne ho no nyinaa
anim, na ɔteɛɛm sɛ: Momma nnipa
nyinaa mfi me ho mfi adi. Na Yosef
reyi ne ho adi akyerɛ ne nuanom no, na
onipa biara nnyina ne nkyɛn. 2 Na
ɔmaa ne nne so sui, na Misrifo no ne
Farao fifo tee. 3 Na Yosef ka kyerɛɛ
ne nuanom sɛ: Mene Yosef, m'agya da so
te ase anaa? Na ne nuanom no antumi

8 Gen 43, 22. 13 Gen 37, 29. 16 Gen 42, 21–22; Kwa 1, 14.
19 Gen 42, 7, 13; 43, 7. 23 Gen 42, 15; 43, 3–5. 28 Gen 37, 32–33.
29 Gen 42, 38. 32 Gen 43, 9.

ammua no, na mmom wɔn ho dwiriw
wɔn wɔ n'anim. 4 Na Yosef ka kyerɛɛ
ne nuanom sɛ: Muntwiw mmɛn me.
Na wotwiw bɛn no. Na ose: Mene mo
nua Yosef a motɔn no baa Misraim no.
5 Na afei mommma ɛnnyɛ mo yaw, nso
mo bo mmfuw mo ho mo ho sɛ motɔn
me baa ha, efisɛ nkwagye nti na
Onyankopɔn somaa me dii mo anim.
6 Na mfe abien ni a ɔkɔm baa asase yi
so, na aka mfe anum bio a ɔfɛtɛw ne
otwa nni mu. 7 Na Onyankopɔn so-
maa me dii mo anim sɛ memma munnya
nkae wɔ asase so, na minnye mo nkwa
a ɛbɛma dodow no ara afi mu afi.
8 Na afei ɛnyɛ mo na mosomaa me baa
ha, na mmom Onyankopɔn na ɔde me
abɛyɛ sɛ Farao n'agya ne ne fi nyinaa
wura ne Misraim asase nyinaa sodifo.
9 Monyɛ ntɛm nkɔ m'agya nkyɛn
nkɔka nkyerɛ no sɛ: Sɛ wo ha Yosef se
ni: Onyankopɔn de me ayɛ Misraim
nyinaa so wura. Sian bra me nkyɛn.
Nkyɛ! 10 Na bɛtra Gosen asase so, na
woabɛn me, wo ne wo mma ne wo mma
mma ne wo nguan ne w'anantwi ne nea
wowɔ nyinaa, 11 na mɛhwɛ wo wɔ hɔ,
efisɛ mfe anum kɔm da so reba, na ohia
anhia wo ne wo fifo ne nea wowɔ
nyinaa. 12 Na hwɛ, mo ani ahu, na me
nua Benyamin ani ahu, sɛ m'ano na
mede mekasa mekyerɛ mo yi. 13 Na
monka m'anuonyam a mewɔ wɔ Mi-
sraim nyinaa nkyerɛ m'agya ne nea
moahu nyinaa, na monyɛ ntɛm mfa
m'agya nsian mmra ha. 14 Ɛnna osoo
ne nua Benyamin kɔn mu na osui; na
Benyamin nso sui wɔ ne kɔn ho. 15 Na
ofifew ne nuanom nyinaa ano, na osui
wɔ wɔn so, na ɛno akyi no ne nuanom
no ne no kasae.
16 Na wɔtee nka wɔ Farao fi sɛ:
Yosef ne nuanom aba. Na ɛsɔɔ Farao
ne ne nkoa ani. 17 Na Farao ka kyerɛɛ
Yosef sɛ: Ka kyerɛ wo nuanom sɛ:
Eyi na monyɛ: Momfa nneɛma nsoasoa
mo mmoa no, na monkɔ Kanaan asase
so 18 nkɔfa mo agya ne mo fifo mmra
me nkyɛn, na mɛma mo Misraim asase
so nea eye, na moadi asase no srade.
19 Wɔhyɛ wo sɛ [ka kyerɛ wɔn sɛ]:
Eyi na monyɛ: Momfa nteaseɛnam mfi
Misraim asase so nkɔma mo mma ne mo
yerenom, na monkɔfa mo agya mmra.
20 Na mo nso munnnwinnwen mo
nneɛma ho, na Misraim asase nyinaa
so nea eye yɛ mo dea.
21 Na Israel mma yɛɛ sa. Na Yosef
maa wɔn nteaseɛnam sɛnea Farao anom
asɛm se, na ɔmaa wɔn akwansoduan.
22 Ɔmaa wɔn nyinaa ntade nsakraho
mmiako mmiako, na Benyamin de, ɔmaa
no nnwetɛbona ahasa ne ntade nsakra-
ho anum. 23 Na nea ɔde kɔmaa n'agya
nso ni: Mfurum du a wɔsoso Misraim
nnepa no bi ne mfurummere du a wɔso-
so aburow ne abodoo ne aduan a ɛbɛyɛ
n'agya akwansoduan. 24 Na ogyaa ne
nuanom kwan ma wɔkɔe. Na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Mo bo nnkofuw mo ho
mo ho wɔ ɔkwan so oo!

*Yakob ho san no*

25 Ɛnna wofii Misraim foro kɔɔ Ka-
naan asase so wɔn agya Yakob nkyɛn,
26 na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Yosef da so te
ase, na odi Misraim asase nyinaa so.
Na ne komam yɛɛ no naa, efisɛ onnye
wɔn nni. 27 Na wɔkaa nsɛm a Yosef
aka akyerɛ wɔn no nyinaa kyerɛɛ no,
na ohuu nteaseɛnam a Yosef asoma de
rebɛfa no no, wɔn agya Yakob honhom
ho san no. 28 Na Israel kae sɛ:
Ɛdɔɔso, me ba Yosef da so te ase.
Mɛkɔ makohu no ansa na mawu.

## Ti 46

*Yakob ne ne fifo kɔ Misraim*

Na Israel ne nea ɔwɔ nyinaa siim, na
oduu Beer-Seba, na ɔbɔɔ afɔre maa
n'agya Isak Nyankopɔn. 2 Na Onya-
nkopɔn nam anadwo anisoadehu mu ka
kyerɛɛ Israel sɛ: Yakob, Yakob! Na ose:
Mini. 3 Na ose: Mene Onyankopɔn,
w'agya Nyankopɔn no. Nsuro sɛ
wubesian akɔ Misraim, na mɛyɛ wo
ɔman kɛse wɔ hɔ. 4 Me ne wo besian
akɔ Misraim, na mede wo masan maba
nso, na Yosef de ne nsa bɛka w'ani
apam.
5 Na Yakob siim fii Beer-Seba. Na
Israel mma de wɔn agya Yakob ne wɔn
mma ne wɔn yerenom tratraa ntease-
ɛnam a Farao soma kɔfaa no no mu.
6 Na wɔfaa wɔn mmoa ne wɔn ahode a
wɔanya wɔ Kanaan asase so kɔɔ Mis-
raim, Yakob ne n'asefo nyinaa: 7 ne
mmabarima ne ne mmabarima mma
ne ne mmabea ne ne mmabarima

4 Gen 37, 28. 5 Gen 50, 20. 8 Gen 41, 40–43. 24 Gen 42, 22.
28 Gen 46, 30. — 1 Gen 26, 23–25.

mmabea ne n'asefo nyinaa, na ɔne wɔn
kɔɔ Misraim.
8 Na eyinom ne Israel mma a wɔkɔɔ
Misraim no din, Yakob ne ne mma:
Yakob abakan Ruben. 9 Na Ruben
mmabarima ne: Hanok ne Palu ne
Hesron ne Karmi. 10 Na Simeon
mmabarima ne: Yemuel ne Yamin ne
Ohad ne Yakin ne Sohar ne Kanaanni
bea ba Saul. 11 Na Lewi mmabarima
ne: Gerson ne Kahat ne Merari. 12
Na Yuda mmabarima ne: Er ne Onan
ne Sela ne Peres ne Serah; na Er ne
Onan wui Kanaan asase so. Na Peres
mmabarima ne: Hesron ne Hamul.
13 Na Isakar mmabarima ne: Tola ne
Puwa ne Yob ne Simron. 14 Na Sebu-
lon mmabarima ne: Sered ne Elon ne
Yakleel. 15 Eyinom ne Lea mmabari-
ma a ɔwo maa Yakob wɔ Mesopotamia,
ne ne babea Dina, ne mmabarima ne ne
mmabea nyinaa si akra aduasa abiɛsa.
16 Na Gad mmabarima ne: Sifion ne
Hagi, Suni ne Esbon, Eri ne Arodi ne
Areli. 17 Aser mmabarima ne: Yimna
ne Isua ne Isui ne Beria ne wɔn nuabea
Sera. Na Beria mmabarima ne: Heber
ne Malkiel. 18 Eyinom ne Silpa a
Laban de no maa ne babea Lea no mma
a ɔwo maa Yakob, wosi akra dunsia.
19 Yakob yere Rahel mmabarima ne:
Yosef ne Benyamin. 20 Na Yosef
mma a On sɔfo Potifera babea Asnat
wo maa no Misraim asase so ne:
Manase ne Efraim. 21 Na Benyamin
mmabarima ne: Bela ne Beker ne Asbel,
Gera ne Naaman, Ehi ne Ros, Mupim
ne Hupim ne Ard. 22 Eyinom ne
Rahel mma a wɔwo maa Yakob, akra
no nyinaa si dunnan. 23 Na Dan
mmabarima ne: Husim. 24 Na
Naftali mmabarima ne: Yahseel ne
Guni ne Yeser ne Silem. 25 Eyinom
ne Bilha a Laban de no maa ne ba
Rahel no mma a ɔwo maa Yakob, akra
no nyinaa si baason. 26 Akra a wɔne
Yakob kɔɔ Misraim a wofi n'asen mu,
Yakob mma yerenom mfram, akra
no nyinaa si aduosia asia. 27 Na
Yosef mma a wɔwoo wɔn Misraim no yɛ
akra baanu. Yakob fi akra a wɔbaa
Misraim no nyinaa si aduɔson.
28 Na ɔsomaa Yuda dii n'anim kɔɔ
Yosef nkyɛn sɛ ommedi n'anim nkyerɛ
no Gosen kwan. Na woduu Gosen asa-
se so. 29 Na Yosef siesiee ne ntease-
ɛnam kohyiaa n'agya Israel wɔ Gosen.
Na ɔde ne ho kɔkyerɛɛ no no, osoo ne
kɔn mu, na osui ara gyenn wɔ ne kɔn ho.
30 Na Israel ka kyerɛɛ Yosef sɛ:
Afei a manya mahu w'anim sɛ woda so
te ase yi, wɔmma minwu. 31 Na Yosef
ka kyerɛɛ ne nuanom ne n'agya fifo sɛ:
Merekɔ makɔka makyerɛ Farao sɛ:
Me nuanom ne m'agya fifo a wɔwɔ
Kanaan asase so no aba me nkyɛn.
32 Na nnipa no yɛ nguanhwɛfo, na
mmoa na wɔyɛn, na wɔde wɔn nguan ne
wɔn anantwi ne nea wɔwɔ nyinaa aba.
33 Na sɛ Farao bɛfrɛ mo, na obisa mo
sɛ: Mo adwuma ne dɛn? a, 34 munse no
sɛ: Wo nkoa yɛ mmoahwɛfo fi yɛn
mmofraase de besi nnɛ, yɛn ne yɛn
agyanom, na moatra Gosen asase so,
efisɛ Misrifo kyi mmoahwɛfo nyinaa.

## Ti 47

*Yosef de n'agya ne ne nuanom mu bi kokyia Farao*

Na Yosef kɔka kyerɛɛ Farao sɛ:
M'agya ne me nuanom ne wɔn nguan ne
wɔn anantwi ne nea wɔwɔ nyinaa fi
Kanaan asase so aba, na hwɛ, wɔwɔ
Gosen asase so. 2 Na ɔde ne nuanom
mu baanum kogyinaa Farao anim.
3 Na Farao bisaa ne nuanom no sɛ: Mo
adwuma ne dɛn? Na wɔka kyerɛɛ
Farao sɛ: Wo nkoa yɛ mmoahwɛfo, yɛn
ne yɛn agyanom nso. 4 Na wɔka
kyerɛɛ Farao bio sɛ: Yɛaba sɛ yɛrebɛtra
asase yi so, efisɛ wo nkoa nnya adidibea
mma wɔn nguan, efisɛ ɔkɔm no mu yɛ
den wɔ Kanaan asase so. Enti afei
yɛsrɛ wo, ma wo nkoa ntra Gosen asase
so. 5 Na Farao ka kyerɛɛ Yosef sɛ:
W'agya ne wo nuanom aba wo nkyɛn.
6 Misraim asase na ɛda w'anim yi,
asase no mu nea eye no, ma w'agya ne
wo nuanom ntra hɔ. Ma wɔntra Gosen
asase so, na sɛ wunim sɛ wɔn mu bi yɛ
nsiyɛfo a, fa wɔn si me mmoa a mewɔ so.
7 Na Yosef de n'agya Yakob kogyinaa
Farao anim. Na Yakob hyiraa Farao.
8 Na Farao bisaa Yakob sɛ: Wo nkwa
mu mfirihyia si ahe? 9 Na Yakob ka
kyerɛɛ Farao sɛ: Me hɔhobea asetra
mfirihyia mu nna si mfe ɔha aduasa; me
nkwa mfirihyia mu nna yɛ kakraa bi ne
amane nko, na ennu m'agyanom nkwa
mfirihyia mu nna wɔ wɔn ahɔhobea

8 Ex 6, 14–16. 20 Gen 41, 50–52. 27 Ex 1, 5. 28 Gen 45, 10.
30 Gen 45, 28. 34 Gen 43, 32. — 3 Gen 46, 33–34. 9 Dwom 90, 10; 39, 12.

asetra nna mu. 10 Na Yakob hyiraa
Farao, na ofii Farao anim kɔe.
11 Na Yosef maa n'agya ne ne
nuanom trabea, na ɔmaa wɔn asase wɔ
Misraim wɔ nea asase no ye, wɔ
Rameses asase so, sɛnea Farao hyɛe
no. 12 Na Yosef bɔɔ n'agya ne ne
nuanom ne n'agya fifo nyinaa akɔnkama
sɛnea wɔn mma dodow te.
13 Na aduan nni asase biara so, na
ɔkɔm no mu yɛɛ den yiye maa Mi-
sraim asase ne Kanaan asase tɔɔ ɔkɔm
no anim piti. 14 Na Yosef prapraa sika
a ɛwɔ Misraim asase ne Kanaan asase
so nyinaa wɔ aburow a wɔbɛtɔe no mu,
na Yosef de sika no kɔɔ Farao fi. 15
Na sika sae Misraim ne Kanaan asase
so no, Misrifo nyinaa baa Yosef nkyɛn
sɛ: Ma yɛn aduan ɛ! Ɛdɛn nti na sɛ sika
asa nti, yenwuwu w'anim? 16 Na Yosef
se: Momfa mo mmoa mmra, na sɛ mo
sika asa a, mɛma mo bi magye mo
mmoa. 17 Na wɔde wɔn mmoa bae, na
Yosef maa wɔn aduan gyigyee apɔnkɔ
ne nguan ne anantwi ne mfurum, na
ɔde aduan yɛn wɔn afirihyia no gyee
wɔn mmoa nyinaa. 18 Na afe no twaam
no, afe a edi so no, wɔbaa ne nkyɛn bɛka
kyerɛɛ no sɛ: Yɛremfa nhintaw me wura
sɛ yɛn sika asa, na mmoa akuwakuw no
yɛ me wura dea, na biribiara nkae
wɔ me wura anim sɛ yɛn honam ne yɛn
asase nko. 19 Ɛdɛn nti na yɛn ne yɛn
asase nwu w'anim? Tɔ yɛn ne yɛn
asase, na ma yɛn aduan, na yɛde yɛn ho
ne yɛn asase bɛsom Farao, na ma yɛn
aduaba, na yɛntra ase, na yɛanwu amma
asase yi anna mpan. 20 Na Yosef tɔɔ
Misraim asase nyinaa maa Farao, na
Misrifo nyinaa tontɔn wɔn mfuw, efisɛ
ɔkɔm no den wɔn, na asase no dan
Farao dea. 21 Na otutuu nkurɔfo no
tratraa nkurow mu, efi Misraim hye so
kosi hye so.
22 Gye asɔfo asase nko na wantɔ,
efisɛ Farao ahyɛ kyɛfa bi ama asɔfo no,
na wodi wɔn kyɛfa a Farao de ma wɔn
no nti, wɔantɔn wɔn asase. 23 Na
Yosef ka kyerɛɛ nkurɔfo no sɛ: Monhwɛ,
nnɛ matɔ mo ne mo asase mama Farao,
na hwɛ, mo aduaba a momfa nkodua
asase no so ni. 24 Na nea ɛbɛsow no,
momfa nkyem anum mu biako mma
Farao, na emu abupɛn anan no nyɛ mo
dea, na mode bi adua mfuw mu, na
mode bi ayɛ mo ne mo fifo ne mo mma
aduan. 25 Na wose: Woagye yɛn
nkwa; ma yennya me wura anim dom
ara, na yɛbɛyɛ Farao nkoa. 26 Na
Yosef hyɛɛ eyi ho mmara wɔ Misraim a
ɛwɔ hɔ de besi nnɛ, sɛ wɔmfa Misraim
asase so ade biara nkyem anum mu
biako mma Farao, gye asɔfo asase nko
na anyɛ Farao dea.
27 Na Israel traa Misraim asase so
wɔ Gosen asase so, na wonyaa mu ade,
wɔdɔe, na wɔn ase fɛee sɛ. 28 Na
Yakob traa Misraim asase so mfe
dunson, na Yakob nna, ne nkwa mfiri-
hyia, si mfe ɔha aduanan ason.
29 Na Israel nna dui sɛ obewu, na
ɔfrɛɛ ne ba Yosef ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ
manya w'anim dom a, fa wo nsa ka
m'asen mu, na yɛ me adɔe di me no-
kware, na nsie me Misraim! 30 Na
mɛda m'agyanom nkyɛn, na soa me fi
Misraim kosie me wɔ wɔn asiebere.
Na ose: Mɛyɛ sɛnea woaka yi. 31 Na
ose: Ka me ntam. Na ɔkaa no ntam.
Na Israel bɔɔ ne mu ase kyerɛɛ mpa no
atifi.

## Ti 48

*Yakob hyira Efraim ne Manase*

Na nsɛm yi akyi no, wɔka kyerɛɛ
Yosef sɛ: Hwɛ, w'agya yare. Na ɔfaa
ne mma baanu, Manase ne Efraim, kaa
ne ho.
2 Na wɔkɔka kyerɛɛ Yakob sɛ: Hwɛ,
wo ba Yosef reba wo nkyɛn. Na Israel
miaa n'ani traa ne mpa so.
3 Na Yakob ka kyerɛɛ Yosef sɛ:
Onyankopɔn Tweaduampɔn yii ne ho
kyerɛɛ me wɔ Lus a ɛwɔ Kanaan asase
so, na ohyiraa me 4 ka kyerɛɛ me sɛ:
Hwɛ, mɛma woadɔ, na mama woadɔɔso,
mɛyɛ wo aman asafo, na mede asase yi
mɛma w'asefo a wobedi w'akyi no sɛ
daa agyapade.
5 Na afei wo mma baanu a wɔwo maa
wo wɔ Misraim asase so ansa na mere-
ba wo nkyɛn Misraim no, wɔ́nyɛ me dea.
Efraim ne Manase nyɛ me dea sɛ Ruben
ne Simeon. 6 Na wo mma a wubenya
wɔn wɔ wɔn akyi no na ɛnyɛ wo dea, na
wɔde wɔn nuanom din bɛfrɛ wɔn wɔ
wɔn agyapade mu.
7 Na me de, mifi Mesopotamia me-
bae no, Rahel wui m'anim wɔ Kanaan
asase so wɔ ɔkwan mu, na aka ɔkwa-

12 Gen 45, 11. 27 Gen 46, 3; Ex 1, 7, 12. 29 Gen 24, 2. 30 Gen 25, 9–10; 49, 29–32. — 3 Gen 28, 19. 4 Gen 35, 11–12. 5 Gen 41, 50–52. 7 Gen 35, 19.

ntiaa bi na wɔadu Efrat, na misiee no hɔ
wɔ Efrat a ɛne Bet-Lehem no kwan
nkyɛn. 8 Na Israel huu Yosef mma
no, ɔkae sɛ: Henanom ni?
9 Na Yosef ka kyerɛɛ n'agya sɛ: Ɛyɛ
me mma a Onyankopɔn de ama me wɔ
ha yi. Ɛnna ose: Fa wɔn brɛ me ɛ ma
minhyira wɔn. 10 Na onyin nti, Israel
ani so ayɛ no kusukusu, onhu ade yiye.
Na ɔde wɔn kɔbɛn no; na ofew wɔn
ano yɛɛ wɔn atuu. 11 Na Israel ka
kyerɛɛ Yosef sɛ: Mansusuw sɛ mehu
w'anim, na hwɛ, Onyankopɔn ama
mahu wo mma nso. 12 Na Yosef yii
wɔn fii ne nantam, na ɔponoo ne mu de
n'anim butuw fam. 13 Na Yosef faa
wɔn baanu nyinaa de ne nifa soo
Efraim mu de no kyerɛɛ Israel benkum,
de ne benkum soo Manase mu de no
kyerɛɛ Israel nifa, na ɔde wɔn kɔbɛn
no. 14 Na Israel teɛɛ ne nifa too
Efraim a ɔyɛ akumaa no atifi, ne ne
benkum too Manase atifi, ɔboapa na
ɔyɛɛ ne nsa saa, efisɛ Manase ne aba-
kan. 15 Na ohyiraa Yosef sɛ: Onya-
nkopɔn a m'agyanom Abraham ne Isak
nantew n'anim no, Onyankopɔn a
wayɛn me me nkwa nna nyinaa de
abesi nnɛ, 16 ɔbɔfo a oyii me bɔne
nyinaa mu no nhyira mmofra yi, na
wɔmfa me din ne m'agyanom Abraham
ne Isak din mfrɛ wɔn, na wɔnnɔɔso nyɛ
pii wɔ asase mfinimfini.
17 Na Yosef hui sɛ n'agya de ne nsa
nifa ato Efraim atifi no, anyɛ no dɛ, na
osoo n'agya nsa sɛ onyi mfi Efraim atifi
nkɔto Manase atifi. 18 Na Yosef ka
kyerɛɛ n'agya sɛ: M'agya, ɛnyɛ sɛ ɛte ne
no, na oyi ne abakan, fa wo nifa to
n'atifi. 19 Na n'agya ampene se:
Minim, me ba, minim; ɔno nso bɛyɛ
ɔman, na ɔno nso aso, nanso ɛnyɛ dɛn
ara a, ne nua kumaa no bɛso asen no, na
n'asefo bɛyɛ aman pii. 20 Na ɛda no
ohyiraa wɔn sɛ: Wo na Israel de wo be-
hyira sɛ: Onyankopɔn nyɛ wo sɛ Efraim
ne Manase. Na ɔde Efraim dii Manase
kan.
21 Na Israel ka kyerɛɛ Yosef sɛ:
Hwɛ, merewu, na Onyankopɔn bedi mo
akyi, na ɔde mo asan akɔ mo agyanom
asase so. 22 Na me de, mama wo
asase kakraa bi a ɛboro wo nuanom de
so a mede me nkrante ne me ta migyei
Amorifo nsam.

## Ti 49

(Duet 33)

*Yakob hyira ne mma*

Na Yakob frɛɛ ne mma se: Mommoa-
boa mo ho ano, na menka mo nea ɛbɛyɛ
mo, nna a edi akyiri no mu. 2 Yakob
mma, munhyia, na muntie; muntie mo
agya Israel!

3 Ruben, m'abakan ne wo, m'aho-
ɔden ne me mmaninyɛ asefi.
Wowɔ nidi a ɛkyɛn so, ne tumi a
ɛkyɛn so.
4 Wuhinhim sɛ nsu, enti wo kandi befi
wo nsa,
efisɛ woforoo w'agya nnae.
Ɛno mu na wuguu wo ho fi,—me mpa
na ɔforoe!
5 Simeon ne Lewi yɛ anuanom.
Wɔn nkrante yɛ anuɔden akode.
6 Me kra, nkɔ wɔn agyina mu, m'anuo-
nyam, nkɔfra wɔn asafo mu.
Efisɛ wɔn abufuw mu na wokum
nnipa,
na wɔn ahupoo mu na wɔsɛee ana-
ntwi.
7 Wɔadome wɔn abufuw, sɛ ɛso,
ne wɔn anibere, sɛ emu yɛ den.
Mɛkyekyɛ wɔn mu wɔ Yakob mu,
na mabɔ wɔn mapete Israel mu.
8 Yuda, wo na wo nuanom beyi wo
ayɛ;
wo nsa bɛhyɛ w'atamfo kɔn so;
w'agya mma bɛkotow w'anim.
9 Ogyata ba ne Yuda;
hanam na wode anyin, me ba.
Ɔkotow, obutuw sɛ gyata ne gyata-
bere;
hena na ɔbɛhwanyan no?
10 Ahempoma remfi Yuda nsa,
na mmarahyɛ poma remfi n'anan
ntam,
kosi sɛ ɛsodifo a
aman bɛyɛ osetie ama no no bɛba.
11 Ɔsã n'afurum ba wɔ bobe mu,
ne n'afurummere ba wɔ bobe pa mu.
Ɔhoro n'atade wɔ nsã mu,
ne ne ntama wɔ bobe aba mogya mu.
12 Bobesa bɛma n'ani ayɛ kɔɔ,
na nufusu ama ne sẽ ayɛ fitaa.

---

9 Gen 33, 5. 11 Gen 37, 33, 35; 45, 26; Dwom 128, 6. 15 Gen 32, 9; Dwom 23, 1.
16 Gen 31, 11–13. 19 Num 1, 33, 35; Deut 33, 17. 20 Heb 11, 21. 22 Yoh 4, 5.
— 3 Gen 29, 32; Deut 21, 17. 4 Gen 35, 22. 6 Dwom 16, 9; 30, 12; Gen 34, 25.
7 Yos 19, 1–9; 21, 1–42. 8 Num 10, 14; Ate 1, 1–2. 9 Num 23, 24; Adi 5, 5.
10 Num 24, 17; 1 Be 5, 2; 28, 4; Heb 7, 14. 11 Yoel 3, 18.

13 Sebulon trabea bɛkyerɛ mpoano,
na wahwɛ nea ahyɛn gyinagyina,
na ɔne Sidon abɔ ɔhye.
14 Isakar yɛ afurum hoɔdenfo,
obutuw mmoaban ntam;
15 na ohu sɛ ɔhomebea no ye,
na asase no yɛ fɛ,
na ɔbrɛ ne mmati ase de gye adesoa,
na ɔde ɔsom adwuma ayi tow.
16 Dan bebu ne nkurɔfo atɛn
sɛ Israel mmusuakuw mu biara.
17 Dan bɛyɛ ɔkwan so wɔ,
ɔtempɔn so ahurutoaa.
Ɔka ɔpɔnkɔ nantin,
na ne so trafo ahwe n'akyi.
18 Awurade, wo nkwagye na mehwɛ no
kwan.
19 Gad, asafo bi retoa no,
na ɔno nso atoa wɔn aka wɔn nantin.
20 Aser aduan bɛyɛ sradeduan,
na ɔbɛma ahennuan a ɛyɛ akɔnnɔ.
21 Naftali yɛ ɔforote a wɔato no saraha;
ɔka adɛdɛsɛm.
22 Yosef yɛ dua a ɛsow aba bãa,
dua a ɛsow aba wɔ nsuaniwa so
baa;
n'abaa tratra ɔfasu.
23 Mmɛmmatofo hyɛɛ no yaw,
wɔtotow no, na wɔtaa no.
24 Nanso na ne ta kura no pintinn,
na ne basa mu yɛɛ den.
Efi Yakob tumfoɔ no nsam,
efi ɔhwɛfo a ɔyɛ Israel botan no mu.
25 Efi w'agya Nyankopɔn, ɔmmoa wo,
na efi Tweaduampɔn hɔ, onhyira wo,
ɔmfa ɔsorosoro nhyira,
ne ebun a ɛtrɛtrɛw ase mu nhyira,
ne nufu ne yafunu mu nhyira nhyira
wo.
26 W'agya nhyira
aboro m'agyanom nhyira so
akodu tete nteredee nkoko no ahye
so nohɔ;
ɛmmra Yosef atifi,
nea woyii no fii ne nuanom mu no
mpampam.
27 Benyamin yɛ ɔpataku a ɔtetew mmoa
mu;
odi hanam anɔpa,
na anwummere nso ɔkyɛ asade mu.
28 Eyinom nyinaa ne Israel mmusuakuw dumien no, na eyi ne nea wɔn agya
ka kyerɛɛ wɔn de hyiraa wɔn. Sɛnea
wɔn nhyira te mmiako mmiako na
ohyiraa wɔn.

*Yakob wu ne ne sie*

29 Na ɔhyɛɛ wɔn ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Wɔrebɛboaboa me akɔka me nkurɔfo
ho. Munkosie me m'agyanom nkyɛn,
wɔ ɔbodan a ɛwɔ Hetini Efron afuw mu
no mu, 30 ɔbodan a ɛwɔ Makpela afuw
so, wɔ Mamre ntentenso, wɔ Kanaan
asase so, asase a Abraham tɔe wɔ
Hetini Efron nkyɛn de yɛɛ asiebere no
mu. 31 Ɛhɔ na wosiee Abraham ne ne
yere Sara, ɛhɔ na wosiee Isak ne ne
yere Rebeka, na ɛhɔ na misiee Lea.
32 Afuw no ne ɔbodan a ɛwɔ mu no,
wɔtɔe wɔ Het mma nkyɛn.
33 Na Yakob hyɛɛ ne mma samansew
wiei no, ɔboaa ne nan ano guu mpa no
so, na ogyaa mu, na wɔboaboaa no
kɔkaa ne nkurɔfo ho.

## Ti 50

Na Yosef de n'anim kobutuw n'agya
anim, na osu guu no so, na ofew n'ano.
2 Na Yosef hyɛɛ ne nkoa aduyɛfo sɛ
wɔnhyɛ n'agya mu aduru. Na aduyɛfo
no hyɛɛ Israel mu aduru. 3 Na wodii
ho adaduanan, nna a wɔde wie aduruhyɛ no nen. Na Misrifo suu no adaduɔson.
4 Na nna a wɔde suu no no twaam no,
Yosef ka kyerɛɛ Farao fifo sɛ: Sɛ manya
ɔdom wɔ mo anim a, munkoyi Farao
asitiw sɛ: 5 M'agya ma mekaa no ntam
sɛ: Hwɛ, merewu, na ɔda a mabɔ wɔ
Kanaan asase so mafa no mu, ɛhɔ na
kosie me. Enti ma menkɔ minkosie
m'agya, na mensan memmra. 6 Na
Farao se: Kɔ na kosie w'agya, sɛnea
ɔma wokaa ntam no.
7 Na Yosef kɔe sɛ okosie n'agya; na
Farao nkoa nyinaa, ne fi mpanyimfo ne
Misraim asase so mpanyimfo nyinaa
8 ne Yosef fifo nyinaa ne ne nuanom
ne n'agya fifo kaa ne ho kɔe, gye wɔn
mma ne wɔn nguan ne wɔn anantwi na
wogyaw wɔn Gosen asase so. 9 Na
nteaseɛnam ne apɔnkɔsotefo ne no kɔe;
na ɛyɛ dɔm kɛse. 10 Na woduu Atad
awiporowbea a ɛwɔ Yordan agya nohɔ
no, wotwaa kwadwom kɛse a emu yɛ den
wɔ hɔ, na ogyam n'agya nnanson.

13 Yos 19, 10–16. 16 Ate 13, 25. 18 Dwom 119, 166; Hab 2, 3. 20 Yos 19, 24–31.
21 Ate 4, 6–10. 22 Hos 13, 15. 26 Gen 45, 8. 27 Ate 20, 25; 1 Sa 9, 1–2.
29 Gen 23, 16–20; 47, 30. 31 Gen 25, 9; 35, 29. — 1 Gen 46, 4.
5 Gen 47, 29–30.

11 Na ɛhɔfo, Kanaanfo no, huu osu a
wosuu no Atad awiporowbea hɔ no,
wɔkae sɛ: Eyi de, Misrifo ayi a emu yɛ
den ni. Enti wɔfrɛɛ hɔ sɛ Abel-
Misraim [ase ne: Misrifo ayiyɛ]. Ɛwɔ
Yordan agya nohɔ. 12 Na ne mma
yɛɛ no sɛnea ɔhyɛɛ wɔn no. 13 Na ne
mma soaa no kɔɔ Kanaan asase so
kosiee no wɔ Makpela afuw so ɔbodan
a ɛwɔ Mamre ntentenso a Abraham tɔɔ
ɛne afuw no wɔ Hetini Efron nkyɛn de
yɛɛ asiei no mu. 14 Yosef siee n'agya
wiei no, ɔne ne nuanom ne wɔn a wɔne
no kɔe kosiee n'agya no nyinaa san baa
Misraim.

*Yosef wu*

15 Na Yosef ne nuanom hui sɛ wɔn
agya awu no, wɔkae sɛ: Ebia Yosef
bɛtan yɛn, na watua yɛn bɔne a yɛyɛɛ no
nyinaa so ka. 16 Na wɔma wɔkɔka
kyerɛɛ Yosef sɛ: W'agya hyɛe ansa na
ɔrewu sɛ: 17 Monka nkyerɛ Yosef sɛ:
Mesrɛ wo, fa wo nuanom amumɔyɛ ne
wɔn bɔne firi wɔn, efisɛ wɔayɛ wo bɔne.
Na afei yɛsrɛ wo, fa w'agya Nyankopɔn
nkoa amumɔyɛ no firi wɔn. Na wɔkaa
saa kyerɛɛ no no, Yosef sui. 18 Na ne
nuanom nso bae betwa hwee n'anim
kae sɛ: Hwɛ, yɛyɛ wo nkoa. 19 Na
Yosef ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Munnsuro, na
migyina Onyankopɔn ananmu anaa?
20 Na mo de, mudwen me ho bɔne, nan-
so Onyankopɔn de, na ɔde rebɛyɛ papa,
sɛ ɔbɛyɛ nea ada adi nnɛ yi, sɛ obegye
nnipa pii nkwa. 21 Na afei munnsuro.
Na mɛhwɛ mo ne mo mma. Na ɔkye-
kyee wɔn werɛ twaa wɔn bo tɔɔ wɔn
yam.
22 Na Yosef ne n'agya fifo traa Mi-
sraim, na Yosef dii mfirihyia ɔha ne du.
23 Na Yosef huu Efraim mmanana.
Manase ba Makir mma nso, wɔwoo wɔn
guu Yosef srɛ so.
24 Na Yosef ka kyerɛɛ ne nuanom sɛ:
Merewu, na Onyankopɔn bɛba abɛhwɛ
mo ampa, na wabeyi mo afi asase yi so
akɔ asase a ɔkaa ho ntam kyerɛɛ Abra-
ham ne Isak ne Yakob no so.
25 Na Yosef maa Israel mma kaa
ntam, na ɔkae sɛ: Ampa ara Onyanko-
pɔn bɛba abɛhwɛ mo, na monsoa me
nnompe mfi ha nkɔ.
26 Na Yosef wui, na wadi mfirihyia
ɔha ne du. Na wɔhyɛɛ no mu aduru
na wɔde no too adaka mu wɔ Misraim.

12 Gen 49, 29. 13 Gen 23, 16. 20 Gen 45, 5; Yos 28, 29. 23 Gen 30, 3.
24 Heb 11, 22. 25 Ex 13, 19; Yos 24, 32.

# MOSE NHOMA A ETIA ABIEN ANNA

# EXODUS

---

## Ti 1

*Israelfo amanehunu wɔ Misraim*

Na eyinom ne Israel mma a wɔne
Yakob baa Misraim no din. Wɔn mu
biara ne ne fifo na ɛbae. 2 Ruben,
Simeon, Lewi ne Yuda, 3 Isakar,
Sebulon ne Benyamin, 4 Dan ne Nafta-
li, Gad ne Aser. 5 Na akra a wofi
Yakob asen mu nyinaa si akra adu-
ɔson; na Yosef wɔ Misraim dedaw.
6 Na Yosef ne ne nuanom nyinaa ne
wɔn bere sofo no nyinaa wuwui. 7 Na
Israel mma no wowoe, na wɔdɔe pii pa,
na wɔn ase fɛee, na wɔn ho yɛɛ den
papaapa; na wɔyɛɛ asase no so ma.
8 Na ɔhene foforo bi a onnim Yosef
bedii Misraim so. 9 Na ɔka kyerɛɛ ne
man sɛ: Hwɛ, Israelfo no dɔɔso, na wɔn
ho yɛ den sen yɛn. 10 Momma yɛmpɛ
nyansa kwan bi mfa wɔn mfa so, na
wɔannɔɔso, na sɛ ɔsa bi ba a, wɔa-
nkɔdɔm yɛn atamfo ne yɛn ammɛko, na
wɔansɔre asase yi so ankɔ. 11 Na

1 Gen 46, 8. 5 Gen 46, 27. 6 Gen 50, 26. 7 Aso 7, 17. 11 Gen 15, 13;
47, 11.

wosisii wɔn so adwumayɛfo so mpa-
nyimfo sɛ wɔmfa nnwuma a ɛyɛ
den nhyɛ wɔn so. Na wɔkyekyeree
adekora nkurow Pitom ne Raamses
maa Farao. 12 Nanso dodow a wɔhyɛɛ
wɔn so no, dodow ara na wɔdɔe, na
wɔtrɛwee. Na Misrifo suroo Israelfo
no. 13 Na wɔde anyadimɔ yayaw dii
Israelfo, 14 na wɔmaa wɔn asetra fo-
noo wɔn wɔ dɔte ne ntayaa ho adwuma
a ɛyɛ den ne afum adwumayɛ ahorow
nyinaa, ne nnwuma horow nyinaa mu
nyadi yayaw a wɔde dii wɔn mu.
15 Na Misraim hene ka kyerɛɛ He-
brifo awogyefo a wɔn mu biako din de
Sifra, na obiako din de Pua no sɛ:
16 Sɛ mukogye Hebrifo mmea awo, na
muhu agua no so sɛ ɔyɛ ɔbarima a, mu-
nkum no; na sɛ ɔyɛ ɔbea de a, momma
ɔntra ase. 17 Na awogyefo no suro
Onyankopɔn, enti wɔanyɛ sɛnea Mi-
sraim hene ka kyerɛɛ wɔn no, na mmom
wogyee mmarima no nkwa. 18 Na
Misraim hene frɛɛ awogyefo no ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛdɛn nti na moyɛ saa, na
moma mmarima no tra ase? 19 Na
awogyefo no ka kyerɛɛ Farao sɛ: He-
brifo mmea nte sɛ Misrifo mmea, na
wɔn de, wɔyɛ pirimpirim; awogyefo
no nnya nnuu wɔn nkyɛn no, na wɔawo
dedaw. 20 Enti Onyankopɔn ne awo-
gyefo no dii no yiye. Na nkurɔfo no
dɔɔso ara, na wɔyɛɛ den yiye. 21 Na
esiane sɛ awogyefo no suro Onya-
nkopɔn nti, ɔmaa wɔn afi mu yɛɛ yiye.
22 Ɛnna Farao hyɛɛ ne man nyinaa sɛ:
Ɔbabanin biara a wɔbɛwo no no,
monkɔtow no nkyene asubɔnten no mu,
na mmabea nyinaa de, momma wɔntra
hɔ.

## Ti 2

*Mose awo*

Na ɔbarima bi a ofi Lewi fi kɔwaree
Lewi babea bi. 2 Na ɔbea no nyinsɛ-
nee, na ɔwoo babarima; na ohui sɛ ne
ho yɛ fɛ no, ɔde no siei asram abiɛsa.
3 Na ontumi nkora no so bio no, ɔfaa
mmɛw adaka bi de ama ne mannɔ sraa
ho, na ɔde abofra no too mu, na ɔde
kɔtoo wura mu wɔ asu no ano. 4 Na
ne nuabea kogyinaa akyirikyiri sɛ
ɔrehwɛ nea ɛbɛyɛ no.
5 Na Farao babea sian baa asu no
ano aguare, na ne mmaawa repase asu
no kɔn so; na ohuu adaka no wɔ wura
no mu no, ɔsomaa n'abaawa sɛ ɔnkɔfa
mmra. 6 Na obuee so no, ohuu ako-
koaa no, na hwɛ, ɛyɛ abarimaa a ɔresu.
Na ɔyɛɛ no mmɔbɔ, na ose: Hebrifo
mma no bi ni. 7 Ɛnna ne nuabea no ka
kyerɛɛ Farao babea no sɛ: So menkɔ
menkɔfrɛ Hebrifo mmea no mu nufu-
mafo bi memmrɛ wo, na ɔmmɛma
akokoaa no nufu mma wo anaa? 8 Na
Farao babea no ka kyerɛɛ no sɛ: Kɔ ɛ!
Na ababaa no kɔe kɔfrɛɛ abofra no na
bae. 9 Na Farao babea no ka kyerɛɛ
no sɛ: Fa abofra yi kɔ kɔma no nufu ma
me, na metua wo ka. Na ɔbea no faa
abofra no kɔmaa no nufu. 10 Na abo-
fra no nyinii, na ɔde no kɔmaa Farao
babea no, na ɔdan ne ba. Na ɔtoo
no din Mose, efisɛ ose: Nsu mu na miyii
no fii.

*Mose guan kɔ Midian*

11 Na Mose nyinii no, da bi ofii adi
kɔɔ ne nuanom nkyɛn sɛ ɔrekɔhwɛ
wɔn adwumayɛ no; na ohui sɛ
Misrini bi reboro ne nuanom mu bi a
ɔyɛ Hebrini. 12 Na ɔhwɛɛ ha ne ha, na
ohui sɛ obi nni hɔ no, ɔbɔɔ Misrini no
ade kum no, na ɔde no siee nhwea mu.
13 Na ade kyee no, ofii adi, na hwɛ,
Hebrifo baanu reko. Na ɔka kyerɛɛ
nea odi fɔ no sɛ: Ɛdɛn nti na woboro wo
yɔnko? 14 Na ose: Hena na ɔde wo sii
yɛn so otitiriw ne sennifo? Wopɛ sɛ
wukum me sɛnea wukum Misrini no
anaa? Na Mose suroe, na ose: Asɛm no
anya afi!
15 Na Farao tee asɛm yi no, anka
ɔhwehwɛ Mose akum no, nanso Mose
guan fii Farao anim kɔtraa Midian
asase so. Na ɔkɔtraa asubura bi so.
16 Nso Midian sɔfo wɔ mmabea baa-
son; na wɔbae bɛtow nsu de hyehyɛɛ
adaase no amaama sɛ wɔrema wɔn agya
nguan anom. 17 Na nguanwɛfo bi bae
bɛpam wɔn; na Mose sɔre peree wɔn,
na ɔmaa wɔn nguan no nomee. 18 Na
wɔbaa wɔn agya Reuel nkyɛn no, ɔkae
sɛ: Ɛyɛɛ dɛn na nnɛ de, moaba ntɛm sɛɛ?
19 Na wose: Misrini bi na oyii yɛn fii
nguanhwɛfo no nsam, na ɔtow nsu po
maa yɛn, na ɔmaa nguan no nomee.
20 Na ɔka kyerɛɛ ne mmabea no sɛ: Na
ɔwɔ he? Ɛdɛn nti na mugyaw ɔbarima
no? Monkɔfrɛ no na ommedidi.

— 1 Ex 6, 20. 2 Aso 7, 20; Heb 11, 23. 4 Ex 15, 20. 11 Heb 11, 24–25.
12 Aso 7, 24. 14 Aso 7, 27–28, 35. 15 Heb 11, 27. 16 Ex 3, 1.
17 Gen 29, 10.

21 Na Mose penee sɛ ɔne ɔbarima no
bɛtra. Na ɔde ne babea Sipora maa
Mose.
22 Na ɔwoo babanin, na Mose too no
din Gersom [ase ne: Baabi hɔho], efisɛ
ose: Mayɛ ɔhɔho wɔ ananafo asase
so.
23 Na nna dodow yi mu no ɛbae sɛ
Misraim hene wui. Na ɔsom no nti
Israelfo no sii apini, na wosu frɛe, na
wɔn som no mu sufrɛ no koduu Onya-
nkopɔn anim. 24 Na Onyankopɔn tee
wɔn apinisi no, na Onyankopɔn kaee
n'apam a ɔne Abraham ne Isak ne
Yakob pamee no. 25 Na Onyankopɔn
hwɛɛ Israelfo no, na Onyankopɔn hui.

## Ti 3

*Mose frɛ*

Na Mose rehwɛ n'ase Yetro, Midian
sɔfo no, nguan, na ɔkaa wɔn de wɔn kɔɔ
sare no akyi nohɔ, na oduu Onyankopɔn
bepɔw Horeb ho.
2 Na Awurade bɔfo beyii ne ho adi
kyerɛɛ no wɔ nkyɛkyerɛ bi mfinimfini
gyaframa mu, na ɔhwɛe, na hwɛ, nkyɛ-
kyerɛ no redɛw, nanso nkyɛkyerɛ no
nhyew. 3 Na Mose se: Eyi de, mɛman
makɔhwɛ ahwɛde kɛse yi, dekode a enti
nkyɛkyerɛ no nhyew. 4 Na Awurade
hui sɛ waman rehwɛ no, Onyankopɔn fi
nkyɛkyerɛ no mu frɛe sɛ: Mose,
Mose! Na ose: Mini! 5 Ɛnna ose:
Ntwiw mmɛn ha! Yi wo nan mpaboa, na
nea wugyinae hɔ yɛ asase kronkron.
6 Na ɔkae bio sɛ: Mene w'agya Nya-
nkopɔn no, Abraham Nyankopɔn, Isak
Nyankopɔn ne Yakob Nyankopɔn no.
Ɛnna Mose kataa n'ani, efisɛ osuro sɛ
ɔbɛhwɛ Onyankopɔn. 7 Na Awurade
se: Ohu na mahu me man a ɛwɔ Mi-
sraim no amanehunu, na wɔn sũ a wɔn so
ahwɛfo nti wosu frɛ no, mate, na mahu
wɔn amanehunu. 8 Na masian sɛ
merebeyi wɔn Misrifo nsam, na matutu
wɔn afi asase no so akɔ asase pa a
ɛtrɛw so, asase a nufusu ne wo sen wɔ
so: Kanaanfo ne Hetifo ne Amorifo ne
Perisifo ne Hewifo ne Yebusifo trabea
hɔ.
9 Na afei, hwɛ, Israelfo no sufrɛ adu
m'anim, na mahu ɔhaw a Misrifo de haw
wɔn no. 10 Na afei bra na mensoma
wo Farao nkyɛn, na koyi me man Israel-
fo no fi Misraim. 11 Na Mose ka
kyerɛɛ Onyankopɔn sɛ: Hena ne me a
merekɔ Farao nkyɛn makoyi Israelfo afi
Misraim? 12 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Medi w'akyi; na eyi bɛyɛ wo sɛnkyerɛ-
nne sɛ me na mesomaa wo: wunya yi
ɔman no fi Misraim ba a, mobɛsom
Nyankopɔn wɔ bepɔw yi so.
13 Na Mose ka kyerɛɛ Onyankopɔn
sɛ: Na sɛ midu Israelfo nkyɛn, na meka
mekyerɛ wɔn sɛ: Mo agyanom Nya-
nkopɔn na asoma me mo nkyɛn, na wɔka
kyerɛ me sɛ: Ne din de dɛn a, dɛn na
minse wɔn? 14 Na Onyankopɔn ka
kyerɛɛ Mose sɛ: Mene nea mene. Na
ose: Sɛnea ka kyerɛ Israelfo no ni:
"Mene" na asoma me mo nkyɛn yi.
15 Na Onyankopɔn ka kyerɛɛ Mose
bio sɛ: Ka kyerɛ Israel mma sɛ: Awu-
rade, mo agyanom Nyankopɔn, Abra-
ham Nyankopɔn, Isak Nyankopɔn ne
Yakob Nyankopɔn na wasoma me mo
nkyɛn yi, eyi ne me din de kosi daa, na
eyi na wɔmfa nkae me awo ntoatoaso
nyinaa mu. 16 Kɔ na kɔboa Israel
mpanyimfo ano, na ka kyerɛ wɔn sɛ:
Awurade, mo agyanom Nyankopɔn,
Abraham, Isak ne Yakob Nyankopɔn
no ayi ne ho akyerɛ me sɛ: Ɔhwɛ na
mabɛhwɛ mo ne nea wɔreyɛ mo wɔ
Misraim no. 17 Na mise: Meyi mo afi
Misraim amanehunu no mu akɔ Ka-
naanfo ne Hetifo ne Amorifo ne Perisi-
fo ne Hewifo ne Yebusifo asase so,
asase a nufusu ne wo sen wɔ so no.
18 Na wobetie wo nne, na wo ne Israel
mpanyimfo nkɔ Misraim hene nkyɛn
nkɔka nkyerɛ no sɛ: Awurade, Hebrifo
Nyankopɔn, abehyia yɛn, enti yɛsrɛ wo,
ma yɛnkɔ sare so nnansa ɔkwan nkɔbɔ
Awurade, yɛn Nyankopɔn, afɔre. 19
Na me de, minim sɛ wɔde nsa a ɛyɛ den
hyɛ Misraim hene mpo a, ɔremma mo
kwan nkɔ. 20 Enti mɛteɛ me nsa
de m'anwonwade a mɛyɛ wɔ hɔ no
nyinaa mabobɔ Misraim, na ɛno akyi na
ɔbɛma moakɔ. 21 Na mɛma ɔman yi
anim ayɛ nyam wɔ Misrifo anim, na
ɛbɛba sɛ mobɛkɔ no, morenkɔ no nsa-
pan. 22 Na mmea mmisabisa wɔn afi-
pamfo ne wɔn afitrafo nkyɛn dwetɛ
nnwinne ne sika nnwinne ne ntama, na

22 Ex 18, 3. 23 Ex 3, 7. 4 Gen 15, 18; 26, 3; 28, 13–14. — 2 Aso 7, 30;
Deut 33, 16. 5 Yos 5, 15; Gen 28, 17. 6 Mat 22, 32. 7 Ex 2, 23.
11 Ex 4, 10; Yes 6, 5, 8; Yer 1, 6. 14 Adi 1, 4, 8. 15 Ex 6, 2–3; Yes 42, 8.
18 Ex 5, 1, 3. 21 Ex 11, 2–3; 12, 35–36; Gen 15, 14.

momfa nhyehyɛ mo mmabarima ne mo
mmabea, na Misrifo nneɛma no nyɛ mo
asade.

## Ti 4

Na Mose buae sɛ: Nanso hwɛ,
wɔrennye me nni, na wɔrentie me nne,
na wɔbɛka sɛ: Awurade nyii ne ho
nkyerɛɛ wo ɛ! 2 Na Awurade ka kyerɛɛ
no sɛ: Dɛn na ekura wo yi? 3 Na ose:
Poma. Na ose: Tow kyene fam! Na
ɔtow kyenee fam, na ɛdan ɔwɔ. Na
Mose guan fii ne ho. 4 Na Awurade
ka kyerɛɛ Mose sɛ: Teɛ wo nsa na so ne
dua mu. Na ɔteɛɛ ne nsa kyeree no, na
ɛdan poma wɔ ne nsam. 5 Nea ɛbɛyɛ
na wɔagye adi sɛ Awurade, wɔn agya-
nom Nyankopɔn, Abraham Nyankopɔn,
Isak Nyankopɔn ne Yakob Nyankopɔn
no, ayi ne ho akyerɛ wo nen.
6 Na Awurade ka kyerɛɛ no bio sɛ:
Fa wo nsa hyɛ wo kokom! Na ɔde ne nsa
hyɛɛ ne kokom, na oyii, na hwɛ, ɛho agu
kwata fitaa sɛ sukyerɛma. 7 Na ose:
Fa wo nsa san hyɛ wo kokom! Na ɔsan
de ne nsa hyɛɛ ne kokom, na oyi fii ne
kokom, na hwɛ, adan sɛ ne honam ara.
8 Na sɛ wɔannye wo anni, na wɔammu
sɛnkyerɛnne a edi kan no a, wobegye
sɛnkyerɛnne a ɛto so abien no adi.
9 Na sɛ wɔannye nsɛnkyerɛnne abien
yi nso anni na wɔantie wo nne a, ɛnde
kɔsaw asubɔnten no mu nsu kohwie gu
asase kesee so, na nsu a wosawee asu
no mu no bɛdan mogya wɔ asase kesee
no so.
10 Na Mose ka kyerɛɛ Awurade sɛ:
Wo kyɛw ni, Awurade! Me de, ɛde besi
nnɛ anaa efi bere a wo ne w'akoa kasae
yi, m'ano ntew; me kasa yɛ nyaa na
me tɛkrɛma nso yɛ duru. 11 Na Awu-
rade ka kyerɛɛ no sɛ: Hena na ɔyɛɛ
onipa ano? Anaasɛ hena na ɔyɛ mum
anaa ɔsotifo, anaa ɔdehufo anaa ofurae-
fo? Ɛnyɛ me Awurade yi? 12 Na afei kɔ,
na me ara medi w'ano akyi na makyerɛ
wo nea ka. 13 Na ose: Wo kyɛw ni,
Awurade! Soma onipa foforo biara a
wopɛ.
14 Ɛnna Awurade bo fuw Mose, na
ose: So minnim sɛ wo nua Aaron,
Lewini no, nim kasa? Na hwɛ, wafi adi
rebehyia wo, na sɛ ohu wo a, ne koma
bɛtɔ ne yam. 15 Na kasa kyerɛ no.
na fa nsɛm no hyɛ n'anom; na me de,
medi w'ano ne n'ano akyi, na makyerɛ
mo nea monyɛ. 16 Na ɔ́nkasa w'ano
nkyerɛ ɔman no, na ɔbɛdan w'ano na
woadan no Onyankopɔn. 17 Na poma
yi a wode bɛyɛ nsɛnkyerɛnne no, fa kura
wo nsam.

*Mose san kɔ Misraim*

18 Na Mose kɔe, na ɔsan kɔɔ n'ase
Yetro nkyɛn, na ɔkɔka kyerɛɛ no sɛ:
Ma mensan menkɔ me nuanom a wɔwɔ
Misraim no nkyɛn menkɔhwɛ sɛ wɔda
so tete ase anaa. Na Yetro ka kyerɛɛ
Mose sɛ: Fa asomdwoe kɔ. 19 Na Awu-
rade ka kyerɛɛ Mose wɔ Midian sɛ: San
kɔ Misraim, efisɛ nnipa a wɔhwehwɛ wo
akum wo no nyinaa awuwu. 20 Na
Mose faa ne yere ne ne mma de wɔn
tratraa mfurum so, na ɔsan baa Misraim
asase so. Na Mose faa Onyankopɔn
poma no kurae.
21 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Sɛ wosan kɔ Misraim a, hwɛ na yɛ
anwonwade a mede mahyɛ wo nsa no
nyinaa Farao anim; na me de, mepirim
ne koma, na ɔremma ɔman no nkɔ.
22 Na ka kyerɛ Farao sɛ: Sɛnea Awu-
rade se ni: M'abakan ne Israel. 23 Na
mise wo sɛ: Ma me ba nkɔ nkɔsom me.
Na sɛ woampene amma wankɔ a, hwɛ,
me de, mekum w'abakan.
24 Na Awurade bɛtoaa no ɔkwan so
asoɛe pɛe sɛ okum no. 25 Ɛnna Sipora
faa twɛrebo de twaa ne ba no twetia, na
ɔtow kyenee ne nan ase kae sɛ: Woyɛ
mogya ayeforokunu ma me! 26 Ɛnna
ogyaa no. Ɛnna twetiatwa no nti ɔkae
sɛ: Mogya ayeforokunu ne wo.
27 Na Awurade ka kyerɛɛ Aaron sɛ:
Kɔ sare so kohyia Mose. Na ɔkɔe
kɔtoo no wɔ Onyankopɔn bepɔw no ho,
na ofew n'ano. 28 Na Mose kaa Awu-
rade nsɛm a ɔde asoma no no nyinaa ne
nsɛnkyerɛnne a ɔde ahyɛ ne nsa no
nyinaa kyerɛɛ Aaron. 29 Na Mose ne
Aaron kɔ kɔboaboaa Israelfo mpanyim-
fo nyinaa ano. 30 Na Aaron kaa nsɛm
a Awurade ka kyerɛɛ Mose no nyinaa
kyerɛɛ wɔn, na ɔyɛɛ nsɛnkyerɛnne no
wɔ ɔman no anim.
31 Na ɔman no gye dii. Na wɔtee
sɛ Awurade abɛhwɛ Israelfo na wahu

3 Ex 7, 10. 9 Ex 7, 17. 10 Ex 3, 11; 6, 12, 30. 11 Dwom 94, 9. 12 Mat 10, 19. 16 Ex 7, 1–2. 18 Ex 3, 1. 19 Mat 2, 20. 20 Ex 18, 3–4. 21 Ex 7, 3, 13; 8, 15, 19, 32; 9, 12, 35; 10, 1, 20, 27; 11, 10; 14, 4, 17. 22 Yer 31, 9; Hos 11, 1. 23 Ex 11, 5; 12, 29. 24 Gen 17, 14. 25 Yos 5, 2. 31 Ex 3, 16.

wɔn amanehunu no, wɔbobɔɔ wɔn mu
ase sɔree.

## Ti 5

*Farao ka Mose ne Aaron anim*

Na ɛyɛe no, Mose ne Aaron kɔɔ Farao
nkyɛn kɔka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ Awurade,
Israel Nyankopɔn, se ni: Ma me man
nkɔ na wɔnkɔhyɛ fã mma me wɔ sare
so. 2 Na Farao se: Hena ne Awurade
a metie ne nne na mama Israel akɔ?
Minnim Awurade no, na Israel nso,
meremma wɔnkɔ. 3 Na wose: Hebri-
fo Nyankopɔn abehyia yɛn; enti ma
yɛnkɔ sare so nnansa ɔkwan, na yɛ-
nkɔbɔ Awurade, yɛn Nyankopɔn, afɔre,
na wamfa owuyare anaa nkrante
ammetua yɛn. 4 Na Misraim hene ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛdɛn nti na mo, Mose ne
Aaron, muyi ɔman no fi wɔn nnwuma
so? Monkɔ mo adwuma so. 5 Na
Farao se: Monhwɛ, afei nnipa no adɔɔso
wɔ asase no so, na morepɔn wɔn afi wɔn
adwumayɛ mu yi!
6 Na da no ara Farao hyɛɛ ɔman no
adwumayɛ so ahwɛfo ne wɔn aboafo sɛ:
7 Mommma ɔman no sare a wɔde yɛ
ntayaa no bio sɛ kan no; wɔn ankasa
nkɔpɛ sare no. 8 Na ntayaa dodow a
wɔyɛ daa no, múnnye wɔn, munnyi so bi,
efisɛ wɔyɛ anihafo, enti na wosu sɛ: Ma
yɛnkɔ nkɔbɔ yɛn Nyankopɔn afɔre no.
9 Momma wɔn adwuma a emu yɛ duru,
na wɔnyɛ, na wɔantie nsɛnhunu. 10
Na ɔman no adwumayɛ so ahwɛfo ne
wɔn aboafo no bae bɛka kyerɛɛ ɔman
no sɛ: Sɛ Farao se ni: Meremma mo
sare bio. 11 Mo ara monkɔ nkɔpɛ sare
wɔ nea mubenya; na mo adwuma no
nso, wɔrentew so hwee. 12 Ɛnna ɔman
no bɔ petee Misraim asase nyinaa so
kɔboaboaa awi ntwakae ano de yɛɛ sare
mesemese no. 13 Na adwumayɛ so
ahwɛfo no piapiaa wɔn kae sɛ: Munwie
mo da koro adwuma wɔ ne bere mu,
sɛ bere a sare wɔ hɔ no. 14 Na wɔhwee
Israelfo ahwɛfo a Farao adwumayɛ so
ahwɛfo no de asisi wɔn so no kae sɛ:
Ɛdɛn nti na moanwie ntayaa a wɔahyɛ
mo no nnɛ ne nnɛra nyinaa, sɛ kan no?
15 Ɛnna Israelfo ahwɛfo no bae besu
kyerɛɛ Farao sɛ: Ɛdɛn nti na wo ne wo
nkoa di no saa? 16 Wɔmmaa wo nkoa
sare bi ɛ, nso wose yɛnyɛ ntayaa; na
hwɛ, wɔhwe wo nkoa, nso ɛyɛ wo ara wo
nkurɔfo no mfomso. 17 Na ose: Ani-
hafo, anihafo na moyɛ. Enti na moka
sɛ: Ma yɛnkɔ nkɔbɔ Awurade afɔre.
18 Enti monkɔ nkɔyɛ adwuma, na sare de,
wɔremma mo, nso ntayaa no dodow de,
mobɛma ara. 19 Na wɔkae sɛ: Munnyi
mo da koro adwuma mu ntayaa no so
ara da, no, Israelfo adwumayɛ so ahwɛ-
fo no hui sɛ amane na ato wɔn.
20 Na wofi Farao nkyɛn reba no,
wɔbɛtoo Mose ne Aaron a wogyina hɔ
rebehyia wɔn, 21 na wɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Awurade nhwɛ mo mmu atɛn sɛ
moama yɛn ho abɔn wɔ Farao ne ne
nkoa anim, na mode nkrante ahyɛ wɔn
nsa sɛ wɔmfa nkum yɛn.

*Onyankopɔn hyɛ Mose ne Aaron baninha*

22 Na Mose san baa Awurade nkyɛn
bɛkae sɛ: Awurade, adɛn na woayɛ
ɔman yi bɔne sɛɛ? Adɛn na wosomaa me
yi? 23 Na efi bere a mebaa Farao
nkyɛn na mede wo din me ne no kasae
no, wayɛ ɔman yi bɔne, na wo nso wu-
nnyee wo man ɛ!

## Ti 6

Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ: Afei
ansa na worebehu nea mɛyɛ Farao,
efisɛ wɔde nsa a ɛyɛ den bɛma wama
wɔakɔ, na wɔde nsa a ɛyɛ den bɛma
wapam wɔn afi n'asase so mpo.
2 Na Onyankopɔn ne Mose kasae na
ɔka kyerɛɛ no sɛ: Mene Awurade, 3 na
miyii me ho mekyerɛɛ Abraham ne Isak
ne Yakob sɛ Onyankopɔn Tweaduam-
pɔn, na me din Yahwe no de, mamma
wɔamfa anhu me. 4 Nanso mama
m'apam a me ne wɔn pamee no agyina,
sɛ mede Kanaan asase a ɛyɛ wɔn
ahɔhobea asase a wɔyɛɛ so ahɔho no
mɛma wɔn. 5 Nanso mate Israelfo a
Misrifo di wɔn nya no apinisi, na makae
m'apam no. 6 Ɛno nti ka kyerɛ Israel-
fo sɛ: Mene Awurade, na megye mo mafi
Misraim nkoasom no ase, na mayi mo
mafi wɔn anyadimɔ no mu, na mede
basa a atɛɛ ne atemmu akɛse magye mo.
7 Na mɛfa mo mayɛ me man, na mayɛ
mo Onyankopɔn, na moahu sɛ mene
Awurade mo Nyankopɔn a ogyee mo
fii Misraim nkoasom ase no. 8 Na
mede mo mɛkɔ asase a mekaa ntam sɛ

1 Ex 3, 18; 7, 16; 8, 1, 20; 9, 1, 13. 2 Dan 3, 15. 5 Ex 1, 7, 12.
16 1 Ah 1, 21. 21 Gen 34, 30. — 1 Ex 11, 1; 12, 33. 3 Gen 17, 1; Ex 3, 14–15.
4 Gen 12, 7. 8 Gen 22, 16; Deut 32, 40.

mede mεma Abraham ne Isak ne Yakob
no so, na mede mεma mo sε agyapade.
Mene Awurade. 9 Na Mose kaa saa
kyerεε Israelfo no; nanso ahometew ne
nkoasom dennen no nti wɔantie Mose.
10 Na Awurade ka kyerεε Mose sε:
11 Kɔ na kɔka kyerε Misraim hene
Farao sε ɔmma Israelfo mfi n'asase so
nkɔ. 12 Na Mose ka kyerεε Awurade
sε: Hwε, Israelfo no ntie me, na εbεyε
dεn na Farao betie me a meyε ano mu
momonoto yi. 13 Na Awurade ne
Mose ne Aaron kasae, na ɔhyεε wɔn sε
wɔnkɔ Israelfo ne Misraim hene Farao
nkyεn nkoyi Israelfo no mfi Misraim
asase so.

14 Eyinom ne wɔn agyanom afi mu
atitiriw: Israel abakan Ruben mma ne:
Hanok ne Palu, Hesron ne Karmi;
eyinom ne Ruben mmusua.

15 Na Simeon mma ne: Yemuel ne
Yamin ne Ohad ne Yakin ne Sohar ne
Saul a ɔyε Kanaanni bea bi ba; eyinom
ne Simeon mmusua.

16 Na eyinom ne Lewi mma din wɔn
awo ntoatoaso mu: Gerson ne Kahat ne
Merari. Na Lewi mfe a odii si mfe ɔha
aduasa ason. 17 Gerson mma ne:
Libni ne Simei wɔ wɔn mmusua horow
mu. 18 Na Kahat mma ne: Amram ne
Ishar ne Hebron ne Usiel. Na Kahat
mfe a odii si mfe ɔha aduasa abiεsa.
19 Na Merari mma ne Mahli ne Musi.
Eyinom ne Lewi mmusua, sεnea wɔn
awo ntoatoaso te. 20 Na Amram faa
n'agya ne nua Yokebed waree, na ɔwoo
Aaron ne Mose maa no. Na Amram
mfe a odii si mfe ɔha aduasa ason. 21
Na Ishar mma ne: Kora ne Nefeg ne
Sikri. 22 Na Usiel mma ne: Misael
ne Elsafan ne Sitri. 23 Na Aaron
faa Aminadab babea Elisaba a ɔyε
Nahson ne nua waree, na ɔwoo Nadab
ne Abihu, Eleasar ne Itamar maa no.
24 Na Kora mma ne: Asir ne Elkana ne
Abiasaf; eyinom ne Kora mma mmu-
sua. 25 Na Aaron ba Eleasar faa
Putiel mma mu bi waree, na ɔwoo
Pinehas maa no. Eyinom ne Lewifo
agyanom atitiriw sε wɔn mmusua te.
26 Eyinom ne Aaron ne Mose a Awu-
rade ka kyerεε wɔn sε: Munyi Israelfo
mfi Misraim asase so sε wɔn dɔm te no.
27 Wɔne wɔn a wɔne Misraim hene
Farao kasae sε wobeyi Israelfo afi Mi-
sraim akɔ no, Mose ne Aaron no ni.

28 Na da a Awurade ne Mose kasae
Misraim asase so no, 29 Awurade ka
kyerεε Mose sε: Mene Awurade, ka nea
mεka makyerε wo nyinaa kyerε Mi-
sraim hene Farao. 30 Na Mose ka
kyerεε Awurade sε: Hwε, ano mu mo-
monoto ne me, na εbεyε dεn na Farao
betie me?

## Ti 7

Na Awurade ka kyerεε Mose sε: Hwε,
madan wo Onyankopɔn mama Farao,
na wo nua Aaron bεyε wo diyifo. 2 Wo
de, wobεka nea mεhyε wo nyinaa, na wo
nua Aaron bεka akyerε Farao sε ɔmma
Israelfo mfi n'asase so nkɔ. 3 Na me
de, mepirim Farao koma, na mama me
nsεnkyerεnne ne m'anwonwade adɔɔso
Misraim asase so. 4 Nanso Farao re-
ntie mo; na mede me nsa mεto Misraim
so, na mayi m'asafo, me man Israelfo
no, mafi Misraim asase so wɔ atemmu
akεse mu. 5 Na sε metee me nsa wɔ
Misraim so na miyi Israelfo mifi wɔn
mu a, na Misrifo behu sε mene Awurade.
6 Na Mose ne Aaron yεe sεnea Awurade
hyεε wɔn no, saa ara na wɔyεe.

7 Bere a wɔne Farao kɔkasae no, na
Mose adi mfirihyia aduɔwɔtwe, na
Aaron nso adi mfirihyia aduɔwɔtwe
abiεsa.

*Aaron poma no*

8 Na Awurade ka kyerεε Mose ne
Aaron sε: 9 Sε Farao ka kyerε mo sε
monyε anwonwade bi a, εno de ka kyerε
Aaron sε: Fa wo poma to fam wɔ Farao
anim, na εbεdan ɔtweaseε. 10 Na
Mose ne Aaron kɔɔ Farao nkyεn kɔyεe
sεnea Awurade hyεε wɔn no; na Aaron
de ne poma no too fam wɔ Farao ne ne
nkoa anim, na εdan ɔtweaseε.

11 Na Farao nso frεfrεε anyansafo ne
ntafoayifo bae. Na wɔn Misraim akɔ-
mfo no nso de wɔn asumansεm yεε saa
ara. 12 Na wɔn nyinaa de wɔn mpoma
totoo fam, na εdannan atweaseε, nanso
Aaron poma no memmenee wɔn mpoma
no. 13 Na Farao koma pirimii ara, na
wantie wɔn, sεnea Awurade kae no.

*Nsu dan mogya*

14 Na Awurade ka kyerεε Mose sε:
Farao koma yε den, ɔmpene sε ɔman no

12 Ex 6, 30; 4, 10. 14 Gen 46, 9–11. 16 1 Be 6, 1–4, 16–19. 20 Ex 2, 1.
21 Num 16, 1. 22 Lev 10, 4. 23 Ex 28, 1. 25 Num 25, 7. 30 Ex 6, 12.
— 1 Ex 4, 16. 3 Ex 4, 21. 5 Ex 8, 22; 9, 14, 29. 9 Ex 4, 3.
11 Ex 7, 22; 8, 7, 18–19; 2 Ti 3, 8. 13 Ex 4 21.

bɛkɔ. 15 Kɔ Farao nkyɛn anɔpa; hwɛ,
ɔrefi adi akɔ asu no ano; na kogyina
asu no ano hyia no, na fa wo poma a
ɛdan ɔwɔ no kura, 16 na ka kyerɛ no sɛ:
Awurade, Hebrifo Nyankopɔn na wa-
soma me wo nkyɛn sɛ: Ma me man nkɔ
nkɔsom me sare so, na hwɛ, wuntiei de
abedu sesɛɛ. 17 Sɛ Awurade se ni:
Eyi na wode behu sɛ mene Awurade:
Hwɛ, mede poma a mikurae yi merebɔ
asu yi mu nsu mu, na ɛbɛdan mogya.
18 Na mpataa a ɛwɔ asu no mu bewuwu,
na nsu no bɛbɔn na Misrifo bekyi sɛ
wɔbɛnom asu no mu nsu.

19 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Ka kyerɛ Aaron sɛ: Fa wo poma, na teɛ
wo nsa wɔ Misraim nsu so, wɔn nsu-
bɔnten so, wɔn asuasu so ne wɔn atare
so ne wɔn nsu a ɛtaataa hɔ nyinaa so, na
ɛnnannan mogya; na mogya aba Mi-
sraim asase nyinaa so, nnua ade ne abo
ade mu. 20 Na Mose ne Aaron yɛɛ
sɛnea Awurade hyɛɛ wɔn no; na ɔmaa
poma no so, na ɔde bɔɔ nsu a ɛwɔ asu no
mu no mu wɔ Farao ne ne nkoa anim;
na nsu a ɛwɔ asu no mu nyinaa dan
mogya. 21 Na mpataa a ɛwɔ asu no
mu wuwui, na asu no bɔnee, na Misrifo
antumi annom asu no mu nsu, na mogya
kataa Misraim asase nyinaa so. 22 Na
Misraim akɔmfo de wɔn asumansɛm
yɛɛ saa ara. Na Farao koma pirimii
ara, na wantie wɔn, sɛnea Awurade kae
no. 23 Na Farao dan ne ho kɔɔ ne fi,
na eyi nso wannwen ho. 24 Na Misrifo
nyinaa tutuu asu no ho mmura sɛ
wɔrepɛ nsu anom, efisɛ wontumi nnom
asu no mu nsu. 25 Na Awurade de ade
bɔɔ asu no akyi no, nnanson betwaa mu.

## Ti 8

*Mpɔtorɔ pii ba*

Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ: Kɔ
Farao nkyɛn kɔka kyerɛ no sɛ: Sɛ
Awurade se ni: Ma me man no nkɔ
nkɔsom me. 2 Na sɛ woampene amma
wɔankɔ a, hwɛ, mede mponkyerɛn
mɛhaw w'asase nyinaa. 3 Na asu no
bɛdɔ mponkyerɛn manyamanya, na
wɔafoforo aba wo fi ne wo dabekyiri ne
wo mpa so ne wo nkoa afi ne wo nkurɔ-
fo mu ne w'afononoo mu ne wo mmɔre
akorow mu. 4 Na wo ne wo manfo
ne wo nkoa nyinaa so na mponkyerɛn
no bɛforo aba.

*Mpɔtorɔ no*

5 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ: Ka
kyerɛ Aaron sɛ: Fa wo poma, na teɛ wo
nsa nsubɔnten ne asuasu ne atare so,
na ma mponkyerɛn mmra Misraim
asase nyinaa so. 6 Na Aaron teɛɛ ne
nsa wɔ Misraim nsu so, na mponkyerɛn
bae bɛkataa Misraim asase nyinaa so.
7 Na akɔmfo no de wɔn asumansɛm no
yɛɛ saa ara maa mponkyerɛn foro baa
Misraim asase so. 8 Ɛnna Farao frɛɛ
Mose ne Aaron kae sɛ: Mompa Awu-
rade kyɛw na onyi mponkyerɛn no mfi
me ne me man so, na mɛma ɔman no akɔ
akɔbɔ afɔre ama Awurade. 9 Na Mose
ka kyerɛɛ Farao sɛ: Wo ara kyerɛ me da
ko a enkosi na mempa kyɛw memma wo
ne wo nkoa ne wo man, na wonyi mpo-
nkyerɛn no mfi wo ne wo fi so, na wɔnka
asu no nko mu. 10 Na ose: Ɔkyena.
Na ose: Ɛnyɛ sɛ wokae no, na woahu sɛ
obi bi nni hɔ a ɔte sɛ Awurade yɛn
Nyankopɔn. 11 Na mponkyerɛn no
befi wo ne wo fi ne wo nkoa ne wo man
so; asu no mu nko na wɔbɛka. 12 Na
Mose ne Aaron fii Farao anim kɔe. Na
Mose teɛɛm frɛɛ Awurade wɔ mponkye-
rɛn a ɔde aba Farao so no ho. 13 Na
Awurade yɛɛ sɛ Mose kae no, na
mponkyerɛn no wuwui afi mu ne adiwo
ne wuram. 14 Na wɔboaboaa wɔn ano
akuwakuw, na asase no so bɔnee.
15 Na Farao hui sɛ wanya ahotɔ no,
ɔhyɛɛ ne koma den, na wantie wɔn,
sɛnea Awurade kae no.

*Mfutuma dan ntontom*

16 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Ka kyerɛ Aaron sɛ: Teɛ wo poma no bɔ
asase so mfutuma na ɛnnan ntontom
wɔ Misraim asase nyinaa so. 17 Na
wɔyɛɛ saa, na Aaron teɛɛ ne nsa de
poma no bɔɔ asase so mfutuma,
na ɛdan ntontom wɔ nnipa ne mmoa
so. Na asase so mfutuma nyinaa dan
ntontom Misraim asase nyinaa so.
18 Na akɔmfo no de wɔn asumansɛm
yɛɛ saa ara sɛ wɔrema ntontom aba,
nanso wɔantumi. Na ntontom no baa
nnipa ne mmoa so. 19 Ɛnna akɔmfo
no ka kyerɛɛ Farao sɛ: Onyankopɔn
nsateaa ni. Na Farao koma pirimii
ara na wantie wɔn, sɛnea Awurade
kae no.

16 Ex 5, 1. 17 Ex 4, 9. 19 Adi 11, 6. 22 Ex 7, 11. — 1 Ex 5, 1.
7 Ex 7, 11. 8 Ex 8, 28; 9, 28; 10, 17. 10 Ex 9, 14; 15, 11. 15 Ex 4, 21.
18 Ex 9, 11. 19 Ex 14, 25; 4, 21.

baabun na ɔnware. 15 Na onnhura
n'asefo ho ne man mu; na mene
Awurade a meyɛ no kronkron.
16 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 17 Kasa kyerɛ Aaron sɛ: W'asefo
awo ntoatoaso mu barima a odi dɛm
biara mmma mmmɛfa ne Nyankopɔn
aduan no mmma; 18 na obiara a odi
dɛm no mmmɛn, onifuraefo oo, apakye
oo, hwensin oo, nea ne honam biribi
boro so oo, 19 nea ne nan anaa ne nsa
abu oo, 20 afu oo, nea wakyenkyen oo,
nea ɛtɛ si n'ani so oo, nea ɔyare ntwem
oo, ogyatɔfo oo, nea n'ahweaabo abɔ oo,
21 ɔsɔfo Aaron asefo mu biara a odi
dɛm no nntwiw mmmɛn mmfa Awurade
gya afɔre no mmma; dɛm wɔ ne ho,
ɔmmfa ne Nyankopɔn aduan no nntwiw
mmma. 22 Ne Nyankopɔn aduan,
akronkronne mu adekronkron ɛne
akronkronne no de, ónni bi. 23
Ntwamu mmɔhɔɔ no ho nko na ɔmmma,
na afɔremuka no ho na onntwiw
mmmɛn, efisɛ dɛm wɔ ne ho; na wa-
nhura m'akronkronne no ho, efisɛ mene
Awurade a meyɛ wɔn kronkron. 24 Na
Mose ka kyerɛɛ Aaron ne ne mma no
ne Israelfo no nyinaa.

## Ti 22

*Asɔfo a wɔn ho agu fĩ nnhura akron-
kronne no ho*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Kasa kyerɛ Aaron ne ne mma no sɛ
wɔntwe wɔn ho mfi Israelfo akron-
kronne ho, na wonnhura me din
kronkron no ho, ade a wɔyɛ no kron-
kron ma me no mu: Mene Awurade.
3 Ka kyerɛ wɔn sɛ: Mo awo ntoatoaso
mu barima biara a ofi mo asefo nyinaa
mu a ɔbɛn akronkronne a Israelfo ayɛ
no kronkron ama Awurade na ne fĩ
wɔ no so no, wobetwa saa ɔkra no afi
m'anim akyene: Mene Awurade. 4
Aaron asefo mu barima biara a ɔyɛ
ɔkwatani anaa nea ne ho sen no nnni
akronkronne no bi kosi sɛ ne ho bɛtew;
na nea ɔka ade a efunu agu ɛho fi anaa
obi a ne ho nsu afi ne mu, 5 anaa obi a
ɔkã ade biara a ɛwea a ɛmma ne ho
ntew anaa onipa a ne ho fĩ biara nti ne
ho ntew no:
6 Ɔkra a ɔka no ho ntew kosi
anwummere na onnni akronkronne
no bi gye sɛ ɔde nsu aguare ansa.
7 Na sɛ owia kɔtɔ a, ne ho tew, ɛno
akyi ansa na onni akronkronne no bi,
efisɛ ɛyɛ n'aduan. 8 Aboa funu anaa
nea wɔatetew ne mu no, onnni mmfa
nngu ne ho fĩ: Mene Awurade. 9 Na
wɔnhwɛ m'ahwɛde na wɔansoa ɛho
bɔne, na sɛ wohura ho a, wɔanwuwu:
Mene Awurade a meyɛ wɔn kronkron
no.
10 Ɔhɔho biara nnni akronkronne
no bi, na nea wabɛtra ɔsɔfo bi nkyɛn
anaa ɔpaani nnni akronkronne no bi.
11 Na sɛ ɔsɔfo bi de ne sika tɔ onipa
bi a, ɔno de, onni bi, ne nea wɔwoo no
ne fi, wɔn na wonni n'aduan no bi.
12 Na sɛ ɔsɔfo babea bi kɔware ɔhɔho
bi a, onnni akronkronne somã afɔre-
bɔde no bi. 13 Na sɛ ɔsɔfo babea bi
yɛ okunafo anaasɛ wɔako no, na onni
ba, na ɔsan ba n'agya fi sɛ ne mmo-
fraase a, onni n'agya aduan no bi; na
ɔhɔho biara de, onnni bi. 14 Na sɛ
obi ani nna hɔ, na odi akronkronne no
bi a, ɔmfa n'abupɛn anum mu biako
mpae so, na ɔnnan akronkronne no
mma ɔsɔfo no. 15 Na wonnhura
Israelfo akronkronne a wɔde bɔ afɔre
ma Awurade no ho, 16 na wɔmmma
wɔnnsoa asodi bɔne bi wɔn akron-
kronne no di mu, efisɛ mene Awurade
a ɔyɛ wɔn kronkron.
17 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 18 Kasa kyerɛ Aaron ne ne mma ne
Israelfo nyinaa na ka kyerɛ wɔn sɛ:
Obiara a ofi Israel fi anaa Israel mu
ahɔho mu a ɔde n'ayɛyɛde bɛba, wɔn
bɔhyɛ ade biara anaa wɔn ayamyi ade
biara a wɔde rebrɛ Awurade abɛbɔ
ɔhyew afɔre: 19 nea ɛbɛyɛ na ɛbɛsɔ
ani ama mo nti, ɛnyɛ onini a odi mũ a
ofi anantwi anaa nguanten anaa
mmirekyi mu; 20 ade biara a dɛm wɔ
ne ho no, mommfa mmma, efisɛ ɛrensɔ
ani mma mo. 21 Na obiara a ɔde
asomdwoe afɔre bɛbrɛ Awurade sɛ
ɔde rewie n'aboade ma anaa ayamyi
ade a efi anantwi anaa nguan mu no,
ɔmma enni mũ, na ɛnsɔ ani; ennni dɛm
biara. 22 Nea n'ani afura anaasɛ
wabubu anaasɛ wapira anaasɛ watutu
akuru anaasɛ ntwem anaa ase agu ne ho
no, mommfa eyinom bi mmmrɛ Awura-
de, na mommfa wɔn mu bi mmmɔ afɔre-
muka no so gya afɔre mmma Awurade.

---

4 Lev 15, 2, 16. 6 Lev 11, 24–25. 8 Ex 22, 31. 14 Lev 5, 16.
16 Lev 22, 9. 20 Deut 15, 21; 17, 1; Mal 1, 8.

23 Na nantwi anaa oguan a ne ho biribi
boro so anaasɛ watɔ ape no, ayamyi
afɔre de, fa no bɔ, na aboade de, ɛnsɔ
ani. 24 Na nea wɔapɛtɛw anaa wɔabɔ
anaa wɔatu anaa wɔatwa ne hweaa no,
mommfa mmmrɛ Awurade, na mo asase
so nso monnyɛ sa. 25 Na ɔnanani bi
nsam nso munnnye eyinom mu biara
mmfa mmmɛyɛ mo Nyankopɔn aduan,
efisɛ wɔn ho akã, dɛm wɔ wɔn ho,
ɛrensɔ ani mma mo.

26 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 27 Nantwi anaa oguanten anaa
abirekyi, sɛ wɔwo no a, ɔntra ne na ase
nnanson, na efi da a ɛto so awotwe de
rekɔ no, wɔde yɛ ayɛyɛde ma Awurade
gya afɔre a, ɛbɛsɔ ani. 28 Na mu-
nnkum nantwi anaa oguan ne ne ba
nyinaa da koro.

29 Na sɛ mobɔ aseda afɔre ma
Awurade a, mommɔ no sɛnea ɛbɛma
moasɔ ani; 30 da no ara na wónni;
munnnyaw bi nnkosi anɔpa: Mene
Awurade. 31 Na munni me mmara
nsɛm so na monyɛ: Mene Awurade.
32 Na munnhura me din kronkron no
ho, na wommu me kronkron Israelfo
mu: Mene Awurade a meyɛ mo kron-
kron a 33 miyii mo fii Misraim asase
so sɛ merebɛyɛ mo Onyankopɔn: Mene
Awurade.

## Ti 23

*Awurade afahyɛ no*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Kasa kyerɛ Israelfo na ka kyerɛ wɔn
sɛ: Awurade afahyɛ horow a mompae
sɛ nhyia kronkron, m'afahyɛ nna,
no ni:

3 Nnansia na wɔnyɛ adwuma, na da
a ɛto so ason no yɛ ɔhome mu homeda,
wonhyia nhyia kronkron; monnyɛ adwu-
ma biara, ɛyɛ Awurade homeda mo
trabea nyinaa mu.

4 Eyinom ne Awurade afahyɛ nhyia
kronkron a mompae ne mmere mu:
5 Ɔsram a edi kan no da a ɛto so
dunnan no anwummere yɛ Awurade
twam; 6 na ɔsram no ara da a ɛto so
dunnum yɛ Awurade apiti afahyɛ:
nnanson na munni apiti. 7 Da a edi
kan no munhyia nhyia kronkron;
dwumadi adwuma biara, monnyɛ. 8
Na momfa ogya afɔre mmrɛ Awurade
nnanson. Da a ɛto so ason no, mun-
hyia nhyia kronkron; monnyɛ dwumadi
adwuma biara.

9 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
10 Kasa kyerɛ Israelfo na ka kyerɛ
wɔn sɛ: Sɛ mudu asase a mede merema
mo no so na mutwa ɛso nnɔbae a,
momfa mo nnɔbae f ĩ a edi kan no mmrɛ
ɔsɔfo; 11 na onhim efi no Awurade
anim, na ɛnsɔ ani mma mo; ɔhomeda
no adekyee na ɔsɔfo no nhim. 12 Na
ɛda a muhim ef ĩ no, momfa oguanten
ba a odi mũ a wadi afe mmɔ ɔhyew
afɔre mma Awurade, 13 ne ɛho aduan
afɔre: asikresiam abupɛn du mu abien
a wɔde ngo afɔtɔw, na ɛnyɛ Awurade
gya afɔre a eyi hua huamhuam; ne ɛho
ahwiesa, bobesa susutoa abupɛn anan
mu biako. 14 Na munnni abodoo
anaa awi a wɔatõ anaasɛ wɔasiw kosi
da no ara a mode mo Nyankopɔn
ayɛyɛde reba no. Ɛnyɛ daa ahyɛde
mma mo awo ntoatoaso, mo trabea
nyinaa mu.

15 Na monkan nna mfa mfi homeda
no adekyee da a mode ohim fi no ba no,
ɛnyɛ adapɛn ason pɛpɛɛpɛ. 16 Monkan
adaduonum nkosi homeda a ɛto so ason
no adekyee so ansa na momfa aduan
afɔre foforo mmrɛ Awurade. 17
Momfa ohim abodoo abien mfi mo
trabea mmɛma; asikresiam abupɛn du
mu abien mmɔkaw na wɔmfa ntõ, na
ɛnyɛ aduankan mma Awurade. 18 Na
momfa nguanten mma ason a wodi mũ
a wɔadi afe afe ne nantwiforo biako
ne adwennini abien nka abodoo no
ho; wɔnyɛ Awurade ɔhyew afɔre, ne ɛho
aduan afɔre ne ahwiesa, ogya afɔre a
eyi hua huamhuam ma Awurade.
19 Na momfa ɔpapo biako mmɔ bɔne
ho afɔre, ne nguanten mma abien a
wɔadi afe afe mmɔ asomdwoe afɔre.
20 Na ɔsɔfo no nhim wɔn ne aduankan
abodoo no ne nguanten mma abien no
na ɛnyɛ Awurade anim him afɔre: ɛnyɛ
kronkron mma Awurade na wɔmfa mma
ɔsɔfo no. 21 Na munhyia da no ara;
ɛnyɛ mo nhyia kronkron, monnyɛ
dwumadi adwuma biara. Ɛnyɛ daa
ahyɛde mo trabea nyinaa mu, mo awo
ntoatoaso nyinaa mu. 22 Na sɛ mutwa
mo asase so nnɔbae a, nwie w'afuw
nkwaase de twa, na nni wo nnɔbae no
mu mpɛpɛw. Gyaw ma ohiani ne

27 Ex 22, 30. 28 Deut 22, 6–7. 30 Lev 7, 15. 32 Lev 22, 9, 16. — 3 Ex 20 8–11. 4 Ex 23, 14–19. 5 Ex 12. 11 Mat 28, 1; 1 Ko 15, 20. 15 Ex 23 ,16; 34, 22; Num 28, 26–31; Deut 16, 9–12. 22 Lev 19, 9.

ɔhɔho. Mene Awurade mo Nya-
nkopɔn.
23 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
24 Kasa kyerɛ Israelfo sɛ: Ɔsram
a ɛto so ason no da a edi kan nyɛ mo
homeda, torobɛntohyɛn nkae, nhyia
kronkron; 25 monnyɛ dwumadi adwu-
ma biara, na momfa ogya afɔre
mmrɛ Awurade.
26 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 27 Ɔsram a ɛto so ason yi ara da a
ɛto so du ne mpata da; munhyia nhyia
kronkron, na mommrɛ mo kra ase, na
momfa ogya afɔre mmrɛ Awurade.
28 Na ɛda no monnyɛ adwuma biara,
efisɛ ɛyɛ mpata da a wɔpata ma mo,
Awurade mo Nyankopɔn anim. 29 Na
ɔkra biara a ɔmmrɛ ne ho ase da no,
wobetwa no afi ne man mu akyene.
30 Na ɔkra biara a ɔyɛ adwuma bi saa
da no, mɛsɛe saa ɔkra no afi ne man
mu. 31 Monnyɛ adwuma biara; ɛyɛ
daa ahyɛde ma mo awo ntoatoaso, mo
trabea nyinaa mu. 32 Ɛyɛ ɔhome mu
homeda ma mo, na mommrɛ mo kra
ase ɔsram no da a ɛto so akron no
anwummere; munni mo homeda no
mfi anwummere nkosi anwummere.
33 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
34 Kasa kyerɛ Israelfo sɛ: Ɔsram
a ɛto so ason yi da a ɛto so dunnum no
yɛ asese afahyɛ nnanson ma Awurade.
35 Da a edi kan no yɛ nhyia kronkron;
monnyɛ dwumadi adwuma biara. 36
Nnanson na momfa ogya afɔre mmrɛ
Awurade; da a ɛto so awotwe no nyɛ
mo nhyia kronkron, na momfa ogya
afɔre mmrɛ Awurade; ɛyɛ afahyɛ
totwa, monnyɛ dwumadi adwuma biara.
37 Eyinom ne Awurade afahyɛ horow
a mompae sɛ wonhyia nhyia kronkron
no, na wɔmfa ogya afɔre mmrɛ
Awurade, ɔhyew afɔre ne aduan afɔre
ne okum afɔre ne ahwiesa, ebiara wɔ
ne da mu. 38 Ɛsono Awurade home
nna no, na ɛsono mo ayɛyɛde, na ɛsono
mo aboade nyinaa, na ɛsono mo ayamyi
ade nyinaa a mode ma Awurade no.
39 Nso ɔsram a ɛto so ason no da a ɛto
so dunnum a moreboa asase so nnɔbae
ano no, munni Awurade nnapɔnna
nnanson: da a edi kan no yɛ homeda,
na ɛda a ɛto so awotwe no yɛ homeda.
40 Na ɛda a edi kan no momfa nnua
afɛfɛ so ade, berɛw ne nnua kusuu
abãa ne nsukɔn so nnua, na mo ani
nnye Awurade mo Nyankopɔn anim
nnanson. 41 Na momfa nni nnapɔnna
mma Awurade, nnanson daa afe; ɛyɛ
daa ahyɛde ma mo awo ntoatoaso;
ɔsram a ɛto so ason no mu na munni
nnapɔnna yi. 42 Asese mu na montra
nnanson, Israel man mma nyinaa ntra
asese mu, 43 na mo awo ntoatoaso ahu
sɛ miyii Israelfo fii Misraim asase so
no, asese mu na mema wɔtrae: Mene
Awurade mo Nyankopɔn. 44 Na Mose
paee Awurade afahyɛ horow no kyerɛɛ
Israelfo no.

## Ti 24

*Akanea no ngo*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Hyɛ Israelfo no ma wɔmmrɛ wo
ngodua aba a wɔasiw ngo gyene-
nnyenen na wɔmfa nsɔ ɔkanea no, na
ɔkanea no nsi so daa yi; 3 adanse
ntwamu mmɔhɔɔ no akyi, ahyiae
ntamadan no mu na Aaron nsiesie mfi
anwummere nkosi anɔpa, Awurade
anim daa yi; ɛyɛ daa ahyɛde ma mo awo
ntoatoaso nyinaa. 4 Kaneadua a ɛho
tew no so na onsiesie akanea no,
Awurade anim daa yi.

*Kyerɛ abodoo*

5 Na fa asikresiam tõ tetare dumien;
efa abupɛn du mu abien nyɛ tetare
biako. 6 Na fa sensɛm so akyerɛpɛn
abien, asia nyɛ kyerɛpɛn biako, ɔpon a
ɛho tew no so, Awurade anim. 7 Na
fa ohuamfufu gyenennyenen toto
akyerɛpɛn no so, na ɛnyɛ abodoo no so
nkae ade, ogya afɔre a wɔsɔ ma
Awurade. 8 Daa homeda na onsiesie
wɔ Awurade anim daa yi, ɛyɛ Israelfo
fãm daa apam. 9 Na ɛnyɛ Aaron ne
ne mma de, na wonni wɔ nea ɛhɔ yɛ
kronkron, efisɛ ɛyɛ akronkronne mu
adekronkron a efi Awurade gya afɔre
so ma no, ɛyɛ daa kyɛfa.

*Mmusu so asotwe*

10 Na Israelni bea bi ba a n'agya yɛ
Misrini fii adi Israelfo no mu, na
Israelni bea no ba no ne Israelni bi
hamee nsra no mu. 11 Na Israelni
bea no ba no kaa din no ho abususɛm,
na ɔdomee. Na wɔde no brɛɛ Mose;
nso ne na din de Selomit, Dibri ba a ofi
Dan abusuakuw mu; 12 na wɔbɔɔ no

---

**24** Num 29, 1–6; 10, 10. **27** Lev 16. **34** Ex 23, 16; 34, 22; Num 29, 12–39; Deut 16, 13–15. **36** Yoh 7, 37. **40** Neh 8, 14–16. — **2** Ex 27, 20. **6** Ex 25, 30. **11** Lev 24, 16. **12** Num 15, 34.

dua mu sɛ enkosi sɛ obenya Awurade
anom asɛm aka akyerɛ wɔn.
13 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 14 Fa nea wadome no fi adi kɔ nsra
no akyi, na wɔn a wɔtee no nyinaa mfa
wɔn nsa ngu n'atifi, na asafo no nyinaa
nsiw no abo. 15 Na kasa kyerɛ
Israelfo nso sɛ: Obiara a ɔbɛdome
ne Nyankopɔn no, ɔbɛsoa ne bɔne.
16 Na nea ɔka Awurade din ho abu-
susɛm no, okum na wonkum no: osiw
na asafo no nyinaa nsiw no abo;
ɔhɔho oo, okuroni oo, sɛ ɔka din no ho
abususɛm a, wonkum no.
17 Na sɛ obi kum onipa biara a,
okum na wonkum no.
18 Na nea okum afieboa no, onsi
ananmu, ɔkra nsi ɔkra ananmu. 19 Na
nea opira ne yɔnko nipa no, sɛnea
ɔyɛe no, wɔnyɛ no saa ara. 20 Obu nsi
obu ananmu, aniwa nsi aniwa ananmu,
ɛse nsi ɛse ananmu; sɛnea opiraa onipa
no, saa ara na wɔnyɛ no. 21 Na nea
okum afieboa no, onsi ananmu, na nea
okum onipa no, wonkum no. 22
Atemmu koro nna hɔ mma mo: ɔhɔho
nyɛ sɛ okuroni; na mene Awurade mo
Nyankopɔn.
23 Na Mose kasa kyerɛɛ Israelfo no,
na wɔde nea ɔdomee no fii adi kɔɔ nsra
no akyi kosiw no abo. Na Israelfo
yɛɛ sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no.

## Ti 25

*Afe a ɛto so ason no*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose Sinai
bepɔw so sɛ: 2 Kasa kyerɛ Israelfo na
ka kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ mudu asase a mede
merema mo no so a, asase no nhome
nni ɔhome afe mma Awurade. 3 Mfe
asia na dua w'afuw mu ade, na mfe
asia no pompan wo bobe turo mu nnua
ho na boa emu nnɔbae ano; 4 na afe a
ɛto so ason no nyɛ ahomegye home mma
asase no, ɛnyɛ ɔhome mma Awurade:
nnua w'afuw mu ade, na mpompan
wo bobe turo mu nnua ho. 5 Wo
ntwakae a efifi no, ntwa, na wo bobe-
hama a woampompan ho no so akasiaw
no, ntetew, ɛnyɛ ahomegye afe mma
asase no. 6 Na asase no home mu
ade nyɛ mo de, na munni, wo ne
w'akoa ne w'afenaa ne wo paani ne wo
hɔho a wabɛtra wo nkyɛn, 7 ne
w'afieboa ne mmoa a wɔwɔ w'asase
so, na ɛso nnɔbae no nyinaa nyɛ wɔn
aduan.
8 Na kan ɔhome mfe ason, mfe ason
ahorow ason, fa, na ɔhome mfe ason
no mu nna nyɛ aduanan akron. 9 Na
ɔsram a ɛto so ason no da a ɛto so du
no, ma wɔnhyɛn torobɛnto ntwa mu,
mpata da no na momma wɔnhyɛn toro-
bɛnto ntwam mo asase nyinaa so.
10 Na monyɛ afe a ɛto so aduonum no
afe kronkron, na mompae ahofadi,
asase no so, mma ɛsotefo nyinaa; ɛ́nyɛ
mo ahosɛpɛw afahyɛ, na mo mu biara
nsan nkɔ n'agyapade mu, na obiara
nsan nkɔ n'abusua mu. 11 Afe a ɛto
so aduonum no nyɛ mo ahosɛpɛw
afahyɛ: Munnnua ade na munntwa ne
ntwakae a efifii, na monntetew mo
bobe hama a wɔampompan ho no so
aba. 12 Na ɛyɛ ahosɛpɛw afahyɛ afe,
ɛ́nyɛ kronkron mma mo. Munni mfuw
so nnɔbae a ɛba afe no mu no. 13
Ahosɛpɛw afahyɛ afe yi mu no, mo mu
biara nsan nkɔ n'agyapade mu.
14 Na sɛ wotɔn biribi ma wo yɔnko
anaasɛ wotɔ wo yɔnko nsam biribi a,
mo mu bi nnni ne nua amim. 15 Sɛ
ahosɛpɛw afahyɛ afe no akyi mfirihyia
ano te na tɔ wo yɔnko nkyɛn ade, sɛ
nnɔbae mfirihyia ano te na ɔntɔn mma
wo. 16 Mfe no dɔɔso a, to ne bo so,
na mfe no sua a, tew ne bo so, efisɛ afe
afe nnɔbae na ɔtɔn ma wo. 17 Na mo
mu biara nnni ne yɔnko amim, na suro
wo Nyankopɔn; na mene Awurade mo
Nyankopɔn.
18 Na monyɛ m'ahyɛde na munni
m'atemmude so nyɛ, na montra asase
no so dwoodwoo. 19 Na asase no
bɛba n'aduan na moadi amee, na
moatra so dwoodwoo. 20 Na sɛ moka
sɛ: Dɛn na yebedi afe a ɛto so ason no
mu? hwɛ, yennua na yentwa yɛn
nnɔbae, a, 21 ɛnde, mɛhyɛ me nhyira
mama mo afe a ɛto so asia no mu, na
aba mfe abiɛsa aduan; 22 na mudua
aduan afe a ɛto so awotwe no mu a,
mubedi nnɔbae dedaw no akosi afe a
ɛto so akron no mu; mubedi aduan
dedaw no akosi sɛ ne nnɔbae bɛba.
23 Na wɔnntɔn asase no korakora,
efisɛ asase no yɛ me dea na moyɛ me
nkyɛn ahɔho ne atubrafo. 24 Na asase

16 Ex 20, 7; Mat 26, 65. 17 Ex 21, 12. 19 Ex 21, 23–25. 22 Lev 19, 34; Ex 12, 49. 23 Num 15, 36. — 3 Ex 23, 10–11; Deut 15, 1–11. 9 Lev 23, 27. 10 Yes 61, 2; Luk 4, 19. 14 1 Te 4, 6. 18 Lev 26, 5; 1 Ah 4, 25. 21 Deut 28, 8. 23 Dwom 39, 12.

a mudi so nyinaa, momma asase no gye
ho kwan. 25 Sɛ ehia wo nua na ɔtɔn
n'ade bi a, ɛnde ne gyefo a ɔyɛ obusuani
a ɔbɛn no mmra ɛnmegye nea ne nua
tɔnee no. 26 Na sɛ obi nni gyefo na
ne nsa asõ na wanya nea ɛsõ gye a,
27 ɛnde ommu mfe a ɔtɔnee no ano na
ɔnhyɛ nea ɛboro so no ananmu mma
nea ɔtɔn maa no no, na ɔnsan mmra
n'ade ho. 28 Na sɛ ne nsa ansõ nea
ɛso ananmuhyɛ no so a, ɛnde ade a
ɔtɔnee no ntra nea ɔtɔe no nsam nkosi
ahosɛpɛw afahyɛ afe no, na efi ahosɛ-
pɛw afahyɛ afe no mu no, ɔnsan mmra
n'ade ho.

29 Na sɛ obi tɔn ofi a wɔtra mu wɔ
kurow a ɔfasu wɔ ho mu a, wɔmma ne
gye ho kwan nkosi ne tɔn no akyi
afe; nna yi na ɔwɔ ne gye ho kwan.
30 Na sɛ wannye ma afe mũ wie du a,
ɛnde, ofi a ɛwɔ kurow a ɔfasu wɔ ho
mu no nyɛ nea ɔtɔe no dea korakora,
n'awo ntoatoaso nyinaa mu; ɔdede no
ntumi mmegye bio ahosɛpɛw afahyɛ
afe no mu. 31 Na adan a ɛwowɔ
nkuraa a ɔfasu nni ho ase de, wommu
nka asase no so mfuw ho: wɔmma
ne gye ho kwan, na wommegye ahosɛ-
pɛw afahyɛ afe no mu. 32 Na Lewifo
nkurow a ɛyɛ nkurow a wodi so no mu
afi de, Lewifo wɔ ne gye ho kwan daa.
33 Na sɛ Lewifo mu bi annye ne fi a
wɔatɔn a ɛwɔ kurow a odi so mu a,
ahosɛpɛw afahyɛ afe no mu no ɔmfa
n'ade, efisɛ Lewifo nkurow mu afi ne
wɔn ade a wodi so, Israelfo mu. 34 Na
wɔn nkurow ho mfikyisase de, wɔnntɔn
na ɛyɛ wɔn ade a wodi so daa.

35 Na sɛ ehia wo nua na ɔpa abaw
a, so no mú na ɔntra wo nkyɛn sɛ
ɔhɔho ne otudanfo. 36 Nnye ne hɔ
mfɛntom, na nhuruw ne ka a ɔde wo
no, na suro wo Nyankopɔn, na wo nua
nnya wo nkyɛn nkwa. 37 Mfa wo sika
mma no nnye ɛho mfɛntom, na nhuruw
w'aduan a woma no no: 38 Mene
Awurade mo Nyankopɔn a miyii mo
fii Misraim asase so sɛ mede Kanaan
asase merema mo na mayɛ mo Onyan-
kopɔn.

39 Na sɛ ehia wo nua a ɔwɔ wo
nkyɛn na wɔtɔn no ma wo a, nni no nya,
40 na mmom ɔntra wo nkyɛn sɛ ɔpaani
ne otudanfo; ɔ́nsom wo nkosi ahosɛpɛw
afahyɛ afe no so. 41 Ɛno na omfi wo
nkyɛn, ɔno ne ne mma nyinaa, na ɔnsan
nkɔ n'abusua mu ne n'agyanom ade a
wodi so no ho. 42 Na wɔyɛ me nkoa
a miyii wɔn fii Misraim asase so;
wɔnntɔn wɔn nkoatɔn. 43 Mfa anya-
dimɔ nhyɛ no so, na suro wo Nya-
nkopɔn. 44 Na w'akoa ne w'afenaa a
wubenya no, amanaman a wogugu mo
ho no, wɔn mu na tɔ akoa ne afenaa.
45 Na ahɔho a wɔatu abɛtra mo nkyɛn
no mma no nso, montɔ wɔn mu bi ne
wɔn abusuafo a wɔne mo te a wɔawo
wɔn mo asase so no bi, na wɔnyɛ mo
agyapade, 46 na moagyaw wɔn ama
mo mma wɔ mo akyi ayɛ wɔn awu-
nnyade ne ade a wodi so daa, na wɔnsom
mo nkoasom; na mo nuanom Israelfo
de, obiara mmfa anyadimɔ nnhyɛ ne
nua so.

47 Na sɛ wo nkyɛn hɔho anaa otu-
brafo bi nsam wɔ biribi, na ehia wo
nua a ɔne no wɔ hɔ, na wɔtɔn no ma
ɔhɔho a watu abɛtra wo nkyɛn anaa
ɔhɔho no abusua mu nipa bi a, 48 ɛnde
ne tɔn akyi no wɔmma ne gye ho kwan;
ne nuanom mu biako nnye no, 49
anaasɛ n'agya nua anaa n'agya nua ba
nnye no, anaasɛ n'abusua mu bogya bi
nnye no, anaasɛ ne nsam wɔ biribi a,
onnye ne ho. 50 Na ɔne nea ɔtɔɔ no
no mmu akontaa mfi afe a wɔtɔn no
maa no no so nkosi ahosɛpɛw afahyɛ
afe no so, na ne tiade nyɛ sɛnea mfe no
dodow te, ɔne no asetra nyɛ sɛ ɔpaani
nna. 51 Sɛ mfe no da so dɔɔso a, ne
tiri sika no mu ogye ade a ɔbɛdan ama
no no nnɔɔso saa ara; 52 na sɛ aka mfe
kakraa bi na adu ahosɛpɛw afahyɛ afe
no so a, ommu mma no: ne mfe no
ano pɛ na ɔnnan ne gye ade mma no.
53 Ɔne no asetra nyɛ sɛ ɔpaani de afe
afe: ɔmmfa anyadimɔ nnhyɛ no so wɔ
w'anim. 54 Na sɛ wɔamfa eyinom so
annye no a, ɛnde ahosɛpɛw afahyɛ afe
no mu, ɔmfa ne ho nkodi, ɔno ne ne
mma nyinaa. 55 Na me na Israelfo
yɛ me nkoa; me nkoa a miyii wɔn fii
Misraim asase so ne wɔn: Mene
Awurade mo Nyankopɔn.

## Ti 26

*Mmara no sodi mu nhyira*

Monnyɛ abosonhuhuw mmfa, na
mommfa ahoni anaa ɔbosom dum bi

---

25 Rut 4, 3–4. 32 Num 35. 36 Ex 22, 25. 39 Ex 21, 2. 43 Lev 25, 53; Efe 6, 9. 53 Lev 25, 43. — 1–46 Deut 28. 1 Ex 20, 4–5.

nnsi hɔ mmfa, na mommfa ɔbo a
wɔadi ho adwini nnsi mo asase so
nnkotow nnsɔre wɔ ho, na mene
Awurade mo Nyankopɔn. 2 Munni
me home nna, na munsuro me kron-
kronbea: Mene Awurade.
3 Sɛ mofa m'ahyɛde so na mohwɛ
me mmara nsɛm na moyɛ a, 4 ɛnde
mɛma osu atotɔ ama mo ne bere mu,
na asase no ama ne nnɔbae, na mfuw
mu nnua asow aba; 5 na aduan porow
bɛkɔ so akodu bobe aba tetew mu, na
bobe aba tetew no akɔ so akodu odua
bere, na mubedi mo aduan amee, na
moatra mo asase so dwoodwoo. 6 Na
mɛma ɔmannwoe aba asase no so, na
moada na obiara anyi mo hu; na mɛsɛe
mmoa bɔne afi asase no so, na nkrante
remfa mo asase so. 7 Na mobɛka mo
atamfo agu, na wɔatotɔ mo anim wɔ
nkrante ano; 8 na mo mu baanum bɛka
nnipa ɔha agu, na mo mu ha bɛka
ɔpedu agu, na mo atamfo atotɔ mo
anim wɔ nkrante ano. 9 Na mɛdan
m'anim mama mo, na mɛma moawo
na moadɔ, na mɛma me ne mo apam no
agyina. 10 Na mubedi kukuradabi a
akyɛ no, na afoforo no nti moayi
adedaw no agu. 11 Na mede me
trabea mesi mo mu, na mo ho renyɛ
me kra nwini. 12 Na mɛnantew mo
mu, na mayɛ mo Onyankopɔn, na mo
nso moayɛ me ɔman. 13 Mene
Awurade mo Nyankopɔn a miyii mo
fii Misraim asase so sɛ monnyɛ nkoa
bio, na mibubuu mo kɔndua na mema
monantewee kyerebenn no.

*Asɔɔden so akatua*

14 Na sɛ moantie me na moanni me
mmara nsɛm yi nyinaa so, 15 na sɛ
mopa m'ahyɛde, na m'atemmude yɛ
mo kra nwini, na moanni me mmara
nsɛm nyinaa so na mubu m'apam no
so a, 16 me nso nea mɛyɛ mo ni: Mɛma
akomatude abɛto mo, samanwaw ne
atiridii a ɛbɛma mo aniwa ayɛ siamoo
na mo kra atotɔ piti, na mubedua mo
adua kwa, na mo atamfo abedi. 17 Na
mɛma m'ani asa mo, na moadi mo
atamfo anim nkogu na wɔn a wokyi mo
ahyɛ mo so, na obi ntaa mo po a,
moaguan.
18 Na sɛ eyinom mu moantie me ara
a, ɛnde mo bɔne nti mɛtwe mo aso
mpɛn ason maka ho, 19 na mabubu mo
ahoɔden ahokyerɛ no. Na mɛyɛ mo
soro sɛ dade, na mo asase ayɛ sɛ
kɔbere, 20 na mo tumi asa kwa, na mo
asase remma ne nnɔbae, na asase no
so nnua rensow aba
21 Na sɛ mo ne me di asi ara na
mompɛ sɛ mutie me a, mɛkɔ so mabɔ
mo mpɛn ason sɛ mo bɔne te no. 22 Na
mɛsoma wuram mmoa aba mo mu, na
wɔagye mo nsam mma, na wɔadi mo
afieboa, na wɔama moasua, na mo
akwan ayɛ akwan fõ.
23 Na sɛ moamma mamfa eyinom
ammɔ mo kɔkɔ, na mo ne me di asi ara
a, 24 ɛnde me nso me ne mo bedi asi,
na me nso mo bɔne nti mabɔ mo mpɛn
ason. 25 Na mede aweredi nkrante
a ebedi m'apam no so were mɛba mo
so, na moaboaboa mo ho ano akɔ mo
nkurow mu, na mɛma ɔyaredɔm aba
mo mu, na wɔde mo ahyɛ ɔtamfo nsa.
26 Na mebubu mo aduan dua, na mmea
du atõ mo abodoo fononoo biako mu,
na wɔakari mo abodoo ama mo, na
mubedi na moremmee.
27 Na sɛ eyi mu nso moantie me na
mo ne me di asi ara a, 28 ɛnde mede
abufuhyew ne mo bedi asi, na me nso
mo bɔne no nti matwe mo aso mpɛn
ason. 29 Na mubedi mo mmabarima
nam, na mo mmabea nam nso moadi.
30 Na mɛsɛe mo sorɔnsorɔmmea, na
matwitwa mo wia adum no agu, na
matotow mo afunu agu mo abosonhunu
afunu no so, na mo ho ayɛ me kra
nwini. 31 Na megu mo nkurow mayɛ
no amamfõ na masɛe mo kronkronbea,
na merennye mo aduhuam no hua.
32 Na me ara mɛsɛe asase no ma mo
atamfo a wɔbɛtra so no ani so ayɛ wɔn
yaa; 33 na mo de, mɛbɔ mo apete wiase
amanaman mu, na matwe nkrante
madi mo akyi, na mo asase bɛda ntuw,
na mo nkurow ayɛ akurofõ.
34 Ɛno na asase no benya ne home
bere mu ahotɔ, nna dodow a ɛso bɛda
ntuw a mo de, mowɔ mo atamfo
asase so no; ɛno na asase no bɛhome
na anya ne home nna no mu ahotɔ.
35 Nna a ɛso bɛda ntuw nyinaa na
ɛbɛhome, sɛ nna dodow a anhome, mo
home mmere mu, bere a mote so no.
36 Na mo mu wɔn a wɔbɛka no, mɛma
ehu aba wɔn komam wɔ wɔn atamfo

4 Deut 11, 14. 5 Amos 9, 13. 6 Hiob 11, 19. 8 Deut 32, 30. 12 2 Ko 6, 16.
19 Deut 11, 17; 1 Ah 17, 1. 22 2 Ah 2, 24. 24 2 Sa 22, 27. 25 Yes 1, 20.
29 2 Ah 6, 28. 34 Lev 25, 2; 2 Be 36, 21.

nsase no so, na ahaban a ɛtew huuyɛ
aka wɔn agu na wɔaguan sɛ obi guan fi
nkrante ano, na wɔatotɔ, bere a obi
ntaa wɔn; 37 na wɔakyere tɔw ahwe
ase sɛnea wɔreguan nkrante anim,
bere a obi ntaa wɔn; na morennya
mo atamfo anim agyinaye. 38 Na
mubewuwu wɔ wiase amanaman mu,
na mo atamfo asase amene mo. 39 Na
mo mu wɔn a wɔbɛka no ho behia wɔn
wɔn amumɔyɛ mu, mo atamfo asase so,
na wɔn agyanom amumɔyɛ nso nti wɔn
ho behia wɔn sɛ wɔn [agyanom no] ara.
40 Ɛno na wɔbɛka wɔn amumɔyɛ ne
wɔn agyanom amumɔyɛ no;—sɛ nkon-
tompo a wotwaa me ne asi a wɔne me
dii nti, 41 me nso me ne wɔn dii asi,
na mede wɔn kɔɔ wɔn atamfo asase
so;—na sɛ afei wɔn koma momonoto
no bɛbrɛ ase na wɔapene wɔn amumɔyɛ
so asotwe no so a, 42 ɛnde mɛkae me
ne Yakob apam no, ne me ne Isak
apam no nso; na me ne Abraham apam
no nso mɛkae, na mɛkae asase no.
43 Na asase no de, wobegyaw na anya
ne home bere mu ahotɔ, sɛ wonni so
nti ada ntuw; na wɔn de, esiane sɛ
wɔpaa m'atemmude na m'ahyɛde yɛɛ
wɔn kra nwini nti, wobenya wɔn
amumɔyɛ so asotwe. 44 Nanso eyinom
nyinaa akyi no, sɛ wɔwɔ wɔn atamfo
asase so mpo a, merempa wɔn, na wɔn
ho renyɛ me nwini na masɛe wɔn
korakora, na mabu me ne wɔn ntam
apam no so; na mene Awurade wɔn
Nyankopɔn. 45 Na wɔn nti mɛkae
apam a me ne wɔn agyanom a miyii wɔn
fii Misraim asase so, wiase amanaman
nyinaa anim, pamee sɛ mɛyɛ wɔn
Onyankopɔn no: Mene Awurade.
46 Eyinom ne ahyɛde ne atemmude
ne mmara a Awurade nam Mose so de
too ɔno ne Israelfo ntam, Sinai bepɔw
so no.

## Ti 27

*Bɔhyɛ*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Kasa kyerɛ Israelfo na ka kyerɛ
wɔn sɛ: Sɛ obi hyɛ bɔ titiriw bi a, nnipa
de, wɔnyɛ Awurade de, sɛnea wobɛbɔ
wɔn bo.
3 Na ɛbo a bɔ ni: Ɔbarima a wadi
mfirihyia aduonu de kosi mfe aduosia,
ɛbo a bɔ nyɛ nnwetɛbona aduonum, sɛ
kronkronbea dwetɛbona te no. 4 Na
sɛ ɔyɛ ɔbea a, wo bo nnyina nnwetɛbona
aduasa; 5 na sɛ wadi mfe anum de
kosi mfe aduonu na sɛ ɔyɛ ɔbarima a, wo
bo nyɛ nnwetɛbona aduonu; na sɛ ɔyɛ
ɔbea a, nnwetɛbona du; 6 na sɛ wadi
ɔsram biako de kosi mfe anum a, wo
bo a wode bɛbɔ ɔbarima nyɛ nnwetɛ-
bona anum, na ɔbea de, wo bo nyɛ
nnwetɛbona abiɛsa; 7 na sɛ wadi mfe
aduosia anaasɛ nea ɛboro saa na sɛ ɔyɛ
ɔbarima a, wo bo nyɛ nnwetɛbona dun-
num, na sɛ ɔyɛ ɔbea a, nnwetɛbona du.
8 Na sɛ ohia ahia no a enti ontumi mma
wo bo a wobɔe no a, wɔmfa no mmegyi-
na ɔsɔfo no anim, na ɔsɔfo no mmɔ no
bo; sɛnea nea wahyɛ bɔ no nsa bɛsõ so
na ɔsɔfo no mmɔ no bo.
9 Na sɛ ɛyɛ afieboa a wɔde bi brɛ
Awurade sɛ ayɛyɛde no bi a, ade a
wɔde bi brɛ Awurade nyinaa yɛ kron-
kron. 10 Wɔnnsakra, na wɔmmfa
papa nnsesa bɔne anaasɛ bɔne nnsesa
papa; na sɛ ɛba sɛ wɔde aboa sesa
aboa a, ɛnde ɛno ne nea wɔde sesae no
nyinaa nyɛ kronkron. 11 Na sɛ ɛyɛ
aboa biara a ne ho ntew a wɔmfa no
mmrɛ Awurade sɛ ayɛyɛde a, wɔmfa
aboa no mmegyina ɔsɔfo anim, 12 na
sɛ eye oo, enye oo, ɔsɔfo no mmɔ ne bo;
sɛnea wo, ɔsɔfo no, bɛbɔ no, saa ara na
ennyina. 13 Na sɛ ɔpɛ sɛ ogye a, ɛnde
ɔmfa wo bo no abupɛn anum mu biako
nka ho.
14 Na sɛ obi yɛ ne fi kronkron sɛ
ɛnyɛ kronkron mma Awurade a, sɛ eye
oo, enye oo, ɔsɔfo no mmɔ ne bo; sɛnea
ɔsɔfo no bɛbɔ no, saa ara na ennyina.
15 Na sɛ nea ɔyɛɛ no kronkron no
begye ne fi no a, ɔmfa wo bo no dwetɛ
abupɛn anum mu biako nto so, na ɛnyɛ
ne de.
16 Na sɛ obi yɛ n'asase a odi so kron-
kron ma Awurade a, wo bo bɔ no nyɛ
sɛ n'adua te; bɔ atoko a wodua ɔpɔɔdɔ
biako so bo nnwetɛbona aduonum.
17 Sɛ ofi ahosɛpɛw afahyɛ afe so yɛ
n'asase no kronkron a, ennyina wo bo
no so; 18 na sɛ ahosɛpɛw afahyɛ afe
no akyi na ɔyɛ n'asase no kronkron a,
ɛnde ɔsɔfo no mmu n'akontaa mma no
sɛ mfe a aka na ahosɛpɛw afahyɛ afe
no adu no te no, na wɔntew wo bo no so.
19 Na sɛ nea ɔyɛɛ asase no kronkron

40 Deut 4, 30; 30, 2. 41 Yer 9, 25; Luk 23, 41. 42 Ex 2, 24; 2 Ah 13, 23.
43 Lev 26, 41. 45 Gen 15, 18; Ex 12, 33, 51. — 2 Num 30.

no pɛ sɛ ogye a, ɔmfa wo bo no
dwetɛ abupɛn anum mu biako nto so,
na ɛntra ne nsam; 20 na sɛ wannye
asase no na wɔtɔn ma obi a, wonnnye
bio, 21 na sɛ asase no nni wura ahosɛ-
pɛw afahyɛ afe no mu a, ɛ́nyɛ kronkron
mma Awurade, sɛ asase a wɔahyira so
de ama; ɛnyɛ ɔsɔfo no agyapade.
22 Na sɛ ɔyɛ asase a ɔtɔe a ɛnyɛ n'asase
a odi so bi kronkron ma Awurade a,
23 ɔsɔfo no mmu akontaa mma no
nkyerɛ no wo bo no mu nea ɛbɛka akosi
ahosɛpɛw afahyɛ afe no so, na ɔmma
wo bo a woboɔ no da no ara; ɛyɛ kron-
kron ma Awurade. 24 Ahosɛpɛw
afahyɛ afe no so, asase no nsan nkɔyɛ
nea ɔtɔe ne nkyɛn a ɛyɛ n'asase a odi
so no dea. 25 Na wo bo a wobɛbɔ
nyinaa nyɛ sɛnea kronkronbea dwetɛ-
bona no te; gera aduonu yɛ dwetɛbona
biako.

26 Na afieboa mu mmakan a wɔwo
ma Awurade no nko de, obi nnyɛ wɔn
kronkron; nantwi oo, oguan oo, ɛyɛ
Awurade dea. 27 Na sɛ ɛyɛ afieboa
a wɔn ho ntew no bi a, ɛnde onnye no
wo bo a wobɛbɔ no so, na ɔmfa abupɛn
anum mu biako nto so; na sɛ wɔannye
no a, ɛnde wɔntɔn no sɛnea wobɛbɔ
ne bo.

28 Nso ahyirade biara a obi behyira
so ama Awurade, ade a ɔwɔ nyinaa mu
no, onipa oo, aboa oo, n'asase a odi so
oo, ɛno de wɔnntɔn, na wonnnye nso;
ahyirade biara yɛ akronkronne mu
adekronkron ma Awurade. 29 Ahyi-
rade biara a wɔahyira so wɔ nnipa mu
no, wonnnye; okum na wonkum no.

30 Na asase no so aduan ntotoso du
du a efi asase so adua ne nnua so aba
mu no nyinaa yɛ Awurade dea; ɛyɛ
kronkron ma Awurade. 31 Na sɛ obi
pɛ sɛ ogye ne ntotoso du du no bi a,
ɔmfa abupɛn anum mu biako nto so.

32 Na anantwi ne nguan mu ntotoso
du du nyinaa, nea ɛfa [oguanhwɛfo]
poma ase nyinaa mu nea ɛto so du du
no, ɛ́nyɛ kronkron mma Awurade.
33 Wɔmmpaw papa ne bɔne mu, na
wɔnnsesa ebi nso; na sɛ obi bɛsesa ebi
a, ɛnde ɛno ne nea wɔde resesa no
nyinaa nyɛ kronkron mma Awurade;
wonnnye.

34 Eyinom ne mmara nsɛm a
Awurade de hyɛɛ Mose, Sinai bepɔw
so, ma ɔde kɔmaa Israelfo no.

**24** Lev 25, 10 **26** Ex 13, 2. **28** Num 18, 14; 21, 2. **29** 1 Sa 15, 3, 9.
**30** Num 18, 21. **34** Lev 26, 46.

# MOSE NHOMA A ƐTO SO ANAN
## ANAA
# NUMERI

### Ti 1

*Ɔman no kan*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose,
Sinai sare so, ahyiae ntamadan no mu,
wɔn Misraim asase so fi akyi afe a etia
abien no ɔsram a etia abien no da a
edi kan no sɛ: 2 Mummu Israelfo
asafo nyinaa ano, sɛ wɔn mmusua ne
wɔn mpanyinfi te, nhu mmarima
nyinaa mmiako mmiako ne wɔn din
dodow, 3 efi wɔn a wɔadi mfe aduonu
so de rekɔ, Israel mu obiara a obetumi
akɔ ɔsa. Wo ne Aaron, monkan wɔn
sɛ wɔn dɔm te, 4 na abusuakuw biara
mu ɔbarima bi mmɛka mo ho, ɔbarima
a ɔyɛ ne mpanyinfi otitiriw.

5 Na mmarima a wommegyina mo
ho no din ni: Ruben de ne Sedeur ba
Elisur. 6 Simeon de: Surisadai ba
Selumiel. 7 Yuda de: Aminadab ba
Nahason. 8 Isakar de: Suar ba
Netaneel. 9 Sebulon de: Helon ba
Eliab. 10 Yosef mma no de: Efraim
de: Amihud ba Elisama. Manase de:
Pedahsur ba Gamaliel. 11 Benyamin
de: Gideoni ba Abidan. 12 Dan de:
Amisadai ba Ahieser. 13 Aser de:

**2** Num 26, 2–51; Ex 30, 12. **7** Ex 6, 23. **10** 1 Be 7, 26.

Okran ba Pagiel. 14 Gad de: Deguel
ba Eliasaf. 15 Naftali de: Enan ba
Ahira. 16 Asafo no mu nnipa a wɔwɔ
din a wɔyɛ wɔn agyanom mmusuakuw
mu mmapɔmma ne Israel mpem so
atitiriw ni.

17 Na Mose ne Aaron faa mmarima
a wɔabobɔ wɔn din yi, 18 na wohyiaa
asafo no nyinaa boaa ano, ɔsram
a ɛto so abien no da a edi kan,
na wɔkaa wɔn awo ntoatoaso sɛ wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi te, wɔn din
dodow, efi wɔn a wɔadi mfirihyia
aduonu so de rekɔ, mmiako mmiako;
19 sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no, saa
ara na ɔkan wɔn Sinai sare so.

20 Na Israel abakan Ruben mma,
wɔn asefo, sɛ wɔn mmusua ne wɔn
mpanyinfi te, sɛ wɔn din dodow si,
mmiako mmiako, mmarima a wɔadi
mfe aduonu ne akyiri nyinaa, wɔn a
wobetumi akɔ ɔsa nyinaa, 21 wɔn a
wɔkan wɔn maa Ruben abusuakuw no
si ɔpeduanan asia ne ahannum.

22 Simeon mma, wɔn asefo, sɛ wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi te, wɔn a
wɔkan wɔn, sɛ wɔn din dodow si,
mmiako mmiako, mmarima a wɔadi
mfe aduonu ne akyiri nyinaa, wɔn a
wobetumi akɔ ɔsa nyinaa, 23 wɔn a
wɔkan wɔn maa Simeon abusuakuw
no si ɔpeduonum akron ne ahasa.

24 Gad mma, wɔn asefo, sɛ wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi te, sɛ wɔn
din dodow si, efi wɔn a wɔadi mfe
aduonu so de rekɔ, wɔn a wobetumi
akɔ ɔsa nyinaa, 25 nnipa a wɔkan wɔn
maa Gad abusuakuw no si ɔpeduanan
anum ne ahansia aduonum.

26 Yuda mma, wɔn asefo, sɛ wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi te, sɛ wɔn
din dodow si, efi wɔn a wɔadi mfe
aduonu so de rekɔ, wɔn a wobetumi
akɔ ɔsa nyinaa, 27 nnipa a wɔkan wɔn
maa Yuda abusuakuw no si ɔpeduɔson
anan ne ahansia.

28 Isakar mma, wɔn asefo, sɛ wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi te, sɛ wɔn
din dodow si, efi wɔn a wɔadi mfe
aduonu so de rekɔ, wɔn a wobetumi
akɔ ɔsa nyinaa, 29 nnipa a wɔkan wɔn
maa Isakar abusuakuw no si ɔpe-
duonum anan ne ahannan.

30 Sebulon mma, wɔn asefo, sɛ wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi te, sɛ wɔn
din dodow si, efi wɔn a wɔadi mfe
aduonu so de rekɔ, wɔn a wobetumi
akɔ ɔsa nyinaa, 31 nnipa a wɔkan wɔn
maa Sebulon abusuakuw no si ɔpedu-
onum ason ne ahannan.

32 Yosef mma: Efraim mma, wɔn
asefo, wɔn mmusua ne wɔn mpanyinfi
so din dodow, efi wɔn a wɔadi mfe
aduonu so de rekɔ, wɔn a wobetumi
akɔ ɔsa nyinaa, 33 nnipa a wɔkan wɔn
maa Efraim abusuakuw no si ɔpedu-
anan ne ahannum.

34 Manase mma, wɔn asefo, wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi so din
dodow, efi wɔn a wɔadi mfe aduonu
so de rekɔ, wɔn a wobetumi akɔ ɔsa
nyinaa, 35 nnipa a wɔkan wɔn maa
Manase abusuakuw no si ɔpeduasa
abien ne ahanu.

36 Benyamin mma, wɔn asefo, wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi so din
dodow, efi wɔn a wɔadi mfe aduonu so
de rekɔ, wɔn a wobetumi akɔ ɔsa
nyinaa, 37 nnipa a wɔkan wɔn maa
Benyamin abusuakuw no si ɔpeduasa
anum ne ahannan.

38 Dan mma, wɔn asefo, wɔn mmusua
ne wɔn mpanyinfi so din dodow, efi wɔn
a wɔadi mfe aduonu so de rekɔ, wɔn
a wobetumi akɔ ɔsa nyinaa, 39 nnipa
a wɔkan wɔn maa Dan abusuakuw no
si ɔpeduosia abien ne ahanson.

40 Aser mma, wɔn asefo, wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi so din
dodow, efi wɔn a wɔadi mfe aduonu so
de rekɔ, wɔn a wobetumi akɔ ɔsa
nyinaa, 41 nnipa a wɔkan wɔn maa
Aser abusuakuw no si ɔpeduanan
biako ne ahannum.

42 Naftali mma, wɔn asefo, wɔn
mmusua ne wɔn mpanyinfi so din
dodow, efi wɔn a wɔadi mfe aduonu
so de rekɔ, wɔn a wobetumi akɔ ɔsa
nyinaa, 43 nnipa a wɔkan wɔn maa
Naftali abusuakuw no si ɔpeduonum
abiɛsa ne ahannan.

44 Eyinom ne wɔn a wɔkan wɔn a
Mose ne Aaron ne Israel mmapɔmma
no kanee no, mmarima dumien a
wotuatua wɔn mpanyinfi ano mmiako
mmiako no. 45 Na Israelfo mu nnipa
a wɔkan wɔn nyinaa, sɛ wɔn mpanyinfi
te, wɔn a wɔadi mfe aduonu ne akyiri,
Israel mu ɔbarima biara a obetumi akɔ
ɔsa, 46 nnipa a wɔkan wɔn no nyinaa
si ɔpehansia ne mpensa ne ahannum
aduonum.

---

46 Num 2, 32; Ex 12, 37.

47 Na Lewi mma de, sɛ wɔn agyanom
abusuakuw te no, wɔankan wɔn amfra
wɔn.

*Lewifo nsom Awurade*

48 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 49 Lewi abusuakuw no nko de,
nkan wɔn, nanso mmu wɔn dodow ano
mfra Israelfo, 50 na wo ara, fa Lewi
mma no sisi adanse trabea no ne ɛho
nneɛma nyinaa ne ade biara a ɛka ho
no so, wɔn na wɔnsoa trabea no ne ɛho
nneɛma nyinaa, na wɔn na wɔnyɛ ho
adwuma, na trabea no ho ara na wɔmmɔ
wɔn nsra nhyia. 51 Sɛ trabea no retu
a, Lewifo no na wɔmpa, na sɛ wɔresi
trabea no a, Lewifo no na wonsi; na
ɔhɔho a otwiw bɛn no, wonkum no.
52 Na Israelfo no mmobɔ nsra wɔn ara
nsra mu ne wɔn afrankaa ho sɛ wɔn
dɔm horow no te mmiako mmiako.
53 Na Lewifo no de, wɔmmɔ adanse
trabea no ho nsra nhyia, na [Awurade]
abufuw amma Israelfo asafo no so; na
Lewifo no nkura adanse trabea no
sohwɛ mu. 54 Na Israelfo no yɛɛ
sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no nyinaa,
saa ara na wɔyɛɛ.

## Ti 2

*Mmusuakuw no nhyehyɛe*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose ne
Aaron sɛ: 2 Israelfo no mmobɔ nsra,
obiara n'ankasa frankaa ho, ɛne wɔn
mpanyinfi nsɛnkyerɛnne; ahyiae ntama-
dan no ntentenso na wɔmmɔ nsra no
nhyia. 3 Wɔn a wɔmmɔ nsra anim
fam, apuei ne: Yuda nsra frankaa no
[ase nnipa], sɛ wɔn dɔm te, ne Yuda
mma no safohempanyin Aminadab ba
Nahason, 4 ne ne dɔm a wɔkan wɔn
no, ɔpeduɔwɔtwe anan ne ahansia.
5 Na wɔn a wɔmmɔ nsra ntoa no so ne:
Isakar abusuakuw ne Isakar mma
safohempanyin Suar ba Netaneel,
6 ne ne dɔm a wɔkan wɔn no, ɔpedu-
onum anan ne ahannan. 7 Sebulon
abusuakuw ne Sebulon mma safo-
hempanyin Helon ba Eliab, 8 ne ne
dɔm a wɔkan wɔn no, ɔpeduonum ason
ne ahannan. 9 Wɔn a wɔkan wɔn
maa Yuda nsra no nyinaa si ɔpeha ne
ɔpeduɔwɔtwe asia ne ahannan, sɛ wɔn
dɔm ahorow no te; wɔn na wóntu kan.

10 Ruben nsra frankaa [ase nnipa]
nni nifa fam, sɛ wɔn dɔm ahorow no te,
ne Ruben mma safohempanyin Sedeur
ba Elisur, 11 ne ne dɔm a wɔkan wɔn
no, ɔpeduanan asia ne ahannum.
12 Na wɔn a wɔmmɔ nsra ntoa no so
ne: Simeon abusuakuw ne Simeon
mma safohempanyin Surisadai ba
Selumiel, 13 ne ne dɔm a wɔkan wɔn
no, ɔpeduonum akron ne ahasa. 14 Ne
Gad abusuakuw ne Gad mma safo-
hempanyin Reuel ba Eliasaf, 15 ne ne
dɔm a wɔkan wɔn, ɔpeduanan anum ne
ahansia aduonum. 16 Wɔn a wɔkan
wɔn maa Ruben nsra no nyinaa si
ɔpeha ne ɔpeduonum biako ne ahannan
aduonum, sɛ wɔn dɔm ahorow no te, na
wɔn na wónni so ntu.

17 Ɛno na ahyiae ntamadan no ne
Lewifo nsra no ntu nni nsra horow no
ntam. Sɛnea wɔbɔ nsra no, saa ara
na wontu, wɔn nyinaa wɔ wɔn dibea sɛ
wɔn afrankaa no te.

18 Efraim nsra frankaa nni atɔe fam,
sɛ wɔn dɔm ahorow no te, ne Efraim
mma safohempanyin Amihud ba Eli-
sama, 19 ne ne dɔm a wɔkan wɔn no,
ɔpeduanan ahannum. 20 Na Manase
abusuakuw ntoa so, ne Manase mma
safohempanyin Pedahsur ba Gamaliel,
21 ne ne dɔm a wɔkan wɔn no, ɔpedu-
asa abien ne ahanu. 22 Ne Benyamin
abusuakuw no, ne Benyamin mma
safohempanyin Gideoni ba Abidan,
23 ne ne dɔm a wɔkan wɔn no, ɔpeduasa
anum ne ahannan. 24 Wɔn a wɔkan
wɔn maa Efraim nsra no nyinaa si
ɔpeha ne awotwe ne nnipa ɔha, sɛ wɔn
dɔm ahorow no te; na wɔn na wɔnto
so abiɛsa ntu.

25 Dan nsra frankaa nni benkum
fam, sɛ wɔn dɔm ahorow no te, ne Dan
mma safohempanyin Amisadai ba
Ahieser, 26 ne ne dɔm a wɔkan wɔn no,
ɔpeduosia abien ne ahanson. 27 Na
wɔn a wɔmmɔ nsra ntoa no so ne
Aser abusuakuw ne Aser mma safo-
hempanyin Okran ba Pagiel 28 ne ne
dɔm a wɔkan wɔn no, ɔpeduanan biako
ne ahannum. 29 Ne Naftali abusua-
kuw, ne Naftali mma safohempanyin
Enan ba Ahira, 30 ne ne dɔm a wɔkan
wɔn no, ɔpeduonum abiɛsa ne ahannan.
31 Wɔn a wɔkan wɔn maa Dan nsra
nyinaa si ɔpeha ne ɔpeduonum ason

49 Num 2, 33; 3, 15. 50 Num 4; 3, 23–38. 51 Num 3, 10, 38. —
2 Num 1.

ne ahansia; wɔn na wonni akyiri ntu
sɛ wɔn afrankaa no te.
32 Eyinom ne Israelfo a wɔkan wɔn,
sɛ wɔn mpanyinfi te; nsra ahorow no
mu wɔn a wɔkan wɔn nyinaa, sɛ wɔn
dɔm ahorow no te, si ɔpehansia ne
mpensa ne ahannum aduonum. 33 Na
Lewifo no de, wɔankan wɔn amfra
Israelfo no, sɛnea Awurade hyɛɛ
Mose no.
34 Na Israelfo no yɛe sɛnea Awurade
hyɛɛ Mose no nyinaa, saa ara na wɔbɔɔ
nsra, sɛ wɔn afrankaa no te, na saa nso
na wotui, wɔn nyinaa sɛ wɔn mmusua
ne wɔn mpanyinfi te no.

## Ti 3

*Lewifo dodow ne wɔn asɛde*

Na eyinom ne Aaron ne Mose
mmusua, da a Awurade ne Mose kasae,
Sinai bepɔw so no. 2 Na eyinom ne
Aaron mma din: abakan Nadab, ne
Abihu, Eleasar ne Itamar. 3 Eyinom
ne Aaron mma, asɔfo a wɔsraa wɔn
ngo a wɔde hyɛɛ wɔn nsa sɛ wonni
asɔfo no din. 4 Na Nadab ne Abihu
wuwui, Awurade anim, sɛ wɔde ogya
foforo bi kɔɔ Awurade anim, Sinai sare
so no, na wɔannya mma; na Eleasar
ne Itamar dii asɔfo wɔn agya Aaron
anim.
5 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
6 Fa Lewi abusuakuw no bra, na fa
wɔn begyina ɔsɔfo Aaron anim, na
wɔnsom no, 7 na wɔnyɛ ɔno ne asafo
no nyinaa adwuma mma wɔn, ahyiae
ntamadan no anim, trabea no ho som
mu, 8 na wɔnhwɛ ahyiae ntamadan no
mu nneɛma nyinaa so, nyɛ Israelfo
nnwuma mma wɔn, trabea no ho som
mu. 9 Na fa Lewifo no ma Aaron ne
ne mma no, wɔde wɔn ama no koraa
afi Israelfo mu. 10 Na Aaron ne
ne mma no de, yi wɔn si hɔ na wonkura
wɔn asɔfodi no mu; na ɔhɔho biara a
otwiw bɛn ho no, wónkum no.
11 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 12 Na me de, hwɛ, mafa Lewifo no
mafi Israelfo mu masi Israelfo mu
mmakan a wobue ɔyafunu ano no
nyinaa ananmu, enti Lewifo no ayɛ me
dea. 13 Na mmakan nyinaa yɛ me
dea; da a meboboɔ Misraim asase so
mmakan nyinaa no, meyɛɛ Israel mu
mmakan nyinaa kronkron mefae, efi
onipa so kosi afieboa so; wɔyɛ me dea:
Mene Awurade.
14 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose,
Sinai sare so sɛ: 15 Kan Lewi mma no
sɛnea wɔn mpanyinfi ne wɔn mmusua
te, mmarima a wɔadi ɔsram ne akyiri
nyinaa, kan wɔn. 16 Na Mose nam
Awurade asɛm no so kan wɔn sɛnea
ɔhyɛɛ no no. 17 Na eyinom ne Lewi
mma sɛ wɔn din te: Gerson ne Kehat
ne Merari. 18 Na eyinom ne Gerson
mma din, sɛ wɔn mmusuakuw te: Libni
ne Simei. 19 Na Kehat mma sɛ wɔn
mmusua te ne: Amram ne Isehar,
Hebron ne Usiel. 20 Na Merari mma
sɛ wɔn mmusua te ne: Mahli ne Musi.
Eyinom ne Lewi mmusua no sɛ wɔn
mpanyinfi te.
21 Gerson de ne Libni abusua ne
Simei abusua; eyinom ne Gersonfo
mmusua no. 22 Wɔn mu wɔn a wɔkan
wɔn no, mmarima a wɔadi ɔsram ne
akyiri nyinaa, wɔn a wɔkan wɔn no si
mpemnson ne ahannum. 23 Na Ger-
sonfo mmusua yi, trabea no akyi na
wɔbɔɔ nsra wɔ atɔe fam. 24 Na
Gersonfo fi bapɔmma ne Lael ba
Eliasaf. 25 Na nea Gerson mma nhwɛ
so, ahyiae ntamadan no ho, ne trabea no
ne ntamadan no, ne nkataso ne ahyiae
ntamadan no ano nkataano no, 26 ne
adiwo no ho mmɔhoɔ no ne adiwo a
etwa trabea no ne afɔremuka no ho
hyia no ano nkataano ne ne ntampe-
hama, eyinom ho adwuma nyinaa.
27 Na Kehat de ne Amramfo abusua
ne Iseharfo abusua ne Hebronfo abu-
sua ne Usielfo abusua; eyinom ne
Kehatfo mmusua no. 28 Mmarima a
wɔadi ɔsram ne akyiri no nyinaa dodow
si mpemnwɔtwe ne ahansia a wokura
kronkronbea sohwɛ no mu. 29 Kehat
mma no mmusua mmɔ nsra trabea no
nkyɛn, nifa fam. 30 Na Kehatfo
mmusua no agya fi bapɔmma ne Usiel
ba Elisafan. 31 Na nea wɔnhwɛ ne
adaka no ne ɔpon no ne kaneadua no
ne afɔremuka no ne kronkronbea hɔ
nneɛma a wɔde som no nyinaa ne
mmɔhoɔ no ne ɛho adwuma nyinaa.
32 Na Lewi mmapɔmma mu panyin
ne ɔsɔfo Aaron ba Eleasar, ɔne wɔn a
wokura kronkronbea sohwɛ mu no so-
difo.

32 Num 1, 46. 33 Num 1, 48–49. 34 Num 2, 2. — 1 Ex 6, 23. 4 Lev 10, 1–2. 6 Ex 32, 29. 8 Num 4. 10 Num 1, 51. 12 Num 8, 16; Ex 13, 2. 17 Ex 6, 16–19; 26, 57–64. 30 Lev 10, 4. 31 Num 7, 9.

33 Merari de ne Mahli abusua ne
Musi abusua; eyinom ne Merari
mmusua no. 34 Na wɔn a wɔkan wɔn
no, mmarima a wɔadi ɔsram ne akyiri
no nyinaa dodow si mpemnsia ne
ahanu. 35 Na Merari mmusua no
agya fi bapɔmma ne Abihail ba Suriel.
Trabea no nkyɛn na wɔmmɔ wɔn nsra
benkum fam. 36 Na Merari mma hwɛ
adwuma ne trabea no ntaaboo ne ne
mmeae ne n'adum ne ne nnyinaso ne
ɛho nneɛma nyinaa ne ɛho adwuma
nyinaa, 37 ne adiwo no ho adum a
ehyia ho no ne ne nnyinaso ne ɛho
mmofunnua ne ɛho ntampehama.
38 Na wɔn a wɔmmɔ nsra trabea no
anim, anim fam, ahyiae ntamadan no
anim, apuei no, ne Mose ne Aaron ne
ne mmabarima a wokura kronkronbea
sohwɛ mu ma Israelfo no; na ɔhɔho a
otwiw bɛn no, wonkum no. 39 Lewifo
a wɔkan wɔn a Mose ne Aaron nam
Awurade asɛm so kan wɔn sɛ wɔn
mmusua te no, mmarima a wɔadi
ɔsram ne akyiri no nyinaa si ɔpeduonu
abien.

*Lewifo gye mmakan*

40 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Kan Israelfo mu mmakan mmarima
a wɔadi ɔsram ne akyiri nyinaa, na bu
wɔn din dodow ano; 41 na fa Le-
wifo ma me—mene Awurade—fa si
Israelfo mu mmakan nyinaa ananmu,
ne Lewifo afieboa, si Israelfo afie-
boa mmakan nyinaa ananmu. 42
Na Mose kan Israelfo mu mmakan
nyinaa sɛnea Awurade hyɛɛ no no.
43 Na mmakan mmarima a wɔadi
ɔsram ne akyiri no nyinaa din dodow,
sɛ wɔn a wɔkan wɔn no te no ano si
ɔpeduonu abien ne ahanu aduɔson
abiɛsa.
44 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 45 Fa Lewifo si Israelfo mu
mmakan nyinaa ananmu ne Lewifo
afieboa si wɔn afieboa ananmu, na
Lewifo nyɛ me dea: Mene Awurade.
46 Na Israelfo mmakan mu nnipa
ahanu aduɔson abiɛsa a wɔboro Lewifo
so no agyede de, 47 gye obiara nnwe-
tɛbona anum, sɛnea kronkronbea dwe-
tɛbona te na gye, gera aduonu nyɛ
dwetɛbona biako; 48 na fa dwetɛ a ɛyɛ
wɔn a wɔboro wɔn so no agyede no ma
Aaron ne ne mma. 49 Na Mose
gyigyee dwetɛ no wɔn a wɔboro wɔn a
Lewifo gyee wɔn no so hɔ. 50 Israelfo
mmakan hɔ na ogyigyee dwetɛ no,
apem ahasa aduosia anum, sɛnea kron-
kronbea dwetɛbona te. 51 Na Mose
nam Awurade asɛm so de wɔn a
wɔagye wɔn no ti dwetɛ no maa Aaron
ne ne mma, sɛnea Awurade hyɛɛ Mose
no.

## Ti 4

*Lewifo som*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose ne
Aaron sɛ: 2 Bu Kehat mma no ano fi
Lewi mma no mu, sɛnea wɔn mmusua
ne wɔn mpanyinfi te, 3 fa fi nea wadi
mfe aduasa de rekɔ no so kosi nea wadi
mfe aduonum so, wɔn a wobetumi akɔ
ɔsa nyinaa, na wɔnyɛ m'adwuma
ahyiae ntamadan no mu.
4 Eyi ne Kehat mma no ahyiae
ntamadan no mu som adwuma: akro-
nkronne mu adekronkron no. 5 Na sɛ
nsra no rebetu a, Aaron ne ne mma
mmra mmeyi ntwamu mmɔhɔɔ no, na
wɔmfa nkata adanse adaka no ho,
6 na wɔmfa sukraman nhoma nkataso
nto so, na wɔmfa bibitama mũ ntrɛw so,
na wɔmfa ne mpoma no nwurawura
mu. 7 Na wɔmfa bibitama nkata anim
pon no so, na wɔmfa nsanka no ne
nsankawa ne nkora ne nkuruwa a wɔde
hwie no nsisi so, na daa abodoo no
nsisi so; 8 na wɔmfa tankɔkɔɔ ntrɛw
nneɛma no so, na wɔmfa sukraman
nhoma nkataso nkata ho, na wɔmfa ne
mpoma nwurawura mu. 9 Na wɔmfa
bibitama nkata kaneadua no ne
n'akanea ne n'adabaw ne ne nsõ
nkukuwa ne ne ngo ntoa a wɔde som no
nyinaa ho. 10 Na wɔmfa ɛno ne ɛho
ade nyinaa nhyɛ sukraman nhoma
nkataso mu, na wɔmfa nto mpata so.
11 Na wɔmfa bibitama ntrɛw sika
afɔremuka no so, na wɔmfa sukraman
nhoma nkataso nkata ho, na wɔmfa ne
mpoma nwurawura mu. 12 Na wɔmfa
ɔsom nneɛma a wɔde som kronkronbea
hɔ no nyinaa nhyɛ bibitama mu, na
wɔmfa sukraman nhoma nkataso nkata
ho, na wɔmfa nto mpata so. 13 Na
afɔremuka no, wɔnsesaw so nsõ ngu,
na wɔmfa ntama a ɛbere dum ntrɛw so,
14 na wɔmfa ɛho nneɛma a wɔde som

---

38 Num 3, 10. 45 Num 3, 12. 46 Num 3, 39, 43. — 3 Num 8, 24.
9 Ex 25, 31.

so nyinaa, nsrama kukuwa ne adinam
ne sesaw ade ne nkora no, afɔremuka
no ho nneɛma nyinaa, na wɔmfa sukra-
man nhoma nkataso ntrɛw so, na
wɔmfa ɛho mpoma no nwurawura mu.
15 Na nsra no rebetu na Aaron ne ne
mma no wie akronkronne no ne kron-
kronbea nneɛma no nyinaa ho kata a,
ɛno akyi ansa na Kehat mma no nhyɛn
mu nkɔma so, na wɔanka akronkronne
no amma wɔanwuwu. Eyi ne Kehat
mma adesoa, ahyiae ntamadan no mu.
16 Na ɔsɔfo Aaron ba Eleasar
ahwɛde ne kanea ngo ne nnuhuam ne
daa aduan afɔre ne ɔsra ngo no, trabea
no nyinaa ne nea ɛwɔ mu nyinaa ne
kronkronbea hɔ ne ɛho nneɛma so hwɛ.
17 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
ne Aaron sɛ: 18 Munntwa Kehatfo
mmusua mu abusuakuw no mmfi
Lewifo mu, na eyi na monyɛ mma wɔn,
19 na wɔanya nkwa na wɔanwuwu sɛ
wɔabɛn akronkronne mu adekronkron
no: Aaron ne ne mma no nhyɛn mu, na
wɔmfa wɔn nsisi wɔn adwuma ne wɔn
nnosoa ho; 20 na wɔn de, wɔnnhyɛn
mu mmfa wɔn ani mmmɛbɔ akron-
kronne no so, na wɔanwuwu.
21 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 22 Bu Gerson mma no nso ano sɛ
wɔn mpanyinfi ne wɔn mmusua te;
23 kan wɔn fi nea wadi mfe aduasa de
rekɔ so kosi nea wadi mfe aduonum
so, wɔn a wobetumi akɔ ɔsa nyinaa, na
wɔnsom ahyiae ntamadan no ho som.
24 Eyi ne Gersonfo mmusua no som a
wɔnsom ne nneɛma a wɔnsoa, 25 wɔn
na wɔnsoa: trabea no ntama no ne
ahyiae ntamadan no, ne nkataso nè
sukraman nkataso a ɛwɔ so no, ne
ahyiae ntamadan no ano nkataano no,
26 ne adiwo no ho mmɔhɔɔ ne adiwo
a etwa trabea ne afɔremuka no ho hyia
no abobow ano nkataano no, ne ne
ntampehama ne ɛho adwuma ho nneɛma
nyinaa; na wɔnyɛ ho adwuma a ehia sɛ
wɔyɛ nyinaa. 27 Aaron ne ne mma asɛm
so na Gersonfo mma no nyɛ wɔn adwuma
nyinaa, wɔn nnosoa nyinaa ne wɔn
adwuma no nyinaa fam; na momfa wɔn
nnosoa nyinaa nhyɛ wɔn nsa na wɔnhwɛ
so. 28 Eyi ne Gersonfo mma mmusua
no ahyiae ntamadan no mu som
adwuma, na wɔn adwuma no so hwɛ
wɔ ɔsɔfo Aaron ba Itamar nsam.
29 Merari mma no nso, kan wɔn sɛ
wɔn mmusua ne wɔn mpanyinfi te.
30 Kan wɔn fi nea wadi mfe aduasa de
rekɔ so kosi nea wadi mfe aduonum
so, obiara a obetumi akɔ ɔsa no, na
wɔnyɛ ahyiae ntamadan no ho adwuma.
31 Na eyi ne nnosoa a wɔnsoa sɛ wɔn
ahyiae ntamadan no mu adwuma:
Trabea no ntaaboo ne ne mmeae ne
n'adum ne ne nnyinaso, 32 ne adiwo
a ehyia ho no adum ne ne nnyinaso ne
ne mmofunnua ne ne ntampehama ne
ɛho nneɛma ne nea ɛkeka ho nyinaa;
na monkan nneɛma a wɔnsoa no mmobɔ
din mfa nhyɛ wɔn nsa. 33 Eyi ne
Merari mma mmusua no adwuma, wɔn
ahyiae ntamadan no mu adwuma
nyinaa, wɔ ɔsɔfo Aaron ba Itamar nsam.
34 Na Mose ne Aaron ne asafo no
mu mmapɔmma no kɔkan Kehatfo mma
no sɛ wɔn mmusua ne wɔn mpanyinfi
te, 35 wɔde fi nea wadi mfe aduasa so
de kosi nea wadi mfe aduonum so, wɔn
a wobetumi akɔ ɔsa nyinaa, sɛ wɔnyɛ
ahyiae ntamadan no mu adwuma.
36 Na wɔn nnipa a wɔkan wɔn wɔn
mmusua no so si mpennu ahanson
aduonum. 37 Eyinom ne Kehatfo
mmusua mu nnipa a wɔkan wɔn, wɔn
a wɔsom ahyiae ntamadan no mu
nyinaa a Mose ne Aaron nam Awurade
asɛm a ɛwɔ Mose nsam so kan wɔn.
38 Na Gerson mma mu nnipa a
wɔkan wɔn sɛ wɔn mmusua ne wɔn
mpanyinfi te, 39 fi nea wadi mfe
aduasa so de kosi nea wadi mfe
aduonum so, wɔn a wobetumi akɔ ɔsa
nyinaa, sɛ wɔnyɛ ahyiae ntamadan no
mu adwuma: 40 wɔn nnipa a wɔkan
wɔn wɔn mmusua ne wɔn mpanyinfi so
si mpennu ahansia aduasa. 41
Eyinom ne Gerson mma mmusua mu
nnipa a wɔkan wɔn, wɔn a wɔsom ahyiae
ntamadan no mu nyinaa a Mose ne
Aaron nam Awurade asɛm so kan wɔn.
42 Na Merari mma mu nnipa a wɔkan
wɔn sɛ wɔn mmusua ne wɔn mpanyinfi
te, 43 fi nea wadi mfe aduasa so de
kosi nea wadi mfe aduonum so, wɔn a
wobetumi akɔ ɔsa nyinaa, sɛ wɔnyɛ
ahyiae ntamadan no mu adwuma,
44 wɔn nnipa a wɔkan wɔn, sɛ wɔn
mmusua te, si mpensa ne ahanu.
45 Eyinom ne Merari mma mmusua
mu nnipa a wɔkan wɔn a Mose ne Aaron
nam Awurade asɛm a ɛwɔ Mose nsam
no so kan wɔn.

---

15 Num 7, 9; 2 Sa 6, 6–7. 20 1 Sa 6, 19.

46 Nnipa a wɔkan wɔn no nyinaa a
Mose ne Aaron ne Israel mmapɔmma
no kan wɔn, Lewifo no, sɛ wɔn mmusua
ne wɔn mpanyinfi te, 47 fi nea wadi
mfe aduasa so de kosi nea wadi mfe
aduonum so, wɔn a wotumi yɛ ɔsom
adwuma anaa nnesoasoa adwuma
ahyiae ntamadan no mu no, 48 wɔn
nnipa a wɔkan wɔn no si mpemnwɔ-
twe ahannum aduɔwɔtwe. 49 Sɛnea
Awurade nam Mose so hyɛɛ no na
wɔde wɔn sisii wɔn som adwuma ne
wɔn nnosoa ne nea wɔde hyehyɛɛ wɔn
nsa no so mmiako mmiako, sɛnea
Awurade hyɛɛ Mose no.

## Ti 5

*Woyi wɔn a wɔn ho ntew*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Hyɛ Israelfo na wontu akwatafo
nyinaa ne wɔn a wɔn ho sen nyinaa ne
obiara a ɔde funu agu ne ho fĩ no mfi
nsra no mu. 3 Ɔbarima ne ɔbea
nyinaa na muntu wɔn, nsra no akyi na
muntu wɔn nkɔ, na wɔangu mo nsra a
mete mu wɔ mo mu no ho fĩ. 4 Na
Israelfo no yɛɛ saa, na wotutuu wɔn
kɔɔ nsra no akyi; sɛnea Awurade kasa
kyerɛɛ Mose no, saa na Israelfo no yɛe.

*Asodide*

5 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
6 Kasa kyerɛ Israelfo sɛ: Ɔbarima
anaa ɔbea yɛ bɔne a onipa bi yɛ de fom
Awurade na ɔkra no di sõ a, 7 wɔmpae
mu nka wɔn bɔne a wɔayɛ no, na ontua
n'asodide no aboten mfa abupɛn anum
mu biako nto so, na ɔmfa mma nea
wafom no adi sõ no. 8 Na sɛ onipa
no nni bogya a ɔbɛn no bi a wɔde
asodide no bɛma no a, wɔmfa asodide
a ɛyɛ Awurade dea no mma ɔsɔfo no
nka mpata dwennini a wɔde rebɛpata
ama no no ho. 9 Na ɛsomã ade a ɛwɔ
Israelfo akronkronne a wɔde brɛ
ɔsɔfo no nyinaa mu no nyinaa nyɛ ne
de. 10 Na obiara akronkronne, ɛ́nyɛ
ne de; nea obiara de ma ɔsɔfo no, ne
de ara na ɛ́nyɛ.

*Ninkuntwe ho asɛm*

11 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 12 Kasa kyerɛ Israelfo na ka
kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ ɔbarima bi yere fi
n'akyi na ɔkɔfom no, 13 na ɔbarima bi
ne no da na ne ho ka no, na osiw so ne
kunu anim, na onnim sɛ ne ho agu fĩ
na ɛho dansefo nni hɔ, na wɔankyere
no wɔ so, 14 na ninkuntwe honhom ba
ɔbarima no so na ɔtwe ne yere no ho
ninkunu, na ɔbea no agu ne ho fĩ,—
anaasɛ ninkuntwe honhom ba no so na
ɔtwe ne yere ho ninkunu na ɔbea no
nguu ne ho fĩ a, 15 ɛnde ɔbarima no
mfa ne yere no mmra ɔsɔfo no nkyɛn,
na ɔmfa ne ho ayɛyɛde, atokosiam efa
abupɛn du mu biako, mmra: onngu so
ngo nanso ɔnnto so ohuamfufu, na ɛyɛ
ninkunu ho aduan afɔre, nkae aduan
afɔre a wɔde kae amumɔyɛ.
16 Na ɔsɔfo no mfa ɔbea no mmra
mmegyina Awurade anim. 17 Na
ɔsɔfo no nsaw nsu kronkron ngu kuku
bi mu, na ɔnsaw trabea hɔ fam mfutuma
bi, na ɔmfa ngu nsu no mu; 18 na ɔsɔfo
no mfa ɔbea no nnyina Awurade anim,
na onyi ne ti so nkataso, na ɔmfa nkae
aduan afɔre a ɛne ninkuntwe aduan
afɔre no nhyɛ ne nsam, na ɔsɔfo no
nkura nsu nwenenwene a ɛde nnome
ba no ne nsam; 19 na ɔsɔfo no mma
onni nsew, na ɔnka nkyerɛ ɔbea no sɛ:
Sɛ ɔbarima bi ne wo nnae ɛ, na sɛ
wumfii wo kunu akyi nkoguu wo ho fĩ
a, wo ho bɛyɛ tɔtorɔtɔɔ afi nsu nwene-
nwene a ɛde nnome ba yi ho; 20 na sɛ
woafi wo kunu akyi, na sɛ wo ho agu
fĩ na woama obi ho aka wo sɛ wo kunu
a,—21 na ɔsɔfo no mma ɔbea no nni
nsew, na ɔsɔfo no nka nkyerɛ ɔbea no
sɛ: Awurade mfa wo nyɛ nnome ne
ntam, wo man mu, sɛ Awurade bɛma
w'asen atotɔ mu na wo yafunu ahon;
22 na nsu a ɛde nnome ba yi ahyɛn wo
nsono mu ahon wo yafunu na w'asen
atotɔ mu! Na ɔbea no nka sɛ: Amen,
amen!
23 Na ɔsɔfo no nkyerɛw nnome yi
ngu nhoma so, na ɔnhohoro ngu nsu
nwenenwene no mu, 24 na ɔmma ɔbea
no nnom nsu nwenenwene a ɛde
nnome ba no, na nsu a ɛde nnome ba no
nkɔ no mu nkɔyɛ nwenenwene. 25 Na
ɔsɔfo no nnye ɔbea no nsam ninkuntwe
ho aduan afɔre no, na onhim aduan
afɔre no Awurade anim, na ɔmfa mmɛn
afɔremuka no; 26 na ɔsɔfo no nsaw
aduan afɔre no nsa ma nyɛ nkae ade,
na ɔnhyew wɔ afɔremuka no so, na ɛno

---

2 Lev 13, 46; 15, 2. 3 Num 12, 14; 35, 34. 6 Lev 6, 2–7. 9 Num 18, 8.
17 Ex 30, 18.

akyi no ɔmma ɔbea no nnom nsu no.
27 Na sɛ ɔma ɔnom a, ɛbɛba sɛ, sɛ
wagu ne ho fĩ na wayɛ ne kunu bɔne
a, ɛnde nsu a ɛde nnome ba no bɛhyɛn
no mu akɔyɛ no nwene, na ne yafunu
ahon na n'asen atotɔ mu, na ɔbea no
adan nnome, ne man mu. 28 Na sɛ
ɔbea no ho nguu fĩ ɛ, na ne ho tew a,
ɛnde ne ho bɛyɛ tɔtorɔtɔɔ, na wanya mma.
29 Eyi ne ninkuntwe ho mmara. Sɛ
ɔbea bi fi ne kunu akyi kogu ne ho fĩ
30 anaasɛ ninkuntwe honhom ba
ɔbarima bi so na ɔtwe ne yere ho nin-
kunu a, ɔmfa ɔbea no mmegyina
Awurade anim, na ɔsɔfo no nyɛ no
sɛnea mmara yi hyɛ nyinaa. 31 Na
ɔbarima no ho bɛyɛ tɔtorɔtɔɔ afi amu-
mɔyɛ no ho, na ɔbea no asoa n'amu-
mɔyɛ.

## Ti 6

*Ahotuafo ho mmara*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Kasa kyerɛ Israelfo na ka kyerɛ
wɔn sɛ: Sɛ ɔbarima anaa ɔbea bi de ne
ho kɔhyɛ ahotuafo mu hyɛ bɔ sɛ obetua
ne ho ade de ne ho ama Awurade a,
3 ɛnde ontua ne ho bobesa ne nsã
nyinaa; ɔnnnom bobesa a akaw ne nsã
a akaw, na ade biara a wɔde bobe aba
ayɛ nso, ɔnnnom, na bobe aba momono
ne guanee nso, onnni; 4 n'ahotua nna
nyinaa mu, biribiara a wɔde bobe ho
biribi ayɛ, ne nsowee mu aba oo, ɛho
hono oo, onnni.
5 N'ahotua bɔhyɛ nna nyinaa mu no
oyiwan bi nnka ne ti; ɔnyɛ kronkron
nkosi sɛ nna a otuaa ne ho maa Awurade
no bewie du; ónsiw atimúm. 6 Nna
a watua ne ho ade ama Awurade no,
ɔnnkɔ efunu ho. 7 N'agya ne ne na
ne ne nuabarima ne ne nuabea wu mu
mpo, onnkogu ne ho fĩ, efisɛ ne Nya-
nkopɔn ahotua wɔ n'atifi. 8 N'ahotua
nna nyinaa ɔyɛ kronkron ma Awurade.
9 Na sɛ obi kowu mpofirim wɔ ne ho
afrɛso ma ogu n'ahotua ti ho fĩ a, onyi
ne ti n'ahodwira da a ɛne da a ɛto
so ason no. 10 Na ɛda a ɛto so
awotwe no, ɔmfa nturukuku abien anaa
mmorɔnoma mma abien mmrɛ ɔsɔfo
no, ahyiae ntamadan no ano. 11 Na
ɔsɔfo no mfa biako mmɔ bɔne ho afɔre,
na biako nso ómfa nyɛ ɔhyew afɔre, na
ɔmpata mma no sɛ efunu no nti wafom,
na ónyɛ ne ti kronkron bio da no ara.
12 Na ontua ne ho ade mma Awurade
n'ahotua nna no, na ɔmfa oguanten ba
a wadi afe mmra mmɛbɔ asodi ho
afɔre; na kan nna no ayera, efisɛ
n'ahotua no ho agu fĩ.
13 Na eyi ne ɔhotuafo ho mmara:
Ɛda a n'ahotua nna wie du no, wɔmfa
no mmra ahyiae ntamadan no ano,
14 na ɔmfa n'ayɛyɛde mmrɛ Awurade:
oguanten ba a wadi afe a odi mũ biako
mmɛbɔ ɔhyew afɔre, ne oguammere
biako a wadi afe a odi mũ nso mmɛbɔ
bɔne ho afɔre, ne odwennini biako a
odi mũ mmɛbɔ asomdwoe afɔre;
15 ne apiti abodoo, asikresiam tetare
a wɔde ngo afɔtow ne apiti fam a
wɔasra ho ngo berefi ne ɛho aduan
afɔre ne ahwiesa. 16 Na ɔsɔfo no mfa
mmra Awurade anim, na ɔmmɔ ne bɔne
ho afɔre ne ne hyew afɔre. 17 Na
ɔmfa odwennini no mmɔ Awurade
asomdwoe afɔre mpae apiti berefi no
so, na ɔsɔfo no mmɔ n'aduan afɔre ne
n'ahwiesa afɔre. 18 Na ɔhotuafo no
nyi n'ahotua ti, ahyiae ntamadan no
ano, na ɔmfa n'ahotua ti nhwi no ngu
asomdwoe afɔre no ase gya mu. 19 Na
ɔsɔfo no mfa odwennini no basa a
wɔanoa ne berefi no mu apiti tetare
biako ne apiti fam biako ngu ɔhotuafo
a wayi n'ahotua ti no nsam; 20 na
ɔsɔfo no nhim no ohim afɔre Awurade
anim, ɛyɛ kronkron ma ɔsɔfo no, ɛne
ohim yan ne somã srɛ no; ɛno akyi no
ɔhotuafo no nnom bobesa. 21 Eyi ne
mmara a ɛda hɔ ma ɔhotuafo a n'ahotua
no nti wahyɛ n'ayɛyɛde ho bɔ ama
Awurade, de ka nea ne nsa bɛsõ so ho;
sɛ ne bɔ a ɔhyɛe te no, saa na ɔmfa
n'ahotua mmara so nyɛ.

*Nhyira a wɔmfa nhyira ɔman no*

22 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 23 Kasa kyerɛ Aaron ne ne mma
no sɛ: Sɛ munhyira Israelfo nka
nkyerɛ wɔn ni:

24 Awurade nhyira wo, na ɔnhwɛ wo
so;
25 Awurade ntew n'anim nkyerɛ wo,
na ɔnnom wo;
26 Awurade mma n'ani so nhwɛ wo,
na ɔmma wo asomdwoe.

27 Na wɔmfa me din nto Israelfo so,
na me de, mehyira wɔn.

**2** 1 Sa 1, 11. **3** Luk 1, 15. **5** Ate 13, 5. **7** Lev 21, 11. **9** Num 19, 11.
**10** Lev 5, 7. **18** Aso 18, 18. **20** Lev 7, 29–34. **23** Lev 9, 22–23.
**24** Dwom 121. **25** Dwom 80, 3. **26** Dwom 69, 16–17.

## Ti 7

*Mmapɔmma no afɔrebɔ*

Na Mose wiee trabea no si, na ɔsraa
ho ngo, na ɔyɛɛ no ne ɛho nneɛma
nyinaa ne afɔremuka no ne ɛho nneɛma
nyinaa kronkron, na ɔsraa ho ngo na
ɔyɛɛ ho kronkron no, 2 Israel mma-
pɔmma, wɔn mpanyinfi so atitiriw a
wɔyɛ mmusuakuw no asafohempanyin
a wɔhwɛ wɔn a wɔkan wɔn no so no de
ayɛyɛde bae. 3 Na wɔde wɔn ayɛyɛde
baa Awurade anim: nteaseɛnam a ɛso
wɔ nkataso asia ne anantwi dumien;
mmapɔmma baanu de teaseɛnam biako,
na obiara de nantwi biako; na wɔde
baa trabea no anim. 4 Na Awurade
ka kyerɛɛ Mose sɛ: 5 Gye wɔn ayɛyɛde
no, na wɔmfa nyɛ ahyiae ntamadan no
ho adwuma, na fa ma Lewifo no, obiara
sɛnea n'adwuma te. 6 Na Mose de
nteaseɛnam ne anantwi no maa Lewifo
no, 7 ɔde nteaseɛnam abien ne anantwi
anan maa Gerson mma, sɛ wɔn adwuma
te, 8 na ɔde nteaseɛnam anan ne
anantwi awotwe maa Merari mma, sɛ
wɔn adwuma te, wɔ ɔsɔfo Aaron ba
Itamar nsam; 9 na Kehat mma de,
wamma wɔn bi, efisɛ wɔn adwuma ne
sɛ wɔsoa kronkronbea no ho nneɛma
no wɔn mmati so.

10 Na mmapɔmma no de afɔremuka
no adwirade bae, da a wɔsraa ho ngo
no; na mmapɔmma no de wɔn ayɛyɛde
baa afɔremuka no anim. 11 Na Awu-
rade ka kyerɛɛ Mose sɛ: Mmapɔmma
no mfa wɔn afɔremuka dwira ho
ayɛyɛde no mmra mmiako mmiako,
obiara ne ne da.

12 Na nea ɔde n'ayɛyɛde bae da a
edi kan ne Aminadab ba Nahason a ofi
Yuda abusuakuw mu no. 13 Na
n'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako a ano
si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ kora
biako a ano si nnwetɛbona aduɔson,
sɛnea kronkronbea dwetɛbona te;
n'abien no, asikresiam a wɔde ngo
afɔtɔw de rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no
amaama; 14 sika asankawa biako a
ano si nnwetɛbona du a aduhuam ayɛ
no ma; 15 nantwinini biako, odwe-
nnini biako, oguanten ba biako a wadi
afe a wɔde wɔn rekɔbɔ ɔhyew afɔre;
16 ɔpapo biako a wɔde rekɔbɔ bɔne ho
afɔre; 17 ne asomdwoe afɔre de:
anantwi abien, adwennini anum, mpapo
anum, nguanten mma a wɔadi afe afe
anum. Eyi ne Aminadab ba Nahason
ayɛyɛde.

18 Da a etia abien no, Suar ba
Netaneel a ɔyɛ Isakar bapɔmma de
bae. 19 N'ayɛyɛde a ɔde bae ne:
dwetɛ asanka biako a ano si nnwetɛ-
bona ɔha aduasa; dwetɛ kora biako,
nnwetɛbona aduɔson, sɛnea kron-
kronbea dwetɛbona te; n'abien no,
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
20 sika nnwetɛbona du asankawa bia-
ko a aduhuam ayɛ no ma; 21 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguanten
ba biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ
ɔhyew afɔre; 22 ɔpapo biako a wɔde
rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 23 ne asomdwoe
afɔre de: anantwi abien, adwennini
anum, mpapo anum, nguanten mma a
wɔadi afe afe anum. Eyi ne Suar ba
Netaneel ayɛyɛde.

24 Da a ɛto so abiɛsa no, Sebulon
mma bapɔmma Helon ba Eliab. 25
N'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako a
ano si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ
kora biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien
no, asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
26 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 27 nantwinini
biako, odwennini biako, oguanten ba
biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ ɔhyew
afɔre; 28 ɔpapo biako a wɔde rekɔbɔ
bɔne ho afɔre; 29 ne asomdwoe afɔre
de: anantwi abien, adwennini anum,
mpapo anum, nguanten mma a wɔadi
afe afe anum. Eyi ne Helon ba Eliab
ayɛyɛde.

30 Da a ɛto so anan no, Ruben mma
bapɔmma Sedeur ba Elisur. 31 N'ayɛ-
yɛde ne: dwetɛ asanka biako a ano si
nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ kora
biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien no,
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
32 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 33 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguan-
ten ba biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ
ɔhyew afɔre; 34 ɔpapo biako a wɔde
rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 35 ne asomdwoe

---

7 Ex 40, 9–10. **8** Ex 38, 21; Num 4, 28, 33. **9** Num 4, 15. **10** 2 Be 7, 9.
**11** Num 1, 4–16; 2, 3–29.

afɔre de: anantwi abien, adwennini
anum, mpapo anum, nguanten mma a
wɔadi afe afe anum. Eyi ne Sedeur
ba Elisur ayɛyɛde.
36 Da a ɛto so anum no, Simeon mma
bapɔmma Surisadai ba Selumiel. 37
N'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako a
ano si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ
kora biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien no,
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
38 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 39 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguan-
ten ba biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ
ɔhyew afɔre; 40 ɔpapo biako a wɔde
rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 41 ne asom-
dwoe afɔre de: anantwi abien, adwen-
nini anum, mpapo anum, nguanten
mma a wɔadi afe afe anum. Eyi ne
Surisadai ba Selumiel ayɛyɛde.
42 Da a ɛto so asia no, Gad mma
bapɔmma Deguel ba Eliasaf. 43
N'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako a
ano si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ
kora biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien
no, asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
44 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 45 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguan-
ten ba biako a wadi afe a wɔde
rekɔbɔ ɔhyew afɔre; 46 ɔpapo biako a
wɔde rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 47 ne
asomdwoe afɔre de: anantwi abien,
adwennini anum, mpapo anum ne
nguanten mma a wɔadi afe afe anum.
Eyi ne Deguel ba Eliasaf ayɛyɛde.
48 Da a ɛto so ason no, Efraim mma
bapɔmma Amihud ba Elisama. 49
N'ayɛyɛde ne dwetɛ asanka biako a
ano si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ
kora biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien
no, asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
50 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 51 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguan-
ten ba biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ
ɔhyew afɔre; 52 ɔpapo biako a wɔde
rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 53 ne asom-
dwoe afɔre de: anantwi abien, adwen-
nini anum, mpapo anum, nguanten
mma a wɔadi afe afe anum. Eyi ne
Amihud ba Elisama ayɛyɛde.
54 Da a ɛto so awotwe no, Manase
mma bapɔmma Pedahsur ba Gamaliel.
55 N'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako
a ano si nnwetɛbona ɔha aduasa;
dwetɛ kora biako, nnwetɛbona aduɔson,
sɛnea kronkronbea dwetɛbona te;
n'abien no, asikresiam a wɔde ngo
afɔtɔw de rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no
amaama; 56 sika nnwetɛbona du asa-
nkawa biako a aduhuam ayɛ no ma;
57 nantwinini biako, odwennini biako,
oguanten ba biako a wadi afe a wɔde
rekɔbɔ ɔhyew afɔre; 58 ɔpapo biako a
wɔde rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 59 ne
asomdwoe afɔre de: anantwi abien,
adwennini anum, mpapo anum, ngua-
nten mma a wɔadi afe afe anum. Eyi
ne Pedahsur ba Gamaliel ayɛyɛde.
60 Da a ɛto so akron no, Benyamin
mma bapɔmma Gideoni ba Abidan.
61 N'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako
a ano si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ
kora biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien no,
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
62 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 63 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguan-
ten ba biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ
ɔhyew afɔre; 64 ɔpapo biako a wɔde
rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 65 ne asomdwoe
afɔre de: anantwi abien, adwennini
anum, mpapo anum, nguanten mma a
wɔadi afe afe anum. Eyi ne Gideoni ba
Abidan ayɛyɛde.
66 Da a ɛto so du no, Dan mma
bapɔmma Amisadai ba Ahieser. 67
N'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako a
ano si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ
kora biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien
no, asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
68 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 69 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguan-
ten ba biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ
ɔhyew afɔre; 70 ɔpapo biako a wɔde
rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 71 ne asom-
dwoe afɔre de: anantwi abien, adwen-
nini anum, mpapo anum, nguanten
mma a wɔadi afe afe anum. Eyi ne
Amisadai ba Ahieser ayɛyɛde.
72 Da a ɛto so dubiako no, Aser mma
bapɔmma Okran ba Pagiel. 73 N'ayɛ-
yɛde ne: dwetɛ asanka biako a ano si
nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ kora

biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien no,
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
74 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 75 nantwi-
nini biako, odwennini biako, oguan-
ten ba biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ
ɔhyew afɔre; 76 ɔpapo biako a wɔde
rekɔbɔ bɔne ho afɔre; 77 ne asom-
dwoe afɔre de: anantwi abien, adwen-
nini anum, mpapo anum, nguanten
mma a wɔadi afe afe anum. Eyi ne
Okran ba Pagiel ayɛyɛde.
78 Da a ɛto so dumien no, Naftali
mma bapɔmma Enan ba Ahira. 79
N'ayɛyɛde ne: dwetɛ asanka biako a
ano si nnwetɛbona ɔha aduasa; dwetɛ
kora biako, nnwetɛbona aduɔson, sɛnea
kronkronbea dwetɛbona te; n'abien no,
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw de
rekɔyɛ aduan afɔre ayeyɛ no amaama;
80 sika nnwetɛbona du asankawa biako
a aduhuam ayɛ no ma; 81 nantwinini
biako, odwennini biako, oguanten ba
biako a wadi afe a wɔde rekɔbɔ ɔhyew
afɔre; 82 ɔpapo biako a wɔde rekɔbɔ
bɔne ho afɔre; 83 ne asomdwoe afɔre
de: anantwi abien, adwennini anum,
mpapo anum, nguanten mma a wɔadi
afe afe anum. Eyi ne Enan ba Ahira
ayɛyɛde.
84 Eyi ne afɔremuka no da a wɔsra ho
ngo no adwirade a efi Israel mmapɔ-
mma no nsam: dwetɛ nsanka dumien,
dwetɛ nkora dumien, sika nsankawa
dumien; 85 asanka no biako yɛ nnwe-
tɛbona ɔha aduasa, na kora biako yɛ
aduɔson, na nneɛma yi dwetɛ nyinaa
ano si nnwetɛbona mpennu ahannan,
sɛnea kronkronbea dwetɛbona te;
86 sika nsankawa a aduhuam ayeyɛ no
amaama dumien; asankawa no biako
ano si nnwetɛbona du, sɛnea kron-
kronbea dwetɛbona te, na nsankawa
no sika nyinaa si nnwetɛbona ɔha
aduonu. 87 Ɔhyew afɔre anantwi no
nyinaa si anantwinini dumien, adwen-
nini dumien, nguanten mma a
wɔadi afe afe dumien ne wɔn nnuan
ayɛyɛde ne bɔne ho afɔre mpapo du-
mien; 88 na asomdwoe afɔre anantwi
no nyinaa si anantwinini aduonu anan,
adwennini aduosia, mpapo aduosia,
nguanten mma a wɔadi afe afe aduosia.
Eyi ne afɔremuka no sra akyi adwirade.
89 Na Mose hyɛn ahyiae ntamadan
no mu sɛ ɔne Awurade rekɔkasa no,
ɔtee ɛnne no sɛ ɛkasa kyerɛ no fi mpata
agua a ɛwɔ adanse adaka no so no so
wɔ kerubim abien no ntam; na ɔkasa
kyerɛɛ no.

## Ti 8

*Akanea no sɔbea*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Kasa kyerɛ Aaron na ka kyerɛ no sɛ:
Wode akanea no sisi so a, akanea ason
no nnɛw wɔ kaneadua no so nkyerɛ
anim. 3 Na Aaron yɛɛ saa: ɔde
akanea no sisii kaneadua no so kyerɛɛ
anim, sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no.
4 Na eyi ne kaneadua no yɛbea: ɛyɛ
sika a wɔaboro; efi n'ase kosi ne
nhwiren so, ɛyɛ [sika] a wɔaboro ara
nko; sɛ nhwɛso a Awurade maa Mose
hwɛe no te no, saa ara na ɔyɛɛ kaneadua
no.

*Lewifo dwira*

5 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
6 Yi Lewifo fi Israelfo mu, na dwira
wɔn. 7 Na sɛ yɛ wɔn fa dwira wɔn
ni: Fa bɔneyi nsu pete wɔn so, na
wɔmfa oyiwan nyiyi wɔn ho nyinaa, na
wɔnhoro wɔn ntade, na wɔmfa ntew
wɔn ho. 8 Na wɔmfa nantwinini ne
ɛho aduan afɔre, asikresiam a wɔde
ngo afɔtɔw; na fa nantwinini foforo
nso a wɔde bɛbɔ bɔne ho afɔre.
9 Na fa Lewifo no bra ahyiae ntamadan
no ano, na ma Israelfo asafo mũ no
nyinaa mmɛbɔ gua; 10 na fa Lewifo
no bra Awurade anim, na Israelfo no
mfa wɔn nsa ngu Lewifo no so: 11 na
Aaron nhim Lewifo no, Awurade anim,
sɛ ohim afɔre a efi Israelfo nsam,
na wɔntra ase nyɛ Awurade som
adwuma. 12 Na Lewifo no mfa wɔn
nsa ngu anantwi no atifi, na fa biako
bɔ bɔne ho afɔre, na fa biako nso bɔ
Awurade hyew afɔre, na pata ma
Lewifo no. 13 Na fa Lewifo no
gyina Aaron ne ne mma no anim, na
him wɔn yɛ ohim afɔre ma Awurade.
14 Na tew Lewifo no fi Israelfo mu,
na Lewifo no mmɛyɛ me de. 15 Ɛno
akyi ansa na Lewifo no mmra mmɛsom
ahyiae ntamadan no ho. Na tew wɔn
ho, na him wɔn yɛ ohim afɔre, 16 efisɛ

89 Ex 25, 21–22; 1 Sa 3, 3–14. — 2 Ex 25, 31–40. 6 Mal 3, 3. 7 Num 5, 17;
19, 9, 17; Lev 14, 8. 11 Num 8, 21. 14 Num 3, 45. 16 Num 3, 12.

ɔma na wɔde wɔn ama me afi Israelfo
mu; mede wɔn masi ade a ebue yafunu
ano nyinaa, Israelfo mu mmakan
nyinaa, ananmu mafa. 17 Na Israelfo
mu mmakan nyinaa, nnipa mu oo,
afieboa mu oo, wɔyɛ me dea: da a
meboboɔ Misraim asase so mmakan
nyinaa no na meyɛɛ wɔn kronkron
mefae; 18 na mafa Lewifo no masi
Israelfo mu mmakan nyinaa ananmu;
19 na mede Lewifo no mama Aaron
ne ne mma sɛ akyɛde afi Israelfo mu
sɛ wɔnyɛ Israelfo adwuma, ahyiae
ntamadan no mu, na wɔmpata mma
Israelfo, na Israelfo no rebɛn kron-
kronbea hɔ a, ɔhaw bi amma Israelfo
no so.
20 Na Mose ne Aaron ne Israelfo
asafo mũ no nyinaa yɛɛ Lewifo no sa;
sɛ Awurade hyɛɛ Mose maa Lewifo no
nyinaa no, saa na Israelfo no yɛɛ wɔn.
21 Na Lewifo no yii wɔn ho bɔne, na
wɔhoroo wɔn ntade, na Aaron him wɔn
sɛ ohim afɔre, Awurade anim, na Aaron
pata maa wɔn de dwiraa wɔn ho.
22 Ɛno akyi na Lewifo no bae bɛyɛɛ
wɔn som adwuma ahyiae ntamadan
no mu, Aaron ne ne mma no anim;
sɛnea Awurade hyɛɛ Mose, Lewifo no
ho no, saa na wɔyɛɛ wɔn.
23 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 24 Eyi ne Lewifo no de: Wɔn a
wɔadi mfirihyia aduonu anum ne
akyiri no mmra mmɛyɛ ahyiae ntama-
dan no ho som mu adwuma no. 25 Na
wɔn a wɔadi mfe aduonum no mfi
adwuma no mu, na wɔnnyɛ bio. 26
Nanso wonni mmoa wɔn nuanom no,
ahyiae ntamadan no mu, nkura ɛsohwɛ
no mu bi, na ɔsom adwuma no na
wɔnnyɛ. Saa na yɛ ma Lewifo no,
wɔn asɛde no ho.

## Ti 9

*Wɔka twam afahyɛdi ho asɛm bio*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose Sinai
sare so, wɔn Misraim asase so fi afe a
ɛto so abien sram a edi kan no mu sɛ:
2 Ma Israelfo nni twam no ne bere
mu. 3 Ɔsram yi da a ɛto so dunnan
no anwummere, munni no ne bere mu;
n'ahyɛde ne n'akwan nyinaa so na
munni. 4 Na Mose ka kyerɛɛ Israelfo
no sɛ wonni twam no. 5 Na wodii
twam no ɔsram a edi kan no da a ɛto so
dunnan no anwummere, Sinai sare so;
sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no nyinaa,
saa na Israelfo no yɛe.
6 Na mmarima bi wɔ hɔ a wɔn ho
akum funu bi ho, na wɔantumi anni
twam no da no; na wɔbaa Mose ne
Aaron anim da no ara; 7 na mmarima
no ka kyerɛɛ no sɛ: Yɛn de, yɛn ho
akum funu bi ho; dɛn nti na wɔkame
yɛn sɛ yɛmmfa yɛn ayɛyɛde mmmrɛ
Awurade ne bere mu wɔ Israelfo mu?
8 Na Mose ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Munnyina
hɔ na minkotie nea Awurade bɛhyɛ
ama mo. 9 Na Awurade kasa kyerɛɛ
Mose sɛ: 10 Kasa kyerɛ Israelfo no sɛ:
Sɛ mo anaa mo asefo mu bi ho kum
efunu bi ho anaasɛ ɔwɔ akwantu mu
akyirikyiri a, onni twam mma Awurade
ara. 11 Ɔsram a ɛto so abien no da a
ɛto so dunnan anwummere na wonni;
apiti ne fan nwenenwene na wɔmfa
nni: 12 wonnnyaw bi nnkosi anɔpa
na wommmu ne dompe bi; wonni no
twam no ho ahyɛde no nyinaa so. 13
Na nea ne ho tew na ontuu kwan na
ɔpa twam no di no, wobetwa ɔkra no
afi ne man mu akyene, efisɛ wamfa
Awurade ayɛyɛde no amma ne bere
mu; saa onipa no nsoa ne bɔne. 14 Na
sɛ ɔhɔho bi bɛsoɛ mo mu a, onni twam
mma Awurade: twam ahyɛde ne ne
yɛbea no so na onni; ɔhɔho oo, asase
no soni oo, ahyɛde biako na ɛnna hɔ
mma mo.

*Omununkum no kyerɛ Israelfo kwan*

15 Na ɛda a wɔmaa trabea no so sii
hɔ no, omununkum no bɛkataa adanse
ntamadan no trabea no so, na anadwofa,
wɔhwɛ a, ɛdɛw sɛ ogya, trabea no so, de
kosi anɔpa. 16 Saa na ɛyɛ daa: omu-
nunkum no kata [so awia] na ogya no
pue anadwo. 17 Na sɛ omununkum
no ma ne ho so fi ntamadan no so a, na
Israelfo no tu; na nea omununkum no
gyina no, ɛhɔ na Israelfo no bɔ nsra.
18 Awurade anom asɛm so na Israelfo
no nam tu, na Awurade anom asɛm so
na wɔnam bɔ nsra; nna a omununkum
no tra trabea no so nyinaa, wɔtra
nsram. 19 Na mpo sɛ omununkum
no di trabea no so nna pii a, Israelfo
no yɛ Awurade ahyɛde, na wontu.
20 Na sɛ ebia omununkum no tra

17 Ex 13, 2. 19 Num 3, 9. 21 Num 8, 11. 24 Num 4, 3, 23, 30, 47. —
2 Ex 12; Lev 23, 5. 6 Num 19, 11. 15 Ex 40, 34–38.

trabea no so nna kakraa bi a, Awurade
anom asɛm so na wɔnam bɔ nsra, na
Awurade anom asɛm so na wɔnam tu.
21 Na sɛ ebia omununkum no gyina
fi anwummere kosi anɔpa na ɛma ne
ho so anɔpa a, wotu; anaasɛ awia ne
anadwo na omununkum no ma ne ho so
a, wotu; 22 na sɛ nnanu, sɛ ɔsram, sɛ
nna bebree, na omunkum no di trabea
no so a esi so ara a, Israelfo no tra
nsram na wontu; na sɛ ɛma ne ho so a,
na wotu. 23 Awurade anom asɛm so
na wɔnam bɔ nsra, na Awurade anom
asɛm so na wɔnam tu; Awurade ahyɛde
na wɔyɛe, sɛnea Awurade nam Mose
so hyɛe no.

## Ti 10

*Dwetɛ ntorobɛnto no*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Yɛ dwetɛ ntorobɛnto abien fa,
[dwetɛ] a wɔaboro na fa yɛ, na wɔde
afrɛ asafo no aba, na wɔde ama wɔatu
nsraban no akɔ. 3 Na sɛ wɔhyɛn
n'abien nyinaa a, asafo no nyinaa ano
nhyia wo nkyɛn ahyiae ntamadan no
ano. 4 Na sɛ wɔhyɛn biako a, mma-
pɔmma a wodi Israel apem apem so
atitiriw no mmehyia wo nkyɛn. 5 Na
sɛ mohyɛn osebɔ a, nsra a ɛdeda anim
fam no ntutu; 6 na sɛ mohyɛn osebɔ
to so abien a, nsra a ɛdeda nifa fam no
ntutu: wɔrebetu no, osebɔ na wɔnhyɛn.
7 Na sɛ wɔrebɛma asafo no abɔ gua a,
monhyɛn, nanso ɛnyɛ osebɔ. 8 Na
Aaron mma asɔfo no na wɔnhyɛn ntoro-
bɛnto no; na ɛnyɛ mo daa ahyɛde mo
awo ntoatoaso nyinaa mu 9 Na sɛ
morekɔ ɔsa mo asase so ne ahohiafo a
wohiahia mo ho akɔko a, ɛnde momfa
ntorobɛnto nhyɛn osebɔ, na wɔnkae
mo, Awurade mo Nyankopɔn anim,
na wonnye mo nkwa, mo atamfo no
nsam. 10 Na mo anigye nna ne mo
afã a mohyɛ ne mo asram foforo no mu
nso monhyɛn ntorobɛnto, mo hyew
afɔre ne mo asomdwoe afɔre no so, na
ɛnyɛ nkae mma mo, mo Nyankopɔn
anim. Mene Awurade mo Nyankopɔn.

*Israelfo fi Sinai kɔ Paran*

11 Na afe a etia abien no sram a etia
abien no da a ɛto so aduonu no, omu-
nunkum no maa ne ho so fii adanse
trabea no so. 12 Na Israelfo no tutuu
wɔn nsra siim fii Sinai sare so, na
omununkum no kogyinaa Paran sare
so. 13 Na eyi ne nea edi kan a wɔnam
Awurade asɛm a ɛnam Mose so no so
tui.

14 Na Yuda mma nsra ɔfrankaa no
tui kan, sɛ wɔn dɔm ahorow te; na ne
dɔm no so na Aminadab ba Nahason
di; 15 na Isakar mma abusuakuw dɔm
no so na Suar ba Netaneel di; 16 na
Sebulon mma abusuakuw dɔm no so
na Helon ba Eliab di.

17 Ɛnna wohunhuan trabea no, na
Gerson mma ne Merari mma soasoaa
trabea no tui. 18 Na Ruben mma nsra
ɔfrankaa no tui sɛ wɔn dɔm ahorow te;
na ne dɔm no so na Sedeur ba Elisur
di; 19 na Simeon mma abusuakuw
dɔm no so na Surisadai ba Selumiel
di; 20 na Gad mma abusuakuw dɔm
no so na Deuel ba Eliasaf di.

21 Ɛnna Kehatfo no soasoaa akron-
kronne no tui; na wosii trabea no de
kosii sɛ wɔbae. 22 Na Efraim mma
nsra ɔfrankaa no tui sɛ wɔn dɔm
ahorow te; na ne dɔm no so na Amihud
ba Elisama di; 23 na Manase mma
abusuakuw dɔm no so na Pedahsur ba
Gamaliel di; 24 na Benyamin mma
abusuakuw dɔm no so na Gideoni ba
Abidan di.

25 Ɛnna Dan mma nsra ɔfrankaa no
tui bɔɔ nsra no nyinaa kyidɔm sɛ wɔn
dɔm ahorow no te; na ne dɔm no so na
Amisadai ba Ahieser di; 26 na Aser
mma abusuakuw dɔm no so na Okran
ba Pagiel di; 27 na Naftali mma
abusuakuw dɔm no so na Enan ba
Ahira di. 28 Eyi ne Israelfo tu a
wotui sɛ wɔn dɔm ahorow te no.

29 Na Mose ka kyerɛɛ n'akontagye
Hobab a ɔyɛ Midianni Reuel ba no sɛ:
Yɛretu akɔ nea Awurade kaa ho
asɛm sɛ: Ɛha na mede mɛma mo,
no; bra ma yɛnkɔ, na yɛbɛyɛ wo yiye,
efisɛ Awurade aka Israel ho asɛmpa.
30 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Merenkɔ, na
mmom m'ankasa m'asase so ne
m'abusua mu na mɛkɔ. 31 Na ose:
Eyi de, nnyaw yɛn; na wo na wunim
nea yɛbɛbɔ nsra, sare no so nti, yɛ yɛn
aniwa; 32 na sɛ wo ne yɛn nantew a,
papa ko a Awurade de bɛyɛ yɛn no,
yɛde bɛyɛ wo bi.

---

2 Num 31, 6. 10 Lev 23, 24; 2 Ah 11, 14; 2 Be 7, 6. 13 Num 1–4.
29 Ate 1, 16; Ex 2, 18.

33 Ɛnna wotutu fii Awurade bepɔw
no ho nantew nnansa kwan, na Awurade
apam adaka no tu dii wɔn anim nnansa
sɛ ɛrekɔkyerɛ wɔn asoɛe; 34 na wotu
fi nsra no mu a, na Awurade munun-
kum no wɔ wɔn so awia.
35 Na sɛ adaka no retu a, Mose ka
sɛ: Awurade, sɔre na w'atamfo mmɔ
mpete na wɔn a wokyi wo nguan
w'anim. 36 Na sɛ ɛsoɛ a, ɔka sɛ:
Awurade, san bra Israel mpem pedu
ahorow no nkyɛn.

### Ti 11

*Mana fono ɔman no*

Na ɔman no yɛe sɛnea wɔrenwiinwii
wɔn amane ho, Awurade asom; na
Awurade tee no, ne bo hurui, na
Awurade gya bɛsɔe wɔn mu hyew nsra
no ano ano. 2 Na ɔman no su frɛɛ
Mose, na Mose paa Awurade kyɛw, na
ogya no dumii. 3 Na ɔfrɛɛ hɔ Tabera
[ase ne: Ahyewee], efisɛ Awurade gya
dɛwee wɔn mu.
4 Na afrafrafo a wɔwɔ wɔn mu no
kɔn dɔɔ ade, na Israelfo no nso san sui
bio sɛ: Hena na ɔbɛma yɛn nam adi?
5 Yɛakae nsunam a yedii Misraim kwa
ne ɛfere ne anowatere ne fan ne
gyeene ne aanwo no. 6 Afei yɛn kra
akisa, na biribibiribi nni hɔ sɛ mana a
etua yɛn aniwa mu yi.
7 Na mana no te sɛ wisa aba, na ɛho
te sɛ bedola hyɛ ho. 8 Ɔman no
nennam tasetasee, na wɔyam owi-
yammo so anaasɛ wosiw awaduru mu
na wɔnoa ɔsɛn mu, na wɔyɛ no tetare,
na ne dɛ te sɛ ngo tetare dɛ. 9 Na sɛ
obosu tɔ nsra no so anadwo a, mana
no nso tɔ gu so.
10 Na Mose tee sɛ ɔman no resusũ
wɔn mmusua mu wɔn ntamadan ano
ano; na Awurade bo hurui sɛ, na
ɛyɛɛ Mose nso ahometew. 11 Na
Mose ka kyerɛɛ Awurade sɛ: Ɛdɛn nti
na wo ne w'akoa adi no bɔne, na ɛdɛn
nti na mannya w'anim anuonyam, sɛ
wode ɔman yi nyinaa adesoa ato me so
yi? 12 So me na minyinsɛn ɔman yi
nyinaa anaasɛ me na mewoo wɔn, na
wuse me sɛ: Turu wɔn wo koko so
sɛnea ɔbayɛnfo turu akokoaa, fa kɔ
asase a wokaa ho ntam kyerɛɛ wɔn
agyanom no so? 13 Ɛhe na menya
nam mama ɔman yi nyinaa, sɛ wosusũ
gu me so sɛ: Ma yɛn nam na yenni! yi?
14 Me nko mintumi minkura ɔman yi
nyinaa, efisɛ ɛyɛ duru sen me. 15 Na
sɛ saa na wo ne me bedi no a, ɛnde sɛ
m'anim aba onyam w'anim a, okum
mmom na kum me, na manhu m'amane
no.
16 Ɛnna Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Boa Israel mpanyimfo mu mmarima
aduɔson ano ma me, nnipa a wunim
wɔn sɛ wɔyɛ ɔman no mpanyimfo ne
wɔn kyerɛwfo, na fa wɔn bra ahyiae
ntamadan no ho, na wɔne wo mmegyina
hɔ. 17 Na mesian me ne wo abɛkasa,
na mede honhom a ɛwɔ wo so no bi
magu wɔn so na wɔne wo aso ɔman no
adesoa no mu, na wo nko woankura.
18 Na ka kyerɛ ɔman no sɛ: Monyɛ mo
ho kronkron nsie ɔkyena, na mubedi
nam, efisɛ moakosu agu Awurade asom
sɛ: Hena na ɔbɛma yɛn nam adi? Anka
eye ma yɛn wɔ Misraim mmom. Enti
Awurade bɛma mo nam adi: 19 Ɛnyɛ
da koro nko na mubedi, na ɛnyɛ nnanu,
na ɛnyɛ nnannum, na ɛnyɛ dadu, na
ɛnyɛ adaduonu nko, 20 na mmom
ɛbɛkɔ akosi ɔsram, akosi sɛ ebefifi mo
hwene mu na afono mo, esiane sɛ
moapa Awurade a ɔwɔ mo mu no, na
moasusũ n'anim aka sɛ: Ɛdɛn nti na
yefii Misraim bae yi? 21 Na Mose
kae sɛ: Ɔman a mewɔ wɔn mu yi ano
si mmarima anammonmufo ɔpeha
ahorow asia, na wo de, wuse: Mɛma
wɔn nam adi ɔsram? 22 So wobe-
kunkum nguan ne anantwi ama wɔn
na aso wɔn? anaasɛ wɔbɛboa ɛpo mu
mpataa nyinaa ano ama wɔn na aso
wɔn? 23 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose
sɛ: So wɔatwa Awurade nsa so? Afei
wubehu sɛ m'asɛm bɛba mu ama wo
anaasɛ ɛremma mu.
24 Na Mose fii adi kɔkaa Awurade
asɛm no kyerɛɛ ɔman no, na ɔboaa
ɔman no mpanyimfo mu mmarima
aduɔson ano, na ɔde wɔn begyinaa
ntamadan no ho hyiae. 25 Na
Awurade sian omununkum no mu na
ɔkasa kyerɛɛ no, na ɔde ne honhom a
ɛwɔ no so no bi guu mpanyimfo aduɔ-
son no so; na honhom no sisii wɔn so
no, wɔkaa adiyisɛm, nanso akyiri no
wɔansan anyɛ bio.
26 Na mmarima baanu kaa nsra no

34 Ex 13, 21. 35 Dwom 68, 1; 132, 8. — 1 Lev 10, 2. 4 Ex 16, 3.
7 Ex 16, 14–31. 15 Ex 32, 32. 16 Ex 18, 21; 24, 1. 18 Ex 19, 10.
22 Yoh 6, 7. 23 Yes 50, 2; 59, 1.

mu, obiako din de Eldad na obiako no
de Medad; na honhom no besisii wɔn
so, na wɔfra nnipa a wɔkyerɛw wɔn din
no mu, nanso wɔamfi adi ankɔ ntama-
dan no ho; enti wɔkaa adiyisɛm nsra
no mu. 27 Na aberante bi tutuu
mmirika bɛka kyerɛɛ Mose sɛ: Eldad
ne Medad reka adiyisɛm nsra no mu.
28 Na Nun ba Yosua a ɔyɛ Mose somfo
fi ne mmerantebere mu no gyee so sɛ:
Me wura Mose, bara wɔn! 29 Na
Mose ka kyerɛɛ no sɛ: Woretwe me ho
ninkunu? Ka me nko a, anka Awurade
man nyinaa adannan adiyifo, na
Awurade de ne honhom agu wɔn so.
30 Na Mose ne Israel mpanyimfo no
san baa nsra no mu.
31 Na mframa fi Awurade nkyɛn
bɔe, na ɛkɔpraa mmoko fi ɛpo no ho
beguu nsra no so, ɛbɛyɛ sɛ da koro
kwan wɔ ɔfã ha ne da koro kwan wɔ
ɔfã ha, nsra no ho, wɔn sorokɔ ne asase
ani bɛyɛ sɛ basafa abien. 32 Na ɔman
no sɔree da mu no nyinaa ne anadwo
no nyinaa ne n'adekyee ne adesae, na
wɔkɔboaboaa mmoko no ano; nea
onyaa nea esua koraa no po boaa homer
du ano, na wɔhatahatae ara de twaa
nsra no ho hyia fae. 33 Na nam no da
so wɔ wɔn se mu a wonnya nwesawee
no, Awurade bo huru hyɛɛ ɔman no,
na Awurade de ɔyaredɔm kɛse pa bobɔɔ
ɔman no. 34 Na wɔfrɛɛ hɔ: Kibrot-
Hataawa [ase ne: Akɔnnɔ damoa],
efisɛ ɛhɔ na wosiee ɔman a ade dɔɔ
wɔn kɔn no. 35 Na ɔman no tu fii
Kibrot-Hataawa kɔɔ Haserot, na
wɔtraa Haserot.

## Ti 12

*Miriam ne Aaron kasa tia Mose*

Na Miriam ne Aaron kasa tiaa Mose
sɛ ɔwaree Etiopiani bea, efisɛ waware
Etiopiani bea bi. 2 Na wɔkae sɛ: So
Mose nko so na Awurade nam kasa, na
ɔmfa yɛn so nso nkasa? Na Awurade
tee. 3 Na ɔbarima Mose de, odwo pii
sen nnipa a wɔwɔ asase so nyinaa.
4 Ɛnna Awurade ka kyerɛɛ Mose ne
Aaron ne Miriam mpofirim sɛ: Mo
baasa mumfi adi mmra ahyiae ntama-
dan no ho. 5 Na wɔn baasa no fii adi.
Na Awurade sianee omununkum dum
mu begyinaa ntamadan no ano, na
ɔfrɛɛ Aaron ne Miriam; na wɔn baanu
fii adi. 6 Na ɔkae sɛ: Muntie me
nsɛm ɛ: sɛ Awurade diyifo bi wɔ mo
mu a, adehu mu na mema ohu me, ɔdae
mu na mekasa mekyerɛ no: 7 Ɛnyɛ sɛ
m'akoa Mose te ne no, wɔde me fi
nyinaa ahyɛ ne nsa; 8 ano ne ano na
me ne no de kasa ohu mu, na ɛnyɛ
mmebu mu, na ohu Awurade suban:
na ɛdɛn nti na moansuro sɛ mobɛkasa
m'akoa Mose? 9 Na Awurade bo fuw
wɔn, na ɔsiim kɔe.
10 Na omununkum no fii ntamadan
no so, na hwɛ, Miriam ayare kwata sɛ
sukyerɛma. Na Aaron dan ne ho
kyerɛɛ Miriam, na hwɛ, wayare kwata.
11 Na Aaron ka kyerɛɛ Mose sɛ: Wo
kyɛw ni, me wura. Mfa bɔne a yɛadi
nkwaseasɛm ayɛ yi nto yɛn so. 12 Mma
ɔnnyɛ sɛ efunu a ofi ne nã yam bae ná
ne honam fã asɛe dedaw. 13 Na Mose
su frɛɛ Awurade sɛ: O Onyankopɔn ee,
sa no yare ɛ! 14 Na Awurade ka
kyerɛɛ Mose sɛ: Na sɛ n'agya hinam
n'ani so ntasu teta po a, anka n'ani
renwu nnanson anaa? Wɔnto nò mú
nnanson nsra no akyi, na ɛno akyi ansa
na wɔmfa no mmra mu bio. 15 Na
wɔtoo Miriam mu nsra no akyi nnanson.
Na ɔman no antu kosii sɛ wɔde Miriam
baa mu bio. 16 Na ɛno akyi no, ɔman
no tu fii Haserot, na wɔkɔbɔɔ nsra
Paran sare so.

## Ti 13

*Akwansrafo no*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Fa mmarima soma wɔn, na wɔnkɔsra
Kanaan asase a mede merema Israelfo
no; monsoma ɔbarima biako mfi wɔn
agyanom abusuakuw biara mu, na
wɔn mu biara nyɛ wɔn mu mmapɔmma
no bi. 3 Na Mose nam Awurade asɛm
so somaa wɔn fii Paran sare so, wɔn
nyinaa yɛ mmarima a wɔyɛ Israelfo mu
atitiriw. 4 Na wɔn din ni: Ruben
abusuakuw mu de ne Sakur ba Samua;
5 Simeon abusuakuw de, Hori ba Safa;
6 Yuda abusuakuw de, Yefune ba
Kaleb; 7 Isakar abusuakuw de, Yosef
ba Igal; 8 Efraim abusuakuw de, Nun
ba Hosea; 9 Benyamin abusuakuw

**28** Num 13, 16; Ex 24, 13. **29** Mar 9, 39; Yoel 3, 1. **31** Ex 16, 13. **34** 1 Ko 10, 6. — **1** Ex 2, 21. **5** Ex 16, 10. **7** Heb 3, 2. **8** Ex 33, 11, 23. **10** Deut 24, 9. **13** Ex 15, 26. **14** Lev 13, 46. — **1–33** Deut 1, 19–25. **6** Yos 14, 7. **8** Num 13, 16; 1 Be 7, 27.

de, Rafu ba Palti; 10 Sebulon abusu-
akuw de, Sodi na Gadiel; 11 Yosef
abusuakuw a ɛne Manase abusuakuw
de, Susi ba Gadi; 12 Dan abusuakuw
de, Gemali ba Amiel; 13 Aser abusu-
akuw de, Mikael ba Setur; 14 Naftali
abusuakuw de, Wofsi ba Nahbi; 15
Gad abusuakuw de, Maki ba Geuel;
16 eyinom ne mmarima a Mose soma
kɔsraa asase no din. Na Mose frɛɛ
Nun ba Hosea sɛ Yosua.

17 Na Mose somaa wɔn sɛ wɔnkɔsra
Kanaan asase no, na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Monkɔfa nifa fam ha yi na monkɔ-
foro mmepɔw no; 18 na monkɔhwɛ
asase no sɛnea ɛte ne aman a wɔtete
so no, sɛ wɔyɛ den anaasɛ wɔagurow,
wosua anaasɛ wɔdɔɔso, 19 ne sɛnea
asase a wɔtete so no te, sɛ ɛyɛ asase pa
anaa bɔne, ne sɛnea nkurow a wɔtete
mu no tetee, sɛ wɔtete nsra mu anaa
aban mu, 20 ne sɛnea asase no te, sɛ
emu yɛ fɔɔfɔɔ anaa kyenkyerenn, sɛ
nnua wɔ so anaasɛ ebi nni so; na momfa
akokoduru ntetew asase no so aba bi
mmra. Nso saa bere no yɛ bobe aba
a edi kan bere.

21 Na wosiim kɔe kɔsraa asase no
fi Sin sare so kosii Rehob, nea wɔnam
kɔ Hamat no. 22 Na wɔforo faa nifa
fam, na woduu Hebron, nea Anak mma
Ahiman, Sesai ne Talmai wɔ. Na
Hebron no, wɔkyekyee no mfe ason
ansa na wɔkyekyee Soan a ɛwɔ Mi-
sraim. 23 Na woduu Eskol bon mu,
na wotwaa obobe bāa ne bobe kasiaw
biako wɔ hɔ, na nnipa baanu wuraa no
dua, ne ateaa ne borɔdɔma. 24 Esiane
sɛ Israelfo no twaa obobe aba kasiaw
wɔ hɔ no nti, wɔfrɛ hɔ Eskol [ase ne:
Bobe kasiaw].

25 Na adaduanan dui no, wɔsan fii
asase no sra bae. 26 Na wɔbaa Mose
ne Aaron ne Israelfo asafo no nyinaa
nkyɛn Paran sare so wɔ Kades, na
wɔbɔɔ wɔn kaseɛ kyerɛɛ wɔn ne asafo
no nyinaa, na wɔde asase no so aba no
kyerɛɛ wɔn. 27 Na wɔbɔɔ wɔn ama-
nneɛ kyerɛɛ no sɛ: Yɛakɔ asase a woso-
maa yɛn so no so, na ɛsen nufusu ne
ɛwo ampa, na ɛso aba ni. 28 Nanso
aman a wɔtete asase no so no yɛ den,
na nkurow no, wɔabɔ ho ban, ɛsosoe
sɛ, na yehuu Anak mma nso wɔ hɔ.
29 Amalek te nifa fam asase so, na
Hetifo ne Yebusifo ne Amorifo tete
bepɔw so, na Kanaanfo tete mpoano
ne Yordan ho.

30 Na Kaleb dwudwoo ɔman no maa
Mose, na ɔkae sɛ: Momma yɛnkɔ
nkɔforo, na yɛnkɔfa asase no; na
otumi de, yebetumi wɔn. 31 Na
mmarima a wɔne no kɔe no kae sɛ:
Yɛrentumi nkɔforo nhyɛ ɔman no, efisɛ
wɔyɛ den sen yɛn. 32 Na wɔmaa asase
a wɔkɔsrae no ho atenka bɔne trɛw
Israelfo no mu sɛ: Asase a yɛfaa mu
kɔsrae no yɛ asase a edi ɛsotefo, na
nkurɔfo a yehuu wɔn wɔ so no nyinaa
yɛ abran ara nko; 33 na ɛhɔ na yehuu
abran akɛse no, Anak mma a wofi
abran akɛse no mu no, na yɛyɛɛ yɛn
ankasa ani so sɛ mmebɛw, na saa nso
na yɛyɛe wɔn ani so.

## Ti 14

*Ɔman no anwiinwii*

Ɛnna asafo mũ no nyinaa momaa wɔn
nne so, na ɔman no sui anadwo no.
2 Na Israelfo no nyinaa nwiinwii hyɛɛ
Mose ne Aaron, na asafo no nyinaa ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Ka yɛn nko a, anka
yewuwui Misraim asase so, anaa sare
so ha mpo. Ka yɛn nko a, anka
yɛawuwu. 3 Na ɛdɛn nti na Awurade
de yɛn reba asase yi so sɛ yɛmmɛtotɔ
nkrante ano, na wɔmfa yɛn yerenom
ne yɛn mma nnommum? So enye
mma yɛn sɛ anka yɛbɛsan akɔ Misraim
bio?

4 Na wosisee wɔn ho wɔn ho sɛ:
Momma yensi otitiriw na yɛnsan nkɔ
Misraim. 5 Ɛnna Mose ne Aaron de
wɔn anim butubutuw fam, Israelfo
asafo bagua no nyinaa anim.

6 Na Nun ba Yosua ne Yefune ba
Kaleb a wɔfra asase no srafo no mu
no sunsuanee wɔn ntade mu, 7 na
wɔka kyerɛɛ Israelfo asafo no nyinaa
sɛ: Asase a yetwaa mu kɔsrae no yɛ
asase pa ara. 8 Sɛ Awurade pɛ yɛn
a, ɔde yɛn bedu asase no so na ɔde ama
yɛn, asase a ɛsen nufusu ne ɛwo no.
9 Awurade ani so atua ara nko na
monntew, na munnsuro asase no sofo
no, na wɔyɛ yɛn aduan; wɔn kataman
afi wɔn so, na yɛn de, Awurade di yɛn
akyi, munnsuro wɔn. 10 Na asafo no
nyinaa kae sɛ wonsiw wɔn abo.

Ɛnna Awurade anuonyam puei ahyiae

16 Num 11, 28. 27 Ex 3, 8, 17. 30 Num 13, 6; 14, 6. 33 Deut 9, 2. —
1–45 Deut 1, 26–44. 2 Ex 16, 3. 3 Dwom 106, 24. 5 Num 16, 4.
6 Num 13, 16, 30. 8 Num 13, 27. 10 Ex 17, 4; 16, 10.

ntamadan no mu kyerɛɛ Israelfo no
nyinaa. 11 Na Awurade ka kyerɛɛ
Mose sɛ: Da bɛn na ɔman yi retew me
ahi akosi? Na enkosi da bɛn na
wɔrennye me nni, nsɛnkyerɛnne a mayɛ
wɔn mu no nyinaa mu? 12 Mede
owuyare mɛbobɔ wɔn na masɛe wɔn,
na mede wo mayɛ ɔman kɛse a ɛyɛ den
sen wɔn.
13 Na Mose ka kyerɛɛ Awurade sɛ:
Ɛno de, Misrifo bɛte, efisɛ wode wo
tumi na ayi ɔman yi afi wɔn mu; 14 na
wɔbɛka akyerɛ asase yi sofo. Wɔate
sɛ wo Awurade wowɔ ɔman yi mu a
woma wohu wo anim ne anim, Awurade,
na wo mununkum gyina wɔn so, na wo
na wudi wɔn anim omununkum dum
mu awia, ne ogya dum mu anadwo;
15 na sɛ wukum ɔman yi sɛ onipa koro
a, anka amanaman a wɔate wo nka no
bɛka sɛ: 16 Esiane sɛ Awurade antumi
amfa ɔman yi ankɔ asase a ɔkaa wɔn
ho ntam no so nti, na wakum wɔn sare
so. 17 Enti mesrɛ wo, ma Awurade
tumi no nyɛ kɛse, sɛnea wokae sɛ:
18 Awurade yɛ abufuw mu nyaa na
n'adɔe sõ: ɔde amumɔyɛ ne mmarato
firi, na ɛbem na ommu nea odi fɔ; na
otua agyanom amumɔyɛ so ka de fa
mma so kosi awo ntoatoaso abiɛsa ne
anan so. 19 Fa ɔman yi amumɔyɛ firi
wɔn ɛ, sɛ wo dom kɛse no te, ne sɛnea
wode afiri ɔman yi afi Misraim abedu
ha yi no.
20 Na Awurade kae sɛ: Mede mafiri
wɔn sɛ w'asɛm se no, 21 nanso sɛ mete
ase na Awurade anuonyam bɛhyɛ asase
nyinaa ma yi, 22 mmarima no a wohuu
m'anuonyam ne me nsɛnkyerɛnne a
meyɛɛ Misraim ne sare so no a wɔasɔ
me ahwɛ mpɛn du ni na wɔantie me
nne no nyinaa, 23 ampa ara, wɔrenhu
asase a mekaa ho ntam mekyerɛɛ wɔn
agyanom no, na wɔn a wɔatew me ahi
no mu biara nso renhu. 24 Na m'akoa
Kaleb de, sɛ honhom a ɛsono wɔ no mu
na wadi m'akyi awie nti, mede no medu
asase a ɔkɔɔ so no so, na n'asefo adi so.
25 Na Amalekfo ne Kanaanfo no te
bon no mu nti, ɔkyena monnan mo ho
ntu nkɔ sare so mmɛw po kwan so.

*Anwiinwiifo no asotwe*

26 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
ne Aaron sɛ: 27 Mentɔ me bo ase
memma asafo bɔne yi a wonwiinwii hyɛ
me no nkosi da bɛn? Israelfo an-
wiinwii a wonwiinwii hyɛ me no, mate.
28 Ka kyerɛ wɔn sɛ: Me ara sɛ mete
ase yi, Awurade na ose, sɛnea moakasa
agu m'asom no, saa ara na mɛyɛ mo:
29 Sare yi so ara na mo afunu bɛdeda;
mo mu nnipa a wɔkan wɔn sɛnea mo
nyinaa ano si fi wɔn a wɔadi mfe
aduonu de rekɔ, mo a munwiinwii
hyɛɛ me no, 30 morennu asase a
mekaa ntam sɛ mede mo mɛtra so no
so, gye Yefune ba Kaleb ne Nun ba
Yosua. 31 Na mo mma a moka sɛ
wɔbɛfa wɔn nnommum no, wɔn na
mede wɔn mɛkɔ so, na wɔahu asase a
moto ho mpe no. 32 Na mo de, mo
afunu bɛdeda sare yi so, 33 na mo
mma ayɛ mmoahwɛfo, sare so, mfirihyia
aduanan, na wɔasoa mo aguamammɔ
akosi sɛ mo afunu bewie ɔsã sare so.
34 Nna a mode kɔsraa asase no dodow
a esi adaduanan no so na monsoa mo
amumɔyɛ no mfirihyia aduanan, da koro
da koro nyɛ afe afe, na moahu me pa a
mapa mo no. 35 Me, Awurade, na
maka: Ampa ara, eyi na mede mɛyɛ
asafo bɔne a wɔahyia ahyɛ me yi
nyinaa. Sare yi so ara na wɔbɛsã, na
wɔawuwu wɔ hɔ.
36 Na mmarima a Mose soma ma
wɔkɔsraa asase no a wɔsan bae na
wɔmaa asafo no nyinaa nwiinwii hyɛɛ
no, sɛ wɔmaa asase no ho atenka bɔne
fi trɛwee no, 37 mmarima a wɔmaa
asase no ho atenka bɔne fi trɛwee no
wuwuu atɔfo wu, Awurade anim,
38 gye Nun ba Yosua ne Yefune ba
Kaleb a wɔfra mmarima a wɔkɔsraa
asase no mu no nko.

*Asɔɔden so asotwe*

39 Na Mose kaa nsɛm yi nyinaa
kyerɛɛ Israelfo no nyinaa; na ɔman no
dii nkɔmmɔ pii. 40 Na wotuaa ahema
foro kɔɔ bepɔw no atifi kae sɛ: Yɛn ni,
yɛbɛforo akɔ nea Awurade kae hɔ,
efisɛ yɛayɛ bɔne. 41 Na Mose kae sɛ:
Ɛdɛn na mofom Awurade asɛm no so yi?
Eyi de, ɛrenyɛ yiye. 42 Mommforo
nnkɔ, na Awurade nni mo mu, na
moantotɔ mo atamfo anim; 43 na
Amalekfo ne Kanaanfo wɔ mo anim hɔ,
na mobɛtotɔ nkrante ano; na sɛ moasan
afi Awurade akyi yi, Awurade nso renni

12 Ex 32, 10–14. 16 Deut 9, 28. 18 Ex 34, 6. 21 Ex 9, 16.
23 Dwom 95, 11; Heb 3, 17–19. 24 Yos 14, 6, 9. 34 Yer 2, 19. 36 1 Ko 10, 5, 10;
Yuda 5. 38 Num 14, 30. 40 Num 13, 17.

mo akyi. 44 Na wotintim wɔn anim
foro kɔɔ bepɔw no atifi; na Awurade
apam adaka no ne Mose anka wɔn ho
amfi nsra no mu. 45 Ɛnna Amalekfo
ne Kanaanfo a wɔte bepɔw no so no
sian bae bekunkum wɔn bobɔɔ wɔn
pete koduu Horma.

## Ti 15

*Aduan afɔre ho mmara*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Kasa kyerɛ Israelfo na ka kyerɛ
wɔn sɛ: Sɛ mudu asase a morekɔtra so
a me ara mede merema mo no so,
3 na morebɔ ogya afɔre a efi anantwi
anaa nguan mu ama Awurade a, sɛ ɛyɛ
ɔhyew afɔre anaa okum afɔre a mode
reyɛ aboade, anaa ɛyɛ ayamyi afɔre
anaa mo afahyɛ ase de, sɛ morema ayi
hua huamhuam ama Awurade a,
4 ɛnde nea ɔde n'ayɛyɛde brɛ Awurade
no, ɔmfa aduan afɔre nso mmra,
asikresiam abupɛn du mu biako a
wɔde ngo susutoa abupɛn anan mu
biako afɔtɔw, 5 ne ahwiesa susutoa
abupɛn anan mu biako, na ɔmfa nka
ɔhyew afɔre anaa okum afɔre guan ba
biako ho. 6 Na odwennini de, nea fa
bɔ aduan afɔre ne asikresiam abupɛn
du mu abien a wɔde ngo afɔtɔw susutoa
abupɛn abiɛsa mu biako, 7 na fa
ahwiesa susutoa abupɛn abiɛsa mu
biako nso bra, na enyi hua huamhuam
mma Awurade. 8 Na sɛ nantwi ba
na wode rebɛbɔ ɔhyew afɔre anaa okum
afɔre de ayɛ aboade, anaasɛ wode
rebɛbɔ asomdwoe afɔre ama Awurade
a, 9 ɛnde aduan afɔre a ɔmfa nka
nantwi ba no ho ne asikresiam abupɛn
du mu abiɛsa a wɔde ngo susutoa fã
afɔtɔw; 10 na fa ahwiesa susutoa fa
nso bra, na ɛnyɛ ogya afɔre a eyi hua
huamhuam ma Awurade.
11 Saa na wɔnyɛ nantwi biara anaa
odwennini biara anaa nguanten anaa
mmirekyi mma no mu biara; 12 sɛ
afɔre a mobɛbɔ no dodow te no, saa ara
na monyɛ wɔn mu biara, sɛ wɔn dodow
te. 13 Wɔn a wɔyɛ ɔman mma nyinaa
nyɛ ade yi sa mfa mmɔ ogya afɔre a eyi
hua huamhuam ma Awurade. 14 Na
sɛ ɔhɔho bi abɛsoɛ mo mu, anaa obi wɔ
mo mu mo awo ntoatoaso nyinaa mu
na ɔpɛ sɛ ɔbɔ ogya afɔre a eyi hua
huamhuam ma Awurade a, sɛnea moyɛ
no no, saa ara na ɔnyɛ no. 15 Ɔman
asafo mũ no, ahyɛde biako na ɛnna hɔ
mma mo ne ɔhɔho a wabɛsoɛ mo mu
no; ɛ́nyɛ daa ahyɛde mo awo ntoatoaso
nyinaa mu: sɛnea mote no, saa nso
na ɔhɔho nyɛ, Awurade anim. 16
Mmara koro ne atemmude koro na
ɛnna hɔ mma mo ne ɔhɔho a wabɛsoɛ
mo mu nyinaa.
17 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 18 Kasa kyerɛ Israelfo na ka
kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ mudu asase a mede
mo mereko so no so, 19 na ɛba sɛ mudi
asase no so aduan no bi a, momma
somã ade so mma Awurade, 20 momfa
mo mmɔre a edi kan bi tetare nyɛ
somã ade; sɛ moyɛ awiporowbea somã
ade no, saa ara na momma so; 21
momfa mo mmɔrekan no bi mma
Awurade sɛ somã ade, mo awo ntoa-
toaso nyinaa mu.
22 Na sɛ mofom na moanni mmara
nsɛm a Awurade aka akyerɛ Mose yi
nyinaa so, 23 nea Awurade nam Mose
so ahyɛ mo nyinaa, fi da a Awurade
hyɛɛ mmara no de rekodu mo awo
ntoatoaso so no, 24 na sɛ wɔfom
awerɛfirim a ɔman no nnim a, ɛnde
asafo no nyinaa mfa nantwinini biako
mmɔ ɔhyew afɔre a eyi hua huamhuam
ma Awurade, ne n'aduan afɔre ne
n'ahwiesa sɛ ne yɛbea te, ne ɔpapo
biako, na ɛ́nyɛ bɔne ho afɔre. 25 Na
ɔsɔfo no mpata mma Israelfo asafo no
nyinaa, na wɔde befiri wɔn; efisɛ ɛyɛ
ɔfom; na wɔn de, wɔn fom no nti wɔde
wɔn ayɛyɛde aba de rebɛbɔ Awurade
gya afɔre ne wɔn bɔne ho afɔre,
Awurade anim; 26 na wɔde befiri
Israelfo asafo no nyinaa ne ɔhɔho a
wabɛsoɛ mo mu no, efisɛ ɔman no
nyinaa na wɔyɛ maa wɔn, ɔfom no mu.
27 Na sɛ ɔkra bi fom yɛ bɔne a, ɛnde
ɔmfa abirekyibere a wadi afe mmra
mmɛbɔ bɔne ho afɔre, 28 na ɔsɔfo no
mpata mma ɔkra a ɔfomee awerɛfirim
no, Awurade anim, sɛ ɔrepata ama no;
na wɔde befiri no. 29 Mmara biako
na ɛnna hɔ mma mo mma nea ɔyɛ
biribi awerɛfirim: nea ɔyɛ Israelfo mu
kuroni, ne ɔhɔho a wabɛsoɛ wɔn mu.
30 Na ɔkra a ɔde anuɔden boapa yɛ
biribi, asase no soni oo, ɔhɔho oo,
wasopa Awurade, na wobetwa saa

**45** Num 21, 3. — **3** Lev 7, 16. **4** Lev 6, 14. **5** Num 28, 7. **15** Ex 12, 49.
**19** Ex 23, 16, 19. **20** Deut 26, 1–2. **22** Lev 4, 2, 13. **27** Lev 4, 27–28.
**30** Aso 13, 38; Heb 10, 26–27.

ɔkra no afi ne man mu akyene, 31 efisɛ wabu Awurade asɛm animtiaa na wabu ne mmara asɛm so: otwa na wobetwa saa ɔkra no akyene, n'amumɔyɛ da no so.

*Wosiw homedasɛefo abo*

32 Na Israelfo no wɔ sare so no, wokohuu ɔbarima bi a ɔrepɛ nnyina homeda; 33 na nnipa a wohuu no sɛ ɔrepɛ nnyina no de no brɛɛ Mose ne Aaron ne asafo no nyinaa; 34 na wɔbɔɔ no dua mu, efisɛ wonnya nkyerɛɛ nea wɔnyɛ no ɛ. 35 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ: Okum na wonkum ɔbarima no, asafo no nyinaa nsiw no abo wɔ nsra no akyi. 36 Ɛnna asafo no nyinaa de no fii adi kɔɔ nsra no akyi kosiw no abo ma owui, sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no.

*Nnwow ho mmara*

37 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ: 38 Kasa kyerɛ Israelfo, na ka kyerɛ wɔn sɛ: Wɔnyɛ wɔn ntama ano nnwow, wɔn awo ntoatoaso nyinaa mu, na wɔmfa bibiri hama nsuso ntama ano nnwow no mu; 39 na ɛnyɛ mo nnwow a mohwɛ kae Awurade mmara nsɛm nyinaa yɛ, na moammɔre anni mo koma ne mo aniwa akyi, sɛnea motaa di akyi kɔbɔ aguaman no: 40 nea ɛbɛyɛ na moakae me mmara nsɛm nyinaa ayɛ, na moayɛ kronkron ama mo Nyankopɔn. 41 Mene Awurade mo Nyankopɔn a miyii mo fii Misraim asase so sɛ mɛyɛ mo Nyankopɔn no: Mene Awurade mo Nyankopɔn.

## Ti 16

*Kora, Datan ne Abiram atuatew*

Na Lewi ba Kehat ba Isehar ba Kora ne Eliab mma Datan ne Abiram ne Pelet ba On a wɔyɛ Ruben mma, faa nnipa bi, 2 na wɔne Israelfo mu mmarima ahanu aduonum a wɔyɛ asafo no mu mmapɔmma a wɔfrɛ wɔn aguaase mu, nnipa a wɔwɔ din, sɔre hyɛɛ Mose; 3 na wɔbɔɔ Mose ne Aaron so gua ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ayɛ yiye! Asafo mũ yi nyinaa yɛ nnipa kronkron, obiara biara, na Awurade wɔ wɔn mu; na ɛdɛn nti na moma mo ho so Awurade bagua so? 4 Na Mose tee no, ɔde n'anim butuw fam; 5 na ɔkasa kyerɛɛ Kora ne n'asafo no nyinaa sɛ: Ɔkyena nko ara Awurade bɛma wɔahu nea ɔyɛ ne de ne nea ɔyɛ kronkron a ɔbɛma wabɛn no; na nea ɔbɛfa no no, ɔno na ɔbɛma wabɛn no. 6 Eyi na monyɛ: Kora ne n'asafo no nyinaa, momfofa aduhuam nkukuwa, 7 na momfa ogya ngu mu, na momfa aduhuam ngu so, Awurade anim ɔkyena; na onipa a Awurade beyi no no, ɔbɛyɛ kronkron. Afei de, ayɛ yiye, mo Lewi mma! 8 Na Mose ka kyerɛɛ Kora sɛ: Mo Lewi mma, muntie me ɛ! 9 So ɛyɛ mo ade ketewa sɛ Israel Nyankopɔn no atew mo afi Israel asafo ho sɛ ɔde mo rebɛn ne ho na moayɛ Awurade trabea no ho adwuma, na moagyina asafo no anim asom wɔn? 10 Na wama wo ne wo nuanom Lewi mma a wɔka wo ho nyinaa abɛn no, na morepɛ asɔfodi nso yi? 11 Enti Awurade na wo ne w'asafo nyinaa ahyia ahyɛ no; na Aaron de, hena ne no na munwiinwii hyɛ no?

12 Na Mose soma kɔfrɛɛ Eliab mma Datan ne Abiram; na wose: Yɛremma! 13 So ɛyɛ adewa sɛ woayi yɛn afi asase a ɛsen nufusu ne wo so rebekum yɛn sare so, na woredi yɛn so mmakomasɛm nso yi? 14 Nso womfaa yɛn mmaa asase a ɛsen nufusu ne ɛwo so, na wommaa yɛn mfuw ne nturo sɛ yenni so; na mmarima yi aniwa na worebetutu? Yɛremma!

15 Ɛnna Mose bo fuwii pii, na ɔka kyerɛɛ Awurade sɛ: Nnan w'ani nkyerɛ wɔn aduan afɔre. Minnyee wɔn nsam afurum biako po ɛ, nanso menyɛɛ wɔn mu biara bɔne bi ɛ. 16 Na Mose ka kyerɛɛ Kora sɛ: Wo ne w'asafo no nyinaa mmra Awurade anim, wo ne wɔn ne Aaron mmra ɔkyena; 17 na mo mu biara mfa ne kukuwa, na ɔmfa aduhuam ngu so, na obiara mfa ne kukuwa mmra Awurade anim, nkukuwa ahanu aduonum; na wo nso, ne Aaron, obiara mfa ne kukuwa mmra. 18 Na wɔn mu biara faa ne kukuwa, na wɔsosɔɔ ogya guguu mu, na wɔde aduhuam guguu so de begyinagyinaa ahyiae ntamadan no ano, wɔne Mose ne Aaron. 19 Na Kora maa asafo mũ

34 Lev 24, 12; Ex 31, 14; 35, 2. 38 Deut 22, 12; Mat 23, 5. — 1 Ex 6, 18, 21; Num 26, 9; Yuda 11. 2 Num 12, 1–2. 4 Num 14, 5. 5 2 Ti 2, 19. 9 Num 3, 6–13; 4, 4–20. 11 Ex 16, 7. 14 Ex 3, 8, 17. 15 1 Sa 12, 3; Aso 20, 33. 19 Num 14, 10.

no nyinaa bɔɔ wɔn so gua hyiae ntama-
dan no ano. Na Awurade anuonyam
yii ne ho kyerɛɛ asafo mũ no nyinaa.
20 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
ne Aaron sɛ: 21 Montwe mo ho mfi
asafo yi mu, na memmene wɔn afrɛso.
22 Na wɔde wɔn anim butubutuw fam
kae sɛ: Onyankopɔn a woyɛ honam
nyinaa ahonhom Nyankopɔn! So
ɔbarima biako bɛyɛ bɔne na wo bo
ahuru asafo mu no nyinaa? 23 Na
Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ: Kasa
kyerɛ asafo no sɛ: 24 Momma mo ho
so mfi Kora, Datan ne Abiram trabea
ho.
25 Na Mose sɔre siim kɔɔ Datan ne
Abiram nkyɛn; na Israel mpanyimfo
dii n'akyi kɔe. 26 Na ɔkasa kyerɛɛ
asafo no sɛ: Montwe mo ho mfi nnipa
abɔnefo yi ntamadan ho ɛ, na monnka
wɔn biribiara, na wɔampra mo ne wɔn
bɔne nyinaa ankɔ. 27 Na wɔmaa wɔn
ho so fii Kora, Datan ne Abiram trabea
ho. Na Datan ne Abiram fii adi
begyinagyinaa wɔn ntamadan ano,
wɔne wɔn yerenom ne wɔn mma ne
wɔn mmotafowa nyinaa. 28 Na Mose
kae sɛ: Eyi na mode behu sɛ Awurade
na ɔsomaa me sɛ menyɛ nneyɛe yi
nyinaa, na emfi m'ankasa me koma mu.
29 Sɛ nnipa nyinaa owu na eyinom
bewuwu na nnipa nyinaa asotwe na
wɔde bɛma wɔn a, ɛnde na ɛnyɛ Awurade
na ɔsomaa me; 30 na sɛ ade foforo na
Awurade bɛbɔ na asase bebue n'ano
amene wɔn ne nea ɛwɔ wɔn nyinaa na
wɔnam anikan asan akɔ asamam a,
ɛnde munhu sɛ mmarima yi ayi Awu-
rade ahii.
31 Na owiee nsɛm yi nyinaa ka no,
wɔn ase asase paee, 32 na asase buee
n'ano menee wɔn ne wɔn afi ne nnipa
a wɔka Kora ho no nyinaa ne wɔn
ade nyinaa; 33 na wɔne nea wɔwɔ
nyinaa nam anikan sian kɔɔ asaman,
na asase sram wɔn so, na wɔyerae wɔ
ɔman asafo no mu. 34 Na Israel a
wɔatwa wɔn ho ahyia no nyinaa guanee,
wɔn gyegyeegye no ano, kae sɛ: Anyɛ
a, asase bɛmene yɛn nso! 35 Na ogya
fii Awurade nkyɛn bɛhyew mmarima
ahanu aduonum a wɔde aduhuam no
bae no.
36 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
37 Ka kyerɛ ɔsɔfo Aaron ba Eleasar,
na ɔntase nkukuwa no mfi nhyewee
no mu, na dwiriw ogya no petepete;
na ɛyɛ kronkron: 38 Nnebɔneyɛfo yi a
wɔayɛ wɔn kra ho bɔne nkukuwa no,
na mommoro nyɛ abona atɛtrɛtɛ nkata
afɔremuka no ho, efisɛ wɔde baa
Awurade anim, na ayɛ kronkron, na
ɛnyɛ nsɛnkyerɛnne mma Israelfo.
39 Na ɔsɔfo Eleasar faa kɔbere nku-
kuwa a wɔn a wɔahyew no de bae no,
na wɔboro de yɛɛ afɔremuka no ho
nkataho, 40 sɛ ɛnyɛ Israelfo nkae ade,
na obi hunu a omfi Aaron asefo mu no
ammɛn ammɛhyew aduhuam, Awurade
anim, na anyɛ no sɛ Kora ne n'asafo
no, sɛnea Awurade nam Mose so ka
kyerɛɛ no no.
41 Na n'adekyee no Israel asafo no
nyinaa nwiinwii hyɛɛ Mose ne Aaron
sɛ: Mo na moakum Awurade man.
42 Na asafo no boaboaa wɔn ho ano
hyɛɛ Mose ne Aaron no, wɔdannan wɔn
ani kyerɛɛ ahyiae ntamadan no, na hwɛ,
omununkum no akata so, na Awurade
anuonyam yii ne ho adi. 43 Na Mose
ne Aaron baa ahyiae ntamadan no
anim. 44 Na Awurade kasa kyerɛɛ
Mose sɛ: 45 Monsɔre mfi asafo yi mu
na memmene wɔn afrɛso. Na wɔde
wɔn anim butubutuw fam.
46 Na Mose ka kyerɛɛ Aaron sɛ: Fa
kukuwa no, na sɔ afɔremuka no so gya
gu mu, na yɛ ntɛm fa kɔ asafo no
nkyɛn kɔpata ma wɔn; na Awurade
bo afuw, ɔyaredɔm no afi ase.
47 Na Aaron faa nea Mose kae
no, na otuu mmirika kɔɔ asafo no mu;
na hwɛ, ɔyaredɔm no afi ase ɔman no
mu; na ɔde aduhuam no mae de pata
maa ɔman no. 48 Na ogyinaa awufo
ne anikanfo no ntam, na wosiw ɔyare-
dɔm no ano. 49 Na nnipa a wowuwui
ɔyaredɔm no mu ano si mpem dunnan
ne ahanson, ɛsono wɔn a Kora asɛm
no nti wowuwui no. 50 Na wosiw
ɔyaredɔm no ano no, Aaron san baa
Mose nkyɛn ahyiae ntamadan no ano.

## Ti 17

*Aaron poma fefɛw*

1 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Kasa kyerɛ Israelfo no, na gyigye
wɔn hɔ wɔn mpanyinfi so mpoma
mmiako mmiako, mmapɔmma no nyinaa

22 Hiob 12, 10; 2 Sa 24, 17. 31 Deut 11, 6. 35 Lev 10, 1–2; Dwom 106, 18.
40 Num 1, 51. 42 Num 14, 10. 45 Num 16, 4, 22. 46 Ex 28, 38; Lev 16, 13.

hɔ mpoma dumien, sɛ wɔn mpanyinfi
te no, na kyerɛkyerɛw wɔn din hyehyɛ
wɔn mpoma no so; 3 Aaron din na
kyerɛw hyɛ Lewi poma so; efisɛ poma
biara yɛ mpanyinfi biara so otitiriw no
de. 4 Na gyaw gu ahyiae ntamadan
no mu, Adanse no anim, nea me ne mo
hyia hɔ. 5 Na ɔbarima a meyi no no
poma bɛfefɛw, na mabrɛ me ho an-
wiinwii a Israelfo nwiinwii hyɛ mo no
ano ase. 6 Na Mose kasa kyerɛɛ
Israelfo no; na wɔn mmapɔmma no
nyinaa momaa no mpoma mmiako
mmiako; mpoma dumien, sɛ wɔn
mpanyinfi te no; na Aaron poma wɔ
wɔn mpoma no mu. 7 Na Mose gyaw
mpoma no guu Awurade anim, adanse
ntamadan no mu.

8 Na ade kyee a Mose kɔɔ adanse
ntamadan no mu no, na hwɛ, Aaron
poma a ɛyɛ Lewi fi de no afefɛw ayɛ
frɔmfrɔm agu nhwiren na asow ama-
ndola aba abere. 9 Na Mose tasee
mpoma no nyinaa de fi Awurade anim
fii adi brɛɛ Israelfo no nyinaa, na
wɔhwɛe, na obiara faa ne poma.

10 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Fa Aaron poma no san bra Adanse no
anim na wɔmfa nsie, na ɛnyɛ sɛnkye-
rɛnne mma asoɔdenfo no, na woatwa
wɔn anwiinwii a wonwiinwii hyɛ me
no to, na wɔanwuwu. 11 Na Mose yɛɛ
sa. Sɛnea Awurade hyɛɛ no no, saa
ara na ɔyɛe.

12 Na Israelfo no ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Hwɛ, yɛrewuwu, yɛresɛe, yɛn nyinaa
resɛe! 13 Obiara a ɔbɛn Awurade
trabea no wu: so yɛn nyinaa nwie sa?

## Ti 18

*Asɔfo ne Lewifo som adwuma ne wɔn kyɛfa*

Na Awurade ka kyerɛɛ Aaron sɛ:
Wo ne wo mma ne wo mpanyinfi
nyinaa, monsoa kronkronbea no ho
amumɔyɛ, na wo ne wo mma a wɔka
wo ho no, monsoa mo asɔfodi ho
amumɔyɛ. 2 Na wo nuanom nso, Lewi
abusuakuw, w'agya abusuakuw no, fa
wɔn ka wo ho bra, na wɔmfam wo ho
nsom wo; nanso wo ne wo mma a wɔka
wo ho no na monsom, adanse ntamadan
no anim, 3 na wonkura w'adwuma no
mu bi na wɔnyɛ ntamadan no ho
nnwuma nyinaa; na kronkronbea
nneɛma ne afɔremuka no ho nko na
wɔmmmɛn, na wɔne mo nyinaa nso
anwuwu. 4 Na wɔmfam wo ho, na
wonkura ahyiae ntamadan no ho
adwuma no mu nyɛ ntamadan no ho
adwuma nyinaa, na onipa hunu biara
ammɛn mo. 5 Na monhwɛ kronkron-
bea no ho nnwuma ne afɔremuka no
ho nnwuma no, na abufuhyew bi amma
Israelfo so bio. 6 Na me de, hwɛ,
mafa mo nuanom Lewifo afi Israelfo
mu mama mo sɛ akyɛde a wɔde ama
Awurade, sɛ wɔnyɛ ahyiae ntamadan
no ho som adwuma no. 7 Na wo ne
wo mma a wɔka wo ho no nhwɛ mo
asɔfodi no, afɔremuka no ho nsɛm
nyinaa mu, ne ntwamu mmɔhɔɔ no mu
de no mu mfa nsom: mede mo asɔfodi
no mama mo sɛ akyɛde som adwuma;
na obi hunu biara a ɔbɛn no, wonkum
no.

8 Na Awurade kasa kyerɛɛ Aaron
sɛ: Me de, hwɛ, mede me somã ade so
hwɛ mema wo; Israelfo akronkronne
nyinaa, mede mama wo ne wo mma sɛ
daa kyɛfa. 9 Akronkronne mu ade-
kronkron a efi ogya no mu no mu nea
ɛnyɛ wo de ni: wɔn ayɛyɛde biara a
wɔde ba, wɔn aduan afɔre biara, ne
wɔn bɔne ho afɔre biara ne wɔn asodi
ho afɔre biara a wɔde brɛ me nyɛ
akronkronne mu adekronkron mma wo
ne wo mma. 10 Kronkron mu kron-
kronbea hɔ na di, mmarima nyinaa nni
bi, ɛ́nyɛ wo adekronkron. 11 Na eyi
nso nyɛ wo de: wɔn ayɛyɛde mu somã
ade, Israelfo him afɔre nyinaa; wɔde
ama wo ne wo mmabarima ne wo
mmabea a wɔka wo ho sɛ daa kyɛfa;
obiara a ne ho tew, wo fi mu, nni bi.
12 Ngo foforo mu nea eye koraa no
nyinaa ne nsã foforo ne awi mu nea
eye koraa no nyinaa, emu adekan a
wɔde ma Awurade no, wo na wɔde ama
wo. 13 Wɔn asase so ade nyinaa mu
adekan a wɔde brɛ Awurade no, ɛnyɛ
wo de; obiara a ne ho tew wɔ wo fi nni
bi. 14 Israel mu ahyirade nyinaa nyɛ
wo de. 15 Ade biara a ebue yafunu
ano ɔhonam nyinaa mu a wɔde brɛ
Awurade no, onipa oo, afieboa oo, ɛnyɛ
wo de; ogye nko na ma wonnye nnipa
mmakan, na afieboa a wɔn ho ntew

4 Ex 25, 22. 5 Num 16, 5, 7. 10 Heb 9, 4. 13 Num 16, 40. — 1 Ex 28, 38; Lev 16, 32–33. 2 Num 3, 6–10. 5 Num 16, 46. 6 Num 3, 12, 45. 7 Num 1, 51. 8 Lev 2, 3, 10; 6, 16–18, 26–28; 7, 6–10. 11 Lev 10, 14. 13 Ex 23 19; Deut 18, 4. 14 Lev 27, 28. 15 Ex 13, 12–13; 34, 19–20.

mmakan nso, ma wonnye wɔn. 16 Na
agyede no de, nea wadi ɔsram no, ma
wonnye no wo bo a wobɛbɔ so dwetɛ
nnwetɛbona anum, sɛ kronkronbea
dwetɛbona a ano si gera aduonu no te.
17 Na nantwi abakan anaa oguanten
abakan anaa abirekyi abakan de, mma
wonnnye: wɔyɛ kronkron; fa wɔn
mogya pete afɔremuka no so na hyew
wɔn srade ma ɛnyɛ ogya afɔre a eyi
hua huamhuam ma Awurade. 18 Na
wɔn nam nyɛ wo de sɛ ohim yan ne srɛ
nifa no yɛ wo de no. 19 Akronkronne
mu somã ade a Israelfo de brɛ Awurade
nyinaa, mede mama wo ne wo mma-
barima ne wo mmabea a wɔka wo ho
no sɛ daa kyɛfa; ɛ́nyɛ Awurade anim
daa nkyene apam mma wo ne w'asefo
a wɔka wo ho no.

20 Na Awurade ka kyerɛɛ Aaron sɛ:
Wɔn asase no bi na worenni, na
worennya kyɛfa bi wɔn mu: Mene wo
kyɛfa ne w'agyapade Israelfo mu.

21 Na Lewifo no de, wɔn som a
wɔsom ahyiae ntamadan no mu nti,
hwɛ, mede Israel mu ntotoso du du
nyinaa mama wɔn sɛ agyapade. 22 Na
Israelfo no mmmɛn ahyiae ntamadan
no bio, na wɔamfa mmusu anwuwu;
23 na Lewi de, ɔno na ɔnyɛ ahyiae
ntamadan no ho som adwuma, na wɔn
de, wɔnsoa wɔn mmusu: ɛyɛ daa
ahyɛde, mo awo ntoatoaso nyinaa mu;
na Israelfo mu de, wɔrennya agyapade
bi. 24 Na Israelfo ntotoso du du a
wɔmoma so yɛ somã ade ma Awurade
no, mede mama Lewifo no sɛ agyapade;
ɛno nti na maka wɔn ho sɛ: wɔrennya
agyapade bi Israelfo mu no.

25 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 26 Lewifo de, kasa kyerɛ wɔn sɛ:
Sɛ mugyigye Israelfo hɔ ntotoso du
du a mede mama mo fi wɔn nkyɛn sɛ
mo agyapade no a, ɛnde momma emu
bi so nyɛ Awurade somã ade, ntotoso
du du no mu ntoso du. 27 Na wommu
mo soma ade mma mo sɛ awiporowbea
awi ne nsa-kyĩ-amoa mu dodownya.
28 Enti mo nso momma somã ade so
mma Awurade mfi mo ntotoso du du a
mugyigye Israelfo hɔ nyinaa mu,
na momfa emu somã ade a ɛyɛ Awurade
de no mma ɔsɔfo Aaron. 29 Ade a
wɔbɛma mo nyinaa mu na momma
Awurade somã ade nyinaa, emu nea
eye koraa no nyinaa mu akronkronne.
30 Na ka kyerɛ wɔn sɛ: Morema emu
nea eye koraa no so a, wommu nea aka
no mma Lewifo sɛ awiporowbea
nnɔbae ne nsa-kyĩ-amoa mu adenya.
31 Na munni no baabiara, mo ne mo
fifo, na ɛyɛ mo ahyiae ntamadan ho som
adwuma so akatua. 32 Na morema
emu nea eye koraa no so a, mommfa ho
mmusu bi, na munngu Israelfo akron-
kronne ho fĩ, na moanwuwu.

## Ti 19

*Ahodwira nsu nsiesiei ne ɛho mmara*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose ne
Aaron sɛ: 2 Eyi ne mmara mu ahyɛde
a Awurade ahyɛ sɛ: Kasa kyerɛ Israelfo
sɛ wɔmfa nantwibere kɔkɔɔ a odi
mu a onni dɛm a kɔndua nkɔɔ no so
pɛn mmrɛ wo; 3 na momfa no mma
ɔsɔfo Eleasar, na ɔmfa no mfi nkɔ nsra
no akyi, na wonkum no n'anim. 4 Na
ɔsɔfo Eleasar mfa ne nsateaa nka ne
mogya no bi, na ɔmpete ne mogya no
bi ngu ahyiae ntamadan no anim fam
mpɛn ason. 5 Na wɔnhyew nantwi-
bere no wɔ n'anim, ne nhoma ne ne
nam ne ne mogya ne ne bin no,
wɔnhyew. 6 Na ɔsɔfo no mfa kyene-
duru ne adwerɛ ne kuntu mfuturu
kɔkɔɔ ngu nantwibere a ɔrehyew no
so. 7 Na ɔsɔfo no nhoro ne ntade na
ɔmfa nsu nguare, na ɛno akyi ansa na
ɔmmra nsra no mu; na ɔsɔfo no ho
ntew kosi anwummere. 8 Na nea
ɔhyewee no nhoro ne ntade nsu mu, na
ɔmfa nsu nguare, na ne ho ntew kosi
anwummere. 9 Na ɔbarima bi a ne
ho tew nsesaw nantwibere no nsõ no
mfa nkogu nsra no akyi baabi a ɛhɔ
tew, na ɛnyɛ Israelfo asafo no ahodwira
nsu nsie; ɛyɛ bɔne ho afɔre. 10 Na
nea ɔsesaw nantwibere no nso no
nhoro ne ntade, na ne ho ntew kosi
anwummere. Na ɛnyɛ daa ahyɛde
mma Israelfo ne ɔhɔho a ɔsoɛ wɔn mu.

11 Nea ɔka onipa biara funu no, ne
ho ntew nnanson; 12 ɔno na ɔmfa eyi
nnwira ne ho mfi ne bɔne mu da a ɛto
so abiɛsa ne da a ɛto so ason no, na ne
ho atew; na sɛ wannwira ne ho da a ɛto
so abiɛsa ne da a ɛto so ason no a, ne
ho rentew. 13 Obiara a ɔka owufo,
onipa bi a wawu funu, na wannwira ne

---

20 Num 35; Deut 10, 9; 12, 12; Yos 13, 14, 33. 21 Lev 27, 30. 31 Mat 10, 10. —
2 Heb 9, 13; Lev 22, 20. 4 Lev 4, 6, 17. 6 Lev 14, 6. 7 Lev 16, 28. 13 Lev 15, 31.

ho no agu Awurade trabea ho fĩ, na
wontwa saa ɔkra no mfi Israel nkyene,
efisɛ wɔampete ahodwira nsu no angu
no so nti, ne ho ntew, ne ho fĩ da so wɔ
ne ho.
14 Ɛho mmara ni: Sɛ onipa wu
ntamadan mu a, obiara a ɔba ntama-
dan no mu ne ade biara a ɛwɔ
ntamadan no mu ho ntew nnanson;
15 na ade biara a ano da hɔ na enni
mmuaso a wɔde abua so no, ɛho ntew.
16 Na obiara a ɔka nea watɔ nkrante
ano anaa funu bi anaa onipa nnompe
anaa ɔda bi wuram no, ne ho ntew
nnanson. 17 Na nea ne ho ntew no,
wɔmfa bɔne ho afɔre a wɔahyew no
nsõ no bi mma no, na wɔmfa mmasu
ngu so ade bi mu; 18 na ɔbarima bi a
ne ho tew mfa adwerɛ mmɔ nsu no mu,
na ɔmpete ngu ntamadan no ne emu
nneɛma nyinaa ne akra a wɔwɔ hɔ no
ne nea waka dompe anaa ɔtɔfo anaa
efunu anaa ɔda bi no so. 19 Na nea
ne ho tew no mpete ngu nea ne ho
ntew no so, da a ɛto so abiɛsa ne da a
ɛto so ason no, na onnwira ne ho da a
ɛto so ason no, na ɔnhoro ne ntade, na
ɔmfa nsu nguare, na ne ho atew
anwummere.
20 Na onipa a ne ho ntew na wannwi-
ra ne ho no, wobetwa saa ɔkra no
afi ɔman asafo no mu akyene, efisɛ
wagu Awurade kronkronbea no ho fĩ;
wɔampete ahodwira nsu no angu no
so, ne ho ntew. 21 Na eyi nyɛ wɔn
daa ahyɛde. Na nea ɔpetee ahodwira
nsu no nhoro ne ntade; na nea ɔka
ahodwira nsu no ho ntew kosi anwu-
mmere; 22 na ade biara a nea ne ho
ntew no ka no ho ntew, na obiara a ɔka
no no ho ntew kosi anwummere.

## Ti 20

*Miriam wu*

Na Israelfo asafo mũ no nyinaa baa
Sin sare so, ɔsram a edi kan no mu, na
ɔman no traa Kades; na Miriam wui
wɔ hɔ, na wosiee no hɔ ara.

*Wonwiinwii sɛ wonnya nsu*

2 Nso ná nsu nni hɔ mma asafo no,
na wohyia hyɛɛ Mose ne Aaron. 3 Na
ɔman no ne Mose hamee, na wɔkae sɛ:
Ka yɛn nko a, anka yɛn nuanom wuwui
Awurade anim no, yewuwui bi. 4 Na
ɛdɛn nti na mode Awurade man asafo
aba sare yi so sɛ yemmewuwu wɔ ha,
yɛn ne yɛn mmoa? 5 Na ɛdɛn nti na
muyii yɛn Misraim sɛ mode yɛn reba
nea enye yi, nea wontumi nnua hwee
a borɔdɔma ne bobe ne ateaa nni, na
nsu po a wɔnom nni yi? 6 Na Mose
ne Aaron fii asafo no anim baa ahyiae
ntamadan no ano, na wɔde wɔn anim
butubutuw fam; na Awurade anuonyam
yii ne ho kyerɛɛ wɔn.
7 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
8 Fa poma no na boa asafo no ano, wo
ne wo nua Aaron, na monkasa nkyerɛ
ɔbotan no wɔn anim, na ɛ́mma ne nsu,
na yi ɔbotan no mu nsu ma wɔn ma
asafo no ne wɔn mmoa nnom. 9 Na
Mose faa poma no fii Awurade anim,
sɛnea ɔhyɛɛ no no; 10 na Mose ne
Aaron boaboaa ɔman asafo no ano
ɔbotan no anim, na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Muntie ɛ, mo asoɔdenfo, so yebenya
nsu afi ɔbotan yi mu ama mo? 11 Na
Mose maa ne nsa so de ne poma no
bɔɔ ɔbotan no mpɛn abien, na nsu pii
fi mu bae, na asafo no ne wɔn mmoa
nomee. 12 Na Awurade ka kyerɛɛ
Mose ne Aaron sɛ: Sɛ moannye me
anni, na moanyɛ me kronkron, Israelfo
aniwa mu nti, moremfa ɔman asafo yi
nnu asase a mede mama wɔn no so.
13 Eyi ne Meriba [ase ne: ɔham] asu,
efisɛ Israelfo ne Awurade hamee na
ɔyɛɛ ne ho kronkron wɔn mu.

*Edomfo siw Mose kwan*

14 Na Mose somaa abɔfo fi Kades
kɔɔ Edom hene nkyɛn sɛ: Sɛ wo nua
Israel se ni: Wo ara wunim ɔhaw a
ɛtoo yɛn nyinaa, 15 sɛ yɛn agyanom
sian kɔɔ Misraim, na yɛtraa Misraim
nna bebree, na Misrifo yɛɛ yɛn ne yɛn
agyanom bɔne; 16 na yesu frɛɛ
Awurade, na ɔtee yɛn nne, na ɔsomaa
ɔbɔfo beyii yɛn fii Misraim; na hwɛ,
yɛwɔ Kades, kurow a ɛwɔ wo hye so
mu. 17 Ma yɛmfa w'asase so; yɛremfa
mfuw ne nturo mu, nanso yɛrennom
mmura mu nsu bi; yɛbɛnantew ɔhene
tempɔn so akɔ, yɛremman nifa anaa
benkum de bɛkɔ akosi sɛ yebetwam
w'asase so. 18 Na Edom ka kyerɛɛ
no sɛ: Mmɛfa me ha, na mamfa nkrante
mamfi adi mammehyia wo. 19 Na

---

1 Num 13, 21. 2 Ex 17, 1–7. 6 Num 14, 10. 10 Dwom 106, 33.
12 Num 27, 14; Deut 1, 37; 3, 26; 4, 21; 32, 51. 13 Dwom 81, 7. 14 Gen 32, 3; Ate 11, 17;
Deut 23, 7. 16 Ex 23, 20. 17 Num 21, 22.

Israelfo no ka kyerɛɛ no sɛ: Ɔtempɔn
so na yɛrebɛfa, na sɛ me ne me mmoa
nom wo nsu bi a, yebetua ka; ɛnyɛ
asɛm bi, na me nan nko na ma memfa
mintwam. 20 Na wose: Ntwam! Na
Edom de dɔm pii ne nsa a emu yɛ den
fii adi behyiaa no. 21 Na Edom kamee
Israel kwan a ɔde betwam n'asase so.
Enti Israel man fii ne ho.

*Aaron wu*

22 Na Israelfo asafo mu no nyinaa
tu fii Kades, na wɔbaa Hor bepɔw ho.
23 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose ne
Aaron Hor bepɔw ho, Edom asase hye
so sɛ: 24 Wɔrebɛboaboa Aaron akɔka
ne nkurɔfo ho, na ɔrenkɔ asase a mede
merema Israelfo no so, efisɛ moyɛɛ
asoɔden maa m'anom asɛm, Meriba
asu ho. 25 Fa Aaron ne ne ba Eleasar,
na wo ne wɔn mforo Hor bepɔw, 26 na
yi Aaron ntade no fa hyɛ ne ba Eleasar,
na wɔmmoaboa Aaron nka ne nkurɔfo
ho, na onwu wɔ hɔ. 27 Na Mose yɛe
sɛnea Awurade hyɛɛ no no, na wɔforoo
Hor bepɔw, asafo no nyinaa anim.
28 Na Mose yiyii Aaron ntade no de
hyɛɛ ne ba Eleasar, na Aaron wui ɛhɔ
wɔ bepɔw no atifi. Na Mose ne Eleasar
fii bepɔw no so sianee. 29 Na asafo
no nyinaa hui sɛ Aaron awu, na Israel
fi no nyinaa suu Aaron adaduasa.

## Ti 21

*Israelfo sɛe Kanaanfo*

Na Arad hene a ɔyɛ Kanaanni a ɔte
nifa fam no tee sɛ Israel aba Atarim
kwan so no, ɔne Israel bɛkoe, na ɔfaa
wɔn mu binom nnommum. 2 Ɛnna
Israel hyɛɛ Awurade bɔ sɛ: Sɛ wode
ɔman yi hyɛ me nsa a, mɛsɛe wɔn
nkurow pasaa. 3 Na Awurade tiee
Israel nne, na ɔde Kanaanfo no mae,
na wɔsɛee wɔn ne wɔn nkurow pasaa,
na wɔfrɛɛ hɔ sɛ: Horma [ase ne: Ɔsɛe].

*Awɔ a wɔhyehye*

4 Na wotu fii Hor bepɔw ho faa
mmɛw po kwan so sɛ wɔretwa Edom
asase ho kontonkron akɔ. Na ɔman
no ahome tew wɔn pii ɔkwan no so.
5 Na ɔman no kasa tiaa Onyankopɔn
ne Mose sɛ: Ɛdɛn nti na muyii yɛn fii
Misraim sɛ yemmewuwu sare so?
Aduan biara nni hɔ, a nsu nso nni hɔ,
na aduan hunu yi afono yɛn. 6 Ɛnna
Awurade somaa awɔ a wɔhyehye baa
ɔman no mu bɛkekaa ɔman no, na
Israel mu nnipa pii wuwui.

7 Ɛnna ɔman no baa Mose nkyɛn
bɛkae sɛ: Yɛayɛ bɔne sɛ yɛkasa tiaa
Awurade ne wo; pa Awurade kyɛw na
ommeyi awɔ no mfi yɛn so. Na Mose
paa kyɛw maa ɔman no. 8 Na Awu-
rade ka kyerɛɛ Mose sɛ: Yɛ ɔwɔ a
ɔhyehye, na fa no sɛn frankaa dua so;
na obiara a ebi aka no no, sɛ ohu a,
obenya nkwa. 9 Na Mose yɛɛ kɔbere
wɔ no, na ɔde no sɛn frankaa dua no so;
na sɛ ɔwɔ ka obi, na ɔhwɛ kɔbere wɔ
no a, na wanya nkwa.

*Israelfo toa wɔn akwantu no so*

10 Na Israelfo no tu kɔbɔɔ nsra wɔ
Obot. 11 Na wotu fii Obot kɔbɔɔ nsra
Iye-Haabarim, sare a ɛwɔ Moab anim,
owia puebea no so. 12 Ɛhɔ na wofi
tu kɔbɔɔ nsra wɔ Sared subon mu.
13 Ɛhɔ na wofi tu kɔbɔɔ nsra wɔ Arnon
a ɛsen sare so a efi Amori hye so no
agya, efisɛ Arnon ne Moab hye a ɛda
Moab ne Amori ntam. 14 Enti wɔka
Awurade akodi nhoma no mu sɛ:

Wɔnam ahumtu so faa Waheb
ne Arnon nsubon no,
15 ne nea nsubon no sensen a
ɛdan kɔ Ar trabea
na etweri Moab hye ho no.

16 Ɛhɔ na wofi kɔɔ Beer. Ɛno ne
asubura a Awurade kaa ho asɛm
kyerɛɛ Mose sɛ: Boa ɔman no ano na
mɛma wɔn nsu anom, no. 17 Ɛbere no
mu na Israel too dwom yi sɛ:

Asubura, tue! Munnye no so!
18 Asubura a atitiriw tui
na ɔman mu mmapɔmma fumfunui,
wɔde ahempoma ne wɔn mpoma.

Na wofi sare so kɔɔ Matana; 19 na
wofi Matana kɔɔ Nahaliel, na wofi
Nahaliel kɔɔ Bamot; 20 na wofi Bamot
kɔɔ obon a ɛwɔ Moab petee mu, Pisga
atifi a ɛkyerɛ sare paradada so no mu.

*Wodi Sihon ne Og so nkonim*

21 Na Israel somaa abɔfo kɔɔ
Amorifo hene Sihon nkyɛn se: 22 Ma
memfa w'asase so; yɛremman mfuw
mu ne nturo mu, yɛrennom abura mu
nsu bi; ɔhene tempɔn so na yɛbɛnantew

**26** Lev 21, 10. **28** Num 33, 38; Deut 10, 6. — **2** Deut 13, 15; Yos 6, 17; Ate 1, 17;
1 Sa 15, 3. **3** Num 14, 45. **4** Num 11, 1–6; 14, 2. **6** 1 Ko 10, 9. **8** Yoh 3, 14.
**14** Yos 10, 13. **21** Deut 2, 26–37. **22** Num 20, 17.

akosi sɛ yebetwam w'asase so. 23
Nanso Sihon amma Israel antwam
n'asase so; na ɔboaa ne man nyinaa
ano fi behyiaa Israel, sare so, na ɔbaa
Yahas ne Israel bɛkoe. 24 Na Israel
kum no nkrante ano faa n'asase fi
Arnon kɔɔ Yabok so koduu Amonfo ho,
efisɛ Amonfo no hye so hɔ yɛ den.
25 Na Israel faa nkurow yi nyinaa, na
Israel traa Amorifo nkurow no nyinaa
mu, Hesbon ne ɛho nkurow nyinaa mu;
26 na Hesbon ne Amorifo hene Sihon
kurow, ɔno na ɔne kan Moab hene koe,
na ogyee ne nsam n'asase nyinaa kosii
Arnon ano. 27 Ɛno nti na mmebufo
no ka sɛ:

Mommra Hesbon!
Momma wɔnkyekye na wonsiesie
Sihon kurow no.
28 Na ogya bi fii Hesbon,
ogyaframa fii Sihon kurokɛse mu;
ɛhyew Moab kurow Ar,
Arnon sorɔnsorɔmmea so awuranom
no.
29 Wo Moab, due!
Kemos man, moayera!
Wama ne mmabarima aguanguan,
na ne mmabea adan Amorifo hene
Sihon nnommum.
30 Na yɛabɔ wɔn agu, Hesbon ayera
akodu Dibon;
yɛasɛe wɔn akɔfa Nofa
de akodu Medeba.

31 Na Israelfo no traa Amorifo asase
so. 32 Na Mose soma kɔsraa Yaser,
na wɔfaa ne nkurowa, na otuu Amorifo
a wɔwɔ hɔ no. 33 Na wɔdan wɔn ho
foro kɔɔ Basan kwan so. Na Basan
hene Og fii adi behyiaa wɔn, ɔno ne ne
man nyinaa, sɛ wɔrebɛko wɔ Edrei.
34 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Nsuro no, na mede no ne ne man
nyinaa ne n'asase mahyɛ wo nsam, na
woayɛ no sɛnea woyɛɛ Amorifo hene
Sihon a ɔtraa Hesbon no. 35 Na
wokunkum no ne ne mma ne ne man
nyinaa a wɔannyaw oguanfo bi amma
no, na wɔfaa asase no dii so.

## Ti 22

*Balak soma kohyia Bileam*

Na Israelfo no tu kɔbɔɔ nsra wɔ
Moab tataw so, Yordan fã a ɛbɛn Yeriko
agya. 2 Na Sipor ba Balak huu nea
Israel yɛɛ Amorifo no nyinaa. 3 Na
Moab suroo ɔman no pii, efisɛ wɔdɔɔso,
na ehu kaa Moab, Israelfo no nti.
4 Na Moab ka kyerɛɛ Midian mpanyim-
fo sɛ: Afei dɔm yi bedi yɛn ho ade
nyinaa, sɛnea nantwi di asase so wura
no. Nso bere no mu na Sipor ba Balak
ne Moab hene. 5 Na ɔsomaa abɔfo
kɔɔ Beor ba Bileam nkyɛn wɔ Petor a
ɛda asubɔnten no ano, ne manfo asase
so, sɛ wonkohyia no sɛ: Hwɛ, ɔman bi
fi Misraim aba, na hwɛ, wɔabɛkata
asase ani, na wɔn ara na wogu m'anim
yi. 6 Na afei bra bɛdome ɔman no ma
me, efisɛ wɔyɛ den sen me, sɛ ebia
metumi makum wɔn, na mapam wɔn
afi asase yi so anaa; na minim sɛ nea
wuhyira no no, wɔahyira no, na nea
wodome no no, wɔadome no.

7 Na Moab mpanyin ne Midian
mpanyin no siim kɔe, na nkɔmhyɛ
akatua no kura wɔn nsam; na wɔkɔɔ
Bileam nkyɛn kɔbɔɔ Balak kasɛɛ no
kyerɛɛ no. 8 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Montra ha anadwo yi, na mimmebua
mo bi, sɛnea Awurade bɛkasa akyerɛ
me no. Na Moab asafohene no ne
Bileam traa hɔ. 9 Na Onyankopɔn
baa Bileam nkyɛn bɛkae sɛ: Mmarima
bɛn na wɔne wo wɔ hɔ yi? 10 Na
Bileam ka kyerɛɛ Onyankopɔn sɛ:
Moab hene Sipor ba Balak na ɔsoma
baa me nkyɛn bɛkae sɛ: 11 Hwɛ, ɔman
a wofi Misraim bae no abɛkata asase
ani: afei bra bɛdome wɔn ma me, sɛ
ebia metumi ne wɔn ako na mapam
wɔn anaa. 12 Na Onyankopɔn ka
kyerɛɛ Bileam sɛ: Wo ne wɔn nnkɔ,
nkɔdome ɔman no, na wɔahyira wɔn.
13 Na Bileam sɔree anɔpa, na ɔka
kyerɛɛ Balak asafohene no sɛ: Monkɔ
mo asase so, na Awurade ampene
amma me kwan sɛ me ne mo nkɔ.
14 Na Moab asafohene no sɔre baa
Balak nkyɛn bɛkae sɛ: Bileam ampene
sɛ ɔne yɛn bɛba.

15 Na Balak san somaa atitiriw a
wɔdɔɔso na wɔn anim yɛ nyam sen wɔn.
16 Na wɔkɔɔ Bileam nkyɛn kɔka
kyerɛɛ no sɛ: Sɛ Sipor ba Balak se ni:
Afei de, mma biribi nnsiw wo me
nkyɛn ba kwan, 17 na mɛhyɛ wo
anuonyam pii, na biribiara a wobɛka
akyerɛ me no, mɛyɛ: enti bra ara na
bɛdome ɔman yi ma me. 18 Na

**29** Ate 11, 24; 1 Ah 11, 7. **33** Deut 3, 1–11. **34** Dwom 136, 17–22. — **5** Yos 24, 9; Mika 6, 5. **7** 2 Pe 2, 15. **18** 1 Ah 13, 8.

Bileam bua see Balak nkoa no sɛ: Sɛ
Balak de ne fi a dwetɛ ne sika ayɛ no
ma ma me po a, merentumi mimmu
Awurade me Nyankopɔn asɛm so
menkɔyɛ biribi ketewa anaa kɛse.
19 Na afei mo nso montra ha anadwo
yi, na minhu nea Awurade bɛsan aka
akyerɛ me. 20 Na Onyankopɔn baa
Bileam nkyɛn anadwo bɛka kyerɛɛ no
sɛ: Sɛ nhyia na mmarima yi behyiaa
wo a, sɔre na wo ne wɔn nkɔ; nanso
asɛm a mɛka makyerɛ wo no nko na
di so.

*N'afurum gye no nkwa*

21 Ɛnna Bileam sɔree anɔpa hyehyɛɛ
n'afurum na ɔne Moab atitiriw no
siim kɔe. 22 Na ɔrekɔ no, Onya-
nkopɔn bo fuwii na Awurade bɔfo
begyinaa ɔkwan no so sɛ obesiw no
kwan; nso na ɔte n'afurum so na ne
mmofra baanu ne no na ɛnam. 23 Na
afurum no huu Awurade bɔfo no
sɛ ogyina ɔkwan mu kura nkrante
a watwe, na afurum no mãn fii
kwan no so kɔfaa wuram; na Bileam
hwee afurum no sɛ ɔredan no aba
ɔkwan mu. 24 Ɛnna Awurade bɔfo no
kogyinaa nturo ntam nammɔnkoro
kwan bi mu a ɔfasu wɔ ha ne ha.
25 Na afurum no huu Awurade bɔfo
no no, ɔde ne ho miaa ɔfasu no, na ɔkaa
Bileam nan miaa ɔfasu no; na ɔkɔɔ so
hwee no ara. 26 Na Awurade bɔfo
no twiw kɔɔ anim kogyinaa nea ɛhɔ yɛ
hihiaa a ɔkwan nni hɔ a wɔbɛdan akɔ
nifa anaa benkum. 27 Na afurum no
huu Awurade bɔfo no no, obutuw fam
Bileam ase; na Bileam bo fuwii, na
ɔde abaa bɔɔ afurum no. 28 Ɛnna
Awurade buee afurum no ano, na ɔka
kyerɛɛ Bileam sɛ: Dɛn na mayɛ wo na
woabɔ me mpɛn abiɛsa yi? 29 Na
Bileam ka kyerɛɛ afurum no sɛ: Sɛ
woagoru me ho ntia! Sɛ mikura
nkrante a, anka sesɛɛ makum wo.
30 Na afurum no ka kyerɛɛ Bileam sɛ:
So ɛnyɛ w'afurum ne me a woatra me
so ara de abesi nnɛ da yi? So mayɛ
wo sɛɛ pɛn? Na ose: Dabi.
31 Ɛnna Awurade buee Bileam ani,
na ohuu Awurade bɔfo no sɛ ogyina
ɔkwan mu kura nkrante a watwe,
na ɔkotow de n'anim butuw fam
fɛmm. 32 Na Awurade bɔfo no ka
kyerɛɛ no sɛ: Ɛdɛn nti na wobɔɔ
w'afurum no mpɛn abiɛsa yi? Hwɛ,
maba sɛ merebesiw wo kwan, efisɛ wo
kwan nteɛ wɔ m'anim; 33 na afurum
no huu me, na ɔmãn fii m'anim mpɛn
abiɛsa yi; sɛ wamman amfi m'anim a,
anka sesɛɛ makum wo dedaw, na ɔno
de, magye no nkwa. 34 Na Bileam
ka kyerɛɛ Awurade bɔfo no sɛ: Mayɛ
bɔne, na minnim sɛ wo na wugyina
ɔkwan mu hyia me; na afei, sɛ ɛyɛ
bɔne w'ani so de a, mɛsan m'akyi.
35 Na Awurade bɔfo no ka kyerɛɛ
Bileam sɛ: Wo ne mmarima no nkɔ; na
asɛm a mɛka makyerɛ wo no nko na ka.
Na Bileam ne Balak atitiriw no siim
kɔe.
36 Na Balak tee sɛ Bileam reba no,
ofi kohyiaa no, Moab kurow a ɛda
Arnon a ɛyɛ ɔhye no so no mu, wɔ
nhyenoa hɔ pɛɛ. 37 Na Balak ka
kyerɛɛ Bileam sɛ: So ɛnyɛ ɔsoma na
mesomae sɛ wommehyia wo mmra?
Ɛdɛn nti na woamma? So ampa
sɛ merentumi menhyɛ wo anu-
onyam? 38 Na Bileam ka kyerɛɛ
Balak sɛ: Hwɛ, maba wo nkyɛn afei;
so metumi maka asɛm bi anaa? Asɛm
a Onyankopɔn de hyɛ m'anom no, ɛno
na mɛka. 39 Na Bileam ne Balak
kɔe, na woduu Kiriat-Husot. 40 Na
Balak de anantwi ne nguan bɔɔ afɔre
ma wɔde kɔmaa Bileam ne atitiriw a
wɔne no wɔ hɔ no. 41 Na ade kyee no,
Balak faa Bileam, na ɔde no foro kɔɔ
Baal sorɔnsorɔmmea so; na ofi hɔ huu
ɔman no ano.

## Ti 23

*Balak afɔrebɔ kasɛɛ*

Na Bileam ka kyerɛɛ Balak sɛ: Sisi
afɔremuka ason ma me wɔ ha, na pɛ
anantwinini ason ne adwennini ason
fa brɛ me ha. 2 Na Balak yɛɛ sɛnea
Bileam ka kyerɛɛ no no; na Balak ne
Bileam de nantwinini biako ne odwe-
nnini biako bobɔɔ ɔhyew afɔre, afɔre-
muka biara so. 3 Na Bileam ka kyerɛɛ
Balak sɛ: Kogyina wo hyew afɔre no ho,
na menkɔ: ebia Awurade behyia me, na
ade ko a ɔbɛma mahu no, mɛka makyerɛ
wo. Na osiim kɔɔ koko pataa bi so.
4 Na Onyankopɔn behyiaa Bileam, na
ɔka kyerɛɛ no sɛ: Masisi afɔremuka
ason, na mede nantwinini ne odwe-
nnini mabɔ ɔhyew afɔre wɔ afɔremuka
biara so. 5 Na Awurade de asɛm

23 Gen 3, 24; Yos 5, 13. 28 2 Pe 2, 16. 41 Num 23, 28.

hyɛɛ Bileam anom sɛ: San kɔ Balak
nkyɛn, na sɛnea kasa ne no. 6 Na
ɔsan kɔɔ ne nkyɛn, na hwɛ, ogyina ne
hyew afɔre no ho, ɔno ne Moab atitiriw
nyinaa. 7 Na ɔbɔɔ ne kaseɛ sɛ:
Aram na Balak kɔfaa me fii,
Moab hene no faa me fii apuei
mmepɔw mu sɛ:
Bra bɛdome Yakob ma me,
na bɛhyɛ Israel nsew.
8 Ɛbɛyɛ dɛn na mɛdome nea Onyankopɔn nnomee no no,
na ɛbɛyɛ dɛn na mɛhyɛ nea Awurade nhyɛɛ no nsew no nsew?
9 Abotan atifi na mifi mihu no,
na nkoko so na mifi migyen no:
Hwɛ, ɔman a ne nko bɛtra ni,
na wɔremmu wɔn mfra wiase aman.
10 Hena na ɔbɛkan Yakob mfutuma
ne Israel abupɛn anan mu biako dodow?
Me kra nwu teefo wu,
na akyiri nwie me sɛ wɔn.
11 Ɛnna Balak ka kyerɛɛ Bileam sɛ:
Woyɛ me dɛn ni? M'atamfo nnome
nti na mekɔfaa wo bae, na hwɛ, nhyira
na wuhyira. 12 Na obuae sɛ: So ɛnyɛ
nea Awurade de hyɛ m'anom no na ɛsɛ
sɛ mehwɛ meka?
13 Na Balak ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛnde
bra na yɛnkɔ baabi foforo ɛ, nea
wubehu wɔn; wɔn ano nko na wubehu,
na worenhu wɔn nyinaa; na dome wɔn
ma me wɔ hɔ. 14 Na ɔde no kɔɔ Sofim
sare so, Pisga bepɔw atifi, na osii
afɔremuka ason, na ɔde nantwinini ne
odwennini bobɔɔ ɔhyew afɔre wɔ
afɔremuka biara so. 15 Na ɔka kyerɛɛ
Balak sɛ: Gyina w'afɔremuka no ho
ara, na me de, merekɔ makɔhwɛ.
16 Na Awurade behyiaa Bileam, na
ɔde asɛm hyɛɛ n'anom sɛ: San kɔ Balak
nkyɛn, na sɛnea kasa ne no. 17 Na
ɔbaa ne nkyɛn, na hwɛ, ogyina ne hyew
afɔre no ho, na Moab atitiriw no ne no
gyinagyina hɔ; na Balak ka kyerɛɛ no
sɛ: Dɛn na Awurade kae? 18 Na
ɔbɔɔ ne kaseɛ sɛ:
Sɔre, Balak, na tie;
yɛ aso ma me, Sipor ba.
19 Onyankopɔn nyɛ onipa, na wadi atoro,
anaa onipa ba, na wanu ne ho.
So ɔno de, ɔbɛka asɛm bi na ɔrenyɛ,
anaasɛ ɔbɛkasa na ɔremma entim?
20 Hwɛ, nhyira na manya;
wahyira, na merentumi mennan ani.
21 Wanhu amumɔyɛ Yakob mu,
na wanhu ɔhaw Israel mu.
Awurade ne Nyankopɔn di n'akyi,
na ɔhene ho ahurusi wɔ no mu.
22 Onyankopɔn ayi wɔn afi Misraim,
n'ahoɔden te sɛ ɛkoɔ de.
23 Ampa ara, adebisa nni Yakob mu,
na nkɔmhyɛ nni Israel mu:
Afei na wɔbɛka wɔ Yakob ne Israel ho sɛ:
Dɛn na Onyankopɔn ayɛ yi!
24 Hwɛ, ɔman yi sɔre sɛ gyatabere,
na ɔma ne ho so sɛ gyata:
Ɔremmutuw gye sɛ wadi bɔnam,
na wanom atɔfo mogya ansa.
25 Ɛnna Balak ka kyerɛɛ Bileam sɛ:
Nnome wɔn koraa, na nhyira nso
nhyira wɔn koraa. 26 Na Bileam bua
ka kyerɛɛ Balak sɛ: So manka mankyerɛ wo sɛ: Biribiara a Awurade bɛka
no, ɛno na mɛyɛ? 27 Na Balak ka
kyerɛɛ Bileam sɛ: Bra na memfa wo
menkɔ baabi foforo, ebia ɛbɛsɔ Onyankopɔn ani sɛ wobɛdome wɔn ama me
wɔ hɔ. 28 Na Balak faa Bileam kɔɔ
Peor atifi a ɛhwɛ sare paradada no so
no. 29 Na Bileam ka kyerɛɛ Balak
sɛ: Sisi afɔremuka ason ma me wɔ ha,
na fa anantwinini ason ne adwennini
ason brɛ me ha. 30 Na Balak yɛe sɛ
Bileam kae no, na ɔde nantwinini ne
odwennini bɔɔ ɔhyew afɔre wɔ afɔremuka biara so.

## Ti 24

*Bileam hyɛ Israel ahotɔ ho nkɔm*

Na Bileam hui sɛ asɔ Awurade ani
sɛ ohyira Israel no, wankɔ ankɔhwehwɛ adebisade sɛ ɔkɔe kan no, na
mmom ɔde n'ani kyerɛɛ sare no so.
2 Na Bileam maa n'ani so, na ohuu
Israel sɛ wogu hɔ mmusua mmusua; na
Onyankopɔn honhom baa no so, 3 na
ɔbɔɔ ne kaseɛ sɛ:
Beor ba Bileam asɛm a wanya sɛ ɔreka,
ɔbarima a n'ani amua no asɛm a wanya,
4 nea ɔte Nyankopɔn nsɛm no na ɔreka yi,
nea ohu Tweaduampɔn anisoade,
na ɔrehwe ase a,
wɔtew n'ani so no:

10 Gen 13, 16; 31, 8. 12 Num 22, 38. 19 1 Sa 15, 29. 24 Num 24, 9. 26 Num 23, 12.
28 Num 25, 3. 29 Num 23, 1. — 3 1 Sa 9, 9. 4 Yes 50, 4.

5 Wo ntamadan yɛ fɛ dɛn ara, Yakob,
wo trabea no, Israel!
6 Ɛyerɛw sɛ asubon,
sɛ asu so nturo,
te sɛ pɛprɛ nnua a Awurade atɛw,
te sɛ nsu so nkyeneduru.
7 Ne nsusaw ade mu nsu bubu so,
na n'asefo tra nsu pii mu.
Ne hene sõ sen Agag,
na wɔbɛma n'ahenni so.
8 Onyankopɔn na oyii no fii Misraim,
n'ahoɔden te sɛ ɛkoɔ de.
Obedi amanaman a wohiahia ne ho,
na wadwerɛw wɔn nnompe,
na ɔde n'agyan awowɔ wɔn.
9 Ɔkotow, obutuw sɛ gyata ne gyatabere,
hena na ɔbɛma wasɔre?
Nhyira ne wɔn a wohyira wo,
na nnome ne wɔn a wɔdome wo.

*Balak gya no kwan*

10 Ɛnna Balak bo fuw Bileam, na
ɔbɔɔ ne nsam; na Balak ka kyerɛɛ
Bileam sɛ: M'atamfo nnome nti na
mihyiaa wo, na hwɛ, nhyira na woa-
hyira wɔn mpɛn abiɛsa yi? 11 Na
afei guan kɔ nea wufi! Mekae sɛ
anka mɛhyɛ wo anuonyam, na hwɛ,
Awurade asiw w'anuonyam ho kwan.
12 Na Bileam ka kyerɛɛ Balak sɛ: So
manka mankyerɛ w'abɔfo a wosomaa
wɔn me nkyɛn no nso sɛ: 13 Sɛ Balak
de ne fi a dwetɛ ne sika ayɛ no ma ma
me mpo a, merentumi mentra Awurade
asɛm mimfi me komam menkɔyɛ papa
anaa bɔne; nea Awurade bɛka no, ɛno
na mɛka? 14 Na afei, hwɛ, merekɔ
me man mu: Bra na menkasa me-
nkyerɛ wo nea ɔman yi bɛyɛ wo man nna
a edi akyiri no mu. 15 Na ɔbɔɔ ne
kasɛɛ sɛ:
Beor ba Bileam asɛm a wanya sɛ ɔreka,
ɔbarima a n'ani amua no asɛm a wanya,
16 nea ɔte Nyankopɔn nsɛm
na ohu ɔsorosoroni no ho nimdeɛ no,
nea ɔhwɛ Tweaduampɔn ahwɛde,
na ɔrehwe ase a,
wɔtew n'ani so no:
17 Mihu no, nso ɛnyɛ mprempren,
mehwɛ no, nso ɔmmɛn:
Nsoromma bepue Yakob mu,
na ahempoma befi Israel mu asɔre,
na wadwerɛw Moab afanu nyinaa
na wabubu ɔko huuyɛ mma no nyinaa.
18 Na ɔbɛfa Edom adi so,
na wafa n'atamfo asase Seir adi so,
na Israel bɛyɛ ahoɔdenne ara.
19 Na obi a ofi Yakob mu bedi tumi,
na wasɛɛ wɔn a wɔaka wɔ kurow no mu no.
20 Afei ɔhwɛɛ Amalek toaa ne kasa
no so sɛ:
Amanaman mu dikanfo ne Amalek,
nanso n'awiei bewie no ɔsɛe mu.
21 Na ɔhwɛɛ Kenifo toaa ne kasa no
so kae sɛ:
Wo trabea si hɔ pintinn,
na wode wo berebuw asie ɔbotan mu;
22 nanso wobegu Kain ase,
ɛrenkyɛ na Asur bɛfa wo nnommum.
23 Na ɔtoaa ne kasa no so kae sɛ:
Ai, sɛ Onyankopɔn reyɛ eyi a,
hena na obenya nkwa?
24 Na ahyɛn befi Kitim fam aba,
na wɔabɛbrɛ Asur ase abrɛ Eber ase;
na ɔno ara nso awie no ɔsɛe mu.
25 Ɛnna Bileam sɔree, na osiim san
kɔɔ n'atrae; na Balak nso kɔɔ ne kwan.

## Ti 25

*Israelfo aguamammɔ ne abosonsom*

Na Israel traa Sitim. Na ɔman no
fii ase ne Moab mmabaa bɔɔ aguaman;
2 na wohyiahyiaa ɔman no kɔɔ wɔn
anyame afɔreduan ho; na ɔman no dii
na wɔsɔree wɔn anyame no; 3 na Israel
de ne ho bɔɔ Baal-Peor ho. Na
Awurade bo fuw Israel; 4 na Awurade
ka kyerɛɛ Mose sɛ: Fa ɔman no mu
atitiriw no nyinaa, na sensɛn wɔn ma
Awurade, owia so, na Awurade abu-
fuhyew no nsan mfi Israel so. 5 Na
Mose ka kyerɛɛ Israel atemmufo no
sɛ: Munkunkum mo mmarima a wɔde
wɔn ho kɔbɔɔ Baal-Peor ho no.
6 Na hwɛ, ɔbarima bi fi Israelfo no
mu bae a ɔde Midianni bea bi baa ne
nuanom nkyɛn, Mose aniwa mu ne
Israelfo asafo no nyinaa aniwa mu;
ɛbere a wɔn de, wɔresu ahyiae ntama-

9 Num 23, 24; Gen 49, 9; 12, 3. 13 Num 22, 18. 15 Num 24, 3–4. 17 Mat 2, 2; Luk 1, 78; 2 Sa 8, 2; Amos 2, 2. 18 2 Sa 8, 14; Amos 9, 11–12. 19 Mika 5, 2, 8–9. 20 Ex 17, 14. 21 1 Sa 15, 6; Oba 3. 25 Num 31, 8, 16. — 2 Num 31, 16. 3 Deut 4, 3. 4 2 Sa 21, 6, 9; Deut 21, 22–23.

dan no ano. 7 Na ɔsɔfo Aaron ba
Eleasar ba Pinehas hui no, ɔsɔre fii
asafo no mu kɔfaa peaw kurae, 8 na
odii Israelni no akyi kɔɔ pia no mu, na
ɔwowɔɔ wɔn baanu no, Israelni ne
ɔbea no nyinaa hwirew n'ayaase; na
ɔhaw no to twae fii Israelfo no so.
9 Na nnipa a wowuwui ɔhaw no mu
ano si ɔpeduonu anan.

10 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 11 Ɔsɔfo Aaron ba Eleasar ba
Pinehas asianka m'abufuw afi Israelfo
so, sɛ watwe me ho ninkunu wɔ wɔn
mu, a enti manhyew Israelfo wɔ me
ninkuntwe mu. 12 Enti ka sɛ: Hwɛ,
mede m'asomdwoe apam merema no,
13 na ayɛ ɔno ne n'asefo a wɔbɛba
n'akyi no daa asɔfodi apam, efisɛ
watwe ninkunu ama ne Nyankopɔn,
na wapata ama Israelfo. 14 Na
Israelni a wokum no ne Midianni bea
no din ne Simri, Salu ba a ɔyɛ Simeonfo
mpanyinfi mu bapɔmma. 15 Na Midi-
anni bea a wokum no no din de Kosbi,
Sur a ɔyɛ Midianfo mu mpanyinfi so
manpanyin no ba.

16 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 17 Munhiahia Midianfo ho na
munkum wɔn, 18 efisɛ wɔn nso wɔde
wɔn anifere ahiahia mo ho, na wɔde
daadaa mo, Baal-Peor asɛm, ne wɔn
nuabea Kosbi, Midian safohene no ba
a wokum no da a Peor ho haw no bae
no, asɛm no mu.

### Ti 26

*Wɔkan Israelfo*

Na ɔhaw no akyi no Awurade ka
kyerɛɛ Mose ne ɔsɔfo Aaron ba Eleasar
sɛ: 2 Monkan Israelfo asafo no nyinaa
dodow mfi nea wadi mfirihyia aduonu
so mfa nkɔ, sɛ wɔn mpanyinfi te, Israel
mu nnipa a wotumi kɔ ɔsa nyinaa.
3 Na Mose ne ɔsɔfo Eleasar ka kyerɛɛ
wɔn, Moab tataw so, Yordan fã a ɛbɛn
Yeriko sɛ: 4 Kan wɔn a woadi mfiri-
hyia aduonu de rekɔ no, sɛnea Awurade
hyɛɛ Mose ne Israelfo a wofi Misraim
asase so bae no.

5 Israel abakan ne Ruben: Ruben
mma ne: Hanok, Hanokfo abusua;
Palu de, Palufo abusua; 6 Hesron de,
Hesronfo abusua; Karmi de, Karmifo
abusua. 7 Eyinom ne Rubenfo
mmusua, na wɔn nnipa a wɔkan wɔn
no si ɔpeduanan abiɛsa ne ahanson
aduasa. 8 Na Palu mma: Eliab; 9 na
Eliab mma: Nemuel ne Datan ne
Abiram. Eyinom ne Datan ne Abiram,
asafo no mu aguasemfo a wɔne Mose
ne Aaron hamee Kora asafo no mu,
wɔn ham a wɔne Awurade hamee no
mu; 10 na asase buee n'anom menee
wɔn ne Kora, na asafo no wuwui, na
ogya hyew mmarima ahanu aduonum
no; na wɔbɛyɛɛ sɛnkyerɛnne. 11 Nanso
Kora mma de, wɔanwuwu.

12 Simeon mma, sɛ wɔn mmusua te:
Nemuel de, Nemuelfo abusua; Yamin
de, Yaminfo abusua; Yakin de, Yakinfo
abusua; 13 Sera de, Serafo abusua;
Saul de, Saulfo abusua. 14 Eyinom
ne Simeonfo mmusua. Wosi ɔpedu-
onu abien ne ahanu.

15 Gad mma, sɛ wɔn mmusua te:
Sefon de, Sefonfo abusua; Hagi de,
Hagifo abusua; Suni de, Sunifo
abusua; 16 Osni de, Osnifo abusua;
Eri de, Erifo abusua; 17 Arod de,
Arodfo abusua; Areli de, Arelifo
abusua. 18 Eyinom ne Gad mma
mmusua, sɛ wɔn a wɔkan wɔn no te,
ɔpeduanan ne ahannum.

19 Yuda mma: Ger ne Onan; na Ger
ne Onan wuwui Kanaan asase so.
20 Na Yuda mma, sɛ wɔn mmusua te
ni: Sela de, Selafo abusua; Peres de,
Peresfo abusua; Sera de, Serafo
abusua. 21 Na Peres mma ni: Hesron
de, Hesronfo abusua; Hamul de,
Hamulfo abusua. 22 Eyinom ne Yuda
mmusua, sɛ wɔn a wɔkan wɔn no te,
ɔpeduɔson asia ne ahannum.

23 Isakar mma, sɛ wɔn mmusua te:
Tola de, Tolafo abusua; Puwa de,
Puwafo abusua; 24 Yasub de, Yasub-
fo abusua; Simron de, Simronfo abu-
sua. 25 Eyinom ne Isakar mmusua,
sɛ wɔn a wɔkan wɔn no te, ɔpeduosia
anan ne ahasa.

26 Sebulon mma, sɛ wɔn mmusua
te: Sered de, Seredfo abusua; Elon de,
Elonfo abusua; Yakleel de, Yakleelfo
abusua. 27 Eyinom ne Sebulon mmu-
sua sɛ wɔn a wɔkan wɔn no te, ɔpedu-
osia ne ahannum.

28 Yosef mma, sɛ wɔn mmusua te:
Manase ne Efraim. 29 Manase mma:

**9** 1 Ko 10, 8. **12** 1 Be 9, 20. **13** Dwom 106, 30–31. **15** Num 31, 8.
**17** Num 31, 2–10. — **2** Num 1, 2–47. **5** Gen 46, 8–27; 1 Be 4–7. **9** Num 16.
**19** Gen 38, 7, 10. **21** Rut 4, 18. **29** Yos 17, 1–3.

Makir de, Makirfo abusua; na Makir
woo Gilead; Gilead de, Gileadfo
abusua. 30 Gilead mma ni: Yeser,
Yeserfo abusua; Helek de, Helekfo
abusua; 31 ne Asriel, Asrielfo abusua;
ne Sekem, Sekemfo abusua; 32 ne
Semida, Semidafo abusua; ne Hefer,
Heferfo abusua; 33 na Hefer ba
Selofehad nni mmabarima, na ɔwɔ
mmabea; na Selofehad mmabea din ne
Mahla ne Noa, Hogla, Milka ne Tirsa.
34 Eyinom ne Manase mmusua, na
wɔn a wɔkan wɔn no si ɔpeduonum
abien ne ahanson.

35 Efraim mma, sɛ wɔn mmusua te
ni: Sutela de, Sutelafo abusua; Beker
de, Bekerfo abusua; Tahan de, Tahanfo
abusua. 36 Na Sutela mma ni: Eran
de, Eranfo abusua. 37 Eyinom ne
Efraim mma mmusua, sɛ wɔn a wɔkan
wɔn no te, ɔpeduasa abien ne ahannum.
Eyinom ne Yosef mma, sɛ wɔn mmusua
te.

38 Benyamin mma, sɛ wɔn mmusua
te: Bela de, Belafo abusua; Asbel de,
Asbelfo abusua; Ahiram de, Ahiramfo
abusua; 39 Sufam de, Sufamfo abu-
sua; Hufam de, Hufamfo abusua. 40
Na Bela mma ne: Ard ne Naaman: Ard
de, Ardfo abusua; Naaman de, Naaman-
fo abusua. 41 Eyinom ne Benyamin
mma, sɛ wɔn mmusua te: na wɔn a
wɔkan wɔn no si ɔpeduanan anum ne
ahansia.

42 Dan mma, sɛ wɔn mmusua te ni:
Suham de, Suhamfo abusua. Eyinom
ne Dan mmusua, sɛ wɔn mmusua
te. 43 Suhamfo mmusua nyinaa sɛ
wɔn a wɔkan wɔn no te si ɔpeduosia
anan ne ahannan.

44 Aser mma, sɛ wɔn mmusua te:
Yimna de, Yimnafo abusua; Isui de,
Isuifo abusua; Beria de, Beriafo
abusua; 45 Beria mma de: Heber de,
Heberfo abusua; Malkiel de, Malkielfo
abusua. 46 Na Aser babea din de
Sarah. 47 Eyinom ne Aser mma mmu-
sua, sɛ wɔn a wɔkan wɔn no te: ɔpedu-
onum abiɛsa ne ahannan.

48 Naftali mma, sɛ wɔn mmusua te:
Yakseel de, Yakseelfo abusua; Guni
de, Gunifo abusua; 49 Yeser de,
Yeserfo abusua; Silem de, Silemfo
abusua. 50 Eyinom ne Naftali mmu-
sua, sɛ wɔn mmusua te; na wɔn a
wɔkan wɔn no si ɔpeduanan anum ne
ahannan.

51 Eyinom ne Israelfo a wɔkan wɔn
no: ɔpeha ahorow asia ne apem
ahanson aduasa.

*Asase no kyɛ ho nyehyɛe*

52 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
sɛ: 53 Eyinom na wɔnkyɛ asase no
mma wɔn na wonni so, sɛ wɔn din
dodow te. 54 Abusuakuw a ɛsõ no,
ma ne kyɛfa nso, na nea esua no, ma
ne kyɛfa nsua; sɛnea obiara nnipa a
wɔkan wɔn no ano te na wɔmma no
n'agyapade. 55 Nanso ntonto so na
wɔmfa nkyɛ asase no; na wonnye wɔn
kyɛfa no sɛnea wɔn agyanom mmu-
suakuw no din te. 56 Ntonto so na
wɔmfa nkyɛ agyapade mma wɔn a
wɔdɔɔso ne wɔn a wosua.

*Lewifo mmusua*

57 Na Lewifo a wɔkan wɔn sɛ wɔn
mmusua te ni: Gerson de, Gersonfo
abusua; Kehat de, Kehatfo abusua;
Merari de, Merarifo abusua. 58 Eyi-
nom ne Lewifo mmusua: Libnifo
abusua, Hebronfo abusua, Mahlifo
abusua, Musifo abusua, Korafo abusua.
Na Kehat woo Amram. 59 Na Amram
yere din ne Yokebed, Lewi ba a wɔwo
maa no Misraim no; na ɔwoo Aaron ne
Mose ne wɔn nuabea Miriam maa
Amram. 60 Na Aaron nso, wɔwoo
Nadab ne Abihu, Eleasar ne Itamar
maa no; 61 nanso Nadab ne Abihu de
ogya foforo bi baa Awurade anim no,
wowuwui. 62 Na wɔn nnipa a wɔkan
wɔn no si ɔpeduonu abiɛsa, mmarima
a wɔadi ɔsram ne akyiri nyinaa; na
wɔankan wɔn amfra Israelfo, na
wɔamma wɔn agyapade Israelfo mu.

*Kaleb ne Yosua nko na wɔda so te ase*

63 Eyinom ne wɔn a Mose ne ɔsɔfo
Eleasar kan wɔn, ɔkan a wɔkan
Israelfo wɔ Moab tataw so, Yordan
fã a ɛbɛn Yeriko no. 64 Nso ɔbarima
biara mfra eyinom mu a ofi nnipa a
Mose ne ɔsɔfo Aaron kan wɔn, bere a
wɔkan Israelfo wɔ Sinai sare so no mu,
65 efisɛ Awurade aka akyerɛ wɔn sɛ
owu na wobewuwu sare so, na wɔn mu
biara anka, sɛ Yefune ba Kaleb ne
Nun ba Yosua.

33 Num 27, 1. 55 Num 33, 54; Yos 14, 2. 57 Ex 6, 16–25. 61 Lev 10, 1–2.
64 Num 3, 1–39. 65 Num 14, 22–38.

## Ti 27

*Selofehad mmabea kyɛfa ho asɛm*

Na Manase ba Makir ba Gilead ba
Hefer ba Selofehad mmabea a wɔwɔ
Yosef ba Manase mmusua mu no twiw
bae; na ne mmabea no din ne: Mahla,
Noa ne Hogla ne Milka ne Tirsa.
2 Na wobegyinaa Mose ne ɔsɔfo
Eleasar ne mmapɔmma no ne asafo
mũ no nyinaa anim, ahyiae ntamadan
no ano kae sɛ: 3 Yɛn agya wui sare so,
nso ɔno de, ɔmfra asafo a wohyia hyɛɛ
Awurade, Kora asafo no, mu, na
n'ankasa ne bɔne nti na owui; nso
onni mmabarima. 4 Ɛdɛn nti na
wɔmpopa yɛn agya din mfi n'abusua
mu sɛ onni babarima yi? Ma yɛn
agyapade yɛn agya ne nuanom mu.
5 Na Mose de wɔn asɛm no baa
Awurade anim.

6 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
7 Selofehad mmabea no asɛm no teɛ,
na ma wɔn agyapade na wonni so wɔn
agya ne nuanom mu, na ma wɔn agya
agyapade no nyɛ wɔn dea. 8 Na kasa
kyerɛ Israelfo sɛ: Sɛ ɔbarima bi wu
na onni babarima a, ɛnde momma
n'agyapade nyɛ ne babea de. 9 Na
sɛ onni babea nso a, ɛnde momfa
n'agyapade mma ne nuabarimanom;
10 na sɛ onni nuabarima nso a, momfa
n'agyapade mma n'agya ne nuanom.
11 Na sɛ n'agya nni nuanom nso a,
momfa n'agyapade mma ne bogya
a ɔbɛn no n'abusua mu na onni so. Na
eyi nyɛ ahyɛde ne mmara mma Israelfo,
sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no.

*Mose wu dinbɔ ne Yosua paw*

12 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Foro Abarim bepɔw yi na kɔhwɛ asase
a mede merema Israelfo no; 13 na sɛ
wunya hu a, wɔaboaboa wo nso akɔka
wo nkurɔfo ho, sɛnea wɔboaboaa wo
nua Aaron no, 14 efisɛ moyɛɛ m'asɛm
ho asooden, Sin sare so, asafo no ham
no mu a ɛsɛ sɛ anka moyɛ me kronkron,
nsu no ho wɔ wɔn ani so no. Ɛne ɔham
nsu no wɔ Kades, Sin sare so. 15 Na
Mose kasa kyerɛɛ Awurade sɛ: 16 Ma
Awurade, ɔhonam nyinaa ahonhom
Nyankopɔn, mpɛ ɔbarima bi nsi asafo
no so 17 a obefi adi adi wɔn anim na
obedi wɔn anim aba mu, nea ɔde wɔn
befi adi na ɔde wɔn aba mu, na Awurade
asafo no anyɛ sɛ nguan a wonni hwɛfo.

18 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Fa Nun ba Yosua, ɔbarima a honhom
wɔ ne mu no, na fa wo nsa to no so.
19 Na fa no gyina ɔsɔfo Eleasar ne
asafo mu no nyinaa anim, na hyɛ no
mmara wɔn anim; 20 na fa w'anuo-
nyam no bi hyɛ no, na Israelfo asafo
mũ no nyinaa ntie no. 21 Na onkogyina
ɔsɔfo Eleasar anim, na ommisa urim
[ase ne: hann] atemmu mma no,
Awurade anim; ɔno na ɔka a, womfi
adi, na ɔka a, wɔmmra mu, ɔno ne
Israelfo a wɔka ne ho nyinaa, ne asafo
mũ no nyinaa. 22 Na Mose yɛe sɛnea
Awurade hyɛɛ no no, na ɔfaa Yosua de
no kogyinaa ɔsɔfo Eleasar ne asafo mu
no nyinaa anim, 23 na ɔde ne nsa guu
no so na ɔhyɛɛ no mmara, sɛnea
Awurade nam Mose so kae no.

## Ti 28

*Daa afɔre*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Hyɛ Israelfo na ka kyerɛ wɔn
sɛ: M'ayɛyɛde, m'aduan a wɔde bɔ
ogya afɔre ma eyi hua huamhuam ma
me no, monhwɛ na momfa mmrɛ me
ɛbere a ɛsɛ mu.

3 Na ka kyerɛ wɔn sɛ: Ogya afɔre a
momfa mmrɛ Awurade ni: Nguanten
mma abien a wɔadi afe afe a wodi mũ
na wɔmfa mmɔ da koro hyew afɔre
daa yi. 4 Oguammaa biako na fa bɔ
anɔpa, na fa oguammaa biako no bɔ
anwummere de. 5 Na fa asikresiam
efa abupɛn du mu biako yɛ aduan afɔre
a wɔde ngodua aba a wɔasiw ngo
susutoa abupɛn anan mu biako afɔtɔw.
6 Ɛyɛ daa ɔhyew afɔre a wɔhyehyɛɛ
Sinai bepɔw so a eyi hua huamhuam
a ɛyɛ Awurade gya afɔre. 7 Na
n'ahwiesa susutoa abupɛn anan mu
biako nka oguammaa biako ho.
Kronkronbea hɔ na hwie nsã a wohwie
no ma Awurade. 8 Na oguammaa a ɔto
so abien no, fa bɔ anwummere de, na
fa aduan afɔre ne n'ahwiesa ka ho sɛ
anɔpa de no ma ɛnyɛ ogya afɔre a eyi
hua huamhuam ma Awurade.

1 Num 26, 33; 36, 2; Yos 17, 3–6. 3 Num 16, 2; 26, 65. 5 Lev 24, 12.
12 Deut 32, 48–49. 13 Num 20, 24, 28. 14 Num 20, 12–13. 16 Num 16, 22.
17 Mat 9, 36. 18 Deut 3, 21; 34, 9. 20 2 Ah 2, 9, 15. 21 Ex 28, 30. —
2 Lev 21, 6. 3 Ex 29, 38–42. 5 Lev 2, 1.

*Homeda afɔre*

9 Na homeda de, nguanten mma
abien a wɔadi afe afe a wodi mũ, ne
aduan afɔre asikresiam efa abupɛn du
mu abien a wɔde ngo afɔtɔw, ne ɛho
ahwiesa: 10 daa homeda hyew afɔre
a ɛka daa ɔhyew afɔre ne ɛho ahwiesa
no ho ne no.
11 Na mo asram foforo asefi nso,
momfa ɔhyew afɔre mmrɛ Awurade:
anantwinini abien ne odwennini biako,
nguanten mma ason a wɔadi afe afe a
wodi mũ. 12 Na aduan afɔre asi-
kresiam abupɛn du mu abiɛsa a wɔde
ngo afɔtɔw nka nantwinini biara ho,
na aduan afɔre asikresiam abupɛn du
mu abien a wɔde ngo afɔtɔw nka odwen-
nini biako no ho, 13 na aduan afɔre
asikresiam abupɛn du mu biako a
wɔde ngo afɔtɔw nka oguammaa
biara ho: ɔhyew afɔre a eyi hua huam-
huam a wɔhyew ma Awurade ne no.
14 Na ɛho ahwiesa, bobesa susutoa fã
nka nantwinini biara ho, na susutoa
abupɛn abiɛsa mu biako nka odwennini
no ho, na susutoa abupɛn anan mu
biako nka oguammaa biara ho. Eyi ne
ɔsram biara hyew afɔre, afirihyia asram
no mu. 15 Na wɔmfa ɔpapo biako
nso mmɔ bɔne ho afɔre mma Awurade
mpae daa ɔhyew afɔre ne ɛho ahwiesa
no so.

*Twam afahyɛ afɔre*

16 Na ɔsram a edi kan da a ɛto so
dunnan no yɛ Awurade Twam. 17 Na
ɔsram no ara da a ɛto so dunnum no
yɛ dapɔnna, nnanson na wonni apiti
abodoo. 18 Da a edi kan no, munhyia
nhyia kronkron; monnyɛ dwumadi
adwuma biara; 19 na momfa ogya
afɔre a ɛyɛ ɔhyew afɔre mmrɛ Awurade:
anantwinini abien ne odwennini biako
ne nguanten mma ason a wɔadi afe
afe; monhwɛ sɛ wodi mũ; 20 ne ɛho
aduan afɔre: asikresiam a wɔde ngo
afɔtɔw abupɛn du mu abiɛsa nka
nantwinini biako ho, na abupɛn du mu
abien nka odwennini no ho, 21 na
abupɛn du mu biako nka nguammaa
ason no mu biara ho; 22 ne bɔne ho
afɔre papo biako a wɔde bɛpata ama
mo; 23 monyɛ eyinom mpae anɔpa
hyew afɔre a ɛyɛ daa ɔhyew afɔre no
so. 24 Saa ara na nnanson no mu da
biara momfa aduan mmɛbɔ ogya afɔre
a eyi hua huamhuam ma Awurade;
wɔnyɛ eyi mpae daa ɔhyew afɔre ne
ɛho ahwiesa no so. 25 Na da a ɛto so
ason no, munhyia nhyia kronkron;
monnyɛ dwumadi adwuma biara.
26 Na sɛ mo adapɛn afahyɛ du a,
aduankan da a mode mo aduan foforo
afɔre rebrɛ Awurade no, munhyia
nhyia kronkron; monnyɛ dwumadi
adwuma biara; 27 na momfa ɔhyew
afɔre mmra na enyi hua huamhuam
mma Awurade: anantwinini abien ne
odwennini biako ne nguanten mma
ason a wɔadi afe afe; 28 ne ɛho aduan
afɔre: asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw
abupɛn du mu abiɛsa nka nantwinini
biara ho, abupɛn du mu abien nka
odwennini no ho, 29 abupɛn du mu
biako nka nguammaa ason no mu biara
ho; 30 ne ɔpapo biako a wɔde bɛpata
ama mo; 31 monyɛ eyi ne ɛho ahwiesa
no mpae daa ɔhyew afɔre ne ɛho aduan
afɔre no so; monhwɛ sɛ wodi mũ.

## Ti 29

*Torobɛnto afahyɛ afɔre*

Na ɔsram a ɛto so ason no da a edi
kan no, munhyia nhyia kronkron;
monnyɛ dwumadi adwuma biara; ɛnyɛ
mo torobɛntohyɛn da. 2 Na mommɔ
ɔhyew afɔre a eyi hua huamhuam ma
Awurade: nantwinini biako, odwennini
biako, nguanten mma a wɔadi afe afe
ason a wodi mũ; 3 ne ɛho aduan afɔre:
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw abupɛn
du mu abiɛsa nka nantwinini no ho,
abupɛn du mu abien nka odwennini
no ho, 4 na abupɛn du mu biako nka
nguammaa ason no mu biara ho; 5 ne
ɔpapo biako a wɔde bɛbɔ bɔne ho afɔre
de apata ama mo; 6 ɛsono ɔsram fofo-
ro so hyew afɔre ne ɛho aduan afɔre, ne
daa ɔhyew afɔre ne ɛho aduan afɔre,
ne ɛho ahwiesa sɛ ɛtetee; na ɛnyɛ
Awurade gya afɔre a eyi hua huam-
huam.

*Akra asebrɛ da afɔre*

7 Na ɔsram a ɛto so ason no ara da
a ɛto so du no, munhyia nhyia kron-
kron, na mommrɛ mo kra ase; monnyɛ
adwuma biara; 8 na momfa ɔhyew
afɔre a eyi hua huamhuam mmrɛ

9 Mat 12, 5. 11 Num 10, 10. 12 Num 28, 20, 28; 15, 2–13. 15 Num 28, 22.
16 Lev 23, 5–14. 18 Num 28, 25–26. 20 Num 28, 12. 22 Num 28, 15.
26 Lev 23, 15–21. 30 Num 28, 15. — 1 Lev 23, 24–25. 7 Lev 23, 27–32.

Awurade: nantwinini biako, odwennini
biako, nguanten mma a wɔadi afe afe
ason a wodi mũ; 9 ne ɛho aduan afɔre:
asikresiam a wɔde ngo afɔtɔw abupɛn
du mu abiɛsa nka nantwinini no ho,
abupɛn du mu abien nka odwennini
no ho, 10 abupɛn du mu biako nka
nguammaa ason no mu biara ho; 11 ne
bɔne ho afɔre papo biako, ɛsono bɔne
ho mpata afɔre ne daa ɔhyew afɔre ne
ɛho aduan afɔre ne ɛho ahwiesa.

*Asese afahyɛ afɔre*

12 Na ɔsram a ɛto so ason no da a
ɛto so dunnum no, munhyia nhyia
kronkron; monnyɛ dwumadi adwuma
biara na monhyɛ fã nnanson mma
Awurade. 13 Na momfa ɔhyew afɔre,
ogya afɔre a eyi hua huamhuam
mmrɛ Awurade: anantwinini dumiɛnsa,
adwennini abien, nguanten mma a
wɔadi afe afe dunnan a wodi mũ; 14 ne
ɛho aduan afɔre: asikresiam abupɛn
du mu abiɛsa a wɔde ngo afɔtɔw nka
anantwinini dumiɛnsa no mu biara ho,
abupɛn du mu abien nka adwennini
abien no mu biara ho, 15 na abupɛn du
mu biako nka nguammaa dunnan no
mu biara ho; 16 ne bɔne ho afɔre
papo biako; ɛsono daa ɔhyew afɔre, ɛho
aduan afɔre ne ɛho ahwiesa.
17 Na da a etia abien no: anantwinini
dumien, adwennini abien, nguanten
mma a wɔadi afe afe dunnan a wodi
mũ; 18 ne anantwinini, adwennini ne
nguammaa no ho aduan afɔre ne
ahwiesa, wɔn dodow, sɛ ɛte wɔ mmara
no mu; 19 ne bɔne ho afɔre papo
biako; ɛsono daa ɔhyew afɔre ne ɛho
aduan afɔre ne ɛho ahwiesa.
20 Na ɛda a ɛto so abiɛsa no: anantwi-
nini dubiako, adwennini abien, ngu-
anten mma a wɔadi afe afe dunnan a
wodi mũ; 21 ne anantwi, adwennini
ne nguammaa no ho aduan afɔre ne
ahwiesa, wɔn dodow, sɛ ɛte wɔ mmara
no mu; 22 ne bɔne ho afɔre papo
biako; ɛsono daa ɔhyew afɔre ne ɛho
aduan afɔre ne ɛho ahwiesa.
23 Na da a ɛto so anan no: anantwi-
nini du, adwennini abien, nguanten
mma a wɔadi afe afe dunnan a wodi
mũ; 24 ne anantwinini, adwennini ne
nguammaa no ho aduan afɔre ne
ahwiesa, wɔn dodow, sɛ ɛte wɔ mmara
no mu; 25 ne bɔne ho afɔre papo
biako, ɛsono daa ɔhyew afɔre ne ɛho
aduan afɔre ne ɛho ahwiesa.
26 Na da a ɛto so anum no: ana-
ntwinini akron, adwennini abien, ngua-
nten mma a wɔadi afe afe dunnan a wodi
mũ; 27 ne anantwinini, adwennini
ne nguammaa no ho aduan afɔre ne
ahwiesa, wɔn dodow, sɛ ɛte wɔ mmara
no mu; 28 ne bɔne ho afɔre papo
biako; ɛsono daa ɔhyew afɔre ne ɛho
aduan afɔre ne ɛho ahwiesa.
29 Na da a ɛto so asia no: anantwinini
awotwe, adwennini abien, nguanten
mma a wɔadi afe afe dunnan a wodi
mũ; 30 ne anantwinini, adwennini ne
nguammaa no ho aduan afɔre ne
ahwiesa, wɔn dodow, sɛ ɛte wɔ mmara
no mu; 31 ne bɔne ho afɔre papo
biako; ɛsono daa ɔhyew afɔre ne ɛho
aduan afɔre ne ɛho ahwiesa.
32 Na da a ɛto so ason no: anantwi-
nini ason, adwennini abien, nguanten
mma a wɔadi afe afe dunnan a wodi
mũ; 33 ne anantwinini, adwennini ne
nguammaa no ho aduan afɔre ne
ahwiesa, wɔn dodow, sɛ ɛte wɔ mmara
no mu; 34 ne bɔne ho afɔre papo biako;
ɛsono daa ɔhyew afɔre ne ɛho aduan
afɔre ne ɛho ahwiesa.
35 Ɛda a ɛto so awotwe no, munhyia
afahyɛ nhyiam; monnyɛ dwumadi adw-
uma biara; 36 na momfa ɔhyew
afɔre, ogya afɔre a eyi hua huamhuam
mmrɛ Awurade: nantwinini biako,
odwennini biako, nguanten mma a
wɔadi afe afe ason a wodi mũ; 37
nantwinini ne odwennini ne nguammaa
no ho aduan afɔre ne ahwiesa, wɔn
dodow, sɛ ɛte wɔ mmara no mu; 38 ne
bɔne ho afɔre papo biako; ɛsono daa
ɔhyew afɔre ne ɛho aduan afɔre ne ɛho
ahwiesa.
39 Eyinom na monyɛ mma Awurade,
mo afã a mohyɛ no mu, ɛsono mo bɔhyɛ
ade ne mo ayamyi afɔre, mo hyew afɔre
ne mo aduan afɔre ne mo ahwiesa ne
mo asomdwoe afɔre. 40 Na Mose ka
kyerɛɛ Israelfo no sɛnea Awurade hyɛɛ
Mose no nyinaa.

## Ti 30

*Ɛsɛ sɛ wodi wɔn bɔhyɛ so*

Na Mose kasa kyerɛɛ Israelfo mmu-
suakuw no so atitiriw sɛ: Eyi ne asɛm a

11 Lev 16, 11–22. 12 Lev 23, 34–43.

Awurade ahyɛ: 2 Sɛ obi hyɛ Awurade
bɔ anaasɛ ɔka ntam tua ne kra ade bi
a, ommmu n'asɛm so; nea efi n'anom
nyinaa, ɔnyɛ.

3 Na sɛ ɔbea bi hyɛ Awurade bɔ de
tua ne ho biribi n'agya ofi, ne mma-
baabere mu, 4 na n'agya te ne bɔhyɛ
no ne n'ahotua a ɔde tua ne kra biribi
no, na n'agya yɛ komm a, ɛnde ne
bɔhyɛ ne n'ahotua a ɔde tuaa ne kra
biribi no gyina hɔ. 5 Na sɛ da a
n'agya te no wampene a, ɛnde ne bɔhyɛ
nyinaa ne n'ahotua a ɔde tuaa ne kra
biribi no rennyina hɔ; na Awurade de
befiri no, efisɛ n'agya ampene.

6 Na sɛ ɔyɛ ɔbarima yere, na ne
bɔhyɛ anaa nea afi n'anom a ɔde atua
ne kra biribi no da no so, 7 na ne kunu
te, na da a ɔte no ɔyɛ komm a, ɛnde ne
bɔhyɛ no gyina hɔ, na otua a ɔde atua
ne kra biribi no gyina hɔ. 8 Na sɛ da
a ne kunu te no, wampene a, na wasãn
ne bɔhyɛ a ɛda no so ne nea efii n'anom
a ɔde tuaa ne kra biribi no, na Awurade
de befiri no.

9 Na ɔbea kunafo anaa nea wɔako
no bɔhyɛ de, ade biara a otua ne kra no
da no so. 10 Na sɛ ne kunu fi na ɔhyɛ
bɔ anaasɛ ɔde ntam tua ne kra biribi,
11 na ne kunu te, na ɔyɛ komm, na
wammara no a, ne bɔhyɛ no nyinaa
gyina hɔ, na ade biara a watua ne kra
no gyina hɔ. 12 Nanso sɛ ne kunu sãn
no da a ɔtee no a, ɛnde ade biara a afi
n'anom a ɔde hyɛɛ bɔ anaasɛ ɔde tuaa
ne kra biribi no rennyina hɔ; ne kunu
asan, na Awurade de befiri no. 13
Bɔhyɛ nyinaa ne ahotua ntam a wɔde
brɛ ɔkra ase nyínaa, ne kunu na ɔmma
ennyina hɔ na ne kunu na ɔnsan;
14 na sɛ ne kunu no nka ho hwee daa
a, wahyɛ ne bɔhyɛ no nyinaa anaa
n'ahotua no nyinaa mu den, efisɛ da a
ɔtee no, wanka ho hwee; 15 na sɛ ɔtee
no akyi ansa na ɔresan a, ɛnde ɔnsoa
ne yere amumɔyɛ. 16 Eyinom ne
ahyɛde a Awurade hyɛɛ Mose sɛ ɛnna
ɔbarima ne ne yere ntam, ɛne agya ne
ne babea a ɔwɔ ne mmabaabere mu,
n'agya fi, ntam.

## Ti 31

*Midianfo sɛe ne Bileam kum*

Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
2 Tɔ Israelfo were wɔ Midianfo so, na
ɛno akyi no wɔaboaboa wo akɔka wo
nkurɔfo ho. 3 Na Mose kasa kyerɛɛ
ɔman no sɛ: Momma mo mu mmarima
mmia wɔn ho ntu Midian so sa, na
wɔnkɔtɔ Awurade were wɔ Midian so.
4 Israel musuakuw nyinaa mu,
momma abusuakuw biara mu nnipa
apem nkɔ ɔsa no. 5 Na woyiyii Israel
mpem ahorow mu nnipa mpem dumien
a wɔamia rekɔ ɔsa, abusuakuw biara
mu apem. 6 Na Mose somaa wɔn kɔɔ
ɔsa no, abusuakuw biara mu apem,
wɔne ɔsɔfo Eleasar ba Pinehas, na
kronkronbea hɔ nneɛma ne osebɔ
ntorobɛnto no wɔ ne nsam. 7 Na
wɔne Midian kɔkoe, sɛnea Awurade
hyɛɛ Mose no, na wokunkum mmarima
nyinaa; 8 na wokum Midian ahene nso
paee wɔn atɔfo no so, Ewi ne Rekem
ne Sur ne Hur ne Reba, Midian ahene
baanum; na Beor ba Bileam nso, wɔde
nkrante kum no. 9 Na Israelfo no faa
Midian mmea ne mmofra nnommum,
na wɔfom wɔn anantwi ne wɔn nguan
ne wɔn ahode nyinaa; 10 na wɔn
trabea nkurow nyinaa ne wɔn nsraban
nyinaa, wɔtotoo mu gya. 11 Na wɔde
asade no nyinaa ne nnipa ne mmoa a
wɔfae no nyinaa 12 brɛɛ Mose ne ɔsɔfo
Eleasar ne Israelfo asafo no; nno-
mmum ne mmoa a wɔfae ne asade no,
wɔde baa nsra no mu, Moab tataw a
ɛda Yordan fã a ɛbɛn Yeriko no so.

13 Na Mose ne ɔsɔfo Eleasar ne
asafo no mmapɔmma nyinaa fi nsra no
mu fii adi kohyiaa wɔn. 14 Na Mose
bo fuw dɔm no asafohene a wodi apem
apem ne ɔha ɔha so a wofi akono reba
no; 15 na Mose ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Moagye mmea no nyinaa nkwa anaa?
16 Hwɛ, wɔn na wɔfaa Bileam asɛm so
maa Israelfo wae fii Awurade ho, Peor
asɛm no mu, na ɛmaa ɔhaw baa
Awurade asafo mu no. 17 Enti mu-
nkunkum mmofra no mu mmarima
nyinaa, na mmea no mu biara a onim
ɔbarima ne ɔbarima ada no nso,
munkum no; 18 na mmofra no mu
mmea a wonhuu mmarima nna no de,
munnye wɔn nkwa na momfa wɔn.

19 Na mo ankasa nso, mommɔ nsra
ntra mu nsra no akyi nnanson; mo mu
biara a wakum obi ne obiara a waka
ɔtɔfo no, munnwira mo ho da a ɛto so
abiɛsa ne da a ɛto so ason no, mo ne

2 Lev 27, 2–25; Deut 23, 21; Ate 11, 35; Skf 5, 4–5. — 2 Num 25, 17; 27, 13.
6 Num 25, 7; 10, 2. 7 Deut 20, 13. 8 Yos 13, 21–22; Num 22, 5. 16 Num 25, 1;
Adi 2, 14. 17 Ate 21, 11. 19 Num 19, 11.

mo nnommum no. 20 Na atade biara
ne nhoma ade biara ne ade a wɔde
abirekyi nhwi ayɛ nyinaa ne dua ade
nyinaa, munnwira.
21 Na ɔsɔfo Eleasar ka kyerɛɛ
akofofo a wɔkɔɔ ɔsa no sɛ: Eyi ne
mmara a Awurade de ahyɛ Mose no
mu ahyɛde: 22 Sika ne dwetɛ ne
kɔbere ne dade ne sanyaa ne sumpii
de, 23 ade biara a ɛkɔ ogya mu no,
momma ɛmfa ogya mu na ɛho ntew,
nanso momfa ahodwira nsu nnwira.
Na ade biara a ɛnkɔ ogya mu no,
momma ɛmfa nsu mu. 24 Na monhoro
mo ntade da a ɛto so ason no, na mo ho
ntew, na ɛno akyi ansa na mommra
nsra no mu.

*Asade mu kyekyɛ*

25 Na Awurade ka kyerɛɛ Mose sɛ:
26 Wo ne ɔsɔfo Eleasar ne asafo no
mu agyanom afi mu atitiriw no mmu
nnommum ne nea wɔfae, nnipa ne
mmoa, no ano. 27 Na kyɛ asade no
mu abien ma akofofo a wɔkɔɔ ɔsa no
ne asafo no nyinaa. 28 Na gye akofofo
a wɔkɔɔ ɔsa no hɔ tow ma Awurade:
nnipa ne anantwi ne mfurum ne nguan
mu, ahannum ahannum mu mmiako
mmiako, 29 fi wɔn fã a wonyae no mu,
na fa ma ɔsɔfo Eleasar sɛ Awurade
somã afɔrebɔde. 30 Israelfo fã no
mu de, gye nnipa ne anantwi ne
mfurum ne nguan ne afieboa nyinaa
mu, aduonum aduonum mu mmiako
mmiako, na fa ma Lewifo a wokura
Awurade trabea ho adwuma no.
31 Na Mose ne ɔsɔfo Eleasar yɛe sɛnea
Awurade hyɛɛ Mose no.
32 Nso asade a ɛyɛ asade a dɔm no
fae no nkae si nguan ɔpehansia ne
ɔpeduɔson anum, 33 ne anantwi ɔpe-
duɔson abien, 34 ne mfurum ɔpedu-
osia biako, 35 ne nnipa akra, mmea a
wonhuu mmarima nna mu akra nyinaa
si ɔpeduasa abien. 36 Na ɔfã a ɛyɛ
wɔn a wɔkɔɔ ɔsa no kyɛfa no ano si
nguan ɔpehasa ne ɔpeduasa ason ne
ahannum; 37 na nguan no mu tow a
woyi maa Awurade si nguan ahansia
aduɔson anum; 38 na anantwi no si
ɔpeduasa asia, na wɔn mu tow a woyii
Awurade si aduɔson abien; 39 na
mfurum no si ɔpeduasa ahannum, na
wɔn mu tow a woyii Awurade si
aduosia biako; 40 na nnipa akra no si
mpem dunsia, na wɔn mu tow a woyii
Awurade si aduasa abien. 41 Na
Mose de Awurade somã tow no maa
ɔsɔfo Eleasar, sɛnea Awurade hyɛɛ
Mose no.
42 Na Israelfo no fã a Mose gyee
akofofo no nsam no mu de, 43 ɔfã a
ɛyɛ asafo no de no ne: nguan no mu
ɔpehasa ne ɔpeduasa ason ne ahannum,
44 ne anantwi ɔpeduasa asia, 45 ne
mfurum ɔpeduasa ne ahannum, 46 ne
nnipa akra ɔpedunsia. 47 Na Mose
faa Israelfo no fã no mu de, nnipa ne
mmoa mu aduonum aduonum mu
mmiako mmiako, na ɔde maa Lewifo
a wokura Awurade trabea ho adwuma
no, sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no.
48 Ɛnna asafohene a wodi dɔm mu
mpem ahorow so no, nnipa apem apem
ne ɔha ɔha so atitiriw no twiw bɛn
Mose 49 bɛka kyerɛɛ Mose sɛ: Wo
nkoa abu akofofo a wɔwɔ yɛn nsam no
ano, na wɔn mu biara anka; 50 enti
na yɛde Awurade ayɛyɛde reba yi,
obiara a onyaa sika nnwinne, basa so
nkapo, bakɔn so nkapo, nsɔanonkaa,
asomunkaa ne karakyere, sɛ wɔmfa
mpata mma yɛn kra, Awurade anim.
51 Na Mose ne ɔsɔfo Eleasar gyee wɔn
hɔ sika no, nnwinne no nyinaa; 52 na
ɛsomã sika a wɔmaa so maa Awurade
no nyinaa si nnwetɛbona mpem dunsia
ne ahanson aduonum a efi apem ne ɔha
ɔha so asafohene no nsam. 53 Nea
akofofo no fom kaa ho no, wɔn ara
fofae. 54 Na Mose ne ɔsɔfo Eleasar
gyee sika no, apem apem ne ɔha ɔha
so asafohene no nsam, na wɔde baa
ahyiae ntamadan no mu sɛ ɛnyɛ Israelfo
no nkae ade, Awurade anim.

## Ti 32

*Ruben mma ne Gad mma hwehwɛ wɔn agyapade*

Na Ruben mma ne Gad mma wɔ
mmoa pii a ɛdɔɔso pa ara, na wohuu
Yaser ne Gilead asase, na hwɛ, ɛhɔ yɛ
baabi a eye ma mmoa. 2 Na Gad mma
ne Ruben mma no ba bɛka kyerɛɛ Mose
ne ɔsɔfo Eleasar ne asafo no mu
mmapɔmma no sɛ: 3 Atarot ne Dibon
ne Yaser ne Nimra ne Hesbon ne
Eleale ne Sebam ne Nebo ne Beon,
4 asase a Awurade abrɛ no ase Israel
asafo anim no, yɛ asase a eye ma mmoa;
na wo nkoa wɔ mmoa. 5 Na wɔkae

27 Yos 22, 8; 1 Sa 30, 24. — 1–42 Deut 3, 12–22.

sɛ: Sɛ yɛn anim aba onyam wɔ w'anim
a, ma wɔmfa asase yi mma wo nkoa na
yenni so, na mfa yɛn ntwa Yordan.
6 Na Mose ka kyerɛɛ Gad mma ne
Ruben mma no sɛ: So mo nuanom
nkɔko, na mo de, montra ha? 7 Na
ɛdɛn na mutu Israelfo koma na wɔantwa
ankɔ asase a Awurade de ama wɔn no
so? 8 Saa na mo agyanom yɛe bere
a mesomaa wɔn fi Kades-Barnea sɛ
wɔnkɔhwɛ asase no, 9 na wɔforo ko-
duu Eskol subon no mu, na wohuu asase
no, na wobetuu Israelfo no koma, na
wɔankɔ asase a Awurade de ama wɔn
no so; 10 na Awurade bo fuwii da no,
na ɔkaa ntam sɛ: 11 Mmarima a wofi
Misraim bae a wɔadi mfe aduonu de
rekɔ no renhu asase a mekaa ɛho ntam
mekyerɛɛ Abraham ne Isak ne Yakob
no, efisɛ wɔanwie m'akyidi! 12 gye
Kenisini Yefune ba Kaleb ne Nun ba
Yosua, efisɛ wɔn na wɔadi Awurade
akyi awie. 13 Na Awurade bo fuw
Israel, na ɔma wokyinkyinii sare so
mfirihyia aduanan kosii sɛ awo ntoa-
toaso a wɔyɛɛ Awurade anim bɔne no
nyinaa wiee ɔsa. 14 Na hwɛ, moasɔre
agyina mo agyanom ananmu, mmarima
nnebɔneyɛfo asefo, sɛ mode Awurade
abufuhyew no bi reka ho de aba Israel
so ara. 15 Sɛ mosan fi n'akyi a,
obegyaw wɔn bio sare so, na moasɛe
ɔman mũ yi nyinaa.
16 Ɛnna wotwiw bɛn no kae sɛ:
Yebegyigye nguamman wɔ ha ama
yɛn mmoa, na yɛakyekye nkurow nso
ama yɛn mma; 17 na yɛn de, yɛamia
aso akode mu adi Israelfo anim akosi sɛ
yɛde wɔn bedu wɔn trabea ansa; na
yɛn mma ntratra nkurow a ɛyɛ den no
mu asase no sotefo no nti. 18 Yɛre-
nsan mma yɛn afi de bɛkɔ akosi sɛ
Israelfo nyinaa benya wɔn agyapade
mmiako mmiako adi so. 19 Na yɛne
wɔn remfa agyapade wɔ Yordan agya
ne akyiri, efisɛ yɛn agyapade abefi
Yordan agya ha wɔ apuei fam ama yɛn.
20 Na Mose ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ
mobɛyɛ eyi na moamia adi Awurade
anim akɔko, 21 na mo mu wɔn a wɔa-
mia nyinaa betwa Yordan adi Awurade
anim akosi sɛ ɔbɛpam n'atamfo afi
n'anim, 22 na wɔabrɛ asase no ase
Awurade anim ansa na moasan a,
ɛnde na moayɛ mo asɛde, Awurade ne
Israel ho, na asase yi nyɛ mo agyapade,
Awurade anim. 23 Na sɛ moanyɛ saa
a, hwɛ, na moayɛ Awurade bɔne, na
mubehu mo bɔne so ade. 24 Monkye-
kyere nkurow mma mo mma na mu-
nnyigye ban mma mo nguan, na nea afi
mo anom no, monyɛ. 25 Na Gad mma
ne Ruben mma no ka kyerɛɛ Mose sɛ:
Wo nkoa bɛyɛ sɛnea me wura ahyɛ
no: 26 Yɛn mma ne yɛn yerenom ne
yɛn nguan ne yɛn anantwi nyinaa ntra
Gilead nkurow mu hɔ; 27 na wo nkoa
mu wɔn a wɔamia rekɔ ɔsa nyinaa
betwam adi Awurade anim akɔko,
sɛnea me wura kae no.
28 Ɛnna Mose de wɔn ho mmara
hyɛɛ ɔsɔfo Eleasar ne Nun ba Yosua
ne Israelfo mmusuakuw mu mpanyinfi
so atitiriw no. 29 Na Mose ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Sɛ Gad mma ne Ruben mma
ne mo twa Yordan, wɔn a wɔamia di
Awurade anim rekɔ ɔsa nyinaa, na
wonya brɛ asase no ase mo anim a,
ɛnde momfa Gilead asase mma wɔn na
wonni so; 30 na sɛ wɔammia ne mo
antwa a, ɛnde Kanaan asase so na
wɔmma wonnya trabea wɔ mo mu.
31 Na Gad mma ne Ruben mma buae
sɛ: Nea Awurade aka akyerɛ wo nkoa
no, saa ara na yɛbɛyɛ: 32 Yɛn de,
yebemia adi Awurade anim atwam akɔ
Kanaan asase so, na yɛn agyapade a
yɛanya Yordan agya ha no atra yɛn
hɔ.
33 Ɛnna Mose de Amorifo hene Sihon
ahenni ne Basan hene Og ahenni,
asase no ne n'ahye mu nkurow, asase
no so nkurow a atwa ahyia nyinaa maa
Gad mma ne Ruben mma ne Yosef ba
Manase abusuakuw fã. 34 Na Gad
mma no kyekyee Dibon ne Atarot ne
Aroer, 35 ne Atrot-Sofan ne Yaser ne
Yogbeha, 36 ne Bet-Nimra ne Bet-
Haran, nkurow a wɔatoto ho afasu ne
nguamman. 37 Na Ruben mma no
kyekyee Hesbon ne Eleale ne Kiria-
taim, 38 ne Nebo ne Baal-Meon a din
no sakrasakrae, ne Sibma, na wɔtotoo
nkurow a wɔkyekyeree no din.
39 Na Manase ba Makir mma siim
kɔɔ Gilead kɔfae, na wɔpam Amorifo a
wɔwɔ hɔ no. 40 Na Mose de Gilead
maa Manase ba Makir, na ɔtraa mu.
41 Na Manase ba Yair siim kɔfaa
wɔn atrae no, na ɔfrɛɛ no Yair atrae.

---

8 Num 13. 11 Num 14, 22–38; 26, 65. 20 Yos 1, 13–15. 29 Yos 4, 12.
33 Yos 13, 8–31. 41 Deut 3, 14.

42 Na Noba siim kɔfaa Kenat ne ɛho
nkurowa, na ɔde ne din Noba toe.

## Ti 33

*Israelfo akwantu*

Eyinom ne akwan a Israelfo twae
bere a Mose ne Aaron dii wɔn anim de
wɔn fii Misraim asase so no, sɛ wɔn
dɔm ahorow no te. 2 Mose kyerɛw
faako a wotu fii ne akwan a wotwae,
sɛnea Awurade hyɛɛ no no; na eyinom
ne wɔn akwantu mu asoɛe fi faako a
wotutu fii no: 3 Ɔsram a edi kan no
mu wotu fii Rameses; ɔsram a edi kan
no da a ɛto so dunnum, Twam no akyi
adekyee na Israelfo de ahosɛpɛw kɛse
fi kɔe, Misrifo nyinaa anim; 4 na
Misrifo resie wɔn mmakan a Awurade
kunkumii wɔn mu no nyinaa; na wɔn
anyame no nso, Awurade buu wɔn atɛn.
5 Na Israelfo tu fii Rameses kɔbɔɔ
nsra Sukot. 6 Na wotu fii Sukot
kɔbɔɔ nsra Etam a ɛwɔ nsanoa. 7 Na
wotu fii Etam dan baa Pi-Hahirot a
ɛwɔ Baal-Sefon anim, na wɔbɔɔ nsra
Migdol anim. 8 Na wotu fii Hahirot
anim kotwaa ɛpo no kɔɔ sare so, na
wɔnantew Etam sare so nnansa ɔkwan
kɔbɔɔ nsra Mara. 9 Na wotu fii Mara
baa Elim; na Elim na nsuaniwa dumien
ne nkyeresia aduɔson wɔ, na wɔbɔɔ hɔ
nsra. 10 Na wotu fii Elim kɔbɔɔ nsra
mmɛw po ano. 11 Na wotu fii mmɛw
po ano kɔbɔɔ nsra Sin sare so. 12 Na
wotu fii Sin sare so kɔbɔɔ nsra Dofka.
13 Na wotu fii Dofka kɔbɔɔ nsra Alus.
14 Na wotu fii Alus kɔbɔɔ nsra Refi-
dim; na ɛhɔ na ɔman no annya nsu
annom. 15 Na wotu fii Refidim kɔbɔɔ
nsra Sinai sare so. 16 Na wotu fii
Sinai sare so kɔbɔɔ nsra Kibrot-
Hataawa. 17 Na wotu fii Kibrot-
Hataawa kɔbɔɔ nsra Haserot. 18 Na
wotu fii Haserot kɔbɔɔ nsra Ritma.
19 Na wotu fii Ritma kɔbɔɔ nsra
Rimon-Peres. 20 Na wotu fii Rimon-
Peres kɔbɔɔ nsra Libna. 21 Na wotu
fii Libna kɔbɔɔ nsra Risa. 22 Na
wotu fii Risa kɔbɔɔ nsra Kehelata.
23 Na wotu fii Kehelata kɔbɔɔ nsra
Sefer bepɔw so. 24 Na wotu fii Sefer
bepɔw so kɔbɔɔ nsra Harada. 25 Na
wotu fii Harada kɔbɔɔ nsra Makhelot.
26 Na wotu fii Makhelot kɔbɔɔ nsra
Tahat. 27 Na wotu fii Tahat kɔbɔɔ
nsra Tara. 28 Na wotu fii Tara kɔbɔɔ
nsra Mitka. 29 Na wotu fii Mitka
kɔbɔɔ nsra Hasmona. 30 Na wotu
fii Hasmona kɔbɔɔ nsra Moserot.
31 Na wotu fii Moserot kɔbɔɔ nsra
Bene-Yaakan. 32 Na wotu fii Bene-
Yaakan kɔbɔɔ nsra Hor-Hagidgad.
33 Na wotu fii Hor-Hagidgad kɔbɔɔ
nsra Yotbata. 34 Na wotu fii Yotbata
kɔbɔɔ nsra Abrona. 35 Na wotu fii
Abrona kɔbɔɔ nsra Esion-Geber. 36
Na wotu fii Esion-Geber kɔbɔɔ nsra
Sin sare so, ɛne Kades. 37 Na wotu
fii Kades kɔbɔɔ nsra Hor bepɔw ho,
Edom asase ano.
38 Na ɔsɔfo Aaron foro kɔɔ Hor
bepɔw so, sɛnea Awurade hyɛɛ no no,
kowui wɔ hɔ Israelfo Misraim asase so
fi afe a ɛto so aduanan so, ɔsram a ɛto
so anum no da a edi kan. 39 Na Aaron
wui Hor bepɔw so no, na wadi mfirihyia
ɔha aduonu abiɛsa.
40 Na Kanaan hene Arad a ɔte
Kanaan asase no nifa fam tee sɛ
Israelfo no reba.
41 Na wotu fii Hor bepɔw ho kɔbɔɔ
nsra Salmona. 42 Na wotu fii Salmona
kɔbɔɔ nsra Funon. 43 Na wotu fii
Funon kɔbɔɔ nsra Obot. 44 Na wotu
fii Obot kɔbɔɔ nsra Iye-Abarim, Moab
hye so. 45 Na wotu fii Iyim kɔbɔɔ
nsra Dibon-Gad. 46 Na wotu fii
Dibon-Gad kɔbɔɔ nsra Almon-Dibla-
taim. 47 Na wotu fii Almon-Diblataim
kɔbɔɔ nsra Abarim mmepɔw so, Nebo
ntentenso. 48 Na wotu fii Abarim
mmepɔw so kɔbɔɔ nsra Moab tataw so,
Yordan fã a ɛbɛn Yeriko no. 49 Na
wɔbɔɔ Yordan so nsra fi Bet-Yesimot
kosii Abel-Sitim, Moab tataw so.

*Wɔnsɛɛ Kanaanfo*

50 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose
Moab tataw so, Yordan fã a ɛbɛn
Yeriko no sɛ: 51 Kasa kyerɛ Israelfo
na ka kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ mutwa
Yordan kɔ Kanaan asase so a, 52 ɛnde
mompam asase no sotefo nyinaa mfi

**3** Ex 1, 11; 14, 8. **4** Ex 12, 12. **5** Ex 12, 37. **6** Ex 13, 20. **7** Ex 14, 2.
**8** Ex 14, 22; 15, 23. **9** Ex 15, 27. **11** Ex 16, 1. **14** Ex 17, 1.
**15** Ex 19, 1. **16** Num 11, 34. **17** Num 11, 35. **18** Num 12, 16.
**31** Deut 10, 6. **33** Deut 10, 7. **36** Num 20, 1. **37** Num 20, 22–29. **40** Num 21, 1.
**43** Num 21, 10. **44** Num 21, 11. **47** Num 21, 20. **48** Num 22, 1; Deut 32, 49.
**49** Num 25, 1.

mo anim, na monsεe wɔn abo ahoni
nyinaa, na wɔn ahoni a wɔagu no,
monsεe ne nyinaa, na monsεe wɔn
sorɔnsorɔmmea nyinaa. 53 Na momfa
asase no ntra so, na mo na mede asase
no mama mo sε munni so. 54 Na
momfa ntontobɔ so nkyε asase no mu
mma mo mmusuakuw no: abusuakuw
a εsõ no, momma ne kyεfa nso, na nea
osua no, momma ne kyεfa nsua; nea
obiara ntonto bεbɔ no, εhɔ na εnyε ne
de; munnyigye mo kyεfa sεnea mo
agyanom mmusuakuw te. 55 Na sε
moampam asase no sotefo amfi mo
anim a, εnde wɔn mu wɔn a mubegyaw
wɔn no bεdan mo aniwa mu nsɔe ne
mo mfe mu nnunsin, na wɔahiahia mo
ho, asase a mote so no so. 56 Na
sεnea misusuwii sε mεyε wɔn no, saa
ara na mεyε mo.

## Ti 34

*Asase no ahye*

Na Awurade kasa kyerεε Mose sε:
2 Hyε Israelfo no mmara na ka kyerε
wɔn sε: Sε mudu Kanaan asase no so
a, eyi ne asase a εbεyε mo agyapade,
Kanaan asase no sε n'ahye te. 3 Mo
nifa fam nkyεnmu mfi Sin sare so Edom
nkyεnmu; na mo nifa fam hye mfi
Nkyene-Po awiei wɔ apuei; 4 na mo
hye no mmra Akrabim aforoe nifa fam,
na entwam nkɔ Sin, na emfi ha nkɔ
Kades-Barnea nifa fam, na emfi nkɔ
Hasar-Adar ntwam nkɔfa Asmon.
5 Na ɔhye no nkɔntɔn mfi Asmon nkɔ
Misraim subon no mu, na ano nkɔpem
po no ano.

6 Na atɔe fam hye no de, εpo kεse a
εda hɔ ma mo no na εnyε ɔhye; εno na
εnyε mo atɔe fam hye.

7 Na eyi nyε mo benkum fam hye:
Mumfi po kεse no ano mfa mo ani
nkari Hor bepɔw, 8 na mumfi Hor
bepɔw ho nkari nea wɔfa kɔ Hamat, na
ɔhye no ano nkɔpem Sedad. 9 Na
ɔhye no mfi hɔ nkɔ Sifron, na ano
nkɔpem Hasar-Enan; eyi na εnyε mo
benkum fam hye.

10 Na monkari apuei fam hye mfi
Hasar-Enan nkɔ Sefam; 11 na ɔhye no
mfi Sefam nsian nkɔ Ribla, Ain apuei,
na ɔhye no nsian ara nkɔpem Kineret
po no kɔn so, apuei. 12 Na ɔhye no
nsian nkodu Yordan, na ano nkɔpem
Nkyene-Po ano. Eyi ne mo asase no
sεnea εho ahye te.

13 Na Mose hyεε Israelfo no sε: Eyi
ne asase a momfa ntontobɔ so nkyε
mu nni so a Awurade ahyε sε wɔmfa
mma mmusuakuw akron ne fã no.
14 Na Ruben mma abusuakuw, sε wɔn
mpanyinfi te, ne Gad mma abusuakuw,
sε wɔn mpanyinfi te, ne Manase
abusuakuw fã no anya wɔn kyεfa.
15 Mmusuakuw abien ne fã no anya
wɔn kyεfa Yeriko, Yordan agya, anim
fam ne apuei.

16 Na Awurade kasa kyerεε Mose
sε: 17 Mmarima a wɔnkyε asase no
mu mma mo no din ni: ɔsɔfo Eleasar
ne Nun ba Yosua. 18 Na munyiyi
mmusuakuw nyinaa mu mmapɔmma
mmiako mmiako, na wɔnkyε asase no
mu. 19 Mmarima no din ni: Yuda
abusuakuw mu: Yefune ba Kaleb;
20 Simeon abusuakuw mu: Amihud
ba Semuel; 21 Benyamin abusuakuw
mu: Kislon ba Elidad; 22 Dan mma
abusuakuw mu bapɔmma: Yogli ba
Buki; 23 Yosef mma no de: Manase
mma abusuakuw mu bapɔmma: Efod ba
Haniel; 24 Efraim mma abusuakuw
mu bapɔmma: Siftan ba Kemuel;
25 Sebulon mma abusuakuw mu
bapɔmma: Parnak ba Elisafan; 26
Isakar mma abusuakuw mu bapɔmma:
Asan ba Paltiel; 27 Aser mma abusua-
kuw mu bapɔmma: Selomi ba Ahihud;
28 Naftali mma abusuakuw mu bapɔ-
mma: Amihud ba Pedahel. 29 Eyinom
ne wɔn a Awurade hyεε wɔn sε wɔnkyε
Kanaan asase mma Israelfo no.

## Ti 35

*Lewifo nkurow*

Na Awurade kasa kyerεε Mose wɔ
Moab tataw so Yordan fã a εbεn
Yeriko no sε: 2 Hyε Israelfo na
wɔmfa wɔn agyapade a wɔanya no mu
nkurow bi mma Lewifo na wɔntra mu,
na nkurow no ho mfikyisase nso momfa
mma Lewifo. 3 Na nkurow no nyε
wɔn trabea, na εho mfikyisase no nneda
hɔ mma wɔn anantwi ne wɔn nyεmmoa
ne wɔn mmoa nyinaa. 4 Na nkurow

---

**54** Num 26, 55. **55** Yos 23, 13. — **2** Ex 23, 31. **3** Yos 15, 1. **11** Luk 5, 1.
**14** Num 32, 33. **17** Yos 14, 1; 21, 1; Deut 1, 38. **19** Num 13, 6, 30. — **2** Num 18,
20; Yos 21, 2.

no ho mfikyisase a mode bɛma Lewifo
no mfi kurow no fasu akyi nkɔ basafa
apem apem ntwa ho nhyia. 5 Na
munsusuw kurow no akyi apuei fam
basafa mpennu, ne nifa fam basafa
mpennu, ne atɔe fam basafa mpennu,
ne benkum fam basafa mpennu, na
kurow no nna ntam: eyi ne nkurow no
ho mfikyisase a ɛnyɛ wɔn dea.

*Guankɔbea nkurow*

6 Na nkurow a mode ma Lewifo no
nyɛ guankɔbea nkurow asia a mode
bɛma sɛ nnipakumfo nguan nkɔ hɔ;
na momfa nkurow aduanan abien mpae
so. 7 Nkurow a mode bɛma Lewifo
no nyinaa nyɛ nkurow aduanan awotwe
ne ɛho mfikyisase. 8 Na nkurow a
mugye fi Israelfo agyapade mu ma no,
wɔn a wɔn de dɔɔso no, wɔn hɔ na
munnye pii, na wɔn a wɔn de sua no,
munnye wɔn hɔ kakra; obiara sɛnea
n'agyapade a wanya no dodow te no
na ɔmfa ne nkurow no bi mma Lewifo.

*Awudi ho mmara*

9 Na Awurade kasa kyerɛɛ Mose sɛ:
10 Kasa kyerɛ Israelfo na ka kyerɛ
wɔn sɛ: Sɛ mutwa Yordan kɔ Kanaan
asase so a, 11 munyiyi nkurow a ɛfata
na ɛnyɛ guankɔbea nkurow mma mo,
na onipakumfo a ne nsa apa obi ho no
aguan akɔ hɔ. 12 Na nkurow no nyɛ
guankɔbea mma mo mfi ɔwerefo nsam,
na onipakumfo no anwu kosi sɛ obe-
gyina asafo anim na wɔabu no atɛn
ansa. 13 Na nkurow a mubeyi no nyɛ
mo guankɔbea nkurow asia. 14 Munyi
nkurow abiɛsa mma Yordan agya, na
munyi nkurow abiɛsa nso mma Kanaan
asase no; 15 ɛnyɛ guankɔbea nkurow,
na nkurow asia yi nyɛ guankɔbea mma
Israelfo ne ɔhɔho ne ɔmamfrani a ɔte
wɔn mu, na obiara a ne nsa apa onipa
bi ho no aguan akɔ hɔ.
16 Na sɛ obi de dade bɔ obi ma owu
a, ɔyɛ owudifo; okum na wonkum
owudifo no.
17 Na obi kura ɔbo a ebetumi akum
onipa de bɔ obi ma owu a, ɔyɛ owudifo;
okum na wonkum owudifo no. 18
Anaasɛ okura dua a ebetumi akum
onipa de bɔ obi ma owu a, ɔyɛ owudifo;
okum na wonkum owudifo no; 19
mogya ho werefo na onkum owudifo
no; ɔto no a, onkum no. 20 Na sɛ ɔtan
so na ɔpem no, anaasɛ ɔboapa tow biribi
bɔ no ma owu, 21 anaasɛ nitan so na
ɔde ne nsa bɔ no ma owu a, okum na
wonkum nea ɔbɔɔ no no; ɔyɛ owudifo:
mogya ho werefo, sɛ ɔto owudifo no a,
onkum no.
22 Na sɛ obi pem obi mpofirim na
ɛnyɛ nitan so, anaasɛ ɔtow ade biara
na ɛbɔ no, na wammoapa, 23 anaasɛ
wanhu obi na ɔde ɔbo bi a etumi kum
nnipa bɔ no ma owu, na ɔnyɛ ne tamfo,
nso ɔmpɛ no bɔne bi a, 24 ɛnde asafo
no nnyina saa ahyɛde yi so mmu
onipakumfo no ne mogya ho werefo
no ntam atɛn. 25 Na asafo no nyi
onipakumfo no mfi mogya ho werefo
no nsam, na asafo no mfa no nsan nkɔ
ne guankɔbea kurow a oguan kɔɔ mu
no mu, na ɔnkɔtra hɔ nkosi sɛ ɔsɔfo
panyin a wɔasra no ɔsra ngo kronkron
no bewu. 26 Na sɛ onipakumfo no fi
adi tra ne guankɔbea kurow a oguan
kɔɔ mu no hye so, 27 na mogya ho
werefo no kɔto no ne guankɔbea kurow
no hye akyi, na mogya ho werefo no
kokum onipakumfo no a, onni mogya
ho fɔ. 28 Na anka ɛsɛ sɛ ɔtra ne
guankɔbea kurow no mu kosi sɛ ɔsɔfo
panyin no bewu, na ɔsɔfo panyin no
wu akyi no, onipakumfo no asan aba
asase a ɛyɛ n'agyapade no so bio.
29 Na eyi nyɛ atemmu ahyɛde mma
mo, mo awo ntoatoaso nyinaa mu, mo
trabea nyinaa mu. 30 Obiara a okum
obi no, adansefo anom asɛm so na
wɔmfa nkum onipakumfo no; na
ɔdansefo biako nnni adanse nntia
ɔkra bi mmma onnwu. 31 Nso
munnnye owudifo a odi fɔ sɛ wakum
onipa bi no hɔ biribi mmfa nnnye no
nkwa, na mmom okum na wonkum no.
32 Na munnnye agyede nso nnsi ne
guankɔbea kurow mu guankɔ ananmu
mmma ɔnnsan mmmɛtra asase no so
kosi sɛ ɔsɔfo no bewu. 33 Monnyɛ
saa nnhura asase a mote so no ho, efisɛ
mogya no ara na ehura asase no ho, na
wɔrentumi mfa biribiara mpata mma
asase no, mogya a wɔahwie agu so no
nti, gye nea ɔkaa mogya gui no ara
mogya. 34 Na munngu asase a mote
so na me nso mete mu no ho fĩ, na
mene Awurade a mete Israelfo mu no.

6 Ex 21, 13; Deut 4, 41; 19, 2, 9; Yos 20. 8 Num 26, 54. 25 Lev 21, 10.
30 Deut 17, 6; 19, 15. 33 Gen 9, 6. 34 Ex 29, 45.

### Ti 36

*Mmabea agyapade ne wɔn aware ho nsɛm*

Na Gilead, Makir ba, Manase ba
mma abusua mu mpanyinfi so atitiriw
a wofi Yosef mma mmusua mu no bae
bɛkasae, Mose ne mmapɔmma no,
Israelfo mpanyinfi so atitiriw no, anim,
2 na wose: Awurade ahyɛ me wura sɛ
wɔmfa ntontobɔ so nkyɛ asase no mu
mma Israelfo na wonni so, na me wura
nyaa Awurade anom mmara sɛ wɔmfa
yɛn nua Selofehad agyapade mma ne
mmabea. 3 Na sɛ wɔkɔyɛ Israelfo
mmusuakuw mu mma bi yerenom a,
ɛnde wɔn gyapade no befi yɛn agyanom
agyapade mu, na wɔde akɔka abusua-
kuw ko a wɔakɔyɛ wɔn de no agyapade
ho, na afi yɛn ntonto kyɛfa no mu;
4 na sɛ edu Israelfo ahosɛpɛw afahyɛ
afe so a, wɔde wɔn agyapade no bɛka
abusuakuw a wɔakɔyɛ wɔn de no agya-
pade ho, na wɔayi wɔn agyapade afi
yɛn agyanom abusuakuw agyapade mu.
5 Na Mose nam Awurade asɛm so
hyɛɛ Israelfo no sɛ: Nea Yosef mma
abusuakuw aka yi teɛ. 6 Eyi ne nea
Awurade ahyɛ wɔ Selofehad mmabea
no ho: Obiara a wosusuw sɛ oye no,
wɔnware no, nanso wɔn agyanom
abusuakuw mu abusua bi mu na
wɔnware, 7 na Israelfo agyapade bi
amfi abusuakuw bi mu ankɔ abusua-
kuw bi mu, na Israelfo mfomfam wɔn
agyanom abusuakuw agyapade ho.
8 Na ɔbabea biara a onya agyapade
Israelfo mmusuakuw mu no nyɛ obi a
ofi n'agya abusuakuw mu abusua bi
mu yere, na Israelfo nnya wɔn
agyanom agyapade nni so, 9 na agya-
pade bi amfi abusuakuw bi mu ankɔ
abusuakuw foforo mu; na Israelfo
mmusuakuw no mfomfam wɔn agya-
pade ho.
10 Sɛnea Awurade hyɛɛ Mose no,
saa ara na Selofehad mmabea no yɛe;
11 na Mahla, Tirsa ne Hogla ne Milka
ne Noa, Selofehad mmabea no ware-
waree wɔn agya nuanom mma; 12 na
wɔwarewaree wɔ Yosef ba Manase
mma mmusua mu, na wɔn agyapade
no kaa wɔn agya abusua abusuakuw
no mu.
13 Eyinom ne mmara nsɛm ne
atemmude a Awurade nam Mose so
hyɛɛ Israelfo wɔ Moab tataw so, Yordan
fã a ɛbɛn Yeriko no.

2 Num 26, 55; 27, 6–7. 4 Lev 25, 10–13. 11 Num 26, 33.

## MOSE NHOMA A ƐTO SO ANUM
## ANAA
# DEUTERONOMIUM

### Ti 1

*Mose asɛnka*

Eyi ne nsɛm a Mose ka kyerɛɛ Israel
nyinaa Yordan agya sare so, Araba
tataw so, Suf ntentenso, Paran ne
Tofel, Laban, Haserot ne Di-Sahab
ntam; 2 efi Horeb, Seir bepɔw kwan
so, kɔ Kades-Barnea yɛ dadu dabiako
kwan. 3 Na afe a ɛto so aduanan no,
ɔsram a ɛto so dubiako, ɔsram no ara
da a edi kan no, Mose kasa kyerɛɛ
Israelfo, sɛnea Awurade hyɛɛ no sɛ
ɔnka nkyerɛ wɔn no nyinaa; 4 okum a
okum Amorifo hene Sihon a ɔte Hesbon,
ne Basan hene Og a ɔte Astarot wɔ
Edrei no akyi; 5 Yordan agya, Moab
asase so na Mose fii ase kyerɛkyerɛɛ
mmara yi mu sɛ:
6 Awurade yɛn Nyankopɔn kasa
kyerɛɛ yɛn wɔ Horeb sɛ: 7 Bepɔw yi
ho tra adɔɔ mo sõ; monnan mo ho ntu
nkɔ Amorifo bepɔw ne nsase a ɛbe-
mmɛn ho wɔ Araba tataw so no so, bepɔw

4 Num 21, 21–35. 7 Num 10, 11–12.

so ne tataw so ne nifa fam ne mpoano
nyinaa, Kanaanfo asase so ne Lebanon
so nkodu asu kɛse, asubɔnten Eufrate,
ho. 8 Hwɛ, mede asase no mato mo
anim; monkɔ nkɔfa asase a Awurade
kaa ho ntam kyerɛɛ mo agyanom,
Abraham, Isak ne Yakob, sɛ ɔde bɛma
wɔn ne wɔn asefo a wodi wɔn akyi no.

*Wosi atemmufo*

9 Na meka mekyerɛɛ mo bere no mu
sɛ: Me nko mintumi minkura mo;
10 Awurade mo Nyankopɔn ama
moadɔɔso, na hwɛ, nnɛ mo dodow te sɛ
ɔsoro nsoromma; 11 Awurade mo
agyanom Nyankopɔn mfa sɛ mote yi
mmɔho apem nka mo ho, na onhyira
mo sɛnea ɔka kyerɛɛ mo no. 12 Ɛbɛyɛ
dɛn na me nko metumi masoa mo ne
mo aperedi ho adesoa duruduru yi?
13 Munyiyi mmarima anyansafo ne
animdefo a wɔdɛnsow mo mmusuakuw
no mu, na memfa wɔn minsisi mo so
atitiriw. 14 Na mubuaa me sɛ: Asɛm
a woaka sɛ yɛnyɛ no ye. 15 Ɛnna mede
mo mmusuakuw mu atitiriw, mmarima
anyansafo a wɔdɛnsow misisii mo so
atitiriw, apem apem so mpanyin ne
ɔha ɔha so mpanyin ne aduonum
aduonum so mpanyin ne du du so
mpanyin ne mo mmusuakuw so ahwɛfo.
16 Na mehyɛɛ mo atemmufo no mmara
bere no mu sɛ: Muntie mo nuanom
ntam nsɛm, na mummu atɛntrenee
onipa ne ne nua ne ne hɔho ntam.
17 Monnhwɛ nnipa anim atemmu mu,
muntie aketewa sɛ ɔkɛse, munnsuro
onipa anim, efisɛ atemmu yɛ Onya-
nkopɔn dea; na asɛm a ɛyɛ den sen mo
na momfa mmrɛ me, na mintie. 18 Na
mehyɛɛ mo nneɛma a monyɛ no nyinaa
ho mmara bere no mu.
19 Na yetu fii Horeb, na yɛnantew
faa sare kɛse a ɛso yɛ hu a muhui
nyinaa so, Amorifo bepɔw kwan so,
sɛnea Awurade yɛn Nyankopɔn hyɛɛ
yɛn no, na yeduu Kades-Barnea.
20 Na misee mo sɛ: Moadu Amorifo
bepɔw a Awurade yɛn Nyankopɔn de
rema yɛn no ho. 21 Hwɛ, Awurade
wo Nyankopɔn de asase no ato w'anim.
Foro kɔfa, sɛnea Awurade w'agyanom
Nyankopɔn ka kyerɛɛ wo no; nsuro, na
mma wo bo nntu. 22 Ɛnna mo nyinaa
mutwiw bɛn me kae sɛ: Ma yɛnsoma
mmarima nni yɛn anim nkɔsra asase
no mma yɛn, na wɔmmɛka ɔkwan ko
a yɛbɛfa so ne nkurow a yebedu so no
ho asɛm nkyerɛ yɛn. 23 Na asɛm no
sɔɔ m'ani sɛ, na mefaa mo mu nnipa
dumien, abusuakuw biara mu nipa
biako. 24 Na wɔdan wɔn ani foroo
bepɔw no, na wokoduu Eskol subon
mu, na wɔsrae. 25 Na wɔfaa asase
no so aba bi kura de sian brɛɛ yɛn; na
wɔbɛka kyerɛɛ yɛn bio sɛ: Asase a
Awurade yɛn Nyankopɔn de rema yɛn
no ye.
26 Nanso moampɛ sɛ moforo, na
motew Awurade mo Nyankopɔn anom
asɛm atua, 27 na munwiinwii mo
ntamadan mu sɛ: Ɔtan so na Awurade
yii yɛn fii Misraim asase so, sɛ ɔde yɛn
rebɛhyɛ Amorifo nsa na wɔasɛe yɛn.
28 Ɛhe na yɛmfa nkɔ? Yɛn nuanom
atutu yɛn koma sɛ: Nnipa no sosoe na
wɔwowaree sen yɛn, nkurow no yɛ
akɛse a wɔatoto ho afasu akɔ ɔsoro,
na bio nso yehuu Anakfo mma no wɔ
hɔ. 29 Na misee mo sɛ: Mommma mo
bo nntu, na munnsuro wɔn. 30 Awu-
rade mo Nyankopɔn a odi mo anim
no, ɔno na ɔbɛko ama mo, sɛnea ɔyɛ
maa mo Misraim wɔ mo anim no ara,
31 ne sare so a wuhui sɛ Awurade wo
Nyankopɔn kura wo sɛnea onipa kura
ne ba, akwan a mofaa so no nyinaa so
besii sɛ muduu ha yi. 32 Na eyi mu
nso, moannye Awurade mo Nyankopɔn
anni, 33 nanso ɔno na odii mo anim
ɔkwan so sɛ ɔrekɔsra mo nsrabɔbea
ama mo, ogya mu anadwo, sɛ ɔrekyerɛ
mo kwan a momfa so, ne omununkum
mu awia.

*Onyankopɔn abufuw*

34 Na Awurade tee mo nsɛm no, na
ne bo fuwii, na ɔkaa ntam sɛ: 35 Awo
ntoatoaso bɔne yi mu nnipa yi mu
biara renhu asase pa a mekaa ho ntam
sɛ mede mɛma mo agyanom no! 36 gye
Yefune ba Kaleb, ɔno na obehu, na
ɔno na mede asase a otiaa so no mɛma
no ne ne mma, efisɛ wawie Awurade
akyidi. 37 Me nso, mo nti Awurade
faa me abufuw kae sɛ: Wo nso, worenkɔ
hɔ! 38 Nun ba Yosua a ogyina w'anim
no, ɔno na obedu hɔ; ɔno na hyɛ no den,

---

**9** Ex 18, 18; Num 11, 14. **10** Deut 10, 22; Gen 15, 5. **16** Lev 19, 15.
**17** Deut 16, 19; Ex 21, 6. **19** Num 20, 1. **21** Deut 9, 23. **22** Num 13, 2.
**26** Num 14. **28** Deut 9, 1–2. **30** Ex 14, 14, 25; Yos 10, 14. **31** Deut 8, 5;
Ex 19, 4. **33** Ex 13, 21. **37** Num 20, 12. **38** Num 34, 17.

na ɔno na ɔbɛkyɛ agyapade no ama
Israel. 39 Na mo mma nketewa a
muse wɔbɛyɛ nnommum ne mo mma a
nnɛ wonnim papa ne bɔne no, wɔn na
wobedu hɔ, wɔn na mede mɛma wɔn,
na wɔn na wobedi so. 40 Na mo de,
monnan mo ho ntu nkɔ sare so, Mmɛw-
Po kwan so.

*Israelfo asoɔden*

41 Ɛnna mubua see me sɛ: Yɛayɛ
Awurade bɔne, yɛn ara yɛbɛforo akɔko
sɛnea Awurade yɛn Nyankopɔn hyɛɛ
yɛn no nyinaa. Na mode mo akode
miamiae no, ɛyɛɛ mo sɛ bepɔw no foro
yɛ agoru. 42 Na Awurade ka kyerɛɛ
me sɛ: Ka kyerɛ wɔn sɛ: Mommforo
nnkɔko, na minni mo mu, na moa-
nkɔtotɔ mo atamfo anim.
43 Na mekasa mekyerɛɛ mo, na
moantie, na motew Awurade anom
asɛm atua, na mutintim mo anim foroo
bepɔw no. 44 Na Amorifo a wɔte
bepɔw no so no fi behyiaa mo na wɔtaa
mo sɛnea nnowa yɛ, na wokunkum mo
Seir koduu Horma. 45 Na mosan
besui Awurade anim, na Awurade
antie mo, na wanyɛ aso amma mo.
46 Ɛnna motraa Kades dii nna pii, sɛ
nna a mode traa hɔ te no.

## Ti 2

*Wɔne Edomfo, Moabfo ne Amonfo nnko*

Ɛnna yɛdan yɛn ho tuu yɛn kwan kɔɔ
sare so, Mmɛw-Po kwan so, sɛnea
Awurade ka kyerɛɛ me no, na yɛkɔntɔn
faa Seir bepɔw ho nna pii. 2 Na
Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: 3 Moafa
bepɔw yi ho bi ara, na monnan mo ho
nkyerɛ benkum fam; 4 na hyɛ ɔman
no sɛ: Morebetwam mo nuanom Esau
mma a wɔte Seir no hye so, na wosuro
mo, monhwɛ mo ho yiye, 5 mo ne wɔn
nnni aperepere, na meremfa wɔn asase
nammɔn biako po memma mo, efisɛ
mede Seir bepɔw mama Esau sɛ
n'atrae. 6 Momfa sika ntɔ wɔn nkyɛn
aduan nni, na nsu nso momfa sika ntɔ
wɔn nkyɛn nnom; 7 na Awurade wo
Nyankopɔn ahyira wo, wo nsa ano
adwuma nyinaa mu, wahu wo sare
kɛse yi so nantew yi; mfirihyia aduanan
yi Awurade wo Nyankopɔn adi w'akyi,
biribiara nhiaa wo ɛ. 8 Na yetwaa
yɛn nuanom Esau mma a wɔte Seir no
ho faa Araba tataw so kwan so fii Elat
ne Esion-Geber dan yɛn ho betwaam
Moab sare so kwan so.
9 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
Nhiahia Moab ho, na wo ne wɔn nnni
aperepere nnko, na meremma wo wɔn
asase no bi nni so, efisɛ mede Ar mama
Lot mma sɛ wonni so. 10 Emifo na
kan no wɔte so, ɔman a wɔsõ na
wɔdɔɔso na wɔwowaree sɛ Anakfo;
11 wɔn nso, wobu wɔn abran akɛse sɛ
Anakfo; Moabfo na ɛfrɛ wɔn Emifo.
12 Na Seir nso kan no Horifo na ɛte
hɔ, na Esau mma tuu wɔn na wɔsɛee
wɔn, wɔn anim, na wɔtraa wɔn ananmu,
sɛnea Israel yɛɛ asase a ɛyɛ wɔn agya-
pade a Awurade de maa wɔn no.
13 Na afei monsɔre nkotwa Sered
subon. Na yetwaa Sered subon. 14
Na nna dodow a yɛde nantew fi Kades-
Barnea besii sɛ yetwaa Sered subon
no si mfirihyia aduasa awotwe, besii sɛ
akofofo awo ntoatoaso no nyinaa wiee
sã fii nsra no mu, sɛnea Awurade kaa
wɔn ntam no. 15 Na Awurade nsa
nso daa wɔn so sɛ ɔresɛe wɔn afi nsra
no mu akosi sɛ wobewie sã.
16 Na akofofo no nyinaa sãe na wo-
wuwu fii ɔman no mu no, 17 Awurade
ka kyerɛɛ me sɛ: 18 Ɛnnɛ worebetwam
wɔ Ar, Moab hye so, 19 na wudu Amon
mma hye so a, nhiahia wɔn ho na wo
ne wɔn nnni aperepere, na meremma
wo Amon mma asase no bi nni so,
efisɛ mede mama Lot mma sɛ wonni so.
20 Wobu ɛno nso abran akɛse asase;
abran akɛse na ɛte so kan no, na
Amonfo frɛ wɔn Samsumim, 21 ɔman
a wɔsõ na wɔdɔɔso na wɔwowaree sɛ
Anakfo. Na Awurade sɛee wɔn wɔn
anim ma wotuu wɔn traa wɔn ananmu,
22 sɛnea ɔyɛ maa Esau mma a wɔte
Seir a ɔsɛee Horifo wɔn anim ma wotuu
wɔn traa wɔn ananmu beduu nnɛ yi no.
23 Na Awifo nso a wɔtraa nkuraa-
nkuraa koduu Gasa no, Kaftorim a wofi
Kaftor bae no bɛsɛee wɔn traa wɔn
ananmu.

*Wodi Amorifo hene Sihon so*

24 Monsɔre ntu nkotwa Arnon
subon; hwɛ, mede Hesbon hene Sihon
a ɔyɛ Amorini no ne n'asase mahyɛ wo
nsa; fi ase di so na wo ne no nni apere-

**1** Num 21, 4; Deut 1, 40. **4** Num 20, 14. **5** Gen 36, 8, 43. **9** Gen 19, 37.
**10** Deut 1, 28. **12** Gen 14, 6; 36, 20. **13** Num 21, 12. **14** Deut 1, 34.
**18** Num 21, 13. **19** Gen 19, 38. **23** Yos 13, 3; Gen 10, 14.

pere na monko. 25 Ɛnnɛ da yi na mefi
ase mede wo ho suro ne wo ho hu magu
ɔsoro nyinaa ase aman a wɔbɛte wo nka
so, na wɔn ho apopo na wɔn bo atutu
w'anim.

26 Na mede asomdwoesɛm mifi
Kedemot sare so mesomaa abɔfo kɔɔ
Hesbon hene Sihon nkyɛn kɔkae sɛ:
27 Ma mintwam w'asase so; ɔkwan so
ara na mɛfa, meremman nifa anaa
benkum; 28 tɔn aduan ma me gye sika
ma minni, na ma me nsu nso gye sika
ma mennom; me nan hunu na mede
metwam, 29 sɛnea Esau mma a wɔte
Seir ne Moabfo a wɔte Ar yɛɛ me no,
de bɛkɔ akosi sɛ metwa Yordan makɔ
asase a Awurade yɛn Nyankopɔn de
rema yɛn no so. 30 Na Hesbon hene
Sihon amma yɛamfa ne nkyɛn antwam,
efisɛ Awurade wo Nyankopɔn maa ne
honhom senee na opirim ne koma, na
ɔde no ahyɛ wo nsa sɛ ɛte nnɛ da yi.
31 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Hwɛ,
mafi ase mede Sihon ne n'asase mato
w'anim, fi ase fa, na di n'asase so.
32 Ɛnna Sihon fi behyiaa yɛn, ɔno ne
ne man nyinaa, sɛ ɔne yɛn rebɛko wɔ
Yahas. 33 Na Awurade yɛn Nya-
nkopɔn de no hyɛɛ yɛn nsa, na yekunkum
no ne ne mma ne ne man nyinaa.
34 Na yɛfaa ne nkurow nyinaa saa bere
no, na yɛsɛee nkurow no nyinaa pasaa,
mmarima ne mmea ne mmofra, yɛa-
nnyaw oguanfo biara, 35 gye afieboa
nko na yɛfow wɔn fae, ɛne nkurow a
yɛfae no mu asade. 36 Efi Aroer a
ɛda Arnon subon kɔn so ne kurow a ɛda
subon no mu no so de kosi Gilead,
kurow biara nni hɔ a ɛyɛ den sen yɛn;
Awurade yɛn Nyankopɔn de ne nyinaa
hyɛɛ yɛn nsa. 37 Gye Amonfo asase
no nko ho na woantwiw ammɛn, Yabok
subon nkyɛn mu nyinaa ne mmepɔw
no so nkurow ne baabiara a Awurade
yɛn Nyankopɔn baraa yɛn.

## Ti 3

*Wodi Og so*

Ɛnna yɛdan yɛn ani foro kɔɔ Basan
kwan so; na Basan hene Og fi behyiaa
yɛn, ɔno ne ne man nyinaa ne yɛn bɛkoe
wɔ Edrei. 2 Na Awurade ka kyerɛɛ
me sɛ: Nsuro no, na mede ɔne ne man
nyinaa ne n'asase mahyɛ wo nsa, sɛ
yɛ no sɛnea woyɛɛ Amorifo hene Sihon
a ɔtraa Hesbon no. 3 Na Awurade
yɛn Nyankopɔn de Basan hene Og nso
ne ne man nyinaa hyɛɛ yɛn nsa, na
yekum no kosii sɛ oguanfo biara anka
amma no. 4 Na yɛfaa ne nkurow
nyinaa bere no mu; kurow biara nni
hɔ a yɛannye wɔn nsam; nkurow
aduosia, Argob asase nyinaa, Og
ahenni a ɛwɔ Basan. 5 Nkurow yi
nyinaa, ɛho wɔ afasu atenten ne apo-
nkɛse ne adaban ma ɛyɛ den, ɛsono asa-
se pataa so nkurow a ɛdɔɔso bebree.
6 Na yɛsɛee wɔn pasaa sɛnea yɛyɛɛ
Hesbon hene Sihon no, yɛsɛee nkurow
no ne mu mmarima, mmea ne mmofra
nyinaa pasaa. 7 Na afieboa nyinaa
ne nkurow no mu asade de, yɛfom fae.
8 Na yegyee asase no fii Amorifo
ahemfo baanu a wɔwɔ Yordan agya no
nsam saa bere no, efi Arnon subon so
kosi Hermon bepɔw ho,—9 Sidonfo
frɛ Hermon sɛ Sirion, na Amorifo frɛ
no Senir,—10 asasetaw so nkurow
nyinaa ne Gilead nyinaa ne Basan
nyinaa kodu Salka ne Edrei, Basan
hene Og ahenni no nkurow.

11 Na Basan hene Og nko na aka,
abran akɛse nkae no mu. Hwɛ, ne
mpa a ɛyɛ dade mpa, ensi Amon mma
Raba anaa? Ne tenten basafa akron,
na ne tɛtrɛtɛ basafa anan, sɛ onipa
basafa te.

*Nsase no mu kyekyɛ*

12 Na yɛfaa asase yi saa bere no; efi
Aroer a ɛda Arnon subon so, ne Gilead
bepɔw fã ne ne nkurow na mede memaa
Rubenfo ne Gadfo, 13 na Gilead nkae
ne Basan nyinaa, Og man a ɛyɛ Argob
asase nyinaa, mede maa Manase
abusuakuw fã. Saa Basan no nyinaa
na wɔfrɛ no abran akɛse asase. 14
Manase ba Yair faa Argob asase no
nyinaa a ɛne Basan, kosii Gesurfo ne
Maakatfo hye so, na ɔde ne din too
asase no frɛɛ no Hawot-Yair de besi
nnɛ da yi. 15 Na mede Gilead maa
Makir. 16 Na Rubenfo ne Gadfo no,
memaa wɔn Gilead fã bi, ekodu Arnon
subon ho a subon no mfinimfini ne ɔhye,
de kɔpem Yabok subon no, Amon mma
hye so, 17 ne Araba tataw so ne
Yordan ne ɛho asase, efi Kineret kosi
Araba tataw so po a ɛne Nkyene-Po

26 Num 21, 21–26. — 1 Num 21, 33–35. 7 Deut 20, 14. 9 Deut 4, 48; Dwom 29, 6; 1 Be 5, 23. 12 Num 32, 33–42.

no ano wɔ Pisga bepɔw ase apuei fam.
18 Na mehyɛɛ mo saa bere no sɛ:
Awurade mo Nyankopɔn de asase yi
ama mo sɛ munni so, mo akofofo
nyinaa mmia ntwam nni mo nuanom
Israelfo anim; 19 mo yerenom ne mo
mma ne mo mmoa de,—minim sɛ
mowɔ mmoa pii,—wɔntra mo nkurow
a mede mama mo no mu, 20 nkosi
sɛ Awurade bɛma mo nuanom ahome
sɛ mo, na wɔn nso wɔadi asase a
Awurade mo Nyankopɔn de rema wɔn
Yordan agya no so, ansa na moasan
aba mo agyapade a mede mama mo no
so. 21 Na Yosua nso, mehyɛɛ no saa
bere no sɛ: W'aniwa ahu nea Awurade
mo Nyankopɔn de yɛɛ ahene baanu yi
nyinaa: saa ara nso na Awurade bɛyɛ
ahenni a woretwam akɔ hɔ nyinaa;
22 munnsuro wɔn, efisɛ Awurade mo
Nyankopɔn na ɔbɛko ama mo.

*Mose mpaebɔ*

23 Na mesrɛɛ Awurade saa bere no
sɛ: 24 Awurade, wo na woafi ase de
wo kɛseyɛ ne wo nsa a ɛyɛ den no
akyerɛ w'akoa, na onyame bɛn na ɔwɔ
ɔsoro anaa asase so a obetumi ayɛ wo
nnwuma ne wo mmaninne yi bi?
25 Mesrɛ wo, ma mintwa menkɔhwɛ
asase pa a ɛwɔ Yordan agya no, bepɔw
asase fɛfɛ no ne Lebanon.
26 Nanso mo nti Awurade bo fuw
me, na wantie me; na Awurade ka
kyerɛɛ me sɛ: Ɛdɔɔ wo sõ, nkɔ so ne me
nkasa asɛm yi ho bio. 27 Foro kɔ
Pisga so, na ma w'ani so hwɛ atɔe ne
benkum fam ne nifa ne apuei, na fa
w'ani hwɛ, na Yordan yi de, worentwa.
28 Na fa adwuma yi hyɛ Yosua nsa,
na hyɛ no den na hyɛ no baninha, efisɛ
ɔno na ɔbɛkyɛ asase a wubehu no mu
ama wɔn. 29 Na yɛtraa obon no mu,
Bet-Peor ntentenso.

## Ti 4

*Osetie ho kɔkɔbɔ*

Na afei, Israel, tie ahyɛde ne ate-
mmude a mekyerɛ mo sɛ monyɛ no, na
moanya nkwa na moakɔ akɔfa asase a
Awurade mo agyanom Nyankopɔn de
rema mo no. 2 Mommfa hwee nnka
asɛm a merehyɛ mo yi ho, nanso
munnyi mu biribi, na moadi Awurade
mo Nyankopɔn mmara nsɛm a merehyɛ
mo yi so. 3 Mo aniwa ahu nea Baal-
Peor nti Awurade yɛe, sɛ nnipa a
wodii Baal-Peor akyi nyinaa Awurade
mo Nyankopɔn sɛee wɔn fii mo mu;
4 na mo a mobataa Awurade mo
Nyankopɔn ho no, mo nyinaa te ase
nnɛ. 5 Hwɛ, merekyerɛ mo ahyɛde
ne atemmude, sɛnea Awurade me
Nyankopɔn hyɛɛ me no, sɛ monyɛ sa,
asase a moreko so akɔfa no so. 6 Enti
munni so na monyɛ, efisɛ ɛno ne mo
nyansa ne mo nhumu, aman a wɔbɛte
ahyɛde yi nyinaa anim, na wɔbɛka sɛ:
Ampa, ɔman anyansafo ne nhumufo
ne ɔman kɛse yi! 7 Na ɔman kɛse
bɛn na wɔwɔ onyame bi a ɔbɛn wɔn sɛ
Awurade yɛn Nyankopɔn bɛn yɛn, yɛn
frɛ a yɛfrɛ no nyinaa mu yi? 8 Na
ɔman kɛse bɛn na ɛwɔ ahyɛde ne
atemmude trenee sɛ mmara a mede
meresi mo anim nnɛ yi nyinaa?
9 Wo ho yiye ara na hwɛ, na hwɛ
wo kra yiye, na wo werɛ amfi nsɛm a
w'ani ahu no, na wo nkwa nna nyinaa
mu amfi wo komam, na ma wo mma ne
wo mma mma nhu. 10 Ɛda a wugyina
Awurade wo Nyankopɔn anim, Horeb
so no na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
Boaboa ɔman no ano ma me, na memma
wontie me nsɛm a wonsua mfa nsuro
me, nna a wɔde te ase, asase so nyinaa,
na wɔmfa nkyerɛ wɔn mma: 11 Na
mutwiw bɛnee begyinaa bepɔw no ase,
na bepɔw no de gya redɛw kɔ ɔsoro
tɔnn, ne esum, omununkum ne esum
kabii. 12 Na Awurade fi ogya no mu
kasa kyerɛɛ mo; nsɛm no nne no, mo
ara motee, na suban bi na moanhu
anka nne no ho. 13 Na ɔkaa n'apam
a ɔhyɛɛ mo sɛ monyɛ no kyerɛɛ mo,
mmara nsɛm du no, na ɔkyerɛwee
abopon abien so. 14 Na me nso
Awurade hyɛɛ me bere no mu sɛ
menkyerɛ mo ahyɛde ne atemmude a
monyɛ, asase a moretwam akɔfa no so.
15 Enti monhwɛ mo kra so yiye,
efisɛ moanhu suban biara da no a
Awurade fi ogya no mu kasa kyerɛɛ
mo Horeb so no. 16 Na moanni
asɛmmɔne ankɔyɛ ohoni a wɔasen
amfa, ade biara suban, ɔbarima anaa
ɔbea nsɛso, 17 asase so aboa biara
nsɛso, atakraboa a otu wi mu nsɛso,
18 ade biara a ɛwea fam nsɛso, apataa

21 Num 27, 18, 22. 22 Deut 1, 30. 26 Num 20, 12. 28 Deut 31, 3, 7. —
2 Deut 13, 1; Mmb 30, 6; Adi 22, 18–19. 3 Num 25, 3–9. 7 Deut 33, 29; 2 Sa 7, 23.
9 Dwom 103, 2. 10 Ex 19, 17; Deut 6, 7; 11, 19. 13 Ex 31, 18. 16 Ex 20, 4.

biara a ɔwɔ nsu mu, asase ase nsɛso.
19 Na woamma w'ani so ankyerɛ
ɔsoro anhwɛ owia ne ɔsram ne nsoro-
mma, ɔsoro asafo nyinaa, na antwe wo
ankɔsɔre wɔn ansom wɔn, nneɛma a
Awurade wo Nyankopɔn akyekyɛ ama
wi yi nyinaa ase amanaman nyinaa no.
20 Na mo de, Awurade afa mo, na wayi
mo afi dade fononoo mu, afi Misraim
sɛ mommɛyɛ n'awunnyaman sɛ mote
nnɛ da yi. 21 Na mo nti Awurade
nyaa me abufuw, na ɔkaa ntam sɛ
merentwa Yordan na merenkɔ asase
pa a Awurade wo Nyankopɔn de rema
wo sɛ di so no so; 22 na me de, mere-
bewu asase yi so, merentwa Yordan,
na mo na mubetwa akɔfa asase pa no.
23 Monhwɛ mo ho yiye na mo werɛ
amfi Awurade mo Nyankopɔn apam a
ɔne mo pamee no, na moanyɛ ohoni
a ɛyɛ biribiara a Awurade wo Nya-
nkopɔn abara wo nsɛso amfa. 24 Na
Awurade wo Nyankopɔn yɛ ogya a
ɛhyew, Onyankopɔn ninkufo.

25 Sɛ wowo mma ne mma mma, na
mokyɛ asase no so, na mudi asɛmmɔne
yɛ ohoni, ade biara suban, na moyɛ nea
enye Awurade wo Nyankopɔn anim
de huru ne bo a, 26 ɛnnɛ mefrɛ ɔsoro
ne asase sɛ emmedi mo adanse sɛ
ɔyera na mobɛyera ntɛm so afi asase a
moretwa Yordan akɔfa no so; morentra
so nkyɛ, na mmom ɔsɛe na mobɛsɛe
pasaa. 27 Na Awurade bɛpansam mo
agu amanaman mu, na ɛbɛka mo mu
kakraa bi wɔ wiase aman a Awurade
de mo bɛkɔ hɔ no mu; 28 na ɛhɔ na
mobɛsom anyame a ɛyɛ onipa nsa ano
adwuma, nnua ne abo a enhu ade na
ɛnte asɛm na ennidi na enhua ade
nhwɛ no. 29 Na ɛhɔ nso mobɛhwehwɛ
Awurade wo Nyankopɔn, na sɛ wode
wo koma nyinaa ne wo kra nyinaa
hwehwɛ n'akyi kwan a, wubehu no.
30 Sɛ ehia wo na nneɛma yi nyinaa to
wo nna a edi akyiri no mu a, wobɛsan
aba Awurade wo Nyankopɔn nkyɛn
abetie ne nne; 31 na Awurade wo
Nyankopɔn yɛ Onyankopɔn mmɔboro-
hunufo, ɔrempa wo na ɔrensɛe wo, na
ne werɛ remfi w'agyanom apam a ɔkaa
ho ntam kyerɛɛ wɔn no.

32 Na bisa nna a atwam a edi
w'anim no, efi da a Onyankopɔn bɔɔ
onipa asase so, na bisa fi ɔsoro ano
kɔpem ano, sɛ wɔayɛ biribi a ɛte sɛ
asɛnkɛse yi, anaasɛ wɔate biribi sɛ
ɛno: 33 sɛ ɔman bi ate Onyankopɔn
nne sɛ efi ogya mu rekasa, sɛnea wotee
no, na wɔanya nkwa? 34 Anaasɛ
onyame bi asɔ ahwɛ sɛ ɔbɛkɔ akoyi
ɔman bi afi ɔman bi mu afa, sɔhwɛ
horow, nsɛnkyerɛnne ne anwonwade
ne akõdi ne nsa a ɛyɛ den ne basa a
wateɛ ne ahodwiride akɛse mu, sɛnea
Awurade wo Nyankopɔn yɛ maa mo
Misraim wɔ mo anim no anaa? 35 Wo
de, wɔama woahu, na woahu sɛ
Awurade ne Nyankopɔn a obi nni hɔ
nka ne ho. 36 Ofi soro ma wotee ne
nne sɛ ɔreteɛ wo so, na asase so nso
wama woahu ne gya kɛse no, na woate
ne nsɛm afi gya mu. 37 Na esiane sɛ
ɔdɔ w'agyanom nti, wapaw wɔn asefo
a edi wɔn akyi, na ɔde n'anim ne ne
tumi kɛse ayi wo afi Misraim, 38 sɛ
ɔrebetu aman a wɔso na wɔyɛ den sen
wo afi w'anim, sɛ ɔde wo rekɔ hɔ de
wɔn asase akɔma wo sɛ awunnyade,
sɛ ɛte nnɛ da yi. 39 Enti hu nnɛ, na
fa sie wo koma mu, sɛ Awurade ne
Nyankopɔn, nyame so wɔ ɔsoro, ne
asase so wɔ fam; obi nni hɔ bio. 40 Na
di n'ahyɛde ne ne mmara nsɛm a
merehyɛ wo nnɛ yi so, na awie wo ne
wo mma a wodi w'akyi yiye, na woakye
ade, asase a Awurade wo Nyankopɔn
de rema wo no so daa nyinaa.

*Mose yi guankɔbea nkurow abiɛsa*

41 Ɛno na Mose yiyii nkurow abiɛsa,
Yordan agya nea owia pue, 42 sɛ
onipakumfo a okum ne yɔnko nsapa
mu na ɔntan no dedaw no nguan nkɔ
hɔ, na oguan kɔ nkurow yi biako mu a,
wanya nkwa: 43 Oyii Beser wɔ sare
so ne asasetaw so maa Rubenfo, ne
Ramot wɔ Gilead maa Gadfo, ne Golan
wɔ Basan maa Manasefo.

44 Na eyi ne mmara a Mose de too
Israelfo anim. 45 Eyinom ne adan-
sesɛm ne ahyɛde ne atemmude a
Israelfo fii Misraim bae no, Mose ka
kyerɛɛ wɔn, 46 Yordan agya, obon no
mu, Bet-Peor ntentenso, Amorifo hene
Sihon a ɔtraa Hesbon a Mose ne
Israelfo fi Misraim bae no, wokum no
no asase so. 47 Na wɔfaa n'asase ne

---

19 Deut 17, 3. 20 Ex 19, 5–6. 21 Deut 3, 26. 24 Deut 9, 3; Ex 20, 5; Yes 10, 17; Heb 12, 29. 26 Deut 30, 19; 31, 28; 32, 1. 28 Deut 28, 36; Dwom 115, 4–7. 29 Dwom 27, 8; Yer 29, 13–14. 30 Lev 26, 40. 33 Ex 20, 1, 19. 34 Deut 7, 19. 35 Deut 32, 39. 37 Ex 33, 14. 41 Num 35, 6–29; Deut 19, 2–13.

kwan ma wɔkɔe; 19 na ɔno ara de,
ɔdan ne ho fii ahoni a ɛwɔ Gilgal no ho
bɛkae sɛ: Ɔhene, mewɔ ahintasɛm bi
meka mekyerɛ wo. Na ose: Monyɛ
komm. Na wɔn a wogyina ne ho nyinaa
fii ne nkyɛn fii adi. 20 Na Ehud baa ne
nkyɛn, nso ne nko ara na ɔte n'aba-
nsoro mframadan no mu. Na Ehud kae
sɛ: Mewɔ Onyankopɔn asɛm bi meka
mekyerɛ wo. Na ɔsɔre fii n'agua so.
21 Ɛnna Ehud teɛɛ ne nsa benkum soo
sɛpɔ a ɛwɔ ne dwonku nifa so no mu de
wɔɔ n'afuru mu, 22 na sɛpɔ dua no nso
dii dade no akyi hyɛn mu, na srade
sram dade no so. Na wantwe sɛpɔ no
amfi ne yafunu no mu, na epue fii akyiri.
23 Na Ehud fii adi kɔɔ abrannaa so, na
ɔtotoo abansoro dan no apon mu wɔ
n'akyi, na ɔtoo apratwom no mu.

24 Na ɔno fii adi no, ne nkoa no ba
bɛhwɛe, na hwɛ, wɔatoto abansoro dan
apratwom no mu. Na wose: Ebia
okogya ne nan mframadan pia mu.
25 Na wɔtwɛnee ara de kosii sɛ wɔn
ani bui, na hwɛ, obiara anhiɛ abansoro
dan no pon no. Ɛnna wɔfaa safe de
hiɛe, na hwɛ, wɔn wura da fam awu.

26 Na wɔretwentwɛn wɔn nan ase no,
Ehud guanee, na obetwaa ahoni no ho,
na oguan baa Seira. 27 Na odui no,
ɔhyɛn torobɛnto Efraim bepɔw so, na
Israel mma ne no sian fii bepɔw no so,
na odii wɔn anim; 28 na ɔka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Muntu mmirika nni m'akyi, efisɛ
Awurade de mo atamfo Moabfo no ahyɛ
mo nsa. Na wosian dii n'akyi, na wɔkɔ-
faa Yordan atwaree a wɔde kɔ Moab no,
na wɔamma obiara antwa. 29 Na saa
bere no wokunkum Moab mmarima
bɛyɛ ɔpedu, mmarima akatakyi aho-
ɔdenfo ara nko, na wɔamma obiara amfi
mu. 30 Na wɔbrɛɛ Moab ase da no ara,
Israel nsa ase. Na asase no so dwoe
mfirihyia aduɔwɔtwe.

*Samgar*

31 Na n'akyi no, Ahat ba Samgar na
ɔde nantwika poma kum Filistifo mu
nnipa ahansia; na ɔno nso, ogyee Israel.

## Ti 4

*Debora—Barak di Sisera so nkonim*

Na Israelfo no kɔɔ so yɛɛ nea ɛyɛ
Awurade ani so bɔne: nso na Ehud awu.
2 Na Awurade tɔn wɔn hyɛɛ Kanaan
hene Yabin a odi hene wɔ Hasor no
nsa; na ne safohempanyin ne Sisera;
na ɔte Haroset-Hagoyim. 3 Na Is-
raelfo sũ frɛɛ Awurade, efisɛ ɔwɔ dade
nteaseɛnam ahankron, na ɔhyɛɛ Israel-
fo so dennen mfe aduonu.

4 Nso odiyifobea Debora a ɔyɛ Lapi-
dot yere na obu Israel atɛn saa bere no.
5 Na ɔte Debora kyeresia ase, Rama ne
Bet-El ntam, Efraim bepɔw so; na
Israelfo foro ba ne nkyɛn sɛ ommu wɔn
atɛn. 6 Na ɔsoma kohyiaa Abinoam
ba Barak fi Kedes-Naftali bae, na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: So ɛnyɛ ɔhyɛ na Awurade
Israel Nyankopɔn ahyɛ wo sɛ: Twiw kɔ
Tabor bepɔw so, na fa Naftalifo ne
Sebulonfo mu mmarima ɔpedu ka wo
ho? 7 Na mɛtwetwe Yabin safohempa-
nyin Sisera ne ne nteaseɛnam ne ne
dɔm bebree no aba wo nkyɛn Kison
nsunoa, na mede no mahyɛ wo nsa.
8 Na Barak ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ wo ne
me bɛkɔ a, ɛnde mɛkɔ; na sɛ wo ne me
renkɔ a, ɛnde merenkɔ. 9 Na ose: Ɔkɔ
de, me ne wo bɛkɔ, nanso ɔkwan a
worekɔ yi mu anuonyam renyɛ wo ara wo
de, na ɔbea bi nsam na Awurade atɔn
Sisera ahyɛ. Na Debora sɔree, na ɔne
Barak kɔɔ Kedes. 10 Na Barak ma
wɔkɔpae hyiaa Sebulon ne Naftali
baa Kedes, na nnipa ɔpedu dii n'akyi
foro kɔe; na Debora nso ne no kɔe.

11 Na Kenini Heber atwe ne ho afi
Kenifo a wɔyɛ Mose akonta Hobab
mma no ho, na watew mu akodu dupɔn a
esi Saananim a ɛbɛn Kedes no ho akosi
ne ntamadan.

12 Na wɔkɔka kyerɛɛ Sisera sɛ
Abinoam ba Barak aforo kɔ Tabor be-
pɔw so. 13 Na Sisera ma wɔkɔpae
hyiaa ne nteaseɛnam a ɛyɛ dade ntease-
ɛnam ahankron no nyinaa ne ɔman a
wɔka ne ho nyinaa de fi Haroset-
Hagoyim baa Kison nsunoa. 14 Ɛnna
Debora ka kyerɛɛ Barak sɛ: Sɔre, na
ɛnnɛ ne da a Awurade de Sisera ahyɛ
wo nsa. So ɛnyɛ Awurade na atu di
wɔn anim yi? Ɛnna Barak sian fii Ta-
bor bepɔw so, na nnipa ɔpedu no dii
n'akyi. 15 Na Awurade yɛɛ Sisera ne
ne nteaseɛnam nyinaa ne ne dɔm mũ no
nyinaa basabasa nkrante ano wɔ Ba-
rak anim, na Sisera fii ne nteaseɛnam
mu sii fam guanee n'ananmu. 16 Na
Barak tiw nteaseɛnam no ne dɔm no
koduu Haroset-Hagoyim, na Sisera

---

**11** Ate 1, 16; Num 10, 29.

dɔm nyinaa totɔe nkrante ano, anka
obiako pɛ.
17 Na Sisera de n'anan guan kɔɔ
Kenini Heber yere Yael ntamadan mu,
efisɛ asomdwoe wɔ Hasor hene Yabin
ne Kenini Heber fi ntam. 18 Na Yael
fii adi kohyiaa Sisera, na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Mãn, me wura! Mãn bra me nkyɛn,
nsuro! Na ɔman baa ne nkyɛn ntama-
dan no mu, na ɔde kuntu kataa no so.
19 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Ma me nsu
kakra mennom ɛ, na osukɔm de me.
Na ɔsan nufusu ade ano ma ɔnomee,
na ɔkataa no so. 20 Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Gyina ntamadan no pon ano, na sɛ
obi ba na obisa wo sɛ obi wɔ hɔ anaa a,
woaka akyerɛ no sɛ: Dabi. 21 Ɛnna
Heber yere Yael faa ntamadan no bo-
funnua, na ɔfaa asae kuraa ne nsam,
na ɔkɔɔ ne nkyɛn brɛoo, na ɔde bofu-
nnua no kɔbɔɔ n'asontɔre mu kitaa fam,
efisɛ ɔbrɛ nti wada hatee, na owui.
22 Na hwɛ, Barak retiw Sisera; na
Yael fii adi kohyiaa no, na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Bra na menkyerɛ wo ɔbarima a
worehwehwɛ no no. Na ɔbaa ne
nkyɛn; na hwɛ, Sisera da hɔ awu, na
bofunnua no tua n'asontɔre mu.
23 Na Onyankopɔn brɛɛ Kanaan he-
ne Yabin ase da no ara wɔ Israelfo
anim; 24 na Israelfo nsa kɔɔ so yɛɛ
den Kanaan hene Yabin so kosii sɛ
wotuu no gui.

## Ti 5

*Debora ne Barak dwom*

Na Debora ne Abinoam ba Barak
too dwom da no ara sɛ:

2 Sɛ Israel mu atitiriw dii wɔn anim,
na ɔman no nso yii wɔn yam bae nti,
munhyira Awurade.
3 Ahene, muntie! Abirɛmpɔn, monyɛ aso!
Me de, Awurade na mɛto no dwom,
mɛto Awurade, Israel Nyankopɔn, sanku dwom.
4 Awurade, wufi Seir bae no,
wufi Edom asase so bɛnee no,
asase wosowee, ɔsoro nso tuei,
omununkum nso tuee nsu.
5 Mmepɔw popoe Awurade anim,
Sinai, wɔ Awurade, Israel Nyankopɔn no, anim.
6 Anat ba Samgar bere so,
Yael bere so, atempɔn daa mpan,
akwantemfo nantew akwamfõ akontonkye so.
7 Asafohene sãe Israel mu,
wɔsãe kosii sɛ me, Debora, mesɔree,
mesɔree sɛ ɛna Israel mu.
8 Wɔpopaw anyame foforo,
ɛno na dɔnkoe baa kurow apon akyi.
So wohuu kyɛm ne peaw Israel mu
nnipa ɔpeduanan mu?
9 Me koma da Israel atitiriw a
wofi ɔman no mu yii wɔn yam bae no so:
munhyira Awurade!
10 Mo a motete mfurummere afufu so,
mo a motete nkuntu a ɛsom bo so,
mo a monennam akwan so,
monto dwom!
11 Nea anka apereperefo teɛm wɔ anomee no,
ɛhɔ ara na wɔnkamfo Awurade trenee,
ne nniso trenee Israel mu.
Ɛno na Awurade man sian kɔɔ kurow no apon mu.
12 Sɔre, ka wo ho, Debora!
Sɔre, ka wo ho to dwom!
Sɔre, Barak, na fa wo nnommum nnommum, Abinoam ba.
13 Ɛno mu na nkae bi sian kɔhyɛɛ atumfoɔ,
Awurade man sian kɔhyɛɛ dɔmmarima maa me.
14 Wofi Efraim a wɔn ntini muni dii Amalek so,
bedii wo Benyamin akyi, wo man mma no mu;
Makir mu na mpanyin fi sian bae,
na Sebulon mu nso wɔn a wokura ɔsafohene poma.
15 Na Isakar mu asafohene kaa Debora ho,
na Isakar yɛɛ Barak akyidua,
wodii n'akyi kɔɔ obon no mu.
Ruben mmusuakuw mu
na koma mu pɔwbɔ a ɛsosoe wɔ.
16 Ɛdɛn nti na wote nguamman no ntam
retie nguankuw no mu mmɔtɔwahyɛn?
Ruben mmusuakuw mu
na koma mu apɛɛpɛe akɛse wɔ.
17 Gilead te Yordan agya;
na Dan de, ɛdɛn nti na ɔte nea ahyɛn nam?

4 Deut 33, 2; Hab 3, 3–6. 5 Dwom 68, 8. 6 Ate 3, 31. 8 1 Sa 13, 19, 22.
10 Ate 10, 4; 12, 14. 14 Ate 12, 15; Yos 17, 1.

Aser te mpoano,
na ne donnon ho na ote.
18 Sebulon yɛ ɔman a ɔde ne kra sɔɔ owu hwɛe,
ne Naftali nso wɔ petee mu sorɔnsorɔmmea.
19 Ahene bae bedii ako,
ɛno mu na Kanaan ahene bɛkoe
Taanak, Megido asu no ano:
wɔannya dwetɛ asade bi.
20 Wofi soro bedii ako,
nsoromma fifii wɔn akwan so ne Sisera koe.
21 Kison asu sesaw wɔn kɔe,
tete dɔm asu no,
Kison asu no.
Me kra, tiatia so ahoɔden so.
22 Ɛno na apɔnkɔ anansabon pempem fam ammirikatu mu,
n'ahoɔdenfo ammirikatu nti.
23 Awurade bɔfo kae sɛ: Monnome Meros,
nnome na monnome emutefo no,
sɛ wɔammedi ammoa Awurade,
wɔammɛboa Awurade antia dɔmmanin no.
24 Wonhyira Yael, mmea mu,
Kenini Heber yere no,
wonhyira no ntamadan mu, mmea mu.
25 Nsu na ɔsrɛ anom,
ɔmaa no nufusu,
kora fɛfɛ mu na ɔde nufusu ani srade bae.
26 Ɔteɛɛ ne nsa soo bofunnua mu,
na ne nifa kuraa adwumayɛfo asae,
na ɔde boɔ Sisera pɛtɛw ne ti,
ofitii n'asontɔre mu de bɔɔ mu.
27 Ɔtew hwee ne nan ase daa hɔ,
ɔtew hwee ne nan ase;
nea ɔtew hwee no,
ɛhɔ ara na owui.
28 Mfɛnsere mu na Sisera ne nã fa hwɛ,
na otwa agyadwo ahunaniankasa mu:
Ɛdɛn na ne teaseɛnam kyɛ ne ba yi?
Ɛdɛn na ne nteaseɛnam anan ka akyiri yi?
29 N'ahotrafo mu anyansafo bua no,
na ɔno nso gye n'ankasa nsɛm no so:
30 So wɔrennya asade nkyɛ?
Ababaa biako anaa baanu mma ɔbarima biako,
ntade a wɔahyɛ no aduru asade mma Sisera,
ntade a wɔahyɛ no aduru adi mu adwini asade,
mpaanedwuma ntama nworannworan ahorow abien a
ɛbɛkata me kɔn mu sɛ asade?
31 Saa na ma w'atamfo nyinaa nsɛe, Awurade,
na w'adɔfo nyɛ sɛ owia a efi n'ahoɔden mu.
Na asase no so dwoe mfe aduanan.

## Ti 6

*Gideon frɛ*

Na Israelfo yɛɛ nea ɛyɛ Awurade ani
so bɔne, na Awurade de wɔn hyɛɛ
Midian nsa mfe ason. 2 Na Midian
nsa yɛɛ Israel so den. Midian nti Is-
raelfo yɛɛ atũ a ɛwɔ mmepɔw mu ne abo-
dan ne hintabea fae. 3 Na sɛ Israel
nya gu nneɛma a, na Midian ne Amalek
ne apueifo no aforo aba wɔn so, 4 na
wɔbɛbɔ wɔn so nsra, na wɔsɛe asase no
so nnɔbae de kodu Gasa, na wonnyaw
aduan bi anaa oguan sɛ nantwi sɛ afu-
rum bi wɔ Israel. 5 Na wɔde wɔn
mmoa ne wɔn ntamadan ba, na
wɔba sɛ mmoadabi pii pa; wɔne
wɔn yoma nni ano, na wɔba asase
no so bɛsɛe no. 6 Na Israel guro-
wee Midian anim sɛ, na Israelfo sũ
frɛɛ Awurade.
7 Na Midian nti Israelfo sũ frɛɛ
Awurade no, 8 Awurade somaa ɔbari-
ma diyifo bi baa Israelfo nkyɛn, na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade Israel
Nyankopɔn se ni: Me na mema moforo
fii Misraim bae, na miyii mo nkoafi mu,
9 na migyee mo Misraim nsam ne mo
ahawfo nyinaa nsam, na mituu wɔn fii
mo anim, na mede wɔn asase memaa
mo; 10 na misee mo sɛ: Mene Awu-
rade mo Nyankopɔn, munnsuro Amori-
fo a mote wɔn asase so no anyame,
nanso moantie me nne.
11 Na Awurade bɔfo bae bɛtraa
odupɔn a ɛwɔ Ofra a ɛyɛ Abi-Eserni
Yoas de no ase; na ne ba Gideon
reporow awi nsa-kyĩ-amoa mu, sɛ ɔde
rehintaw Midianfo. 12 Na Awurade
bɔfo no yii ne ho kyerɛɛ no, na ɔka kye-
rɛɛ no sɛ: Awurade di w'akyi, wo dɔm-
marima. 13 Na Gideon ka kyerɛɛ no
sɛ: Wo kyɛw ni, me wura, sɛ Awurade

---

20 Ate 4, 15; Ex 14, 25; Yos 10, 14, 42. 25 Ate 4, 19. 31 Ate 3, 11. —
3 Deut 28, 33. 14 1 Sa 12, 11; Heb 11, 32.

di yɛn akyi a, anka ɛdɛn na eyi nyinaa
ato yɛn yi? Na ɛhe na n'anwonwade a
yɛn agyanom kaa yɛn sɛ: Misraim na
Awurade yii yɛn, no nyinaa wɔ? Na afei
Awurade apa yɛn, na ɔde yɛn ahyɛ
Midian nsayam.
14 Na Awurade dan n'ani kyerɛɛ no
na ɔkae sɛ: Fa w'ahoɔden yi ara kɔ
kogye Israel Midian nsam; ɔsoma na
masoma wo yi! 15 Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Wo kyɛw ni, Awurade, dɛn na mede
megye Israel? Hwɛ, m'asafo agurow
Manase mu, na me nso, mene akumaa
m'agya fi. 16 Na Awurade ka kyerɛɛ
no sɛ: Ampa, medi w'akyi na woakum
Midian sɛ onipa biako. 17 Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Afei sɛ manya w'anim
anuonyam a, ɛnde yɛ sɛnkyerɛnne bi
kyerɛ me, sɛ ɛyɛ wo na wo ne me rekasa
yi. 18 Afei mfi ha kosi sɛ mɛkɔ maba
wo nkyɛn na mede m'ayɛyɛde mabesi
w'anim. Na ose: Mɛtwɛn akosi sɛ
wobɛsan aba.
19 Na Gideon kɔe kosiesiee apapowa
ne asikresiam efa biako apiti; nam no
ɔde hyɛɛ berefi mu, na ɛho nsu no ohwie
guu kutuwa mu, na ɔde fii adi baa ne
nkyɛn odupɔn no ase, na ɔde brɛɛ no.
20 Na Onyankopɔn bɔfo no ka kyerɛɛ
no sɛ: Fa nam no ne apiti no gu ɔbotan
a ɛwɔ ha yi so, na ɛho nsu no, hwie gu.
Na ɔyɛɛ sa. 21 Ɛnna Awurade bɔfo
no teɛɛ poma a ekura no no de ano kaa
nam ne apiti no, na ogya fi ɔbo no mu
bɛhyew nam ne apiti no. Na Awurade
bɔfo no fii n'anim kɔe. 22 Na Gideon
hui sɛ ɛyɛ Awurade bɔfo no, Gideon kae
sɛ: Ao, Awurade Nyankopɔn! afei na
mahu Awurade bɔfo anim ne anim.
23 Na Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: Asom-
dwoe nka wo, nsuro, worenwu. 24
Ɛnna Gideon sii afɔremuka hɔ maa
Awurade, na ɔfrɛɛ no: Yahwe-Salom
[ase ne: Awurade ne asomdwoe]. Ɛda
so wɔ Ofra a ɛyɛ Abi-Eserfo de no de
besi nnɛ.
25 Na anadwo no ara Awurade kà
kyerɛɛ no sɛ: Fa w'agya nantwinini,
nantwinini a ɔto so abien a wadi mfe
ason no, na koburuw Baal afɔremuka
a ɛyɛ w'agya de no, na twitwa ɛho Asera
nnua no gu. 26 Na si afɔremuka ma
Awurade wo Nyankopɔn, bepɔw a ɛyɛ
den yi atifi, sɛ ɛho nhyehyɛe te. Na fa
nantwinini a ɔto so abien no bɔ ɔhyew
afɔre Asera nnua a wubetwa no nnyina
no so. 27 Na Gideon faa ne nkoa mu
mmarima du, na ɔyɛe sɛnea Awurade
ka kyerɛɛ no no; na sɛ osuro n'agya fi ne
kurom hɔfo no sɛ ɔbɛyɛ no awia nti,
ɔyɛɛ no anadwo.
28 Na kurom hɔfo no sɔree anɔpa no,
na hwɛ, wɔaburuw Baal afɔremuka no,
na wɔatwitwa ɛho Asera nnua no, na
wɔahyew nantwinini a ɔto so abien no,
afɔremuka a wɔasi no so. 29 Na wo-
sisee wɔn ho wɔn ho sɛ: Hena na odii saa
asɛm yi? Na wobisa hwehwɛɛ akyiri
kwan; na wose: Yoas ba Gideon na
odii saa asɛm yi. 30 Na kurom hɔfo ka
kyerɛɛ Yoas sɛ: Yi wo ba no bra na
ommewu, efisɛ waburuw Baal afɔre-
muka na watwitwa ɛho Asera nnua no.
31 Ɛnna Yoas ka kyerɛɛ nnipa a
wɔsɔre hyɛɛ no no nyinaa sɛ: So mo na
mobɛko ama Baal, anaasɛ mubegye no?
Nea ɔbɛko ama no no, wonkum no
anɔpa yi; sɛ ɔyɛ onyame a, ɔno ara nko
mma ne ho, sɛ wɔaburuw n'afɔremuka.
32 Na wɔfrɛɛ no Yerubaal da no ara se:
Baal ne no nni sɛ waburuw n'afɔre-
muka.
33 Na Midian ne Amalek ne apueifo
no nyinaa bɛboaa wɔn ho ano, na wotwa
bɛbɔɔ nsra Yesreel bon mu. 34 Na
Awurade honhom sii Gideon so, na
ɔhyɛn torobɛnto, na Abi-Eserfo hyia
bedii n'akyi. 35 Na ɔsomaa abɔfo kɔɔ
Manase nyinaa, na wɔn nso hyiae bedii
n'akyi. Na ɔsomaa abɔfo kɔɔ Aser ne
Sebulon ne Naftali, na wɔforo bae
behyiaa no.
36 Na Gideon ka kyerɛɛ Onyankopɔn
sɛ: Sɛ ɛwom sɛ me so na worebɛfa agye
Israel sɛnea wokae no a, 37 hwɛ, mede
oguanten nhwi merebɛhata awiporow-
bea; sɛ obosu tɔ nhwi no nko so, na
fam hɔ nyinaa wo a, ɛno na mehu sɛ me
so na wobɛfa agye Israel, sɛnea wokae
no. 38 Na n'adekyee anɔpa a ɔsɔree
no, okyim nhwi no, na okyii nhwi no mu
obosu hyɛɛ kora ma. 39 Na Gideon ka
kyerɛɛ Onyankopɔn sɛ: Mma wo bo
mmfuw me, na ma menkasa prɛko yi
bio. Ma memfa nhwi no mensɔ me-
nhwɛ prɛko yi bio: ma nhwi no nko nwo
na obosu ntɔ ngu fam hɔ nyinaa.
40 Na Onyankopɔn yɛɛ saa anadwo no,
na nhwi no nko woe, na fam hɔ nyinaa,
obosu tɔ guu hɔ.

16 Ex 3, 12. 18 Ate 13, 15. 21 Lev 9, 24 23 Ate 13, 22.
25 2 Ah 11, 18; 23, 12–15. 31 1 Ah 18, 21. 34 Ate 3, 10; 11, 29; 13, 25.
39 Gen 18, 30.

## Ti 7

*Gideon di Midianfo so*

Ɛnna Yerubaal a ɔne Gideon no ne
ɔman a wɔka ne ho no nyinaa sɔree
anɔpahema, na wɔkɔbɔɔ nsra Harod
nsuaniwa ho, na Midian nsra no wɔ ne
benkum fam, More koko ho bon no mu.
2 Na Awurade ka kyerɛɛ Gideon sɛ:
Ɔman a wɔka wo ho no dɔɔso sen sɛnea
mede Midian mɛhyɛ wɔn nsa, na Israel
ampɔw me so anka sɛ: M'ankasa me
nsa na agye me. 3 Enti afei ma
wɔmpae ɔman no asom sɛ: Nea osuro
na ne koma tutu no nsan n'akyi, na
ɔnnan n'ani mfi Gilead bepɔw ho nkɔ.
Ɛnna ɔman no mu nnipa ɔpeduonu
abien san wɔn akyi kɔe, na ɛkaa nnipa
ɔpedu.
4 Na Awurade ka kyerɛɛ Gideon sɛ:
Ɔman no da so dɔɔso; fa wɔn sian kɔ
asu no ho, na minyiyi wɔn mu memma
wo wɔ hɔ; nea mese wo sɛ: Oyi ne wo
nkɔ no, ɔno na ɔne wo nkɔ; na obiara a
mese wo sɛ: Oyi ne wo nnkɔ no, ɔnnkɔ.
5 Na ɔde ɔman no sian kɔɔ asu no ho.
Na Awurade ka kyerɛɛ Gideon sɛ:
Obiara a ɔde ne tɛkrɛma bɛtaforo nsu
no bi sɛnea ɔkraman taforo no, fa no
nko gyina; na obiara a ɔkotow ne nan-
koroma anim nom no nso, yɛ no saa ara.
6 Na wɔn a wɔde wɔn nsa totoo wɔn
ano taforoe no ano si nnipa ahasa, na
ɔman no nkae nyinaa kotow wɔn nan-
koroma anim nom nsu no. 7 Na Awu-
rade ka kyerɛɛ Gideon sɛ: Mmarima
ahasa a wɔtaforoe no na mede megye
mo, na mede Midian mahyɛ wo nsa, na
ma wɔn a aka no mu biara nkɔ ne tra-
bea. 8 Na wogyigyee ɔman no akwan-
soduan ne wɔn ntorobɛnto kurakurae;
na ogyaa Israel nyinaa kwan ma wɔkɔɔ
wɔn ntamadan mu, na osoo mmarima
ahasa no mu. Na Midian nsra no wɔ
n'ase fam, obon no mu.
9 Na anadwo no ara Awurade ka
kyerɛɛ no sɛ: Sɔre sian kɔ nsra no mu, na
mede mahyɛ wo nsa. 10 Na sɛ wo de,
wusuro sɛ wubesian a, wo ne w'abofra
Pura nsian nkɔ nsra no mu, 11 na
kotie asɛm a wɔbɛka, na ɛno akyi no,
wo nsa bɛyɛ den na woasian akɔ nsra
no mu. Na ɔne n'abofra Pura sian kɔɔ
nsra no mu twafo no ano nohɔ. 12 Na
Midian ne Amalek ne apueifo no nyinaa
boaboa obon no mu a wɔn dodow te sɛ
mmoadabi, na wɔn yoma nni ano, wɔn
dodow te sɛ mpoano nhwea. 13 Na
Gideon dui no, na hwɛ, obi reka ɔdae
bi akyerɛ ne yɔnko sɛ: Hwɛ, masõ dae
bi, na hwɛ, atoko abodoo sebɔw bi re-
pirew aba Midian nsra mu, na eduu
ntamadan no ho, na ɛpem no hwee hɔ,
na ebutuw no koraa ma ntamadan no
guguu hɔ. 14 Na ne yɔnko no buaa no
sɛ: Eyi nyɛ biribiara sɛ Israelni Yoas ba
Gideon nkrante; ne nsam na Onya-
nkopɔn de Midian ne nsra no nyinaa
ahyɛ.
15 Na Gideon tee dae no ne ne nkye-
rɛase no, ɔkotow sɔree, na ɔsan baa
Israel nsra mu, na ɔkae sɛ: Monsɔre,
efisɛ Awurade de Midian nsra no ahyɛ
mo nsa. 16 Na ɔkyɛɛ mmarima ahasa
no mu akuw abiɛsa, na ɔde ntorobɛnto
hyehyɛɛ wɔn nyinaa nsa, ne nkuruwa
hunu, ne agyatɛn a ɛhyehyɛ nkuruwa no
mu. 17 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Mo-
nhwɛ me, na monyɛ sɛ meyɛ: na hwɛ,
sɛ midu nsra no ano a, sɛnea mɛyɛ no,
saa ara na monyɛ. 18 Na sɛ me ne nnipa
a wɔka me ho nyinaa hyɛn torobɛnto a,
mo nso monhyɛn ntorobɛnto ntwa nsra
no ho nyinaa nhyia, na monka sɛ: Awu-
rade ne Gideon de ni!
19 Na Gideon ne mmarima ɔha a wɔka
ne ho no duu nsra no ano, ɔdasu a edi
mfinimfini no mfiase a wɔde awɛmfo
gyinagyinae ara pɛ, na wɔhyenhyɛn
ntorobɛnto no, na wɔbobɔɔ nkuruwa a
ekurakura wɔn no. 20 Na akuw abiɛsa
no hyenhyɛn ntorobɛnto no, na wɔbobɔɔ
nkuruwa no, na wokurakura agyatɛn no
wɔn nsa benkum mu, ne ntorobɛnto no
wɔn nsa nifa mu hyenhyɛnee, na wɔ-
teɛɛm sɛ: Awurade ne Gideon nkrante!
21 Na wogyinagyinaa hɔ, wɔn gyina-
bea, de twaa nsra no ho hyiae. Na
nsra no nyinaa bɔɔ wi, na wɔteɛteɛɛm na
woguanguanee. 22 Na wɔhyenhyɛn
ntorobɛnto ahasa no. Na Awurade maa
wɔn nyinaa nkrante kyerɛkyerɛɛ wɔn
yɔnkonom ne nsra no nyinaa so; na
ɛdɔm no nyinaa guan kosii Bet-Sita wɔ
Serera, kosii Abel-Mehola a ɛwɔ Tabat
ho no ano. 23 Na wɔpae kohyiaa
Israel mmarima fi Naftali ne Aser ne
Manase nyinaa, na wobetiw Midian.
24 Na Gideon somaa abɔfo kɔɔ Efra-
im bepɔw nyinaa so kɔkae sɛ: Mu-
nsian nkohyia Midian, na munnye wɔn
nsam nsu ano akwan nkodu Bet-Bara

**1** Ate 6, 32. **3** Deut 20, 8. **7** 1 Sa 14, 6. **13** Gen 40, 9, 16. **15** Yes 9, 4.

ne Yordan ano. Na Efraim mmarima
nyinaa behyiae, na wobegyee nsu ano
akwan no de kosii Bet-Bara ne Yordan
ano. 25 Na wɔkyeree Midian asafo-
hene baanu, Oreb ne Seeb, na wokum
Oreb, Oreb bo so, na Seeb nso wokum
no Seeb nsa-kyĩ-amoa ho. Na wotiw
Midian na wɔde Oreb ne Seeb ti fi
Yordan agya brɛɛ Gideon.

## Ti 8

*Midianfo so nkonimdi awiei*

Na Efraim mmarima ka kyerɛɛ no sɛ:
Ɛdɛn nti na wo ne yɛn adi saa asɛm yi
sɛ wo ne Midian rekɔko no, woamfrɛ
yɛn? Na wɔne no hamee dennen pa.
2 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Dɛn na mayɛ
afei a ɛte sɛ mo de? So Efraim mpɛpɛ-
wadi nye nsen Abieser bobetew nyi-
naa? 3 Mo nsam na Onyankopɔn de
Midian asafohene Oreb ne Seeb ahyɛ,
na dɛn na matumi mayɛ sɛ mo? Na ɔkaa
saa no, wɔn bo gyaa no fuw.
4 Na Gideon duu Yordan ano no, ɔne
mmarima ahasa a wɔka ne ho no twae;
wɔabrɛ, nanso wotiw wɔn ara. 5 Na
ɔka kyerɛɛ Sukotfo no sɛ: Mesrɛ mo,
momma mmarima a wodi m'akyi yi
abodoo nsebɔw bi ɛ, na wɔabrɛ, na
me nso meretiw Midian ahene Seba ne
Salmuna. 6 Na Sukot atitiriw no
kae sɛ: So Seba ne Salmuna wɔ wo
nsam dedaw na yɛmfa abodoo mma wo
dɔm yi anaa? 7 Na Gideon kae sɛ: Eyi
nti sɛ Awurade nya de Seba ne Sal-
muna hyɛ me nsa a, ɛnde mede sare so
nsɔe ne akraate mɛtetew mo honam.
8 Na ofii hɔ kɔɔ Penuel, na ɔne wɔn ka-
sae saa ara. Na Penuelfo no buaa no
sɛnea Sukotfo no buaa no no. 9 Na
ɔka kyerɛɛ Penuelfo no nso sɛ: Sɛ
mesan meba dwoodwoo a, meburuw
abantenten yi.
10 Nso na Seba ne Salmuna wɔ Kar-
kor, na wɔn dɔm ka wɔn ho; wɔbɛyɛ
nnipa ɔpedunnum, apueifo dɔm no nyi-
naa nkae nyinaa; efisɛ nnipa a wɔtwe
nkrante ɔpeha aduonu na atotɔ. 11 Na
Gideon foro faa ntamadan mutefo kwan
so, Noba ne Yogbeha apuei, na okokun-
kum dɔm no, efisɛ na dɔm no ani nni
wɔn ho so. 12 Na Seba ne Salmuna
guanee, na otiw wɔn kɔkyeree Midian
ahene baanu no, Seba ne Salmuna, na
ɔbɔɔ dɔm no nyinaa gui.
13 Ɛnna Yoas ba Gideon san fii dɔn-
koe no mu faa Heres aforoe bae.
14 Na ɔkyeree aberante bi a ofi Sukot,
na obisaa no, na ɔkyerɛw Sukot atitiriw
ne mpanyimfo no din maa no, mmari-
ma aduɔson ason. 15 Na ɔbaa Sukotfo
no nkyɛn bɛkae sɛ: Hwɛ, Seba ne Sal-
muna a wɔn nti mosopaa me sɛ: So Seba
ne Salmuna wɔ wo nsam dedaw na
yɛmma wo mmarima a wɔabrɛ no abo-
doo? no ni. 16 Na ɔfaa kurow no mu
mpanyimfo, na ɔfaa sare so nsɔe ne
akraate, de kyerɛɛ Sukotfo no nyansa.
17 Na oburuw Penuel abantenten no,
na okunkum kurow no mu mmarima.
18 Na ɔka kyerɛɛ Seba ne Salmuna
sɛ: Mmarima a mukunkum wɔn Tabor
no te dɛn? Na wose: Wɔne wo pɛ, wɔn
nyinaa sesɛ ahene mma. 19 Na ɔkae
sɛ: Me nuanom, me nã mma ne wɔn; sɛ
Awurade te ase yi, moma wɔtraa ase a,
anka merenkum mo. 20 Na ɔka kye-
rɛɛ n'abakan Yeter sɛ: Sɔre kum wɔn!
Nanso abofra no antwe ne nkrante, na
osuro, efisɛ ɔda so yɛ abofra. 21 Na
Seba ne Salmuna kae sɛ: Wo ara sɔre
tow yɛn dade, na sɛ ɔbarima te na ne
mmaninyɛ te. Ɛnna Gideon sɔre kun-
kum Seba ne Salmuna, na ɔfaa asram
nketewa nnwinne a egu wɔn yoma kɔn
mu no.
22 Na Israel mmarima ka kyerɛɛ
Gideon sɛ: Di yɛn so, wo ne wo ba ne
wo ba ba nyinaa, efisɛ wo na woagye
yɛn afi Midian nsam. 23 Na Gideon ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Me de, merenni mo so,
na me ba nso nnni mo so, Awurade na
onni mo so.
24 Na Gideon ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Mebisa mo hɔ biribi: mo nyinaa mfa mo
asade mu nkaa mmrɛ me. Efisɛ
Midianfo yɛ Ismaelfo nti, wɔwowɔ sika
nkaa. 25 Na wose: Yefi yɛn pɛ mu
de bɛma. Na wɔde ntama sɛw hɔ, na
obiara tow n'asade mu nkaa guu so.
26 Na sika nkaa a obisae no ano si
sika nnwetɛbona apem ahanson; ɛsono
asram nketewa nnwinne ne asom
ahyehyɛde ne ntade a ɛberedum
a ɛhyehyɛ Midian ahene no, na
ɛsono wɔn yoma kɔn mu ahye-
hyɛde no. 27 Na Gideon de yɛɛ asɔfo-
tade, na ɔde too ne kurow Ofra mu.
Ɛhɔ na Israel nyinaa dii akyiri aguama-
mmɔ mu, na ɛdan Gideon ne ne fi afiri.
28 Na wɔbrɛɛ Midian ase Israelfo

1 Ate 12, 1. 2 Ate 6, 11, 15. 27 Ate 17, 5; Ex 28, 6–14. 28 Ate 3, 11; 5, 31.

anim, na wɔamma wɔn ti so bio. Na
asase no so dwoe Gideon bere so
mfirihyia aduanan.
29 Na Yoas ba Yerubaal siim kɔtraa
ne fi. 30 Na Gideon wɔ mmabarima
aduɔson a wofi n'asen mu, efisɛ ɔwɔ
yerenom pii. 31 Na ne yefam a ɔwɔ
Sekem no nso woo babarima maa no, na
ɔtoo no din Abimelek. 32 Na Yoas ba
Gideon wui akorabɔ pa mu, na wosiee
no n'agya Yoas asiei a ɛwɔ Ofra a ɛyɛ
Abi-Eserfo de no.
33 Na Gideon wui no, Israelfo san
kodii Baalim akyi aguamammɔ mu, na
wɔfaa Baal-Berit de yɛɛ wɔn nyame.
34 Na Israelfo ankae Awurade wɔn
Nyankopɔn a oyii wɔn fii wɔn atamfo
nyinaa nsam hyiae no; 35 nso wɔanyɛ
Yerubaal-Gideon fi adɔe amfa antua
yiye a ɔyɛɛ Israel no nyinaa so ka.

## Ti 9

*Abimelek nnebɔne ne ne sɛe*

Ɛnna Yerubaal ba Abimelek siim kɔɔ
Sekem, ne nã ne nuanom nkyɛn, na ɔka
kyerɛɛ wɔn ne ne na n'agya fi abusua
nyinaa sɛ: 2 Monka ngu Sekemfo nyi-
naa asom sɛ: Nea ɛwɔ he na eye ma mo,
sɛ Yerubaal mmabarima aduɔson no
nyinaa bedi mo so anaa obiako? Na
monkae sɛ mo dompe ne mo nam ne
me.
3 Ɛnna ne nã ne nuanom no kaa ne ho
nsɛm yi nyinaa guu Sekemfo nyinaa
asom; na wɔn koma dan dii Abimelek
akyi, na wose: Yɛn nua ne no. 4 Na
wɔfaa Baal-Berit fi nnwetɛbona adu-
ɔson de maa no; na Abimelek de bɔɔ
nnipa ahuhufo animharefo bi paa ma
wodii n'akyi. 5 Na ɔbaa n'agya fi Ofra
bekunkum ne nuanom, Yerubaal mma-
barima aduɔson no, ɔbo biako so: nanso
ɛkaa Yerubaal babarima kumaa Yo-
tam, efisɛ ohintawee. 6 Na Sekemfo
no nyinaa ne abankɛse mufo nyinaa be-
hyiae, na wɔkɔe kosii Abimelek hene
nkaebo dupɔn a ɛwɔ Sekem no ase.
7 Na wɔkɔka kyerɛɛ Yotam no, osiim
kogyinaa Gerisim bepɔw atifi, na ɔmaa
ne nne so teɛɛm ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Sekemfo, muntie me, na Onyankopɔn
nso ntie mo. 8 Da bi nnua kɔe sɛ
wɔkɔsra obi asi wɔn so hene, na wɔka
kyerɛɛ ngodua sɛ: Di yɛn so hene.
9 Na ngodua ka kyerɛɛ wɔn sɛ: So mi-
nnyaw me srade a wɔde hyɛ Onyanko-
pɔn ne nnipa anuonyam no, na
minkokyini nnua so anaa? 10 Na
nnua no ka kyerɛɛ borɔdɔma sɛ: Wo de,
bra bedi yɛn so hene. 11 Na borɔdɔma
ka kyerɛɛ wɔn sɛ: So minnyaw me dɛ
ne m'aba pa no, na minkokyini nnua so
anaa? 12 Na nnua no ka kyerɛɛ obobe
sɛ: Wo de, bra bedi yɛn so hene. 13
Na obobe ka kyerɛɛ wɔn sɛ: So minnyaw
me nsã a egye anyame ne nnipa ani,
na minkokyini nnua so anaa? 14 Ɛnna
nnua no nyinaa ka kyerɛɛ nsɔe sɛ: Wo
de, bra bedi yɛn so hene. 15 Na nsɔe
ka kyerɛɛ nnua no sɛ: Sɛ nokware mu
na moresra me asi mo so hene a, ɛnde
mommra mmɛdɔ me nwini mu; na sɛ
ɛnte saa a, ogya mfi nsɔe mu mmɛhyew
Lebanon nkyeneduru no.
16 Na afei, sɛ mudii no nokware ne
trenee mu sɛ musii Abimelek hene, na
sɛ mo ne Yerubaal ne ne fi adi no yiye,
na sɛ n'adwuma so ade na mode
ayɛ no yi a, 17—sɛ m'agya ko maa mo,
na ɔde ne nkwa too ne nsam, na ogyee
mo fii Midian nsam, 18 na mo de, moa-
sɔre ahyɛ m'agya fi nnɛ akum ne mma,
mmarima aduɔson ɔbo biako so, na
mode n'afanaa ba Abimelek asi Sekem-
fo so hene, sɛ mo nua ne no nti,—19
ɛnde, sɛ nokware ne trenee mu na mo ne
Yerubaal ne ne fi adi nnɛ yi a, mo ani
nnye Abimelek ho, na ɔno nso ani nnye
mo ho. 20 Na sɛ ɛnte saa a, ogya mfi
Abimelek mu mmɛhyew Sekemfo ne
abankɛse mufo, na ogya nso mfi Se-
kemfo ne abankɛse mufo mu mmɛ-
hyew Abimelek. 21 Na Yotam twee
ne ho guan kɔɔ Beer kɔtraa hɔ, ne nua
Abimelek [ho suro] nti.
22 Na Abimelek dii Israel so mfe
abiɛsa. 23 Ɛnna Onyankopɔn somaa
honhommɔne bi baa Abimelek ne Se-
kemfo ntam, na Sekemfo twitwaa
Abimelek nkontompo, 24 na Yerubaal
mma aduɔson no ho mmusu aba, na
wɔn mogya abua wɔn nua Abimelek a
okum wɔn no ne Sekemfo a wɔhyɛɛ ne
nsa den sɛ onkum ne nuanom no atifi.
25 Na Sekemfo no maa nnipa kɔtɛw no
wɔ mmepɔw atifi, na wɔbɔɔ wɔn a wɔbɛ-
faa wɔn nkyɛn ɔkwan no so nyinaa apoo.
Na wɔkɔka kyerɛɛ Abimelek.

---

32 Ate 6, 11. 33 Ate 2, 11; 9, 4. 35 Ate 9, 5, 19, 24. — 1 Ate 8, 31. 4 Ate 8, 33.
6 Yos 24, 26. 14 2 Ah 14, 9. 20 Ate 9, 57. 24 Ate 9, 5.

26 Na Ebed ba Gaal ne ne nuanom
bae bɛsen kɔɔ Sekem; na Sekemfo no
de wɔn ani too no so. 27 Na wofii adi
kɔɔ mfuw mu kɔtetew wɔn bobe nturo
mu aba na wokyikyĩi nsã, na wɔtoo
anigye nnwom, na wɔkɔɔ wɔn nyame
fi, na wodidi nomee, na wɔdomee
Abimelek. 28 Na Ebed ba Gaal kae
sɛ: Hena ne Abimelek, na hena ne
Sekem a yɛnsom no? So ɛnyɛ Yerubaal
ba ne no na Sebul yɛ ne safohene?
Monsom Sekem agya Hamor mmarima
no ɛ, na ɛdɛn nti na yɛn de, yɛnsom no?
29 Na hena na ɔde ɔman yi bɛhyɛ me
nsa na anka matu Abimelek so. Na
ɔka kyerɛɛ Abimelek sɛ: Ma wo dɔm
nnɔɔso na fi bra.

30 Na kurow no so safohene Sebul
tee Ebed ba Gaal nsɛm no, ne bo fuwii,
31 na ɔnam ase somaa abɔfo kɔɔ Abi-
melek nkyɛn sɛ: Hwɛ, Ebed ba Gaal ne
ne nuanom aba Sekem, na hwɛ, wɔre-
hwanyan ɔman no atia wo. 32 Na afei
sɔre anadwo, wo ne ɔman a wɔka wo ho
no, na kɔtɛw wuram. 33 Na anɔpa a
owia repue no, sɔre ntɛm bɛtow hyɛ
kurow no so, na hwɛ, ɔno ne ɔman a
wɔka ne ho no befi adi abehyia wo, na
woayɛ no sɛnea wubetumi.

34 Ɛnna Abimelek ne ɛdɔm a wɔka ne
ho no nyinaa sɔree anadwo, na wɔnam
akuw anan bɛtetɛw Sekem. 35 Na
Ebed ba Gaal fii adi kogyinaa kurow
no pon ano. Na Abimelek ne ɔman a
wɔka ne ho no sɔre fii atɛwee hɔ. 36
Na Gaal huu ɔman no, ɔka kyerɛɛ Sebul
sɛ: Hwɛ, ɔman bi fi mmepɔw no atifi
resian. Na Sebul ka kyerɛɛ no sɛ:
Mmepɔw no sunsuma na wuhu sɛ nnipa
no. 37 Na Gaal kae bio sɛ: Hwɛ, ɔman
bi fi asase funuma so resian ba, na
kuw biako fi Akɔmfo-Dupɔn kwan so
reba. 38 Na Sebul ka kyerɛɛ no sɛ:
Afei, ɛhe na w'ano a ɛkae sɛ: Hena ne
Abimelek a yɛnsom no no wɔ? So ɛnyɛ
ɔman a wubuu wɔn abomfiaa no ni?
Afei fi adi ɛ, na wo ne wɔn nkɔko.
39 Na Gaal fii adi dii Sekemfo no anim,
na ɔne Abimelek kɔkoe. 40 Na Abi-
melek pam no, na oguanee n'anim, na
atɔfo bebree totɔe de kosii kurow no
pon ano. 41 Na Abimelek traa Aruma;
na Sebul pam Gaal ne ne nuanom no sɛ
wɔnntra Sekem.

42 Na ade kyee no, ɔman no fii adi
kokɔɔ wuram; na wɔkɔka kyerɛɛ
Abimelek. 43 Na ɔfaa ɔman no buu
wɔn mu akuw abiɛsa, na ɔkɔtɛw wu-
ram. Na ɔhwɛe, na hwɛ, ɔman no refi
adi afi kurow no mu, na ɔsɔre hyɛɛ wɔn
kunkum wɔn. 44 Na Abimelek ne asa-
fokuw a wɔka ne ho no bɔɔ kirididi
kogyinaa kurow no pon ano, na asafo-
kuw abien no tow hyɛɛ wɔn a wɔwɔ wu-
ram nyinaa so kunkum wɔn. 45 Na
Abimelek ne kurow no koe da mũ no
nyinaa, na ɔfaa kurow no, na okum
nnipa a wɔwɔ mu no, na ɔbɔɔ kurow no,
na ɔde nkyene petee so.

46 Na Sekem abankɛse mufo nyinaa
tee no, wɔkɔɔ onyame Berit fi aban mu.
47 Na wɔkɔka kyerɛɛ Abimelek sɛ
Sekem aban mufo nyinaa aboaboa wɔn
ho ano. 48 Ɛnna Abimelek foro kɔɔ
Salmon bepɔw so, ɔne ɔman a wɔka ne
ho no nyinaa, na Abimelek faa akuma
kurae na okotwaa dubaa, na ɔmaa so
bɔɔ ne kɔn ho, na ɔka kyerɛɛ ɔman a
wɔka ne ho no sɛ: Nea moahu sɛ mayɛ
yi, monka mo ho nyɛ sɛ meyɛe no.
49 Na ɔman no nyinaa twitwaa nnubaa
de dii Abimelek akyi de beguu aban no
ho, na wɔde gya too aban no mu guu
wɔn so. Na Sekem abankɛse no mu
nnipa nyinaa nso wuwui, mmarima ne
mmea bɛyɛ apem.

50 Ɛnna Abimelek siim kɔɔ Tebes
kɔbɔɔ Tebes so nsra, na ɔfae. 51 Na
abantenten dennen bi wɔ kurow no mu,
na ɛhɔ na mmarima ne mmea nyinaa ne
kurow no mufo nyinaa guanguan kɔe na
wɔtoo wɔn ho mu, na wɔforo kɔɔ aban
no atifi. 52 Na Abimelek duu aban no
ho bɛkoe, na otwiw bɛn aban no pon ano
sɛ ɔde gya rebɛhyew. 53 Na ɔbea bi
tow owiyammoba bɔɔ Abimelek ti de
pɛtɛw ne tikora. 54 Ɛnna ɔfrɛɛ n'abo-
fra a ɔso n'akode ntɛm ka kyerɛɛ
no sɛ: Twe wo nkrante kum me, na
wɔanka wɔ me ho sɛ ɔbea na okum
no. Na n'abofra no wɔɔ no ma ɔtɔe.
55 Na Israel mmarima no hui sɛ
Abimelek atɔ no, wɔn nyinaa kokɔɔ wɔn
trabea. 56 Na Onyankopɔn tuaa Abi-
melek bɔne a ɔyɛɛ n'agya, sɛ okum
ne nuanom aduɔson no so ka. 57 Na
Sekem mmarima no bɔne nyinaa nso,
Onyankopɔn ma ebuaa wɔn atifi, na
Yerubaal ba Yotam nnome no baa
wɔn so.

---

28 Gen 34, 2. 46 Ate 9, 4; 8, 33. 54 1 Sa 31, 4. 56 Ate 9, 5. 57 Ate 9, 20.

### Ti 10

*Tola ne Yair ho asɛm*

Na Abimelek akyi no, nea ɔsɔre be-
gyee Israel ne Pua ba Tola a ɔyɛ
Isakarni Dodo ba; na ɔtraa Samir,
Efraim bepɔw so. 2 Na obuu Israel
atɛn mfe aduonu abiɛsa. Na owui,
na wosiee no Samir.
3 Na n'akyi no, Gileadni Yair sɔree,
na obuu Israel atɛn mfe aduonu abien.
4 Na ɔwɔ mmabarima aduasa a wɔtra-
traa mfurum mma aduasa so na wɔwɔ
nkurow aduasa a wɔfrɛ no Yair nkurow
de besi nnɛ. Ɛwɔ Gilead asase so.
5 Na Yair wui, na wosiee no Kamon.

*Israelfo hyɛ wɔn atamfo ase bio*

6 Na Israelfo kɔɔ so yɛɛ Awurade ani
so bɔne, na wɔsom Baalim ne Astarot
ne Siria anyame ne Sidon anyame ne
Moab anyame ne Amonfo anyame ne
Filistifo anyame, na wogyaw Awurade
na wɔansom no. 7 Na Awurade abu-
fuw dɛw hyɛɛ Israel, na ɔtɔn wɔn hyɛɛ
Filistifo ne Amonfo nsa. 8 Na wɔhom
Israelfo so haw wɔn afe no ara mu.
Mfe dunwɔtwe na wodii Israelfo a
wɔwɔ Yordan agya, Amorifo asase so
wɔ Gilead no nyinaa so. 9 Na Amonfo
no betwaa Yordan, ne Yuda ne Benya-
min ne Efraim fi nso bɛkoe; na Israel ho
hiaa wɔn sɛ.
10 Ɛnna Israelfo su frɛɛ Awurade sɛ:
Yɛayɛ wo bɔne, sɛ yɛagyaw yɛn
Nyankopɔn na yɛakɔsom Baalim. 11
Na Awurade ka kyerɛɛ Israelfo sɛ:
Misraim ne Amorifo ne Amonfo ne
Filistifo, 12 ne Sidonfo ne Amalek
ne Maon hyɛɛ mo so na musu frɛɛ me
no, migyee mo fii wɔn nsam. 13 Na mo
de, moagyaw me akɔsom anyame fo-
foro. Enti merenkɔ so minnye mo bio.
14 Monkɔ nkosu mfrɛ anyame a moa-
paw wɔn no, na wonnye mo mo ahohia
bere mu. 15 Na Israelfo no ka kyerɛɛ
Awurade sɛ: Yɛayɛ bɔne! Wo de, yɛ
yɛn sɛ eye w'ani so nyinaa, ogye nko
na gye yɛn nnɛ da yi. 16 Na woyiyii
anyame ananafo no fii wɔn mu, na
wɔsom Awurade; na Israel amane-
hunu no yɛɛ ne kra ahometew.
17 Na Amonfo no hyia bae bɛbɔɔ nsra
Gilead. Na Israelfo nso boaboaa wɔn
ho ano kɔbɔɔ nsra Mispa. 18 Na Gi-
lead man, wɔn mu atitiriw sisee wɔn ho
wɔn ho sɛ: Hena ne ɔbarima a ɔne
Amonfo no befi ase ako? Ɔno na
onkodi Gileadfo nyinaa ti.

### Ti 11

*Yefta. Ne nkonimdi ne ne bɔhyɛ*

Na Gileadni Yefta yɛ ɔbarima a ɔyɛ
nnam, nanso ɔyɛ ɔbea aguaman bi ba,
na Gilead na ɔwoo Yefta. 2 Na Gilead
yere woo mmabarima maa no, na ɔyere
no mma nyinnyinii no, wɔpam Yefta,
na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Worennya
awunnyade yɛn agya fi, efisɛ ɔbea fofo-
ro bi ba ne wo. 3 Ɛnna Yefta guan fii
ne nuanom nkyɛn kɔtraa Tob asase so,
na nnipa ahuhufo bi boaa wɔn ho ano
bɛkaa Yefta ho, na wɔne no kɔɔ afow.
4 Na ɛno akyi no, Amonfo ne Israel
kodii ako. 5 Na Amonfo ne Israel
bɛkoe no, Gilead mpanyimfo kɔe kɔfaa
Yefta fii Tob asase no so, 6 na wɔka
kyerɛɛ Yefta sɛ: Bra bɛyɛ yɛn safohene,
na yɛne Amonfo nkɔko. 7 Na Yefta ka
kyerɛɛ Gilead mpanyimfo no sɛ: So
ɛnyɛ mo ara na motan me na mopam me
fii m'agya fi no? Na ɛdɛn nti na moba
me nkyɛn afei a mowɔ ahohia mu yi?
8 Na Gilead mpanyimfo no ka kyerɛɛ
Yefta sɛ: Ɛno nti na afei yɛasan aba
wo nkyɛn yi, na wo ne yɛn nkɔ na yɛne
Amonfo nkɔko, na yɛ yɛn ti, Gileadfo
nyinaa so. 9 Na Yefta ka kyerɛɛ
Gilead mpanyimfo no sɛ: Sɛ mode me
san kɔ sɛ me ne Amonfo nkɔko na
Awurade de wɔn hyɛ me nsa a, me na
minni mo ti anaa? 10 Na Gilead mpa-
nyimfo no ka kyerɛɛ Yefta sɛ: Awurade
nyɛ yɛne wo ntam dansefo: nea wuse
yi, ɛno ara na yɛbɛyɛ. 11 Ɛnna Yefta
ne Gilead mpanyimfo no siim bae, na
ɔman no de no sii wɔn ti ne safohene.
Na Yefta kɔkaa ne nsɛm nyinaa Awu-
rade anim wɔ Mispa.
12 Ɛnna Yefta somaa abɔfo kɔɔ Amon-
fo hene no nkyɛn sɛ: Asɛm bɛn na me ne
wo wɔ na woreba me so ne m'asase
abɛko yi? 13 Na Amonfo hene no ka
kyerɛɛ Yefta abɔfo no sɛ: Efisɛ Israel faa
m'asase bere a wofii Misraim reba no,
de fi Arnon kosi Yabok ne Yordan ano.
Na afei dan ma me komm. 14 Na

3 Num 32, 41. 4 Ate 12, 14. 14 Deut 32, 37–38; Yer 2, 28. 16 Gen 35, 2–4; Ate 2, 18. 18 Ate 11, 6–11. — 2 Gen 21, 10. 3 Ate 9, 4; 1 Sa 22, 2. 8 Ate 10, 18. 11 Ate 20, 1.

Yefta san somaa abɔfo bio kɔɔ Amonfo
hene no nkyɛn 15 kɔka kyerɛɛ no sɛ:
Sɛ Yefta se ni: Israel amfa Moab asase
ne Amonfo asase bi, 16 na mmom wofi
Misraim no, Israel nantew sare so kosii
Mmɛw-Po ano, na wɔbaa Kades. 17
Na Israel somaa abɔfo kɔɔ Edom hene
nkyɛn sɛ: Ma mintwam w'asase so ɛ!
Na Edom hene no antie. Na ɔsoma kɔɔ
Moab hene nkyɛn nso, na wampene.
Na Israel traa Kades. 18 Na wɔnan-
tew sare so kotwaa Edom asase ne
Moab asase ho kɔntɔnkrɔn, na wobe-
fii Moab asase no apuei, na wɔbɛbɔɔ
nsra Arnon agya nohɔ, na wɔamma
Moab asase so, efisɛ Arnon ne Moab hye.
19 Ɛnna Israel somaa abɔfo kɔɔ Amori-
fo hene Sihon a ɔyɛ Hesbon hene no
nkyɛn, na Israel ka kyerɛɛ no sɛ: Ma
yentwam w'asase so nkɔ m'afã. 20
Na Sihon annye Israel anni, sɛ ɔbɛma
wɔafa ne hye so, na Sihon boaa ne man
nyinaa ano, na wɔbɛbɔɔ nsra Yahas, na
ɔne Israel bɛkoe. 21 Na Awurade, Is-
rael Nyankopɔn, de Sihon ne ne man
nyinaa hyɛɛ Israel nsa, na wokunkum
wɔn, na Israel faa Amorifo a wɔte asase
no so no asase nyinaa dii so, 22 na
wɔfaa Amorifo asase nyinaa fi Arnon
ano kosi Yabok ano, na efi sare so kosi
Yordan ano. 23 Na afei a Awurade
Israel Nyankopɔn atu Amorifo afi ne
man Israel anim yi, wo na wobɛfa adi
so anaa? 24 So ɛnyɛ nea wo nyame
Kemos de maa wo sɛ di so na wobɛfa
adi so anaa? Na ade biara a Awurade
yɛn Nyankopɔn agye ama yɛn sɛ yenni
so no, ɛno na yɛbɛfa adi so. 25 Na afei,
so wuye sen Moab hene Sipor ba
Balak? So ɔham na ɔne Israel hamee
anaasɛ ɔko na ɔne wɔn koe? 26 Bere
a Israel traa Hesbon ne ɛho nkurow ne
Aroer ne ɛho nkurow ne Arnon ho nku-
row nyinaa mu mfirihyia ahasa no, ɛdɛn
nti na moannye saa bere no? 27 Na
me de, menyɛɛ wo bɔne bi ɛ, na wo na
woreyɛ me bɔne sɛ wo ne me rebɛko
yi. Awurade temmufo na ommu Is-
raelfo ne Amonfo ntam atɛn nnɛ. 28
Nanso Amonfo hene antie Yefta nsɛm
a ɔsoma kɔka kyerɛɛ no no.

29 Na Awurade honhom baa Yefta
so, na ɔfaa Gilead ne Manase sen kɔɔ
Gilead-Mispe, na ofi Gilead-Mispe
twaam kɔɔ Amonfo no so. 30 Na Yefta
hyɛɛ Awurade bɔ sɛ: Sɛ wode Amonfo
no hyɛ me nsa a, 31 ɛnde nea ebefi me
fi apon ano abehyia me da a meresan
mafi Amonfo so dwoodwoo no, ɛbɛyɛ
Awurade de, na mede mɛbɔ afɔre mũ.
32 Ɛnna Yefta twaam kɔɔ Amonfo no so
ne wɔn kɔkoe; na Awurade de wɔn
hyɛɛ ne nsa. 33 Na okunkum wɔn
okum kɛse pa ara fi Aroer kosi nea wɔfa
kɔ Minit, nkurow aduonu, ɛde kosi
Abel-Keramim. Na wɔbrɛɛ Amonfo no
ase Israelfo anim.

*Yefta babea behyia no*

34 Ɛnna Yefta baa ne fi Mispa. Na
hwɛ, ne babea de mpintin ne asaw fii
adi behyiaa no, nso na odi no bakoro,
onni ɔbabarima anaa ɔbabea ka ne ho.
35 Na ohuu no no, osunsuanee ne ntade
mu kae sɛ: Ao! me ba, ɔbrɛ na woabrɛ
me ase, na worebɛhow me werɛ! Na
mabue m'ano mama Awurade, na mi-
ntumi mensan m'akyi. 36 Na ɔka kye-
rɛɛ no sɛ: M'agya, woanya abue w'anom
ama Awurade a, ɛnde yɛ me sɛnea afi
w'anom no, sɛ Awurade anya adi were
ama wo, w'atamfo Amonfo no so yi.
37 Na ɔka kyerɛɛ n'agya bio sɛ: Wɔnyɛ
eyi mma me: to me kwan asram abien,
na minsian menkɔ mmepɔw so, na me
ne me mfɛfo nkosu me mmabaabere.
38 Na ɔkae sɛ: Kɔ! Na ogyaa no kwan
asram abien. Na ɔne ne mfɛfo kɔe,
na okosuu ne mmabaabere mmepɔw so.
39 Na asram abien dui no, ɔsan baa
n'agya nkyɛn; na ɔyɛɛ no sɛnea ne bɔ a
ɔhyɛe no te; na wanhu ɔbarima biara.
Na ɛyɛɛ atɔremude Israel mu sɛ: 40
daa afirihyia Israel mmabea kɔ kɔkamfo
Gileadni Yefta babea no afe mu
nnannan.

## Ti 12

*Efraimfo di nkogu*

Na Efraim mmarima hyiae, na wo-
twaam kɔɔ Safon, na wɔka kyerɛɛ Yefta
sɛ: Ɛdɛn nti na wutwaam kɔe ne Amonfo
kɔkoe, na yɛn de, woamfrɛ yɛn na yɛne
wo ankɔ? Yɛde ogya bɛhyew wo fi agu
wo so. 2 Na Yefta ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Me ne me man nyinaa ne Amonfo nyaa
manso kɛse; na meteɛɛm mefrɛɛ mo no,
moannye me amfi wɔn nsam; 3 na
mihui sɛ momma mmegye me no, mede

---

**15** Deut 2, 9, 19. **17** Num 20, 14–21. **18** Num 21, 13. **19** Num 21, 21–31; Deut 2, 26–37. **24** Num 21, 29. **25** Num 22, 2. **29** Atc 6, 34. **35** Num 30, 2. — **1** Atc 8, 1. **3** Atc 5, 18; 9, 17.

me nkwa metoo me nsam, na mesen
mekɔɔ Amonfo no so, na Awurade de
wɔn hyɛɛ me nsa, na ɛdɛn na moforo
ba me so ne me abɛko nnɛ yi? 4 Na
Yefta boaa Gilead mmarima nyinaa ano
na ɔne Efraim koe; na Gilead mmarima
no kum Efraim, efisɛ wose: Moyɛ
Efraim aguanfo, mo Gileadfo, mowɔ
Efraim mu, na mowɔ Manase mu. 5
Na Gilead faa Yordan atwae twaree
Efraim; na sɛ Efraim aguanfo no mu
bi ka sɛ: Ma mintwa, a, ɛnde Gilead
mmarima no ka kyerɛ no sɛ: Woyɛ
Efraimni anaa? Na ose: Dabi, a, 6
wɔka kyerɛ no sɛ: Ɛnde ka sɛ: Shibolet,
na sɛ ɔka sɛ: Sibolet, efisɛ ontumi nka
no yiye a, na wɔakyere no akum no
Yordan atwae hɔ. Na saa bere no
Efraimfo ɔpeduanan abien na ɛtotɔe.
7 Na Yefta buu Israel atɛn mfe asia.
Na Gileadni Yefta wui, na wosiee no
Gilead nkurow no bi mu.

*Ibsan, Elon ne Abdon*

8 Na n'akyi no, Ibsan a ofi Bet-Lehem
buu Israel atɛn. 9 Na ɔwɔ mmabari-
ma aduasa; na ɔde mmabea aduasa
momaa aware mmeaemmeae, na oko-
gyigyee mmabaa aduasa nso fi mmeae-
mmeae brɛɛ ne mmabarima aware.
Na obuu Israel atɛn mfe ason. 10 Na
Ibsan wui, na wosiee no Bet-Lehem.
11 Na n'akyi no, Sebulonni Elon buu
Israel atɛn. Na obuu Israel atɛn mfe
du. 12 Na Sebulonni Elon wui, na
wosiee no Ayalon, Sebulon asase so.
13 Na n'akyi no, Hilel ba Abdon a ɔyɛ
Piratonni buu Israel atɛn. 14 Na ɔwɔ
mmabarima aduanan ne mmanana
aduasa a wɔtraa mfurum aduɔson so.
Na obuu Israel atɛn mfe awotwe. 15
Na Hilel ba Abdon a ɔyɛ Piratonni no
wui, na wosiee no Piraton wɔ Efraim
asase a ɛwɔ Amalekfo bepɔw so no so.

## Ti 13

*Simson awo*

Na Israelfo kɔɔ so yɛɛ nea ɛyɛ Awu-
rade ani so bɔne, na Awurade de wɔn
hyɛɛ Filistifo nsa mfirihyia aduanan.
2 Na ɔbarima bi wɔ hɔ a ofi Sora a ofi
Danfo abusua bi mu a ne din de Ma-
noa; na ne yere yɛ obonin, na ɔnwo. 3
Na Awurade bɔfo yii ne ho kyerɛɛ ɔbea
no, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, woyɛ
obonin na wonwo, nanso wubenyinsɛn
awo babarima. 4 Enti afei hwɛ wo ho
yiye, na nnom bobesa anaa nsã bi, na
nni biribi a ɛho ntew. 5 Na hwɛ,
worebenyinsɛn awo babarima a oyi-
wan renka ne ti, na abofra no bɛyɛ
Onyankopɔn hotuafo afi yafunum, na
ɔno na obefi ase agye Israel afi Filistifo
nsam. 6 Ɛnna ɔbea no bae bɛka kyerɛɛ
ne kunu sɛ: Onyankopɔn nipa bi aba me
nkyɛn, na n'anim yɛ hu pa ara sɛ
Onyankopɔn bɔfo anim, na mammisa no
nea ofi, na ɔno nso ankyerɛ me ne din.
7 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Hwɛ, worebe-
nyinsɛn awo babarima; na afei nnom
bobesa anaa nsã bi, na nni biribi a ɛho
ntew; na abofra no bɛyɛ Onyankopɔn
hotuafo afi yafunum de akosi ne wuda.
8 Na Manoa yii Awurade mpae sɛ:
O Awurade, ma Onyankopɔn nipa a
wosomaa no no mmra yɛn nkyɛn bio,
na ɔmmɛkyerɛ yɛn nea yɛnyɛ abofra a
wɔrebɛwo no no. 9 Na Onyankopɔn
tiee Manoa, na Onyankopɔn bɔfo no
baa ɔbea no nkyɛn bio, na ɔwɔ afum a
ne kunu Manoa nka ne ho. 10 Na ɔbea
no yɛɛ ntɛm tutuu mmirika kɔka kyerɛɛ
ne kunu sɛ: Hwɛ, ɔbarima a ɔbaa me
nkyɛn nnaano no abeyi ne ho adi akyerɛ
me. 11 Na Manoa sɔre dii ne yere no
akyi na ɔbaa ɔbarima no nkyɛn, na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: So wone ɔbarima a wo ne
ɔbea no kasae no? 12 Na ose: Mene no.
Na Manoa kae sɛ: Afei wo nsɛm no ba
mu a, ɛdɛn ne abofra no ahyɛde, na dɛn
na ɔnyɛ? 13 Na Awurade bɔfo no ka
kyerɛɛ Manoa sɛ: Nea misee ɔbea no
nyinaa ho na ɔnhwɛ ne ho yiye: 14
Onnni ade biara a efi bobe mu, na
ɔnnnom bobesa anaa nsã biara, na ade
biara a ɛho ntew nso, onnni; nea mahyɛ
no nyinaa, onni so.
15 Na Manoa ka kyerɛɛ ɔbɔfo no sɛ:
Ma yensianka wo na yensiesie apapowa
bi mma wo ansa. 16 Na Awurade bɔfo
no ka kyerɛɛ Manoa sɛ: Sɛ wusianka me
po a, merenni w'aduan no bi; na sɛ
wobɛbɔ ɔhyew afɔre ama Awurade a, bɔ
ɛ! Na Manoa nnim sɛ ɔyɛ Awurade
bɔfo. 17 Na Manoa ka kyerɛɛ Awu-
rade bɔfo no sɛ: Wo din de dɛn? Na sɛ
wo nsɛm no nya ba mu a, yɛahyɛ wo
anuonyam. 18 Na Awurade bɔfo no
see no sɛ: Ɛdɛn na wubisa me din a ɛyɛ

---

**4** Num 6, 3; Lev 11. **5** Num 6, 2-5; 1 Sa 1, 11. **14** Ate 13, 4. **15** Ate 6, 18.
**17** Gen 32, 29.

nwonwa yi? 19 Na Manoa faa apapo-
wa ne aduan afɔre, na ɔde bɔɔ ɔhyew
afɔre ɔbotan no so maa Awurade. Na
ɔbɔfo no yɛɛ anwonwade, na Manoa ne
ne yere hwɛe. 20 Na ogyaframa no
resɔre afi afɔremuka no so akɔ ɔsoro no,
Awurade bɔfo no foro faa afɔremuka no
so gyaframa no mu kɔɔ ɔsoro. Na
Manoa ne ne yere hwɛe, na wɔde wɔn
anim butubutuw fam.
21 Na Awurade bɔfo no ammeyi ne ho
ankyerɛ Manoa ne ne yere bio. Ɛno
na Manoa hui sɛ ɛyɛ Awurade bɔfo. 22
Na Manoa ka kyerɛɛ ne yere sɛ: Owu na
yɛrebewuwu, sɛ yɛahu Nyankopɔn yi.
23 Na ne yere no ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ
Awurade pɛ sɛ okum yɛn a, anka
wannye yɛn nsam hyew afɔre ne aduan
afɔre, na anka wanyi eyinom nyinaa
ankyerɛ yɛn, na anka wamma yɛante
nsɛm a ɛte sɛɛ yi saa bere yi. 24 Na
ɔbea no woo babarima, na ɔtoo no din
Simson. Na abofra no nyinii, na Awu-
rade hyiraa no. 25 Na Awurade hon-
hom fii ase kekãa no wɔ ne mu, Dan
nsra mu, Sora ne Estaol ntam.

## Ti 14

*Simson aware ne n'aborɔme no*

Na Simson sian kɔɔ Timna, na oko-
huu ɔbea bi wɔ Timna a ɔyɛ Filistifo
mmabea no bi. 2 Na ɔforo bae bɛka
kyerɛɛ n'agya ne ne na sɛ: Makohu ɔbea
bi wɔ Timna, Filistifo mma mu, na mo-
nkɔfa no mmrɛ me nware. 3 Na n'agya
ne ne na ka kyerɛɛ no sɛ: So wo nuanom
mmabea ne me man nyinaa mu nni
ɔbea bi, na worekɔ akɔware ɔbea
Filistifo momonotofo no mu? Na
Simson ka kyerɛɛ n'agya sɛ: Ɔno na kɔ-
fa no brɛ me, na ɔno na ɔsɔ m'ani.
4 Na n'agya ne ne na nnim sɛ eyi fi
Awurade, na ɔrepɛ Filistifo ho kwan:
efisɛ saa bere no na Filistifo di Israel
so.
5 Na Simson ne n'agya ne ne na siim
kɔɔ Timna. Na woduu Timna bobe
nturo ho, na hwɛ, gyataforo bi boboom
hyiaa no. 6 Na Awurade honhom sii
no so, na ɔtetew no mu, sɛnea wɔtetew
abirekyi ba mu, nanso na hwee nkita
ne nsam. Na wanka nea ɔyɛe no an-
kyerɛ n'agya ne ne na. 7 Na osiim kɔe
ne ɔbea no kɔkasae, na ɔsɔɔ Simson ani.
8 Na nna bi akyi no, ɔsan kɔe sɛ oko-
hyia no, na ɔmãn kɔhwɛɛ gyata funu no,
na hwɛ, nnowatwaw ne ɛwo adɔ gyata
no yam. 9 Na ɔfaa bi kurae dii no
akwanakwan, na okoduu n'agya ne ne
na nkyɛn, na ɔmaa wɔn bi dii; nanso
wanka ankyerɛ wɔn sɛ gyata no yam na
oyii ɛwo no.
10 Na n'agya siim kɔɔ ɔbea no nkyɛn,
na Simson tow pon wɔ hɔ, efisɛ saa na
mmerante taa yɛ. 11 Na wohuu no no,
wɔde nnamfonom aduasa bɛkaa ne ho.
12 Na Simson ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Merebɛto mo aborɔme bi. Sɛ mutumi
kyerɛ me ase nnanson apontow yi mu
na muhu a, ɛnde mɛma mo nkamisaa
aduasa ne ntade nsakraho aduasa;
13 na sɛ moantumi ankyerɛ me a, mo
nso momma me nkamisaa aduasa ne
ntade nsakraho aduasa. Na wɔka
kyerɛɛ no sɛ: To wo aborɔme no na
yentie. 14 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Odidifo mu na aduan fi bae,
na ɔhoɔdenfo mu na adɔkɔdɔkɔde fi
bae.
Na wɔantumi ankyerɛ aborɔme no
ase nnansa.
15 Na da a ɛto so ason no, wɔka
kyerɛɛ Simson yere no sɛ: Daadaa wo
kunu na ɔnkyerɛ yɛn aborɔme no ase,
na yɛamfa ogya anhyew wo ne w'agya
fi! So yɛn fow nti na mubehyiaa yɛn?
16 Na Simson yere no sũ too no
so kae sɛ: Ɔtan nko na wotan me
na wonnɔ me. Woato me nkurɔfo
aborɔme, nso wonkyerɛɛ me ase. Na
ɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, m'agya ne me na
po menkyerɛɛ wɔn, na wo na menkyerɛ
wo anaa? 17 Na osu too no so nna-
nson a apontow no gu so no nyinaa. Na
da a ɛto so ason no, ɔka kyerɛɛ no, efisɛ
na ɔhaw no. Na ɔkɔka kyerɛɛ ne nku-
rɔfo no. 18 Na kurow no mu mmarima
ka kyerɛɛ no da a ɛto so ason no ansa na
owia reto sɛ: Dɛn na ɛyɛ dɔkɔdɔkɔ sen
ɛwo, na ɛdɛn na ne ho yɛ den sen gyata?
Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Moamfa me nantwi amfɛtɛw a,
anka moanhu m'aborɔme no ase.
19 Na Awurade honhom sii no so, na
osiim kɔɔ Askelon kokunkum wɔn mu
mmarima aduasa, na ɔfaa wɔn ahode,
na ɔde ntade nsakraho no momaa wɔn a
wɔkyerɛɛ aborɔme no ase no. Na ne bo

---

**19** Ate 6, 21. **22** Ate 6, 22–23; Ex 33, 20. **25** Ate 6, 34; 14, 6, 19; 15, 14. — **3** Ex 34, 16. **6** Ate 13, 25. **17** Ate 16, 16–17.

fuwii. Na ɔsan kɔɔ n'agya fi. 20 Na
wɔde Simson yere no maa ne yɔnko a
ɔfaa no adamfo no.

## Ti 15

*Simson ne sakraman ahasa no*

Na ɛkyɛe kakra no, awitwa bere mu,
Simson de apapowa kɔe sɛ ɔrekɔhwɛ
ne yere anim, na ɔkae sɛ: Mɛkɔ me yere
nkyɛn pia mu. Nanso n'agya amma no
kwan ankɔ mu. 2 Na n'agya kae sɛ:
Me de, mise, wompɛ no bio, enti mede
no mama wo yɔnko bi. Ne nua kumaa
no ho yɛ fɛ sen no. Fa no si n'ananmu.
3 Na Simson ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Eyi de,
sɛ me ne Filistifo di no bɔne a, merenni
ho sõ bi. 4 Na Simson siim kɔe
kɔkyereee sakraman ahasa, na ɔfaa agya-
tɛn, na ɔde duà sii duà anim de gyatɛn
hyɛɛ duà abien biara ntam. 5 Na ɔsɔ-
sɔɔ agyatɛn no ano, na ogyaa wɔn kɔɔ
Filistifo no awifuw mu ma ɛhyew awi
akuwakuw ne awi a esisi hɔ ne ngodua
nturo no. 6 Ɛnna Filistifo no kae sɛ:
Hena po na ɔyɛɛ eyi? Na wose:
Timnani no ase Simson, sɛ ɔde ne yere
ama ne yɔnko ntia. Ɛnna Filistifo no
siim kɔe de ogya kɔhyew ɔno ne n'agya
fi. 7 Na Simson ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ
moayɛ saa a, gye sɛ madi mo were ansa
na magyae. 8 Na ɔbobɔɔ wɔn srɛ ne
dwonku so kunkum wɔn okunkɛse. Na
osiim kɔtraa Etam botan tokuru mu.

*Simson ne afurum abogye*

9 Ɛnna Filistifo bae bɛbɔɔ Yuda so
nsra, na wɔtrɛw wɔn ho mu wɔ Lehi.
10 Na Yuda mmarima no kae sɛ: Ɛdɛn
nti na moba yɛn so yi? Na wose:
Yɛreba abɛkyere Simson, na yɛayɛ no
sɛnea ɔyɛɛ yɛn no. 11 Na Yuda mmari-
ma mpensa siim kɔɔ Etam botan to-
kuru no mu, na wɔka kyerɛɛ Simson sɛ:
So wunnim sɛ Filistifo na wodi yɛn so,
na ɛdɛn na woayɛ yɛn yi? Na ɔka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Sɛ wɔyɛɛ me no, saa ara na mayɛ
wɔn. 12 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Yɛre-
ba abɛkyere wo de wo akɔhyɛ Filistifo
no nsa. Na Simson ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Monka me ntam sɛ mo ara de, morenyɛ
me hwee. 13 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ:
Dabi, na ɔkyere nko na yɛrebɛkyere wo
de wo akɔhyɛ wɔn nsa. Na okum de,
yɛrenkum wo. Na wɔde ntampehama
foforo abien kyeree no, na wɔde no foro
fii ɔbotan no mu.
14 Ɔreyɛ adu Lehi no, Filistifo no
bɔɔ no so ose. Na Awurade honhom
sii no so, na ntampehama a ɛwɔ ne basa
ho no yeyɛɛ sɛ asaawa a wɔde ogya aka,
na ne nhama no sansãn fii ne nsa.
15 Na ohuu afurum abogye foforo bi,
na ɔteɛɛ ne nsa fae de kunkum mmarima
apem. 16 Na Simson kae sɛ:

Mede afurum abogye—ekuw ni,
akuw abien ni—
mede afurum abogye makunkum
mmarima apem.

17 Na owiee ɔkasa no, ɔtow abogye
no kyenee, na wɔfrɛɛ hɔ sɛ Ramat-Lehi
[ase ne: Abogye koko].
18 Na osukɔm dee no sɛ, na osu frɛɛ
Awurade sɛ: Wo na wode ogye kɛse yi
ahyɛ w'akoa nsa, na afei osukɔm rekum
me, na mahwe momonotofo nsam. 19
Na Onyankopɔn paee tokuru a ɛwɔ
Lehi no mu, na nsu fi hɔ bae, na ɔnomee.
Na ne honhom san bae na onyaa nkwa.
Enti wɔfrɛ hɔ En-Hakore [ase ne:
Ɔfrɛfo asuti] a ɛwɔ Lehi de besi nnɛ
ara. 20 Na obuu Israel atɛn Filistifo
bere no so mfirihyia aduonu.

## Ti 16

*Simson soa Gasa apon kɔ*

Na Simson siim kɔɔ Gasa, na okohuu
ɔbea aguaman bi hɔ, na ɔkɔɔ ne nkyɛn.
2 Na wɔka kyerɛɛ Gasafo sɛ: Simson
aba ha, na wotwaa ne ho hyiae, na
wɔtɛw no anadwo no kurow no pon ano,
na wɔtaree dinn anadwo no nyinaa kae
sɛ: Ade kye anɔpa a, yebekum no. 3
Na Simson dae kosii ɔdasu mu, na
ɔsɔree ɔdasu no mu, na osoo kurow no
apon ne apongua abien no mu, na otuu
ɛne akyiri adaban no nyinaa, na ɔde
bɔɔ akɔnkɔn soa de kɔɔ bepɔw a ɛkyerɛ
Hebron anim no atifi.

*Delila*

4 Na ɛno akyi no, ɔdɔɔ ɔbea bi Sorek
subon mu a ne din de Delila. 5 Na
Filistifo asafohene baa ne nkyɛn bɛka
kyerɛɛ no sɛ: Daadaa no na hwɛ dekode
a n'ahoɔden kɛse no wɔ mu, ne dekode a
yɛde betumi no na yɛakyere no abrɛ no
ase, na yɛn mu biara bɛma wo nnwetɛ-
bona apem ne ɔha. 6 Na Delila ka
kyerɛɛ Simson sɛ: Ka kyerɛ me ɛ, dɛn

**20** Ate 15, 2. — **2** Ate 14, 20. **14** Ate 14, 6. **19** 1 Sa 30, 12. **20** Ate 16, 31.
**5** Ate 14, 15.

mu na w'ahoɔden kɛse no wɔ, na ɛdɛn
na wɔde bɛkyere wo abrɛ wo ase? 7
Na Simson ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ wɔde
nhama momono ason a ɛnwoe kyere me
a, ɛnde megurow, na mayɛ sɛ onipa
biara. 8 Ɛnna Filistifo asafohene no
de nhamamono kanwee ason a ɛnwoe
brɛɛ no, na ɔde kyekyeree no. 9 Nso
na atɛwfo hyɛ pia mu. Na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: Filistifo gu wo so, Simson! Na
ɔtetew nhama no mu sɛnea ogya ka
mfiriwa a, ɛtetew no. Na wɔanhu
n'ahoɔden no ase.

10 Ɛnna Delila ka kyerɛɛ Simson sɛ:
Hwɛ, woasisi me, na woatwa me
nkontompo. Afei kyerɛ me nea wobe-
tumi de akyere wo ɛ! 11 Na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: Sɛ wɔde ntampehama foforo a
wɔmfa nyɛɛ adwuma da kyere me a,
ɛnna megurow mayɛ sɛ onipa biara.
12 Na Delila faa ntampehama foforo
de kyekyeree no, na ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Filistifo gu wo so, Simson! Nso na
atɛwfo no hyɛ pia mu. Na ɔtetew fii
ne basa ho sɛ asaawa.

13 Na Delila ka kyerɛɛ Simson sɛ:
Woasisi me de abedu sesɛɛ yi, na woa-
twa me nkontompo. Kyerɛ me nea
wobetumi de akyere wo. Na ɔka kye-
rɛɛ no sɛ: Sɛ wode me ti nhwi atɔw ason
no de fra ntamabamma nwene a, . . .
14 Na ɔde akoroteaa bɔɔ mu, na ɔkae
sɛ: Filistifo gu wo so, Simson! Na
onyan fii ne nna no mu, na otuu nea
wanwene no mu akoroteaa no ne anwe-
nne no.

15 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Ɛbɛyɛ dɛn na
wubetumi aka sɛ: medɔ wo, na wo koma
nni me ho yi? Mprɛnsa ni a woasisi
me, na wonkyerɛɛ me dekode a w'aho-
ɔden kɛse yi wɔ mu. 16 Na ɔde ne
nsɛm guan ne ho daa nyinaa yeraw ne
ho na ne kra home tew no kɔɔ owu mu
no, 17 ɛnna oyii ne koma mu nyinaa
ka kyerɛɛ no sɛ: Oyiwan nkaa me ti da,
efisɛ Onyankopɔn hotuafo ne me fi me
na yam; sɛ woyi me ti a, na m'ahoɔden
befi me ho, na magurow mayɛ sɛ onipa
biara.

18 Na Delila hui sɛ waka no ne ko-
mam asɛm nyinaa no, ɔsoma kɔfrɛfrɛɛ
Filistifo asafohene no sɛ: Mommra pɛn-
koro yi, na waka me ne komam asɛm
nyinaa. Na Filistifo asafohene no baa
ne nkyɛn, na wokurakura sika no wɔn
nsam. 19 Na ɔdedaa no ne nankoroma
so, na ɔfrɛɛ ɔbarima bi ma obeyii ne ti
nhwi mmɛsa ason no, na ofii ase brɛɛ no
ase, na n'ahoɔden no fii ne ho kɔe. 20
Na ɔkae sɛ: Filistifo gu wo so, Simson!
Na onyan fii ne nna no mu, na ose:
Mefi adi sɛ kan no, na mahwanyan me
ho. Nso na onnim sɛ Awurade afi ne
ho. 21 Na Filistifo no kyeree no tutuu
n'aniwa, na wɔde no kɔɔ Gasa, na wɔde
kɔbere nkɔnsɔnkɔnsɔn guu no, na ɔyam
awi apokyerɛfo fi. 22 Na ne ti nhwi fii
ase fuwii, ne yi no akyi.

*Simson adeyɛ a etwa to ne ne wu*

23 Na Filistifo asafohene no hyiae
sɛ wɔbɛbɔ afɔre kɛse ama wɔn nyame
Dagon na wɔagye wɔn ani; na wosɛ:
Yɛn nyame de yɛn tamfo Simson ahyɛ
yɛn nsa. 24 Na ɔman no huu no no,
woyii wɔn nyame no ayɛ, na wɔkae sɛ:
Yɛn nyame de yɛn tamfo ne yɛn asase
sɛefo a wakunkum yɛn mu pii no ahyɛ
yɛn nsa. 25 Na bere a wɔn ani agye no,
wɔkae sɛ: Momfrɛ Simson na omme-
goru nkyerɛ yɛn. Na wɔkɔfrɛɛ Simson
fii apokyerɛfo fi bae, na ogorui wɔn
anim, na wɔde no gyinaa adum no ntam.
26 Na Simson ka kyerɛɛ abofra a okura
ne nsa no sɛ: Gyaa me na minsuso adum
abien a ɔdan no si so no mu, na
mintweri. 27 Nso mmarima ne mmea
ayɛ ofie hɔ ma, na Filistifo asafohene
nyinaa nso wɔ hɔ, na mmarima ne
mmea bɛyɛ mpensa wɔ ɔdan no atifi
rehwɛ Simson agoru no.

28 Na Simson frɛɛ Awurade sɛ: Awu-
rade Nyankopɔn, afei kae me, na hyɛ
me den prɛko pɛ yi nko, Onyankopɔn,
na minni m'aniwa abien yi so were
prɛko Filistifo so. 29 Na Simson su-
soo mfinimfini adum abien a ɔdan no si
so na ɛso no no mu, na ɔde ne nifa soo
biako mu na ɔde benkum soo biako mu.
30 Na Simson kae sɛ: Me kra ne Filisti-
fo no nwuwu! Na ɔde n'ahoɔden nyi-
naa kuntunii, na ofi no buruw guu asafo-
hene no ne ɔman a wɔwɔ mu no nyinaa
so. Na awufo a ɔma wowui ne wu mu
dɔɔso sen wɔn a ɔma wowui ne nkwa
bere mu. 31 Ɛnna ne nuanom ne n'agya
fi nyinaa sian kɔe kɔfaa no de no foro
bae besiee no Sora ne Estaol ntam wɔ
n'agya Manoa asiei. Na ɔno de, obuu
Israel atɛn mfirihyia aduonu.

---

**9** Ate 15, 14. **16** Ate 14, 17. **17** Ate 13, 5. **20** 1 Sa 16, 14. **23** 1 Sa 5, 2.
**31** Ate 13, 25; 15, 20.

## Ti 17

*Mika ahonisom*

Na ɔbarima bi wɔ hɔ a ofi Efraim be-
pɔw so a wɔfrɛ no Mika. 2 Na ɔka
kyerɛɛ ne na sɛ: Wo dwetɛ apem ne ɔha
a wɔbɛfae a wo de, wobɔɔ ho dua na
wokae nso ma metee no, hwɛ dwetɛ no
wɔ me nkyɛn, me na mefae. Na ne na
kae sɛ: Awurade mma nhyira nka me
ba. 3 Na ɔdan dwetɛ apem ne ɔha no
maa ne na. Na ne na kae sɛ: Oyi na
mayi dwetɛ no mafi me nsam mayɛ no
kronkron mama Awurade, sɛ wɔmfa
mma me ba, na wɔmfa nyɛ ohoni a wɔa-
sen nė agude; enti nso mɛdan mama
wo. 4 Na ɔdan dwetɛ no maa ne na
bio. Na ne na faa dwetɛ ahanu de
maa ogufo, na ɔde yɛɛ osenhoni ne
agude, na ɛwɔ Mika fi. 5 Nso na ɔbari-
ma Mika no wɔ nyamefi, na ɔyɛɛ
asɔfotade ne abusua ahoni, na ɔhyɛɛ ne
mma mu biako sɔfo, na odii no sɔfo.
6 Nna no mu no, nà ɔhene bi nni Israel;
obiara yɛ nea ɛteɛ n'ani so.
7 Na aberante bi wɔ hɔ a ofi Bet-
Lehem Yuda, Yuda abusua bi mu; na
ɔyɛ Lewini, na ɔkɔsoɛɛ hɔ hɔho. 8 Na
ɔbarima no fii Bet-Lehem Yuda kurow
no mu sɛ ɔkɔ baabiara a obenya; na
n'akwantu no mu oduu Mika fi wɔ Efra-
im bepɔw so. 9 Na Mika ka kyerɛɛ no
sɛ: Ɛhe na wufi reba yi? Na ɔka kye-
rɛɛ no sɛ: Meyɛ Lewini a mifi Bet-
Lehem Yuda, na menam merekɔtra
baabiara a menya. 10 Na Mika ka
kyerɛɛ no sɛ: Wo ne me ntra ɛ, na yɛ me
agya nė ɔsɔfo, na mɛma wo dwetɛ du
afirihyia ne atade biako ne w'aduan.
Na Lewini no hyɛn mu. 11 Na Lewini
no penee sɛ ɔne ɔbarima no bɛtra, na
aberante no yɛɛ no sɛ ne mmabarima
mu biako. 12 Na Mika hyɛɛ Lewini no
sɔfo, na aberante no dii no sɔfo, na
ɔtraa Mika fi. 13 Na Mika kae sɛ:
Afei na mahu sɛ Awurade rebɛyɛ me
yiye sɛ manya Lewini a odi me sɔfo yi.

## Ti 18

*Danfo wia Mika ahoni, wodi Lais so na wɔsom ahoni*

Nna no mu no, nà ɔhene bi nni Israel;
na nna no mu nso na Danfo abusuakuw
no rehwehwɛ agyapade atra so, efisɛ
ɛde besi saa bere no na agyapade bi
nnya mmɛtɔɔ wɔn fam Israel mmusua-
kuw no mu. 2 Na Danfo no somaa wɔn
abusua mu mmarima baanum, wɔn mu
mmarima a wɔyɛ nnam, fi Sora ne
Estaol, sɛ wɔnkɔsra asase no na
wɔnhwehwɛ mu, na wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Monkɔ nkɔhwɛ asase no so. Na woduu
Efraim bepɔw so, Mika fi, na wɔdaa hɔ.
3 Wɔwɔ Mika fi no ho no, wɔtee abera-
nte Lewini no nne, na wɔman hɔ, na
wɔka kyerɛɛ no sɛ: Hena na ɔde wo baa
ha? Na ɛdɛn na woreyɛ wɔ ha? Na
ɛdɛn nso na wowɔ wɔ ha? 4 Na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛɛ ne sɛɛ na Mika ne
me adi, na wabɔ me paa, na midi no
sɔfo. 5 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Bisa
Onyankopɔn ɛ, na yenhu sɛ yɛn kwan a
yɛnam so yi bɛyɛ siade kwan anaa?
6 Na ɔsɔfo no ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Momfa
asomdwoe nkɔ. Awurade anim na
mo kwan a monam mu no da.
7 Na mmarima baanum no siim ko-
duu Lais; na wohuu ɔman a ɛwɔ hɔ no
sɛ wɔte hɔ dwoodwoo sɛ Sidonfo,
wɔte hɔ komm ne dwoodwoo, na
obi nni hɔ a ɔka wɔn biribiara mu
na odi tumi asase no so, na wɔne
Sidonfo ntam ware, na wɔne obi nni
asɛm bi.
8 Na wɔbaa wɔn nuanom nkyɛn wɔ
Sora ne Estaol; na wɔn nuanom no ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Amanneɛ? 9 Na wose:
Momma yɛnsɔre na yɛnkɔ wɔn so, efisɛ
yɛahu asase no, na hwɛ, eye papaapa.
Na moayɛ komm yi ɛ? Monntwen-
twɛn, na monkɔ hɔ nkɔfa asase no.
10 Mokɔ a, mobɛto ɔman a wɔte hɔ
dwoodwoo, asase no sõ na Onyanko-
pɔn de ahyɛ mo nsa; baabi a asase so
ade biara nyɛ nã hɔ.
11 Ɛnna Danfo abusua no mu mmari-
ma ahansia a wɔahyehyɛ akode tu fii
Sora ne Estaol. 12 Na wɔkɔe kɔbɔɔ
nsra Kiriat-Yearim wɔ Yuda. Ɛno nti
wɔfrɛ hɔ Mahane-Dan [ase ne: Dan
nsra] de besi nnɛ; hwɛ, ɛwɔ Kiriat-
Yearim akyi. 13 Na wotwaam hɔ kɔɔ
Efraim bepɔw so, na woduu Mika fi.
14 Ɛnna mmarima baanum a wɔkɔ-
sraa asase no bua see wɔn nuanom no
sɛ: So munim sɛ asɔfotade ne abusua
ahoni a wɔasen ne agude wɔ adan yi mu?
Na afei monhwɛ nea mobɛyɛ. 15 Na
wɔmãn hɔ, na woduu aberante Lewini

2 Lev 5, 1. 4 Yes 40, 19. 5 Ate 8, 27. 6 Ate 18, 1; 19, 1; 21, 25.
7 Ate 18, 3. — 1 Ate 17, 6; 1, 34. 2 Ate 13, 25. 3 Ate 17, 7. 13 Ate 17, 1.
14 Ate 17, 4–5.

no fi a ɛyɛ Mika fi, na wokyiaa no. 16
Na mmarima ahansia a wɔahyehyɛ
akode a wofi Danfo no mu no gyinaa
abobow ano. 17 Na mmarima baanum
a wɔkɔsraa asase no kɔe kɔhyɛn hɔ faa
ohoni a wɔasen ne asɔfotade ne abusua
ahoni ne agude no, nso na ɔsɔfo no ne
mmarima ahansia a wɔhyehyɛ akode
no gyina abobow no ano. 18 Na eyi-
nom kɔhyɛn Mika fi kɔfaa ohoni a
wɔasen, asɔfotade ne abusua ahoni ne
agude no no, ɔsɔfo no ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Dɛn na moreyɛ yi? 19 Na wɔka kye-
rɛɛ no sɛ: Yɛ komm, fa wo nsa mua
w'ano na wo ne yɛn nkɔ, na yɛ yɛn agya
ne ɔsɔfo. So eye ma wo sɛ wubedi
sɔfo ama onipa biako fi anaasɛ wubedi
sɔfo ama Israel mu abusuakuw ne
abusua? 20 Ɛnna ɔsɔfo no penee, na
ɔfaa asɔfotade ne abusua ahoni ne
ohoni a wɔasen no, na ɔde kɔɔ ɛdɔm no
mu.

21 Ɛnna wɔdan wɔn ho de kɔe, na
wɔmaa mmofra ne afieboa ne nneɛma a
ɛho hia dii wɔn anim. 22 Wɔne Mika
fi ntam twee ara yiye no, wɔfrɛfrɛɛ
nnipa a ɛwɔ afi a ɛbemmɛn Mika fi no
mu no behyiae, na wotiw Danfo no.
23 Na wɔteɛɛm frɛɛ Danfo no, na wɔdan-
nan wɔn ho ka kyerɛɛ Mika sɛ: Dɛn na
ɛyɛ wo na wode dɔm a ete sɛɛ reba yɛn
so yi? 24 Na ose: M'anyame a meyɛe
ne ɔsɔfo no, moafa de rekɔ, na ɛdɛn na
mewɔ bio? Na afei adɛn na moka
kyerɛ me sɛ: Dɛn na ɛyɛ wo, yi? 25 Na
Danfo no ka kyerɛɛ no sɛ: Mma wɔnnte
wo nne wɔ yɛn mu, na mmarima a wɔn
bo afuw ammɛtow anhyɛ mo so, na
woanhwere wo nkwa ne wo fifo de.
26 Na Danfo no sii wɔn kwan so kɔe.
Na Mika hui sɛ wɔn ho yɛ den sen no no,
ɔdan ne ho san baa ne fi.

27 Na wɔn de, wɔfaa nneɛma a Mika
yɛe no ne ɔsɔfo a onyae no kɔe koduu
Lais, ɔman a wɔwɔ hɔ komm na wɔte
hɔ dwoodwoo no, na wɔde nkrante kun-
kum wɔn, na wɔde gya hyew kurow no.
28 Na ogyefo bi amma, efisɛ ɛne Sidon
ware, na wɔne obi bi nni twaka; na
ɛda obon a ɛde kɔ Bet-Rehob no mu.
Na wɔkyekyeree kurow no traa mu,
29 na wɔtoo kurow no din Dan, sɛ wɔn
agya Dan a wɔwoo no maa Israel no din
te; nanso anka kan no na kurow no din
de Lais. 30 Na Danfo no de ohoni a
wɔasen no sii hɔ fae, na Mose ba Ger-
som ba Yonatan ne ne mma dii asɔfo
maa Dan abusuakuw no de kosii asase
no tukɔ da. 31 Na wɔde Mika honi a
wɔasen a ɔyɛe no sii hɔ fae nna a Onya-
nkopɔn fi no wɔ Silo no nyinaa.

## Ti 19

*Gibeafo mmusu*

Na nna no mu a ɔhene bi nni Israel
no, Lewini bi wɔ hɔ a wakɔsoɛ hɔho
Efraim bepɔw asase no so akyirikyiri
baabi, na ɔwaree yefam bi fii Bet-Lehem
Yuda. 2 Na ne yefam no fii n'akyi
kɔbɔɔ aguaman, na ofii ne nkyɛn kɔɔ
n'agya fi Bet-Lehem Yuda na okodii
hɔ nna bi,—asram anan. 3 Na ne kunu
no sɔre tiw no sɛ ɔkɔka no abodwoesɛm
na ɔde no asan aba, na n'abofra ne
mfurum abien ka ne ho. Na ɔbea no
de no kɔɔ n'agya fi; na ababaa no agya
huu no no, ɔde anigye hyiaa no. 4 Na
n'ase, ababaa no agya no, siankaa no,
na ɔtraa ne nkyɛn nnansa; na wodidii,
nomee na wɔtraa hɔ. 5 Na da a ɛto so
anan no, wɔsɔree anɔpatutu, na osie-
siee ne ho sɛ anka ɔresim; na ababaa
no agya no ka kyerɛɛ n'ase no sɛ: Fa
abodoo afono ma bi dwudwo wo koma,
na ɛno akyi no, moasi kwan so. 6 Na
wɔtratraa ase, na wɔn baanu no nyinaa
didii na wɔnomee. Na ababaa no agya
no ka kyerɛɛ ɔbarima no sɛ: Pene ɛ, na
da anadwo yi, na gye w'ani. 7 Na
ɔbarima no sɔree sɛ ɔresim no, n'ase no
siankaa no, na ɔtraa ase daa hɔ. 8 Na
ɛda a ɛto so anum no, ɔsɔree anɔpatutu
sɛ ɔrekɔ; na ababaa no agya no kae sɛ:
Dwudwo wo koma, na montwɛn nkosi
sɛ owia bɛdan ne ho. Na wɔn baanu no
didii. 9 Na ɔbarima no sɔree sɛ ɔrekɔ,
ɔno ne ne yefam ne n'abofra no. Na
n'ase, ababaa no agya no, ka kyerɛɛ no
sɛ: Hwɛ, onwini redwo na ade reyɛ asa,
monna ɛ, hwɛ, adesae abɛn, da ha na gye
w'ani, na ɔkyena moatua ahema asi
kwan so akɔ fie.

10 Na ɔbarima no ampene sɛ ɔbɛda
hɔ anadwo no; na ɔsɔre kɔe, na okoduu
Yebus a ɛne Yerusalem no ntentenso;
na mfurum abien a wɔahyehyɛ wɔn no
ne ne yefam no ka ne ho.

11 Woduu Yebus no, na ade resa pa
ara. Na abofra no ka kyerɛɛ ne wura

---

29 Yos 19, 47. 30 1 Ah 12, 29. 31 Yos 18, 1. — 1 Ate 17, 6.
10 Ate 1, 21; 1 Be 11, 4.

no sɛ: Ma yɛmmãn nkɔ Yebusifo kurow
yi mu nkɔda hɔ. 12 Na ne wura ka
kyerɛɛ no sɛ: Mma yɛmmman nnkɔ ana-
nafo a Israelfo mu bi nni ha kurow mu,
na ma yentwam nkɔ Gibea. 13 Na ɔka
kyerɛɛ n'abofra no sɛ: Duom na yɛ-
mmɛn nkurow no mu biako nkɔda Gibea
anaa Rama. 14 Na wotwaam kɔe, na
owia kɔtɔɔ wɔn wɔ Gibea a ɛyɛ Benya-
min de no ho. 15 Na wɔmãn kɔɔ hɔ sɛ
wɔkɔda Gibea. Na odui no, ɔtraa
kurow no abɔnten so, na obiara ammɛfa
wɔn ankɔ ne fi sɛ wɔnkɔda hɔ.

16 Na hwɛ, akwakoraa bi fi n'adwuma
ano afum anwummere bae; na onipa no
fi Efraim bepɔw so na ɔbɛsoɛɛ hɔho
Gibea, na kurom hɔfo yɛ Benyaminfo.
17 Na ɔmaa n'ani so, na ohuu ɔbarima
kwantenni no kurow no abɔnten so, na
akwakoraa no ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛhe na
worekɔ, na ɛhe nso na wufi? 18 Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Yefi Bet-Lehem Yuda re-
twam akɔ Efraim bepɔw asase no so
akyirikyiri baabi; ɛhɔ na mifi na mekɔɔ
Bet-Lehem Yuda. Na Awurade fi na
merekɔ yi, nso obiara mmɛfa me nkɔsoɛ
ne fi. 19 Nanso sare ne aduan wɔ hɔ
ma yɛn mfurum no, na abodoo ne nsã
wɔ hɔ ma me ne w'afenaa ne abofra a
ɔka wo nkoa ho no nso, biribiara nhia
yɛn. 20 Na akwakoraa no kae sɛ:
Asomdwoe nka wo. Mɛma wo nea ehia
wo nyinaa; abɔnten so nko ara na nna!
21 Na ɔde no kɔɔ ne fi, na ɔmaa mfu-
rum no aduan, na wɔhohoroo wɔn anan
ho, na wodidi nomee.

22 Na wɔregye wɔn ahome no, hwɛ,
kurom kɔfo mmabusufo bi betwaa ofi no
ho hyiae, na wɔpempem ɔpon no, na
wɔka kyerɛɛ ofiwura akwakoraa no sɛ:
Fa ɔbarima a ɔbɛsoɛɛ wo fi no fi adi bra
na yenhu no. 23 Na ɔbarima fiwura no
fii adi kɔɔ wɔn nkyɛn hɔ ka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Dabi, me nuanom, monnyɛ adebɔne
yi! Sɛ ɔbarima yi anya abɛsoɛ me fi yi,
munnni nkwaseasɛm yi. 24 Na me ba
ɔbaabun ne ne yefam ni, momma me-
mfa wɔn mimfi adi na mommrɛ wɔn ase
na monyɛ wɔn nea mopɛ. Na ɔbarima
yi de, monnyɛ no nkwaseade a ɛte sɛɛ.
25 Nanso mmarima no ampɛ sɛ wobetie
no; ɛnna ɔbarima no soo ne yefam no
mu de no fii adi brɛɛ wɔn abɔnten so;
na wohuu no yɛɛ no biribiara a wɔpɛ
anadwo no ara kosii anɔpa, na ade kyee
no, wogyaa no ma ɔkɔe. 26 Na anim
reyɛ abaebae no, ɔbea no bae, na
ɔbɛhwee ɔbarima no fi a ne wura wɔ mu
no pon ano daa hɔ kosii sɛ anim
tetewee.

27 Na ne wura no sɔree anɔpa hiɛɛ
ofi no apon fii adi sɛ ɔrekɔ ne kwan no,
na hwɛ, ne yefam no da ofi no pon no
ano, na ne nsa gu apongua ase de no so.
28 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Sɔre na yɛnkɔ.
Nanso wammua. Ɛnna ɔbarima no faa
no too afurum no so, na ɔsɔre kɔɔ ne
kurom. 29 Na oduu ne fi no, ɔfaa
ɔsekan na osoo ne yefam no mu de
fofaa ne nnompe ntam kyɛɛ ne mu
asinasin dumien, na ɔma wɔde kɔɔ
Israel asase nyinaa so. 30 Na obiara
a ohui no, ɔkae sɛ: Wɔnyɛe na wonhuu
saa ade yi bi nso da, efi da a Israelfo fi
Misraim bae de bedu nnɛ da yi: mu-
nnwen eyi ho mo tirim, muntu ho fo na
monkasa.

## Ti 20

*Benyamin so asatu*

Ɛnna Israelfo nyinaa tui, na asafo
no ano behyiae sɛ onipa biako, efi
Dan kosi Beer-Seba, ne Gilead asa-
se, na wɔbaa Mispa, Awurade nkyɛn.
2 Na ɔman no nyinaa, Israel mmusua-
kuw nyinaa mu mpanyimfo no, begyi-
naa Onyankopɔn man guabɔ no mu,
wosi mmarima ɔpehannan a wɔnam
anammɔn mu a wɔtwe nkrante. 3 Na
Benyaminfo tee sɛ Israelfo asim kɔ
Mispa. Na Israelfo no kae sɛ: Monka
nkyerɛ yɛn ɛ, ɛyɛɛ dɛn na wɔyɛɛ bɔne a
ɛte sɛɛ yi? 4 Ɛnna ɔbarima Lewini a
ɔyɛ ɔbea a wodii no awu no kunu no
buae sɛ: Miduu Gibea a ɛyɛ Benyamin
de no mu, me ne me yefam no, na
yɛbɛdaa hɔ. 5 Na Gibeafo no sɔre
hyɛɛ me, na me nti wotwaa ofi no ho
hyiae anadwo, anka me na wɔrepɛ me
akum me, na me yefam no, wɔbrɛɛ no
ase ara ma owui. 6 Na misoo me ye-
fam no mu mitwitwaa no asinasin, na
mema wɔde kɔɔ Israel agyapade asase
nyinaa so, efisɛ wɔayɛ abusude ne
nkwaseade, Israel mu. 7 Na afei mo
Israelfo nyinaa ni, momma yɛn mo adwe-
ne ne afotu wɔ ha yi ara.

8 Na ɔman no nyinaa sɔre gyinae sɛ
ɔbarima biako kae sɛ: Yɛn mu biara

---

22 Gen 19, 4–5. 23 Gen 19, 7. 29 1 Sa 11, 7. — 1 Ate 11, 11; 1 Sa 7, 5.
4 Ate 19, 15.

renkɔ ne ntamadan mu, na yɛn mu biara
remmãn ne fi. 9 Na afei eyi ne asɛm
a yɛne Gibea bedi: yɛbɛkɔ wɔn so nto-
nto so, 10 na yɛayi nnipa ɔha mu du, Is-
rael mmusuakuw nyinaa mu, ne apem
mu ɔha, ne ɔpedu mu apem, na wɔa-
kɔfa aduan abrɛ ɔman no, na sɛ wɔba a,
wɔabɛyɛ Gibea a ɛwɔ Benyamin sɛ
nkwaseasɛm a wodii Israel mu no nyi-
naa te. 11 Na Israel mmarima no
nyinaa kohyia hyɛɛ kurow no; wɔapam
ayɛ sɛ ɔbarima biako.
12 Na Israel mmusuakuw somaa
nnipa kɔɔ Benyamin abusuakuw nyi-
naa mu kae sɛ: Dɛn adebɔne ara ne
nea wɔayɛ mo mu yi? 13 Na afei
munyi mma abusufo a wɔwɔ Gibea no
mmra na yenkum wɔn, na yenyi bɔne no
mfi Israel. Na Benyaminfo no ampɛ sɛ
wotie wɔn nuanom Israelfo no. 14
Na Benyaminfo no fifi nkurow mu bɛ-
boaa wɔn ho ano Gibea, sɛ wobefi ne Is-
raelfo akɔko. 15 Na wɔkan Benyamin-
fo da no ara, wɔn a wofifi nkurow mu,
nnipa ɔpeduonu asia a wɔtwe nkrante;
ɛsono Gibeafo a wɔkan wɔn a wosi
mmarima a wɔapaw wɔn ahanson no.
16 Dɔm yi nyinaa mu mmarima a wɔa-
paw wɔn ahanson yɛ abenkumfo, wɔn
nyinaa tumi tow nhwi po ataabo a ɛmfom.
17 Na Israel mmarima a wɔkan wɔn
no, woyi Benyamin fi mu a, wosi
mmarima ɔpehannan a wɔtwe nkrante.
Eyinom nyinaa yɛ mmarima akofofo.
18 Na Israelfo sɔree, na wosiim kɔɔ
Bet-El kobisaa Onyankopɔn; na wose:
Yɛn mu hena na ɔnkɔ kan ne Benya-
minfo no nkɔko? Na Awurade kae sɛ:
Yuda nkɔ kan.
19 Na Israelfo sɔree anɔpa kɔbɔɔ
Gibea so nsra. 20 Na Israel mmari-
ma no tu kɔe sɛ wɔne Benyamin re-
kɔko, na Israel mmarima no twitwaa
wɔn so mpasua wɔ Gibea. 21 Na
Benyaminfo no fii adi fii Gibea, na
wɔbɛkaa Israel mmarima ɔpeduonu
abien guu fam da no ara. 22 Na Israel
mmarima dɔm no miaa wɔn ani, na
wotwitwaa wɔn mpasua bio nea wo-
twitwae da a edi kan hɔ no ara. 23 Na
Israelfo no kɔe kosui Awurade anim
kosii anwummere, na wobisaa Awurade
se: So mintwiw nkɔ bio na me ne me
nua Benyamin mma no nkɔko? Na
Awurade kae sɛ: Monkɔ no so.
24 Na Israelfo twiw baa Benyaminfo
so da a etia abien no. 25 Na Benya-
min fii adi fii Gibea da a etia abien no,
na wɔkaa Israelfo mu mmarima mpem
dunwɔtwe guu fam bio, eyinom nyinaa
yɛ mmarima a wɔtwe nkrante.
26 Ɛnna Israelfo nyinaa ne ɔman no
nyinaa siim kɔɔ Bet-El, na wosui, na
wɔtraa Awurade anim hɔ dii abuada da
no de kosii anwummere, na wɔbobɔɔ
ɔhyew afɔre ne asomdwoe afɔre Awu-
rade anim. 27 Na Israelfo no bisaa
Awurade,—efisɛ ɛhɔ na Onyankopɔn
apam adaka no wɔ nna no mu, 28 na
Aaron ba Eleasar ba Pinehas na ogyina
n'anim nna no mu,—na wɔkae sɛ: So
mimfi adi bio ne me nua Benyamin mma
no nkɔko anaasɛ minnyae? Na Awu-
rade kae sɛ: Monkɔ na ɔkyena mede no
mɛhyɛ mo nsa.
29 Ɛnna Israel de atɛwfo twaa Gibea
ho hyiae. 30 Na Israelfo no siim kɔɔ
Benyaminfo no so da a ɛto so abiɛsa no,
na wotwitwaa Gibea so mpasua sɛ kan
no. 31 Na Benyaminfo no fii adi
behyiaa dɔm no, na wɔtwee wɔn fii
kurow no mu, na wofii ase bobɔɔ nnipa
no bi kunkum wɔn sɛ kan no, atempɔn a
biako kɔ Bet-El na biako kɔ Gibea pe-
tee mu no so, Israel mu mmarima bɛyɛ
aduasa. 32 Na Benyaminfo no kae sɛ:
Wɔadi yɛn anim nkogu sɛ kan no. Na
Israelfo no kae sɛ: Momma yenguan, na
yɛntwe wɔn mfi kurow no mu mmra
atempɔn so. 33 Na Israel mmarima no
nyinaa sɔresɔree fii wɔn afã, na woko-
twaa mpasua wɔ Baal-Tamar. Na Is-
rael atɛwfo no fifii adi fii wɔn afã, Geba
bodan no ho. 34 Na mmarima ɔpedu
a wɔapaw wɔn Israel nyinaa mu no befii
Gibea nkyɛnmu, na ɔko no mu yɛɛ den.
Nso na Benyaminfo no nnim sɛ amane
rebɛto wɔn. 35 Na Awurade kum
Benyamin Israel anim, na Israelfo no
dwerɛw Benyamin mmarima ɔpeduonu
anum ne ɔha da no. Eyinom nyinaa yɛ
mmarima a wɔtwe nkrante. 36 Na
Benyaminfo no hui sɛ wɔaka wɔn agu,
na Israel mmarima no bɔɔ twitwi na
wɔmaa Benyamin kwan, efisɛ wɔn ani
da atɛwfo a wɔama wɔakɔtetɛw Gibea
no so.
37 Na atɛwfo no yɛɛ ntɛm kɔtow hyɛɛ
Gibea so, na atɛwfo no soo mu de
nkrante kunkum kurow no nyinaa. 38
Nso ɔkasasie a ɛda Israel mmarima
no ne atɛwfo no ntam ne sɛ: Sɛ wɔma

18 Ate 20, 26–27; 21, 2; 1, 1–2. 25 Gen 49, 27. 26 Ate 20, 18. 28 Yos 22, 13.

owusiw kumɔnn a ɛsõ fi kurow no mu
sɔre kɔ soro a, 39 Israel mmarima no
nnan wɔn ho dɔm no ano. Nso na
Benyamin afi ase abobɔ Israel mmarima
no akunkum wɔn mu nnipa bɛyɛ aduasa,
na wose: Ɔka ara na yɛaka wɔn agu wɔ
yɛn anim sɛ kan ko no mu. 40 Na
nnyahyewee no fii ase ma owusiw
kumɔnn no sɔre fii kurow no mu kɔɔ
soro no, Benyamin hwɛɛ wɔn akyi, na
hwɛ, kurow mu no rehyew na ne wusiw
reforo kɔ ɔsoro. 41 Na Israel mmarima
no nso dannan wɔn ho, na nketenkete
kitaa Benyamin mmarima no, efisɛ wo-
hui sɛ amane ato wɔn. 42 Na wɔdan
wɔn akyi Israel mmarima no anim faa
sare so kwan; na ɔko no tu taree wɔn,
na wɔn a wofifi nkurow mu bae no dwe-
rɛw wɔn wɔn mu. 43 Wɔkaa Benya-
min hyɛɛ mu hyiae tiw wɔn ara koduu
wɔn asoɛe pam wɔn kosii Gibea ntenten-
so, apuei fam. 44 Na Benyamin
mmarima mpem dunwɔtwe totɔe; eyi-
nom nyinaa yɛ mmarima akofofo. 45
Ɛnna wɔdan wɔn ho guan kɔɔ sare so fam
Rimon botan no ho. Na wokunkum
wɔn sɛ wɔtase mpɛpɛwa, atempɔn no
so, mmarima mpemnum; na wotu
taree wɔn dii wɔn akyi koduu Gidom, na
wokunkum wɔn mu mmarima mpennu.
46 Na Benyamin atɔfo a wɔtotɔe da no
nyinaa si mmarima ɔpeduonu anum a
wɔtwe nkrante; eyinom nyinaa yɛ
mmarima akofofo. 47 Na mmarima
ahansia nko na wɔdan wɔn ho guan kɔɔ
sare so kɔɔ Rimon botan no so, na wɔ-
kɔtraa Rimon botan no so asram anan.
48 Na Israel mmarima no san wɔn akyi
baa Benyaminfo no so, na wɔde
nkrante kunkum wɔn, nnipa ne mmoa,
ne nea wɔn nsa kae nyinaa; nso wɔto-
too nkurow a woduu so nyinaa mu gya.

## Ti 21

*Ɔman no su Benyamin sɛɛ ho*

Nso ná Israel mmarima no akeka
ntam Mispa sɛ: Yɛn mu biara mmfa ne
ba mmma Benyamin aware. 2 Na
ɔman no baa Bet-El bɛtraa Onya-
nkopɔn anim koduu anwummere, na
wɔmomaa wɔn nne so suu osũ kɛse. 3
Na wɔkae sɛ: Awurade, Israel Nyan-
kopɔn, ɛdɛn nti na eyi aba Israel sɛ
nnɛ aka Israel mu abusuakuw biako?
4 Na ade kyee no, ɔman no tuaa ahema
sii afɔremuka wɔ hɔ, na wɔbɔbɔɔ ɔhyew
afɔre ne asomdwoe afɔre. 5 Na Is-
raelfo no kae sɛ: Israel mmusuakuw
nyinaa mu hena na wamma guabɔ no
mu Awurade nkyɛn? Efisɛ wɔaka
ntankɛse agu nea wamma Awurade
nkyɛn Mispa no so sɛ: okum na wo-
nkum no. 6 Na Israelfo no yam hye-
hyee wɔn maa wɔn nua Benyamin, na
wose: Ɛnnɛ wɔatwa abusuakuw biako
afi Israel mu akyene. 7 Yɛbɛyɛ dɛn
anya ɔyerenom ama wɔn a wɔaka no,
efisɛ yɛaka Awurade ntam sɛ yɛremfa
yɛn mma mu bi mma wɔn aware?
8 Na wɔkae sɛ: Israel mmusuakuw
mu hena ara po na wamma Awurade
nkyɛn Mispa? Na hwɛ, obiara amfi
Yabes-Gilead amma bagua no mu, nsra
no mu. 9 Na wɔkan ɔman no, na hwɛ,
Yabes-Gileadfo mu biara nni hɔ. 10
Ɛnna asafo no somaa akofofo no mu
mmarima ɔpedumien, na wɔhyɛɛ wɔn
sɛ: Monkɔ nkokum Yabes-Gileadfo no
mmea ne mmofra nkrante ano. 11 Na
eyi ne ade a monyɛ: mmarima nyinaa ne
mmea a wonim mmarima nna nyinaa,
monsɛe wɔn pasaa. 12 Na wohuu
Yabes-Gileadfo no mu mmabaa aha-
nnan a wonnim mmarima nna, na wɔde
wɔn baa nsra no mu Silo a ɛwɔ Kanaan
asase so.
13 Ɛnna asafo no nyinaa soma ma
wɔne Benyaminfo a wɔwɔ Rimon botan
mu no kɔkasae, na wɔkaa wɔn asom-
dwoesɛm. 14 Na Benyamin san bae
bere no mu, na wɔde mmea a wogyee
wɔn nkwa wɔ Yabes-Gilead mmea mu
no momaa wɔn aware; nanso ansõ wɔn.
15 Na ɔman no yam hyehyee wɔn maa
Benyamin, sɛ Awurade ama ntewmu
aba Israel mmusuakuw mu.

*Benyaminfo wia mmabaa*

16 Na asafo no mu mpanyimfo no
kae sɛ: Yɛbɛyɛ dɛn anya ɔyerenom ama
wɔn a wɔaka no? Efisɛ Benyamin mu
mmea ase agu. 17 Na wɔkae sɛ:
Aguanfo a wofii mu no agyapade ntra
hɔ mma Benyamin, na wɔampopa abu-
suakuw bi amfi Israel. 18 Na yɛn de,
yɛrentumi mfa yɛn mma mu bi mma wɔn
aware, efisɛ Israelfo akeka ntam sɛ:
Nnome nka nea ɔde ɔbea bi bɛma
Benyamin aware. 19 Na wɔkae sɛ:

---

47 Ate 21, 13. — 1 Ate 21, 7, 18; 20, 1. 2 Ate 20, 18. 5 Ate 20, 1. 7 Ate 21, 1.
11 Num 21, 2; 31, 17. 13 Ate 20, 47. 18 Ate 21, 1, 7.

Hwɛ, wɔhyɛ Awurade fã daa afe Silo a
ɛwɔ Bet-El benkum fam, ɔtempɔn a efi
Bet-El kɔ Sekem no apuei fam ne
Lebona nifa fam. 20 Na wɔhyɛɛ Ben-
yaminfo no sɛ: Monkɔ nkɔtetɛw wɔn
bobe nturo no mu, 21 na monhwɛ, na
sɛ Silo mmabaa no fi adi bɛsaw wɔn
asaw no a, mumfi adi mfi bobe nturo no
mu mmra, na obiara mmɛkyere ɔyere
mfi Silo mmabaa no mu mfa nkɔ Ben-
yamin asase so. 22 Na sɛ wɔn agya-
nom anaa wɔn nuanom ba yɛn nkyɛn ne
yɛn bɛham a, yebese wɔn sɛ: Monhwɛ
yɛn anim nnom wɔn, na yɛannya ɔyere-
nom amma wɔn mmiako mmiako,
dɔnkoe no mu; nso ɛnyɛ mo na mode
wɔn maa wɔn, na anka sesɛɛ de, moadi
sõ. 23 Na Benyaminfo no yɛɛ saa, na
wɔfofaa yerenom sɛ wɔn dodow te fii
wɔn a wɔbɛsawee a wɔkyeree wɔn no
mu. Na wosii mu san kɔɔ wɔn agya-
pade so, na wɔkyekyee nkurow no tra-
traa mu. 24 Na Israelfo no nso fii hɔ
bere no mu kokɔɔ wɔn mmusuakuw ne
wɔn mmusua mu, na wofii hɔ kokɔɔ wɔn
agyapade ho.
25 Nna no mu no, ná ɔhene bi nni
Israel; obiara yɛ nea ɛteɛ n'ani so.

25 Ate 17, 6.

# RUT NHOMA

## Ti 1

*Elimelek tutu kɔtra Moab*

Na nna a atemmufo no bu atɛn no mu
no, ɔkɔm baa asase no so. Na ɔbarima
bi a ofi Bet-Lehem a ɛwɔ Yuda kɔe sɛ
ɔkɔtra Moab asase so ayɛ hɔ hɔho, ɔno
ne ne yere ne ne mmabarima baanu.
2 Ɔbarima no din de Elimelek, na ne
yere din de Naomi, na ne mmabarima
baanu no din de Mahlon ne Kilion,
wɔyɛ Efratifo a wofi Bet-Lehem a ɛwɔ
Yuda. Na woduu Moab asase so, na
wɔtraa hɔ. 3 Na Elimelek, Naomi ne
kunu no wui, na ɛkaa ɔno ne ne mma
baanu no. 4 Na wɔwaree yerenom
Moabfo mu, obiako din de Orpa, na
obiako no din de Rut. Na wɔtraa hɔ
bɛyɛ sɛ mfe du. 5 Na wɔn baanu no,
Mahlon ne Kilion, nso wuwui, na ɛkaa
ɔbea no nko, ne mma baanu no ne ne
kunu no akyi.

*Ne yere ne ne sew san kɔ Bet-Lehem*

6 Ɛnna ɔsɔree, ɔne ne sewnom baanu
no, sɛ ɔresan afi Moab asase so aba,
efisɛ ɔtee wɔ Moab asase so sɛ Awu-
rade abɛhwɛ ne man na wama wɔn adu-
an. 7 Na ofii nea ɔwɔ hɔ, na ne sew-
nom baanu no ka ne ho. Na wosii
kwan so sɛ wɔresan aba Yuda asase so.
8 Na Naomi ka kyerɛɛ ne sewnom baa-
nu no sɛ: Monsan nkɔ mo nanom fi.
Awurade ne mo nni no yiye sɛnea mo ne
awufo no ne me adi no yi. 9 Awurade
mma munnya atraye mo kununom fi.
Na ofifew wɔn ano; na wɔmomaa wɔn
nne so susui. 10 Na wɔka kyerɛɛ no
sɛ: Dabi, yɛne wo bɛsan akɔ wo manfo
nkyɛn. 11 Na Naomi kae sɛ: Me mma,
monsan! Ɛdɛn na mo ne me bɛkɔ?
So mmabarima da so wɔ me yam na
wɔabɛyɛ mo kununom? 12 Me mma,
monsan nkɔ! na manyin dodo sɛ
menya okunu. Sɛ mise: mewɔ anida-
so, na minya okunu anadwo yi na mewo
mmabarima po a, 13 so mobɛtwɛn wɔn
akosi sɛ wobenyin anaa? So mobɛtra
hɔ a morenware anaa? Dabi, me mma,
na me na awie me bɔne sen mo, efisɛ
Awurade nsa afi adi ne me adi no bɔne.
14 Na wɔmomaa wɔn nne so susui bio.

9 Rut 3, 1. 13 Hiob 19, 21.

Na Orpa few ne sew no ano [de kraa
no]; na Rut de, ɔbataa ne ho.
15 Na ɔkae sɛ: Hwɛ, wo kora asan kɔ
ne manfo ne n'anyame nkyɛn. San di
wo kora akyi! 16 Na Rut kae sɛ: Nhyɛ
me sɛ minnyaw wo mensan mimfi
w'akyi; na nea wokɔ na mɛkɔ, na nea
wosoɛ na mɛsoɛ; wo man bɛyɛ me man,
na wo Nyankopɔn ayɛ me Nyankopɔn;
17 nea wubewu, na mewu, na ɛhɔ ara
na wobesie me; Awurade nyɛ me eyi ne
bi nka ho, sɛ gye owu na ɛbɛtetew me ne
wo ntam. 18 Na ohui sɛ wawe ahinam
sɛ ɔne no bɛkɔ no, ɔne no gyaee kasa.
19 Na wɔn baanu no nantew beduu
Bet-Lehem. Na woduu Bet-Lehem
no, wɔn nti kurow no nyinaa bɔɔ twi na
wɔkae sɛ: So Naomi ni? 20 Na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Mommfrɛ me Naomi [ase
ne: Nea wɔadom no], na momfrɛ me
Mara [ase ne: Nwenenwene], efisɛ
Tweaduampɔn ne me adi no nwoma so
sɛ! 21 Mekɔɔ no ma, na Awurade de
me hunu na aba; ɛdɛn na mofrɛ me
Naomi, na Awurade ayi me ntɛn, na
Tweaduampɔn ne me adi no bɔne yi?
22 Sɛ Naomi ne n'ase Moabni Rut
san fii Moab asase so bae ni. Na woduu
Bet-Lehem no, na wɔafi atokotwa ase.

## Ti 2

*Rut di Boas afuw mu mpɛpɛw*

Na Naomi nyaa ne kunu busuani bi
a ɔyɛ ɔbarima kunini a ofi Elimelek
abusua mu a ne din de Boas. 2 Na
Rut, Moabni bea no, ka kyerɛɛ Naomi sɛ:
Ma menkɔ mfuw mu minkodi mmɛtem
no mpɛpɛw nea menya n'anim anuo-
nyam akyi. Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Meba,
kɔ ɛ! 3 Na ɔkɔ kodii mpɛpɛw afuw
mu wɔ awitwafo no akyi; na okofii
afuw bi a ɛyɛ Boas a ofi Elimelek abu-
sua mu no de mu. 4 Na hwɛ, Boas fi
Bet-Lehem bae, na ɔka kyerɛɛ awitwa-
fo no sɛ: Awurade nni mo akyi. Na
wɔka kyerɛɛ no sɛ: Awurade nhyira
wo. 5 Ɛnna Boas ka kyerɛɛ n'abofra a
ogyina awitwafo no akyi no sɛ: Hena
ababaa ni? 6 Na abofra a wɔde no
agyina awitwafo no akyi no kae sɛ: Ɛyɛ
Moabni ababaa a ɔne Naomi san fii
Moab asase so bae no. 7 Ɔbɛkae sɛ:
Ma minni awitwafo no akyi minni mpɛ-
pɛw mentase afiafi no ntam. Na ɔbae,
na okura mu ara de fi anɔpa de abedu
sesɛɛ a ɔnhomee kakraa bi po.
8 Ɛnna Boas ka kyerɛɛ Rut sɛ: Me ba,
tie! nkɔ afuw bi mu nkodi mpɛpɛw,
nso mfi ha, na fa wo ho bɔ me mmaawa
yi ho. 9 Hwɛ afuw no fã a wotwa hɔ
na di wɔn akyi. Hwɛ, mahyɛ mmerante
no sɛ wɔnnhaw wo. Na sɛ osukɔm de
wo a, kɔ nneɛma no ho kɔnom nea
mmerante no asaw no bi. 10 Ɛnna ɔde
n'anim butuwii, na ɔkotow fam na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Ɛdɛn nti na manya w'anim
anuonyam, na w'ani ku me a meyɛ
ɔnanani ho yi? 11 Na Boas buaa no
sɛ: Nea wo kunu wu akyi woyɛɛ w'ase
no nyinaa, wɔatu ase aka akyerɛ me:
sɛnea wugyaw w'agya ne wo na ne
asase a wɔwoo wo wɔ so, na wonam
baa ɔman a wunnim wɔn da yi nkyɛn
no. 12 Awurade nhyɛ wo wo nneyɛe
ananmu na nya akatua mũ fi Awurade
Israel Nyankopɔn a woaba ne ntaban
ase abɛdan no no nsam. 13 Na ɔkae
sɛ: Me wura, woayɛ me adɔe a ɛboro so,
na woakyekye me werɛ, na woaka
w'abaawa asomdwoesɛm, nso mente sɛ
wo mmaawa yi mu biara po.
14 Na eduu adidibere no, Boas ka
kyerɛɛ no sɛ: Twiw bra ha na bedi
aduan no bi, na fa wo buprɛko bɔ nsã
nyinyanyinya no mu. Na ɔbɛtraa awi-
twafo no nkyɛn. Na ɔmaa no nkyewe
no bi, na ɔwe mee ma ebi kae. 15 Na
ɔsɔree sɛ ɔrekodi mpɛpɛwa no, Boas
hyɛɛ ne mmerante no sɛ: Momma onni
afiafĩ no nso ntam mpɛpɛw, na
mummpoopoo no. 16 Na munyiyi afi-
afĩ no mu de no bi nnyaw ngu fam mma
no, na onni no mpɛpɛw; na monnyaw
no.
17 Ɛnna odii afuw no mu mpɛpɛw de
koduu anwummere, na ɔporow mpɛpɛw
a odii no; na ɛyɛɛ bɛyɛ atoko efa biako.
18 Na ɔsoa baa kurow no mu; na
n'ase huu nea ɔtasee no; na oyii nea odi
mee na ɛkae no maa no. 19 Ɛnna n'ase
ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛhe na wukodii mpɛ-
pɛw nnɛ, na ɛhe na wokɔyɛɛ adwuma
yi? Nhyira nka nea n'ani kuu wo ho no.
Na ɔkyerɛɛ n'ase onii ko a ɔkɔyɛɛ ne
nkyɛn adwuma no sɛ: Ɔbarima a
mekɔyɛɛ ne nkyɛn adwuma nnɛ no din
de Boas. 20 Na Naomi ka kyerɛɛ ne
sew no sɛ: Nhyira nka no, Awurade a
onnyaee ateasefo ne awufo adɔeyɛ no
anim. Na Naomi ka kyerɛɛ no sɛ:

16 2 Sa 15, 21. 20 Ex 15, 23. — 11 Rut 1, 16–17. 16 Lev 19, 9.

Ɔbarima no bɛn yɛn, ɔyɛ yɛn bogya. 21
Na Moabni Rut kae sɛ: Nso ɔka kyerɛɛ
me sɛ: Mmerante a mewɔ yi ho na bata
kosi sɛ wobewie nea mewɔ nyinaa twa.
22 Na Naomi ka kyerɛɛ ne sew Rut sɛ:
Me ba, eye sɛ wo ne ne mmaawa no
bɛkɔ, na wɔanhu wo, afuw foforo bi mu.
23 Na ɔbataa Boas mmaawa no ho dii
mpɛpɛw de kosii sɛ wowiee atoko ne
awi no twa. Na ɔtraa n'ase no nkyɛn.

## Ti 3

*Rut da Boas nan ase*

Na n'ase Naomi ka kyerɛɛ no sɛ: Me
ba, mennhwehwɛ ahomee memmma wo
na asi wo yiye anaa? 2 Hwɛ, yɛn
manni, Boas a wo ne ne mmaawa nan-
tewee no wɔ hɔ; ɔrehuw atoko so ana-
dwo yi wɔ awiporowbea. 3 Na guare
na sra hyɛ wo ntade na sian kɔ aporo-
wee hɔ; na nyi wo ho adi nkyerɛ ɔbarima
no kosi sɛ obewie adidi ne ɔnom ansa;
4 na sɛ ɔkɔda na wukohu ne dabere hɔ a,
kɔ koyi n'anafo ntama na da hɔ; na ɔno
ara bɛkyerɛ wo nea yɛ. 5 Na ɔka kye-
rɛɛ no sɛ: Mɛyɛ nea woka nyinaa.
6 Na osian kɔɔ aporowee hɔ kɔyɛɛ
sɛnea n'ase hyɛɛ no nyinaa. 7 Na Boas
didi nomee na ne bo tɔɔ ne yam no, ɔkɔ
kɔdaa atokokuw no ano hɔ. Na ɔbae
komm beyii n'anafo ntama na ɔdaa hɔ.
8 Na ɔdasum no, ɔbarima no bɔɔ birim,
na ɔmaa ne mu so hwɛe, na hwɛ, ɔbea da
n'anafo. 9 Na ɔkae sɛ: Ɛyɛ wo hena?
Na ose: Ɛyɛ me, w'abaawa Rut. Trɛw
w'atade mmuano mu fa kata w'abaawa
so, na abusua mu gyefo ne wo. 10
Na ɔkae sɛ: Awurade nhyira wo, me ba,
woama w'akyiri adɔe ayɛ yiye sen kan
de no, sɛ woanni mmerante, ahiafo oo,
adefo oo, akyi. 11 Na afei, me ba,
nsuro. Nea woka nyinaa, mɛyɛ mama
wo, efisɛ me manfo a wɔfa kurow pon
ano nyinaa nim sɛ woyɛ ɔbea pa. 12
Na afei, ɛwom sɛ abusua mu gyefo ne
me, nanso abusua mu gyefo bi wɔ hɔ a
ɔbɛn sen me. 13 Tra ha anadwo yi, na
sɛ anɔpa, ɔyɛ wo ogyefo ade a, eye, ma
ɔnyɛ ogyefo: na sɛ ɔmpɛ sɛ ɔyɛ wo ogyefo
ade a, ɛnde, sɛ Awurade te ase yi, me
na mɛyɛ wo ogyefo. Da ma ade nkye.
14 Na ɔdaa n'anafo hɔ koduu anɔpa.
Na ɔsɔree ansa na obi rehu ne yɔnko.
Na ɔkae sɛ: Wɔmmma wɔnnte sɛ ɔbea
no baa aporowee ha. 15 Na ɔka kye-
rɛɛ no sɛ: Fa mmuatama a egugu wo so
no bra, na so mu. Na osoo mu, na
osusuw atoko susukora asia guu mu, na
ɔde soaa no, na ɔkɔɔ kurow no mu. 16
Na oduu n'ase nkyɛn no, ɔkae sɛ: Ɛte
dɛn, me ba? Na ɔkaa nea ɔbarima no
yɛɛ no nyinaa kyerɛɛ no. 17 Na ɔkae
sɛ: Atoko susukora asia yi na ɔmaa me,
na ose, mfa nsansa nkɔ w'ase nkyɛn.
18 Na ɔkae sɛ: Tra hɔ, me ba, kosi sɛ
wubehu sɛnea asɛm yi besi, efisɛ
ɔbarima no renhome gye sɛ owie asɛm
yi di nnɛ ansa.

## Ti 4

*Boas ware Rut.—Rut yɛ Dawid nana*

Na Boas kɔɔ kurow pon no ano kɔtraa
hɔ; na hwɛ, abusua mu gyefo a Boas bɔɔ
ne din no retwam. Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Asiamasi ee, mãn bra bɛtra ha. Na
ɔmãn bɛtraa ase. 2 Na ɔfrɛɛ kurow no
mu mpanyin mu du bae, na ɔkae sɛ:
Montra ha! Na wɔtraa ase. 3 Na
ɔka kyerɛɛ abusua mu gyefo no sɛ:
Naomi a ɔsan fii Moab asase so bae no
retɔn asase a ɛyɛ yɛn nua Elimelek de
no. 4 Na me de, mise: Meyi wo asotiw
sɛ tɔ wɔ nkurɔfo yi ne me mpanyin yi
anim. Sɛ wubegye a, gye, na sɛ
wunnye a, ka kyerɛ me na minhu, efisɛ
obi nni hɔ a obegye sɛ wo ne me a midi
w'akyi. Na ɔkae sɛ: Me ara megye.
5 Ɛnna Boas kae sɛ: Da a wobɛtɔ Naomi
nsam asase no, wotɔ no Moabni bea
Rut a ɔyɛ ɔsaman yere no nsam, na
woama ɔsaman no din so n'awunnyade
so. 6 Ɛnna ogyefo no kae sɛ: Mere-
ntumi minnye memfa, na mansɛe m'a-
nkasa m'awunyade. Wo na kogye
m'ade a ɛsɛ sɛ migye no fa, na mere-
ntumi minnye.
7 Nso ogye ne nsesa ho amanne a
kan no ɛwɔ Israel ni: obi rebɛhyɛ asɛm
biara den a, oyi ne mpaboa de ma ne
yɔnko; na eyi na wɔde yɛ adanse wɔ Is-
rael. 8 Enti ogyefo no ka kyerɛɛ Boas
sɛ: Tɔ fa! Na oyii ne mpaboa. 9 Na
Boas ka kyerɛɛ mpanyin no ne ɔman no
nyinaa sɛ: Mone adansefo nnɛ, sɛ matɔ
Elimelek ho nneɛma nyinaa ne Kilion
ne Mahlon ho nneɛma nyinaa afi Naomi
nsam. 10 Na Moabni Rut, Mahlon
yere no nso, matua ne ti ade aware no,

1 Rut 1, 9. 9 Deut 25, 5; Hes 16, 8. 10 Rut 2, 11. — 4 Lev 25, 25.
5 Deut 25, 5–6. 7 Deut 25, 7–10.

na ɔsaman no din atra hɔ daa, n'agya-
pade mu, na wɔantwa ɔsaman no din
amfi ne nuanom mu ne ne kurow pon
ano; mone adansefo nnɛ! 11 Na ɔman
a wɔwɔ kurow pon ano hɔ no nyinaa ne
mpanyin no kae sɛ: Adansefo ne yɛn.
Awurade nyɛ ɔbea a waba wo fi no sɛ
Rahel ne Lea a wɔn baanu akyekye Is-
rael fi no. Na yɛ okunini wɔ Efrata, na
gye din wɔ Bet-Lehem. 12 Na w'asefo
a Awurade de bɛma wo afi ababaa yi
mu no nyɛ sɛ Peres a Tamar woo no
maa Yuda fi no asefo.

13 Na Boas faa Rut waree, na ɔkɔɔ ne
ho. Na Awurade ma onyinsɛnee na
ɔwoo babarima. 14 Na mmea no ka
kyerɛɛ Naomi sɛ: Nhyira nka Awurade
a wamma ogyefo ammɔ wo nnɛ, na
wɔmma onnye din wɔ Israel. 15 Na
ɔnyɛ wo nkwamafo ne wo mmerewa-
bere mu hwɛfo, efisɛ wo sew a ɔdɔ wo a
oye ma wo sen mmabarima baason no
na awo no. 16 Na Naomi gyee ako-
koaa no de no bɔɔ ne bo, na ɔyɛɛ ne
gyigyefo. 17 Na n'afipamfo mmea no
too no din kae sɛ: Wɔawo ɔbabarima
ama Naomi. Na wɔfrɛɛ no Obed, ɔno
ne Dawid n'agya Yisai n'agya.

18 Eyinom ne Peres awo ntoatoaso:
Peres woo Hesron, 19 na Hesron woo
Ram, na Ram woo Aminadab, 20 na
Aminadab woo Nahson, na Nahson woo
Salmon, 21 na Salmon woo Boas, na
Boas woo Obed, 22 na Obed woo
Yisai, na Yisai woo Dawid.

12 Gen 38, 29. 13 Dwom 127, 3. 17 Mat 1, 5–6; Luk 3, 32. 18 Gen 46, 12; 1 Be 2, 5. 19 1 Be 2, 9–15. 20 Num 1, 7. 22 1 Sa 16, 1, 11–13.

# SAMUEL

## NHOMA A EDI KAN

### Ti 1

*Samuel awo*

Na Efratini barima bi wɔ hɔ a ofi
Ramataim-Sofim, Efraim bepɔw so a
ne din de Elkana, Suf ba Tohu ba
Elihu ba Yeroham ba. 2 Na ɔwɔ yere-
nom baanu, obiako din de Hana, na
obiako din de Penina; na Penina wɔ
mma, na Hana de, onni ba.

3 Daa afe ɔbarima yi fi ne kurom kɔ
sɛ ɔkɔsɔre na wabɔ afɔre ama asafo
Awurade wɔ Silo. Na ɛhɔ na Eli mma
baanu Hofni ne Pinehas di Awurade
asɔfo. 4 Na da a Elkana bɔ afɔre no,
ɔma ne yere Penina ne ne mmabarima
ne ne mmabea nyinaa kyɛfa. 5 Na
Hana de, ɔma no baanu kyɛfa, efisɛ ɔdɔ
Hana, nanso Awurade ato ne yafunu
mu. 6 Na ahii ara na ne kora no yi no
sɛ obehuru ne bo, efisɛ Awurade ato ne
yafunu mu. 7 Na saa na ɔyɛ daa afe:
daa wɔforo kɔ Awurade fi a, ɔhyɛ no
yamgya sa; na osũ na onnidi. 8 Na ne
kunu Elkana ka kyerɛɛ no sɛ: Hana,
ɛdɛn na wusu, na ɛdɛn na wunnidi, na
ɛdɛn na wo bo nnwo? So minye
memma wo mensen mmabarima du?

9 Ɛnna wodidii Silo na wɔnom wiei no,
Hana sɔree; nanso na ɔsɔfo Eli te agua
so, Awurade asɔredan ano apongua ho.
10 Na ne kra werɛ howee, na ɔbɔɔ
Awurade mpae, na ɔde yaw sui. 11 Na
ɔhyɛɛ bɔ sɛ: Asafo Awurade, sɛ wohwɛ
w'afenaa amanehunu na wokae me,
na wo werɛ amfi w'afenaa, na woma
w'afenaa ɔbabanin a, ɛnde mede no
mɛma Awurade ne nkwa nna nyinaa,
na oyiwan bi renka ne ti.

12 Na ogu so rebɔ mpae Awurade
anim no, Eli hwɛɛ n'ano; 13 na Hana
kasae ne koma mu, na n'ano nko na
ɔbesebese, na ne nne de, wɔnte. Enti
Eli buu no sɛ ɔsabofo. 14 Ɛnna Eli ka

1 1 Be 6, 26–27, 34–35. 2 Gen 29, 31. 3 Yos 18, 1. 11 Num 6, 2–21.

kyerɛɛ no sɛ: Da bɛn na wobɛbow nsa
akosi? Yi wo nsã no fi w'ani so. 15 Na
Hana buae sɛ: Dabi, me wura, meyɛ
ɔbea werɛhowfo; bobesa ne nsã
biara de, mennom bi ɛ, na mihwiee me
kra miguu Awurade anim; 16 mfa
w'abaawa nto ɔbea huhuni bi ho, efisɛ
m'awerɛhow ne me yamgya dodo mu na
makasa mabesi sesɛɛ yi. 17 Ɛnna Eli
buae sɛ: Fa asomdwoe kɔ, na Israel
Nyankopɔn bɛma wo w'ade a wosrɛɛ no
hɔ no. 18 Na ɔkae sɛ: Ma w'afanaa
nnya w'anim dom. Ɛnna ɔbea no siim
kɔe kodidii, na n'anim nte sɛ kan no bio.
19 Na wɔsɔree anɔpatutu kɔsɔree
Awurade anim, na wɔsan baa wɔn fi
Rama. Na Elkana huu ne yere Hana,
na Awurade kaee no; 20 na afe redu
no, na Hana anyinsɛn awo babarima, na
ɔtoo no din Samuel [ase ne: Onyanko-
pɔn ate], na ɔkae sɛ: Awurade hɔ na
mesrɛɛ no.
21 Na ɔbarima Elkana ne ne fifo
nyinaa foro kɔe sɛ ɔkɔbɔ afirihyia afɔre
de n'aboade akɔma Awurade. 22 Na
Hana de, wankɔ, na ɔka kyerɛɛ ne kunu
sɛ: Gye sɛ abofra no atwa nufu ansa na
mede no mɛkɔ, na wakopue Awurade
anim, na watra hɔ daa. 23 Na ne kunu
Elkana ka kyerɛɛ no sɛ: Yɛ nea eye
w'ani so, tra hɔ kosi sɛ wubetwa no nufu
ansa; Awurade asɛm ara na ɔmma
ennyina. Na ɔbea no traa hɔ maa ne ba
nufu de kosii sɛ otwaa no. 24 Na otwaa
no no, ɔfaa no kaa ne ho de nan-
twinini a wadi mfe abiɛsa ne asikre-
siam efa biako ne bobesa kotoku ma de
no baa Awurade fi Silo; na abofra no
nnyinii ɛ. 25 Na wokum nantwinini no,
na wɔde abofra no brɛɛ Eli. 26 Na
ɔkae sɛ: O me wura, sɛ wo kra te ase yi,
me wura, mene ɔbea a obegyinaa wo
nkyɛn ha yi bɔɔ Awurade mpae no. 27
Abofra yi ho mpae na mebɔe, na
Awurade ama me ade a mesrɛɛ no hɔ no.
28 Enti nso me de, mede no refɛm
Awurade; ne nna a ɔbɛtra ase nyinaa
mede no mafɛm Awurade.
Na wɔsɔree Awurade wɔ hɔ.

## Ti 2

*Hana ayeyi dwom*

Ɛnna Hana bɔɔ mpae sɛ:
Me koma di Awurade mu ahurusi,
Awurade mu na wɔama m'abɛn so;
m'anom atrɛw m'atamfo so,
na m'ani gye wo nkwagye mu.
2 Obiara nyɛ kronkron sɛ Awurade,
na obiara nni w'akyi,
na ɔbotan bi nni hɔ sɛ yɛn Nyanko-
pɔn.
3 Monnkasa ahantan kasa bebree sa,
mommma asɛm dennen mmfi mo
anom,
na Awurade ne Nyankopɔn a ohu
ade nyinaa,
na ɔno na ɔkari nneyɛe.
4 Ahoɔdenfo ta bubu,
na mmerɛwfo de, wɔde ahoɔden bɔ
wɔn ho so;
5 wɔn a wɔmee kodi aduan ho paa,
na pititɔfo kɔm gu;
obonin po wo ason,
na nea ɔwɔ mma bebree no yɛ
ɔhokwafo.
6 Awurade na okum, na ɔma nkwa;
ɔma wosian kɔ asaman na ɔma wɔ-
foro fi adi.
7 Awurade ma obi di hia,
na ɔma obi di yiye;
ɔbrɛ onipa ase, na ɔma onipa so.
8 Ɔma ɔbrɛfo so fi mfutuma mu,
na ɔma ohiani so fi sumina so,
sɛ ɔde no bɛtra mmapɔmma mu,
na wama wanya anuonyam agua so
atra.
Na asase nnyinaso yɛ Awurade dea,
na ɔde wiase asi so.
9 Ɔhwɛ n'ahotefo anan so,
na abɔnefo bɛtɔ mum esum mu;
na ɛnyɛ ahoɔden so na onipa nam
bedi nim.
10 Awurade atamfo bewie pasaa,
na ɔbɛma n'aprannaa abom ɔsoro
agu wɔn so.
Awurade bebu asase ano atɛn,
ɔde ahoɔden bɛma ne hene,
na wama nea wasra no no abɛn so.

*Samuel wɔ Awurade fi*

11 Na Elkana kɔɔ ne fi Rama; na
abofra no som Awurade, ɔsɔfo Eli anim.
12 Na Eli mma no yɛ mmahuhufo;
wonnim Awurade. 13 Na asɔfo ade a
wɔyɛ ɔman no ne sɛ: Sɛ obi rebɔ afɔre
a, wɔrenoa nam no, na ɔsɔfo no abofra
aba, na okura adinam a ano abiɛsa, 14
na ɔde abɛbɔ dadesɛn anaa ahina anaa
kyew dade anaa kutu no mu, na nea

15 Dwom 62, 8. 19 Gen 30, 22. 27 1 Sa 1, 17. 28 1 Sa 1, 11. — 1 Luk 1, 46–55.
6 Deut 32, 39. 7 Dwom 75, 7. 8 Dwom 113, 7–8. 9 Dwom 33, 16.
10 Dwom 132, 17. 13 Ex 27, 3.

adinam no de bɛba nyinaa na ɔsɔfo no
afa; saa ara na wɔyɛ Israel a wɔba Silo
hɔ nyinaa. 15 Nso wonnya nhyew sra-
de no, na ɔsɔfo no abofra abɛka akyerɛ
nea ɔrebɔ afɔre no sɛ: Ma nam na wɔ-
nkɔkyew mma ɔsɔfo; na onnye wo hɔ
nam a wɔanoa, na mmom momono. 16
Na sɛ ɔka sɛ: Wɔrebɛhyew srade no
mprempren ansa na woafa dodow biara
a wopɛ a, ɔka sɛ: Dabi, na ma me bi
prɛko, anyɛ saa a, mɛfa no ahoɔden so.
17 Enti mmerante no bɔne sõe kɛse,
Awurade anim, efisɛ nnipa no buu
Awurade aduan afɔre no animtiaa.
18 Na Samuel de, ɔsomee Awurade
anim; ɔyɛ abofra a wɔde nwera asɔfo-
tade abɔ ne mu. 19 Nso ne na pam
batakari kumaa bi ma no, na ɔde brɛ no
daa afe a ɔne ne kunu rebɛbɔ daa afe
afɔre no. 20 Na Eli hyiraa Elkana ne
ne yere se: Awurade mma wo asefo mfi
ɔbea yi mu nsi nea ɔde no afɛm Awu-
rade yi ananmu. Na wosiim kɔɔ wɔn
kurom
21 Na Awurade bɛhwɛɛ Hana, na
onyinsɛnee, na ɔwoo mmabarima baasa
ne mmabea baanu. Na abofra Samuel
no nyinii Awurade anim.

*Eli mma*

22 Nso Eli abɔ akora sɛ, na ɔtee nea
ne mma de yɛ Israel nyinaa no nyinaa
ne sɛnea wɔne mmea a wɔbɛyɛ ahyiae
ntamadan ano adwuma no da. 23 Na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛdɛn nti na mudi saa
nsɛm yi? Na mete mo nsɛmmɔne yi
fi ɔman yi nyinaa anom. 24 Dabi, me
mma, na ɛnyɛ atenka pa na mete yi;
moma Awurade man no fom. 25 Sɛ
obi yɛ onipa bi bɔne a, Onyankopɔn
bɛpata ama no; na sɛ obi yɛ Awurade
bɔne a, hena na ɔbɛpa kyɛw ama no?
Nanso wɔantie wɔn agya asɛm, efisɛ na
Awurade repɛ akum wɔn.
26 Na abofra Samuel no kɔɔ so nyinii,
na oye Awurade ne nnipa anim.
27 Na Onyankopɔn nipa bi baa Eli
nkyɛn bɛka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ Awurade
se ni: me na miyii me ho adi mekyerɛɛ
w'agya fi bere a wɔwɔ Misraim, Farao
fi no, 28 na miyii no Israel mmusua-
kuw nyinaa mu sɛ ommedi me sɔfo na
ɔmmɔ m'afɔremuka so ɔhyew afɔre na
ɔnhyew aduhuam na ɔnhyɛ asɔfotade no
m'anim, na mede Israelfo gya afɔre
nyinaa memaa w'agya fi. 29 Ɛdɛn nti
na mutiatia me kum afɔre ne m'aduan
afɔre a mahyɛ sɛ wɔmmɔ, me trabea no
so, na wudi wo mma nĩ sen me, sɛ mode
me man Israel ayɛyɛde nyinaa mu ade a
edi kan yɛn mo ho? 30 Enti Awurade
Israel Nyankopɔn asɛm a ɔka ni:
Mekae ampa sɛ: Wo fi ne w'agya ofi
nnantew m'anim daa; nanso afei nea
Awurade ka ni: Ɛmpare me koraa! na
wɔn a wodi me nĩ no, medi wɔn nĩ, na
wɔn a wobu me animtiaa no bɛbɔ
ahohora. 31 Hwɛ, nna bi reba a metwa
wo basa ne w'agya fi basa, na akwa-
koraa bi renka wo fi. 32 Na sɛ wuhu
yiye a Onyankopɔn bɛyɛ Israel no nyi-
naa a, ɛbɛma wo ho ahia wo wɔ me tra-
bea hɔ, na akwakoraa bi renka wo fi
da biara da. 33 Nanso meremma
onipa mmɔ wo m'afɔremuka ho, na
wama w'ani ayɛ siamoo na wahyɛ wo
kra awerɛhow; na wo fi dodow bewuwu
wɔn mmerantebere mu. 34 Na eyi nyɛ
wo nea ɛbɛba wo mma baanu, Hofni ne
Pinehas, so no ho sɛnkyerɛnne: da koro
na wɔn baanu no bewuwu. 35 Na
mɛma ɔsɔfo nokwafo so mafa: ɔbɛyɛ nea
ɛwɔ me koma ne me kra mu, na mɛkye-
kye ofi a etim hɔ mama no, na wanantew
nea masra no no anim nna nyinaa. 36
Na nea ɔbɛka wo fi no bɛba abɛkotow
no agye dwetɛbona ne abodoo sebɔw,
na waka sɛ: Mesrɛ wo, fa me hyɛ asɔfo
adwuma no biako bi mu, na manya
abodoo buprɛko bi madi.

## Ti 3

*Awurade yi ne ho adi kyerɛ Samuel*

Na abofra Samuel som Awurade, Eli
anim. Na Awurade asɛm ho yɛ nã
nna no mu, na anisoadehu biara nni hɔ.
2 Na ɛbere no mu ɛbae sɛ da bi a Eli
da ne dabere no,—nso na n'aniwa afi ase
ayɛ kusukusu a onhu ade yiye,—3 na
Onyankopɔn kanea no nnya nnumii, na
Samuel da Awurade asɔredan mu, nea
Onyankopɔn adaka no si hɔ no, 4 Awu-
rade frɛɛ Samuel, na ose: Mini. 5 Na
otuu mmirika kɔɔ Eli nkyɛn kɔkae sɛ:
Mini, na wofrɛɛ me. Na ose: Memfrɛɛ wo
ɛ, san kɔda. Na ɔkɔdae. 6 Na Awu-
rade frɛɛ Samuel bio; na Samuel sɔre
kɔɔ Eli nkyɛn kɔkae sɛ: Mini, na wofrɛɛ
me. Na ose: Memfrɛɛ wo ɛ, me ba, san

15 Lev 3, 3–5. 21 Luk 1, 80. 22 Ex 38, 8. 26 Luk 2, 52. 28 Num 18, 8.
29 Aso 9, 5. 30 Ex 28, 1. 31 1 Ah 2, 27. 33 1 Sa 22, 20. 34 1 Sa 4, 11. —
1 Amos 8, 11.

kɔda. 7 Nso na Samuel nnya nhuu
Awurade, na wonnya nyii Awurade
asɛm nkyerɛɛ no ɛ. 8 Na Awurade kɔɔ
so frɛɛ Samuel nea ɛto so abiɛsa; na
ɔsɔre kɔɔ Eli nkyɛn kɔkae sɛ: Mini,
na wofrɛɛ me. Ɛnna Eli hui sɛ Awurade
na ɔrefrɛ abofra no, 9 enti Eli ka
kyerɛɛ Samuel sɛ: Kɔda, na sɛ ɔfrɛ wo
a, ka sɛ: Awurade, kasa na w'akoa retie.
Na Samuel kɔe kɔdaa ne dabere.
10 Na Awurade bae begyinaa hɔ frɛe
sɛ kan no sɛ: Samuel, Samuel! Ɛnna
Samuel se: Kasa, na w'akoa retie. 11
Na Awurade ka kyerɛɛ Samuel sɛ:
Hwɛ, merebɛyɛ biribi Israel mu a obiara
a ɔbɛte no aso abien mu bɛyɛ no yonn.
12 Da no na mɛma ade a maka matia
Eli fi nyinaa agyina fi mfiase de kosi
awiei. 13 Na maka makyerɛ no sɛ
merebu ne fi atɛn akosi daa, amumɔyɛ
no nti, efisɛ onim sɛ ne mma retwetwe
mmusu, na wanka wɔn anim. 14 Na
enti maka Eli fi so ntam sɛ: Sɛ wɔde
okum afɔre ne aduan afɔre pata ma
Eli fi a, ɛrempopa wɔn amumɔyɛ da
biara da.
15 Na Samuel dae koduu anɔpa, na
ohiɛhiɛɛ Awurade fi apon no. Na Sa-
muel suroe sɛ ɔbɛka ade a ohui no akye-
rɛ Eli. 16 Ɛnna Eli frɛɛ Samuel sɛ:
Me ba Samuel! Na ose: Mini! 17 Na
ɔkae sɛ: Asɛm bɛn na ɔka kyerɛɛ wo no?
Nsiw me so. Sɛ wusiw me asɛm a ɔka
kyerɛɛ wo no nyinaa bi so a, Onya-
nkopɔn nyɛ wo sɛ, na ɔmfa bi nka ho.
18 Ɛnna Samuel kaa nsɛm no nyinaa
kyerɛɛ no, na wansiw no bi so. Na ose:
Ɛyɛ Awurade, nea eye n'ani so no, ɔnyɛ.
19 Na Samuel nyinii, na Awurade dii
n'akyi, na wamma ne nsɛm nyinaa mu
bi antɔ fam. 20 Na Israel nyinaa a
efi Dan kosi Beer-Seba hui sɛ wɔde
Samuel asi hɔ sɛ ɔnyɛ Awurade diyifo.
21 Na Awurade kɔɔ so yii ne ho adi
Silo; na Awurade de Awurade asɛm yii
ne ho kyerɛɛ Samuel wɔ Silo.

## Ti 4

*Israelfo di nkogu*

Na Samuel asɛm duu Israel nyinaa
nkyɛn. Na Israel tu kɔe sɛ wokohyia
Filistifo ne wɔn akɔko; na wɔkɔbɔɔ
nsra Eben-Eser, na Filistifo nso bɛbɔɔ
nsra Afek. 2 Na Filistifo no twaa mpa-
sua hyiaa Israel, na ɔko no mu trɛwee,
na Israel dii nkogu Filistifo no anim, na
wokum mpasua no so nnipa bɛyɛ
mpemnan. 3 Na ɔman no baa nsra no
mu no, Israel mpanyin kae sɛ: Ɛdɛn
nti na Awurade ama yɛadi nkogu nnɛ
Filistifo anim yi? Momma yɛnkɔfa
Awurade apam adaka no mfi Silo mmra
yɛn nkyɛn, na ɛmmra yɛn mu mmegye
yɛn mfi yɛn atamfo nsam. 4 Ɛnna ɔman
no soma kɔɔ Silo kɔsoaa asafo Awu-
rade a ɔte Kerubim ntam no apam ada-
ka no bae, na Eli mma baanu no, Hofni
ne Pinehas, na wɔwɔ Onyankopɔn apam
adaka no ho.
5 Na Awurade apam adaka no duu
nsram hɔ no, Israel nyinaa bɔɔ ose
kɛse maa asase wosowee. 6 Na Fili-
stifo tee osebɔ mo, wɔkae sɛ: Hebrifo
nsram osebɔ kɛse yi ase ne dɛn? Na
wɔtee sɛ Awurade adaka no aba nsra
no mu. 7 Ɛnna Filistifo no suroe, na
wose: Onyankopɔn aba nsra no mu.
Na wɔkae sɛ: Boe, yennue! Na ɛmmae
sɛɛ pɛn. 8 Boe, yennue! Hena na
obeyi yɛn afi anyame atumfo yi nsam?
Eyinom ne anyame a wɔde haw nyinaa
haw Misraim sare so no. 9 Mo Filisti-
fo, monhyɛ mo ho den, na monyɛ mmari-
ma, na moansom Hebrifo sɛnea wɔsom
mo no; enti monyɛ mmarima na monko.
10 Na Filistifo no koe, na Israel dii
nkogu, na wɔn nyinaa guanguan kokɔɔ
wɔn ntamadan mu; na ɛyɛɛ okunkɛse sɛ,
na Israel mu nnipa a wɔnam anammɔn
mu peduasa totɔe. 11 Na Onyanko-
pɔn adaka no, wɔfae, na Eli mma baanu
no, Hofni ne Pinehas nso totɔe.
12 Na Benyaminni bi fi mpasua no so
tutuu mmirika baa Silo da no ara, na
n'atade asunsuane, na dɔte gu n'atifi.
13 Na odui no, na hwɛ, Eli te agua
so kwankyɛn rehwɛ kwan; na Onya-
nkopɔn adaka no nti ná ne bo ntɔ ne yam.
Na ɔbarima no bae bɛkae, na kurow mũ
no nyinaa sui. 14 Na Eli tee osũ no,
ɔkae sɛ: Hooyɛ gyegyeegye yi ase ne
dɛn? Na ɔbarima no yɛɛ ntɛm bɛka
kyerɛɛ Eli. 15 Nso na Eli adi mfe
aduakron awotwe, na n'ani so ayɛ
wusiwusi, na onhu ade yiye. 16 Na
ɔbarima no ka kyerɛɛ Eli sɛ: Mene nea
ofi mpasua so mebae no. Ɛnnɛ na mifi
mpasua no so miguanee. Na ose:
Asɛm no te dɛn, me ba? 17 Na ɔbɔfo

13 1 Sa 2, 27-36. 18 2 Sa 15, 26. — 1 Yos 15, 53. 3 1 Sa 14, 18. 4 2 Sa 6, 2.
9 Ate 13, 1. 15 1 Sa 3, 2.

no buae sɛ: Israel agu Filistifo anim, na
wɔakum ɔman no mu nnipa pii nso, na
wo mma baanu no, Hofni ne Pinehas
nso atotɔ, na Onyankopɔn adaka no,
wɔafa. 18 Na ɔbɔɔ Onyankopɔn adaka
no din no, ofi n'agua so tew faa n'akyi
hwee ɔpon kɛse no ho, na ne kɔn mu
bui, na owui, efisɛ ɔyɛ akwakoraa na ɔyɛ
duru. Na wabu Israel atɛn mfe adua-
nan.
19 Na ne sew, Pinehas yere, anyi-
nsɛn na n'awo reyɛ adu. Na ɔtee asɛm
no sɛ wɔafa Onyankopɔn adaka, na
n'ase ne ne kunu awuwu no, ɔkotow
woe, na n'awoko yaw kitaa no. 20 Na
ɔregyaa mu no, mmea a wogyinagyina
ne nkyɛn no ka kyerɛɛ no sɛ: Nsuro, na
ɔbarima na woawo yi. Nanso wammua,
na wammu. 21 Na ɔtoo abofra no din
Ikabod [ase ne: Anuonyam wɔ he?],
se: Ɔfa a wɔafa Onyankopɔn adaka
no ne n'ase ne ne kunu nti, anuonyam
afi Israel kɔ. 22 Enti na ose: Anuo-
nyam apa afi Israel, efisɛ wɔafa Onya-
nkopɔn adaka no.

## Ti 5

*Onyankopɔn adaka no si Dagon fi*

Na Filistifo no faa Onyankopɔn ada-
ka no, na wɔde fi Eben-Eser kɔɔ
Asdod. 2 Na Filistifo no de Onya-
nkopɔn adaka no kɔɔ Dagon fi, na wɔde
kosii Dagon nkyɛn. 3 Na ade kyee a
Asdodfo sɔree anɔpatutu no, na hwɛ,
Dagon ahwe ase a n'anim butuw fam,
Awurade adaka no anim. Na wɔmaa
Dagon so de no sii ne sibea. 4 Na ade
kyee a wɔsɔree anɔpatutu no, na hwɛ,
Dagon ahwe ase a n'anim butuw fam,
Awurade adaka no anim, na Dagon ti ne
ne nsa abien abubu gugu apongua ase
de no so, na Dagon kuntunsin nko na
aka. 5 Enti Dagon asɔfo ne wɔn a
wɔba Dagon fi nyinaa ntia apongua ase
de no so wɔ Asdod de besi nnɛ.
6 Na Awurade nsa yɛɛ duru Asdodfo
so, na ɔsɛee wɔn, na ɔde mpobia hon-
hon wɔn, Asdod ne ɛho nkurowa. 7 Na
Asdod mmarima hui sɛ ɛte saa no,
wɔkae sɛ: Mommma Israel Nyankopɔn
adaka no nntra yɛn nkyɛn, efisɛ ne nsa
yɛ yɛn ne yɛn nyame Dagon so den papa.
8 Na wɔsoma kohyiahyiaa Filistifo
asafohene nyinaa baa wɔn nkyɛn kae
sɛ: Dɛn na yɛnyɛ Israel Nyankopɔn
adaka no? Na wose: Wɔnsoa Israel
Nyankopɔn adaka no nkɔ Gat. Na
wɔsoaa Israel Nyankopɔn adaka no
kɔɔ hɔ. 9 Na wɔsoa kɔe no, Awurade
nsa baa kurow no so, wibɔ kɛse pa, na
ɔbobɔɔ kurow no mufo nketewa ne
akɛse nyinaa, na mpobia sisii wɔn. 10
Na wɔma wɔde Onyankopɔn adaka no
kɔɔ Ekron. Na wɔde Onyankopɔn
adaka no duu Ekron no, Ekronfo no
teɛɛm sɛ: Wɔde Israel Nyankopɔn
adaka no aba yɛn nkyɛn de rebekum yɛn
ne yɛn man! 11 Na wɔsoma kohyia-
hyiaa Filistifo asafohene nyinaa boaa
ano, na wɔkae sɛ: Momma wɔmfa Israel
Nyankopɔn adaka no nsan nkɔ ne
sibere, na ankunkum yɛn ne yɛn man.
Na owu anikrakra baa kurow no mu
nyinaa, na Onyankopɔn nsa yɛɛ duru pa
ara wɔ hɔ. 12 Na nnipa a wɔanwuwu
no, mpobia sisii wɔn, na kurow no sũ
sɔre kɔɔ ɔsoro.

## Ti 6

*Wɔde Onyankopɔn adaka no san brɛ Israelfo*

Na Awurade adaka no dii Filistifo
asase so asram ason. 2 Ɛnna Filistifo
frɛfrɛɛ asɔfo ne akɔmfo sɛ: Yɛnyɛ Awu-
rade adaka yi dɛn? Monkyerɛ yɛn de-
kode a yɛmfa nka ho nkɔ ne sibere. 3
Na wɔkae sɛ: Sɛ morema wɔde Israel
Nyankopɔn adaka no akɔ a, mommma
wɔmmfa no hunu nnkɔ, na mmom mo-
mfa asodi afɔre nka ho nkɔ. Ɛno
ansa na wɔbɛsa mo yare, na mubehu nea
enti a ne nsa mfi mo so yi. 4 Na wɔkae
sɛ: Asodi afɔre bɛn na yɛmfa mma?
Na wose: Momfa sika na wɔnyɛ no sɛ
mpobia anum ne sika nkura anum, sɛ-
nea Filistifo asafohene ano si, efisɛ
ɔhaw koro no ara na ɛwɔ mo nyinaa ne
mo asafohene so. 5 Enti monyɛ mo
mpobia no sɛso ne mo nkura a wɔsɛe mo
asase no sɛso, na momfa anuonyam
mma Israel Nyankopɔn: ebia ne nsa
bɛyɛ hare afi mo ne mo anyame ne mo
asase so. 6 Na ɛdɛn nti na moyɛ mo
koma dennen sɛ Misrifo ne Farao yɛɛ
wɔn koma dennen no? So ɛnyɛ sɛ ɔyɛɛ
wɔn ade wiei no ansa na wɔtoo wɔn
kwan ma wɔkɔe? 7 Na afei monyɛ
teaseɛnam foforo, na momfa anantwi-
bere abien a wɔma nufu a kondua nkɔɔ

---

20 Gen 35, 17. 21 Dwom 78, 61. — 2 Ate 16, 23. 6 Dwom 78, 66. —
4 Yos 13, 3. 6 Ex 8, 15; 12, 31.

wɔn so da, na momfa anantwi no nsesa
teaseɛnam no, na montetew wɔn mma
mfi wɔn ho nkɔ ofie; 8 na momfa
Awurade adaka no nsi teaseɛnam no
so, na momfa sika nnwinne a mode
rekɔyɛ asodi afɔre ama no no ngu ada-
kawa mu mfa nsi nkyɛn, na munnya no
kwan na ɛnkɔ. 9 Na monhwɛ: sɛ ɛfa
n'ankasa ne hye so kwan foro kɔ
Bet-Semes a, ɛnde na ɔno na ɔyɛ yɛn
bɔne kɛse yi; na sɛ anyɛ saa a, na yɛahu
sɛ ɛnyɛ ɔno na ne nsa haw yɛn, na asia-
ne bi na asiane yɛn.
10 Na nnipa no yɛɛ sa, na wɔfaa ana-
ntwi abien a wɔma nufu de wɔn sesaa
teaseɛnam no, na wɔtoo wɔn mma mu
ofie; 11 na wɔde Awurade adaka no
sii teaseɛnam no so, na wɔde adakawa
a sika nkura ne wɔn mpobia sɛso no wɔ
mu no kaa ho. 12 Na anantwi no faa
ɔkwan tẽe kɔɔ Bet-Semes kwan so;
wɔnam ɔtempɔn koro so, na wɔrekɔ
no na wɔde sũ, na wɔammãn ankɔ nifa
anaa benkum; na Filistifo asafohene
no dii wɔn akyi koduu Bet-Semes hye
so. 13 Nso ná Bet-Semesfo retwa wɔn
awi obon bi mu; na wɔmomaa wɔn ani
so huu adaka no, na ne hu no yɛɛ wɔn
anigye. 14 Na teaseɛnam no duu Bet-
Semesni Yosua afuw mu na egyinaa
hɔ; nso ɔbo kɛse bi wɔ hɔ; na wɔpaapaee
teaseɛnam no nnua, na wɔde anantwi
no bɔɔ ɔhyew afɔre maa Awurade. 15
Na Lewifo no yii Awurade adaka no ne
adakawa a ɛka ho a sika nnwinne
no wɔ mu no sisii ɔbo kɛse no so; na
Bet-Semesfo no bobɔɔ ɔhyew afɔre
na wokunkum okum afɔre da no ara maa
Awurade. 16 Na Filistifo asafohene
baanum no hui no, wɔsan kɔɔ Ekron
da no ara.
17 Na eyinom ne sika mpobia a Fili-
stifo de yɛɛ asodi afɔre de brɛɛ Awu-
rade no: Asdod de biako, Gasa de bia-
ko, Askelon de biako, Gat de biako,
Ekron de biako; 18 ne sika nkura no,
sɛnea Filistifo nkurow a ɛyɛ asafohene
baanum no de ano si no, efi nkurow a
wɔatoto ho afasu so de kosi petee mu
nkuraa so. Na adanse ne ɔbo kɛse a
wɔde Awurade adaka no sii so no, na
ɛwɔ Bet-Semesni Yosua afuw mu bedu
nnɛ da yi.
19 Na okum Bet-Semesfo no mu bi
sɛ wɔahwɛ Awurade adaka no mu, na
okum ɔman no mu nnipa aduɔson ne
nnipa ɔpeduonum. Na ɔman no dii
nkɔmmɔ sɛ Awurade de okum kɛse
akum ɔman no mu bi. 20 Na Bet-
Semesfo no kae sɛ: Hena na obetumi
agyina Awurade, Oɲyankopɔn kron-
kronni yi anim, na hena nkyɛn na omfi
yɛn nkyɛn nkɔ? 21 Na wɔsomaa abɔfo
kɔɔ Kiriat-Yearimfo nkyɛn sɛ: Filistifo
de Awurade adaka no aba na mommɛfa
nkɔ mo nkyɛn.

## Ti 7

Na Kiriat-Yearimfo bae bɛfaa Awu-
rade adaka no de foro kɔɔ Abinadab fi,
koko no so, na wodwiraa ne ba Eleasar
sɛ ɔnhwɛ Awurade adaka no so.

*Israelfo ahonu wɔ Mispa*

2 Na adaka no baa Kiriat-Yearim no,
ɛkyɛe wɔ hɔ; edii mfirihyia aduonu. Na
Israel fi nyinaa dii nkɔmmɔ hwehwɛɛ
Awurade akyi kwan.
3 Na Samuel ka kyerɛɛ Israel fi
nyinaa sɛ: Sɛ mode mo koma nyinaa
resan aba Awurade nkyɛn a, munyi
ananafo anyame ne Astarot no mfi mo
mu, na munsiesie mo koma mma
Awurade, na monsom no nko, na obeyi
mo Filistifo nsam. 4 Ɛnna Israelfo no
yii Baalim ne Astarot, na wɔsom Awu-
rade nko.
5 Na Samuel kae sɛ: Munhyia Israel
nyinaa mmra Mispa, na memmɔ Awu-
rade mpae memma mo. 6 Na wobe-
hyiae wɔ Mispa, na wɔsaw nsu hwie
guu Awurade anim, na wodii abuada
da no, na wɔkae hɔ sɛ: Yɛayɛ Awurade
bɔne. Na Samuel buu Israelfo atɛn
Mispa.
7 Na Filistifo tee sɛ Israelfo ako-
hyia Mispa no, Filistifo asafohene foro
baa Israel so. Na Israelfo tee no,
wosuroo Filistifo no. 8 Na Israelfo no
ka kyerɛɛ Samuel sɛ: Nnyae osũ a
woresu afrɛ Awurade yɛn Nyankopɔn
ama yɛn no, na onnye yɛn Filistifo
nsam. 9 Na Samuel faa oguanten ba a
onum de no bɔɔ ɔhyew afɔre mũ maa
Awurade; na Samuel sũ frɛɛ Awurade
maa Israel, na Awurade gyee no so.
10 Na Samuel rebɔ ɔhyew afɔre no,
Filistifo no twiw bɛnee sɛ wɔne Israel
rebɛko, na Awurade paapaee aprannaa

---

**19** Num 4, 20; 2 Sa 6, 6–7. — **2** 1 Be 13, 6. **3** Gen 35, 2; Yos 24, 23.
**4** Ate 10, 6, 16. **5** 1 Sa 10, 17; Ate 11, 11; 20, 1. **8** 1 Sa 12, 23.

akɛse guu Filistifo no so da no, na ɔkaa
wɔn gui ma wɔtotɔe Israel anim. 11
Na Israel mmarima fii adi fii Mispa
kɔtaa Filistifo no, na wokunkum wɔn
ara kosii Bet-Kar ase.
12 Ɛnna Samuel faa ɔbo biako de sii
Mispa ne Sen ntam, na ɔtoo no din
Eben-Eser [ase ne: Ɔboa bo] kae sɛ:
Ɛha na Awurade aboa yɛn abesi.
13 Na wɔbrɛɛ Filistifo no ase, na wɔa-
nkɔ so amma Israel hye mu bio; na Awu-
rade nsa daa Filistifo so Samuel nna
nyinaa mu. 14 Na wɔdan nkurow a
Filistifo agye Israel nsam no maa Is-
rael, efi Ekron kosi Gat, na ɛho nsase
nso, Israel gyee Filistifo nsam. Na
asomdwoe baa Israelfo ne Amorifo
ntam.

*Samuel yɛ ɔtemmufo nso*

15 Na Samuel buu Israel atɛn ne
nkwa nna nyinaa. 16 Na afe biara afe
okyini kɔ Bet-El ne Gilgal ne Mispa, na
obu Israel nyinaa atɛn nkurow yi nyi-
naa mu. 17 Na ɔsan ba Rama, na ɛhɔ
na ne fi wɔ; na obu Israel atɛn hɔ, na
osii afɔremuka wɔ hɔ maa Awurade.

## Ti 8

Na Samuel bɔɔ akora no, ɔde ne mma
sisii Israel so atemmufo. 2 Nso n'a-
bakan din de Yoel, na nea ɔka ho no de
Abiya; wɔyɛɛ atemmufo Beer-Seba. 3
Na ne mma amfa n'akwan so, na
wɔmãn kodii mfaso akyi, na wogyigyee
adanmude, na wobubuu ntɛnkyew.

*Israelfo hwehwɛ ɔhene*

4 Ɛnna Israel mpanyin nyinaa hyiae
baa Samuel nkyɛn Rama 5 bɛka kye-
rɛɛ no sɛ: Hwɛ, woabɔ akora, na wo mma
mfa w'akwan so. Afei si ɔhene ma
yɛn na ommu yɛn atɛn sɛ amanaman
nyinaa. 6 Na asɛm no ansɔ Samuel
ani sɛ wɔkae sɛ: Ma yɛn ɔhene na ommu
yɛn atɛn no. Na Samuel bɔɔ Awurade
mpae. 7 Na Awurade ka kyerɛɛ Sa-
muel sɛ: Tie nea ɔman no se ne nea wɔka
kyerɛ wo no nyinaa, efisɛ ɛnyɛ wo na
wɔapa wo, na me na wɔapa me, sɛ
minnni wɔn so hene. 8 Wɔn nneyɛe a
wɔayɛ nyinaa fi da a miyii wɔn Misraim
mebae de abedu nnɛ yi de agyaw me
akɔsom anyame foforo no, saa ara na
wɔreyɛ wo nso yi. 9 Enti tie wɔn; na
kasa kyerɛ wɔn, kyerɛ wɔn ɔhene a
obedi wɔn so no atemmude.
10 Na Samuel kaa Awurade nsɛm no
nyinaa kyerɛɛ ɔman no a wobisaa no hɔ
ɔhene no. 11 Na ɔkae sɛ: Eyi ne ɔhene
a obedi mo so no atemmude: ɔbɛfa mo
mmabarima de wɔn akɔ ne nteaseɛnam
ne n'apɔnkɔsotefo mu, na wama wɔatu
ne nteaseɛnam anim mmirika, 12 na
ɔde wɔn asisi mpem so asafohene ne
aduonum so asafohene afa, na wama
wɔadɔw n'asase na wɔatwa ne nnɔbae,
na wɔayɛ n'akode ne ne nteaseɛnam ho
ade. 13 Na ɔbɛfa mo mmabea ayɛ adu-
frafo ne soodofo ne abodootofo. 14 Na
ɔbɛfa mo mfuw ne mo bobe nturo mu
nea eye de ama ne nkoa. 15 Na obegye
mo awifuw ne bobe nturo aba mu nto-
toso du du de ama ne gyaasefo ne ne
nkoa. 16 Na ɔbɛfa mo nkoa ne mo
mfenaa ne mo mmerante pa ne mo
mfurum de ayɛ n'adwuma. 17 Obegye
mo nguan mu ntotoso du du. Na
mobɛyɛ no nkoa. 18 Na da no mo hene
a moayi no adi mo so no nti mubesu
afrɛ, nanso Awurade remmua mo da no.
19 Na ɔman no ampene sɛ wotie
Samuel, na wɔkae sɛ: Dabi, na ɔhene
ara na onni yɛn so, 20 na yɛn nso nyɛ
sɛ amanaman nyinaa, na yɛn hene no
mmu yɛn atɛn, na omfi adi nni yɛn anim
nni ako mma yɛn. 21 Na Samuel tee
ɔman no nsɛm nyinaa no, ɔka guu Awu-
rade asom. 22 Na Awurade ka kyerɛɛ
Samuel sɛ: Tie wɔn, na si ɔhene ma
wɔn. Na Samuel ka kyerɛɛ Israelfo
nyinaa sɛ: Monkɔ mo nkurow mu.

## Ti 9

*Awurade paw Saul*

Nso Benyaminni bi wɔ hɔ a ne din de
Kis a ɔyɛ Benyamin aseni, Afia ba
Bekorat ba Seror ba Abiel ba, ɔbarima a
otumi. 2 Na ɔwɔ ɔbabarima bi a ne
din de Saul, aberante a oye na ne ho yɛ
fɛ, na Israelfo mu biara nsen no ahoɔfɛ.
Efi ne mmati rekɔ no, ɔware sen obiara,
ɔman no mu.
3 Na Saul n'agya Kis mfurum yerae.
Na Kis ka kyerɛɛ ne ba Saul sɛ: Fa
mmerante no mu biako ka wo ho, na sɔre
kɔhwehwɛ mfurum no. 4 Na wɔkɔ-
faa Efraim bepɔw so, na wɔfaa Salisa

**2** 1 Be 6, 28. **3** Deut 16, 19. **4** 1 Sa 7, 17. **5** Deut 17, 14; Hos 13, 10; Aso 13, 21.
**22** 1 Sa 8, 7, 9. — **4** Yoh 3, 23.

asase so, nanso wɔanhu wɔn; na wɔfaa
Saalim asase so, nanso na wonni hɔ;
na wɔfaa Benyamin asase so, nanso
wɔanhu wɔn.
5 Na woduu Suf asase so no, Saul ka
kyerɛɛ abofra a ɔka ne ho no sɛ: Bra ma
yɛnsan nkɔ, na m'agya annyae mfurum
no de ammedi yɛn ho dadwen. 6 Na
ɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, Onyankopɔn
nipa bi wɔ kurow yi mu, na ɔyɛ onipa a
n'anim yɛ nyam, nea ɔka nyinaa ba mu;
ma yɛnkɔ hɔ, ebia ɔbɛka yɛn ɔkwan a
yɛrekɔ yi ho asɛm bi. 7 Na Saul ka
kyerɛɛ n'abofra no sɛ: Hwɛ, yɛkɔ a, dɛn
na yɛde bɛkɔ akɔma ɔbarima no? Na
abodoo asa yɛn ade mu, na ayɛyɛde bi
nni hɔ a yɛde rekɔma Onyankopɔn nipa
no; dɛn na yɛwɔ? 8 Na abofra no buaa
Saul bio sɛ: Hwɛ, mikura dwetɛ dwetɛ-
bona abupɛn anan mu biako, na mede
mɛma Onyankopɔn nipa no, na wakyerɛ
yɛn yɛn kwan. 9 Kan no, Israel, sɛ obi
rekobisa Onyankopɔn hɔ ade a, ɔka sɛ:
Mommra mma yɛnkɔ ɔdehufo no nkyɛn;
na nea nnɛ wɔfrɛ no odiyifo no, kan
no wɔfrɛ no ɔdehufo. 10 Ɛnna Saul ka
kyerɛɛ n'abofra no sɛ: Ɔsɛmpa, bra ma
yɛnkɔ. Na wɔkɔɔ kurow a Onya-
nkopɔn nipa no wɔ mu no mu.
11 Na wɔreforo kurow no aforoee no,
wohuu mmabaa a wɔrefi abɛsaw nsu.
Na wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɔdehufo no wɔ
hɔ anaa? 12 Na wobuaa wɔn sɛ: Ɔwɔ
hɔ, hwɛ, ɔwɔ w'anim ha yi ara; yɛ ntɛm,
na ɛnnɛ waba kurow no mu, na ɔman no
bɔ afɔre nnɛ, sorɔnsorɔnbea hɔ. 13
Mudu kurow no mu ara pɛ a, mubehu no
ansa na wakɔ sorɔnsorɔnbea hɔ akodidi;
efisɛ ɔman no nnidi kosi sɛ ɔbɛba: na
ɔno na ohyira afɔre no so ansa na wɔn a
wɔahyia wɔn no adidi. Enti momforo
nkɔ, na ɛnnɛ ara na mubehu no. 14 Na
wɔforo kɔɔ kurow no mu. Woduu
kurow no mu no, na hwɛ, Samuel refi adi
abehyia wɔn aforo akɔ sorɔnsorɔnbea
hɔ.
15 Nso na Awurade ayi Samuel asi-
tiw da koro ansa na Saul reba sɛ: 16
Ɔkyena sesɛbere mɛsoma ɔbarima bi
afi Benyamin asase so aba wo nkyɛn,
na sra no ngo si no me man Israel so
panyin, na onnye me man mfi Filistifo
nsam; na mahwɛ me man, efisɛ wɔn sũ
adu me nkyɛn. 17 Na Samuel huu
Saul no, Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ,
onipa a misee wo sɛ obedi me man so
no ni. 18 Na Saul twiw bɛn Samuel
kurow pon no ano kae sɛ: Mesrɛ wo,
kyerɛ me nea ɔdehufo no fi wɔ. 19 Na
Samuel buaa Saul sɛ: Mene ɔdehufo
no. Foro di m'anim kɔ sorɔnsorɔnbea
hɔ, na mo ne me bedidi nnɛ, na ade kye
a, magya mo kwan; na mɛka wo nea
ɛwɔ wo komam nyinaa. 20 Na wo mfu-
rum a wɔyerae nnɛ nnansa no de, mfa
w'adwene nto so, na wɔahu wɔn. Na
hena na Israel aboɔdenne nyinaa wɔ
no? So ɛnyɛ wo ne w'agya fi nyinaa
de anaa? 21 Na Saul buae sɛ: Me de,
meyɛ Benyaminni, na Israel mmusua-
kuw mu ketewa no mu na mifi, na
m'abusua ne Benyamin abusuakuw mu
mmusua nyinaa mu ketewa. Na ɛdɛn
nti na woka saa asɛm yi kyerɛ me?
22 Na Samuel faa Saul ne n'abofra
no, na ɔde wɔn kɔɔ adidii, na ɔmaa wɔn
atrae wɔn a wɔahyia wɔn no ti. Wɔ-
bɛyɛ sɛ nnipa aduasa. 23 Na Samuel
ka kyerɛɛ osoodoni no sɛ: Fa nankum a
misee wo sɛ fa sie no bra. 24 Na
osoodoni no kɔfaa ɔsrɛ ne nea ɛwɔ ho
no de besii Saul anim; na Samuel kae
sɛ: Hwɛ, nea wɔagyaw ni; fa si w'anim
di, efisɛ wɔde asie ama wo asie bere a
mise mahyia ɔman no.
Na Saul ne Samuel didii da no. 25
Na wofii sorɔnsorɔnbea hɔ sian baa
kurow no mu, na ɔne Saul kasae ɔdan
atifi. 26 Na wɔsɔree nhema; na ade
rekye no, Samuel frɛɛ Saul ɔdan atifi
sɛ: Sɔre na minnya wo kwan. Na Saul
sɔree, na wɔn baanu no, ɔno ne Samuel,
fii adi.
27 Wosian koduu kurotia no, Samuel
ka kyerɛɛ Saul sɛ: Ka kyerɛ aberante
no na ɔmmɛsen nni yɛn anim nkɔ, na
ɔsen kɔe; na wo de, gyina hɔ afei na
memma wonte Onyankopɔn asɛm.

## Ti 10

*Samuel sra Saul ngo si no hene*

Ɛnna Samuel faa ngo toa hwie guu
n'atifi, na ofew n'ano kae sɛ: Awurade
asra wo asi n'agyapade so panyin.
2 Wufi me nkyɛn nnɛ rekɔ yi, wobɛto
mmarima baanu wɔ Selsa, Rahel da so,
Benyamin hye so, na wɔbɛka akyerɛ wo
sɛ: Mfurum a wokɔhwehwɛɛ wɔn no,
wɔahu wɔn, na hwɛ, w'agya agyae mfu-

5 1 Sa 10, 2. 9 2 Ah 17, 13; 1 Be 9, 22; Num 24, 3. 21 1 Sa 15, 17. —
2 Gen 35, 19.

rum no ho dwen, na mo so na ne da-
dwen abesi sε: Menyε me ba yi ho dεn?
3 Na wufi hɔ kɔ w'anim, na wudu Tabor
dupɔn no ho a, mmarima baasa a wɔre-
kɔ Onyankopɔn nkyεn Bet-El behyia
wo hɔ, obiako so mmirekyiwa abiεsa, na
obiako so abodoo asebɔw abiεsa, na
obiako so bobesa kotoku ma. 4 Na
wobekyia wo, na wɔama wo abodoo
abiεsa na woagye wɔn nsam. 5 Εno
akyi no, wubedu Onyankopɔn koko no
ho wɔ nea Filistifo bansifo wɔ no; na
sε wudu kurow no mu hɔ a, wubehyia
adiyifo asafo a wɔresian afi sorɔnso-
rɔnbea hɔ, na bεnta sanku ne mpintin
ne mmεn ne asanku di wɔn anim,
na wɔrehyε nkɔm. 6 Na Awurade
honhom besi wo so, na wo ne wɔn ahyε
nkɔm, na woadan ayε onipa foforo. 7
Na sε nsεnkyerεnne yi ba mu ma wo a,
yε nea wo nsa bεsõ so fa, na Onyanko-
pɔn di w'akyi. 8 Na di m'anim sian kɔ
Gilgal, na hwε, me nso meresian maba
wo nkyεn mabεbɔ ɔhyew afɔre ne aso-
mdwoe afɔre. Tra hɔ twεn nnanson kosi
sε mεba wo nkyεn mabεkyerε wo nea yε.
9 Na ɔdan ne ho sε ɔrefi Samuel
nkyεn akɔ no, Onyankopɔn maa no
koma foforo; na nsεnkyerεnne yi nyinaa
baa mu da no ara. 10 Na woduu koko
no so hɔ no, hwε, adiyifo asafo behyiaa
no, na Onyankopɔn honhom besii no so,
na ɔhyεε nkɔm wɔ wɔn mu. 11 Na wɔn
a wonim no kan no nyinaa huu no sε
ɔrehyε nkɔm adiyifo mu no, nkurɔfo no
sisee wɔn ho wɔn ho sε: Dεn ne nea ayε
Kis ba no yi? So Saul nso fra adiyifo
no mu anaa? 12 Na obi a ofi hɔnom
buae sε: Na wɔn agya ne hena? Enti
εdan abebusεm sε: So Saul nso fra adi-
yifo no mu anaa? 13 Na owiee nkɔm-
hyε no, ɔbaa sorɔnsorɔnbea hɔ.
14 Na Saul n'agya ne nua ka kyerεε
no ne abofra no sε: Εhe na mokɔe? Na
ose: Yεkɔhwehwεε mfurum no, na
yehui sε wonni hɔ no, yεkɔɔ Samuel
nkyεn. 15 Na Saul n'agya ne nua no
kae sε: Ka me nea Samuel ka kyerεε
mo no ε! 16 Na Saul ka kyerεε n'agya
ne nua no sε: Ɔkaa no pefee kyerεε yεn
sε wɔahu mfurum no. Na ahenni no ho
asεm a Samuel kae no de, wanka
ankyerε no.
17 Na Samuel hyiaa ɔman no baa
Awurade nkyεn Mispa. 18 Na ɔka
kyerεε Israelfo no sε: Sε Awurade Is-
rael Nyankopɔn se ni: Me na miyii Is-
rael Misraim mebae, na migyee mo
Misraim nsam ne ahenni a εhyεε mo so
nyinaa nsam; 19 nanso εnnε moapa mo
Nyankopɔn a ɔno na ogye mo mo amane
ne mo ahohia nyinaa mu no, na muse no
sε: Dabi, na si yεn so hene. Na afei
mummegyina Awurade anim sε mo
mmusuakuw ne mo mpem dodow te.
20 Na Samuel maa Israel mmusua-
kuw nyinaa twiw bεnee, na εbɔɔ
Benyamin abusuakuw. 21 Na ɔmaa
Benyamin abusuakuw no twiw bεnee,
sε ne mmusua no te: na εbɔɔ Matri abu-
sua, na εbɔɔ Kis ba Saul. Nanso
wɔhwehwεε no no, wɔanhu no. 22 Na
wokobisaa Awurade bio sε: So onipa
no benya aba anaa? Na Awurade se:
Hwε, wakohintaw nneεma no mu. 23
Na wotutuu mmirika kɔfaa no fii hɔ.
Na obegyinaa ɔman no mu no, na ɔware
sen ɔman no nyinaa fi ne mmati so kɔ
soro. 24 Na Samuel ka kyerεε ɔman
no nyinaa sε: Monhwε nea Awurade
apaw no, na obiara nte sε ɔno, ɔman
yi nyinaa mu. Na ɔman no nyinaa
bɔɔ ose sε: Ɔhene tiri nkwa!
25 Εnna Samuel kaa ahenni no ho
nhyehyεe kyerεε ɔman no, na ɔkyerεw
hyεε nhoma mu de too Awurade anim.
Na Samuel gyaa ɔman no nyinaa kwan
ma wɔkokɔɔ wɔn afi. 26 Na Saul nso
kɔɔ ne fi Gibea, na dɔm no mu binom a
Onyankopɔn aka wɔn koma no ne no
kɔe. 27 Na mmahuhufo bi kae sε: Oyi
bεyε dεn na wagye yεn? Na wobuu no
animtiaa, na wɔamfa ayεyεde ammrε no.
Na nso ɔyεe sε nea ɔnte.

## Ti 11

*Saul di Amonfo so nkonim*

Na Amonni Nahas foro bae bεbɔɔ
Yabes-Gilead so nsra. Na Yabes
mmarima nyinaa ka kyerεε Nahas sε:
Wo ne yεn mpam na yεnson wo. 2 Na
Amonni Nahas no ka kyerεε wɔn sε:
Ansa na me ne mo bεpam no, gye sε
mitutu mo aniwa nifa nyinaa na mede
mayε ahohora mato Israel nyinaa so.
3 Na Yabes mpanyin no ka kyerεε no sε:
Ma yεn nnanson, na yεnsomasoma abɔfo
nkɔ Israel ahye nyinaa so, na sε obi nni
hɔ a obegye yεn a, yεafi adi aba wo nkyεn.

6 1 Sa 10, 10. 8 1 Sa 13, 8. 10 1 Sa 19, 20–24. 19 1 Sa 8, 7.
20 1 Sa 14, 41–42; Yos 7, 16. 24 1 Ah 1, 25. 25 1 Sa 8, 11; Deut 17, 14–20.
27 1 Sa 11, 12. — 1 1 Sa 31, 11. 2 Yer 39, 7.

4 Ɛnna abɔfo no baa Gibea-Saul
bɛkaa asɛm no ɔman no asom; na ɔman
no nyinaa momaa wɔn nne so susui.
5 Na hwɛ, Saul di anantwi akyi fi
afuw mu reba; na Saul kae sɛ: Dɛn na
ɛyɛ ɔman yi na wɔresu yi? Na wɔkaa
Yabesfo nsɛm no kyerɛɛ no. 6 Na Saul
tee nsɛm yi no, Awurade honhom sii
no so, na ne bo fuwii kɛse. 7 Na ɔfaa
anantwi mpamho twitwaa wɔn asin-
asin de hyehyɛɛ abɔfo no nsam soma ma
wɔkɔɔ Israel asase nyinaa so kɔkae sɛ:
Obiara a wamfi adi ammedi Saul ne
Samuel akyi no, sɛ wɔbɛyɛ n'anantwi ni.
Ɛnna Awurade ho hu tɔɔ ɔman no so, na
wofi bae sɛ onipa biako. 8 Na ɔkan wɔn
Besek, na Israelfo no ano si ɔpehasa, na
Yuda mmarima si ɔpeduasa. 9 Na
wɔka kyerɛɛ abɔfo a wɔbae no sɛ: Sɛ
monkɔka nkyerɛ Yabes-Gileadfo no ni:
Ɔkyena a owia mu reyɛ den no, mube-
nya ogye. Na abɔfo no ba bɛka kyerɛɛ
Yabesfo no, wɔn ani gyei. 10 Na
Yabesfo no kae sɛ: Ɔkyena yebefi adi
aba mo nkyɛn, na moayɛ yɛn sɛ eye mo
ani so nyinaa. 11 Na ade kyee no, Saul
buu ɔman no mu asafokuw abiɛsa na
wɔkɔɔ nsra no mu anɔpa dasu mu, na
wokunkum Amon koduu awia ketee;
na wɔn a ɛkae no bɔ petee a anka wɔn
mu baanu po wɔ faako.
12 Ɛnna ɔman no ka kyerɛɛ Samuel
sɛ: Hena na ɔkae sɛ: Saul na ɔrebedi
yɛn so hene yi, no? Fa nnipa no bra ma
yenkum wɔn. 13 Na Saul kae sɛ:
Wonnkum obiara nnɛ da yi, efisɛ ɛnnɛ
Awurade ayɛ nkwagyede Israel mu.
14 Na Samuel ka kyerɛɛ ɔman no sɛ:
Mommra mma yɛnkɔ Gilgal, na yɛ-
nkɔyɛ ahenni no foforo wɔ hɔ. 15 Na
ɔman no nyinaa kɔɔ Gilgal, na wokosii
Saul hene Awurade anim wɔ Gilgal;
na wɔbobɔɔ asomdwoe afɔre Awurade
anim wɔ hɔ. Na Saul ne Israel
mmarima nyinaa ani gyee hɔ sɛ biribi.

## Ti 12

*Samuel yi ɔman no ntɛn*

Na Samuel ka kyerɛɛ Israel nyinaa
sɛ: Hwɛ, matie mo, sɛnea moka kyerɛɛ
me no nyinaa, na masi mo so hene. 2
Na afei, hwɛ, ɔhene no na odi mo anim
yi. Na me de, mabɔ akora na mafuw
dwen, na me mma nso, hwɛ, wɔne mo
na ɛwɔ hɔ; na me de, mifi me mmofraase
na manantew mo anim mabedu nnɛ da
yi. 3 Hwɛ, mini, munni me adanse,
Awurade nè nea wasra no yi anim: Hena
nantwi na mafa? Na hena afurum na
mafa? Na hena na mahyɛ no so? Na
hena na madi no amim? Anaa hena hɔ
na magye adanmude na mede mamua
m'ani mama no? Na mennan memma
mo. 4 Na wose: Wunnii yɛn amim na
wonhyɛɛ yɛn so na wunnyee obiara hɔ
biribi ɛ. 5 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Awu-
rade ne mo dansefo, na nea wasra no yi
ne ɔdansefo nnɛ, sɛ moanhu biribiara
me nsam. Na wɔkae sɛ: Ɔne dansefo.
6 Na Samuel ka kyerɛɛ ɔman no sɛ:
Awurade a oyii Mose ne Aaron na
ɔde mo agyanom fii Misraim asase so
bae no! 7 Na afei mummegyina ha,
na minyi mo ntɛn Awurade anim,
Awurade trenee a wayɛ ama mo ne
mo agyanom no nyinaa ho: 8 Sɛnea
Yakob kɔɔ Misraim na mo agya-
nom sũ frɛɛ Awurade, na Awurade
somaa Mose ne Aaron na woyii mo
agyanom fii Misraim ma wɔbɛtraa ha yi.
9 Na wɔn werɛ fii Awurade wɔn Nya-
nkopɔn, na ɔtɔn wɔn hyɛɛ Hasor sahene
Sisera nsa, ne Filistifo nsa, ne Moab
hene nsa, na wɔne wɔn bɛkoe. 10 Na
wosũ frɛɛ Awurade sɛ: Yɛayɛ bɔne sɛ
yɛagyaw Awurade akɔsom Baalim ne
Astarot, na afei yi yɛn yɛn atamfo nsam,
na yɛbɛsom wo. 11 Na Awurade so-
maa Yerubaal ne Bedan ne Yefta ne
Samuel, na oyii mo mo atamfo nsam
hyiae ma motraa ase dwoodwoo. 12
Na muhui sɛ Amonfo hene Nahas reba
mo so no, moka kyerɛɛ me sɛ: Dabi, na
ɔhene mmedi yɛn so, bere a Awurade
mo Nyankopɔn ne mo hene. 13 Na
afei, hwɛ, ɔhene a moapaw no a mosrɛɛ
no no ni; na hwɛ, Awurade asi mo so
hene. 14 Sɛ musuro Awurade na mo-
som no na mutie no, na moantew Awu-
rade anom asɛm atua a, ɛnde mo ne
ɔhene a odi mo so no nyinaa bedi
Awurade mo Nyankopɔn akyi. 15 Na
sɛ moantie Awurade na motew Awu-
rade anom asɛm atua a, ɛnde Awurade
nsa bɛda mo so sɛnea ɛdaa mo agyanom
so no. 16 Afei nso mummegyina ha
nhwɛ ade kɛse a Awurade rebɛyɛ mo
anim yi: 17 So ɛnyɛ awitwa bere ne
nnɛ? Mɛfrɛ Awurade na wama ɔpra-

6 Ate 14, 6. 7 Ate 19, 29. 12 1 Sa 10, 27. 13 1 Sa 14, 45. 14 1 Sa 10, 8. —
1 1 Sa 8, 7, 22; 11, 15. 3 Num 16, 15. 8 Ex 3, 7. 9 Ate 4, 2; 10, 7;
13, 1; 3, 12. 11 Ate 6, 14; 11, 29; 1 Sa 7, 3. 12 1 Sa 8, 19.

nnaa ne osu aba, na moahwɛ ahu sɛ mo
bɔne a moayɛ Awurade anim sɛ moa-
bisa ɔhene afa no sõ.
18 Ɛnna Samuel frɛɛ Awurade, na
Awurade maa ɔprannaa ne osu bae da
no. Na ɔman no nyinaa suroo Awu-
rade ne Samuel sɛ. 19 Na ɔman no
nyinaa ka kyerɛɛ Samuel sɛ: Bɔ Awu-
rade wo Nyankopɔn mpae ma wo nkoa,
na yɛanwu, efisɛ yɛde bɔne yi aka yɛn
bɔne nyinaa ho, sɛ yɛabisa ɔhene afa.
20 Na Samuel ka kyerɛɛ ɔman no sɛ:
Munnsuro; moayɛ bɔne yi nyinaa de,
nanso Awurade akyi na monnsan mmfi,
na momfa mo koma nyinaa nsom Awu-
rade. 21 Na mommmãn nnkodi ade
hunu a mfaso ne ogye nni ho no akyi, na
ɛyɛ ade hunu. 22 Na Awurade din
kɛse no nti ɔrempa ne man; na ɛsɔ
Awurade ani sɛ ɔde mo bɛyɛ ne man.
23 Me nso, ɛmpare me sɛ megyae mo
ho mpaebɔ de ayɛ Awurade bɔne; na
mɛkyerɛ mo ɔkwan pa a ɛteɛ no. 24
Osuro nko na munsuro Awurade, na
momfa mo koma nyinaa nsom no
nokware mu. Na monhwɛ ade kɛse a
wayɛ ama mo no. 25 Na sɛ bɔne ara
na mobɛyɛ a, ɛnde wɔbɛsesaw mo ne mo
hene nyinaa akɔ.

## Ti 13

*Filistifo so satu*

Saul bedii hene na wadi mfirihyia
[aduasa]. Na odii Israel so hene mfe
abien no, 2 ɔpaw Israel mu nnipa
mpensa fae. Na wɔn mu mpennu wɔ
Saul nkyɛn, Mikmas ne Bet-El bepɔw
so, na apem wɔ Yonatan nkyɛn Gibea-
Benyamin; na ɔman a aka no, ogyaa
wɔn kwan ma wɔkokɔɔ wɔn ntamadan
mu. 3 Na Yonatan kaa Filistifo ban-
sifo a wɔwɔ Geba no gui; na Filistifo
tee. Ɛnna Saul hyɛn torobɛnto asase
no nyinaa so sɛ: Momma Hebrifo nte!
4 Na Israel nyinaa tee sɛ Saul aka
Filistifo bansifo no agu, ne sɛ Israel
ama wɔn ho ayɛ Filistifo ahi. Na
wohyiahyiaa ɔman no boaa ano, Saul
nkyɛn wɔ Gilgal.
5 Na Filistifo boaboaa wɔn ho ano
sɛ wɔne Israel rebɛko: nteaseɛnam pe-
duasa ne apɔnkɔfo mpemnsia ne dɔm
a ne dodow te sɛ mpoano anhwea.
Na wɔforo bae bɛbɔɔ nsra Mikmas,
Bet-Awen apuei. 6 Na Israel mmari-
ma no hui sɛ ɛreden wɔn, efisɛ wɔhyɛɛ
ɔman no ahometew: na ɔman no
hintahintaw abodan ne mmena ne
abotan ne aboda ne mmura mu. 7 Na
Hebrifo no bi twaa Yordan kɔɔ Gad ne
Gilead asase so. Na Saul da so wɔ
Gilgal, na ɔman no nyinaa de ahopopo
dii n'akyi.

*Saul afɔrebɔ a ɛmfata*

8 Na ɔtwɛnee nnanson a ɛne bere a
Samuel hyɛe no; nanso Samuel amma
Gilgal, na ɔman no fii ne ho petee. 9
Ɛnna Saul kae sɛ: Momfa ɔhyew afɔ-
re ne asomdwoe afɔre no mmrɛ me. Na
ɔbɔɔ ɔhyew afɔre no. 10 Na hwɛ, owiee
ɔhyew afɔre no bɔ ara pɛ, na Samuel
bae; na Saul fii adi sɛ ɔrekohyia no
akyia no. 11 Ɛnna Samuel kae sɛ:
Ɛdɛn na woayɛ yi? Na Saul se: Mihui
sɛ ɔman no refi me ho apete, na wo nso
woamma bere a wohyɛe no, na Filistifo
aboa wɔn ho ano Mikmas, 12 ɛnna
mise: Afei Filistifo rebesian aba me so
wɔ Gilgal, nso minnya minyii Awurade
mpae ɛ, enti na mehyɛɛ me ho mebɔɔ
ɔhyew afɔre no. 13 Na Samuel ka
kyerɛɛ Saul sɛ: Woadi nkwaseasɛm,
woanni Awurade wo Nyankopɔn mma-
ra asɛm a ɔhyɛɛ wo no so. Na anka afei
na Awurade rebɛma w'ahenni atim
Israel so daa: 14 Na afei w'ahenni
rennyina. Awurade bɛhwehwɛ ne ko-
ma so barima afa, na Awurade asì no
ne man so hene, efisɛ woanni nea
Awurade hyɛɛ wo no so.
15 Na Samuel sɔre fii Gilgal kɔɔ
Gibea-Benyamin. Na Saul kan dɔm a
wɔne no wɔ hɔ no, mmarima bɛyɛ aha-
nsia. 16 Na Saul ne ne ba Yonatan ne
dɔm a wɔne wɔn wɔ hɔ no traa Gibea-
Benyamin, nso ná Filistifo abɔ nsra wɔ
Mikmas. 17 Na afowfo akuw abiɛsa fi
Filistifo nsram bae: asafokuw biako
tew faa Ofra kwan so kɔɔ Saul asase so;
18 na asafokuw biako tew faa Bet-Ho-
ron kwan so, na asafokuw biako nso
tew faa ɔhye a ɛkyerɛ Seboim bon no
kwan so kɔɔ sare so fam.
19 Nanso na ɔtomfo biara nni Israel
asase no so baabiara, efisɛ Filistifo kae
sɛ: Anyɛ saa a, Hebrifo bɛbɔ nkrante ne
mpeaw. 20 Na Israel nyinaa sian kɔ
Filistifo nkyɛn kɔsesew wɔn fɛtɛw

---

**21** Deut 32, 37–38. **22** Ex 19, 6. **23** 1 Sa 7, 8. **24** 2 Ah 17, 39. — **3** 1 Sa 14, 49. **8** 1 Sa 10, 8. **14** Aso 13, 22. **19** Ate 5, 8.

nnade ne wɔn nsɔw ne wɔn nkuma ne
wɔn fatu nnade;—21 na wogye fɛtɛw
nnade ne nsosɔw no biara ho "pim"
biako, na wɔsew nkuma anaa wosiesie
nnade a wɔde ka mmoa nso a, wogye
dwetɛbona abupɛn abiɛsa mu biako.
22 Na koda no, wɔanhu nkrante anaa
peaw dɔm a wɔne Saul ne Yonatan wɔ
hɔ no mu biara nsam gye Saul ne ne ba
Yonatan nsam na wohuu bi. 23 Na
Filistifo bansifo no fii adi kɔɔ Mikmas
afae.

## Ti 14

*Yonatan mmarimasɛm*

Na da bi Saul ba Yonatan ka kyerɛɛ
n'abofra a okura n'akode no sɛ: Bra
ma yɛnkɔ Filistifo bansifo a wɔwɔ nohɔ
no ho. Nanso wanka ankyerɛ n'agya.
2 Na Saul te Gibea kurotia, atẽa dua a
ɛwɔ Migron no ase, na dɔm a wɔne no
wɔ hɔ no bɛyɛ mmarima ahansia. 3 Na
Ahiya a ɔyɛ Awurade sɔfo Eli a ɔtraa
Silo no ba Pinehas ba Ikabod ne nua
Ahitub ba hyɛ asɔfotade no. Na ɔman
no nnim sɛ Yonatan kɔ. 4 Na afae a
Yonatan pɛ sɛ ɔfa mu kɔ Filistifo bansi-
fo no so no, ɔbotan a ano yɛ nnam wɔ
ɔfã ha na ɔbotan a ano yɛ nnam nso wɔ
ɔfã ha; biako din de Boses na biako din
de Sene. 5 Biako ano kyerɛ benkum
fam Mikmas ntentenso, na biako ano
kyerɛ nifa fam Geba ntentenso.
6 Na Yonatan ka kyerɛɛ aberante a
okura n'akode no sɛ: Bra ma yentwam
nkɔ momonotofo bansifo yi ho, ebia
Awurade bedi ama yɛn, na biribiara
nsiw Awurade kwan sɛ ɔde ade bebree
anaa ketewa begye nkwa. 7 Na n'ako-
dekurafo no ka kyerɛɛ no sɛ: Yɛ nea ɛwɔ
wo komam nyinaa; dan wo ho, hwɛ,
meka wo ho sɛ wo koma pɛ. 8 Ɛnna
Yonatan kae sɛ: Hwɛ, yɛrebetwam akɔ
nnipa no ho akoyi yɛn ho akyerɛ wɔn,
9 na sɛ wɔka kyerɛ yɛn sɛ: Munnyina
hɔ na yɛmmra mo nkyɛn a, ɛnde yebe-
gyina yɛn gyinabea na yɛremforo nkɔ
wɔn nkyɛn. 10 Na sɛ wɔka sɛ: Momfo-
ro mmra yɛn so a, ɛnde yɛbɛforo akɔ,
efisɛ Awurade de wɔn ahyɛ yɛn nsa, na
eyi bɛyɛ yɛn sɛnkyerɛnne. 11 Na wɔn
baanu no yiyii wɔn ho kyerɛɛ Filistifo
bansifo no. Na Filistifo no kae sɛ:
Hwɛ, Hebrifo no refi adi afi ntokuru a
wokohintahintaw mu no mu. 12 Na
nsra no mufo buaa Yonatan ne n'ako-
dekurafo no sɛ: Momforo mmra yɛn
nkyɛn na yɛnkyerɛ mo biribi. Na Yona-
tan ka kyerɛɛ n'akodekurafo no sɛ:
Foro di m'akyi, na Awurade de wɔn
ahyɛ Israel nsa. 13 Na Yonatan de
ne nsa ne ne nan foroe, na n'ako-
dekurafo no dii n'akyi, na wɔtotoe
Yonatan anim, na n'akodekurafo no
kunkum dii n'akyi. 14 Na nnipa a edi
kan a Yonatan ne n'akodekurafo kum
wɔn no bɛyɛ nnipa aduonu, wɔ mpasua
a ɛbɛyɛ anantwi mpamho fɛtɛw kwan fã
so. 15 Na ehu baa nsra no mu, petee
mu ne dɔm no nyinaa mu; bansifo no
ne afowfo no nso, ehu kaa wɔn, na asase
no wosowee; na ɛyɛɛ ehu kɛse pa ara.
16 Na Saul awɛmfo a wɔwɔ Gibea-
Benyamin no hwɛe, na hwɛ, nnipakuw
no rehwete, fa ha sen ha. 17 Ɛnna
Saul ka kyerɛɛ dɔm a wɔne no wɔ hɔ no
sɛ: Monkan na munhu nea wafi yɛn mu
kɔ. Na wɔkanee, na hwɛ, Yonatan ne
n'akodekurafo nni hɔ. 18 Na Saul ka
kyerɛɛ Ahiya sɛ: Kɔfa Onyankopɔn
adaka no bra. Nso da no, ná Onya-
nkopɔn adaka no wɔ Israelfo no nkyɛn.
19 Na Saul ne ɔsɔfo no rekasa no,
Filistifo nsram kitikitiyɛ no kɔɔ so dɔɔ-
so ara. Ɛnna Saul ka kyerɛɛ ɔsɔfo no
sɛ: Twe wo nsa! 20 Na Saul ne dɔm
a wɔka ne ho no nyinaa hyia boaa wɔn ho
ano kɔɔ nsra no mu, na hwɛ, obiara
nkrante kyerɛ ne yɔnko so, na ɛyɛɛ kiti-
kiti kɛse pa ara. 21 Nso Hebrifo a wɔka
Filistifo no ho kan a wɔne wɔn foro baa
nsra no mu fi asase a atwa ho ahyia no
so no, wɔn nso bɛkaa Israelfo a wɔka
Saul ne Yonatan ho no ho. 22 Na
Israelfo a wokohintahintaw Efraim
bepɔw so no nyinaa tee sɛ Filistifo
aguan no, wɔn nso tu bɛtaree wɔn ne
wɔn koe. 23 Na Awurade gyee Israel
da no; na wɔkoe ara kotwaam Bet-
Awen.

*Saul ahyɛde bɔne*

24 Na ɛden Israel mmarima da no;
na Saul kaa ɔman no ntam sɛ: Nnome
nka obiara a obedidi ansa na onwini
adwo, na minni m'atamfo so were. Enti
ɔman no mu biara amfa aduan anka
n'ano. 25 Na ɔman no nyinaa duu
kwae bi mu no, na ɛwo wɔ fam. 26 Na

3 1 Sa 4, 19, 21. 6 Ate 7, 7; 2 Be 14, 11. 13 Lev 26, 7–8. 18 1 Sa 4, 3.
20 Ate 7, 22; 2 Be 20, 23.

ɔman no duu kwae no mu no, na hwɛ,
ɛwo resosɔ; nanso obiara amfa ne nsa
ankɔ n'ano, efisɛ ɔman no suro ntam no.
27 Nso Yonatan de, n'agya reka ɔman
no ntam no, wante; na ɔde poma a
okurae no ano kaa ɛwo no bi, na ɔde
ne nsa kɔɔ n'ano, na n'ani so tetew
no. 28 Na nkurɔfo no mu biako buae
sɛ: W'agya aka dɔm no ntam sɛ: Nnome
nka obiara a obedidi nnɛ; na nkurɔfo no
retɔ piti. 29 Na Yonatan kae sɛ:
M'agya ahaw asase yi. Monhwɛ sɛ
mekaa ɛwo yi kakra mehwɛe yi, m'ani so
atetew me; 30 na menne sɛ anka dɔm
yi dii wɔn atamfo asade a wonyae no
bi; enti nso na Filistifo kum no anyɛ
kɛse no.

*Saul ne amanaman no di ako*

31 Na wokum Filistifo no da no fi
Mikmas koduu Ayalon; na ɛdɔm no tɔɔ
piti sɛ. 32 Na dɔm no tow kɔhyɛɛ asade
no so, na wɔfaa nguan ne anantwi ne
anantwi mma kunkum wɔn ɛfam, na
dɔm no dii no mogya mu. 33 Na wɔka
kyerɛɛ Saul sɛ: Hwɛ, dɔm no reyɛ Awu-
rade bɔne sɛ wodi no mogya mu. Na
ɔkae sɛ: Moafom, mumpirew ɔbo kɛse
mmrɛ me nnɛ. 34 Na Saul kae sɛ:
Monhwete nkɔ dɔm no mu nkɔka nkyerɛ
wɔn sɛ: Momfa mo anantwi ne mo nguan
mmra me nkyɛn mmekum wɔn ha nni,
na monnyɛ Awurade bɔne sɛ mubedi no
mogya mu. Na dɔm no nyinaa kura-
kura wɔn anantwi bae anadwo no
bekunkum wɔn hɔ. 35 Na Saul sii
afɔremuka maa Awurade. Ɛno ne
afɔremuka a edi kan a osi maa Awu-
rade.
36 Na Saul kae sɛ: Momma yensian
nkotiw Filistifo no anadwo yi, na yɛ-
mfom wɔn nkodu adekyee, na yɛannyaw
wɔn mu nipa biako. Na wɔkae sɛ:
Nea eye w'ani so nyinaa, yɛ! Na ɔsɔfo
no kae sɛ: Momma yentwiw mmɛn
Onyankopɔn wɔ ha. 37 Na Saul bisaa
Onyankopɔn sɛ: So minsian mintiw
Filistifo no anaa? So wode wɔn bɛhyɛ
Israel nsa anaa? Na wammua no da
no. 38 Ɛnna Saul kae sɛ: Mo dɔm mu
atitiriw nyinaa, muntwiw mmɛn ha,
na monhwɛ nhu dekode a enti bɔne yi
aba nnɛ. 39 Na sɛ Awurade a ogye Is-
rael te ase yi, sɛ ɛwɔ me ba Yonatan po so
a, owu na obewu. Na dɔm no mu biara
ammua no. 40 Ɛnna ɔka kyerɛɛ Israel
nyinaa sɛ: Mo de, monkɔ afã, na me
ne me ba Yonatan nso nkɔ afã. Na
dɔm no ka kyerɛɛ Saul sɛ: Nea eye
w'ani so no, yɛ! 41 Na Saul ka kyerɛɛ
Awurade Israel Nyankopɔn sɛ: Ma no-
kware nna adi. Na ɛbɔɔ Saul ne Yona-
tan, na ɛdɔm no fii mu. 42 Ɛnna Saul
kae sɛ: Mommɔ me ne me ba Yonatan
ntam ntonto. Na ɛbɔɔ Yonatan.
43 Na Saul ka kyerɛɛ Yonatan sɛ:
Kyerɛ me nea woyɛe. Na Yonatan ka
kyerɛɛ no sɛ: Ɔka na mede me nsam
poma ti mekaa ɛwo kakra mehwɛe.
Hwɛ, owu na mewu! 44 Na Saul kae
sɛ: Yonatan, Onyankopɔn nyɛ saa na
ɔnkɔ so nyɛ saa, sɛ owu na wubewu.
45 Na ɛdɔm no ka kyerɛɛ Saul sɛ: So
Yonatan a wayɛ Israel mu ogye adwuma
kɛse yi nwu anaa? Ɛmpare no! Sɛ
Awurade te ase yi, ne ti nhwi biako
po rentɔ fam, efisɛ ɔne Nyankopɔn na
ayɛ ade nnɛ da yi. Na ɔman no gyee
Yonatan na wanwu. 46 Ɛnna Saul fii
Filistifo no akyidi san bae; na Filistifo
no kɔɔ wɔn nkurow mu.
47 Na Saul dii Israel so hene no, ɔne
n'atamfo nyinaa kɔko hyiae: ɔne Moab
ne Amonfo ne Edom ne Soba ahene ne
Filistifo koe; na baabiara a ɔdan ne ho
kɔ no, odi nim. 48 Na ɔyɛɛ mmani-
nne, na okokum Amalekfo, na ogyee
Israel wɔn afowfo nsam.
49 Nso Saul mmabarima ne Yonatan
ne Iswi ne Malkisua, na ne mmabea
baanu din ni: abakan no din de Merab,
na akumaa no din de Mikal. 50 Na
Saul yere din ne Ahinoam, Ahimaas ba.
Na ne sahene din ne Abner, Saul n'agya
ne nua Ner ba. 51 Na Saul n'agya Kis
ne Abner n'agya Ner yɛ Abiel mma.
52 Na ɔko dennen daa Filistifo so
Saul nna nyinaa. Na sɛ Saul hu ɔba-
rima hoɔdenfo biara anaa obiara a ɔyɛ
nnam a, ɔkɔfa no ba ne nkyɛn.

## Ti 15

*Saul asoɔden*

Na Samuel ka kyerɛɛ Saul sɛ: Me na
Awurade somaa me sɛ memmɛsra wo
ngo minsi wo ne man so hene; na afei
tie Awurade nsɛm: 2 Sɛɛ na asafo
Awurade se: Mahu nea Amalek yɛɛ Is-
rael, sɛnea wofi Misraim reba no wobe-

---

32 Lev 3, 17. 37 1 Sa 14, 18; 23, 9. 41 1 Sa 10, 20. 43 Yos 7, 19.
49 1 Be 9, 39. 50 1 Sa 17, 55. — 1 1 Sa 10, 1. 2 Ex 17, 8–16; Deut 25, 17–19.

twaree wɔn ɔkwan mu. 3 Na afei kɔ
na kokum Amalek, na monsɛe nea wɔwɔ
nyinaa pasaa, na nkyɛe wɔn so,
na kum mmarima ne mmea, mmofra
ne nkokoaa, anantwi ne nguan, yoma
ne mfurum. 4 Ɛnna Saul maa ɔman no
tee, na ɔkan wɔn wɔ Telaim, mmarima a
wɔnam anammɔn mu ɔpehanu ne Yuda
mmarima pedu.
5 Na Saul duu Amalek kurokɛse no
so, na ɔde atɛwfo sisii obon no mu. 6
Na Saul ka kyerɛɛ Kenifo no sɛ: Monkɔ,
mumfi Amalek mu nsian nkɔ, na ma-
mpra wo mamfra wɔn; na wo de, wo-
yɛɛ Israelfo nyinaa adɔe bere a wofi
Misraim reba no. Ɛnna Kenifo fii
Amalek mu kɔe. 7 Na Saul kunkum
Amalek fii Hawila de kosii baabi a
w'ani kyerɛ Sur a ɛda Misraim apuei fam
no. 8 Na ɔkyeree Amalek hene Agag
animono, na ɔman no nyinaa de, ɔde
nkrante sɛee wɔn pasaa. 9 Na Saul
ne dɔm no kyɛee Agag ne nguan ne
anantwi a woye ne wɔn a wɔadodɔ srade
ne nguammuruwa ne nea eye no
nyinaa so, na wɔampɛ sɛ wɔsɛe wɔn; na
ade biara a wommu na enye mma hwee
no de, wɔsɛee no pasaa.
10 Ɛnna Awurade asɛm baa Samuel
nkyɛn sɛ: 11 Manu me ho sɛ misii Saul
hene, efisɛ wasan afi m'akyi, na wamma
me nsɛm annyina. Na ɛyɛɛ Samuel
awerɛhow, na osũ frɛɛ Awurade ana-
dwo no nyinaa. 12 Na Samuel tuaa
ahema sɛ okohyia Saul anɔpa; na wɔka
kyerɛɛ Samuel sɛ: Saul aba Karmel, na
hwɛ, wasi ne nkaedum, na wadan ne ho
atwam asian rekɔ Gilgal. 13 Na Sa-
muel duu Saul nkyɛn no, Saul ka kyerɛɛ
no sɛ: Awurade nhyira nka wo. Mama
Awurade asɛm no atim. 14 Na Samuel
kae sɛ: Na ɛdɛn ne nguan sũ a egu
m'asom yi ne anantwi sũ a mete yi?
15 Na Saul se: Amalekfo mu na wɔde
fi bae, efisɛ ɔman no kyɛee nguan ne
anantwi a eye no so, sɛ wɔde rebɛbɔ
afɔre ama Awurade wo Nyankopɔn, na
nkae no de, yɛasɛe wɔn pasaa. 16
Ɛnna Samuel ka kyerɛɛ Saul sɛ: Gyae
ma menka nea Awurade ka kyerɛɛ me
anadwo yi menkyerɛ wo. Na ɔka kye-
rɛɛ no sɛ: Kasa ɛ!
17 Na Samuel kae sɛ: Ɛwom sɛ woyɛ
wo ara w'ani so ketewa de, nanso wone
Israel mmusuakuw ti, Awurade sraa
wo sɛ di Israel so hene; 18 na Awu-
rade somaa wo akwankɔ bi sɛ: Kɔ na
kɔsɛe Amalekfo nnebɔneyɛfo no pasaa,
na wo ne wɔn nko nkosi sɛ wobɛhyew
wɔn. 19 Ɛdɛn nti na woantie Awurade,
na woatow ahyɛ asade so, na woayɛ nea
ɛyɛ Awurade ani so bɔne yi? 20 Ɛnna
Saul ka kyerɛɛ Samuel sɛ: Sɛ matie
Awurade, na makɔ ɔkwan a Awurade
somaa me no, na mede Amalek hene
Agag maba, na masɛe Amalek pasaa!
21 Na ɔman no faa asade no mu nguan
ne anantwi, ahyirade no mu adikanne,
sɛ wɔde rebɛbɔ Awurade wo Nyankopɔn
afɔre Gilgal. 22 Na Samuel kae sɛ: So
Awurade pɛ ɔhyew afɔre ne okum afɔre
sɛ otie a wotie Awurade anaa? Hwɛ,
osetie ye sen afɔre, na asoyɛ kyɛn
adwennini srade. 23 Na atuatew te sɛ
atoro nkɔmhyɛ, na asoɔden te sɛ amu-
mɔyɛ ne ahonisom! Esiane sɛ woapa
Awurade asɛm nti, ɔno nso apa wo afi
ahenni no so.
24 Ɛnna Saul ka kyerɛɛ Samuel sɛ:
Mayɛ bɔne sɛ mafom Awurade anom
asɛm ne wo nsɛm so, sɛ misuroo ɔman no
na mitiee wɔn. 25 Na afei fa me bɔne
firi me, na wo ne me nsan na menkɔsɔre
Awurade. 26 Na Samuel ka kyerɛɛ
Saul sɛ: Me ne wo rensan nkɔ, efisɛ
woapa Awurade asɛm, na Awurade nso
apa wo sɛ nni Israel so hene. 27 Na
Samuel dan ne ho rekɔ no, osoo ne ba-
takari ano, na esuanee. 28 Na Sa-
muel ka kyerɛɛ no sɛ: Osuane na Awu-
rade asuane Israel ahenni afi wo nsam
nnɛ, na ɔde ama wo yɔnko a oye sen wo.
29 Nso Israel tumfoɔ no renni atoro na
ɔrennu ne ho, efisɛ ɔnyɛ onipa na wanu
ne ho. 30 Ɛnna ose: Mayɛ bɔne de,
nanso afei di me nĩ me man mpanyin ne
Israel anim: wo ne me nsan nkɔ, na
menkɔsɔre Awurade wo Nyankopɔn.
31 Ɛnna Samuel san kodii Saul akyi;
na Saul kɔsɔree Awurade.
32 Na Samuel se: Momfa Amalek
hene Agag mmrɛ me ha. Na Agag baa
ne nkyɛn mpokyerɛ mu brɛoo. Na
Agag se: Ampa, owuyaw atwam kɔ.
33 Na Samuel se: Se wo nkrante maa
mmea dii mmasigyaw no, saa ara nso
na wo na bedi basigyaw mmea mu. Na
Samuel twitwaa Agag Awurade anim
wɔ Gilgal.
34 Ɛnna Samuel siim kɔɔ Rama. Na

**3** Num 21, 2. **6** Ate 1, 16. **17** 1 Sa 9, 21. **22** Hos 6, 6; Yes 1, 11; Mat 9, 13; 12, 7.
**23** 1 Sa 16, 1. **28** 1 Sa 28, 17. **29** Num 23, 19.

Saul nso foro kɔɔ ne fi Gibea-Saul.
35 Na Samuel ammɛhwɛ Saul bio kosii
ne wuda, na Samuel gyam Saul; na
Awurade nuu ne ho sɛ ɔde Saul dii Is-
rael so hene.

## Ti 16

*Wɔsra Dawid si no hene*

Na Awurade ka kyerɛɛ Samuel sɛ:
Wubegyam Saul akosi da bɛn? Na me
de, mapa no sɛ onnni Israel so hene.
Fa ngo hyɛ w'abɛn ma, na bra ma me-
nsoma wo Bet-Lehemni Yisai nkyɛn,
efisɛ ne mma mu na mayi ɔhene mafa.
2 Na Samuel se: Mɛyɛ dɛn makɔ? Na
Saul te a, obekum me. Na Awurade
se: Fa nantwi ba kura na kɔka sɛ: Awu-
rade afɔrebɔ na mebae. 3 Na frɛ Yisai
bra afɔre no ho, na me ara mɛkyerɛ wo
nea yɛ, na sra nea mɛka makyerɛ wo no
ma me. 4 Na Samuel yɛɛ sɛnea Awu-
rade ka kyerɛɛ no no, na ɔkɔɔ Bet-Le-
hem. Na kurow no mu mpanyin de
ahopopo behyiaa no kae sɛ: Woba no
asomdwoe mu anaa? 5 Na ose: Asom-
dwoe mu: Awurade afɔrebɔ na mebae
yi; munnwira mo ho na mo ne me nkɔ
afɔre no ho. Na odwiraa Yisai ne ne
mma no, na ɔfrɛɛ wɔn baa afɔre no ho.
6 Na wɔbaa mu no, ohuu Eliab, na
ose: Ampa, nea Awurade asra no no na
ɔwɔ n'anim yi. 7 Na Awurade ka
kyerɛɛ Samuel sɛ: Nhwɛ ne ho tebea ne
ne nipadua tentenyɛ, na mempɛ no;
na menhwɛ nea onipa hwɛ, na onipa
hwɛ nea etua aniwa, na Awurade de,
ɔhwɛ komam. 8 Ɛnna Yisai frɛɛ Abi-
nadab ma otwaa mu Samuel anim. Na
ose: Oyi nso, Awurade mfaa no ɛ. 9 Na
Yisai maa Sama twaa mu. Na ose:
Oyi nso, Awurade mfaa no ɛ. 10 Na
Yisai maa ne mma baason betwaa mu
Samuel anim. Na Samuel ka kyerɛɛ
Yisai sɛ: Awurade mpaw eyinom ɛ. 11
Na Samuel ka kyerɛɛ Yisai sɛ: So mme-
rante no nyinaa ni? Na ose: Aka
akumaa no, na hwɛ, ɔrehwɛ nguan.
Na Samuel ka kyerɛɛ Yisai sɛ: Soma ma
wɔnkɔfa no mmra, na yɛrentra ase gye
sɛ waba ansa. 12 Na ɔsoma ma wɔkɔ-
faa no bae. Nso ɔbere, na n'aniwa yɛ
fɛ, na ne ho nso yɛ fɛ. Na Awurade
kae sɛ: Sɔre sra no, na ɔno ara ni. 13
Ɛnna Samuel faa ngo abɛnno, na ɔsraa
no ne nuanom mu. Na Awurade
honhom sii Dawid so fi da no ara de
rekɔ no. Ɛnna Samuel sɔre baa Rama.

*Dawid ba Saul ahemfi*

14 Na Awurade honhom fii Saul ho,
na honhommɔne fi Awurade nkyɛn bɛ-
haw no. 15 Na Saul nkoa ka kyerɛɛ no
sɛ: Hwɛ ɛ, Onyankopɔn honhommɔne
bi na ɛrehaw wo yi. 16 Ma yɛn wura
nka nkyerɛ wo nkoa a wɔwɔ w'anim
yi, na wɔnkɔhwehwɛ obi a onim
sankubɔ, na sɛ Onyankopɔn honho-
mmɔne no ba wo so a, ɔde ne nsa abɔ
ama wo ho atɔ wo. 17 Na Saul ka
kyerɛɛ ne nkoa sɛ: Monhwehwɛ obi a
onim bɔ yiye mma me ɛ, na momfa no
mmrɛ me. 18 Na mmerante no mu
biako buae sɛ: Hwɛ, mahu Bet-Lehemni
Yisai ba bi a onim bɔ, ɔyɛ ɔbarima a
otumi ne ɔkofoni, na ohu nsɛm mu, na
ne ho nso yɛ fɛ, na Awurade di n'akyi.
19 Na Saul somaa abɔfo kɔɔ Yisai
nkyɛn kɔkae sɛ: Ma wo ba Dawid a
ɔwɔ nguan ho no mmra me nkyɛn.
20 Na Yisai faa afurum de abodoo ne
nsã kotoku ma ne ɔpapo soaa no, na
ɔde somaa ne ba Dawid kɔmaa Saul.
21 Na Dawid baa Saul nkyɛn, na ɔbɛyɛɛ
ne somfo. Na Saul dɔɔ no sɛ, na ɔde
no yɛɛ n'akodekurafo. 22 Na Saul
soma kɔɔ Yisai nkyɛn kɔkae sɛ: Ma
Dawid nsom me, na wanya m'anim
anuonyam. 23 Na sɛ Onyankopɔn
honhom no ba Saul so a, na Dawid
afa sanku na ɔde ne nsa abɔ, na Saul
ho adwo no, na ne ho atɔ no, na honhom-
mɔne no afi no so kɔ.

## Ti 17

*Dawid kum Goliat*

Na Filistifo boaboaa wɔn dɔm ano sɛ
wɔrebedi ako, na wɔbɛboaa wɔn ho ano
Soko a ɛyɛ Yuda dea no, na wɔbɛbɔɔ
nsra Soko ne Aseka ntam wɔ Efes-
Damin. 2 Na Saul ne Israel mmarima
boaboaa wɔn ho ano na wɔkɔbɔɔ nsra
Ela bon mu, na wotwitwaa mpasua sɛ
wɔne Filistifo rehyia akɔko. 3 Na
Filistifo gyina bepɔw so ɔfã ha, na Is-
rael nso gyina bepɔw so ɔfã ha, na obon
da wɔn ntam. 4 Na ɔbarima katakyi
bi fi Filistifo nsram fii adi, ne din de
Goliat, ofi Gat, ne tenten si basafa asia

**1** 1 Sa 15, 23, 35. **4** 2 Ah 9, 18. **7** Aso 10, 34; Dwom 7, 9. **10** 1 Be 2, 13–15.
**11** 1 Sa 17, 14. **13** 2 Sa 2, 4; 5, 3. **14** 1 Sa 18, 10. **16** 2 Ah 3, 15.
**23** 1 Sa 16, 14. — **4** Yos 11, 22.

ne nsama, 5 na kɔbere kyɛw hyɛ ne ti,
na ɔhyɛ kɔbere abon akotade, na
n'akotade no duru si nnwetɛbona
mpemnum, 6 na kɔbere nkataho kata
ne nan ho, na kɔbere pɛmɛ wɔ ne mmati
so. 7 Na ne peaw dua te sɛ ɔtama-
nwemfo nsadua, na ne peaw ti kari
dade nnwetɛbona ahansia; na ɔkyɛm-
kurafo di n'anim. 8 Na obegyinaa hɔ
teɛɛm frɛɛ Israel mpasua ka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Ɛdɛn na moafi aba mpasua so rebɛko
yi? Sɔ menyɛ Filistini na mo nso moyɛ
Saul nkoa? Munyi mo barima bi na
onsian mmra me nkyɛn. 9 Sɛ otumi ne
me ko na okum me a, ɛnde yɛbɛyɛ mo
nkoa; na sɛ me nso mitumi no, na mi-
kum no a, ɛnde monyɛ yɛn nkoa na
monsom yɛn. 10 Na Filistini no kae
sɛ: Me de, mabɔ Israel mpasua ahohora
nnɛ da yi, momma me ɔbarima bi na
yɛnko. 11 Na Saul ne Israel nyinaa
tee Filistini no nsɛm yi no, wɔn bo tui,
na wosuroe pa ara.

12 Nso Dawid yɛ Efratini a ofi Bet-
Lehem Yuda a wɔfrɛ no Yisai a ɔwɔ
mmabarima baawɔtwe no ba, na Saul
bere so no, na ɔbarima no abɔ akora adi
mfe ara sann. 13 Na Yisai mma mpa-
nyin baasa dii Saul akyi kɔɔ ɔsa no:
na ne mma baasa a wɔkɔɔ ɔsa no din ni;
abakan Eliab ne n'akyiba Abinadab ne
nea ɔto so abiɛsa Sama. 14 Na Dawid
de, ɔno ne akumaa, na mpanyin baasa
no dii Saul akyi kɔe; 15 na Dawid de,
ɛyɛ a, ofi Saul nkyɛn san kɔhwɛ n'agya
nguan Bet-Lehem. 16 Na adaduanan,
na Filistini no fi begyina hɔ anɔpatutu
ne anwummere biara de ne ho kyerɛ.

17 Na Yisai ka kyerɛɛ ne ba Dawid sɛ:
Fa wo nuanom nneɛma yi, nkyewe efa
yi ne abodoo du yi, tu mmirika kɔ nsram
kɔma wo nuanom; 18 na fa nufusu a
akyenkyen sebɔw du yi kɔma apem so
safohene no, na hwɛ sɛnea wo nuanom
ho te, na fa wɔn ho biribi bra.

19 Nso Saul ne wɔn ne Israel mmari-
ma nyinaa wɔ Ela bon no mu ne Filistifo
reko. 20 Na Dawid sɔree anɔpahema
gyaw nguan no hyɛɛ ɔhwɛfo nsa, na ɔsoa
kɔe, sɛnea Yisai hyɛɛ no no; na okoduu
nteaseɛnam aboae; na ɛdɔm no refi adi
akɔ mpasua so na wɔrebɔ ɔko se, 21 na
Israel ne Filistifo atwitwa mpasua a
dɔm kyerɛ dɔm anim. 22 Ɛnna Dawid
gyaw ne nneɛma a okurae no hyɛɛ
nneɛma so hwɛfo nsa, no otutuu mmiri-
ka kɔɔ mpasua no so kobisaa ne nuanom
sɛnea wɔte.

23 Na ɔne wɔn rekasa no, hwɛ,
Filistini katakyi a wɔfrɛ no Goliat a ofi
Gat no fi Filistifo mpasua no so bae, na
ɔbɛkekaa nsɛm no ara, na Dawid tee.
24 Na Israel mmarima no nyinaa, wohu
ɔbarima no a, woguanguan fi n'anim, na
wosuro sɛ. 25 Na Israel mmarima no
kekae sɛ: Sɛ moahu ɔbarima a ɔreforo
aba yi? Israel ahohorabɔ na ɔreba yi;
na onii ko a obekum no no, ɔhene bɛma
wanya ne ho sɛ, na ɔde ne babea bɛma
no aware, na wama n'agya fi ade wɔn ho
wɔ Israel. 26 Na Dawid ka kyerɛɛ
mmarima a wɔne no gyina hɔ no sɛ:
Dɛn na wɔbɛyɛ onipa a obekum Filistini
yi na wayi ahohora afi Israel so no? Na
hena po ne Filistini momonoto yi a ɔbɔ
Onyankopɔn teasefo mpasua ahohora
yi? 27 Na nkurɔfo no kaa saa asɛm no
ara kyerɛɛ no sɛ: Sɛɛ na wɔbɛyɛ onipa a
obekum no no.

28 Na ne nua panyin Eliab tee sɛ ɔne
mmarima no rekasa; na Eliab bo fuw
Dawid kae sɛ: Dɛn nti na wusian baa
ha? Na hena na wugyaw nguan kakra
a wɔwɔ wuram no hyɛɛ ne nsa? Me de,
minim w'anuɔden ne wo koma mu bɔne
dedaw sɛ ɔko no hwɛ nti na wusian bae.
29 Na Dawid se: Dɛn na mayɛ? So
ɛnyɛ asɛm bi nti? 30 Na ɔdan ne ho fii
ne nkyɛn kyerɛɛ obi, na ɔkaa saa asɛm
no ara. Na nkurɔfo no de kan asɛm no
ara buaa no.

31 Na wɔtee Dawid nsɛm a ɔkae no,
wɔde kɔtoo Saul anim, na ɔma wɔkɔfaa
no bae. 32 Na Dawid ka kyerɛɛ Saul
sɛ: Mma ne ho nnyɛ obiara abotu;
w'akoa bɛkɔ ne Filistini yi akɔko. 33
Na Saul ka kyerɛɛ Dawid sɛ: Wuntumi
nkɔ ne Filistini no nkɔko, efisɛ wo de,
woyɛ abofra, na ɔno de, ɔyɛ ɔbarima
kofoni fi ne mmofraase. 34 Na Dawid
ka kyerɛɛ Saul sɛ: W'akoa rehwɛ n'agya
nguan na sisi ba bɛkyere oguammaa fi
kuw no mu a, 35 mifi adi mitiw no
mekɔbɔ no, na miyi no mifi n'anom; na
sɛ ɔsɔre hyɛ me a, miso ne bogyesɛ mu
mebɔ no mikum no. 36 W'akoa akum
gyata ne sisi nyinaa, na Filistini momo-
noto yi ńyɛ sɛ wɔn mu biako, sɛ wabɔ
Onyankopɔn teasefo mpasua ahohora
yi. 37 Na Dawid kae sɛ: Awurade a
oyii me gyata ne sisi nsam no, ɔno ara
beyi me Filistini yi nsam. Ɛnna Saul

10 2 Ah 19, 4, 16. 12 1 Sa 16. 13 1 Sa 16, 6, 8–9.

ka kyerɛɛ Dawid sɛ: Kɔ, na Awurade
bedi w'akyi. 38 Na Saul de ne ntade
hyɛɛ Dawid na ɔde kɔbere kyɛw soaa
no, na ɔde nkatabo hyɛɛ no. 39 Na
Dawid de ne nkrante bɔɔ n'atade no so,
na ɔde nantew hwɛe; efisɛ na onnya nsɔ
nhwɛe ɛ. Na Dawid ka kyerɛɛ Saul sɛ:
Merentumi mfa eyinom nkɔ, efisɛ mensɔ
menhwɛe da. Na Dawid yi fii ne ho.
40 Na ɔfaa ne poma kuraa ne nsam, na
ɔpaw mmosea a akokwaw anum fii
subon no mu de guu ne nguanhwɛfo
kotoku, ne bɔtɔ mu, na okuraa n'ataa-
bo ne nsam, na otwiw bɛn Filistini
no.

41 Na Filistini no nso nam reba, na
otwiw bɛn Dawid; na ɔbarima a ɔso
kyɛm no di n'anim. 42 Na Filistini no
totoo n'ani na ohuu Dawid no, obuu no
animtiaa; efisɛ ɔyɛ abofra, na ɔbere,
nso ne ho yɛ fɛ. 43 Na Filistini no ka
kyerɛɛ Dawid sɛ: Ɔkraman ne me na
wode mpoma reba me nkyɛn? Na Fi-
listini no frɛɛ ne nyame domee Dawid.
44 Na Filistini no ka kyerɛɛ Dawid sɛ:
Bra me nkyɛn na memfa wo nam
memma wim nnomaa ne wuram mmoa.
45 Ɛnna Dawid ka kyerɛɛ Filistini no
sɛ: Wo de, wode nkrante ne peaw ne
pɛmɛ na ɛreba me nkyɛn, na me de, mede
asafo Awurade, Israel mpasua a woabɔ
wɔn ahohora no Nyankopɔn din na
mereba wo nkyɛn. 46 Ɛnnɛ da yi Awu-
rade de wo bɛhyɛ me nsa, na makum
wo, na matwa wo ti afi so, na mede
Filistifo dɔm afunu mama wim nnomaa
ne asase so mmoadoma nnɛ ara, na
asase nyinaa ahu sɛ Onyankopɔn bi wɔ
Israel, 47 na bagua yi nyinaa nso ahu
sɛ ɛnyɛ nkrante ne peaw na Awurade de
gye nkwa, efisɛ ɔko no yɛ Awurade dea,
na ɔde mo bɛhyɛ yɛn nsa.

48 Na Filistini no sɔree sɛ ɔreba abe-
hyia Dawid no, Dawid yɛɛ ntɛm tuu
mmirika kɔɔ mpasua so kohyiaa Fili-
stini no; 49 na Dawid teɛɛ ne nsa hyɛɛ
kotoku no mu yii ɔbo wɔ mu, na ɔtow
ataabo no bɔɔ Filistini no moma so, na
ɔbo no hyɛn ne tirim, na ɔhwee ase maa
n'anim butuw fam.

50 Saa na Dawid de ataabo ne ɔbo
faa Filistini no so, na ɔbɔɔ Filistini no
kum no; nanso na nkrante bi nkura
Dawid nsam. 51 Enti Dawid tutuu
mmirika kogyinaa Filistini no so, na
osoo ne nkrante mu twe fii boha mu, na
okum no, na ɔde twaa ne ti. Na Fili-
stifo no hui sɛ wɔn bran no awu no,
woguanee.

52 Ɛnna Irsael ne Yuda mmarima sɔre
bɔɔ ose na wotiw Filistifo no koduu
Gat ne Ekron apon akyi. Na Filistifo
apirafo no totɔe Saaraim kwan so de
koduu Gat ne Ekron. 53 Na Israelfo
no san fii Filistifo no akyidi ne ɔtaa
dennen no mu, na wɔbɛfow wɔn nsra
no. 54 Na Dawid faa Filistini no ti, na
ɔde baa Yerusalem; na n'akode de, ɔde
guu ne ntamadan mu.

55 Na Saul huu Dawid sɛ ɔrefi adi
akohyia Filistini no no, ɔka kyerɛɛ ne
sahene Abner sɛ: Abner, hena ba ne
aberante yi? Na Abner se: Ɔhene, sɛ
wo kra te ase yi, minnim. 56 Na ɔhene
se: Wo de, bisa onii ko a ne ba ne
akwankwaa yi. 57 Na Dawid fi Filisti-
ni no kum resan aba no, Abner faa no de
no baa Saul anim, na Filistini no ti no
kura ne nsam. 58 Na Saul ka kyerɛɛ
no sɛ: Aberante, hena ba ne wo? Na
Dawid buae sɛ: W'akoa Yisai, Bet-
Lehemni no, ba ne me.

## Ti 18

*Yonatan ne Dawid adamfofa*

Na ɔne Saul kasa wiei no, na Yonatan
kra akyekyere Dawid kra ho, na Yona-
tan dɔɔ no sɛ n'ankasa ne kra. 2 Na
Saul faa no da no ara, na wamma
wansan ankɔ n'agya fi. 3 Na Yonatan
ne Dawid pam apam bi, efisɛ ɔdɔ no sɛ
n'ankasa ne kra. 4 Na Yonatan yii ne
batakari a ɔhyɛ no maa Dawid, ne ne
ntade koduu ne nkrante ne ne ta ne
n'abɔso so. 5 Na Dawid fi adi kɔ
baabiara a Saul soma no, na ne biri-
biara kɔ so; na Saul de no sii akofofo so,
na ɔsɔɔ ɔman no nyinaa ne Saul nkoa
nso ani.

*Saul twe Dawid ho ninkunu*

6 Na wɔreba a Dawid resan afi Fili-
stini no kum aba no, mmea fii Israel
nkurow nyinaa mu de nnwom ne asaw
bae behyiaa ɔhene Saul; wɔde mpi-
ntin ne anigye ne ahinasa ade. 7 Na
mmea a wɔregoru no gyigyee wɔn ho so
sɛ:

40 1 Be 11, 23. 42 1 Sa 16, 12. 44 Hes 29, 5. 55 1 Sa 14, 50. —
2 1 Sa 16, 22; 17, 15. 3 1 Sa 19, 2; 20, 17; 23, 18; 2 Sa 1, 26; 21, 7. 5 1 Sa 18, 14.
6 Ate 11, 34. 7 1 Sa 21, 11; 29, 5.

adɔe sɛɛ, na moasie no. 6 Na afei
Awurade ne mo nni no adɔe ne nokware
so, na sɛ moayɛ saa ade yi nti, me nso
mɛyɛ mo saa yiye yi bi. 7 Na afei mo-
nhyɛ mo abasam den, na monyɛ mo ho
mmarima ho, na mo wura Saul awu,
nanso Yuda fi asra me asi wɔn so hene.

*Is-Boset di Israel so hene*

8 Na Saul safohene Ner ba Abner
faa Saul ba Is-Boset de no kɔɔ Maha-
naim, 9 na ɔde no yɛɛ Gilead ne Asuri-
fo ne Yesreel ne Efraim ne Benyamin
ne Israel nyinaa so hene. 10 Saul ba
Is-Boset bedii Israel so hene no, na
wadi mfirihyia aduanan, na odii hene
mfe abien. Yuda fi nko na wodii
Dawid akyi. 11 Na nna a Dawid dii
Yuda fi so hene Hebron no ano si
mfirihyia ason ne asram asia.

12 Na Ner ba Abner ne Saul ba Is-
Boset nkoa tu fii Mahanaim baa Gibeon.
13 Na Seruia ba Yoab ne Dawid nkoa
tu kɔe, na wohyiae boaboaa wɔn ho ano
Gibeon tare ho, eyinom boa ɔtare no
fã ha, na eyinom boa ɔtare no fa ha.
14 Na Abner ka kyerɛɛ Yoab sɛ: Ma
mmerante no nsɔre ngoru yɛn anim ɛ!
Na Yoab kae sɛ: Wɔnsɔre ɛ! 15 Ɛnna
wobubuu wɔn ho ano sɔre kɔe: Benya-
min ne Saul ba Is-Boset de dumien,
ne Dawid nkoa mu dumien. 16 Na
wɔn nyinaa susoo wɔn mfɛfo ti de wɔn
nkrante wowɔɔ wɔn mfɛfo mfem, na
wɔtotɔe prɛko. Enti wɔfrɛ hɔ sɛ
Helkat-Hasurim [ase ne: Ano nnam-
nam afuw] a ɛwɔ Gibeon.

17 Na ɔko no mu yɛɛ den sɛ biribi
da no, na Abner ne Israel mmarima no
dii nkogu Dawid nkoa no anim.

*Abner kum Asahel*

18 Na Seruia mma baasa no wɔ hɔ:
Yoab ne Abisai ne Asahel. Na Asahel
nan ase yɛ hare sɛ wuram atwe no bi.
19 Na Asahel taa Abner, na wammãn
ankɔ nifa anaa benkum amfi Abner
akyi. 20 Ɛnna Abner hwɛɛ n'akyi, na
ɔkae sɛ: So wo Asahel ni? Na ose:
Mene no. 21 Na Abner ka kyerɛɛ no
sɛ: Mãn wo nifa anaa wo benkum
kɔkyere mmerante no mu bi na gye
n'akode fa! Na Asahel ampɛ sɛ ɔsan
fi n'akyi. 22 Na Abner kɔɔ so ka
kyerɛɛ Asahel bio sɛ: San fi m'akyi kɔ!
Ɛden nti na memmɔ wo menhwe fam?
Na metumi mama m'ani so makyerɛ wo
nua Yoab dɛn? 23 Nanso wampɛ sɛ
ɔsan. Ɛnna Abner de ne peaw to wɔɔ
ne yafunum, na peaw no hwirew n'akyi,
na ɔhwee hɔ wui hɔ ara. Na ɛbae sɛ
obiara du nea Asahel hwe wui hɔ
a, ogyina.

24 Na Yoab ne Abisai tiw Abner.
Na owia kɔtɔe, na woduu Ama koko a
ɛda Gia anim Gibeon sare so kwan ho
no so. 25 Na Benyaminfo boaboaa wɔn
ho ano gyinaa Abner akyi yɛɛ kuw
biako, na wokogyinaa koko bi atifi.
26 Na Abner frɛɛ Yoab sɛ: So nkrante
nsɛe ade nkosi daa? So wunnim sɛ
akyiri bɛyɛ awerɛhow? Na enkodu da
bɛn ansa na woaka akyerɛ ɔman no sɛ
wɔnsan mfi wɔn nuanom akyi? 27 Na
Yoab se: Sɛ Onyankopɔn te ase yi, sɛ
woankasa a, anka efi anɔpa no wɔde
ɔman no afi wɔn nuanom akyi kɔ dedaw.
28 Ɛnna Yoab hyɛn torobɛnto, na ɔman
no nyinaa gyinae, na wɔantaa Israel
bio, nanso wɔankɔ so anko bio.

29 Na Abner ne ne nnipa no faa ta-
taw so nam anadwo no nyinaa twaa
Yordan nam Bitron nyinaa kɔɔ Maha-
naim. 30 Na Yoab san fii Abner akyi,
na ɔboaboaa ɔman no nyinaa ano, na
aka Dawid nkoa no mu dunkron ne
Asahel. 31 Na Dawid nkoa no kun-
kum Benyamin ne Abner mmarima no
ma nnipa ahasa aduosia totɔe. 32 Na
wɔsoaa Asahel kosiee no n'agya da a
ɛwɔ Bet-Lehem no mu. Na Yoab ne
ne mmarima no nam anadwo no nyinaa,
na ade kyee wɔn Hebron.

## Ti 3

*Dawid mma*

Na akõdi daa Saul fi ne Dawid fi
ntam kyɛe. Na Dawid de, ɔkɔɔ so yɛɛ
den ara, na Saul fi de, wɔkɔɔ so guro-
wee ara.

2 Na wɔwoo mmabarima maa Da-
wid wɔ Hebron. N'abakan ne Amnon
a Yesreelni Ahinoam woo no. 3 Na
nea otia abien ne Kileab a Abigail,
Karmelni Nabal yere no woo no. Na
nea ɔto so abiɛsa ne Absalom a ɔyɛ
Gesur hene Talmai babea Maaka ba.
4 Na nea ɔto so anan ne Hagit ba
Adonia. Na nea ɔto so anum ne Abital

8 1 Sa 14, 50. 18 1 Be 2, 16. 23 2 Sa 3, 27. — 1 2 Sa 5, 10. 2 1 Be 3, 1–4; 2 Sa 13, 1. 4 1 Ah 1, 5.

ba Sefatia. 5 Na nea ɔto so asia ne
Dawid yere Egla ba Yitream. Eyinom
na wɔwoo wɔn maa Dawid wɔ Hebron.

*Abner atirisopam ne ne wu*

6 Na bere a akõdi da Saul fi ne Da-
wid fi ntam no, Abner soo Saul fi mu
ara. 7 Nso Saul wɔ ɔyefam bi a ne din
de Rispa a ɔyɛ Aia babea. Na Is-Boset
ka kyerɛɛ Abner sɛ: Ɛdɛn nti na wokɔ
m'agya yefam ho? 8 Na Is-Boset asɛm
no yɛɛ Abner abufuw sɛ, na ɔkae sɛ:
So ɔkraman ne me a me ne Yuda asidi
mu meyɛ w'agya Saul fi, ne nuanom ne
ne nnamfonom adɔe nnɛ, na minyii wo
menhyɛɛ Dawid nsa na worehwehwɛ
me ho amumɔyɛ ɔbea yi ho? 9 Saa na
Onyankopɔn nyɛ Abner na saa na ɔnkɔ
so nyɛ no,—sɛnea Awurade kaa Dawid
ntam no, saa na mɛyɛ mama no, 10 sɛ
wɔbɛma ahenni no afi Saul fi, na wɔde
Dawid ahengua asi Israel ne Yuda so,
afi Dan akosi Beer-Seba. 11 Na sɛ
osuro no nti, wantumi ammua Abner
asɛm bi bio.

12 Na Abner somaa abɔfo sii n'anan-
mu kɔɔ Dawid nkyɛn kɔkae sɛ: Hena
na asase yi wɔ no? Ɔkae nso sɛ: Wo
ne me mpam; na hwɛ, me nsa bɛka
wo ho de adan Israel nyinaa aba wo
nkyɛn. 13 Na ɔkae sɛ: Wiɛ, me ne wo
bɛpam. Na ade biako pɛ na merebisa
wo hɔ sɛ: Nhu m'anim gye sɛ wode Saul
babea Mikal ba ansa na woaba abɛhwɛ
m'anim. 14 Na Dawid somaa abɔfo
kɔɔ Saul ba Is-Boset nkyɛn kɔkae sɛ:
Fa me yere Mikal a mede Filistifo
mmarima ano ɔha migyee no aware no
brɛ me. 15 Na Is-Boset somama wɔkɔ-
faa no fi ne kunu Lais ba Paltiel nkyɛn.
16 Na ne kunu no ne no kɔe, na ɔde
osũ dii n'akyi ara koduu Bahurim.
Ɛnna Abner ka kyerɛɛ no sɛ: San kɔ!
Na ɔsanee.

17 Na Abner ne Israel mpanyin ka-
sae sɛ: Mmere a atwam no, na mohwe-
hwɛ Dawid sɛ ommedi mo so hene.
18 Na afei monyɛ ɛ! Efisɛ Awurade
aka akyerɛ Dawid sɛ: M'akoa Dawid
nsa na mede megye me man Israel,
Filistifo ne wɔn atamfo nyinaa nsam.
19 Na Abner kasa guu Benyamin asom
nso, na Abner kɔe nso kɔkaa nea eye,
Israel ne Benyamin fi nyinaa ani so,
guu Dawid asom Hebron.

20 Na Abner baa Dawid nkyɛn
Hebron a nnipa aduonu ka ne ho. Na
Dawid tow Abner ne mmarima a wɔka
ne ho no pon. 21 Na Abner ka kyerɛɛ
Dawid sɛ: Mɛsɔre makɔ makɔboaboa
Israel nyinaa ano mabrɛ me wura, na
wɔne wo apam, na woadi wɔn a wɔpɛ
nyinaa so hene. Na Dawid gyaa Abner
kwan na ɔkɔe asomdwoe mu.

22 Na hwɛ, Dawid nkoa ne Yoab fii
akofo asafo mu bae, na wɔde asade pii
nso bae. Na Abner nni Dawid nkyɛn
Hebron, efisɛ wagya no kwan ma ɔkɔ
dwoodwoo. 23 Na Yoab ne dɔm a
wɔka ne ho nyinaa bae no, wɔka kyerɛɛ
Yoab sɛ: Ner ba Abner aba ɔhene
nkyɛn, na wagya no kwan, na ɔkɔ asom-
dwoe mu. 24 Na Yoab baa ɔhene
nkyɛn bɛkae sɛ: Dɛn na woayɛ yi?
Hwɛ, Abner aba wo nkyɛn, ɛdɛn nti na
woagya no kwan na ɔkɔ yi? 25 Wu-
nim Ner ba Abner sɛ ɔbae sɛ ɔbɛdaadaa
wo, na wahu wo kɔree ne bae, na wahu
nea woreyɛ nyinaa.

26 Na Yoab fii adi fii Dawid nkyɛn,
na ɔsomaa abɔfo kotiw Abner, na wɔde
no fii Sira abura ho san bae. Na Da-
wid de, na onnim. 27 Na Abner san
baa Hebron no, Yoab de no mãn kɔɔ
kurow pon no mu, sɛ ɔne no kɔkasa
brɛoo, ɛhɔ na ne nua Asahel mogya nti
ɔkɔwɔɔ ne yafunum ma owui. 28 Na
ɛno akyi Dawid tee, na ɔkae sɛ: Me ne
m'ahenni di Ner ba Abner mogya
ho bem Awurade anim daa. 29
Wɔmma emmua Yoab atifi ne n'agya fi
nyinaa so, nanso wɔmmma nea ne ho
sen ne ɔkwatani ne nea otweri poma ne
nea ɔtɔ nkrante ano ne nea aduan bɔ
no mmpa Yoab fi da. 30 Na Yoab ne
ne nua Abisai dii Abner awu, efisɛ
okum wɔn nua Asahel Gibeon ko no
mu.

31 Na Dawid ka kyerɛɛ Yoab ne
ɔman a wɔka ne ho no nyinaa sɛ:
Munsunsuane mo ntade mu na mumfu-
rafura atweatam na muntwa adwo nni
Abner anim. Na ɔhene Dawid dii
funnaka no akyi. 32 Na wɔkoraa
Abner wɔ Hebron. Na ɔhene maa ne
nne so sui Abner da so, na ɔman no
nyinaa sui. 33 Na ɔhene twaa Abner
ho kwadwom yi sɛ:

So ogyennyentwi wu na Abner awu
yi?

**7** 2 Sa 21, 8. **14** 1 Sa 18, 25–27. **15** 1 Sa 25, 44. **27** 1 Ah 2, 5; 2 Sa 2, 23.
**32** 1 Sa 30, 4.

34 Wɔankyere wo nsa da,
na wɔanto wo nan mpokyerɛ da.
Sɛ wɔtɔ amumɔyɛ mma anim na
woatɔ yi.—
Na ɔman no nyinaa kɔɔ so suu no
bio. 35 Na ade nsae no, ɔman no
nyinaa bae sɛ wɔbɛma Dawid adidi,
nanso Dawid kaa ntam sɛ: Saa na
Onyankopɔn nyɛ me na ɔnkɔ so nyɛ, sɛ
mede aduan anaa biribiara meka m'ano
ansa na owia kɔtɔ a! 36 Na ɔman no
nyinaa hui, na ɛsɔɔ wɔn ani, sɛ ade
a ɔhene yɛ nyinaa sɔ ɔman no nyinaa ani
no. 37 Na ɔman no nyinaa ne Israel
nyinaa hui da no, sɛ ɛnyɛ ɔhene na ɔma
wokum Ner ba Abner. 38 Na ɔhene
ka kyerɛɛ ne nkoa sɛ: So munnim sɛ
ɔsafohene ne onipa kɛse atɔ nnɛ da yi
Israel? 39 Na me de, ɛnnɛ meyɛ mme-
rɛw, na wɔasra me asi me hene; na
mmarima yi, Seruia mma yi, yɛ den ma
me. Awurade ntua nea ɔyɛ bɔne no
ka sɛnea ne bɔne te.

## Ti 4

*Wodi Is-Boset awu*

Na Saul ba no tee sɛ Abner awu He-
bron no, ne nsam gowee, na Israel nyi-
naa yɛɛ yoo. 2 Na Saul ba no wɔ mma-
rima baanu a wodi no asafohene, obiako
din de Baana, na nea ɔka ho no din de
Rekab, wɔyɛ Beerotni Rimon mma a
wofi Benyamin mma mu. Na wobu
Beerot nso fra Benyamin. 3 Na Bee-
rotfo no guan kɔɔ Gitaim kɔyɛɛ hɔ ahɔ-
ho, na wɔwɔ hɔ de besi nnɛ.
4 Na Saul ba Yonatan wɔ ɔbabarima
bi a ne nan abien asinsen. Saul ne
Yonatan ho asɛm no fi Yesreel bae no,
na wadi mfe anum, na ne gyigyefo maa
no so guanee. Na ɔreyɛ ntɛm aguan no,
ɔhwee ase, na ɔtɔɔ apakye. Na ne din
de Mefiboset.
5 Na Beerotni Rimon mma Rekab
ne Baana siim baa Is-Boset fi awia ke-
tee, nso na wada awianna. 6 Na wɔba
beduu ofi no mfinimfini sɛ wɔrebɛfa awi,
na wɔwɔɔ ne yafunum. Na Rekab ne
ne nua Baana fi guanee. 7 Na woduu
ɔdan no mu na ɔno nso da mpa so,
ne dabekyiri no, wɔwɔɔ no kum no, na
wotwaa ne ti, na wɔde ne ti no nam tataw
so kwan anadwo no nyinaa kɔe. 8 Na
wɔde Is-Boset ti no brɛɛ Dawid wɔ
Hebron, na wɔka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Hwɛ,
wo tamfo Saul ba Is-Boset a anka ɔhwe-
hwɛ wo akum wo no ti ni, na ɛnnɛ da
yi Awurade adi Saul ne n'asefo so were
ama me wura ɔhene.
9 Na Dawid buaa Beerotni Rimon
mma Rekab ne ne nua Baana ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Sɛ Awurade a ogyee me kra
ahohia nyinaa mu te ase yi, 10 nea
ɔbɛka kyerɛɛ me sɛ: Hwɛ, Saul awu,
na ɛyɛɛ n'ani so sɛ asɛmpa na ɔde brɛɛ
me no, mekyeree no mikum no Siklag,
mede mituaa no n'asɛm no so ka, 11
na menne sɛ nnipa bɔne adi onipa
trenee awu ne fi, ne nnae so. Na afei,
so meremmisa ne mogya mo nsam, na
merenyi mo mimfi asase so anaa? 12
Na Dawid hyɛɛ ne mmerante no ma wo-
kum wɔn, na wotwitwaa wɔn nsa ne wɔn
anan de sensɛn ɔtare a ɛwɔ Hebron no
ho. Na Is-Boset ti no de, wɔfae na
wosiee no Abner da mu Hebron.

## Ti 5

*Dawid di Israel nyinaa so*

Ɛnna Israel mmusuakuw nyinaa baa
Dawid nkyɛn Hebron bɛkae sɛ: Yɛn ni,
wo nnompe ne wo honam ne yɛn. 2
Nso kan no a Saul di yɛn so hene no,
wone nea ɔde Israel fi adi na ɔde wɔn ba
mu; na Awurade aka akyerɛ wo sɛ: Wo
na wobɛyɛn me man Israel na wo na
wubedi Israel so panyin. 3 Na Israel
mpanyin nyinaa baa ɔhene nkyɛn
Hebron, na ɔhene Dawid ne wɔn pamee
Hebron, Awurade anim, na wɔsraa
Dawid de no sii Israel so hene. 4
Dawid bedii hene no, na wadi mfe
aduasa, na odii hene mfirihyia adua-
nan. 5 Odii Yuda so hene Hebron mfe
ason ne asram asia, na odii Israel ne
Yuda nyinaa so hene mfe aduasa abiɛsa
Yerusalem.

*Dawid ko fa Yerusalem*

6 Na ɔhene ne ne mmarima kɔɔ Yeru-
salem kotuaa Yebusifo a wɔte asase no
so no. Na wɔka kyerɛɛ Dawid sɛ:
Woremma ha, na anifuraefo ne mpakye
mpo bɛpam wo. Wɔde sɛ Dawid renkɔ
mu hɔ. 7 Nanso Dawid faa Sion aban
no: Ɛne Dawid kurow no. 8 Na Da-
wid kae da no sɛ: Obiara a obekum
Yebusifo no nkodu nsuka no ho, na
onkunkum mpakye ne anifuraefo a

38 1 Sa 26, 15. — 4 2 Sa 9, 3. 10 2 Sa 1, 15. — 1–10 1 Be 11, 1–9. 1 2 Sa 19, 12.
2 1 Sa 13, 14; 25, 30. 3 2 Sa 2, 4; 1 Sa 16, 13. 4 1 Ah 2, 11; 1 Be 29, 27.

Dawid kra tan wɔn no nso! Enti na
wɔka sɛ: Onifuraefo ne apakye mmma
ofie. 9 Na Dawid traa aban no mu, na
ɔfrɛɛ no Dawid kurow. Na Dawid
totoo ho afasu hyiae fi Milo ne emu
fam. 10 Na Dawid kɔɔ so yɛɛ kɛse ara,
na Awurade, asafo Nyankopɔn, dii
n'akyi.

*Dawid fifo ne ne nkonimdi horow no*

11 Na Tiro hene Hiram somaa abɔfo
ma wɔde nkyeneduru nnua ne nnua-
senfo ne abantofo baa Dawid nkyɛn, na
wɔkyekyeree ofi maa Dawid. 12 Na
Dawid hui sɛ Awurade de no asi Israel
so hene pintinn, ne sɛ ne man Israel nti
wama n'ahenni so.
13 Na Dawid fi Hebron bae akyi no,
ɔkɔɔ so warewaree yefam ne yerenom
fii Yerusalem, na wɔwowoo mmabari-
ma ne mmabea maa Dawid bio. 14 Na
wɔn a wɔwoo wɔn maa Dawid Yerusa-
lem no din ni: Samua ne Sobab ne
Natan ne Salomo, 15 ne Yibhar ne
Elisua ne Nefet ne Yafia, 16 ne Eli-
sama ne Eliada ne Elifelet.
17 Na Filistifo tee sɛ wɔasra Dawid
de no asi Israel so hene no, Filistifo
nyinaa foro bae sɛ wɔbɛhwehwɛ Dawid.
Na Dawid tee no, osian kɔɔ aban no mu.
18 Na Filistifo no bae bɛtrɛw wɔn ho
mu Refaim bon mu. 19 Na Dawid bi-
saa Awurade sɛ: Menkɔ Filistifo no so
anaa? So wode wɔn bɛhyɛ me nsa
anaa? Na Awurade ka kyerɛɛ Dawid
sɛ: Kɔ, na mede Filistifo no mɛhyɛ wo
nsa ampa. 20 Na Dawid kɔɔ Baal-
Perasim, na Dawid kunkum wɔn hɔ, na
ɔkae sɛ: Awurade apae m'atamfo mu
m'anim sɛ wɔpae nsu mu no. Enti
ɔfrɛɛ hɔ din sɛ Baal-Perasim [ase ne:
Ntewmubea]. 21 Na wogyigyaw wɔn
ahoni hɔ; na Dawid ne ne nnipa no ta-
see.
22 Na Filistifo no san foro bae bio
bɛtrɛtrɛw wɔn ho mu Refaim bon mu.
23 Na Dawid bisaa Awurade no, ɔkae
sɛ: Nkɔ! Dan wo ho kosi wɔn akyi,
na fa baka nnua no ntentenso bra wɔn
so. 24 Na sɛ wote nantew nka baka
nnua no atifi a, ɛno de ka wo ho, efisɛ ɛno
de na Awurade afi redi w'anim akokum
Filistifo nsra no. 25 Na Dawid yɛe
sɛnea Awurade hyɛɛ no no, na okunkum
Filistifo no fi Geba de koduu Geser.

## Ti 6

*Wɔde apam adaka no ba Sion*

Na Dawid san hyiahyiaa Israel mma-
rima a wɔapaw wɔn nyinaa bio; wɔn
ano si ɔpeduasa. 2 Na Dawid sɔree,
na ɔne ɔman a wɔka ne ho no nyinaa kɔe
kofii Baale-Yuda, sɛ worekɔfa Onyan-
kopɔn adaka a wɔbɔ din a ɛyɛ asafo
Awurade a ɔte Kerubim ntam no din wɔ
so no afi hɔ aba. 3 Na wɔde Onyan-
kopɔn adaka no sii teaseɛnam foforo so,
na wɔmaa so fii Abinadab fi a ɛwɔ Gibea
no mu, na Abinadab mma Usa ne Ahio
de teaseɛnam foforo no kɔe. 4 Na woyii
Onyankopɔn adaka no fii Abinadab fi
a ɛwɔ koko no so no, na wodii adaka
no akyi, na Ahio di adaka no anim.
5 Na Dawid ne Israel fi nyinaa de
asanku ne bɛnta asanku a wɔde ɔpo-
paw nnua ayɛ ne mpintin ne nnɔnnɔ-
mma ne nsambɔ nnawuru gorui, Awu-
rade anim. 6 Na woduu Nakon awi-
porowbea no, Usa teɛɛ ne nsa kɔkaa
Onyankopɔn adaka no soo mu, efisɛ
anantwi no hinhimii. 7 Na Awurade
bo fuw Usa, na mfomso no nti Onyan-
kopɔn bɔɔ no wɔ hɔ, na owui Onyan-
kopɔn adaka no nkyɛn hɔ. 8 Na ɛyɛɛ
Dawid awerɛhow sɛ Awurade abu aba
Usa so. Na ɔfrɛɛ hɔ din sɛ Peres-
Usa [ase ne: Usa so buba] de besi nnɛ
yi. 9 Na Dawid suroo Awurade da no,
na ɔkae sɛ: Awurade adaka no bɛba
me nkyɛn dɛn? 10 Enti Dawid ampɛ
sɛ ɔde Awurade adaka no ba ne nkyɛn,
Dawid kurow no mu, na Dawid de mãn
kɔɔ Gatni Obed-Edom fi. 11 Na Awu-
rade adaka no traa Gatni Obed-Edom
fi asram abiɛsa, na Awurade hyiraa
Obed-Edom ne ne fi nyinaa.
12 Na wɔka kyerɛɛ Dawid sɛ: Awu-
rade ahyira Obed-Edom fi ne nea ɔwɔ
nyinaa, Onyankopɔn adaka no nti. Na
Dawid kɔe kɔfaa Onyankopɔn adaka no
fii Obed-Edom fi de baa Dawid kurow
mu anigye mu. 13 Na sɛ wɔn a wɔso
Awurade adaka no tutu anammɔn asia
a, ɔde nantwi ne aboa a wadɔ bɔ afɔre.
14 Na Dawid de n'ahɔɔden nyinaa
sawee Awurade anim; nso Dawid de
nwera asɔfotade amia. 15 Na Dawid
ne Israel fi nyinaa de osebɔ ne toro-
bɛntohyɛn de Awurade adaka no foro
bae.

**10** 2 Sa 3, 1. **11–25** 1 Be 14, 1–16. **14** Luk 3, 31; Mat 1, 6. **19** 1 Sa 30, 8. — **1–11** 1 Be 13. **2** Yos 15, 9; Ex 25, 22. **3** 1 Sa 7, 1. **7** Num 4, 15; 1 Sa 6, 19. **12–16** 1 Be 15. **13** 1 Ah 8, 5.

16 Na Awurade adaka no duu Dawid
kurow mu no, Saul babea Mikal hwɛɛ
mfɛnsere mu, na ohuu ɔhene Dawid
sɛ ɔrehuruhuruw na ɔresaw Awurade
anim, na obuu no animtiaa ne koma mu.
17 Na wɔde Awurade adaka no bae
de besii ne sibere, ntamadan a Dawid
asi ama no no mu. Na Dawid bɔɔ
ɔhyew afɔre ne asomdwoe afɔre, Awu-
rade anim. 18 Na Dawid wiee ɔhyew
afɔre ne asomdwoe afɔre no bɔ no, ɔde
asafo Awurade din hyiraa ɔman no.
19 Na ɔkyɛɛ ade maa ɔman no nyinaa,
Israel man mu no nyinaa, mmarima ne
mmea, ɔmaa wɔn mu biara abodoo
sebɔw biako ne nankum ne bobe aba
tetare. Ɛnna ɔman no nyinaa siim
kokɔɔ wɔn afi.
20 Ɛnna Dawid san behyiraa ne fi.
Na Saul ba Mikal fii adi behyiaa Dawid,
na ɔkae sɛ: Onyam bɛn na Israel hene
anya nnɛ, sɛ wapa ne ho nnɛ ne nkoa
mfenaa anim, sɛ ahuhufo no bi pa ne ho!
21 Na Dawid ka kyerɛɛ Mikal sɛ:
Awurade a ofii w'agya ne ne fi nyinaa
akyi yii me na ɔhyɛɛ me sɛ minni ne
man Israel so panyin no anim na migo-
rui. 22 Na mɛyɛ ayemfo masen eyi bio,
na mayɛ m'ani so famni. Nanso mfenaa
a woka no, wɔn ara na ɛbɛhyɛ me
anuonyam. 23 Na Saul babea Mikal
annya ɔba de kosii ne wuda.

## Ti 7

*Dawid pɛ sɛ osi asɔrefi*

Na ɔhene te ne fi na Awurade maa no
ɔhome fii n'atamfo nyinaa ho hyiae no,
2 ɔhene ka kyerɛɛ odiyifo Natan sɛ:
Hwɛ, me de, mete kyeneduru dan mu,
na Onyankopɔn adaka no si ntamadan
mu. 3 Na Natan ka kyerɛɛ ɔhene sɛ:
Nea ɛwɔ wo koma mu nyinaa kɔyɛ, na
Awurade di w'akyi.
4 Na anadwo no ara Awurade asɛm
baa Natan nkyɛn sɛ: 5 Kɔ na kɔka
kyerɛ m'akoa Dawid sɛ: Sɛ Awurade se
ni: So wo na wubesi dan ama matra mu?
6 Na efi da a miyii Israelfo fii Misraim
bae de bedu nnɛ yi, mentraa ofi mu da,
na mmom menam ntamadan trabea mu.
7 Bere a me ne Israelfo nyinaa nante-
wee no nyinaa mu no, so maka asɛm bi
makyerɛ Israel abusuakuw biara a
mahyɛ wɔn sɛ wɔnyɛn me man Israel sɛ:
Ɛdɛn nti na munsi kyeneduru dan mma
me? 8 Na afei kɔka kyerɛ m'akoa
Dawid sɛ: Sɛ asafo Awurade se ni:
Me na mefaa wo mifii nguan hwɛbea, fii
nguan akyi, sɛ bɛyɛ me man Israel so
panyin. 9 Na midii w'akyi baabiara a
wokɔe, na matwitwa w'atamfo nyinaa
afi w'anim, na mama woanya din kɛse
sɛ asase so nnipa akɛse din. 10 Na
masiesie trabea mama me man Israel, na
madua wɔn ma wɔatra wɔn trabea, na
wɔanhwanyan wɔn bio, na amumɔyɛ
mma anhaw wɔn bio sɛ kan no, 11 ne
bere a mehyɛɛ atemmufo sɛ wonni me
man Israel so no; na mama woahome afi
w'atamfo nyinaa ho. Na Awurade aka
akyerɛ wo sɛ Awurade na ɔbɛkyekye ofi
ama wo.
12 Sɛ wo nna wie odu na wo ne w'a-
gyanom kɔda a, mɛma w'aseni a ofi wo
yam so w'akyi, na mama n'ahenni atim.
13 Ɔno na obesi dan ama me din, na
mama n'ahenni agua atim akosi daa.
14 Me na mɛyɛ no agya, na ɔno nso ayɛ
me ɔba a sɛ ɔfom a, mede nnipa poma ne
nnipa mma mmaa mɛteɛ no so. 15 Na
m'adɔe remfi ne ho sɛnea efii Saul a
mituu no w'anim no ho no. 16 Na wo
fi ne w'ahenni betim akosi daa w'anim,
w'ahengua besi pintinn akosi daa.
17 Sɛ nsɛm yi nyinaa ne anisoadehu yi
nyinaa te no, saa ara na Natan ka
kyerɛɛ Dawid.
18 Ɛnna ɔhene Dawid bae bɛtraa
Awurade anim, na ɔkae sɛ: Hena ne
me, Awurade Nyankopɔn, na me fi
ne dɛn sɛ wode me abedu sesɛɛ yi?
19 Nanso eyi da so yɛ w'ani so ketewa,
Awurade Nyankopɔn, na woaka daa-
kye a ɛwɔ akyirikyiri ho asɛm nso akye-
rɛ w'akoa fi, na woakyerɛ me awo
ntoatoaso a ɛbɛba, Awurade Nyanko-
pɔn. 20 Na ɛdɛn na Dawid nkɔ so nka
nkyerɛ wo bio? Na wo na wunim
w'akoa, Awurade Nyankopɔn. 21
W'asɛm nti nè sɛ wo koma te no na
woayɛ ade akɛse yi, sɛ wobɛma w'akoa
ahu. 22 Enti woso kokuroo, Awurade
Nyankopɔn, na obiara nni hɔ a ɔte sɛ
wo, onyame biara nso nni w'akyi, sɛ
nsɛm a yɛde yɛn aso ate no nyinaa te no.
23 Na ɔman biako bɛn na ɛwɔ asase so a
ɛte sɛ wo man, sɛ Israel a Onyankopɔn

17–19 1 Be 16. 18 1 Ah 8, 55. 21 2 Sa 5, 2. — 1–29 1 Be 17. 2 Dwom 132. 5 1 Be 22, 8; 1 Ah 5, 3. 6 1 Ah 8, 16, 27; Yes 66, 1. 8 1 Sa 16, 11–13. 12 1 Ah 8, 20; Yes 9, 7. 13 1 Ah 5, 5; 6, 12; Dwom 89, 4–5. 14 Dwom 89, 27; Heb 1, 5; Luk 1, 32. 15 1 Sa 15, 23, 26. 16 Dwom 72, 17; Yes 55, 3. 18 Gen 32, 10. 23 Deut 4, 7.

akogye wɔn afa ayɛ ɔman de agye din,
na wayɛ ade akɛse ne ade a ɛyɛ hu ama
mo, ama w'asase, wo man a wugyee wɔn
fae fii Misraim, amanaman ne wɔn
anyame nsam, no anim? 24 Na woa-
siesie wo man Israel afa de wɔn ayɛ wo
man akosi daa, na wo Awurade woayɛ
wɔn Onyankopɔn. 25 Na afei, Awu-
rade Nyankopɔn, asɛm a woaka w'akoa
ne ne fi ho no, ma ennyina nkosi daa,
na yɛ sɛnea woaka no. 26 Na ma wo
din nsõ nkosi daa sɛ: Asafo Awurade ne
Israel so Nyankopɔn. Na ma w'akoa
Dawid fi nnyina w'anim pintinn. 27
Na wo, asafo Awurade, Israel Nyan-
kopɔn, woayi w'akoa asotiw sɛ: Mɛkye-
kye ofi mama wo, enti na w'akoa asi ne
bo rebɔ wo sɛɛ mpae yi. 28 Na afei,
Awurade Nyankopɔn, wo ara ne On-
yankopɔn, na wo nsɛm yɛ nokware, na
wode adepa yi ahyɛ w'akoa bɔ, 29 na
afei ma ɛnyɛ wo fɛ sɛ wubehyira w'akoa
fi na agyina w'anim. Na wo, Awu-
rade Nyankopɔn, na woaka, na wo
nhyira mu na wobehyira w'akoa fi daa.

## Ti 8

*Dawid nkonimdi ne ne mpanyimfo atitiriw*

Na eyi akyi no, Dawid kaa Filistifo
na ɔbrɛɛ wɔn ase, na Dawid gyee ahen-
kurow no sodi fii Filistifo nsam. 2 Na
ɔkaa Moab nso gui, na ɔma wɔdedaa
fam, de susuhama susuw wɔn; na osu-
suw ahama abien sɛ wonkum wɔn, ne
hama biako a edu pɛpɛɛpɛ sɛ wɔntra
ase. Na Moab yɛɛ Dawid de, wɔyɛɛ
nkoa a wɔsoa ayɛyɛde ba.
3 Na Dawid kaa Soba hene Rehob
ba Hadadeser gui, ne kɔ a ɔkɔe sɛ oko
gye ne nsase a ɛwɔ asubɔnten Eufrate
ho no mu. 4 Na Dawid kyeree wɔn mu
apɔnkɔsotefo apem ahanson ne ana-
mmɔnmufo peduonu, na Dawid twitwaa
nteaseɛnam apɔnkɔ nyinaa nantin
ntini, na ogyaw wɔn mu nteaseɛnam ɔha
de. 5 Na Damasko Siriafo bae sɛ
wɔbɛboa Soba hene Hadadeser; na
Dawid kum Siriafo no mu nnipa ɔpeduo-
nu abien. 6 Ɛnna Dawid de bansifo kɔ-
traa Damasko a ɛwɔ Siria, na Siria yɛɛ
Dawid de, wɔyɛɛ nkoa a wɔsoa ayɛyɛde
ba. Na Awurade boaa Dawid ma odii
nim nea ɔkɔe nyinaa. 7 Na Dawid
gyigyee sika akyɛm a Hadadeser nkoa
kurae no de baa Yerusalem. 8 Na
ɔhene Dawid faa kɔbere pii pa fii Hada-
deser nkurow Beta ne Berotai mu.
9 Na Hamat hene Toi tee sɛ Dawid
aka Hadadeser dɔm nyinaa agu no, 10
Toi somaa ne ba Yoram baa ɔhene
Dawid nkyɛn bekyiaa no hyiraa no, sɛ
ɔne Hadadeser ako na waka no agu, efise
Hadadeser ne Toi di dɔm; na okura
dwetɛ nnwinne ne sika nnwinne ne
kɔbere nnwinne de bae. 11 Ɛno nso na
ɔhene Dawid de yɛɛ akronkronne maa
Awurade, ɛnè dwetɛ ne sika a efi
amanaman a ɔbrɛɛ wɔn ase no nyinaa
mu a ɔde yɛɛ akronkronne no: 12 efi
Siria ne Moab ne Amonfo ne Filistifo
ne Amalekfo ne Soba hene Rehob ba
Hadadeser asade mu.
13 Na Dawid san fii Siriafo kum no,
ogyee din Nkyenebon mu sɛ okum nnipa
mpem dunwɔtwe. 14 Na ɔde bansifo
traa Edom; Edom nyinaa mu na ɔde
bansifo tratrae, na Edomfo nyinaa yɛɛ
Dawid nkoa. Na Awurade boaa Da-
wid ma odii nim nea ɔkɔe nyinaa.
15 Na Dawid dii Israel nyinaa so
hene; na Dawid dii asɛntrenee buu
atɛntrenee maa ne man nyinaa. 16 Na
Seruia ba Yoab na odi dɔm so, na Ahi-
lud ba Yehosafat ne ɔsɛnkaefo; 17 na
Ahitub ba Sadok ne Abiatar ba Ahime-
lek ne asɔfo, na Seraia ne ɔkyerɛwfo,
18 na Yoiada ba Benaia na odi Keretifo
ne Peletifo no so, na Dawid mma ne
asɔfo.

## Ti 9

*Yiye a Dawid yɛɛ Mefiboset*

Na Dawid kae sɛ: So obi da so wɔ hɔ a
waka Saul fi, na Yonatan nti menyɛ no
adɔe? 2 Na Saul fi akoa bi wɔ hɔ a
ne din de Siba. Na wokohyiaa no baa
Dawid nkyɛn no, ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ:
So wone Siba? Na ose: W'akoa ne no.
3 Na Dawid ka kyerɛɛ no sɛ: So obi nni
hɔ bio Saul fi a mede Onyankopɔn adɔe
mɛyɛ no? Na Siba se: Yonatan babari-
ma bi da so wɔ hɔ a ne nan asinsen.
4 Na ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ: Ɔwɔ he?
Na Siba ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Hwɛ, ɔwɔ
Amiel ba Makir fi wɔ Lo-Debar. 5 Na
ɔhene soma ma wɔkɔfaa no Amiel ba
Makir fi wɔ Lo-Debar bae. 6 Na Saul
ba Yonatan ba Mefiboset duu Dawid

**27** Yes 50, 5. **28** 1 Ah 8, 26. — **1–18** 1 Be 18. **4** Yos 11, 9. **13** Dwom 60, 1. **14** Gen 27, 40.
**16** 2 Sa 20, 23–26. **18** 2 Sa 15, 18; 1 Sa 30, 14; 1 Be 18, 17; 1 Ah 4, 5. — **2** 2 Sa 16, 1.
**3** 2 Sa 4, 4. **4** 2 Sa 17, 27.

nkyɛn no, ɔde n'anim hwee fam kotow
no. Na Dawid kae sɛ: Mefiboset!
Na ose: W'akoa ni. 7 Na Dawid ka
kyerɛɛ no sɛ: Nsuro, na w'agya Yona-
tan nti mɛyɛ wo adɔe, na madan
w'agya Saul asase nyinaa mama wo, na
woadidi me pon so daa yi. 8 Na ɔko-
tow kae sɛ: W'akoa ne hena na worehwɛ
ɔkraman funu a ɔte sɛ me yi?
9 Ɛnna ɔhene frɛɛ Saul abofra Siba,
na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Ade nyinaa a ɛyɛ
Saul ne ne fi nyinaa de no, mede mama
wo wura ba. 10 Enti dɔw asase no ma
no, wo ne wo mma ne wo nkoa, na fa so
aba bra, na wo wura ba nnya aduan nni.
Na wo wura ba Mefiboset de, onnidi me
pon so daa yi. Nso Siba wɔ mmabari-
ma dunnum ne nkoa aduonu. 11 Na
Siba ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Sɛ me wura
ɔhene ahyɛ n'akoa nyinaa no, saa ara na
w'akoa bɛyɛ. Na ɔhene kae sɛ: Mefibo-
set de, onnidi me pon so sɛ ɔhene mma
mu bi. 12 Na Mefiboset wɔ ɔbabarima
kumaa bi a wɔfrɛ no Mika. Na wɔn a
wɔte Siba fi nyinaa yɛ Mefiboset nkoa.
13 Na Mefiboset traa Yerusalem, na
ɔhene pon so na odidi daa yi. Na ɔtɔ
ne nan abien so apakye.

## Ti 10

*Wotu Amonfo so sa*

Na eyi akyi no, Amonfo hene wui, na
ne ba Hanun besii n'ananmu dii hene.
2 Ɛnna Dawid kae sɛ: Mɛyɛ Nahas ba
Hanun adɔe, sɛnea n'agya yɛɛ me adɔe
no. Na Dawid somaa ne nkoa sɛ
wɔnkɔma no hyɛden, n'agya nti. Na
Dawid nkoa no duu Amonfo asase so.
3 Ɛnna Amonfo asafohene ka kyerɛɛ
wɔn wura Hanun sɛ: So wususuw sɛ
w'agya nĩ na Dawid di nti na ɔsomaa wo
nkyɛn hyɛdenmafo yi? So ɛnyɛ kurow
yi mu pɛɛpɛe ne ne nsra ne ne butuw
nti na Dawid somaa ne nkoa baa wo
nkyɛn yi? 4 Na Hanun faa Dawid
nkoa no yiyii wɔn bogyesɛ fã fã, na
otwitwaa wɔn ntade mu fã fã beduu
wɔn to ase, na ogyaa wɔn kwan. 5 Na
wɔbɛka kyerɛɛ Dawid no, ɔsoma ko-
hyiaa wɔn, efisɛ wɔasopa mmarima no
pa ara. Na ɔhene kae sɛ: Montra
Yeriko nkosi sɛ mo bogyesɛ befuw
ansa na moasan aba.
6 Na Amonfo no hui sɛ wɔn ho abɔn
Dawid no, Amonfo no soma kɔboboɔ
Bet-Rehob Siriafo ne Soba Siriafo
paa, anammɔnmufo peduonu, ne
Maaka hene nnipa apem, ne Tob
mmarima pedumien. 7 Na Dawid tee
no, ɔsomaa Yoab ne akofofo dɔm no
nyinaa kɔe. 8 Na Amonfo fii adi
betwitwaa mpasua kurow no pon ano;
na Soba ne Rehob Siriafo ne Tob ne
Maaka mmarima no nko gyina wuram.
9 Na Yoab hui sɛ dɔm no ani kyerɛ no
anim ne akyiri no, ɔpaw Israel mu
dɔmmarima nyinaa mu bi ma wotwitwa
kohyiaa Siriafo. 10 Na ɛdɔm no nkae
no, ɔde wɔn hyɛɛ ne nua Abisai nsa ma
otwa kohyiaa Amonfo. 11 Na ɔkae sɛ:
Sɛ Siriafo yɛ den sen me a, bɛboa me,
na sɛ Amonfo na wɔyɛ den sen wo a,
mɛba mabɛboa wo. 12 Hyɛ wo ho den
na ma yɛnhyɛ yɛn ho den mma yɛn
man ne yɛn Nyankopɔn nkurow. Na
Awurade nyɛ nea eye n'ani so. 13 Na
Yoab ne dɔm a wɔka ne ho no ne Siriafo
de bɔɔ ani, na woguanee n'anim. 14
Na Amonfo no hui sɛ Siriafo aguan no,
wɔn nso woguanee Abisai anim kɔhyɛn
kurow no mu. Ɛnna Yoab san fii
Amonfo no ho baa Yerusalem.
15 Na Siriafo hui sɛ wɔagu Israel
anim no, wɔboaboaa wɔn ho ano faako.
16 Na Hadadeser soma kɔfaa Siriafo a
wɔwɔ asuogya no bae, na wɔbaa
Helam. Na Hadadeser sahene Sobak
dii wɔn anim. 17 Na wɔbɛka kyerɛɛ
Dawid no, ɔboaboaa Israel nyinaa
ano, na okotwaa Yordan kɔɔ Helam.
Na Siriafo twitwaa mpasua hyiaa
Dawid, na wɔne no koe. 18 Na Siria-
fo guanee Israel anim, na Dawid kun-
kum Siriafo mu nteaseɛnamfo aha-
nson ne apɔnkɔfo peduanan, na opiraa
ɔsahene Sobak ma owui hɔ. 19 Na
ahene a wɔyɛ Hadadeser nkoa no nyinaa
hui sɛ wɔagu Israel anim no, wɔne
Israel yɛɛ asomdwoe apam, na wɔsom
wɔn. Na Siriafo suroe sɛ wɔbɛboa
Amonfo no bio.

## Ti 11

*Dawid awaresɛe*

Na afe no twaam no, ɛbere a ahene
tu sa mu no, Dawid somaa Yoab ne ne
nkoa kaa ne ho ne Israel nyinaa sɛ
wɔnkɔsɛe Amonfo; na wokotuaa Raba.
Na Dawid de, ɔtraa Yerusalem.

---

**8** 1 Sa 24, 15. **11** 2 Sa 19, 28. **13** 2 Sa 9, 3. — **1–19** 1 Be 19. **1** 1 Be 20, 1.

2 Na da bi anwummere a Dawid asɔre
afi ne nnae so na ɔnennam ɔhene dan
atifi no, ofi ɔdan no atifi hɔ huu ɔbea
bi sɛ ɔreguare, na ɔbea no, wohwɛ no a,
ne ho yɛ fɛ sɛ. 3 Na Dawid soma
kobisaa ɔbea no ho asɛm. Na wɔkae
sɛ: Eliam ba Bat-Seba, Hetini Uria
no yere. 4 Na Dawid somaa ɔbɔfo
ma wɔkɔfaa no; na ɔbaa ne nkyɛn, na
ɔne no dae. Na odwiraa ne ho fii ne ho
figu no mu, na ɔsan kɔɔ ne fi. 5 Na
ɔbea no nyinsɛnee, na ɔsoma kɔka
kyerɛɛ Dawid sɛ: Manyinsɛn.
6 Na Dawid soma kɔɔ Yoab nkyɛn sɛ:
Ma Hetini Uria mmra me nkyɛn. Na
Yoab somaa Uria baa Dawid nkyɛn.
7 Na Uria duu ne nkyɛn no, Dawid bi-
saa no sɛnea Yoab ne dɔm no te, ne sɛ
ɔsa no te. 8 Na Dawid ka kyerɛɛ
Uria sɛ: Sian kɔ wo fi kɔhohoro wo nan
ho. Na Uria fii ɔhene fi kɔe no, wɔde
ɔhene ayɛyɛde fi dii n'akyi. 9 Na Uria
kɔdaa ɔhene fi pon ano, ɔne ne wura
nkoa nyinaa, na wansian ankɔ ne fi.
10 Na wɔka kyerɛɛ Dawid sɛ: Uria
ansian ankɔ ne fi. Na Dawid ka kyerɛɛ
Uria sɛ: So ɛnyɛ ɔkwan na wufi bae?
Ɛdɛn nti na woansian ankɔ wo fi? 11
Na Uria ka kyerɛɛ Dawid sɛ: Adaka no
ne Israel ne Yuda tete asese mu, na me
wura Yoab ne me wura nkoa abobɔ
wuram nsra, na me de, menkɔ me fi
minkodidi na mennom na me ne me yere
nna anaa? Sɛ wote ase na wo kra te
ase yi, merenni saa asɛm yi. 12 Na
Dawid ka kyerɛɛ Uria sɛ: Tra ha nnɛ
nso, na ɔkyena mɛma woakɔ. Ɛnna
Uria traa Yerusalem da no ne n'ade-
kyee. 13 Na Dawid frɛɛ no ne no didi
nomee, na ɔma ɔbowee; na anadwofa
no, ofii adi kɔdaa ne nnae so, ɔne ne
wura nkoa, na wansian ankɔ ne fi.
14 Na ade kyee anɔpa no, Dawid
kyerɛw nhoma maa Uria de kɔmaa
Yoab, 15 na ɔkyerɛw nhoma no mu
sɛ: Momma Uria nkodi dɔm a ɛyɛ den
no ano, na montwe mo ho mfi n'akyi, na
wɔmmɔ no na ɔntɔ. 16 Na Yoab retua
kurow no no, ɔde Uria kodii nea onim sɛ
dɔmmarima wɔ no. 17 Na kurow no
mu mmarima fii adi ne Yoab bɛkoe, na
dɔm a wɔyɛ Dawid nkoa no mu bi totɔe,
na Hetini Uria nso tɔe. 18 Ɛnna Yoab
soma kɔkaa ɔsa no mu nsɛm nyinaa
kyerɛɛ Dawid. 19 Na ɔhyɛɛ ɔbɔfo no
sɛ: Sɛ woka ɔsa no mu nsɛm nyinaa
kyerɛ ɔhene wie, 20 na ɔhene bo huru
na ɔka kyerɛ wo sɛ: Ɛdɛn nti na mobɛn
kurow no kɔkoe sɛɛ? So munnim sɛ
wobefi ɔfasu no so abɛtotow? 21 Hena
na ɔbɔɔ Yerubeset ba Abimelek?
Ɛnyɛ ɔbea bi na ɔtow owiyammo ba fi
ɔfasu so bɔɔ no ma ɔtɔe, Tebes no? Ɛdɛn
nti na mobɛn ɔfasu sɛɛ? a, ɛnde ka sɛ:
W'akoa Uria, Hetini no nso atɔ.
22 Na ɔbɔfo no siim, na ɔbɛkaa asɛm
a Yoab de somaa no no nyinaa kyerɛɛ
Dawid. 23 Na ɔbɔfo no ka kyerɛɛ
Dawid sɛ: Mmarima no yɛɛ yɛn so den,
na wofi baa yɛn so petee mu no, yɛsee
wɔn ara koduu kurow no pon ano;
24 na atowfo no fi ɔfasu so totow guu
wo nkoa so, na ɔhene nkoa no bi totɔe,
na w'akoa Uria, Hetini no, nso atɔ.
25 Ɛnna Dawid ka kyerɛɛ ɔbɔfo no sɛ:
Sɛɛ na kɔka kyerɛ Yoab sɛ: Mma asɛm
yi nnhaw wo, na nkrante twa ha na
etwa ha. Ma wo ko no mu nyɛ den
nhyɛ kurow no, na dwiriw gu. Na fa
hyɛ no baninha.
26 Na Uria yere no tee sɛ ne kunu
Uria awu no, ogyam ne wura no. 27
Na kunayɛ bere twaa mu no, Dawid
soma kɔfaa no baa ne fi, na ɔbɛyɛɛ ne
yere, no ɔwoo babarima maa no. Na
asɛm a Dawid dii no ansɔ Awurade ani.

## Ti 12

*Natan ka Dawid anim*

Na Awurade somaa Natan kɔɔ Da-
wid nkyɛn. Na ɔbaa ne nkyɛn bɛka
kyerɛɛ no sɛ: Mmarima baanu traa
kurow bi mu, obiako yɛ ɔdefo, na obia-
ko yɛ ohiani. 2 Ɔdefo no wɔ nguan ne
anantwi bebree pa, 3 na ohiani no de,
onni hwee sɛ oguammere ketewa biako
a ɔtɔɔ no; na ɔyɛn no, na ɔne no ne ne
mma bɔɔ mu nyinii. Odi ne bupɛreko
bi, na ɔnom ne kuruwa ano, na ɔda ne
koko mu, na ɔyɛɛ no sɛ ɔbabea. 4 Na
ɔhɔho bi baa ɔdefo no nkyɛn no, wampɛ
sɛ ɔde ne nguan ne n'anantwi no bi yɛ
ɔkwantenni a wabɛsoɛ no no hoho, na
ɔkɔfaa ohiani no guan no siesie maa
ɔbarima a ɔbaa ne nkyɛn no. 5 Ɛnna
Dawid bo hurui pii hyɛɛ ɔbarima no, na
ɔka kyerɛɛ Natan sɛ: Sɛ Awurade te ase
yi, ɔbarima a ɔyɛɛ eyi no sɛ owu. 6 Na
oguan no, ɔnhyɛ ananmu mpɛn anan, sɛ
wadi saa asɛm yi na wanhu mmɔbɔ.

---

**2** Mat 5, 28–29. **3** 2 Sa 23, 29. **4** Lev 15, 18. **11** 1 Sa 4, 4. **21** Ate 9, 53.
**27** Ex 20, 13–14. — **6** Ex 22, 1.

7 Ɛnna Natan ka kyerɛɛ Dawid sɛ:
Wone ɔbarima no! Sɛ Awurade Israel
Nyankopɔn se ni: Me na mesraa wo
mede wo misii Israel so hene, na me na
miyii wo Saul nsam; 8 na mede wo
wura fi memaa wo, na mede wo wura
yerenom nso miguu wo kokom, na
mede Israel ne Yuda fi memaa wo; na
sɛ esua a, anka mede sɛɛ ne sɛɛ mɛka wo
ho. 9 Ɛdɛn nti na woabu Awurade
asɛm animtiaa ayɛ n'anim bɔne yi? Wo-
de nkrante akum Hetini Uria, na woafa
ne yere ayɛ wo yere, na ɔno de, wode
Amonfo nkrante adi no awu. 10 Na
afei nkrante remfi wo fi kosi daa,
esiane sɛ woabu me animtiaa na woafa
Hetini Uria yere aware no. 11 Sɛ
Awurade se ni: Hwɛ, mɛma bɔne asɔre
wo fi aba wo so, na magye wo yerenom
w'anim mede mama wo yɔnko, na ɔne
wo yerenom adeda awia ketee. 12 Na
wo de, woyɛɛ no ahintawee mu, na me
de, medi asɛm yi Israel nyinaa anim
awia ketee.

13 Ɛnna Dawid ka kyerɛɛ Natan sɛ:
Mayɛ Awurade bɔne. Na Natan ka
kyerɛɛ Dawid sɛ: Awurade nso ama wo
bɔne atwam, worenwu. 14 Nanso sɛ
wode asɛm yi ama Awurade atamfo
anya abususɛm akaye nti, ɔba a wɔwoo
no maa wo no nso, owu na obewu.
15 Na Natan kɔɔ ne fi.

Na Awurade de owuyare bɔɔ ɔba a
Uria yere no wo maa Dawid no. 16 Na
Dawid paa Onyankopɔn kyɛw maa abo-
fra no; na Dawid bua dae, na ɔkɔɔ mu
kɔdaa fam anadwo no. 17 Na ne fi
mpanyimfo kogyinaa no so sɛ wɔbɛma
no so afi fam; nanso wampene, na ɔne
wɔn nso annidi. 18 Na da a ɛto so ason
no, akokoaa no wui. Na Dawid nkoa
suroe sɛ wɔbɛka akyerɛ no sɛ akokoaa
no awu, na wɔkae sɛ: Hwɛ, akokoaa no
da so te ase no po, yɛne no kasae, na
wantie yɛn. Na yɛbɛyɛ dɛn aka akyerɛ
no sɛ akokoaa no awu na ɔrenyɛ bɔne bi?
19 Na Dawid hui sɛ ne nkoa retutu asu
no, Dawid hui sɛ akokoaa no awu;
na Dawid ka kyerɛɛ ne nkoa no sɛ:
So akokoaa no awu anaa? Na wose:
Wawu. 20 Ɛnna Dawid sɔre fii fam,
na oguare srae, na ɔsakraa n'atade, na
ɔkɔɔ Awurade fi kɔsɔree. Na ɔbaa ne
fi, na obisa ma wɔde aduan besii n'anim,
na odii. 21 Na ne nkoa no ka kyerɛɛ
no sɛ: Asɛm bɛn na woadi yi? Akokoaa
no da so te ase no, wubua dae na wu-
sui; na akokoaa no wui mmom no, woa-
sɔre adidi. 22 Na ose: Akokoaa no da
so te ase no, mibua medae na misui, na
mise: Hena na onim sɛ ebia Awurade
bɛdom me na akokoaa no anya nkwa;
23 na afei wanya awu; ɛdɛn nti na
mínni abuada? So metumi masan no
aba bio? Me na mɛkɔ ne nkyɛn, na ɔno
de, ɔrensan mma me nkyɛn.

24 Na Dawid kyekyee ne yere Bat-
Seba werɛ; na ɔkɔɔ ne nkyɛn ne no
kɔdae; na ɔwoo babarima, na ɔtoo no
din Salomo, na Awurade dɔ no. 25 Na
ɔsomaa odiyifo Natan ma ɔkɔtoo no
din Yedidia [ase ne: Awurade dɔfo],
Awurade nti.

*Wɔko fa Raba*

26 Na Yoab ne Amonfo a wɔwɔ Raba
koe, na ogyee ahenkurow no. 27 Na
Yoab somaa abɔfo baa Dawid nkyɛn sɛ:
Me ne Raba ako, nso magye nsu ano
kurow no. 28 Na afei boaboa ɔman a
aka no ano bɛbɔ kurow no ho nsra, na
gye, na me, mannye kurow no, na wɔa-
mfa me din anto. 29 Na Dawid boa-
boaa ɔman no nyinaa ano kɔɔ Raba ne
no kɔkoe, na ogyei. 30 Na oyii wɔn
hene abotiri fii ne ti; ne duru si sika
dwetikɛse, na abɔɔden abo wɔ mu, na
wɔde bɔɔ Dawid ti, na ɔde kurow no mu
asade bebree pa fi bae. 31 Na ɔde
ɔman a wɔwɔ mu no fi bae, na ɔma wɔde
awan ne fatudade ne dade mmonnua
yɛɛ adwuma, na wɔyɛɛ ntayaa fononoo
ho adwuma dennen. Na sɛɛ na ɔde yɛɛ
Amonfo nkurow nyinaa. Ɛnna Dawid
ne ne man nyinaa san baa Yerusalem.

## Ti 13

*Amnon bɔne ne ne wu*

Na eyi akyi no, ná Dawid ba Absalom
wɔ nuabea fɛfɛ bi a ne din de Tamar, na
Dawid ba Amnon pɛ no. 2 Na Amnon
ne nuabea Tamar nti ne ho hiaa no ma
ɔyaree, na ɔyɛ ɔbaabun, na ɛyɛɛ Amnon
den sɛ ɔbɛyɛ no biribi. 3 Na Amnon
wɔ adamfo bi a wɔfrɛ no Yonadab,
Dawid ne nua Simea ba. Na Yonadab
yɛ onitefo sɛ. 4 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Ɛdɛn nti na wo ɔhene ba mu wofɔn sɛɛ

---

**7** 1 Ah 20, 40. **9** 2 Sa 11; 1 Ah 15, 5. **10** 2 Sa 13, 28–29; 18, 14; 2 Ah 25, 7.
**11** 2 Sa 16, 22; Hiob 31, 9–10. **13** 2 Sa 24, 10; Dwom 51, 1. **14** 2 Sa 11, 27.
**26–31** 1 Be 20, 1–3. **26** Yer 49, 2. — **1** 2 Sa 3, 2–3. **3** 1 Sa 16, 9.

daa anɔpa yi? So worenka nkyerɛ me?
Na Amnon ka kyerɛɛ no sɛ: Mepɛ me
nua Absalom ne nuabea Tamar. 5 Na
Yonadab ka kyerɛɛ no sɛ: Kɔda wo nnae
so, na pa mpayare; na sɛ w'agya
bɛhwɛ wo a, ka kyerɛ no sɛ: Ma me nua
Tamar mmra mmɛma me aduan, nanso
ɔnyɛ aduan no m'anim, na minhu, na
minni ne nsam. 6 Ɛnna Amnon kɔdae,
na ɔboa yaree. Na ɔhene bae bɛhwɛɛ
no no, Amnon ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Ma
me nua Tamar mmra mmɛyɛ tetare
abien m'anim na minni ne nsam.
7 Na Dawid soma kɔɔ Tamar nkyɛn
ofie sɛ: Kɔ wo nua Amnon fi ɛ, na kɔyɛ
aduan ma no. 8 Na Tamar kɔɔ ne nua
Amnon fi; na ɔno de, ɔda hɔ. Na ɔfaa
mmɔre fɔtɔwee, na ɔyɛɛ tetare n'anim,
na ɔkyew tetare no. 9 Na ɔtoɛɛ kyew
dade no, na ohwiei n'anim; nso wampɛ sɛ
odi. Na Amnon kae sɛ: Ma nnipa nyinaa
mfi me ho mfi adi. Na nnipa no nyinaa
fii ne ho fii adi. 10 Na Amnon ka kyerɛɛ
Tamar sɛ: Fa aduan no bra piam, na
minni wo nsam. Na Tamar faa tetare
a ɔyɛe no de kɔmaa ne nua Amnon pia
no mu. 11 Na ɔde rema no sɛ onni no,
osoo no mu na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Bra,
bɛda me nkyɛn, me nua! 12 Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Dabi, me nua, mmrɛ me
ase, na wɔnyɛ sa Israel mu; nni agye-
nnyentwisɛm yi! 13 Na me de, ɛhe po
na mede m'ahohora mɛkɔ? Na wo nso,
wobɛyɛ sɛ Israel mu agyennyentwi no
bi. Enti wo ne ɔhene nkɔkasa, na
ɔremfa me nkame wo. 14 Nanso wa-
mpɛ sɛ otie no, na sɛ ne ho yɛ den sen
no nti, ɔbrɛɛ no ase ne no dae.
15 Ɛnna Amnon de ɔtan kɛse tan no
pii, ma ɔtan a ɔde tan no no sen ɔdɔ a
ɔdɔɔ no no. Na Amnon ka kyerɛɛ no
sɛ: Sɔre kɔ! 16 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Ɔpam a worepam me yi sen bɔne a
woyɛɛ me no. Na wampɛ sɛ otie no.
17 Na ɔfrɛɛ n'abofra a ɔsom no no sɛ:
Pam oyi fi me so fi adi, na to ɔpon akyi
korɔkorɔ mu wɔ n'akyi. 18 Nso atade
nworannworan yuu bi hyɛ no, na saa
mmatakari no na ɔhene mmabea a wɔyɛ
mmabun no hyɛ. Na ne somfo no de no
fii adi, na ɔtoo ɔpon akyi korɔkorɔ mu
guu n'akyi. 19 Ɛnna Tamar sesaw
nsõ guu n'atifi, na osunsuanee n'atade
nworannworan a ɛhyɛ no no mu, na ɔde
ne nsa soaa ne ti de benabɔ ara kɔe.
20 Na ne nua Absalom ka kyerɛɛ no
sɛ: So wo nua Amnon akɔ wo ho anaa?
Na afei, me nua, mua w'ano, ɔyɛ wo nua.
Mfa wo koma nto asɛm yi so. Na Ta-
mar traa ne nua Absalom fi hyɛɛ ne ho
fie komm.

*Absalom tɔ were Amnon so*

21 Na ɔhene Dawid tee nsɛm yi nyi-
naa no, ne bo fuwii sɛ. 22 Na Absalom
ne Amnon ankasa bɔne anaa papa. Na
Absalom tan Amnon, sɛ wabrɛ ne nua
Tamar ase nti.
23 Na mfe abien akyi no, Absalom
ma wokotwitwaa ne nguan ho wɔ Baal-
Hasor a ɛda Efraim ho, na Absalom
hyiaa ɔhene mma nyinaa kɔɔ hɔ. 24 Na
Absalom baa ɔhene nkyɛn bɛkae sɛ:
Hwɛ, w'akoa rema wɔakotwitwa ne
nguan ho; enti ma ɔhene ne ne nkoa
ne n'akoa nkɔ. 25 Na ɔhene ka kyerɛɛ
Absalom sɛ: Dabi, me ba, mma yɛn
nyinaa nnkɔ, na yɛankɔyɛ wo so duru.
Na ɔhyɛɛ no, nanso wampɛ sɛ ɔkɔ, na
ohyiraa no. 26 Ɛnna Absalom kae sɛ:
Sɛ ɛnte saa a, ma me nua Amnon ne yɛn
nkɔ. Na ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛdɛn
nti na ɔne wo nkɔ? 27 Na Absalom
hyɛɛ no ara, na ɔmaa Amnon ne ɔhene
mma no nyinaa ne no kɔe. 28 Nso
Absalom ahyɛ ne mmerante sɛ: Monhwɛ,
na sɛ Amnon nom nsã na n'ani gye,
na mise mo sɛ: Mommɔ Amnon! a,
munkum no. Munnsuro, so ɛnyɛ me na
mahyɛ mo? Monyɛ den, na monyɛ mo
ho mmarima ho. 29 Na Absalom mme-
rante no yɛɛ Amnon sɛnea Absalom
hyɛɛ wɔn no. Ɛnna ɔhene mma no nyi-
naa sɔresɔre tratraa wɔn mfurum so
guanguanee.
30 Na wɔwɔ ɔkwan mu no, asɛm no
duu Dawid nkyɛn sɛ: Absalom akum
ɔhene mma no nyinaa, na wɔn mu biako
pɛ anka. 31 Ɛnna ɔhene sɔre sunsua-
nee ne ntade mu, na ɔdaa fam, na ne
nkoa nyinaa gyinagyina hɔ asunsuane
wɔn ntade mu. 32 Na Dawid ne nua
Simea ba Yonadab buae sɛ: Mma me
wura nnnwen sɛ wɔakum ɔhene mma
mmerante no nyinaa, na Amnon nko na
wawu, na ɛwɔ Absalom anom ara fi da
no a ɔbrɛɛ ne nua Tamar ase no. 33
Na afei mma me wura ɔhene mmfa
asɛm no nnhyɛ ne koma mu, sɛ ɔhene
mma nyinaa awuwu, na Amnon nko na
wawu.

---

**11** Lev 18, 9. **12** Deut 22, 21. **19** Hiob 2, 12. **28** Lev 20, 17.

*Absalom aguan*

34 Na Absalom guanee. Na aberante
a ɔwɛn no maa n'ani so hwɛe, na hwɛ,
nnipa bebree nam ɔkwan a ɛwɔ n'akyi
no so, bepɔw nkyɛnmu, reba. 35 Na
Yonadab ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Hwɛ,
ɔhene mma no reba; sɛ w'akoa kae no,
sɛ ɛte ne no. 36 Na owiee ɔkasa no pɛ,
na hwɛ, ɔhene mma no bae, na wɔmo-
maa wɔn nne so sui, na ɔhene nso ne ne
nkoa nyinaa nso suu osũ kɛse pa.

37 Na Absalom guanee, na ɔkɔɔ
Gesur hene Amihud ba Talmai nkyɛn.
Na Dawid gyam ne ba no nna nyinaa.
38 Na Absalom guan kɔɔ Gesur no, ɔtraa
hɔ mfe abiɛsa. 39 Na ɔhene Dawid
ani gyinaa Absalom, efisɛ ná ne werɛ
akyekye Amnon wu no ho.

## Ti 14

*Yoab di ma Absalom*

Na Seruia ba Yoab hui sɛ ɔhene koma
wɔ Absalom ho. 2 Na Yoab soma kɔɔ
Tekoa kɔfaa ɔbea nyansafo bi fi hɔ bae,
na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Dan wo ho oyiyɛfo,
na hyɛ ayiyɛ ntade, nanso nsra ngo, na
yɛ sɛ ɔbea a ofi gyam owufo akyɛ.
3 Na kɔ ɔhene nkyɛn kɔka saa asɛm yi
kyerɛ no. Na Yoab de nsɛm no hyɛɛ
n'anom.

4 Na Tekoani bea no rekɔka akyerɛ
ɔhene no, ɔde n'anim hwee fam kotow
no kae sɛ: Ɔhene, boa! 5 Na ɔhene ka
kyerɛɛ no sɛ: Dɛn na ɛyɛ wo? Na ose:
Ampa, meyɛ okunafo, me kunu awu.
6 Na w'afenaa wɔ mmabarima baanu,
na wɔn baanu no kɔkoe wuram, na
ɔpatafo bi nni hɔ, na obiako bɔɔ
obiako ma owui. 7 Na hwɛ, abusua no
nyinaa asɔre ahyɛ w'afenaa sɛ: Yi nea
ɔbɔɔ ne nua no ma, na ne nua a wadi no
awu no kra nti yenkum no, na yɛnsɛe
ɔdedifo no nso. Na wɔde rebedum me
nsramma a aka no, na wɔannyaw din
anaa okyikafo amma me kunu, asase ani.

8 Na ɔhene ka kyerɛɛ ɔbea no sɛ:
Kɔ wo fi, na mɛhyɛ wo ho ahyɛde.
9 Na Tekoani bea no ka kyerɛɛ ɔhene
sɛ: Me wura ɔhene, me ne m'agya fi so na
ɛsõ yi nna, na ɔhene ne n'agua nni bem.
10 Na ɔhene kae sɛ: Obi ka wo asɛm bi
a, fa no brɛ me, na ɔrensan nka
wo bio. 11 Na ɔbea no kae sɛ: Ma
ɔhene nkae Awurade wo Nyankopɔn,
na mogya ho weretɔfo no ansɛe ade
bio, na wankum me ba. Na ose:
Sɛ Awurade te ase yi, wo ba no nhwi
biako po rentɔ fam!

12 Ɛnna ɔbea no kae sɛ: Mesrɛ wo,
ma w'afenaa nka me wura ɔhene asɛm
bi. Na ose: Ka ɛ! 13 Na ɔbea no se:
Ɛnde ɛdɛn nti na woasusuw saa ade yi
Onyankopɔn man ho, na sɛ ɔhene reka
asɛm yi a, ɔte sɛ nea odi sõ, sɛ ɔhene
nkɔfa ne nipa a wɔapam no no nsan
mma. 14 Na owu de, yebewu ara, na
yɛte sɛ nsu a wɔahwie agu fam a wontu-
mi nsesaw bio; nso Onyankopɔn de,
onkum, na mmom odwen nea ɛbɛyɛ na
nea wɔapam ayi no no, wɔrempam no
mfi ne ho. 15 Na afei nea enti a me-
bae na me ne me wura ɔhene abɛka
asɛm yi ne sɛ, ɔman no ma misuroe, na
w'afenaa kae sɛ: Me ne ɔhene bɛkɔ
akɔkasa; ebia ɔhene bɛyɛ nea n'abaawa
se no: 16 sɛ ɔhene betie na wayi
n'abaawa afi onipa a ɔpɛ sɛ ɔsɛe me ne
me ba fi Onyankopɔn agyapade mu no
nsam. 17 Na w'afenaa se: Wɔmma me
wura ɔhene asɛm nyɛ me awerɛkyekye;
efisɛ me wura ɔhene te sɛ Onyankopɔn
bɔfo a ohu papa ne bɔne: enti Awurade
wo Nyankopɔn nni w'akyi.

18 Ɛnna ɔhene bua ka kyerɛɛ ɔbea no
se: Nsiw me asɛm a merebisa wo yi so.
Na ɔbea no se: Me wura ɔhene nkasa
ɛ! 19 Na ɔhene kae sɛ: So Yoab nsa
nka wo ho, nsɛm yi nyinaa mu anaa?
Na ɔbea no buae sɛ: Sɛ wo kra te ase yi,
me wura ɔhene, ɛnyɛ sɛ obi bɛmãn nifa
anaa benkum afi nea me wura ɔhene
aka no nyinaa ho: Na w'akoa Yoab na
ɔhyɛɛ me, na ɔno ara na ɔde nsɛm yi
nyinaa hyɛɛ w'afenaa anom. 20 Sɛ
ɔbɛdan asɛm no ani aka nti na w'akoa
Yoab yɛɛ saa ade yi, nanso me wura
yɛ onyansafo sɛ Onyankopɔn bɔfo,
na ohu nea ɛwɔ asase so nyinaa.

21 Ɛnna ɔhene ka kyerɛɛ Yoab sɛ:
Hwɛ, mema wo kwan, na kɔ na kɔfa
aberante Absalom san bra. 22 Na
Yoab de n'anim hwee fam kotowee na
ohyiraa ɔhene. Na Yoab kae sɛ: Ɛnnɛ
na w'akoa ahu sɛ manya me wura ɔhene
anim anuonyam, sɛ ɔhene ayɛ nea n'akoa
aka akyerɛ no.

23 Na Yoab siim kɔɔ Gesur kɔfaa
Absalom baa Yerusalem. 24 Na ɔhe-

---

37 2 Sa 3, 3; 14, 33. — 7 Deut 19, 11–13. 11 1 Sa 14, 45; 1 Ah 1, 52.
14 Hes 18, 23. 17 2 Sa 19, 27. 20 2 Sa 14, 17. 23 2 Sa 13, 37.

ne kae sɛ: Ma ɔmmãn nkɔ ne fi, na
m'anim na ɔrenhu. Ɛnna Absalom mãn
kɔɔ ne fi, na wanhu ɔhene anim.
25 Nso Israel nyinaa mu biara ho nyɛ
fɛ sɛ Absalom, na ɛma wɔkamfo no sɛ.
Efi ne nan ase kosi ne mpampam dɛm
biara nni ne ho. 26 Na sɛ oyi ne ti—
nso daa afe du a, oyi, efisɛ ɛyɛ no duru a,
oyi,—na wɔkari ne ti nhwi no a, esi
nnwetɛbona ahanu, ɔhene abrammo so.
27 Na wɔwoo mmabarima baasa maa
Absalom, ne ɔbea biako a wɔfrɛ no
Tamar; ɔyɛ ɔbea a n'anim yɛ fɛ.
28 Na Absalom dii Yerusalem mfe
abien, nanso wanhu ɔhene anim. 29
Na Absalom soma kɔfrɛɛ Yoab sɛ ɔrebɛ-
soma no ɔhene nkyɛn, nso wampɛ sɛ ɔba
ne nkyɛn; na ɔsomae ne mprenu so bio,
nso wampɛ sɛ ɔba. 30 Na ɔka kyerɛɛ
ne nkoa sɛ: Monhwɛ, Yoab afuw wɔ me
de ho, na ɔwɔ atoko wɔ hɔ, monkɔ nkɔto
mu gya. 31 Ɛnna Yoab sɔre baa Absa-
lom nkyɛn ofie bɛka kyerɛɛ no sɛ: Ɛdɛn
nti na wo nkoa de ogya akɔto m'afuw a
mewɔ no mu? 32 Na Absalom ka kyerɛɛ
Yoab sɛ: Hwɛ, masoma maba wo nkyɛn
sɛ: Bra na mensoma wo ɔhene nkyɛn nko-
se no sɛ: Ɛdɛn nti na mifi Gesur mebae?
Eye ma me sɛ anka meda so mewɔ hɔ.
Enti afei mehu ɔhene anim; na sɛ ɛsõ
bi da me so a, onkum me. 33 Ɛnna
Yoab baa ɔhene nkyɛn bɛka kyerɛɛ no,
na ɔfrɛɛ Absalom, na ɔbaa ɔhene nkyɛn,
na ɔkotow no de n'anim butuw fam
ɔhene anim, na ɔhene few Absalom ano.

## Ti 15

*Absalom mansotwe*

Na eyi akyi no, Absalom siesiee ntea-
seɛnam ne apɔnkɔ fae, ne mmarima
aduonum a wobetu n'anim mmirika. 2
Na Absalom tua ahema kogyina kurow
no pon ano kwan ho. Na obiara a ɔwɔ
asɛm bi na ɔreba ɔhene nkyɛn abedi no,
Absalom frɛ no sɛ: Kurow bɛn so na
wufi? Na ose: Israel mmusuakuw bi
mu na w'akoa fi, a, 3 Absalom ka
kyerɛ no sɛ: Hwɛ, wo nsɛm ye na ɛteɛ,
nanso obi nni hɔ a ofi ɔhene fam a obetie
ama wo. 4 Absalom ka nso sɛ: Hena
na ɔde me besi asase yi so temmufo, na
me nkyɛn na anka obiara a okura asɛm
bi anaa atemmude bi bɛba na mabu
no atɛntrenee. 5 Na sɛ obi twiw bɛn
no bɛkotow no a, ɔteɛ ne nsa so no
mu na ofew n'ano. 6 Na sɛɛ na Absa-
lom yɛ Israel a wɔba ɔhene nkyɛn
asenni nyinaa; na Absalom de wiaa
Israel mmarima koma.
7 Na mfirihyia anan twaa mu no,
Absalom ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Mesrɛ
wo, ma menkɔ menkɔma m'aboade a
mede mehyɛɛ Awurade bɔ wɔ Hebron.
8 Efisɛ metraa Gesur wɔ Aram no,
w'akoa hyɛɛ bɔ sɛ: Sɛ Awurade de me
san ba Yerusalem a, ɛnde mɛsom Awu-
rade. 9 Na ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ: Fa
asomdwoe kɔ. Na osiim kɔɔ Hebron.
10 Na Absalom somasomaa akwansra-
fo kɔɔ Israel mmusuakuw nyinaa mu
sɛ: Mote torobɛnto nka ara pɛ a, monka
sɛ: Absalom adi hene wɔ Hebron. 11
Na mmarima ahanu a wɔfrɛɛ wɔn fi
Yerusalem kaa Absalom ho kɔe; na
wɔn de, wɔkɔɔ ɔkɔ hunu, na wonnim
ho hwee. 12 Na Absalom soma ko-
hyiaa Giloni Ahitofel, Dawid aguasem-
ni, fii ne kurow Gilo mu, bere a ɔrebɔ
afɔre no; na atirisopam no mu yɛɛ den,
na nnipa a wɔwɔ Absalom nkyɛn no kɔɔ
so dɔɔso ara.

*Dawid aguan*

13 Na ɔkakyerɛfo bi baa Dawid
nkyɛn bɛkae sɛ: Israel mmarima koma
di Absalom akyi. 14 Ɛnna Dawid ka
kyerɛɛ ne nkoa a wɔne no wɔ Yerusa-
lem nyinaa sɛ: Monsɔre mma yenguan,
na yɛrennya mu afiye Absalom anim.
Monyɛ ntɛm mma yɛnkɔ, na wanyɛ ntɛm
ammɛto yɛn anyɛ yɛn bɔne bi, na wamfa
nkrante ammɛbɔ kurow yi. 15 Na
ɔhene nkoa ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Sɛnea
me wura ɔhene pɛ nyinaa no, hwɛ, wo
nkoa ni. 16 Ɛnna ɔhene fii adi na ne
fifo nyinaa dii n'akyi; na ɔhene gyaw
mmea yefam du sɛ wɔnhwɛ ofie. 17 Na
ɔhene fii adi, na ɔman no nyinaa dii
n'akyi, na wokogyinaa ɔdan bi a ɛwɔ
akyirikyiri ho. 18 Na ne nkoa nyinaa
sen faa ne nkyɛn; na Keretifo nyinaa
ne Peletifo nyinaa ne Gatfo nyinaa,
mmarima ahansia a wodii n'akyi fi Gat
bae no, betwaam ɔhene anim.
19 Ɛnna ɔhene ka kyerɛɛ Gatni Itai
sɛ: Ɛdɛn nti na wo nso ne yɛn rekɔ?
San kɔ, na kɔtra ɔhene nkyɛn, na woyɛ
ɔnanani ne wo kurow mu panyifo nso.

27 2 Sa 13, 1. — 1 1 Ah 1, 5. 8 Gen 28, 20; 2 Sa 13, 38. 9 1 Sa 20, 42. 12 2 Sa 23, 34.
14 Dwom 3, 1. 18 2 Sa 8, 18. 19 2 Sa 18, 2.

20 Nnεra nko na wobae na εnnε me-
mma wo ne yεn nkokyini? Na me
de, merekɔ baabiara a metumi makɔ;
san, na fa wo nuanom nso ka wo ho san
kɔ adɔe ne nokware so. 21 Na Itai
buaa ɔhene sε: Sε Awurade te ase na
me wura ɔhene nso te ase yi, faako a me
wura ɔhene bεtra no, owu mu oo,
nkwa mu oo, εhɔ ara na w'akoa bεtra!
22 Ɛnna Dawid ka kyerεε Itai sε: Bra
bεsen! Na Gatni Itai ne ne mmarima
nyinaa ne mmofra a wɔka ne ho no nyi-
naa betwaam. 23 Na asase no sofo
nyinaa de nne kεse sui, na ɔman no
nyinaa twaam kɔe, na ɔhene twaa asu
Kidron, na ɔman no nyinaa twae kɔfaa
sare so kwan fam.

24 Na hwε, Sadok nso ni, na Lewifo
nyinaa ka ne ho. Wɔso Onyankopɔn
apam adaka no, na wɔsoεε Onyankopɔn
adaka no sii hɔ, na Abiatar bɔɔ ɔhyew
afɔre kosii sε ɔman no nyinaa fii kurow
no mu twaam wiei ansa. 25 Na ɔhene
ka kyerεε Sadok sε: Fa Onyankopɔn
adaka no san kɔ kurow no mu. Sε
menya Awurade anim anuonyam a, ɔde
me bεsan aba, na wama mabehu no ne
ne trabea bio. 26 Na sε ɔka sε: Mempε
wo a, hwε, mini, ma ɔnyε me sεnea eye
n'ani so. 27 Na ɔhene ka kyerεε ɔsɔfo
Sadok sε: sε woahu, san kɔ kurow no
mu dwoodwoo, na wo ba Ahimaas ne
Abiatar ba Yonatan, mo mma baanu no
ne mo ntra. 28 Monhwε, mεtwentwεn
me nan ase sare so tataw mu akosi sε
asεm a mobεka akyerε me befi mo
nkyεn aba. 29 Ɛnna Sadok ne Abiatar
de Onyankopɔn adaka no san baa Yeru-
salem, na wɔbεtraa hɔ.

30 Na Dawid foroo Ngo-Bepɔw, na
ɔreforo no na ɔde sũ, na wakata ne ti,
na ɔnam anammɔn hunu mu; na nnipa a
wɔne no nam no nyinaa akatakata wɔn
ti, na wɔreforo no, na wɔresu. 31 Na
obi ka kyerεε Dawid sε: Ahitofel fra
wɔn a wɔne Absalom apam no mu. Na
Dawid kae sε: Awurade, mesrε wo, ma
Ahitofel agyinatu nnan nkwaseasεm.

32 Na Dawid duu atifi, nea wɔsɔre
Onyankopɔn no, hwε, Arkini Husai
behyiaa no, wasunsuane n'atade mu na
ɔde dɔte agu n'atifi. 33 Na Dawid ka
kyerεε no sε: Sε wo ne me sen kɔ a,
wobεyε adesoa ama me. 34 Na sε wosan
kɔ kurow no mu kɔka kyerε Absalom sε:
Ɔhene, mεyε w'akoa sεnea kan no me-
yεε w'agya akoa no, na afei de, mεyε
w'akoa a, wobεma Ahitofel agyinatu no
ayε ɔkwa ama me. 35 Na asɔfo Sadok
ne Abiatar nni wo nkyεn hɔ anaa?
Enti asεm biara a wobεte ahemfi no, ka
kyerε ɔsɔfo Sadok ne Abiatar. 36 Hwε,
wɔn mma baanu no, Sadok ba Ahimaas,
ne Abiatar ba Yonatan wɔ wo nkyεn hɔ,
na wɔn so na momma asεm biara a mo-
bεte mfa nnu me nkyεn. 37 Na Dawid
adamfo Husai baa kurow no mu, na
Absalom baa Yerusalem.

## Ti 16

*Siba ne Simei*

Na Dawid twaam fii atifi hɔ kakra no,
hwε, Mefiboset abofra Siba behyiaa no;
ɔde mfurum abien a wɔahyehyε wɔn a
wɔsoso abodoo sebɔw ahanu, ne bobe
aba a wɔabɔ no atɔatɔw ɔha, ne borɔdɔ-
ma atɔatɔw ɔha, ne nsa nhoma kotoku
ma. 2 Na ɔhene ka kyerεε Siba sε:
Wode eyinom rebεyε dεn? Na Siba se:
Mfurum yi, wɔmfa mma ɔhene fifo na
wɔntra so, na abodoo ne nnuaba yi,
mmerante no nni, na nsã yi nso, wɔmfa
mma wɔn a wɔabrε sare so na wɔnnom.
3 Na ɔhene kae sε: Na εhe na wo wura
ba no wɔ? Na Siba ka kyerεε ɔhene sε:
Hwε, ɔte Yerusalem, na ose: Ɛnnε na
Israel fi bεdan m'agya ahenni ama me.
4 Ɛnna ɔhene ka kyerεε Siba sε: Hwε,
nea εyε Mefiboset de nyinaa yε wo dea.
Na Siba kae sε: Mekotow wo, ma mi-
nnya me wura ɔhene anim anuonyam.

5 Na ɔhene Dawid duu Bahurim no,
hwε, ɔbarima bi a ofi Saul abusua mu a
wɔfrε no Simei a ɔyε Gera ba fii adi fii hɔ
bae; na ɔreba no, na ɔredome. 6 Na
ɔpaa Dawid ne ɔhene Dawid nkoa
nyinaa abo; nso ɔman no nyinaa ne
mmarima akofofo no nyinaa wowɔ ne
nifa ne ne benkum. 7 Na Simei re-
dome no, sε ɔkae ni: Fi adi, fi adi,
mogyapεfo, onipa huhuni! 8 Awurade
adan Saul a wubesii n'ananmu dii hene
no fi mogya nyinaa aba wo so, na Awu-
rade de ahenni no ahyε wo ba Absalom
nsa, na hwε, w'amane mu na woda yi,
na onipa a mogya wɔ ne ho ne wo.

9 Ɛnna Seruia ba Abisai ka kyerεε

---

23 Yoh 18, 1. 26 2 Sa 10, 12; 1 Sa 3, 18. 27 1 Ah 1, 42. 34 2 Sa 17, 7.
36 2 Sa 17, 15–17. 37 1 Bc 27, 33. — 1 2 Sa 9, 2. 3 2 Sa 19, 26. 5 1 Ah 2, 8;
Ex 22, 28. 9 1 Sa 26, 8.

ɔhene sɛ: Ɛdɛn nti na ɔkraman funu yi
dome me wura ɔhene yi? Ma menkɔ
menkɔfa ne ti ɛ! 10 Na ɔhene se:
Dɛn na me ne mo Seruia mma wɔ yɛ?
Ma ɔnnome ara, na Awurade ase no sɛ:
Dome Dawid! Na ɛhena na ɔbɛka
akyerɛ no sɛ: Ɛdɛn nti na woyɛ sɛɛ?
11 Na Dawid ka kyerɛɛ Abisai ne ne
nkoa sɛ: Hwɛ, me ba a ofi me yam na
ɔrehwehwɛ me akum me yi, na afei
menne Benyaminni yi. Munnyaa no
mma ɔnnome, efisɛ Awurade na wahyɛ
no. 12 Ebia Awurade bɛhwɛ m'ama-
nehunu, na Awurade de papa ahyɛ me
nnome a ɔredome me nnɛ yi ananmu.
13 Na Dawid ne ne nnipa nam ɔkwan
no so rekɔ no, na Simei nam bepɔw no
ho ne ntentenso rekɔ; na ɔrekɔ no, na
ɔdome ara, na osianee no paa no abo,
na ɔtow mfutuma petee. 14 Na ɔhene
ne ɔman a wɔka ne ho no nyinaa dui;
na wɔabrɛ, na wɔhomee wɔ hɔ.

*Ahitofel afotu bɔne no*

15 Na Absalom ne Israel mmarima
nyinaa baa Yerusalem, na Ahitofel ka
ne ho. 16 Na Arkini Husai a ɔyɛ Da-
wid adamfo no baa Absalom nkyɛn no,
Husai ka kyerɛɛ Absalom sɛ: Ɔhene tiri
nkwa, ɔhene tiri nkwa! 17 Na Absa-
lom ka kyerɛɛ Husai sɛ: W'adɔe a wode
yɛ w'adamfo ni? Ɛdɛn nti na wo ne
w'adamfo no ankɔ? 18 Na Husai ka
kyerɛɛ Absalom sɛ: Dabi, na nea Awu-
rade ne ɔman yi ne Israel mmarima
nyinaa afa no no, ɔno na mɛyɛ ne de na
me ne no atra. 19 Bio nso, hena na
mɛsom no? So ɛnyɛ ne ba anim?
Sɛnea mesom w'agya anim no, saa ara
na mɛyɛ w'anim.
20 Ɛnna Absalom ka kyerɛɛ Ahitofel
sɛ: Muntu nea yɛnyɛ ho agyina. 21 Na
Ahitofel ka kyerɛɛ Absalom sɛ: Kɔ
w'agya yefamnom a ogyaw wɔn sɛ
wɔnhwɛ ofie no ho, na Israel nyinaa nte
sɛ woama wo ho abɔn w'agya, na wɔn a
wɔwɔ wo nkyɛn nyinaa nsa bɛyɛ den.
22 Ɛnna wosii Absalom ntamadan,
aban no atifi, na Absalom kɔɔ n'agya
yefamnom no ho, Israel nyinaa anim.
23 Na Ahitofel ɛfo a otui nna no mu te
sɛnea obi kobisa Onyankopɔn hɔ ade,
saa na Ahitofel afotu nyinaa te ma
Dawid ne Absalom.

## Ti 17

*Ahitofel afotu yɛ ɔkwa*

Na Ahitofel ka kyerɛɛ Absalom sɛ:
Ma menkɔpaw mmarima pedumien, na
mensɔre minkotiw Dawid anadwo yi,
2 na mɛkɔ makɔto no a wabrɛ na ne
nsam agow, na mayi no hu: na nnipa a
wɔka ne ho no nyinaa aguan, na ma-
kum ɔhene no nko; 3 na memfa ɔman
no nyinaa mensan memmrɛ wo, sɛnea
ayeforo ba ne kunu nkyɛn: onipa a wo-
rehwehwɛ no no te sɛ ɔman no nyinaa
sanba; na ɔman no nyinaa bɛyɛ komm.
4 Na asɛm no tɔɔ Absalom ne Israel
mpanyimfo nyinaa asom.
5 Na Absalom kae sɛ: Kɔfrɛ Arkini
Husai nso bra, na yentie nea ɛwɔ ɔno
nso anom. 6 Na Husai baa Absalom
nkyɛn no, Absalom ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ
Ahitofel aka ni. So yenni n'asɛm no so
anaa? Sɛ ɛnte saa a, wo nso ka bi.
7 Na Husai ka kyerɛɛ Absalom sɛ:
Ɛfo a Ahitofel tui seesee yi de, enye.
8 Na Husai se: Wo ara wunim w'agya ne
ne mmarima sɛ wɔyɛ ahoɔdenfo, na wɔn
ani abere sɛ osisi a woafa ne mma wu-
ram, na w'agya nso yɛ dɔmmarima, na
ɔrenna nkurɔfo no nkyɛn. 9 Hwɛ, sesɛɛ
wakohintaw amoa bi mu anaa baabi. Na
sɛ mfiase no wɔn mu bi totɔ a, obiara a
ɔbɛte no bɛka sɛ: Ɔman a wodi Absalom
akyi no adi nkogu. 10 Na nea ɔyɛ
ɔbarima na ne koma te sɛ gyata koma
no mpo, ɛno nti obegurow. Na Israel
nyinaa nim sɛ w'agya yɛ dɔmmarima na
wɔn a wɔka ne ho nso yɛ akofofo. 11
Enti meretu wo fo sɛ: Boaboa Israel
nyinaa ano wɔ wo nkyɛn fi Dan kosi
Beer-Seba, sɛ mpoano nhwea dodow,
na w'ankasa kɔ ɔsa no. 12 Na yɛkɔto
no baabiara a wobehu no a, yɛatow
ahyɛ no so sɛnea obosu gu fam, na
ɔno ne mmarima a wɔka ne ho no mu
biako pɛ anka. 13 Nanso sɛ ɔtwe ne ho
kɔ kurow bi mu a, Israel nyinaa de
ntampehama bɛto kurow no ho, na
yɛatwe akɔ asu mu akosi sɛ wɔrenhu
ɔbo ketewa biako po wɔ hɔ. 14 Ɛnna
Absalom ne Israel mmarima nyinaa kae
sɛ: Arkini Husai afotu no ye sen Ahito-
fel de no. Na Awurade na ahyɛ sɛ
wɔmma Ahitofel afotu pa no nyɛ ɔkwa,
na Awurade de bɔne aba Absalom so.
15 Ɛnna Husai ka kyerɛɛ asɔfo

---

**16** 2 Sa 15, 37; 1 Sa 10, 24. **21** 2 Sa 15, 16. **22** 2 Sa 12, 11; Lev 18, 8. — **1** Dwom 71, 11. **5** 2 Sa 16, 16. **14** 2 Sa 15, 31, 34.

Sadok ne Abiatar sɛ: Ɛfo a Ahitofel atu
Absalom ne Israel mpanyimfo ni, na ɛfo
a me nso matu ni. 16 Na afei mon-
soma ntɛm na wɔnkɔka nkyerɛ Dawid sɛ:
Ntra sare so tataw mu anadwo yi, na
otwa mmom na twa kɔ, na wɔamme-
mmene ɔhene ne nkurɔfo a wɔka ne ho
no nyinaa. 17 Nso Yonatan ne Ahi-
maas tete En-Rogel; na abaawa bi
kɔka kyerɛɛ wɔn sɛ wɔnkɔka nkyerɛ
ɔhene Dawid, efisɛ wontumi nkɔ kurow
no mu mma wonhu wɔn. 18 Nso
aberante bi kohuu wɔn, na ɔkɔka kyerɛɛ
Absalom. Na wɔn baanu no kɔɔ ntɛm
koduu Bahurim barima bi fi, na ɔwɔ
abura n'adiwo, na wosian kɔɔ mu.
19 Na ɔbea no faa nkataso bi de kataa
abura no ano, na ɔde atoko a wɔasiw
trɛtrɛw so na obi anhu biribi. 20 Na
Absalom nkoa no duu ɔbea no nkyɛn
ofie hɔ no, wɔkae sɛ: Ɛhe na Ahimaas
ne Yonatan wɔ? Na ɔbea no se: Wɔa-
twa asuwa no kɔ. Na wɔhwehwɛɛ wɔn;
na wɔanhu wɔn no, wɔsan baa Yerusa-
lem.
21 Na wɔn kɔ akyi no, wofii abura no
mu fii adi, na wɔkɔe kɔka kyerɛɛ ɔhene
Dawid, na wɔka kyerɛɛ Dawid sɛ:
Monsɔre nkotwa asu no ntɛm, na ɛfo a
Ahitofel atu mo ho ni. 22 Ɛnna Dawid
ne nkurɔfo a wɔka ne ho no nyinaa
sɔre kotwaa Yordan; ade kyee anɔpa
no, na wɔn mu biako pɛ nkae a onnya
ntwaa Yordan.
23 Na Ahitofel hui sɛ wɔanni n'afotu
so no, ɔhyehyɛɛ n'afurum, na ɔsɔre kɔɔ
ne fi, ne kurom. Na ɔtotoo n'afisɛm,
na ɔkɔsɛn ne mene wui, na wosiee no
n'agya da mu.
24 Na Dawid duu Mahanaim; na
Absalom kotwaa Yordan, ɔno ne Israel
mmarima nyinaa. 25 Na Absalom de
Amasa sii Yoab ananmu sii dɔm no so.
Nso Amasa yɛ ɔbarima bi a wɔfrɛ no
Yitra, Israelni a ɔkɔɔ Nahas babea
Abigail, Yoab ne na Seruia ne nua ho
no ba. 26 Na Israel ne Absalom kɔbɔɔ
nsra Gilead asase so.
27 Na Dawid duu Mahanaim no,
Nahas ba Sobi a ofi Amonfo Raba ne
Amiel ba Makir a ofi Lo-Debar ne
Gileadni Barsilai a ofi Rogelim no
28 de nnae ne nsanka ne nkuku ne awi
ne atoko ne asikresiam ne nkyewe ne
asɛ ne asɛdua 29 ne ɛwo ne nufusu ani
srade ne anantwi nufusu a akyenkyen
sebɔw brɛɛ Dawid ne nkurɔfo a wɔka ne
ho no sɛ wonni, na wose: Ɔkɔm de
nkurɔfo no, wɔabrɛ, na osukɔm de wɔn
sare so.

## Ti 18

*Absalom nkogu ne ne wu*

Na Dawid kan dɔm a wɔka ne ho no,
na ɔde mpem so asafohene ne ɔha ha
so asafohene sisii wɔn so. 2 Na Da-
wid gyaa dɔm no kwan de abupɛn abi-
ɛsa mu biako hyɛɛ Yoab nsa, na ɔde
biako hyɛɛ Seruia ba Abisai, Yoab ne
nua nsa, na ɔde biako hyɛɛ Gatni Itai
nsa. Na ɔhene ka kyerɛɛ dɔm no sɛ:
Ofi na me nso me ne mo refi akɔ. 3 Na
dɔm no kae sɛ; Mfi nkɔ, na sɛ yeguan a,
ɛrenyɛ wɔn asɛm; na yɛn mu fã nso wu a,
ɛrenyɛ wɔn asɛm: nso wote sɛ yɛn mu
pedu; enti eye mmom sɛ wufi kurow no
mu di boa yɛn. 4 Na ɔhene ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Nea eye mo ani so no, mɛyɛ.
Na ɔhene gyinaa kurow pon no nkyɛn,
na dɔm no nyinaa fii adi, ɔha ha ne
mpem mpem so. 5 Na ɔhene hyɛɛ
Yoab ne Abisai ne Itai sɛ: Mo ne
aberante Absalom no nni no brɛoo
mma me! Na ɔhene rehyɛ asafohene
no nyinaa Absalom ho no, ɔman no
nyinaa tee.
6 Na dɔm no fii adi kɔɔ wuram kohyiaa
Israel; na wɔkoo dɔm no Efraim
kwae mu. 7 Na wɔkaa Israel dɔm no
gui, Dawid nkoa no anim, na okunkɛse
baa hɔ da no, nnipa peduonu. 8 Na
ɛhɔ ko no trɛw asase no nyinaa ani, na
dɔm no mu wɔn a wowui kwae no mu
dɔɔso sen wɔn a wowui nkrante ano da
no.
9 Na Absalom hyiaa Dawid nkoa;
nso Absalom te afurumpɔnkɔ so, na
afurumpɔnkɔ no de no faa odupɔn kɛse
bi bãa kusuu ase, na ne ti kɔsõaa odu-
pɔn no ma ɔsensɛn ɔsoro ne fam ntam,
na afurumpɔnkɔ a ɔwɔ n'ase no sen
kɔe. 10 Na ɔbarima bi kohui, na ɔkɔka
kyerɛɛ Yoab sɛ: Hwɛ makohu Absalom
sɛ ɔsɛn odupɔn bi so. 11 Na Yoab ka
kyerɛɛ ɔbarima a ɔka kyerɛɛ no no sɛ:
Hwɛ, wuhui no, ɛdɛn nti na woammɔ no
anhwe fam hɔ? Na anka mɛma wo
dwetɛ du ne abɔso. 12 Na ɔbarima no
ka kyerɛɛ Yoab sɛ: Sɛ wokari dwetɛ

**17** 1 Ah 1, 9. **23** Mat 27, 5. **25** 2 Sa 19, 13. **27** 2 Sa 9, 4; 1 Ah 2, 7. **29** 2 Sa 16, 2.
— **2** 2 Sa 15, 19. **5** 2 Sa 18, 12. **12** 2 Sa 18, 5.

apem gu me nsam po a, merenteɛ me
nsa menka ɔhene ba no; na yɛn asom
na ɔhene hyɛɛ wo ne Abisai ne Itai sɛ:
Monhwɛ yiye, obiara biara, aberante
Absalom no ho. 13 Anka me ara na
mayɛ me ho bɔne,—efisɛ asɛm biara
nhintaw ɔhene, na anka wo nso wobɛpa
m'akyi. 14 Na Yoab kae sɛ: Meren-
ntwentwɛn me nan ase w'anim sa. Na
ɔfaa mpɛmɛ abiɛsa kurae, na ɔde kɔwo-
wɔɔ Absalom komam bere a ɔda so yɛ
anikan odupɔn no mu. 15 Na mmera-
nte du a wokura Yoab akode twaa
Absalom ho hyiae, na wɔbobɔɔ no kum
no.
16 Ɛnna Yoab hyɛn torobɛnto, na dɔm
no nyinaa san fii Israel akyi; na Yoab
siankaa dɔm no. 17 Na woyii Absa-
lom de no too kwae mu hɔ amoa kɛse
bi mu, na wɔboaboaa abokuw kɛse pa
ano guu no so. Na Israel nyinaa guan-
guan kokɔɔ wɔn ntamadan mu. 18
Nso Absalom te ase no, osii nkae dum
bi a ɛwɔ ɔhene bon mu fae, na ose:
Minni ɔbabarima a wɔde no bɛkae me
din. Na ɔde ne din too odum no, na
wɔfrɛ no Absalom sɛnkyerɛnne besi
nnɛ.
19 Ɛnna Sadok ba Ahimaas kae sɛ:
Ma mintu mmirika menkɔbɔ ɔhene
kaseɛ pa yi, sɛ Awurade abu atɛn
ama no n'atamfo so. 20 Na Yoab ka
kyerɛɛ no sɛ: Ɛnyɛ wo na wobɛyɛ kaseɛ-
bɔfo nnɛ. Da bi na yɛ kaseɛbɔfo, na
ɛnnɛ de, nkɔbɔ kaseɛ, ne ɔhene ba atɔ.
21 Na Yoab ka kyerɛɛ Kusni no sɛ: Kɔ
na kɔka nea woahu kyerɛ ɔhene. Na
Kusni no kotow Yoab, na ɔfaa mmiri-
ka. 22 Ɛnna Sadok ba Ahimaas ka
kyerɛɛ Yoab bio sɛ: Nea ɛbɛba mmra!
ma me nso mintu mmirika minni
Kusni no akyi. Na Yoab se: Me ba,
ɛdɛn nti na worebetu mmirika yi?
Worennya kaseɛ a wobɛbɔ no mu hwee!
23 [Na ose:] Nea ɛbɛba mmra! metu
mmirika makɔ! Na ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Tu mmirika kɔ ɛ! Ɛnna Ahimaas tuu
mmirika faa nsunoa kwan so kotwaa
Kusni no ho.
24 Na Dawid te kurow no apon abien
no ntam. Na ɔwɛmfo no kɔɔ kurow pon
no atifi, ɔfasu no so, na ɔmaa n'ani so
hwɛe, na hwɛ, ɔbarima bi a ne nko de
mmirika reba. 25 Na ɔwɛmfo no
teɛɛm ka kyerɛɛ ɔhene. Na ɔhene kae
sɛ: Sɛ ɛyɛ ɔno nko a, na kaseɛ bi wɔ
n'anom. Na ɔde ba ara, na ɔbɛnee.
26 Na ɔwɛmfo no huu ɔbarima foforo sɛ
ɔde mmirika reba; na ɔwɛmfo no teɛɛ
mu kyerɛɛ ɔpon ano hwɛfo no sɛ: Hwɛ,
ɔbarima bi nko de mmirika reba. Na
ɔhene se: Ɔno nso yɛ kaseɛbɔfo. 27
Na ɔwɛmfo no kae sɛ: Me de, mihu
odikanfo no mmirikatu sɛ ɛte sɛ Sadok
ba Ahimaas mmirikatu. Na ɔhene se:
Onipa pa ni, na ɔde kaseɛ pa reba.
28 Na Ahimaas teɛɛm ka kyerɛɛ
ɔhene sɛ: Asomdwoe! Na ɔkotow ɔhe-
ne de n'anim butuw fam, na ɔkae sɛ:
Nhyira nka Awurade wo Nyankopɔn a
wayi nnipa a wɔmaa wɔn nsa so hyɛɛ
me wura ɔhene no ahyɛ wo nsa. 29 Na
ɔhene kae sɛ: Aberante Absalom ho ye
anaa? Na Ahimaas se: Yoab resoma
ɔhene akoa bi ne w'akoa no, mihuu
kitikiti kɛse bi, na minnim dekode.
30 Na ɔhene se: Sen gyina ha! Na
ɔsen kogyinaa hɔ.
31 Na hwɛ, Kusni no bae; na Kusni
no kae sɛ: Me wura ɔhene ntie kaseɛ, sɛ
Awurade abu atɛn ama wo nnɛ afi wɔn a
wɔsɔre hyɛɛ wo no nyinaa so. 32 Na
ɔhene ka kyerɛɛ Kusni no sɛ: Aberante
Absalom ho ye anaa? Na Kusni no sɛ:
Ma me wura ɔhene atamfo ne wɔn a
wɔsɔre hyɛ wo pɛ wo bɔne no nyinaa
nyɛ sɛ aberante no! 33 Na ɔhene ho
popoe, na ɔforo kɔɔ kurow pon no so
pia mu, na osui. Na ɔrekɔ no, ɔkae sɛ;
Me ba Absalom, me ba, me ba Absalom!
Ɛka me nko a, anka misii w'ananmu
miwui! Absalom, me ba, me ba!

## Ti 19

*Dawid agyadwotwa*

Na wɔka kyerɛɛ Yoab sɛ: Hwɛ, ɔhene
resu, na ɔretwa Absalom ho adwo.
2 Na nkonimdi no dan ɔman no nyinaa
nkɔmmɔdi da no, na ɔman no tee da no
sɛ ɔhene yam hyehyee no maa ne ba.
3 Na ɔman no wiawiaa wɔn ho baa ku-
row no mu da no, sɛnea dɔm a wɔde wɔn
ko mu aguan abɔ wɔn ho ahohora wia-
wia wɔn ho no. 4 Na ɔhene de, waka-
ta n'anim, na ɔhene de nne kɛse teɛɛm
sɛ: Me ba Absalom, me ba, me ba!
5 Na Yoab baa ɔhene nkyɛn ofie, na
ɔkae sɛ: Woahyɛ wo nkoa nyinaa a ɛnnɛ
wɔagye wo kra ne wo mmabarima ne wo
mmabea kra ne wo yerenom kra ne wo
yefamnom kra no aniwu nnɛ, 6 sɛ

---

**19** 2 Sa 15, 36; 17, 17.

wodɔ w'atamfo na wotan w'adɔfo. Na
woakyerɛ nnɛ sɛ asafohene ne nkoa nyɛ
hwee mma wo; na nnɛ mahu sɛ, sɛ Absa-
lom nyaa nkwa na yɛn nyinaa wuwui
nnɛ a, anka wopɛ. 7 Na afei sɔre fi adi,
na kɔka abotɔyam asɛm kyerɛ wo nkoa.
Na meka Awurade sɛ, sɛ woamfi adi a,
obiara rentra wo nkyɛn anadwo yi, na
ɛno mmom bɛyɛ bɔne ama wo asen bɔne
a aba wo so fi wo mmerantebere de
abedu sesɛɛ no. 8 Ɛnna ɔhene sɔre bɛ-
traa kurow pon no mu. Na wɔka kyerɛɛ
ɔman no nyinaa sɛ: Hwɛ, ɔhene te
kurow pon no mu. Ɛnna ɔman no nyi-
naa baa ɔhene anim.

*Dawid sanba*

9 Na Israel de, waguanguan akokɔ
wɔn ntamadan mu. Na ɔman no nyi-
naa kasakasae Israel mmusuakuw
nyinaa mu sɛ: Ɔhene na ogyee yɛn fii
yɛn atamfo nsam, na ɔno na oyii yɛn
Filistifo nsam, na afei Absalom nti
waguan afi asase yi so. 10 Na Absa-
lom a yɛsraa no dii yɛn so no nso atɔ
dɔm ano; na afei, ɛdɛn nti na motwen-
twɛn sɛ mobɛkɔ akɔfa ɔhene asan aba
yi?
11 Na ɔhene Dawid tee nea Israel
nyinaa aka no, ɔsoma kɔɔ asɔfo Sadok
ne Abiatar nkyɛn sɛ: Monkɔka nkyerɛ
Yuda mpanyimfo sɛ: Ɛdɛn nti na mo-
twentwɛn sɛ mobɛba abɛfa ɔhene asan
akɔ ne fi? 12 Me nuanom ne mo, me
nnompe ne me nam ne mo, na ɛdɛn nti
na motwentwɛn sɛ mobɛba abɛfa ɔhene
asan akɔ? 13 Na Amasa nso, monka
nkyerɛ no sɛ: So ɛnyɛ me nnompe ne me
nam ne wo? Sɛ woanyɛ dɔm so safo-
hene m'anim nna nyinaa ansi Yoab
ananmu a, Onyankopɔn nyɛ me sɛɛ na
ɔnkɔ so nyɛ me sɛɛ! 14 Na ɔkom Yuda
mmarima nyinaa bae sɛ onipa biako, na
wɔsoma baa ɔhene nkyɛn sɛ: Wo ne wo
nkoa nyinaa, monsan mmra. 15 Na
ɔhene san baa Yordan ano. Na Yuda
baa Gilgal sɛ wɔreba abehyia ɔhene, na
wɔde no atwa Yordan.
16 Na Benyaminni Gera ba Simei a
ofi Bahurim no yɛɛ ntɛm ne Yuda
mmarima no sian bae behyiaa ɔhene
Dawid, 17 na Benyamin mmarima
apem ka ne ho, na Saul fi abofra Siba
ne ne mma dunnum ne ne nkoa aduonu
no ne no bae, na wotwaa Yordan baa
ɔhene anim. 18 Na ɔkorow no twa kɔe
sɛ wɔde rekɔfa ɔhene fifo, na wɔayɛ nea
eye n'ani so. Na ɔhene twaa Yordan
bae no, Gera ba Simei hwee fam n'anim,
19 na ɔka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Mma me
wura mmmu amumɔyɛ nnto me so, na
nkae nea w'akoa fom so da a me wura
ɔhene fii Yerusalem no, na ɔhene mmfa
nnhyɛ ne komam. 20 Na w'akoa nim
sɛ mayɛ bɔne, na hwɛ, me na madi
Yosef fi nyinaa kan maba nnɛ sɛ mere-
sian mabehyia me wura ɔhene. 21 Na
Seruia ba Abisai buae sɛ: So eyi nti
wɔrenkum Simei, sɛ wadome nea Awu-
rade asra no no? 22 Na Dawid se:
Dɛn na me ne mo Seruia mma wɔ yɛ, sɛ
moyɛ me nnipa a wɔne me di asi nnɛ yi?
So nnɛ wonkum obi Israel anaa? So
minnim sɛ ɛnnɛ mene Israel so hene
anaa? 23 Na ɔhene ka kyerɛɛ Simei
sɛ: Wɔrenkum wo. Na ɔhene kaa no
ntam.
24 Na Saul ba Mefiboset san bae
behyiaa ɔhene; na ɔnkekaa ne nan ho ɛ,
na onsiesiee ne bogyesɛ ɛ, na ne ntade
nso ɔnhoroe ɛ, fi da a ɔhene kɔe no besii
da a ɔbae asomdwoe mu no. 25 Na
ɔbaa Yerusalem behyiaa ɔhene no,
ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ: Mefiboset, ɛdɛn
nti na wo ne me ankɔ? 26 Na ose: Me
wura ɔhene, m'akoa na ɔdaadaa me; na
w'akoa kae sɛ: Mɛhyehyɛ afurum matra
no so makɔ ɔhene nkyɛn, efisɛ w'akoa yɛ
apakye. 27 Na obetwirii w'akoa maa
me wura ɔhene. Na me wura ɔhene te
sɛ Onyankopɔn bɔfo, enti yɛ nea eye
w'ani so. 28 Na m'agya fi nyinaa nyɛ
hwee sɛ owu mma ma me wura ɔhene,
nanso wode w'akoa sii wɔn a wodidi wo
pon so mu, na asɛntrenee bɛn na mewɔ
bio, nso dɛn na mede mɛteɛm mafrɛ
ɔhene bio. 29 Na ɔhene kae sɛ: Ɛdɛn
nti na woda so ka w'asɛm yi bio? Mise
wo ne Siba nkɔkyɛ asase no mu.
30 Na Mefiboset ka kyerɛɛ ɔhene sɛ:
Sɛ me wura ɔhene de asomdwoe anya
aba ne fi yi, ma ɔmfa ne nyinaa po.
31 Na Gileadni Barsilai sian fii
Rogelim bae, na ɔne ɔhene twaa Yor-
dan, sɛ ɔrekogya no Yordan agya. 32
Nso Barsilai abɔ akora sɛ, wadi mfiri-
hyia aduɔwɔtwe. Na ɔhene traa Ma-
hanaim no, ɔno na ɔhwɛɛ no, na ɔyɛ
onipa kɛse sɛ. 33 Na ɔhene ka kyerɛɛ
Barsilai sɛ: Wo de, wo ne me ntwa nkɔ,

**13** 2 Sa 17, 25; 1 Be 2, 16–17. **16** 1 Ah 2, 8. **17** 2 Sa 16, 1–4; 9, 2, 10.
**19** 2 Sa 16, 5. **22** 2 Sa 16, 10. **24** 2 Sa 9, 6. **27** 2 Sa 16, 3; 14, 17.
**28** 2 Sa 9, 11. **29** 2 Sa 9, 9–10; 16, 4. **31** 1 Ah 2, 7. **32** 2 Sa 17, 27.

na menhwɛ wo, me nkyɛn wo Yerusa-
lem. 34 Na Barsilai ka kyerɛɛ ɔhene
sɛ: Me nkwa nna si ahe na me ne ɔhene
mforo nkɔ Yerusalem yi? 35 Madi
mfirihyia aduɔwɔtwe nnɛ, so mehu papa
ne bɔne mu, anaasɛ w'akoa bɛte nea
medi ne nea mɛnom dɛ, anaasɛ mɛte
nnwontofo mmarima ne mmea nne bio
anaa? Na ɛdɛn nti na w'akoa nkɔ so
nyɛ me wura ɔhene adesoa? 36 Ma
w'akoa nkogya ɔhene kwan Yordan
agya nko ara. Na ɛdɛn nti na ɔhene de
akatua yi betua me? 37 Ma w'akoa
nsan nkowu ne kurom, m'agya ne me na
damoa ho. Na hwɛ, ma w'akoa Kim-
ham ne me wura ɔhene ntwa nkɔ, na
yɛ no nea eye w'ani so. 38 Na ɔhene
kae sɛ: Kimham ne me ntwa nkɔ, na
mɛyɛ no nea eye w'ani so; na biribiara
a wobɛhwehwɛ me hɔ no, mɛyɛ mama
wo. 39 Na ɔman no nyinaa twaa Yor-
dan, na ɔhene nso twae; na ɔhene few
Barsilai ano, na ɔsan kɔɔ fie.
40 Na ɔhene sen kɔɔ Gilgal; na Kim-
ham ne no kɔe. Na Yuda man nyinaa
de ɔhene sen kɔe, ne Israel man fã nso.
41 Na hwɛ, Israel mmarima nyinaa baa
ɔhene nkyɛn bɛka kyerɛɛ ɔhene sɛ:
Ɛdɛn nti na yɛn nuanom Yuda mmarima
awia wo kɔ, na wɔde ɔhene ne ne fifo
ne Dawid mmarima nyinaa a wɔka ne
ho akotwa Yordan aba? 42 Ɛnna Yuda
mmarima nyinaa buaa Israel mmarima
sɛ: Efisɛ ɔhene bɛn me. Na ɛdɛn nti na
asɛm yi nti wo bo huru wo yi? So
yɛadi ɔhene ho biribi anaasɛ wakyɛ yɛn
biribi? 43 Na Israel mmarima no
buaa Yuda mmarima no sɛ: Yɛwɔ kyɛfa
du ɔhene mu, na Dawid mu nso yɛwɔ
sen mo. Na adɛn nti na moammu yɛn,
na moamma yɛanni kan anka sɛ wɔ-
nkɔfa yɛn hene mmra? Na Yuda
mmarima no ano yɛɛ den sen Israel
mmarima no.

## Ti 20

*Seba mansotwe ne Amasa wu*

Na ɔbarima huhuni bi wɔ hɔ a ne din
de Seba a ɔyɛ Benyaminni Bikri ba.
Na ɔhyɛn torobɛnto sɛ: Yenni kyɛfa bi
Dawid mu, na yenni agyapade Yisai ba
no nkyɛn. Israel, monkokɔ mo nta-
madan mu. 2 Ɛnna Israel mmarima
nyinaa fii Dawid akyi kɔe kodii Bikri ba
Seba akyi. Na Yuda mmarima de,
wɔbataa wɔn hene ho fi Yordan ho ara
de baa Yerusalem.
3 Na Dawid baa ne fi Yerusalem.
Na Dawid faa mmea du, yefam a
ogyaw wɔn sɛ wɔnhwɛ ofie no, de wɔn
koguu ɔhwɛ fi, na ɔbɔɔ wɔn akɔnhama,
na wɔn ho de, wankɔ. Na wɔtoo wɔn
mu kosii wɔn wuda ma wodii wɔn nkwa
bere kuna mu.
4 Na ɔhene ka kyerɛɛ Amasa sɛ:
Kohyiahyia Yuda mmarima brɛ me ha
nnansa yi mu ara, na wo nso bra bi.
5 Na Amasa kɔe sɛ okohyiahyia Yuda;
na ɔkyɛe sen bere a wɔhyɛɛ no no.
6 Ɛnna Dawid ka kyerɛɛ Abisai sɛ: Afei
de, Bikri ba Seba bɛyɛ yɛn bɔne asen
Absalom de no: wo de, fa wo wura
nkoa na tiw no, na wannya afasu mu
nkurow bi amfa, na wanyi ne ho amfi
yɛn anim. 7 Ɛnna Yoab mmarima ne
Keretifo ne Peletifo ne nnɔmmarima
no nyinaa tu dii n'akyi; na wofii Yeru-
salem sɛ wɔretiw Bikri ba Seba. 8 Na
woduu Gibeon bo kɛse no ho no,
Amasa befii wɔn anim. Na Yoab de,
wabɔ n'akotade a ɔhyɛ no so, ɛso na ne
nkrante abɔso wɔ, ɛsɛn n'asen so, boha
mu; na ɔrefi adi no, ɛworɔw tɔɔ fam.
9 Na Yoab ka kyerɛɛ Amasa sɛ: Me nua,
wo ho ye? Na Yoab nsa nifa kosoo
Amasa bogyesɛ mu sɛ ɔrefew n'ano.
10 Na Amasa anhwɛ nkrante a ekura
Yoab nsam no, na ɔde wɔɔ ne yafunu mu
tuee ne nsono guu fam, na wamfea no,
na owui.
Na Yoab ne ne nua Abisai tiw Bikri
ba Seba. 11 Na Yoab mmerante no
mu bi gyinaa ne nkyɛn na ɔkae sɛ: Nea
ɔpɛ Yoab asɛm ne nea ɔyɛ Dawid de no,
ma onni Yoab akyi! 12 Na Amasa
yantayantam mogya mu ɔtempɔn no so.
Na ɔbarima no hui sɛ dɔm no nyinaa
gyinagyina hɔ no, ɔtwee Amasa fii
ɔtempɔn no so kɔtoo wuram. Na sɛ
ohui sɛ obiara a obedu no so no gyina
nti, ɔde ntama kataa no so. 13 Na
woyii no fii ɔtempɔn no so no, wɔn
nyinaa sen kodii Yoab akyi tiw Bikri ba
Seba.
14 Na otwaa Israel mmusuakuw nyi-
naa mu koduu Abel ne Bet-Maaka ne
Bikrifo nyinaa so, na wohyia boaa ano
ba bedii n'akyi nso. 15 Na wɔkɔe
kɔkaa no hyɛɛ Abel a ɛwɔ Bet-Maaka,
na wɔtotoo kurow no ho mpempe wɔ
afasu no akyi, na dɔm na wɔka Yoab ho

42 2 Sa 19, 12–13. — 3 2 Sa 16, 21. 9 Dwom 28, 3. 10 1 Ah 2, 5.

nyinaa pempemee sɛ wɔredwiriw afasu
no agu. 16 Ɛnna ɔbea nyansafo bi fi
kurow no mu teɛɛm sɛ: Muntie, muntie!
Monka nkyerɛ Yoab sɛ ontwiw mmɛn
ha, na me ne no nkasa. 17 Na otwiw
bɛn no no, ɔbea no ka kyerɛɛ no sɛ: So
wone Yoab anaa? Na ose: Mene no.
Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Tie w'afenaa nsɛm.
Na ose: Meretie. 18 Na ɔkae sɛ: Kan
no wɔka sɛ: Wɔnkɔ abisa wɔ Abel, na
wɔawie no sa. 19 Meyɛ wɔn a wɔpɛ
asomdwoe ne nokware no mu biako, wo
de, worehwehwɛ asɛe Israel mu kurow
ne ɔman no nã; ɛdɛn nti na worebɛmene
Awurade agyapade? 20 Na Yoab
buae sɛ: Ɛmpare me, ɛmpare me sɛ
mɛmene anaasɛ mɛsɛe. 21 Asɛm no
nte sa, na ɔbarima bi a ofi Efraim be-
pɔw so a ne din de Bikri ba Seba na wa-
ma ne nsa so ahyɛ ɔhene Dawid.
Munyi no nko mma, na mefi kurow no
ho mako. Na ɔbea no ka kyerɛɛ Yoab
sɛ: Hwɛ, wɔbɛtow ne ti akyene afasu
akyi ama wo. 22 Ɛnna ɔbea no faa
nyansa kwan so kɔɔ ɔman no nyinaa
nkyɛn. Na wotwaa Bikri ba Seba ti
tow kyenee Yoab. Na ɔhyɛn toro-
bɛnto, na wofii kurow no ho bɔ petee
kokɔɔ wɔn ntamadan mu. Na Yoab
san baa Yerusalem ɔhene nkyɛn.

*Dawid asomfo*

23 Nso Yoab na odi Israel dɔm nyi-
naa so, na Yoiada ba Benaia di
Keretifo ne Peletifo so. 24 Na Ado-
ram di ɔtow so, na Ahilud ba Yosafat ne
ɔsɛnkaefo. 25 Na Seia ne ɔkyerɛwfo,
na Sadok ne Abiatar ne asɔfo. 26 Na
Yairini Ira nso yɛ Dawid sɔfo.

## Ti 21

*Gibeonfo tɔ Saul so were*

Na ɔkɔm bi baa Dawid bere so mfe
abiɛsa, afe toa afe so. Na Dawid ko-
bisaa Awurade. Na Awurade buae sɛ:
Saul ne ne mogya fi ne okum a okum
Gibeonfo ntia. 2 Na ɔhene frɛɛ Gi-
beonfo no ka kyerɛɛ wɔn—nso Gibeonfo
no mfi Israelfo mu, na wɔyɛ Amorifo
nkae no bi, nso Israelfo aka wɔn ntam,
nanso Saul hwehwɛe sɛ okum wɔn, ne
mmɔden a ɔbɔ maa Israel ne Yudafo
no mu—3 na Dawid ka kyerɛɛ Gibeonfo
no sɛ: Dɛn na menyɛ memma mo? Na
ɛdɛn na memfa mempata na moahyira
Awurade agyapade? 4 Na Gibeonfo
ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛnyɛ dwetɛ ne sika asɛm
na yɛne Saul ne ne fi wɔ, na ɛnyɛ Is-
rael mu bi na yɛrepɛ no akum no. Na
ose: Dɛn na muse menyɛ memma mo?
5 Na wɔka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Ɔbarima a
ɔdwerɛw yɛn a otuu yɛn tiri so agyina sɛ
wɔnsɛe yɛn na yɛannya Israel asase
biara so antra no, 6 ma wɔmfa ne
mma mu mmarima baason mma yɛn, na
yɛnsensɛn wɔn mma Awurade wɔ Saul a
Awurade faa no no kurow Gibea mu.
Na ɔhene se: Mɛma. 7 Na Awurade
ntam a ɛda wɔn ntam, na ɛda Dawid ne
Saul ba Yonatan ntam no nti, ɔhene
kyɛɛe Saul ba Yonatan ba Mefiboset so.
8 Na ɔhene faa Aia babea Rispa
mmabarima baanu a ɔwo maa Saul,
Armoni ne Mefiboset, ne Saul babea
Mikal mmabarima baanum a ɔwo maa
Meholani Barsilai ba Adriel no, 9 na
ɔde wɔn hyɛɛ Gibeonfo no nsa, na
wɔsensɛn wɔn bepɔw no so Awurade
anim, na wɔn baason no totɔe prɛko.
Na wokunkum wɔn twabere nna a edi
kan mu, atokotwa mfiase mu.
10 Na Aia babea Rispa faa atweaa-
tam de trɛw ɔbotan no so fae fii twa-
bere mfiase no kosii sɛ osu fi soro gu-
guu wɔn so, na wamma wim nnomaa
ammesisi wɔn so awia, na wuram
mmoadoma nso amma wɔn so anadwo.
11 Na wɔbɛkaa nea Aia ba Rispa, Saul
yefam no, yɛe no kyerɛɛ Dawid. 12 Na
Dawid kɔe kogyee Saul nnompe ne ne
ba Yonatan nnompe Yabes-Gileadfo
nsam, na wɔn na wokowiae Bet-San
abɔnten so, nea Filistifo de sensɛnee
da a Filistifo kum Saul wɔ Gilboa no,
13 na ɔde Saul nnompe ne ne ba
Yonatan nnompe fii hɔ bae, na wɔboa-
boaa ano kaa wɔn a wɔsensɛn wɔn no
nnompe ho. 14 Na wosiee Saul ne ne
ba Yonatan nnompe Benyamin asase
so wɔ Sela, n'agya Kis da mu; na wɔyɛɛ
nea ɔhene hyɛɛ wɔn nyinaa. Na ɛno
akyi no, Onyankopɔn dom asase no.

*Filistifo so nkonimdi*

15 Nso Filistifo ne Israel dii ako bio.
Na Dawid ne ne nkoa sian kɔe ne Fili-
stifo no kɔkoe; na Dawid brɛe. 16
Na Yisbi-Benob a ɔyɛ abran mma no mu
bi a ne peaw duru kari kɔbere nnwetɛ-

---

**23** 2 Sa 8, 16–18. **24** 1 Ah 4, 6. — **2** Yos 9, 15, 19. **6** Num 25, 4.
**7** 1 Sa 20, 15–17. **8** 2 Sa 3, 7; 1 Sa 18, 19. **12** 1 Sa 31, 12. **14** 2 Sa 24, 25.

bona ahasa na ɔde nkrante foforo abɔ
no kae sɛ ɔrebekum Dawid. 17 Na
Seruia ba Abisai boaa no, na ɔbɔɔ Fili-
stini no kum no. Ɛno na Dawid
mmarima no kaa ntam sɛ: Wo ne yɛn
mmfi nnkɔ ɔsa bio, na wɔannum Israel
kanea.
18 Eyi akyi no, wɔne Filistifo nyaa
ɔko bio wɔ Gob. Ɛno mu na Husani
Sibekai kum Saf a ɔyɛ abran mma no mu
bi no. 19 Na wɔne Filistifo nyaa ɔko
bio wɔ Gob. Na Bet-Lehemni Yaare-
Oregim ba Elhanan kum Gatni Goliat a
ne peaw dua te sɛ ɔtamanwemfo nsa-
dua. 20 Na ɔko bae bio wɔ Gat. Na
ɔbarima tenten bi wɔ hɔ a ɔwɔ nsateaa
ne nansoa asia asia ma ano si aduonu
anan, na ɔno nso yɛ abran no bi ba. 21
Na ɔretwitwa Israel mpoa no, Dawid
ne nua Simea ba Yonatan kum no. 22
Baanan yi yɛ Gat abran no bi mma, na
wɔtotɔe Dawid ne ne nkoa nsam.

### Ti 22

*Dawid aseda ne ne nkonimdi dwom*

Na da a Awurade yii Dawid n'atamfo
nyinaa nsam ne Saul nsam no, ɔkaa
dwom yi mu nsɛm kyerɛɛ Awurade, 2
na ose:
Awurade, me botan ne m'abankɛse
ne me gyefo,
3 me botantim Nyankopɔn a miguan
medɔ no;
me kyɛm ne me nkwagye abɛn,
m'abantenten ne me guankɔbea,
m'agyenkwa a wugyee me fii akaka-
bensɛm mu.
4 Awurade a woyi no ayɛ no na misu
mefrɛ no,
na wogye me m'atamfo nsam.
5 Na owu asorɔkye twaa me ho hyiae,
na ɔsɛe asuasu woro yii me hu.
6 Asaman nhama twaa me ho kɔntɔn-
krɔn,
owu afiri behyiaa me rebeyi me.
7 M'ahohia mu misu mefrɛɛ Awurade,
me Nyankopɔn na meteɛɛm mefrɛɛ
no.
Na ɔtee me nne n'asɔrefi,
na me nteɛm duu n'asom.
8 Ɛnna asase hinhimii, na ɛwosowee,
ɔsoro nnyinaso nso popoe, na
ehinhimii,
efisɛ ne bo ahuru.
9 Owusiw tu fii ne hwenem,
na ogya fii n'anom hyew ade,
na nnyansramma sɔe wɔ no mu.
10 Okuntun ɔsoro na odurui,
na esum kabii wɔ ne nan ase.
11 Na ɔtraa Kerub so tui,
na wohuu no mframa ntaban so.
12 Na ɔde esum yɛɛ ne ho asese,
nsu mmoaano, amununkum kusuu.
13 Ne ho haran mu na nnyansramma
dɛwee.
14 Awurade boom fii soro,
na ɔsorosoroni no ma wɔtee ne nne.
15 Na ɔtotow agyan de bɔɔ wɔn petee,
asraman na ɔde tanee wɔn ani.
16 Na ɛpo mu akã yiyii adi,
wiase nnyinaso ho daa hɔ.
Ɛnam Awurade ateɛteɛ so,
efi ne hwene mu home hahyee
hahyee mu.
17 Ɔteɛɛ ne nsa fii soro bɛfaa me,
ɔtwee me fii nsu pii mu.
18 Ogyee me fii me tamfo nuɔdenfo
ne wɔn a wokyi me nsam,
efisɛ wɔsen me ahoɔden.
19 Wɔbɛtoaa me m'amanehunu da mu,
na Awurade bɛyɛɛ me akyigyina,
20 na oyii me kogyinaa nea ɛhɔ trɛw,
ogyee me, efisɛ ɔpɛ m'asɛm.
21 Awurade tuaa me ka sɛ me trenee te,
sɛ me nsa ho a afi te no na ɔdan maa
me.
22 Na mehwɛɛ Awurade akwan,
na menyɛɛ bɔne mimfii me Nyankɔ-
pɔn ho ɛ.
23 Na n'atemmude nyinaa wɔ m'ani so,
na n'ahyɛde nso, mimfii ho ɛ.
24 Na mayɛ me ho pɛ mama no,
na mahwɛ me ho so mafi m'amu-
mɔyɛ ho.
25 Na Awurade dan maa me sɛ me
trenee,
sɛ m'ahotew a ɛda n'anim no te.
26 Adɔeyɛfo na wo ne no bedi no adɔe
so,
ɔbarima a odi mũ na wo ne no bedi
no mudi so.
27 Nea ɔtew ne ho na wobɛtew wo ho
akyerɛ no,
na ɔkɔntɔnkyefo de, wubekyinkyim
wo ho akyerɛ no.
28 Na ɔman a wohu amane no, wugye
wɔn,
na w'ani sa ahantanfo na woabrɛ
wɔn ase.

17 2 Sa 23, 18. 18–22 1 Be 20, 4–8. 19 1 Sa 17, 7. 21 1 Sa 17, 10. —
1–51 Dwom 18.

29 Na wo, Awurade, wone me kanea,
na Awurade haran me sum mu.
30 Na wo na mede wo metow mehyɛ
asafo so,
mede me Nyankopɔn mihuruw
metra ɔfasu.
31 Onyankopɔn de, ne kwan yɛ pɛ,
Awurade asɛm mu tew,
ɔyɛ ɔkyɛm ma wɔn a wɔde wɔn ho to
no so nyinaa.
32 Na hena ne Nyame sɛ Awurade
nko?
Na hena na ɔyɛ ɔbotan sɛ yɛn Nya-
nkopɔn?
33 Onyankopɔn ne m'aban a ɛyɛ den,
na ɔma me kwan yɛ pɛpɛɛpɛ.
34 Ɔyɛɛ m'anan sɛ aforotebere de,
na ɔma migyina me sorɔnsorɔmmea
so.
35 Ɔkyerɛ me nsa akodi,
na m'abasa akuntun kɔbere ta.
36 Na wode wo nkwagye kyɛm maa me,
na w'asɛm tie ma meyɛɛ kɛse.
37 Wotrɛw m'anammɔn tutu mu wɔ
m'ase
na m'anan anwatiriw.
38 Mitiw m'atamfo na mesɛee wɔn,
na mansan de kosii sɛ mehyew wɔn,
39 na memenee wɔn, na meboboɔ wɔn
na wɔansɔre,
na wɔtotɔe me nan ase.
40 Na wode ahoɔden bɔɔ me ho so maa
akodi,
wobrɛɛ wɔn a wɔsɔre hyɛɛ me no ase
hyɛɛ m'ase.
41 Na womaa m'atamfo dan wɔn akyi
kyerɛɛ me,
wɔn a wokyi me no, na mesɛee wɔn.
42 Wɔhwɛe, na ogyefo bi nni hɔ,
wɔhwɛɛ Awurade, na wammua
wɔn.
43 Na mepɛtɛw wɔn pasaa sɛ fam
mfutuma,
mitiatiaa wɔn so mewɔw wɔn sɛ
mmorɔn so dɔte.
44 Wuyii me fii m'amankõ mu,
woahwɛ me sɛ meyɛ amanaman ti.
Ɔman a minnim wɔn na ɛsom me.
45 Ananafo brɛɛ wɔn ho ase maa me,
aso tee ara pɛ, na wotiee me.
46 Ananafo gurowee,
na wɔde ahopopo fi wɔn aban mu bae.
47 Awurade te ase, na nhyira ne me
botantim no.
Na me nkwagye botan Nyankopɔn
no, wɔmma no so.
48 Onyankopɔn na odii were maa me
na ɔbrɛɛ aman ase hyɛɛ m'ase,
49 na oyii me fii m'atamfo nsam,
na womaa me so fii wɔn a wɔsɔre
hyɛɛ me no mu,
wugyee me fii onuɔdenfo nsam.
50 Enti Awurade, mɛkamfo wo aman-
aman mu,
na mabɔ wo din mato ayeyi nnwom,
51 sɛ wone nea ɔma ne hene nkwagye
sõ,
na ɔyɛ nea wasra no no adɔe,
Dawid ne n'asefo daa.

## Ti 23

*Dawid nsɛm a edi akyiri*

Na eyinom ne Dawid nsɛm a edi
akyiri.
Yisai ba Dawid asɛm a wanya sɛ
ɔreka,
ɔbarima a wɔmaa no so,
nea Yakob Nyankopɔn asra no
ne Israel dwom dɛdɛ tofo asɛm a
ɔreka ni:
2 Awurade honhom nam me so kasa,
na n'asɛm wɔ me tɛkrɛma so.
3 Israel Nyankopɔn kae,
me na Israel botan no kasa kyerɛɛ
me.
Nea odi nnipa so a ɔteɛ,
nea odi so Onyankopɔn suro mu.
4 Na ɔbɛyɛ sɛ anɔpa hann,
bere a owia repue,
sɛ anɔpa a amununkum nni hɔ,
sɛ owia gyigye ne osutɔ nti wura fifi
fam.
5 So ɛnyɛ sɛ me fi te ne no Onyankopɔn
anim?
Na ɔne me ayɛ daa apam a
wɔasiesie no ade nyinaa mu na
etim hɔ.
Na me nkwagye nyinaa ne nea mepɛ
nyinaa,
so ɔremma ɛmfefɛw?
6 Na ahuhufo de, wɔn nyinaa te sɛ
nsɔe a wɔatow agu,
na wɔmfa nsa nso mu.
7 Na onipa a ɔka wɔn no de dade ne
peaw dua mia,
na wɔde gya bɛhyew wnɔ dwerɛbee.

*Dawid nnɔmmarima ne wɔn nneyɛe*

8 Eyinom ne nnɔmmarima a Dawid
wɔ no din: Tahkemonni Yoseb-Basebet
a odi akunini no mu titiriw. Ɔno na

8–39 1 Be 11, 10–41.

ɔmaa ne peaw so nnipa ahanwɔtwe a
okunkum wɔn prɛko so.
9 Na nea odi n'akyi ne Ahohi ba
Dodo ba Eleasar a ɔfra nnɔmmarima
baasa a wɔka Dawid ho bere a wɔre-
sopa Filistifo a wɔaboaboa wɔn ho ano
rebɛko na Israel mmarima foro kɔe no
mu. 10 Ɔno na ɔsɔre kunkum Filistifo
no kosii sɛ ne nsam gowee na ne nsa
fam ne nkrante ho. Na Awurade yɛɛ
nkonim ade kɛse da no, na dɔm no dan
kodii n'akyi sɛ wɔbɛfow ade nko.
11 Na nea odi n'akyi ne Hararini Age
ba Sama. Na Filistifo no boaboaa wɔn
ho ano bɔɔ asafo, na asasewa bi wɔ hɔ a
asɛdua wɔ so, na ɔman no guanee Fili-
stifo no anim. 12 Na ɔno de, ogyinaa
asase no mfinimfini na ɔperee, na
okum Filistifo no, na Awurade yɛɛ
nkonim ade kɛse.
13 Na atitiriw aduasa no mu baasa
sian baa Dawid nkyɛn twabere wɔ
Adulam bodan mu. Na Filistifo asafo
bi abɔ nsra Refaim bon mu. 14 Nso
ɛbere no mu na Dawid wɔ bepɔw so a-
trae no mu, na Filistifo bansifo wɔ Bet-
Lehem bere no mu. 15 Na ɛdɔɔ Dawid
kɔn na ɔkae sɛ: Hena na ɔbɛma me
Bet-Lehem asubura a ɛwɔ kurow pon
ho no mu nsu manom? 16 Na nnɔ-
mmarima baasa no tew faa Filistifo
nsra no mu kɔsaw Bet-Lehem asubura
a ɛwɔ kurow pon ho no mu nsu de brɛɛ
Dawid. Nanso wampɛ sɛ ɔnom, na
ohwie gu maa Awurade, 17 na ose:
Ɛmpare me, Awurade, sɛ mɛyɛ eyi. So
mennom mmarima a wɔde wɔn kra too
wɔn nsam kɔe no mogya? Na wampɛ
sɛ ɔnom. Eyi na nnɔmmarima baasa
no yɛe.
18 Na Yoab ne nua Seruia ba Abisai
nso di baasa no mu titiriw. Ɔno na
ohwinhwim ne peaw nnipa ahasa so
kunkum wɔn, na ogyee din baasa no mu.
19 Na onyaa anuonyam kɛse wɔ nnipa
aduasa no mu, na odii wɔn so safohene,
nanso wanto baasa a edi kan no.
20 Na Yehoiada, ɔbarima a ofi Kab-
seel a ɔyɛ mmaninne a ɛsõ no ba Be-
naia kum Moab gyatasɛfo baanu; na
ɔno nso sian kokum gyata, abura mu,
sukyerɛma da bi; 21 na ɔno ara nso
kokum Misrini bi a ɔyɛ ɔbarima a ɔsõ,
na Misrini no kura peaw ne nsam, na
ɔde poma sian kɔɔ ne nkyɛn, na ohuam
Misrini no nsam peaw no de n'ankasa
peaw no kum no. 22 Eyi na Yehoiada
ba Benaia yɛe, na ogyee din nnɔmmari-
ma baasa no mu. 23 Akunini aduasa
no mu ɔwɔ anuonyam, na kan baasa no
de, wanto wɔn. Na Dawid de no
sii n'ankɔbeafo so.
24 Yoab ne nua Asahel fra aduasa no
mu; Dodo ba Elhanan a ofi Bet-Lehem,
25 Harodini Sama, Harodini Elika,
26 Paltini Heles, Ikes ba Ira a ɔyɛ
Tekoani, 27 Anatotni Abieser, Husat-
ni Mebunai, 28 Ahohini Salmon, Ne-
tofani Maharai, 29 Netofani Baana ba
Heleb, Ribai ba Itai a ofi Benyaminfo
Gibea, 30 Piratonni Benaia, Hidai a ofi
Nahale-Gaas, 31 Arabani Abi-Albon,
Barhumini Asmawet, 32 Saalbonni
Eliahba, Yasenfo no mu: Yonatan,
33 Hararini Sama, Hararini Sarar ba
Ahiam, 34 Maakati ba Ahasbai ba
Elifelet, Giloni Ahitofel ba Eliam,
35 Karmelni Hesrai, Arbini Paarai,
36 Natan ba Yigal a ofi Soba, Gadni
Bani, 37 Amonni Selek, Beerotni Na-
harai, Seruia ba Yoab akodekurafo,
38 Yitrini Ira, Yitrini Gareb, 39 He-
tini Uria. Wɔn nyinaa si aduasa ason.

## Ti 24

*Ɔman no kan ne ɛso asotwe*

Na Awurade bo huru hyɛɛ Israel bio,
na opiapiaa Dawid hyɛɛ wɔn sɛ: Kɔ na
kɔkan Israel ne Yuda. 2 Na ɔhene ka
kyerɛɛ ɔsahene Yoab a ɔka ne ho no sɛ:
Kokyini Israel mmusuakuw nyinaa mu
fi Dan kosi Beer-Seba, na monkan
ɔman no, na minhu ɔman no dodow.
3 Na Yoab ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Ma
Awurade wo Nyankopɔn nka ɔman no
sɛnea wɔte yi ho mpɛn ha, na me wura
ɔhene aniwa nhu, na ɛdɛn nti na me
wura ɔhene pɛ sɛ wodi saa asɛm yi?
4 Nanso ɔhene asɛm no yɛɛ Yoab ne
dɔm no mu asafohene no so den. Na
Yoab ne dɔm no mu asafohene no fii
ɔhene anim fii adi, sɛ worekɔkan Israel
man no. 5 Na wokotwaa Yordan, na
wɔkɔsoɛɛ Aroer, kurow bi a ɛda Gad
subon no mu a ɛkyerɛ Yaser no nifa,
6 na wɔkɔɔ Gilead ne anafo Hodsi
asase so, na wɔkɔɔ Dan-Yaan ne Sidon.
7 Na woduu Tiro kurow a ɛyɛ den no
ne Hewifo ne Kanaanfo nkurow nyinaa

18 2 Sa 21, 17. 20 Yos 15, 21; Neh 11, 25. 24 2 Sa 2, 18. 26 1 Be 27, 9–10.
34 2 Sa 15, 12. 39 2 Sa 11, 3. — 1–25 1 Be 21. 1 2 Sa 21, 1.

mu. Na wofi hɔ baa Yuda nifa fam wɔ
Beer-Seba. 8 Na wokyinii asase no
nyinaa so, na asram akron ne adaduonu
akyi no, wɔbaa Yerusalem, 9 na Yoab
de ɔman no anobu no dodow no brɛɛ
ɔhene: na Israel dɔm mu mmarima a
wɔtwe nkrante ano si ɔpeha ahorow
awotwe, na Yuda mmariam si ɔpeha
ahorow anum.
10 Na Dawid kan ɔman no saa no,
ne koma bɔɔ no paa, na Dawid ka kyerɛɛ
Awurade sɛ: Nea mayɛ yi, mayɛ bɔne pa
ara, na afei Awurade, mesrɛ wo, ma
w'akoa amumɔyɛ nsen nkɔ, na madi
nkwaseasɛm sɛ! 11 Na Dawid sɔree
anɔpa no, Awurade asɛm baa odiyifo
Gad, Dawid dehufo no nkyɛn sɛ: 12
Kɔ na kɔka kyerɛ Dawid sɛ: Sɛ Awu-
rade se ni: Ade abiɛsa na mede mereto
w'anim, fa emu biako na memfa menyɛ
wo. 13 Na Gad baa Dawid nkyɛn bɛka
kyerɛɛ no, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: So ɔkɔm
mmra w'asase so mfe ason, anaasɛ
wubeguan w'atamfo a wɔtaa wo anim
asram abiɛsa, anaasɛ ɔyaredɔm mmra
w'asase so nnansa? Afei hwɛ, na hu
asɛm ko a memfa mensan menkɔma nea
ɔsomaa me no. 14 Ɛnna Dawid ka kye-
rɛɛ Gad sɛ: Me ho hia me sɛ! Ma
yɛnhwe Awurade nsam ɛ, na ne mmɔ-
borohunu dɔɔso; na nnipa nsam na
wɔmmma mennhwe.
15 Ɛnna Awurade maa owuyare baa
Israel so fi anɔpa kosii bere a ɔhyɛe no,
na ɔman a efi Dan kosi Beer-Seba no mu
nnipa ɔpeduɔson wuwui.

*Arauna awiporowbea afɔrebɔ*

16 Na ɔbɔfo no teɛɛ ne nsa Yerusalem
so sɛ ɔresɛe no no, Awurade nuu ne ho
bɔne no ho, na ɔka kyerɛɛ ɔbɔfo a ɔresɛe
ɔman no sɛ: Adɔɔso afei, pono wo nsa.
Na Awurade bɔfo no adu Yebusini
Arauna awiporowbea ho. 17 Na Da-
wid huu ɔbɔfo a ɔresɛe ɔman no no, ɔka
kyerɛɛ Awurade sɛ: Hwɛ, me na mayɛ
bɔne, na me na mafom, na nguan yi de,
dɛn na wɔayɛ? Ma wo nsa mmra me ne
m'agya fi so.
18 Na Gad baa Dawid nkyɛn da no
bɛka kyerɛɛ no sɛ: Foro kɔ na kosi afɔ-
remuka ma Awurade, Yebusini Arauna
awiporowbea hɔ. 19 Na Dawid nam
Gad asɛm no so foro kɔe, sɛnea Awu-
rade hyɛe no. 20 Na Arauna hwɛe no,
ohuu ɔhene ne ne nkoa sɛ wɔresen aba
ne nkyɛn. Na Arauna fii adi kɔkotow
ɔhene de n'anim butuw fam; 21 ɛnna
Arauna kae sɛ: Ɛdɛn nti na me wura ɔhe-
ne ba n'akoa nkyɛn yi? Na Dawid se:
Merebɛtɔ wo hɔ awiporowbea no, na
masi afɔremuka mama Awurade, na
wɔasiw ɔhaw no kwan afi ɔman no so.
22 Na Arauna ka kyerɛɛ Dawid sɛ:
Ma me wura ɔhene mfa na ɔmmɔ afɔre
sɛnea eye n'ani so. Hwɛ, ɔhyew afɔre-
bɔ nantwi ne porow nteaseɛnam ne
anantwi no adwumayɛ nnua a wɔde
bɛyɛ nnyina ni. 23 Ɔhene, Arauna de
ne nyinaa ma ɔhene. Na Arauna ka
kyerɛɛ ɔhene sɛ: Awurade wo Nyan-
kopɔn ani nsɔ wo. 24 Na ɔhene ka
kyerɛɛ Arauna sɛ: Dabi, na ɔtɔ na mɛtɔ
no wo hɔ, sɛ ne bo te, na meremfa
atetade memmɔ Awurade me Nyankɔ-
pɔn ɔhyew afɔre. Na Dawid tɔɔ awi-
porowbea no ne anantwi no maa dwetɛ
nnwetɛbona aduonum. 25 Na Dawid
sii afɔremuka maa Awurade wɔ hɔ, na
ɔbɔɔ ɔhyew afɔre ne asomdwoe afɔre.
Na Awurade gyee mpata no maa asase
no, na wosiw ɔhaw no kwan fii Israel so.

8 Yos 18, 9. **13** Yer 24, 10; 29, 17; Hes 6, 12. 17 Num 16, 22. **25** 2 Sa 21, 14.

# AHENE

## NHOMA A EDI KAN

---

### Ti 1

*Dawid mmerɛwyɛ ne Adonia ho asɛm*

Na ɔhene Dawid abɔ akora na wadi
nna pii. Na wɔde ntama kataa no
so, nanso ne ho anyɛ no hyew. 2 Enti
ne nkoa ka kyerɛɛ no sɛ: Ma wɔnhwe-
hwɛ ababaa a ɔyɛ ɔbaabun bi mmrɛ me
wura ɔhene, na ommegyina ɔhene anim
nyɛ ne hwɛfo, na ɔnna wo kokom na
me wura ɔhene nnya ahoɔhyew. 3
Ɛnna wɔkɔhwehwɛɛ ababaa hoɔfɛfo bi

Israel ahye nyinaa mu, na wokohuu
Sunamni Abisag, na wɔde no brɛɛ
ɔhene. 4 Na ababaa no ho yɛ fɛ pa ara,
na ɔyɛɛ ɔhene hwɛfo na ɔsom no. Na
ɔhene anhu no.
5 Na Hagit ba Adonia maa ne ho so
kae sɛ: Me na medi hene. Na osiesiee
nteaseɛnam ne apɔnkɔsotefo ne mmari-
ma aduonum a wobetu n'anim mmirika.
6 Na n'agya anka asɛm a ɛyɛ yaw bi
ankyerɛ no da sɛ: Adɛn na woyɛ sɛɛ yi?
Na ɔno nso yɛ oyiye, na ɔno na wɔwoo
no dii Absalom akyi. 7 Na ɔne Seruia
ba Yoab ne ɔsɔfo Abiatar na edì atiri-
musɛm, na wodii Adonia akyi boaa no.
8 Na ɔsɔfo Sadok ne Yoiada ba Be-
naia ne odiyifo Natan ne Simei ne Rei
ne Dawid nnɔmmarima no de, wonni
Adonia fam.
9 Na Adonia kunkum nguan ne ana-
ntwi ne nyɛmmoa Sohelet bo a ɛwɔ En-
Rogel ho no so, na ohyiahyiaa ne nua-
nom ahenemma no nyinaa ne Yuda
mmarima a wɔyɛ ɔhene nkoa no nyinaa.
10 Na odiyifo Natan ne Benaia ne
nnɔmmarima no ne ne nua Salomo de,
wanhyia wɔn.
11 Ɛnna Natan ka kyerɛɛ Salomo ne nã
Bat-Seba sɛ: So wontee sɛ Hagit ba Ado-
nia di hene, na yɛn wura Dawid nnim?
12 Afei bra ma mintu wo agyina, na gye
wo kra ne wo ba Salomo kra nkwa.
13 Kɔ ɔhene Dawid nkyɛn, na ka kyerɛ
no sɛ: So ɛnyɛ́ wo, me wura ɔhene, na
wokaa w'afenaa ntam sɛ: Wo ba Salo-
mo na obedi m'ade, na ɔno na ɔbɛtra
m'agua so? Na adɛn nti na Adonia di
hene yi? 14 Hwɛ, wo ne ɔhene da so
rekasa wɔ hɔ no, me nso medi w'akyi
maba, na mabɛfoa wo nsɛmmoa.
15 Na Bat-Seba kɔɔ ɔhene nkyɛn pia
mu; na ɔhene abɔ akora pa ara, na
Sunamni Abisag som ɔhene. 16 Ɛnna
Bat-Seba bɔɔ ne mu ase kotow ɔhene.
Na ɔhene kae sɛ: Dɛn na ɛyɛ wo? 17
Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Me wura, wo na
wokaa Awurade wo Nyankopɔn ntam
kyerɛɛ w'abaawa sɛ: Wo ba Salomo na
obedi m'ade, na ɔno na ɔbɛtra m'agua
so. 18 Na afei, hwɛ, Adonia na odi
hene yi; nanso me wura ɔhene, wunnim.
19 Na wakunkum anantwi ne nyɛm-
moa ne nguan bebree, na wahyiahyia
ahenemma nyinaa ne ɔsɔfo Abiatar ne
ɔsahene Yoab, na w'akoa Salomo de,
wanhyia no. 20 Na wo, me wura ɔhene,
na Israel nyinaa ani da wo so sɛ kyerɛ
wɔn nea ɔbɛtra me wura ɔhene akyi
agua no so. 21 Anyɛ saa a, me wura
ɔhene ne n'agyanom bɛkɔ akɔda no, wo-
bebu me ne me ba Salomo nnebɔneyɛfo.
22 Na hwɛ, ɔda so ne ɔhene rekasa
no, odiyifo Natan nso baa hɔ. 23 Na
wɔkɔka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Hwɛ, odiyifo
Natan ni. Na oduu ɔhene anim no,
ɔkotow ɔhene de n'anim butuw fam.
24 Na Natan kae sɛ: Me wura ɔhene, wo
na wuse: Adonia nni m'ade na ɔno na
ɔntra m'agua so, anaa? 25 Na ɛnnɛ
wasian kɔ, na wakokum anantwi ne
nyɛmmoa ne nguan bebree, na wahyia
ahenemma nyinaa ne asafohene ne
ɔsɔfo Abiatar, na hwɛ, wɔredidi na
wɔrenom n'anim, na wɔka sɛ: Ɔhene
Adonia tiri nkwa! 26 Na me, w'akoa
ne ɔsɔfo Sadok ne Yoiada ba Benaia
ne w'akoa Salomo de, wanhyia yɛn.
27 So me wura ɔhene nkyɛn na asɛm yi
fi, na woamma w'akoa anhu nea ɔbɛtra
me wura ɔhene akyi agua no so?
28 Ɛnna ɔhene Dawid buae sɛ:
Momfrɛ Bat-Seba mma me. Na ɔbaa
ɔhene anim begyinaa ɔhene anim.
29 Na ɔhene kaa ntam sɛ: Sɛ Awurade a
ogyee me kra fii ahohia nyinaa mu te
ase yi, 30 sɛnea mekaa Awurade Is-
rael Nyankopɔn ntam mekyerɛɛ wo sɛ:
Wo ba Salomo na obedi m'ade, na ɔno
na ɔbɛtra m'agua so asi m'ananmu no,
saa ara na mɛyɛ nnɛ da yi. 31 Ɛnna
Bat-Seba bɔɔ ne mu ase de n'anim bu-
tuw fam kotow ɔhene kae sɛ: Me wura
ɔhene nnya nkwa daa!

*Wɔsra Salomo si no hene*

32 Na Dawid kae sɛ: Momfrɛ ɔsɔfo
Sadok ne odiyifo Natan ne Yoiada ba
Benaia mma me. Na wɔbaa ɔhene
anim. 33 Na ɔhene ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Momfa mo wura nkoa nka mo ho, na
momfa me ba Salomo ntra m'afurum-
pɔnkɔ so, na momfa no nsian nkɔ
Gihon. 34 Na ɔsɔfo Sadok ne odiyifo
Natan nsra no mfa no nsi Israel so hene
wɔ hɔ, na monhyɛn torobɛnto sɛ:
Ɔhene Salomo tiri nkwa! 35 Na mo-
mforo nni n'akyi, na ɔmmra mmɛtra
m'agua so, na ɔno na onni m'ade, na
ɔno na mahyɛ no sɛ ɔnyɛ Israel ne Yuda
so panyin. 36 Ɛnna Yoiada ba Benaia

---

**5** 2 Sa 3, 4; 15, 1. **7** 1 Ah 2, 22. **9** Yos 15, 7. **19** 1 Ah 1, 9–10.
**21** Ex 5, 16. **25** 2 Sa 16, 16. **26** 1 Ah 1, 10.

buaa ɔhene sɛ: Amen! Saa ara nso na
Awurade, me wura ɔhene Nyankopɔn,
nka. 37 Sɛnea Awurade ne me wura
ɔhene trae no, saa ara nso na ɔne
Salomo ntra, na ɔmma n'agua nsõ nsen
me wura ɔhene Dawid agua no.
38 Na ɔsɔfo Sadok ne odiyifo Natan
ne Yoiada ba Benaia ne Keretifo ne
Peletifo sian kɔe, na wɔde Salomo traa
ɔhene afurumpɔnkɔ so, na wɔde no kɔɔ
Gihon. 39 Na ɔsɔfo Sadok faa ngo
abɛn fii ntamadan no mu de bɛsraa
Salomo. Na wɔhyɛn torobɛnto, na
ɔman no nyinaa kae sɛ: Ɔhene Salomo
tiri nkwa! 40 Na ɔman no nyinaa foro
dii n'akyi bae, na ɔman no hyenhyɛn
mmɔtɔwa, na wɔn ani gyee anigye kɛse,
na wɔn gyegyeegye no reyɛ ama asase
mu apae.
41 Na Adonia ne wɔn a wahyia wɔn a
wɔne no wɔ hɔ no nyinaa tee; ná wɔa-
wie adidi; na Yoab tee torobɛnto no nka
no, ɔkae sɛ: Kurow no mu hooyɛ a
yɛte yi ase ne dɛn? 42 Na ɔda so
rekasa no, hwɛ, ɔsɔfo Abiatar ba Yona-
tan bae; na Adonia kae sɛ: Bra, na
woyɛ ɔbarima a wutumi, na wukura
kasɛɛ pa. 43 Na Yonatan bua ka
kyerɛɛ Adonia sɛ: Ampa, yɛn wura
ɔhene Dawid de Salomo asi hene.
44 Na ɔhene asoma ɔsɔfo Sadok ne
odiyifo Natan ne Yoiada ba Benaia ne
Keretifo ne Peletifo aka ne ho, na ɔde
no atra ɔhene afurumpɔnkɔ so, 45 na
ɔsɔfo Sadok ne odiyifo Natan asra no de
no asi hene Gihon, na wɔde anigye de
no aforo afi hɔ aba, na kurow no mu ayɛ
hoo: ɛno ne gyegyeegye a motee no.
46 Nso Salomo te ahenni agua no so.
47 Nanso ɔhene nkoa aba abehyira yɛn
wura ɔhene Dawid sɛ: Onyankopɔn
mma Salomo din nyɛ yiye nsen wo din,
na ɔmma n'agua nsõ nsen w'agua. Na
ɔhene abɔ ne mu ase ne nnae so;
48 nanso sɛ ɔhene kae ni: Nhyira ne
Awurade Israel Nyankopɔn a wama obi
atra m'agua so nnɛ yi, na m'aniwa ahu.
49 Ɛnna nnipa a Adonia ahyia wɔn no
nyinaa bobɔɔ piriw, na wɔsɔresɔree,
na obiara sii ne kwan so kɔe.
50 Na Adonia suroo Salomo anim, na
ɔsɔre kɔe kosusoo afɔremuka abɛn mu.
51 Na wɔka kyerɛɛ Salomo sɛ: Hwɛ,
Adonia suro ɔhene Salomo, na hwɛ,
wakosuso afɔremuka abɛn mu sɛ:
Ɔhene Salomo nka me ntam nnɛ, sɛ
ɔremfa nkrante nkum n'akoa. 52 Na
Salomo kae sɛ: Sɛ ɔdan onipa a ɔsɛ a,
ne nhwi biako rentɔ fam; na sɛ wohu
bɔne wɔ no mu a, obewu. 53 Na ɔhene
Salomo soma ma wɔkɔfaa no fii afɔre-
muka no ho sian bae. Na ɔbae bɛko-
tow ɔhene Salomo, na Salomo ka kyerɛɛ
no sɛ: Kɔ wo fi.

## Ti 2

*Dawid samansew ne ne wu*

Afei Dawid nna bɛnee sɛ obewu, na
ɔhyɛɛ ne ba Salomo sɛ: 2 Me de,
merekɔ asase sofo nyinaa kwan:
enti yɛ den na yɛ ɔbarima. 3 Na hwɛ
Awurade wo Nyankopɔn ahyɛde sɛ
wobɛnantew n'akwan so, sɛ wubedi
n'ahyɛde, ne mmara nsɛm ne n'ate-
mmude ne n'adansesɛm so, sɛnea
wɔakyerɛw Mose mmara mu, na woadi
yiye nea woyɛ nyinaa mu, baabiara a
wodan wo ho kɔ. 4 Na Awurade ama
n'asɛm a ɔkae me ho no atim sɛ: Wo
mma hwɛ wɔn kwan sɛ wɔbɛnantew
m'anim nokware mu, wɔn koma nyinaa
ne wɔn kra nyinaa mu a, ɛnde—ose—
Israel agua so barima remmɔ wo.
5 Nanso wo ara wunim nea Senuia
ba Yoab yɛɛ me, nea ɔyɛɛ Israel asahene
baanu, Ner ba Abner ne Yeter ba Ama-
sa, a odii wɔn awu na ɔkaa ɔsa mu mo-
gya gui asomdwoe bere mu, na ɔde ɔsa
mu mogya kekaa n'abɔso a ɛbɔ n'asen
ne ne mpaboa a ɛhyɛ ne nan ho no.
6 Enti di no nyansa so, na mma ne
dwen mmfa asomdwoe mu nnsian nnkɔ
asaman. 7 Na Gileadni Barsilai mma
de, yɛ wɔn adɔe na ma wɔntra wɔn a
wodidi wo pon so mu; na saa na wotwiw
baa me nkyɛn bere a miguanee wo nua
Absalom anim no. 8 Na hwɛ, Ben-
yaminni Gera ba Simei a ofi Bahurim
na ɔwɔ wo nkyɛn yi, ɔno na ɔdomee me
nnome dennen da a mekɔɔ Mahanaim
no. Nanso osian behyiaa me Yordan
ho, na mekaa no Awurade sɛ meremfa
nkrante minkum no. 9 Na afei de,
mma ne ho nnyɛ tɔtɔrɔtɔɔ, na woyɛ ɔba
nyansafo, na wubehu ade a wobɛyɛ no,
na woama ne dwen nam mogya mu
asian akɔ asaman.

38 2 Sa 8, 18. 39 1 Be 23, 1; 29, 22. 42 2 Sa 15, 27, 36. 46 1 Be 28, 5. 48 1 Ah 3, 6. 51 1 Ah 2, 28. 52 2 Sa 14, 11. — 3 Deut 17, 14–20; Yos 1, 7; 23, 6. 5 2 Sa 3, 27; 20, 10. 6 Gen 42, 38. 7 2 Sa 17, 27; 19, 31–39. 8 2 Sa 16, 5; 19, 16–23. 9 1 Ah 2, 6; Dwom 101, 4, 8.

10 Ɛnna Dawid ne n'agyanom kɔdae,
na wosiee no Dawid kurow mu. 11 Na
nna a Dawid de dii Israel so hene si
mfirihyia aduanan. Odii hene mfe
ason Hebron, na odii hene mfe aduasa
abiɛsa Yerusalem. 12 Na Salomo traa
n'agya Dawid agua so, na n'ahenni
timii pintinn pa.

*Salomo nneyɛe bi*

13 Na Hagit ba Adonia baa Salomo
ne nã Bat-Seba nkyɛn. Na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: So asomdwoe so na woba yi?
Na ose: Asomdwoe so. 14 Na ɔkae sɛ:
Mewɔ asɛm bi meka wo. Na ose:
Ka ɛ! 15 Na ɔkae sɛ: Wo ara wunim
sɛ anka ahenni no yɛ me dea, na me so
na Israel nyinaa de wɔn ani toe sɛ medi
hene, nanso ahenni no danee, na akɔyɛ
me nua de; na efi Awurade na ɛkɔyɛɛ
ne de. 16 Na afei ade biako pɛ na
merebisa wo hɔ, na nkame me. Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Kasa ɛ! 17 Na ose:
Mesrɛ wo, ka kyerɛ ɔhene Salomo, na
ɔrenkame wo, na ɔmfa Sunamni
Abisag mma me aware. 18 Na Bat-
Seba kae sɛ: Yoo, mɛka makyerɛ ɔhene
mama wo.

19 Ɛnna Bat-Seba baa ɔhene Salomo
nkyɛn sɛ ɔne no rebɛkasa ama Adonia.
Na ɔhene sɔre kohyiaa no na ɔkotow
no, na ɔtraa n'agua so; na wɔde agua
sii hɔ maa ɔhene ne nã, na ɔtraa ne nifa
so. 20 Na ɔkae sɛ: Ade ketewa bi na
merebebisa wo hɔ, na nkame me. Na
ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ: Awo, bisa, na
merenkame wo. 21 Na ose: Ma wɔmfa
Sunamni Abisag mma wo nua Adonia
aware. 22 Na ɔhene Salomo bua ka
kyerɛɛ ne nã sɛ: Na adɛn nti na
wubisa Sunamni Abisag ama Adonia?
Bisa ahenni no nso ma no, na ɔno ne me
nua a ɔsen me panyin, bisa ma no ne
ɔsɔfo Abiatar ne Seruia ba Yoab.
23 Ɛnna ɔhene Salomo kaa Awurade
ntam sɛ: Onyankopɔn nyɛ me sɛɛ na
ɔnkɔ so sa, sɛ Adonia aka asɛm yi
ahyɛ n'ankasa ne kra. 24 Na afei, sɛ
Awurade a wama matim na ɔde me atra
m'agya Dawid agua so na wakyekye
ofi ama me sɛnea ɔkae no te ase yi, ɛnnɛ
ara wobekum Adonia. 25 Na ɔhene
Salomo somaa Yoiada ba Benaia ma
ɔkɔkaa no ma owui.

26 Na ɔsɔfo Abiatar nso, ɔhene ka
kyerɛɛ no sɛ: Kɔ Anatot, w'ankasa asase
so, na wosɛ owu; nanso ɛnnɛ yi de,
merenkum wo, efisɛ woasoa Awurade
Nyankopɔn adaka m'agya Dawid anim,
na wuhuu amane a m'agya hui
no nyinaa nso bi. 27 Saa na Salo-
mo tuu Abiatar sɛ onnni Awurade
sɔfo, sɛ ɔbɛma Awurade asɛm a ɔkae Eli
fi ho wɔ Silo no aba mu.

28 Na asɛm no duu Yoab nkyɛn; nso
na Yoab adan akodi Adonia akyi, na Ab-
salom akyi de, wannan ankodi; na Yoab
guan kɔɔ Awurade ntamadan ho kosu-
soo afɔremuka abɛn mu. 29 Na wɔbɛ-
ka kyerɛɛ ɔhene Salomo sɛ: Yoab aguan
akɔ Awurade ntamadan ho, na hwɛ, ɔwɔ
afɔremuka no ho. Na Salomo somaa
Yoiada ba Benaia sɛ: Kɔ kɔbɔ no ade. 30
Na Benaia kɔɔ Awurade ntamadan no
ho kɔka kyerɛɛ no sɛ: Ɔhene se: Fi
adi! Na ose: Dabi, na ɛha na mewu. Na
Benaia san bɛka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Sɛnea
Yoab aka ni, sɛnea wabua me ni. 31
Na ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ: Yɛ sɛnea ɔkae
no, na kɔbɔ no ade, na sie no, na yi mogya
a Yoab ahwie agu kwa no fi me ne m'agya
fi so. 32 Na Awurade mma ne mogya
mmua n'atifi, sɛ okunkum mmarima
baanu a wɔteɛ na woye sen no, na ɔde
nkrante dii wɔn awu: Ner ba Abner,
Israel sahene, ne Yeter ba Amasa, Yuda
sahene no, a m'agya Dawid nnim ho
bi; 33 na wɔn mogya nsan mmebua
Yoab atifi ne n'asefo atifi nkosi daa,
na Dawid ne n'asefo ne ne fi ne n'agua
nnya Awurade nkyɛn asomdwoe daa.
34 Na Yoiada ba Benaia foro kɔe kɔbɔɔ
no kum no; na wosiee no ne fi wɔ sare so.
35 Na ɔhene de Yoiada ba Benaia sii
n'ananmu dii dɔm no so, na ɔsɔfo Sadok
nso, ɔhene de no sii Abiatar ananmu.

36 Na ɔhene soma kohyiaa Simei bae
na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Si dan wɔ Yeru-
salem, na tra hɔ, na mfi hɔ nkɔ baabiara.
37 Na da a wubefi adi akotwa Kidron
subon no, hu sɛ owu na wubewu, na wo
mogya bebua w'atifi. 38 Na Simei
ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Eye, sɛnea me wura
ɔhene aka no, saa ara na w'akoa bɛyɛ.
Na Simei traa Yerusalem nna pii.

39 Na mfe abiɛsa akyi no, Simei
nkoa baanu guan kɔɔ Gat hene Maaka
ba Akis nkyɛn, na wɔbɛka kyerɛɛ Simei
sɛ: Hwɛ, wo nkoa no wɔ Gat. 40 Na
Simei sɔre hyehyɛɛ n'afurumpɔnkɔ, na

---

**10** Aso 13, 36. **11** 2 Sa 5, 4–5; 1 Be 29, 27. **15** 1 Ah 1, 5–40. **17** 1 Ah 1, 3; 2 Sa 3, 7. **22** 1 Ah 1, 6–7. **26** Yer 1, 1; 1 Ah 1, 7; 1 Sa 22, 20; 30, 7; 2 Sa 15, 24. **27** 1 Sa 2, 31–32. **28** 1 Ah 1, 51. **29** Ex 21, 14. **32** 1 Ah 2, 5. **35** 1 Ah 4, 4.

osiim kɔɔ Gat, Akis nkyɛn sɛ ɔrekɔ-
hwehwɛ ne nkoa no; na Simei kɔe kɔfaa
ne nkoa no fii Gat bae. 41 Na wɔbɛka
kyerɛɛ Salomo sɛ: Simei afi Yerusalem
akɔ Gat, na wasan aba. 42 Na ɔhene
soma kɔfrɛɛ Simei sɛ: So manka wo
Awurade ntam manni wo adanse sɛ da
a wubefi adi akɔ baabiara no, hu sɛ owu
na wubewu? Na woka kyerɛɛ me sɛ:
Nea woka no ye, mate. 43 Adɛn nti na
woanni Awurade ntam ne mmara a
mehyɛɛ wo no so? 44 Na ɔhene ka
kyerɛɛ Simei sɛ: Wo ara wunim, wo ko-
ma mu, bɔne a wode yɛɛ m'agya Dawid
no nyinaa, na Awurade adan wo bɔne
no agu w'atifi. 45 Na nhyira bɛka
ɔhene Salomo, na Dawid agua betim
Awurade anim akosi daa. 46 Na ɔhe-
ne hyɛɛ Yoiada ba Benaia, na ofii adi
kɔkaa no ma owui.

Na ahenni no timii Salomo nsam.

## Ti 3

*Salomo aware*

Na Salomo ne Misraim hene Farao
bɔɔ osew, na ɔfaa Farao babea waree de
no baa Dawid kurow mu kosii sɛ owiee
ne dan ne Awurade dan ne Yerusalem
ho fasu no to. 2 Nanso ɔman no bɔɔ
afɔre sorɔnsorɔmmea ara, efisɛ ɛde
besi saa bere no na wonsii ɔdan bi mmaa
Awurade din ɛ.

3 Na Salomo nam n'agya Dawid
ahyɛde no mu dɔ Awurade, nanso ɔbɔ
afɔre na ɔhyew aduhuam sorɔnsorɔ-
mmea no so. 4 Na ɔhene kɔɔ Gibeon
sɛ ɔkɔbɔ afɔre wɔ hɔ, efisɛ ɛno ne sorɔn-
sorɔnbea kɛse. Ɔhyew afɔre apem na
Salomo bɔe afɔremuka no so.

*Salomo mpaebɔ*

5 Na Awurade yii ne ho adi kyerɛɛ
Salomo anadwo dae mu wɔ Gibeon, na
Onyankopɔn kae sɛ: Srɛ nea memma
wo. 6 Na Salomo se: Wo na woyɛɛ
w'akoa, m'agya Dawid, adɔe kɛse, sɛnea
ɔnantew w'anim nokware ne trenee mu
ne wo ho komam tẽeyɛ mu, na wode
adɔe kɛse yi asie ama no, na woama no
ɔba a ɔte n'agua so sɛ ɛte nnɛ yi. 7 Na
afei, Awurade me Nyankopɔn, wo na
woasi w'akoa ɔhene asi m'agya Dawid
ananmu, na me de, meyɛ abofra ketewa,
minnim adifi ne emuba. 8 Na w'akoa
wɔ wo man a woapaw wɔn no mu, ɔman
kɛse a wɔn dodow nti wontumi nkan
wɔn mmu wɔn ano. 9 Enti ma w'akoa
koma a etie, na memfa mimmu wo man
atɛn, na minhu papa ne bɔne mu, na
hena na obetumi abu ɔman duruduru
yɛ atɛn?

10 Na asɛm no sɔɔ Awurade ani, sɛ
Salomo abisa asɛm yi. 11 Na Onya-
nkopɔn ka kyerɛɛ no sɛ: Esiane sɛ
wubisaa asɛm yi, na woammisa nna
dodo amfa, na woammisa ahonyade
amfa, nanso woammisa w'atamfo kra,
na wubisa nhumu, sɛ wode betie ate-
mmu yi, 12 hwɛ, mayɛ sɛ w'asɛm no se.
Hwɛ, mama wo nyansa ne nhumu koma
a obiara a odii w'anim nte sɛ wo, na
w'akyi nso obi rensɔre a ɔsɛ wo. 13
Nanso nea wummisae no mama wo,
ahonya ne anuonyam a ahene mu biara
rento wo wo nna nyinaa. 14 Na sɛ
wonantew m'akwan mu na wudi
m'ahyɛde ne me mmara nsɛm so
sɛnea w'agya Dawid nantewee no a,
mɛma wo nna aware. 15 Na Salomo
nyanee, na hwɛ, ɛyɛ ɔdae. Na ɔbaa
Yerusalem, na obegyinaa Awurade
apam adaka no anim, na ɔbɔɔ ɔhyew
afɔre ne asomdwoe afɔre, na ɔtow ne
nkoa nyinaa pon.

*Salomo atemmu bi*

16 Ɛbere no mu no, mmea nguaman
baanu bi baa ɔhene nkyɛn begyinaa
n'anim. 17 Na ɔbea biako kae sɛ:
Me wura, mepa wo kyɛw, me ne ɔbea
yi te fi koro mu, na mewoo ɔba wɔ
ne nkyɛn ofie hɔ. 18 Na mewoe akyi
nnansa no, ɔbea yi nso woe, na yɛwɔ
faako ara, ɔhɔho bi nka yɛn ho ofie hɔ
gye yɛn baanu pɛ na yɛwɔ ofi no mu.
19 Na ɔbea yi ba no wui anadwo, efisɛ
ɔdaa no so. 20 Na ɔsɔree ɔdasu mu
bɛfaa me ba no wɔ me nkyɛn, nso na
w'afenaa ada, na ɔde no too ne kokom,
na ɔde ne ba a wawu no bɛtoo me ko-
kom. 21 Na mesɔree anɔpa sɛ merema
me ba nufu no, na hwɛ, wawu. Na
mifeefee no anɔpa no, na hwɛ, ɛnyɛ me
ba a mewoo no nen. 22 Na ɔbea biako
no se: Dabi, na me ba ne onikanfo no,
na wo ba ne owufo no. Na oyi se:
Dabi, na wo ba ne owufo no, na me ba
ne onikanfo no. Na wɔkasakasae ɔhe-
ne anim hɔ.

42 1 Ah 2, 38. 44 1 Ah 2, 8. 46 2 Be 1, 1. — 1–4 2 Be 1, 1–6. 1 Deut 23, 7.
4 1 Be 21, 29. 5–15 2 Be 1, 7–12. 5 1 Ah 9, 2. 6 1 Ah 1, 48. 8 1 Ah 4, 20.
9 Dwom 143, 10. 12 Mmb 2, 3–6. 13 Mmb 3, 13–16; Mat 6, 33.

23 Ɛnna ɔhene kae sɛ: Oyi se: Me ba
ne onikanfo no, na wo ba ne owufo
no; na oyi se: Dabi, na wo ba ne owufo
no, na me ba ne onikanfo no. 24 Na
ɔhene kae sɛ: Mommrɛ me nkrante.
Na wɔde nkrante baa ɔhene anim. 25
Na ɔhene kae sɛ: Monkyɛ ɔba onikanfo
no mu abien, na momfa ɔfã mma obiako,
na momfa ɔfã mma obiako. 26 Ɛnna
ɔbea a ne ba ne onikanfo no ka kyerɛɛ
ɔhene—efisɛ ne yam hyehye no ne ba
no ho—sɛ: Me wura, mepa wo kyɛw,
momfa ɔba onikanfo no mma no, na
okum de, munnkum no! Na oyi se:
Mma ɔnnyɛ me de, nso ɔnnyɛ wo de,
monkyɛ mu! 27 Ɛnna ɔhene buae sɛ:
Momfa ɔba onikanfo no mma ɔno, na
okum de wonnkum no, ɔne ne nã.
28 Na Israel nyinaa tee atɛn a ɔhene
bui no, wosuroo ɔhene anim, efisɛ
wohui sɛ Onyankopɔn nyansa wɔ no mu
a ɔde bu atɛn.

## Ti 4

*Salomo mpanyimfo*

Na ɔhene Salomo dii Israel nyinaa
so hene. 2 Na eyinom ne mma-
pɔmma a ɔwɔ: Sadok ba ɔsɔfo Asaria;
3 Sisa mma Elihoref ne Ahia ne akye-
rɛwfo; Ahilud ba Yosafat ne ɔsɛnkaefo;
4 Yoiada ba Benaia di dɔm so, na
Sadok ne Abiatar di asɔfo; 5 Natan
ba Asaria di tow sohwɛfo so, na Natan
ba Sabud yɛ ɔsɔfo ne ɔhene adamfo;
6 na Ahisar di ofie so, na Abda ba
Adoniram di adwumayɛ tow so.

7 Na Salomo wɔ tow sohwɛfo dumien
Israel nyinaa so a wɔhwɛ ɔhene ne ne fi
aduan so; afirihyia mu ɛtɔ obiako so
ɔsram biako sɛ ɔma aduan. 8 Wɔn
din ni: Hur ba wɔ Efraim bepɔw so;
9 Deker ba wɔ Makas ne Saalbim ne
Bet-Semes ne Elon-Bet-Hanan; 10
Hesed ba wɔ Arubot, ne de ne Soko ne
Hefer asase nyinaa; 11 Abinadab ba
wɔ Nafat-Dor nyinaa—ɔwaree Salomo
babea Tafat. 12 Ahilud ba Baana wɔ
Taanak ne Megido ne Bet-Sean a ɛwɔ
Sartan nkyɛnmu nyinaa, Yesreel ase,
de fi Bet-Sean kodu Abel-Mehola de kɔ
Yokmeam akyi; 13 Geber ba wɔ Ra-
mot-Gilead, ne de ne Manase ba Yair
atrae a ɛwɔ Gilead no, ne de nso ne
Argob asase a ɛwɔ Basan, nkurow akɛse
aduosia a ɛho wɔ afasu ne kɔbere ada-
ban; 14 Ido ba Abinadab wɔ Maha-
naim; 15 Ahimaas wɔ Naftali — ɔno
nso faa Salomo ba Basmat waree; 16
Husai ba Baana wɔ Aser ne Alot;
17 Parua ba Yehosafat wɔ Isakar;
18 Ela ba Simei wɔ Benyamin; 19 Uri
ba Geber wɔ Gilead asase so, Amorifo
hene Sihon ne Basan hene Og asase so,
na tow sohwɛfo biako na ɔwɔ asase no
so.

20 Yuda ne Israel dɔɔso sɛ mpoano
nhwea dodow, wodidi na wɔnom, na
wɔn ani gye.

*Salomo tumi*

21 Na Salomo dii ahenni nyinaa so fi
asubɔnten [Eufrate] ano kosi Filistifo
asase so ne Misraim hye so. Wɔde
ayɛyɛde ba na wɔsom Salomo ne nkwa
nna nyinaa. 22 Na Salomo da koro
aduan ne asikresiam pa kor aduasa ne
awisiam kor aduosia; 23 anantwi a
wɔadɔ du ne adidibea anantwi aduonu
ne nguan ha, ɛsono aforote ne adowa
ne awansan ne nnomaa a wɔadɔ.
24 Na odi asubɔntenno agya ha ahene
a wɔwɔ asubɔnten no fa ha nyinaa so
tumi fi Tifsa bedu Gasa, na onyaa
ɔmannwoe n'afã nyinaa hyiae. 25 Na
Yuda ne Israel traa ase dwoodwoo wɔn
bobe ne wɔn borɔdɔma ase mmiako
mmiako, efi Dan kosi Beer-Seba, Salo-
mo nna nyinaa. 26 Na Salomo wɔ
apɔnkɔdan peduanan ma ne nteaseɛ-
nam, ne apɔnkɔfo pedumien. 27 Na
tow sohwɛfo no hwɛɛ aduan so maa
ɔhene Salomo ne wɔn a wɔbaa ɔhene
Salomo pon ho nyinaa, wɔn sram so
mmiako mmiako; wɔmma hwee nka.
28 Na atoko ne sare a wɔde ma apɔnkɔ
ne apɔnkɔ ahoɔharefo nso, wɔde baa
nea wɔwɔ hɔ no, wɔn nyinaa sɛnea
wɔahyehyɛ wɔn.

*Salomo nyansa*

29 Na Onyankopɔn maa Salomo
nyansa ne nhumu bebree pa ne koma a
emu trɛw sɛ mpoano nhwea. 30 Na
Salomo nyansa dɔɔso sen apueifo nyi-
naa nyansa ne Misraim nyansa nyinaa.
31 Na onim nyansa sen nnipa nyinaa,
ɔsen Esrahini Etan ne Heman ne
Kalkol ne Darda a wɔyɛ Mahol mma no,
na ne din hyetaa amanaman nyinaa mu

**26** Yes 49, 15. — **2** 1 Ah 2, 35. **4** 1 Ah 2, 35; 2 Sa 23, 20. **6** 1 Ah 5, 14.
**11** 1 Sa 16, 8. **13** Num 32, 41. **20** 1 Ah 3, 8; Gen 13, 16; 22, 17.
**25** Lev 25, 18; 2 Ah 18, 31. **29** 1 Ah 3, 12.

hyiae. 32 Na obubuu mmɛ mpensa, na
ne nnwom si apem ne anum. 33 Na
ɔkasae nnua ho fi kyeneduru a ɛwɔ
Lebanon so kosii adwerɛ a efifi ɔfasu
mu so, na ɔkaa mmoa ne nnomaa ne
wɔn a wɔwea ne mpataa ho asɛm.
34 Na amanaman nyinaa mu bi bae sɛ
wobetie Salomo nyansa, wofi asase so
ahene a wɔtee ne nyansa no nyinaa
nkyɛn bae.

## Ti 5

*Asɔrefi si ho ahoboaboa*

Na Tiro hene Hiram somaa ne nkoa
baa Salomo nkyɛn; efisɛ wate sɛ ɔno na
wɔasra no asi no hene n'agya ananmu;
efisɛ Hiram dɔɔ Dawid daa. 2 Na Sa-
lomo kɔɔ Hiram nkyɛn sɛ: 3 Wo ara
wunim m'agya Dawid sɛ dɔm a etwaa
ne ho hyiae nti wantumi ansi ɔdan
amma Awurade ne Nyankopɔn din de
kosii sɛ Awurade de wɔn hyɛɛ ne nan
ase. 4 Na afei Awurade me Nyanko-
pɔn ama me ɔhome afã nyinaa; ɔtamfo
bi nni hɔ, na asiane bi nni hɔ. 5 Na
hwɛ, mise merebesi ɔdan mama Awu-
rade me Nyankopɔn din, sɛnea Awu-
rade ka kyerɛɛ m'agya Dawid no sɛ:
Wo ba a mede no mesi w'ananmu
matra w'agua so no, ɔno na obesi ɔdan
ama me din. 6 Na afei hyɛ na wɔntow
nkyeneduru mfi Lebanon mma me, na
me nkoa bɛba abɛka wo nkoa ho, na
mede wo nkoa apaade mɛma wo, sɛnea
wobɛka nyinaa; na wo ara wunim sɛ obi
nni yɛn mu a onim nnuatow sɛ Sidonfo.
7 Na Hiram tee Salomo nsɛm no,
n'ani gyei sɛ, na ɔkae sɛ: Nhyira nka
Awurade nnɛ, sɛ wama Dawid ɔba
nyansafo de no asi ɔman kɛse yi so.
8 Na Hiram soma baa Salomo nkyɛn
sɛ: Mate nea enti wosoma baa me
nkyɛn no; me de, mɛyɛ nea wopɛ nyi-
naa nkyeneduru nnua ne ɔpopaw nnua
fam. 9 Me nkoa de befi Lebanon
asian aba mpoano, na makyekye no
ntɛnani ɛpo so mabedu nea wobɛma
wɔaka akyerɛ me no, na masansan hɔ,
na wo nso woama wɔabɛfa akɔ. Na wo
nso yɛ nea mepɛ ma me, sɛ wobɛma me
fi aduan. 10 Ɛnna Hiram maa Salomo
nkyeneduru ne ɔpopaw nnua sɛnea ɔpɛ
nyinaa. 11 Na Salomo maa Hiram awi
kor peduonu, sɛ ne fi aduan, ne ngo kron-
kron kor aduonu; sɛɛ na Salomo maa
Hiram daa afe. 12 Na Awurade maa
Salomo nyansa sɛnea ɔhyɛɛ no ase no;
na ɔmannwoe daa Hiram ne Salomo
ntam, na wɔn baanu pamee.
13 Na ɔhene Salomo gyee Israel nyi-
naa hɔ adwumatow, na ɔtow no si nnipa
peduasa. 14 Na ɔsomaa wɔn Lebanon
so, nnipa pedu daa ɔsram ma wodii no
nnyigye, wodi ɔsram Lebanon, na wodi
asram abien ofie, na Adoniram na odi
tow adwuma no so. 15 Na Salomo wɔ
nnosoasoafo peduoson ne nnuatwafo
peduɔwɔtwe bepɔw no so, 16 ɛsono
Salomo ahwɛfo mpanyin a wodi
adwuma no so, nnipa mpensa ahasa a
wodi nkurɔfo a wɔyɛ adwuma no so no.
17 Na ɔhene hyɛɛ ma wɔpaee abo akɛse,
abo a ne bo yɛ den, sɛ wɔde bɛhyɛ ɔdan
no ase, abo a wɔasinsen. 18 Na
Salomo abantofo ne Hiram abantofo ne
Gebalfo no sinsenee, na wosiesiee nnua
ne abo sɛ wɔde besi ɔdan no.

## Ti 6

*Asɔrefi no si*

Na Israelfo fii Misraim asase so bae
no akyi afe a ɛto so ahannan aduɔwɔtwe
so, Salomo dii Israel so hene afe a ɛto
so anan mu sram Siw a ɛne ɔsram a
etia abien [a ɛte sɛ Kɔtonimma] no so
no, osii Awurade dan no. 2 Na ɔdan a
ɔhene Salomo si maa Awurade no, ba-
safa aduosia ne n'atwemu, na basafa
aduonu ne ne tɛtrɛtɛ, na basafa aduasa
ne ne korɔn. 3 Na ntwironoa a ɛwɔ
asɔrefi dan no anim no, basafa aduonu
ne n'atwemu, sɛ ɔdan no trɛw no te no,
basafa du ne ne trɛw ɔdan no anim.
4 Na ɔyɛɛ ɔdan no ho mfɛnsere a emu
ahunaniankasa tintim mu. 5 Na ɔto-
too ɔdan no fasu ho asansã nsɛmso de
twaa ɔdan no afasu ho hyiae, asɔre-
dan no ankasa ne mpiakyiri no ho, na
ɔyɛɛ no mpia mpia hyiae: 6 ase mpia
no, basafa anum ne ne trɛw, na mfini-
mfini de no, basafa asia ne ne trɛw, na
nea ɛto so abiɛsa no, basafa ason ne ne
trɛw, na ɔyɛɛ ɔdan no akyi mmamma
hyiae, na mpuran no anhyɛn ɔdan no
afasu mu.
7 Na wɔresi ɔdan no, wɔde abo
amuamu a wɔasiesie fi abotubea saa na
esii: na wɔresi no, wɔante asae anaa pɛe
anaa adwinnade biara nka ɔdan no ho.

32 Skf 12, 9. 34 1 Ah 10, 1, 6. — 1–16 2 Be 2. 1 2 Sa 5, 11. 5 2 Sa 7, 13.
7 1 Ah 10, 9. 12 1 Ah — 4, 29; 3, 12. 14 1 Ah 4, 6. 18 Yos 13, 5; Hes 27, 9. —
1–38 2 Be 3, 1–13. 3 1 Ah 7, 15–21; Yoh 10, 23.

8 Ase mpia no pon bi wɔ ɔdan no nifa
fam, na wɔforo atrapoe nkyinkyimii kɔ
mfinimfini de no mu, na wofi mfinimfini
de no mu kɔ nea ɛto so abiɛsa no mu.
9 Na osii dan no wie ino, ɔde kyene-
duru mpuran ne ntaaboo kataa ɔdan no
so. 10 Na osisii nsɛmso no twaa ɔdan no
ho nyinaa hyiae, basafa anum ne ebiara
korɔn, na wɔde kyeneduru mpuran
ma esusoo ɔdan no mu.
11 Na Awurade asɛm baa Salomo
nkyɛn sɛ: 12 Ɔdan yi a woresu yi, sɛ
wonantew m'ahyɛde mu na woyɛ
m'atemmude na wudi me mmara nsɛm
nyinaa so sɛ wobɛnantew mu a, ɛnde
mɛma m'asɛm a meka mekyerɛɛ w'agya
Dawid no agyina ama wo; 13 na
mɛtra Israelfo mu, na merennyaw me
man Israel.
14 Na Salomo sii dan no wiei.
15 Na ɔde kyeneduru ntaaboo pam
ɔdan no afasu no wɔ mu, ɔde nnua kataa
mu fi ɔdan no fam kosi nsɛmso ani, na
ɔde ɔpopaw ntaaboo sɛm ɔdan no fam.
16 Na ɔde kyeneduru ntaaboo sii ɔdan
no akyiri fam basafo aduonu, fi fam
kɔpem nsɛmso mpuran, na osii de emu
yɛɛ mpiakyiri, ɛne kronkronkronbea no.
17 Na kronkronbea a ɛwɔ kronkron mu
kronkron no anim no yɛ basafa aduanan.
18 Na ɔdan no mu kyeneduru ntaaboo
no anim no, wodii so kukuduuduu ne
nhwiren a ahanhan adwini; ne nyinaa
yɛ kyeneduru, wɔanhu ɔbo biara. 19
Na osiesiee mpiakyiri no ɔdan no mu,
sɛ wɔmfa Awurade apam adaka no nsi
hɔ. 20 Na mpiakyiri no mu gow de,
basafa aduonu ne n'atwemu, na basafa
aduonu ne ne trɛw, na basafa aduonu ne
ne korɔn; na ɔde sika amapa duraa mu,
na ɔde kyeneduru kataa afɔre pon no ho.
21 Na Salomo de sika amapa duraa
ɔdan no mu, na ɔde sika nkɔnsɔnkɔnsɔn
twaa mpiakyiri no anim, na oduraa ho
sika. 22 Na ɔdan no nyinaa, ɔde sika
duraa mu kosii sɛ ehyiaa ɔdan no mu
nyinaa, na afɔre pon a ɛyɛ mpiakyiri de
no, ɔde sika duraa ho nyinaa.
23 Na mpiakyiri no mu hɔ no, ɔde
ngodua yɛɛ kerubim abien, na basafa
du ne ne tenten. 24 Na kerub no nta-
ban biako si basafa anum, na kerub no
ntaban biako no nso si basafa anum, efi
ne ntabantiri ano kosi ne ntabantiri ano
si basafa du. 25 Na kerub a otia abien
no nso yɛ basafa du; kerubim abien no
nyinaa yɛ nsusuwii koro ne suban koro.
26 Kerub biako tenten si basafa du, na
kerub biako no nso saa ara. 27 Na ɔde
kerubim no sisii akyiri dan no mu, na
kerubim no trɛtrɛw wɔn ntaban mu, na
obiako ntaban ka ɔfasu, na obiako
ntaban ka ɔfasu biako no nso, na wɔn
ntaban no hyia ɔdan no mfinimfini, nta-
ban pem ntaban anim. 28 Na ɔde sika
duraa kerubim no ho.
29 Na odii ɔdan no afasu no nyinaa ho
adwini hyiae, kerubim ne mmɛ ne
nhwiren a ahanhan, pia no mu ne
asa no so. 30 Na ɔdan no fam nso, ɔde
sika duraa hɔ, pia no mu ne asa no so.
31 Na mpiakyiri no ano no, ɔde ngo-
dua yɛɛ aponnta, apongua no atifi ne
nkyɛnmu yɛ ɔfasu no mu abupɛn anum
mu biako. 32 Na ngodua aponnta
abien no, odii so adwini, kerubim ne
mmɛ ne nhwiren a ahanhan, na ɔde sika
duraa ho, na ɔde sika kataa kerubim ne
mmɛ no so.
33 Saa ara nso na ɔde ngodua yɛɛ
asɔredan no ano apongua no, ɔfasu no
mu abupɛn anan mu biako; 34 na ɔde
ɔpopaw nnua yɛɛ apon abien: ɔpon bia-
ko wɔ afã abien a etumi dannan, na
ɔpon biako no nso wɔ afã abien a etumi
dannan; 35 na odidii mu adwini,
kerubim ne mmɛ ne nhwiren a ahanhan;
na ɔde sika duraa ho, na ɔkeka tintim
nkurukyerɛwee no mu. 36 Na ɔyɛɛ emu
fam abangua no, abo a wɔasinsen
kyerɛpɛn abiɛsa ne kyeneduru mpuran
kyerɛpɛn biako.
37 Afe a ɛto so anan ɔsram Siw [a ɛte
sɛ Kɔtɔnimma] mu na wɔhyɛɛ Awurade
dan no ase, 38 na afe a ɛto so dubiako
ɔsram Bul a ɛne ɔsram a ɛto so awotwe
[a ɛte sɛ Obubuo] no mu na wowiee ofi
no, ɛho nneɛma ne ne yɛbea nyinaa fam,
na mfe ason na wɔde sii.

## Ti 7

*Ahemfi no si*

Na Salomo ankasa fi de, mfe dumiɛ-
nsa ansa na owiee ofi no nyinaa si.
2 Osii Lebanon kwae dan no, basafa
ɔha ne n'atwemu, na basafa aduonum
ne ne trɛw, na basafa aduasa ne ne
korɔn, ɛwɔ nkyeneduru adum kyerɛpɛn
anan so, na nkyeneduru mpuran gugu
so; 3 na wɔde kyeneduru sɛm soro,
nkyɛnmu mpia a ɛwowɔ adum no so no

12 2 Sa 7, 13. 13 Ex 29, 45. 14 Aso 7, 47. 23 Ex 37, 7–9. 37 1 Ah 6, 1. —
1 1 Ah 9, 10. 2 Yes 22, 8.

so, besi aduanan anum a dunnum yɛ
kyerɛpɛn biako. 4 Na nsɛmso mpuran
yɛ kyerɛpɛn abiɛsa, na mfɛnsere kyerɛ-
kyerɛ mfɛnsere anim ahorow abiɛsa.
5 Na apon no ne apongua no nyinaa yɛ
mpuran ahinanan, na mfɛnsere kyerɛ
mfɛnsere anim ahorow abiɛsa.

6 Na ɔyɛɛ adum abrannaa, basafa
aduonum ne n'atwemu, na basafa
aduasa ne ne trɛw; na abrannaa bi wɔ
anim, na adum ne atrapoe wɔ anim.

7 Na ɔyɛɛ ahengua abrannaa a ɛhɔ
na obebu atɛn, atemmu abrannaa no; na
ɔde kyeneduru kataa mu fi fam koduu
nsɛmso ani.

8 Na ne dan a ɔbɛtra mu a ɛwɔ abangua
biako no mu, abrannaa no akyi no yɛbea
te saa ara. Na ɔyɛɛ ɔdan nso maa Farao
babea a ɔwaree no no.

9 Eyinom nyinaa yɛ abo a ne bo yɛ
den, wɔasusuw no sɛ abo a wɔasen no
ahinanan, wɔde ɔwan na etwae, ɛwowɔ
emu fam ne akyiri fam, fi asehyɛ so
kɔpem atifi, na efi akyiri fam kosi
abangua kɛse no so. 10 Na asehyɛ no
yɛ abo a ne bo yɛ den, abo akɛse, basafa
du du abo ne basafa awotwe awotwe
abo. 11 Na ɛso a wɔtoe no yɛ abo a ne
bo yɛ den, wɔasusuw no sɛ abo a wɔasen
no ahinanan, ɛne nkyeneduru. 12 Na
abangua kɛse a etwa ho hyia no yɛ abo
a wɔasen kyerɛpɛn abiɛsa, ne nkyene-
duru mpuran kyerɛpɛn biako; na Awu-
rade fi no mufãm abangua no ne ɔdan no
abrannaa no wɔ saa bi.

### *Kɔbere adum abien no*

13 Na ɔhene Salomo soma ma wɔkɔfaa
Hiram fii Tiro; 14 ɔyɛ Naftali abusua-
kuw mu ɔbea kunafo bi ba, na n'agya yɛ
Tironi a ɔyɛ kɔbere dwumfo; na nyansa
ne nhumu ne kɔbere adwinni nyinaa ho
nimdeɛ ahyɛ no ma; na ɔbaa ɔhene
Salomo nkyɛn bedii n'adwini nyinaa.

15 Na ɔyɛɛ kɔbere adum abien, biako
tenten si basafa dunwɔtwe, na hama
a ne tenten si basafa dumien twa biako
ho hyia. 16 Na ɔyɛɛ ntaasotiri abien
sɛ wɔmfa nsisi adum no atifi; ɔde kɔbere
na egui; basafa anum ne oduntiri biako
korɔn, na basafa anum nso ne oduntiri
biako no korɔn; 17 ntontan a wɔa-
nwene a ɛyɛ ntweaban a wɔakyinkyim,
ntaasotiri a ɛwɔ adum no atifi no ho,
ason wɔ oduntiri biako ho, na ason nso
wɔ biako no ho; 18 na ɔyɛɛ atea aba
sɛso kyerɛpɛn abien twaa ntontan no ho
hyiae de kataa aduntiri no so; saa na
ɔyɛɛ oduntiri biako no nso; 19 na
ntaasotiri a ɛwɔ adum no atifi no, wɔyɛɛ
no sɛ sukooko nhwiren, ntwironoa no
ho, basafa anan; 20 na adum abien no
so ntaasotiri no wɔ ɔsoro nso, n'afuru a
ɛtra ntontan no ho; na atea aba sɛso
ahanu, kyerɛpɛn kyerɛpɛn, twitwa odu-
ntiri biako no ho hyia. 21 Na ɔmomaa
adum no so sisii asɔredan no ntwiro-
noa no ano, na odum a ɔde sii nifa no,
ɔtoo no din Yakin [ase ne: Ɔde tim hɔ],
na odum a ɔde sii benkum no, ɔtoo no
din Boas [ase ne: Ne mu na ahoɔden
wɔ]. 22 Na sukooko adwini wowɔ
adum no atifi. Saa na ɔde wiee adum
no ho adwuma no.

### *Asɔrefi nneɛma*

23 Na ɔyɛɛ ɛpo no, wogui, efi ano kɔ-
pem ano si basafa du, ne kontonkron yɛ
kurukuruwa, na basafa anum ne ne
korɔn, na basafa aduasa hama twa ho
hyia; 24 na kukuduuduu wɔ ano no
ase ase hyia, etwa ho hyia, du du wɔ
basafa biako mu, ɛbɔ ɛpo no ho kɔntɔn-
krɔn, kukuduuduu kyerɛpɛn abien na
wogui ne gu no ara mu. 25 Ɛtaa ana-
ntwi dumien so: abiɛsa hwɛ benkum
fam, na abiɛsa hwɛ atɔe, na abiɛsa hwɛ
nifa fam, na abiɛsa hwɛ apuei; na ɛpo no
taa wɔn so, na wɔn akyi nyinaa wɔ emu
fam. 26 Na ne piripiri yɛ nsayam trɛw;
na wɔyɛɛ ano sɛ kuruwa ano, te sɛ su-
kooko nhwiren a ahan; edi bat mpennu.

27 Na ɔyɛɛ kɔbere nsugye nnaka du,
adaka no biako atwemu yɛ basafa anan,
na ne trɛw yɛ basafa anan, na ne korɔn
yɛ basafa abiɛsa. 28 Na nnaka no
yɛbea ni: Ɛwowɔ nhyehyem atɛreatɛre,
na nhyehyem no hyehyɛ n'agua ntam;
na agyata, anantwi ne kerubim wowɔ
agua no ntam nhyehyem no so, na nnyi-
naso bi wɔ agua no so ɔsoro; 29 na
agyata ne anantwi no ase no wɔyɛɛ
nhabamma nkyekyeree a ɛsensɛn hɔ.
30 Na nnaka no wowɔ kɔbere ntwaho-
nan anan anan ne kɔbere nhyemu dua,
na ne nsisonan anan no so wowɔ nsu-
som nsa bi, wogui, oguasɛn no ase, na
nhabamma nkyekyeree wowɔ nkyɛn
nkyɛn. 31 Na oguasɛn no ano wɔ ada-
katiri hankare no mu fam how so kakra

---

8 1 Ah 3, 1. **12** 1 Ah 6, 36. **13** 2 Be 2, 13–14. **14** Gen 4, 22; Ex 21, 3–4.
**15–21** 2 Be 3, 15–17. **15** 2 Ah 25, 17. **23–26** 2 Be 4, 2–5. **27–39** 2 Be 4, 6, 10.

basafa biako, na hankare no ano yɛ kuru-
kuruwa, wɔyɛɛ no sɛ nnyinaso basafa
biako ne fã, na wodii adwini ano
ano; na ne nhyehyem atɛreatɛre yɛ
ahinanan, ɛnyɛ kurukuruwa. 32 Na
ntwahonan anan no wowɔ nhyehyem
atɛreatɛre no ase; na ntwahonan no
nsa kurakura nnaka no mu, na ntwa-
honan no biako korɔn yɛ basafa biako
ne fã; 33 na ntwahonan no yɛbea te
sɛ teaseɛnam nan yɛbea, ɛho nsa ne ne
hankare ne ne mparow ne ne birimmi-
rim nyinaa nso, wogui. 34 Na nsusom
nsa anan wowɔ nnaka no ahinanan no
ho, nnaka no mu ara na nsa no fifii.
35 Na nnaka no ti no, wɔyeyɛɛ no nkuru-
wankuruwa hyiae, ne korɔn yɛ basafa
fã, na nnakatiri no so na ne nsa ne ne
nhyehyem atɛreatɛre a efi mu no wɔ.
36 Na odii ne nsa no trɛw ne ne nhye-
hyem atɛreatɛre no so adwini: kerubim
ne agyata ne mmɛ, sɛnea ntam nnedahɔ
tetee no, na nhabamma nkyekyeree twa
ho hyia. 37 Sɛɛ na ɔyɛɛ nnaka du no,
ne nyinaa yɛ gubea koro, nsusuwii koro
ne suban koro.

38 Ɛnna ɔyɛɛ kɔbere aguasɛn du,
oguasɛn biako di bat aduanan; basafa
anan ne guasɛn no biako mu trɛw; nnaka
du no nyinaa guasɛn no sisi so mmiako
mmiako. 39 Na ɔde nnaka no anum si-
sii ɔdan no nifa fam, na ɔde anum
sisii benkum fam; na ɛpo no de, ɔde sii
ɔdan no nifa fam, apuei a ɛkyerɛ nifa
fam.

40 Na Hiram yɛɛ aguasɛn no ne se-
saw ade ne nkora. Na Hiram wiee
adwuma a ɔyɛ maa ɔhene Salomo, Awu-
rade fi ho no nyinaa yɛ: 41 adum abien
no ne adum no atifi ntaasotiri no apɔw
abien no ne ntontan abien a wɔde kataa
adum no atifi ntaasotiri apɔw abien no,
42 ne ntontan abien no ho atea aba sɛso
ahannan no, atea aba sɛso kyerɛpɛn
abien yɛ ntontan biako de, sɛ ɛnkata
ntaasotiri apɔw abien a ɛwowɔ adum no
so no ho, 43 ne nsugye nnaka du no ne
nnaka no so aguasɛn du no, 44 ne ɛpo
biako ne ɛpo biako no ase anantwi
dumien no; 45 ne nseaa ne sesaw ade
ne nkora no.

Na nneɛma a Hiram yɛ maa ɔhene
Salomo de maa Awurade fi no nyinaa yɛ
kɔbere a wɔapɔw ho. 46 Yordan ho
asase so dɔte mu na ɔhene gui wɔ Sukot
ne Sartan ntam. 47 Na Salomo ankari
nneɛma dodow yi, ɛfise ɛdɔɔso pii
pa, na wɔanhu kɔbere no nkarii
ano.

48 Na Salomo yɛɛ Awurade fi nneɛma
no nyinaa: sika afɔremuka no ne ɔpon
a kyerɛ abodoo no sisi so no, sika; 49 ne
akaneadua no, anum wɔ nifa na
anum wɔ benkum, mpiakyiri no anim,
sika amapa, ne ɛho nhwiren ne akanea
ne adabaw no, sika; 50 ne nsanka
ne adumgya ne nkora ne nsankawa ne
nsõ kukuwa no, sika ara nko; na ɔdan
no mufãm kronkronkronbea hɔ apon
ne asɔredan apon no mmofunnua nso
yɛ sika.

51 Na wowiee adwuma a ɔhene Sa-
lomo yɛe Awurade fi ho no nyinaa. Na
Salomo de n'agya Dawid akronkronne,
dwetɛ ne sika ne nneɛma nneɛma no,
baa mu de besiee Awurade fi akorade
mu.

## Ti 8

*Asɔrefi no dwira*

Ɛno na Salomo hyiahyiaa Israel
mpanyimfo ne mmusuakuw mu atiti-
riw, Israelfo agyanom mmapɔmma nyi-
naa baa ɔhene Salomo nkyɛn Yerusa-
lem sɛ wɔreko akɔfa Awurade apam
adaka no afi Dawid kurow Sion mu aba.
2 Na Israel mmarima nyinaa behyiaa
ɔhene Salomo nkyɛn ɔsram Etanim a
ɛyɛ ɔsram a ɛto so ason [a ɛte sɛ Ahi-
nime] no mu nnapɔnna no mu. 3 Na
Israel mpanyin nyinaa bae, na asɔfo no
bɛsoaa adaka no. 4 Na wɔde Awurade
adaka no ne ahyiae ntamadan no ne
kronkronbea nneɛma a ɛwɔ ntamadan
no mu no nyinaa bae, asɔfo ne Lewifo
no na wɔde foro bae. 5 Na ɔhene Sa-
lomo ne Israel asafo a wɔabehyia ne
nkyɛn no nyinaa ne no di adaka no anim
kunkum nguan ne anantwi a wɔn do-
dow nti wontumi nkan mmu ano bɔɔ
afɔre. 6 Na asɔfo no de Awurade
apam adaka no besii n'afã, ɔdan no
mpiakyiri a ɛne kronkronkronbea no
mu, kerubim no ntaban ase. 7 Na
kerubim no atrɛtrɛw wɔn ntaban mu,
adaka no afã no so, na kerubim no
kataa adaka no ne ɛho mpoma no so
ɔsoro. 8 Na mpoma no wowaree ma
wohu mpoma no ti kronkronbea hɔ wɔ

**40–47** 2 Be 4, 11–18. **48–51** 2 Be 4, 19–5, 1. — **1–11** 2 Be 5. **5** 2 Sa 6, 13.
**8** Ex 25, 13–15.

mpiakyiri no anim, nanso wonhu wɔadi-
wo; na ɛwɔ hɔ de besi nnɛ. 9 Biribi nni
adaka no mu gye ɔbo apon abien a Mose
de guu mu Horeb, bere a wofi Misraim
asase so reba a Awurade ne Israelfo
pamee no. 10 Na asɔfo no fii kron-
kronbea hɔ fii adi no, omununkum
bɛhyɛɛ Awurade dan no ma. 11 Na
omununkum no nti amma asɔfo no
antumi annyina ansom, efisɛ Awurade
anuonyam ahyɛ Awurade dan no ma.

12 Ɛno na Salomo kae sɛ: Awurade
aka sɛ ɔbɛtra esum kabii mu. 13 Osi
na masi dan mayɛ trabea mama wo,
baabi a wobɛtra hɔ daa. 14 Na ɔhene
dan n'ani, na ohyiraa Israel asafo no
nyinaa, na Israel asafo no nyinaa gyi-
nagyina hɔ. 15 Na ɔkae sɛ: Nhyira ne
Awurade, Israel Nyankopɔn a ɔde
n'ano kasa kyerɛɛ m'agya Dawid, na
ɔde ne nsa ama aba mu sɛ: 16 Efi da a
mikoyii me man Israel fii Misraim bae
no, mampaw Israel mmusuakuw nyinaa
mu kurow bi sɛ wonsi dan na me din
ntra hɔ; na mafa Dawid sɛ onni me man
Israel so. 17 Na ɛwɔ m'agya Dawid
komam sɛ anka obesi dan ama Awu-
rade Israel Nyankopɔn din. 18 Na
Awurade ka kyerɛɛ m'agya Dawid sɛ:
Sɛ ɛwɔ wo koma mu sɛ anka wubesi
dan ama me din yi, woayɛ yiye sɛ ɛwɔ
wo koma mu. 19 Nanso ɛnyɛ wo na
wubesi dan no, na mmom wo ba a ofi
w'asen mu, ɔno na obesi dan ama me
din. 20 Na Awurade ama n'asɛm a
ɔkae no atim, na masɔre masi m'agya
Dawid ananmu matra Israel ahengua
so, sɛnea Awurade kae no, na masi
dan no mama Awurade Israel Nyanko-
pɔn din, 21 na mayɛ hɔ afã bi mama
adaka a apam a Awurade de yɛn
agyanom fi Misraim asase so reba no,
ɔne wɔn pamee no wɔ mu no.

22 Na Salomo gyinaa Awurade afɔre-
muka no anim, Israel asafo nyinaa
anim, na ɔtrɛw ne nsam kɔɔ ɔsoro
23 kae sɛ: Awurade, Israel Nyankopɔn,
Onyankopɔn bi nni ɔsoro a ɛwɔ atifi ne
asase so ɛfam sɛ wo a wokora apam ne
adɔe ma wo nkoa a wɔde wɔn koma nyi-
naa nantew w'anim no. 24 Wo na wo-
akora nea woka kyerɛɛ w'akoa, m'agya
Dawid, no ama no; wode w'ano na ɛkae,
na wode wo nsa ama aba mu, sɛ ɛte nnɛ
yi. 25 Na afei, Awurade, Israel Nya-
nkopɔn, kora nea woaka akyerɛ w'akoa,
m'agya Dawid, no ma no, sɛ wokae sɛ:
Wɔremma onipa a ɔbɛtra Israel ahen-
gua so mmɔ wo m'anim: ɔhwɛ nko na
wo mma nhwɛ wɔn kwan, sɛ wɔbɛnan-
tew m'anim sɛnea wonantew m'anim
no. 26 Na afei, Israel Nyankopɔn, ma
wo nsɛm a woka kyerɛɛ w'akoa, m'agya
Dawid, no ntim ɛ!

27 Na so ampa sɛ Onyankopɔn bɛtra
asase so anaa? Hwɛ, ɔsoro ne ɔsoro
mu soro ntumi nkora wo, na menne
ɔdan yi a masi yi! 28 Nanso dan w'ani
kyerɛ w'akoa mpaebɔ ne ne nkotɔsrɛ,
Awurade me Nyankopɔn, na tie nteɛm
ne mpae a w'akoa rebɔ w'anim nnɛ yi,
29 sɛ wubebue w'ani akyerɛ ɔdan yi ana-
dwo ne awia sɛnea wokae sɛ: Me din
bɛtra hɔ, no, na woatie mpae a w'akoa
rebɔ akyerɛ ha yi. 30 Na tie w'akoa ne
wo man Israel nkotɔsrɛ a wɔde rebɔ
mpae akyerɛ ha yi, na wo de, tie wɔ wo
trabea ɔsoro, na wote a, fa firi!

31 Sɛ obi yɛ ne yɔnko bɔne na wɔde
ntam gye no sɛ ɔnka, na ntam no ba
w'afɔremuka anim ofi yi mu a, 32 ɛnde
wo ara tie ɔsoro, na yɛ, na bu wo nkoa
atɛn, sɛ wubebu ɔbɔnefo fɔ ama ne
kwan abua n'atifi, na woabu ɔtreneeni
bem ama no sɛ ne trenee te.

33 Sɛ wɔka wo man Israel gu wɔn
atamfo anim, sɛ woayɛ wo bɔne nti, na
wɔsan ba wo nkyɛn bɛbɔ wo din, na
wɔbɔ wo mpae na wɔkotɔ srɛ wo ofi yi
mu a, 34 ɛnde wo ara tie ɔsoro, na fa
wo man Israel bɔne firi, na san wɔn bra
asase a wode maa wɔn agyanom no so.

35 Sɛ wɔto ɔsoro mu na osu ntɔ, sɛ
woayɛ wo bɔne nti, na wɔbɛbɔ mpae
kyerɛ ha yi na wɔbɔ wo din, na wɔsan fi
wɔn bɔne no ho, sɛ woabrɛ wɔn ase
ntia a, 36 ɛnde wo ara tie ɔsoro, na fa
wo nkoa ne wo man Israel bɔne firi, na
kyerɛ wɔn ɔkwan pa a wɔmfa so, na ma
osu ntɔ ngu w'asase a wode maa wo
man sɛ agyapade no so.

37 Sɛ ɔkɔm ba asase yi so oo, ɔyare-
dɔm ba oo, ɔhow, ɔpo, ntutummɛ,
mmebɛ, sɛ ɛba oo, sɛ wɔn atamfo behia
wɔn ho, wɔn kurow biara mu oo,
ɔhaw biara oo, ɔyare biara oo, 38 mpae-
bɔ biara, nkotɔsrɛ biara a onipa biara
anaa wo man Israel nyinaa wɔ no, sɛ
obiara behu ne koma mu haw, na
ɔbɛtrɛw ne nsa mu kyerɛ ofi yi a,

**9** Heb 9, 4. **11** Ex 40, 34–35. **12–53** 2 Be 6, 1–40. **12** Deut 4, 11; Ex 20, 21.
**17** 2 Sa 7. **27** Yes 66, 1; Aso 7, 49; 17, 24. **29** Sak 12, 4; Ex 20, 24; Deut 12, 5, 11.
**35** 1 Ah 17, 1. **39** Dwom 7, 9; 139, 1–2.

39 wo ara tie ɔsoro, wo trabea hɔ na fa
firi, na yɛ ma onipa no sɛ n'akwan nyi-
naa te, sɛ wuhu ne komam no; na wo ara
wo nko na wunim nnipa mma nyinaa
koma mu, 40 nea ɛbɛyɛ na wɔasuro
wo, nna a wɔde bɛtra asase a wode maa
yɛn agyanom no so no nyinaa.

41 Nanso ɔhɔho a omfi wo man Israel
mu na wo din nti ofi akyirikyiri asase bi
so aba, 42—efisɛ wɔbɛte wo din kɛse ne
wo nsa dennen ne wo basa a ateɛ no
nka,—sɛ ɔba bɛbɔ mpae kyerɛ ɔdan yi a,
43 wo ara tie ɔsoro, wo trabea hɔ, na yɛ
sɛ ɔhɔho no sũ frɛ wo no nyinaa, nea
ɛbɛyɛ na asase so aman nyinaa ahu wo
din na wɔasuro wo, sɛ wo man Israel, na
wɔahu sɛ wo din na wɔde frɛ ɔdan a
masi yi.

44 Sɛ wo man fi adi ne wɔn atamfo
kodi ako, ɔkwan a wobɛsoma wɔn so, na
wɔbɔ Awurade mpae kyerɛ kurow a
woayi ne ɔdan a masi mama wo din yi
a, 45 ɛnde tie wɔn mpaebɔ ne wɔn
nkotɔsrɛ ɔsoro, na di wɔn asɛm ma
wɔn.

46 Sɛ wɔyɛ wo bɔne,—efisɛ onipa bi
nni hɔ a ɔnyɛ bɔne,—na wofa wɔn abu-
fuw, na wuyi wɔn ma wɔn atamfo, na
dɔm soa wɔn nnommum kɔ atamfo
asase so akyirikyiri oo, mmɛnkyɛnee
oo, 47 na wɔma ɛka wɔn koma, asase
a wɔafa wɔn nnommum akɔ hɔ no so, na
wɔdan wɔn ho na wɔkotɔ srɛ wo wɔn
nnommumfafo asase no so ka sɛ: Yɛayɛ
bɔne na yɛatõ, yɛadi abɔnefosɛm, 48
na wɔde wɔn koma nyinaa ne wɔn kra
nyinaa san ba wo nkyɛn, wɔn atamfo a
wɔfaa wɔn nnommum kɔe no asase so,
na wɔbɔ wo mpae kyerɛ wɔn asase a
wode maa wɔn agyanom no, kurow a
woayi ne ɔdan a masi mama wo din yi a,
49 ɛnde tie wɔn mpaebɔ ne wɔn nko-
tɔsrɛ ɔsoro, wo trabea hɔ, na di wɔn asɛm
ma wɔn, 50 na fa wo man bɔne a
wɔayɛ wo ne wɔn mmarato a wɔatõ afom
wo no nyinaa firi wɔn, na ma wonnya
wɔn nnommumfafo no anim mmɔboro-
hunu, na wonhu wɔn mmɔbɔ. 51 Efisɛ
wɔyɛ wo man ne w'agyapade a wuyii
wɔn Misraim fii dade fononoo mu de
wɔn bae no, 52 na bue w'aniwa ma
w'akoa nkotɔsrɛ ne wo man Israel
nkotɔsrɛ, na tie wɔn nea wosu frɛ wo no
nyinaa mu. 53 Na wo Awurade Nya-
nkopɔn, wo ara na wuyii wɔn yɛɛ agya-
pade fii asase so aman nyinaa mu, sɛnea
wonam w'akoa Mose so kae ɛbere a
wuyii yɛn agyanom fii Misraim bae
no.

54 Na Salomo wiee mpae a ɔbɔɔ Awu-
rade ne nkotɔsrɛ yi nyinaa no, ɔsɔre fii
afɔremuka no anim, na ogyaee ne nanko-
roma anim kotow ne ne nsam trɛw a
ɔtrɛw kyerɛɛ ɔsoro no. 55 Na ogyinaa
hɔ de nne kɛse hyiraa Israel asafo no
nyinaa sɛ: 56 Nhyira ne Awurade a
wama ne man Israel ɔmannwoe sɛnea
ɔkae no nyinaa. N'asɛmpa a ɔnam n'a-
koa Mose so kae no nyinaa mu asɛm
biako pɛ antɔ fam. 57 Awurade yɛn
Nyankopɔn nni yɛn akyi, sɛnea odii yɛn
agyanom akyi no, onnnyaw yɛn, nanso
ɔmmpa yɛn. 58 Na ɔnkom yɛn koma
mmra ne ho, na yɛanantew n'akwan
nyinaa mu, na yɛadi ne mmara nsɛm ne
n'ahyɛde ne n'atemmude a ɔhyɛɛ yɛn
agyanom no so. 59 Na ma me nsɛm a
mede mekotɔ mesrɛ Awurade anim yi
mmɛn Awurade yɛn Nyankopɔn awia
ne anadwo, na onni n'akoa asɛm ne ne
man Israel asɛm mma wɔn, sɛnea ehia
da biara, 60 na asase so aman nyinaa
nhu sɛ: Awurade ne Onyankopɔn, na
obi nni hɔ bio. 61 Na momma mo
koma mmɔ Awurade yɛn Nyankopɔn ho
pɛ, sɛ mobɛnantew n'ahyɛde so na moadi
ne mmara nsɛm so sɛ ɛte nnɛ yi.

62 Ɛnna ɔhene ne Israel nyinaa bɔɔ
mu bɔɔ afɔre Awurade anim. 63 Na
Salomo bɔɔ asomdwoe afɔre a ɔbɔ maa
Awurade no: anantwi peduonu abien ne
nguan peha aduonu. Na saa na ɔhene
ne Israel mma nyinaa dwiraa Awurade
fi. 64 Da no ara ɔhene yɛɛ Awurade
dan no anim abangua no kronkron, na
ɛhɔ na ɔhyew ɔhyew afɔre ne aduan
afɔre ne asomdwoe afɔre ho srade no,
efisɛ kɔbere afɔremuka a esi Awurade
anim no sua dodo sɛ ɛbɛhyew ɔhyew
afɔre ne aduan afɔre ne asomdwoe
afɔre ho srade no.

65 Na Salomo dii nnapɔnna no ɛbere
no mu, na Israel nyinaa ka ne ho, asafo
kɛse, wofi nea wɔrekɔ Hamat de besi
Misraim subon ano, wodii Awurade yɛn
Nyankopɔn anim nnapa nnanson ne
nnanson: dadu nnannan. 66 Da a ɛto
so awotwe no, ogyaa ɔman no kwan ma
wɔkɔe; na wohyirahyiraa ɔhene, na
wɔde papa a Awurade ayɛ ama n'akoa

41 Num 15, 14–16. 46 Rom 3, 23. 55 2 Sa 6, 18. 56 Yos 21, 45.
62–66 2 Bc 7, 4–10.

Dawid ne ne man Israel no nyinaa ho
anigye ne koma pa sii mu kokɔɔ wɔn afi
mu.

## Ti 9

*Onyankopɔn yi ne ho adi bio*

Na Salomo wiee Awurade fi ne ɔhene
fi no si ne Salomo ade a ɔpɛ a ɛsɔ n'ani
sɛ ɔbɛyɛ nyinaa yɛ no, 2 Awurade yii
ne ho kyerɛɛ Salomo ne mprenu so,
sɛnea oyii ne ho kyerɛɛ no Gibeon no.
3 Na Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: Mate
wo mpaebɔ ne wo nkotɔsrɛ a wobɛsrɛɛ
m'anim no, na mayɛ ofi a woasi yi kron-
kron, sɛ mede me din mɛto hɔ akosi daa,
na m'aniwa ne me koma atra hɔ nna
nyinaa. 4 Na wo de, sɛ wonantew
m'anim sɛnea w'agya Dawid nantewee
no, koma mu pɛyɛ ne tẽe mu, sɛ wobɛyɛ
sɛnea mahyɛ wo nyinaa, na woadi m'a-
hyɛde ne m'atemmude so a, 5 ɛnde
mɛma wo hene a wudi Israel so no agua
atim akosi daa, sɛnea mekae w'agya
Dawid ho sɛ: Onipa remmɔ wo, Israel
ahengua so, no. 6 Na sɛ ɔsan na mo ne
mo mma bɛsan afi m'akyi, na moanni me
mmara nsɛm, m'ahyɛde a mede magu
mo anim yi so, na mokɔ kɔsom anyame
foforo na mosɔre wɔn a, 7 ɛnde metwa
Israel afi asase a mede mama wɔn no
ani, na ofi a mayɛ no kronkron mama me
din no, mɛtow afi m'anim akyene, na
Israel bɛdan bɛ ne nkasaguaa aman nyi-
naa mu. 8 Na ɔdan yi, ɛkorɔn kɔ ɔsoro
de, nanso obiara a otwam ho no ho
bɛfɔm no, na wayɛ soo, na waka sɛ:
Efi dɛn so na Awurade ayɛ asase yi
ne ofi yi sɛɛ? 9 Na wobebua sɛ:
Efisɛ wɔagyaw Awurade wɔn Nyanko-
pɔn a oyii wɔn agyanom fii Misraim
asase so bae no, na wɔakosuso anyame
foforo mu asɔre wɔn asom wɔn, enti
na Awurade de bɔne yi nyinaa aba wɔn
so yi.

*Nkurow ne ahyɛn*

10 Na mfe aduonu a Salomo de sisii
afi abien, Awurade fi ne ɔhene fi no,
akyi no, 11—nso Tiro hene Hiram de
nkyeneduru nnua ne ɔpopaw nnua ne
sika sɛnea ɔpɛ nyinaa aso Salomo mu,—
ɔhene Salomo maa Hiram nkurow
aduonu Galilea asase so. 12 Na Hi-
ram fii adi fii Tiro sɛ ɔbɛhwɛ nkurow a
Salomo ama no no, nanso ansɔ n'ani.
13 Na ɔkae sɛ: Nkurow bɛn na wode
ama me yi, me nua? Na ɔfrɛɛ no sɛ:
Kabul asase, de besi nnɛ. 14 Na
Hiram soma ma wɔde sika dwetikɛse
ɔha aduonu brɛɛ ɔhene.
15 Na adwuma tow a ɔhene Salomo
gyei sɛ ɔde besi Awurade fi ne n'anka-
sa ne fi ne Milo ne Yerusalem fasu ne
Hasor ne Megido ne Geser no ho asɛm
ni: 16 Misraim hene Farao aforo abɛfa
Geser de ogya ahyew, na wakunkum
Kanaanfo a wɔte kurow no mu no, na
ɔde ama ne babea, Salomo yere no, sɛ
awarede. 17 Na Salomo kyekyee Ge-
ser ne anafo Bet-Horon, 18 ne Baalat
ne Tadmor a ɛwɔ sare so asase no so,
19 ne aduankora nkurow a Salomo
wɔ nyinaa ne nteaseɛnam nkurow ne
apɔnkɔsofo nkurow ne Salomo ade a
ɔpɛ sɛ osi Yerusalem ne Lebanon ne
asase a odi so nyinaa no so. 20 Nku-
rɔfo a wɔaka fi Amorifo, Hetifo, Perisi-
fo, Hewifo ne Yebusifo mu a womfi
Israelfo mu no, 21 wɔn a Israel antu-
mi ansɛe wɔn no mma a wɔkaa wɔn
akyi, asase no so no, Salomo yii wɔn
gyee wɔn adwumayɛ tow de bedu nnɛ
ara. 22 Na Israelfo no mu de, Salomo
amfa obi anyɛ akoa, efisɛ wɔn na wɔyɛ
akofofo ne ne gyaasefo ne ne mma-
pɔmma ne ne mmarima akunini ne ne
nteaseɛnam so ahwɛfo ne n'apɔnkɔso-
tefo.
23 Eyinom ne Salomo adwuma so
ahwɛfo mu mpanyin: ahannum aduo-
num a wodi nkurɔfo a wokura adwuma
no mu no so.
24 Nso Farao babea no fii Dawid
kurow no mu baa ne dan a osi maa no
no mu. Ɛno na ɔkyekyee Milo.
25 Na Salomo bobɔɔ afɔre, afe mu
mprɛnsa, ɔhyew afɔre ne asomdwoe
afɔre, afɔremuka a osi maa Awurade no
so, na ɔhyew aduhuam nea esi Awu-
rade anim no so. Na owiee ofi no
koraa.
26 Na ɔhene Salomo yɛɛ ahyɛn wɔ
Esion-Geber a ɛwɔ Elot ho, Mmɛw-Po
ano, Edom asase so. 27 Na Hiram so-
maa ne nkoa a wɔyɛ hyɛn mufo a wonim
ɛpo ho asɛm kaa Salomo nkoa ho, ahyɛn
no mu. 28 Na wɔkɔɔ Ofir kogyee sika
hɔ, dwetikɛse ahannan aduonu, na
wɔde brɛɛ ɔhene Salomo.

**1–9** 2 Be 7, 11–22. **2** 1 Ah 3, 5. **3** 1 Ah 8, 29. **5** 2 Sa 7, 12.
**7** Deut 4, 26; 8, 19–20; Mat 23, 38. **10–28** 2 Be 8. **10** 1 Ah 6, 38; 7, 1. **16** Yos 16, 10; 1 Ah 3, 1.
**19** 1 Ah 10, 26. **21** Yos 16, 10. **27** 1 Ah 10, 11. **28** Gen 10, 29.

## Ti 10

*Seba hemmaa*

Na Seba hemmaa tee Salomo nka a
ɛfa Awurade din ho, na ɔbae sɛ ɔde
mmebusɛm a emu wɔ sum rebɛsɔ no
ahwɛ. 2 Na ɔne asafo yuu pa de yoma
a wɔsoso nnuhuam ne sika bebree pa
ne abɔɔden abo baa Yerusalem; na
oduu Salomo nkyɛn no, ɔne no bɔɔ nea
ɛwɔ ne komam nyinaa ho nkɔmmɔ. 3
Na Salomo buaa no ne nsɛm nyinaa;
asɛm biara anhintaw ɔhene a wanka
ankyerɛ no. 4 Na Seba hemmaa no
huu Salomo nyansa nyinaa ne ofi a wasi,
5 ne ne pon so nnuan ne ne nkoa atrae
ne n'asomfo gyinabea ne wɔn ntade ne
ne nsahyɛfo ne n'aforoe a ɔnam so kɔ
Awurade fi, na ne home tew no.

6 Na ɔka kyerɛɛ ɔhene no sɛ: Wo
nsɛnnii ne wo nyansa ho asɛm a metee
m'asase so no yɛ nokware; 7 na ma-
nnye nsɛm no manni de besii sɛ mebae,
na mede m'aniwa mabehu yi; na hwɛ,
wɔanka me emu fã po: wo nyansa ne wo
yiye sen nka a metee no. 8 Nhyira ne
wo nnipa, nhyira ne wo nkoa yi a
wogyinagyina w'anim daa yi te wo nya-
nsa no. 9 Nhyira nka Awurade wo
Nyankopɔn a ɔpɛ w'asɛm na ɔde wo
atra Israel ahengua so. Sɛ Awurade dɔ
Israel de rekosi daa nti, na wasi wo
hene sɛ yɛ atemmude ne treneede.
10 Na ɔmaa ɔhene sika dwetikɛse ɔha
aduonu, ne nnuhuam bebree pa ara, ne
abɔɔden abo; nnuhuam bebree saa bi
amma bio, sɛnea Seba hemmaa de maa
ɔhene Salomo no.

11 Nanso Hiram ahyɛnkuw a ɛde sika
fi Ofir bae no de asamfono nnua bebree
pa ne abɔɔden abo bae. 12 Na ɔhene
de asamfono nnua no yɛɛ Awurade fi ne
ɔhene fi aforoe ne asanku ne mmɛnta
asanku maa nnwontofo no. Saa asa-
mfono nnua yi bi amma bio, na wɔanhu
bi bio de besi nnɛ.

13 Na ɔhene Salomo maa Seba he-
mmaa no n'ade a ɔpɛ a obisae nyinaa;
ɛsono nea efi ɔhene Salomo nsam a ɔde
maa no. Na ɔsan siim kɔɔ n'asase so,
ɔno ne ne nkoa.

*Salomo ahonyade ne n'anuonyam*

14 Nso sika a ɛba Salomo nsam afe
biako mu duru si sika dwetikɛse aha-
nsia aduosia asia, 15 ɛsono nea efi
aguadifo hɔ ne akwantemfo batadi mu
ne nea efi Arabia ahemfo nyinaa ne
asase no so amradofo no nsam. 16 Na
Salomo de sika a wɔaboro yɛɛ akyɛm
ahanu; sika nnwetɛbona ahansia na ɔde
duraa akyɛm no mmiako mmiako ho;
17 na ɔde sika a wɔaboro yɛɛ akyɛm
nkumaa ahasa; sika mmɛnaa abiɛsa na
ɔde duraa akyɛm no mmiako mmiako
ho. Na ɔhene de kosiee Lebanon
kwae dan no mu. 18 Na ɔhene yɛɛ
asonse ahengua kokuroo, na ɔde sika
amapa duraa ho. 19 Agua no wɔ
ntrapoe asia, na agua no ti a ɛwɔ akyi
yɛ kurukuruwa, na nsa wowɔ ha ne ha
wɔ atrae no ho, na agyata abien gyina-
gyina nsa no ho; 20 na agyata dumien
gyinagyina ntrapoe asia no so ha ne ha;
wɔnyɛɛ saa bi da ahenni biara mu. 21
Na ɔhene Salomo nkuruwa a ɔnom mu
nyinaa yɛ sika, na Lebanon kwae dan
mu nneɛma nyinaa yɛ sika kronkron;
dwetɛ nni mu: wommu no hwee Salomo
bere so. 22 Na ɔhene wɔ Tarsis ahyɛn
ɛpo no so a ɛka Hiram ahyɛn ho; mfensa
mu Tarsis ahyɛn no ba pɛnkoro de sika
ne dwetɛ, asonse ne nkyeneboa ne koo-
haa ba.

23 Na ɔhene Salomo sõe sen asase
so ahene nyinaa, ade dodow ne nyansa
fam. 24 Na asase nyinaa hwehwɛɛ
Salomo anim ahu, sɛ wobetie ne nyansa
a Onyankopɔn de ahyɛ ne koma mu no.
25 Na wɔde wɔn ayɛyɛde ba mmiako
mmiako, dwetɛ nneɛma ne sika nneɛ-
ma ne ntade ne akode ne nnuhuam,
apɔnkɔ ne mfurumpɔnkɔ, afe biara ne
ne de.

26 Na Salomo boaboaa nteaseɛnam
ne apɔnkɔsotefo ano, na onyaa nteaseɛ-
nam apem ne ahannan ne apɔnkɔsotefo
pedumien, na ɔde wɔn duaduaa nteaseɛ-
nam nkurow mu ne ɔhene nkyɛn Yerusa-
lem. 27 Na ɔhene maa dwetɛ yɛe sɛ
abo wɔ Yerusalem, ne nkyeneduru nso
sɛ ankye nnua a ɛwɔ asasetaw so.

28 Na Salomo wɔ apɔnkɔ a wofi
Misraim, ɔhene aguadifo asafo kɔtɔtɔ
apɔnkɔkuw, sɛ wɔn bo te, de ba. 29 Na
wɔde teaseɛnam fi Misraim ba a ne bo
yɛ dwetɛ nnwetɛbona ahansia, ne
ɔpɔnkɔ nso, ɔha aduonum; na saa ara na
[aguadifo] de bi brɛ Hetifo ahemfo
nyinaa ne Siria ahemfo.

---

**1–28** 2 Be 9, 1–28. **1** Mat 12, 42. **8** Luk 10, 23. **9** 1 Ah 5, 7.
**11** 1 Ah 9, 27–28. **16** 1 Ah 14, 26. **26–29** 2 Be 1, 14–17. **26** 1 Ah 4, 26.

## Ti 11

*Salomo yerenom ne n'abosonsom*

Na ɔhene Salomo dɔɔ mmea ananafo
bebree kaa Farao babea no ho, wɔne
Moabfo, Amonfo, Edomfo, Sidonfo ne
Hetifo mmea 2 a wofi amanaman a
Awurade kaa wɔn ho asɛm kyerɛɛ Isra-
elfo sɛ: Monnkɔ wɔn mu na wɔn nso
mmma mo mu, ampa wɔbɛkom mo koma
adi wɔn anyame no akyi, no mu, wɔn na
Salomo bataa wɔn ho ɔdɔ mu. 3 Na
ɔwɔ yerenom ahenemma ahanson ne
yefam nso ahasa; na ne yerenom no kom
ne koma. 4 Na Salomo nkwakoraa-
bere mu no, ne yerenom kom ne koma
kodii anyame foforo akyi, na ne koma
anni mũ Awurade ne Nyankopɔn ho sɛ
n'agya Dawid koma. 5 Na Salomo ko-
dii Sidonfo nyamewa Astoret ne Amon-
fo Milkom a ɛyɛ akyide no akyi. 6 Na
Salomo yɛɛ nea ɛyɛ Awurade ani so
bɔne, na wanwie Awurade akyidi sɛ n'a-
gya Dawid. 7 Ɛno mu na Salomo sii
sorɔnsorɔnmmea maa Moabfo Kemos
a ɛyɛ akyide bepɔw a ɛwɔ Yerusalem
anim no so, ne Amonfo Molek a ɛyɛ
akyide; 8 na saa na ɔyɛ maa ne yere-
nom ananafo a wɔhyew aduhuam na
wɔbɔ afɔre ma wɔn anyame no nyinaa.

9 Na Awurade bo fuw Salomo, efisɛ
ne koma adan afi Awurade Israel Nya-
nkopɔn a wayi ne ho akyerɛ no mprenu,
10 na wahyɛ no asɛm yi ho mmara sɛ
onnkodi anyame foforo akyi, nanso
wanni nea Awurade hyɛɛ no no so no
ho. 11 Na Awurade ka kyerɛɛ Salomo
sɛ: Esiane sɛ eyi wɔ wo ho na woanni
m'apam ne m'ahyɛde a mehyɛɛ wo no so
nti, ɔtew na mɛtew ahenni no afi wo
nsam, na mede mama w'akoa. 12
Nanso wo bere so de, merenyɛ, w'agya
Dawid nti, na wo ba nsam na mɛtew afi;
13 nanso m'akoa Dawid ne Yerusalem
a mafa no nti merentew ahenni no nyi-
naa, na mede abusuakuw biako mɛma
wo ba.

*Salomo atamfo ne ne wu*

14 Na Awurade maa ɔperedifo bi,
Edomni Hadad, sɔre hyɛɛ Salomo; ofi
ɔhene asefo mu wɔ Edom. 15 Na Da-
wid ne Edom nyae, na ɔsahene Yoab
foro kɔe sɛ okosie atɔfo no, okum Edom
mmarima nyinaa. 16 Na Yoab ne
Israel nyinaa traa hɔ asram asia kosii sɛ
ɔtɔree mmarima nyinaa ase Edom. 17
Na Hadad ne Edom mmarima bi a wofi
n'agya nkoa mu guanee sɛ wɔrekɔ Mi-
sraim; nso na Hadad yɛ abofra kumaa.
18 Na wɔsɔre fii Midian na wokoduu
Paran; na wɔfaa mmarima bi wɔ Paran
kaa wɔn ho, na wɔkɔɔ Misraim, Mi-
sraim hene Farao nkyɛn; na ɔmaa no ofi
na ɔhyɛɛ aduan a wɔmma no, na wɔmaa
no asase nso. 19 Na Hadad nyaa Fa-
rao anim anuonyam pii, na ɔde ne yere
ne nua, ahenyere Tahpenes ne nua,
maa no aware; 20 na Tahpenes ne nua
no woo ne babarima Genubat maa no,
na Tahpenes twaa no nufu Farao fi, na
Genubat wɔ Farao fi, Farao mma mu.
21 Na Hadad tee Misraim sɛ Dawid ne
n'agyanom akɔda na ɔsahene Yoab awu
no, Hadad ka kyerɛɛ Farao sɛ: Gya me
kwan ma menkɔ m'asase so. 22 Ɛnna
Farao ka kyerɛɛ no sɛ: Na ɛdɛn na ehia
wo me nkyɛn ha na worehwehwɛ w'asa-
se so akɔ yi? Na obuae sɛ: Ɛnyɛ biri-
biara, nanso gya me kwan ma menkɔ.

23 Na Onyankopɔn maa ɔperedifo bi,
Eliada ba Reson a oguan fii ne wura
Hadad-Eser, Soba hene, nkyɛn no sɔre
hyɛɛ no. 24 Ɔno na ɔboaa mmarima
ano, na ɔyɛɛ asafo no so safohene, bere
a Dawid kum [Sobafo] no; na wɔkɔɔ Da-
masko kɔtraa hɔ, na odii hene Dama-
sko. 25 Na ɔne Israel dii apere Salomo
nna nyinaa kaa bɔne a Hadad yɛe no ho;
na okyii Israel, na odii Siria so hene.

26 Na Nebat ba Yerobeam, Efratni
a ofi Sereda, a ɔyɛ Salomo akoa, na ne
na din de Serua, ɔbea kunafo bi, nso
tew ɔhene so atũa. 27 Na asɛm a ɛma
ɔtew ɔhene so atũa ne sɛ: Salomo kye-
kyee Milo na otuatuaa n'agya Dawid
kurow ho fasu mu. 28 Na ɔbarima
Yerobeam no yɛ ɔbarima a otumi, na
Salomo huu aberante no sɛ ɔyɛ ɔdeyɛfo
no, ɔma ɔyɛɛ Yosef fi adwuma nyinaa so
hwɛfo. 29 Na ɛbere no mu, Yerobeam
fi Yerusalem rekɔ no, odiyifo Ahia, Si-
loni, behuu no ɔkwan no so; nso na
ofura ntama foforo, na wɔn baanu pɛ na
ɛwɔ wuram hɔ. 30 Na Ahia soo ntama
foforo a ɛwɔ ne ho no mu, na osunsuanee
mu asinasin dumien, 31 na ɔka kye-
rɛɛ Yerobeam sɛ: Yi asinasin du fa;
na sɛ Awurade Israel Nyankopɔn se ni:
Hwɛ, merebɛtew ahenni no afi Salomo

**1** Deut 17, 17. **2** Ex 34, 16. **7** Num 21, 29; 2 Ah 23, 13. **9** 1 Ah 3, 5; 9, 2.
**11** 1 Sa 15, 28. **12** 1 Ah 12, 19. **15** 2 Sa 8, 14. **24** 2 Sa 8, 3; 10, 18.
**27** 1 Ah 9, 15, 24. **31** 1 Ah 12, 15; 14, 2.

nsam, na mede mmusuakuw du mama
wo; 32 na m'akoa Dawid ne kurow
Yerusalem a mafa afi Israel mmusua-
kuw nyinaa mu no nti abusuakuw biako
na ɛnyɛ ne de; 33 esiane sɛ wagyaw
me na wakɔsɔre Sidonfo nyamewa
Astoret ne Moabfo nyame Kemos ne
Amonfo nyame Milkom, na wannan-
tew m'akwan mu sɛ ɔbɛyɛ nea ɛteɛ
m'ani so ne m'ahyɛde ne m'atemmude
sɛ n'agya Dawid. 34 Nanso merennye
ne nsam ahenni no nyinaa, na m'akoa
Dawid a mafa no a odii me mmara nsɛm
ne m'ahyɛde so no nti, mesi no ɔman so
panyin ne nkwa nna nyinaa. 35 Na
megye ahenni no ne ba nsam, na mede
mmusaukuw du mama wo. 36 Na ne
ba no, mede abusuakuw biako mɛma no
nea ɛbɛyɛ na ɔkanea atra hɔ ama m'a-
koa Dawid nna nyinaa wɔ m'anim
Yerusalem kurow a mayi mafa sɛ mede
me din mɛto hɔ no mu. 37 Na wo na
mɛfa wo mama woadi hene sɛnea wo kra
pɛ nyinaa, na woayɛ Israel so hene. 38
Na sɛ wutie nea mɛhyɛ wo nyinaa na
wonantew m'akwan so na woyɛ nea
ɛteɛ m'ani so, sɛ wubedi m'ahyɛde ne
me mmara nsɛm so sɛnea m'akoa Da-
wid yɛe no a, ɛnde medi w'akyi na masi
ofi a etim hɔ mama wo; sɛnea misi
memaa Dawid no, na mede Israel mama
wo; 39 na eyi nti mɛbrɛ Dawid asefo
ase, nanso ɛnyɛ nna nyinaa. 40 Na
Salomo hwehwɛe sɛ okum Yerobeam;
na Yerobeam sɔre guan kɔɔ Misraim,
Misraim hene Sisak nkyɛn; na ɔtraa
Misraim kosii sɛ Salomo wui.

41 Na Salomo ho nsɛm nkae ne nea
ɔyɛe nyinaa ne ne nyansa no, so wɔa-
nkyerɛw Salomo ho nsɛm nhoma no mu
anaa? 42 Na nna a Salomo de dii hene
Yerusalem Israel nyinaa so si mfiri-
hyia aduanan. 43 Na Salomo ne n'a-
gyanom kɔdae, na wosiee no n'agya
Dawid kurow mu; na ne ba Rehabeam
bedii n'ade.

## Ti 12

*Ahenni no mpaapaemu*

Na Rehabeam siim kɔɔ Sekem; na
Sekem na Israel nyinaa aba sɛ wɔrebesi
no hene. 2 Na Nebat ba Yerobeam
tee no, na ɔno de, ɔda so wɔ Misraim a
oguan fii ɔhene Salomo anim kɔɔ hɔ no,
na ɔte Misraim, 3 na wɔsoma kohyiaa
no bae, na Yerobeam ne Israel asafo
nyinaa bae, na wɔbɛka kyerɛɛ Reha-
beam sɛ: 4 W'agya maa yɛn kɔndua
yɛɛ duru, na wo de, afei yi w'agya ɔsom
dennen ne ne kɔndua duruduru a ɔde
too yɛn so no so ma ɛnyɛ hare, na yɛ-
nsom wo. 5 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Monkɔ na nnansa monsan mmra me
nkyɛn. Na ɔman no kɔe.

6 Na ɔhene Rehabeam ne mpanyim-
fo a n'agya Salomo da so te ase no,
wɔyɛ n'afotufo no tuu agyina sɛ: Ɛfo
bɛn na moretu me na mede mabua ɔman
yi? 7 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ nnɛ
woyɛ akoa ma ɔman yi na wosom wɔn
na wubua wɔn na woka wɔn asɛmpa a,
ɛnde wɔbɛyɛ wo nkoa nna nyinaa. 8
Na ogyaw mpanyimfo fo a wotuu no no,
na ɔne mmofra a wɔne no nyinii a wɔyɛ
n'afotufo no kotuu agyina, 9 na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛfo bɛn na mo nso mutu,
na yɛde abua ɔman yi a wɔbɛka kyerɛɛ
me sɛ: Yi kɔndua a w'agya de too yɛn
kɔn so no so ma ɛnyɛ hare, no? 10 Na
mmofra a wɔne no nyinii no ka kyerɛɛ
no sɛ: Ka kyerɛ ɔman yi a wɔbɛka
kyerɛɛ wo sɛ: W'agya maa yɛn kɔndua
yɛɛ duru, na wo de, yɛ no hare ma yɛn,
no, ka kyerɛ wɔn sɛ: Me kokɔbɛto sõ
sen m'agya asen: 11 na afei, m'agya
de kɔndua duruduru soaa mo, na me de,
mɛto mo kɔndua no so; m'agya de mpire
na ɛhwee mo, na me de, mede nkeka-
ntwɛre na mɛhwe mo.

12 Na Yerobeam ne ɔman no nyinaa
baa Rehabeam nkyɛn da a ɛto so abiɛsa
no, sɛnea ɔhene kae sɛ: Da a ɛto so
abiɛsa no, monsan mmra me nkyɛn, no.
13 Na ɔhene de asɛnnennen buaa ɔman
no, na ogyaw mpanyimfo no fo a wotuu
no no, 14 na ɔka kyerɛɛ wɔn, sɛnea
mmofra no tuu no fo no, sɛ: M'agya maa
mo kɔndua yɛɛ duru, na me de, mɛto mo
kɔndua no so; m'agya de mpire na ɛhwee
mo, na me de, mede nkekantwɛre na
mɛhwe mo. 15 Na ɔhene antie ɔman
no, efisɛ Awurade na ɔdan no saa, sɛ
ɔbɛma n'asɛm a Awurade nam Siloni
Ahia so ka kyerɛɛ Nebat ba Yerobeam
no atim.

16 Na Israel nyinaa hui sɛ ɔhene
antie wɔn no, ɔman no buaa ɔhene sɛ:
Kyɛfa bɛn na yɛwɔ Dawid mu? Nanso
yenni agyapade bi Yisai ba no mu, mo-

34 2 Sa 7, 12. 35 1 Ah 12, 16. 38 1 Ah 9, 4. 40 1 Ah 14, 25. 41–43 2 Be 9, 29–31. — 1–19 2 Be 10. 2 1 Ah 11, 40. 6 Mmb 12, 5. 12 1 Ah 12, 5. 15 1 Ah 11, 31. 16 Mmb 15, 1; 2 Sa 20, 1.

nkokɔ mo afi, Israel, afei, Dawid, hwɛ
w'ankasa wo fi. Ɛnna Israel siim kokɔɔ
wɔn afi. 17 Na Israelfo a wɔtete Yuda
nkurow mu no de, Rehabeam dii wɔn
so hene. 18 Na ɔhene Rehabeam so-
maa Adoram a odi adwuma tow so no;
na Israel nyinaa siw no abo maɔtɔe. Ɛn-
na ɔhene Rehabeam yɛɛ ntɛm sii tease-
ɛnam mu sɛ ɔreguan aba Yerusalem.
19 Na Israel wae fii Dawid fi ho de besi
nnɛ.
20 Na Israel nyinaa tee sɛ Yerobeam
asan aba no, wɔsoma kohyiaa no baa
asafo no mu, na wosii no Israel nyinaa
so hene; obiara nni hɔ a odii Dawid fi
akyi sɛ Yuda abusuakuw nko.
21 Na Rehabeam duu Yerusalem no,
ɔboaboaa Yuda fi nyinaa ne Benyamin
abusuakuw ano, nnipa a wɔapaw wɔn a
wotu sa ɔpeha aduɔwɔtwe sɛ ɔne Isra-
el fi rekɔko, na wɔadan ahenni no ama
Salomo ba Rehabeam. 22 Na Onya-
nkopɔn asɛm baa Onyankopɔn nipa Se-
maia nkyɛn sɛ: 23 Ka kyerɛ Salomo ba
Rehabeam, Yuda hene, ne Yuda ne
Benyamin fi nyinaa ne ɔman no nkae sɛ:
24 Sɛ Awurade se ni: Mommforo nnkɔ
na mo ne mo nuanom Israelfo nnkɔko,
monsan nkokɔ mo afi; na me na asɛm yi
fi me. Na wotiee Awurade asɛm no,
na wɔsan kɔe, sɛ Awurade asɛm no se
no.

*Yerobeam abosonsom*

25 Na Yerobeam kyekyeree Sekem,
Efraim bepɔw so traa mu; na ofii hɔ
kɔkyekyeree Penuel. 26 Na Yero-
beam see ne koma mu sɛ: Afei na ahe-
nni no bɛsan akɔ Dawid fi: 27 sɛ ɔman
yi foro kɔbɔ afɔre Awurade fi Yerusa-
lem a, ɛnde ɔman yi koma bɛdan akɔ
wɔn wura Rehabeam, Yuda hene, nkyɛn,
na wɔakum me, na wɔasan akɔ Yuda
hene Rehabeam nkyɛn. 28 Na ɔhene
no tuu agyina, na ɔyɛɛ sika nantwi mma
abien, na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Moaforo
akɔ Yerusalem bi ara! Israel, hwɛ, wo
Nyankopɔn a ɔde wo fi Misraim bae ni.
29 Na ɔde biako kosii Bet-El na ɔde
biako nso kosii Dan. 30 Na asɛm yi
dan bɔne, efisɛ ɔman no kɔɔ biako yi
anim, Dan, [ne biako no nso anim wɔ
Bet-El]. 31 Na ɔyɛɛ sorɔnsorɔmmea
afi, na ɔde ɔman no mu nnipa hunu a
womfi Lewifo mu sisii asɔfo. 32 Na
Yerobeam hyɛɛ daponna, ɔsram a ɛto so
awotwe mu, ɔsram no da a ɛto so du-
nnum so, sɛ daponna a wodi Yuda no,
na ɔbɔɔ afɔre afɔremuka no so. Saa na
ɔyɛe Bet-El: ɔbɔɔ afɔre maa nantwi mma
a ɔyɛe no, na ɔde sorɔnsorɔmmea a
ɔyɛe no asɔfo duaa Bet-El. 33 Na
ɔbɔɔ afɔre afɔremuka a ɔyɛe Bet-El no
so, ɔsram a ɛto so awotwe da a ɛto so
dunnum no so, ɔsram a ɔno nko bɔɔ ne
tirim hyɛe no mu, na ɔhyɛɛ daponna maa
Israelfo no, na ɔbɔɔ afɔre afɔremuka
no so, na ɔhyew aduhuam.

## Ti 13

*Odiyifo bi 'a ɔkasa tia Bet-El*

Na hwɛ, Onyankopɔn nipa bi fi Yuda
nam Awurade asɛm so baa Bet-El, na
Yerobeam gyina afɔremuka no ho
rebɛhyew aduhuam. 2 Na ɔnam Awu-
rade asɛm so teɛɛm hyɛɛ afɔremuka no
sɛ: Afɔremuka, afɔremuka, sɛ Awurade
se ni: Hwɛ, wɔbɛwo ɔba ama Dawid fi a
ne din de Yosia, na wo so na ɔde sorɔn-
sorɔmmea asɔfo a wɔhyew wo so aduhu-
am no bɛbɔ afɔre, na wahyew nnipa
nnompe wɔ wo so. 3 Na ɔmaa sɛnkye-
rɛnne da no ara sɛ: Eyi ne sɛnkyerɛ-
nne sɛ Awurade na aka: hwɛ, afɔremu-
ka no bɛpae, na nsõ a ɛwɔ so no ahwie
agu. 4 Na ɔhene tee Onyankopɔn nipa
no asɛm a ɔteɛɛm hyɛɛ afɔremuka a ɛwɔ
Bet-El no, Yerobeam teɛɛ ne nsa fii
afɔremuka no so kae sɛ: Monkyere no.
Na ne nsa a ɔteɛe no so no senee kye-
nkyenenn, na wantumi anka anto ne ho.
5 Na afɔremuka no paee, na nsõ no fii
afɔremuka no so gui sɛ sɛnkyerɛnne a
Onyankopɔn nipa no de Awurade asɛm
kae no te no. 6 Ɛnna ɔhene bua ka
kyerɛɛ Onyankopɔn nipa no sɛ: Afei pa
Awurade wo Nyankopɔn kyɛw na srɛ
ma me, na me nsa yi nyɛ yiye mma me!
Na Onyankopɔn nipa no paa Awurade
kyɛw, na ɔhene nsa no yɛɛ yiye maa no,
na ɛyɛe sɛ kan no. 7 Ɛnna ɔhene ka
kyerɛɛ Onyankopɔn nipa no sɛ: Wo ne
me nkɔ ofie, na kodwudwo wo ho,
na mɛkyɛ wo ade. 8 Na Onyankopɔn
nipa no ka kyerɛɛ ɔhene no sɛ: Sɛ wode
wo fi fã bɛma me po a, me ne wo
renkɔ, na merennidi na mere-
nnom wɔ ha, 9 efisɛ wɔde Awurade
asɛm hyɛɛ me sɛ: Nnidi na nnom,

21–24 2 Be 11, 1–4. 25 Gen 32, 31. 28 Ex 32, 4, 8. 29 Ate 18, 30.
30 1 Ah 14, 16. — 2 2 Ah 23, 16. 6 Ex 8, 8, 12. 8 Num 22, 18.

na nsan mfa ɔkwan a wonam so
kɔe no so. 10 Na ɔfaa ɔkwan foforo
so, na wansan amfa ɔkwan a ɔnam so
kɔɔ Bet-El no so.
11 Nso odiyifo akwakoraa bi te Bet-
El; na ne ba kɔbɔɔ no nea Onya-
nkopɔn nipa no bɛyɛe Bet-El da no nyi-
naa; nsɛm a ɔka kyerɛɛ ɔhene no nso, wɔ-
kɔka kyerɛɛ wɔn agya. 12 Na wɔn agya
no ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɔkwan bɛn so na
ɔfae? Na ne mma no huu ɔkwan a
Onyankopɔn nipa a ofi Yuda bae no faa
so. 13 Na ɔka kyerɛɛ ne mma no sɛ:
Monhyehyɛ afurum no mma me! Na
wɔhyehyɛɛ afurum no maa no, na ɔtraa
no so, 14 na osiim tiw Onyankopɔn ni-
pa no, na ɔkɔtoo no sɛ ɔte odupɔn kɛse
bi ase. Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Wone
Onyankopɔn nipa a ofi Yuda bae no?
Na ose: Mene no. 15 Na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: Ma yɛnkɔ ofie na kodidi. 16 Na
ose: Merentumi ne wo nsan na me
ne wo renkɔ, nso me ne wo rennidi
nnom wɔ ha, efisɛ wɔde Awurade
asɛm hyɛɛ me sɛ: 17 Nnidi na nnom
wɔ hɔ, nso nsan mfa ɔkwan a wonam
so kɔe no so. 18 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Me nso meyɛ odiyifo sɛ wo, na ɔbɔfo bi
de Awurade asɛm aka akyerɛ me sɛ:
Kɔsan no na ɔne wo mmra wo
fi, na ommedidi na ɔnnom. Nanso
atoro na odi kyerɛɛ no. 19 Ɛnna ɔne
no sanee, na okodidii ne fi, na ɔnom
nsu.
20 Na wɔte pon ho no, Awurade asɛm
baa odiyifo a ɔkɔsan no bae no nkyɛn,
21 na ɔteɛɛm kyerɛɛ Onyankopɔn nipa
a ofi Yuda bae no sɛ: Sɛ Awurade se ni:
Sɛ woatew Awurade anom asɛm ho atua
na woanni mmara asɛm a Awurade wo
Nyankopɔn hyɛɛ wo no so, 22 na woa-
san abedidi na woanom nsu faako a
wɔka kyerɛɛ wo sɛ: Nnidi na nnom nsu,
no nti, wo funu renkɔ w'agyanom da
mu. 23 Na odidii na ɔnom nsu wiei no,
ɔhyehyɛɛ afurum no maa odiyifo a
ɔkɔsan no bae no. 24 Na ɔrekɔ no,
gyata behyiaa no ɔkwan no mu, na okum
no, na ne funu no daa ɔkwan no mu, na
afurum no gyina nkyɛn, na gyata no
nso gyina funu no ho. 25 Na hwɛ,
nnipa retwam, na wohuu funu a ɛda
ɔkwan no mu ne gyata a ogyina funu
no ho no. Na wɔkɔe kɔkae kurow a
odiyifo akwakoraa no te mu no mu.
26 Na odiyifo a ɔkɔsan no fii ɔkwan
no so no tee no, ɔkae sɛ: Onyankopɔn
nipa a ɔtew Awurade anom asɛm ho
atũa no ne no, na Awurade de no ama
gyata no ma watetew no akum no, sɛ
Awurade asɛm a ɔka kyerɛɛ no no te no.
27 Na ɔka kyerɛɛ ne mma sɛ: Monhye-
hyɛ afurum no mma me. Na wɔhye-
hyɛɛ no. 28 Na ɔkɔe kohuu funu no sɛ
ɛda ɔkwan no mu, na afurum no ne
gyata no gyinagyina funu no ho;
gyata no nnii funu no, na ɔntetew
afurum no nso ɛ. 29 Na odiyifo no
maa Onyankopɔn nipa no funu no so de
too afurum no so de no sanee, na odi-
yifo akwakoraa no de no kɔɔ ne kurow
mu, sɛ okogyam no na wasie no. 30
Na ɔde ne funu no too ne da mu, na
wogyam no sɛ: Due, me nua! 31 Na
owiee no sie no, ɔka kyerɛɛ ne mma sɛ:
Sɛ miwu a, munsie me ɔda a wɔasie
Onyankopɔn nipa no wom no mu, momfa
me nnompe ngu ne nnompe ho. 32 Na
asɛm a ɔnam Awurade asɛm so teɛɛm
hyɛɛ afɔremuka a ɛwɔ Bet-El no ne
sorɔnsorɔmmea afi a ɛwɔ Samaria nku-
row mu no nyinaa, ɛbɛba mu ampa.
33 Asɛm yi akyi no Yerobeam ansan
amfi ne kwammɔne so, na ɔsan faa ɔman
no mu baabiara nnipa sisii sorɔnsorɔ-
mmea asɔfo; obiara a ɔpɛ no, ɔde asɔ-
fode hyɛ ne nsa ma wɔyɛ sorɔnsorɔ-
mmea asɔfo no bi. 34 Na asɛm yi dan
Yerobeam fi bɔne a ɛma wɔdwerɛw wɔn
na wɔsɛee wɔn fii asase ani.

## Ti 14

*Yerobeam ho nkɔmhyɛ*

Ɛbere no mu no, Yerobeam ba Abia
yaree. 2 Na Yerobeam ka kyerɛɛ
ne yere sɛ: Sɔre sakra wo ho, na wɔanhu
sɛ wone Yerobeam yere, na kɔ Silo;
hwɛ, ɛhɔ na odiyifo Ahia wɔ: ɔno na ɔka
kyerɛɛ me sɛ medi ɔman yi so hene. 3
Na fa abodoo du ne tetare ne ɛwo pɔre
kura wo nsam, na kɔ ne nkyɛn: ɔno na
ɔbɛka wo nea ɛbɛyɛ abofra yi.
4 Na Yerobeam yere no yɛɛ saa, na
osiim kɔɔ Silo, na oduu Ahia fi. Nso
Ahia nhu ade, na akorabɔ nti n'aniwa
agyina. 5 Na Awurade ka kyerɛɛ Ahia
sɛ: Hwɛ, Yerobeam yere reba abebisa
wo ho asɛm ne ba ho, efisɛ ɔyare. Sɛɛ
ne sɛɛ na ka kyerɛ no.

---

**17** 1 Ah 13, 9. **24** 1 Ah 20, 36. **30** Yer 22, 18. **33** 1 Ah 12, 31; Ex 28, 41.
**34** 1 Ah 12, 30. — **2** 1 Ah 11, 31.

Efisɛ sɛ ɔba a, ɔbɛsakra ne ho ayɛ sɛ
obi foforo. 6 Na Ahia tee ne nan ase
sɛ ɔreba ɔpon ano no, ɔkae sɛ: Yero-
beam yere, bra! Adɛn nti na woasakra
wo ho ayɛ sɛ onipa foforo yi? Na me
de, wɔde asɛnnennen asoma me wo
nkyɛn. 7 Kɔka kyerɛ Yerobeam sɛ:
Sɛ Awurade, Israel Nyankopɔn, se ni:
Esiane sɛ memaa wo so wo man no mu
na misii wo me man Israel so panyin,
8 na metew ahenni no fii Dawid fi mede
memaa wo, nanso woanyɛ sɛ m'akoa
Dawid a odii me mmara nsɛm so na ɔde
ne koma nyinaa dii m'akyi sɛ ɔbɛyɛ nea
ɛteɛ m'ani so no nko, 9 na woayɛ bɔne
asen wɔn a wodii w'anim nyinaa, na
woakɔ akɔyɛ anyame foforo ne ahoni a
wɔagu sɛ wode rehuru me bo, na woa-
tow me akyene w'akyi nti, 10 hwɛ,
mede bɔne mɛba Yerobeam fi so, na
matwa Yerobeam fi barima biara ne
Israel mu akoa ne ɔdehye, na mapra
madi Yerobeam fi akyi sɛnea obi pra fĩ
kosi sɛ ɛsã. 11 Yerobeamni a obewu
kurow mu no, akraman na ebedi ne nam,
na nea obewu wuram no, wim nnomaa
na ebedi ne nam, na Awurade na aka.
12 Na wo de, sɔre kɔ wo fi; na wo nan
si kurow no mu ara pɛ a, abofra no bewu.
13 Na Israel nyinaa begyam no na
wɔasie no, na ɔno nko ne Yerobeam de
a ɔbɛkɔ ɔda mu, efisɛ ɔno mu na wɔahu
adepa bi Awurade Israel Nyankopɔn
fam, Yerobeam fi. 14 Na Awurade
bɛma ɔhene so Israel so a ɔbɛsɛe
Yerobeam fi. Ɛda no ni! Na dɛn na
aba yi? 15 Na Awurade bɛbɔ Israel
sɛnea demmire wosow nsu mu, na wa-
tutu Israel afi asase pa a ɔde maa wɔn
agyanom yi so, na wabɔ wɔn apete akɔ
asuogya, esiane sɛ wɔayɛ wɔn Asera
nnua de ahuru Awurade bo. 16 Na
Yerobeam bɔne a ɔyɛe na ɔde maa
Israel yɛɛ bɔne no nti, obegyaa Israel
mu ama.

17 Na Yerobeam yere no sɔre siim
kɔɔ Tirsa; na oduu ɔdan no apongua
asede so no, abofra no wui. 18 Na
wosiee no, na Israel nyinaa gyam no, sɛ
Awurade asɛm a ɔnam n'akoa odiyifo
Ahia so kae no te no. 19 Na Yero-
beam ho nsɛm nkae, sɛnea odii ako ne
sɛnea odii ne hene fae no, hwɛ, wɔakye-
rɛw Israel ahene beresosɛm nhoma no
mu. 20 Na nna a Yerobeam de dii hene
si mfe aduonu abien; na ɔne n'agyanom
kɔdae, na ne ba Nadab bedii n'ade.

*Rehabeam di Yuda so hene*

21 Na Salomo ba Rehabeam dii hene
Yuda. Rehabeam adi mfirihyia adua-
nan biako na obedii hene, na odii hene
mfirihyia dunson, Yerusalem, kurow a
Awurade fa fii Israel mmusuakuw nyi-
naa mu sɛ ɔde ne din bɛto hɔ no mu.
Na ne nã din de Naama a ɔyɛ Amonni.
22 Na Yuda yɛɛ Awurade ani so bɔne,
na ɔde ninkuntwe hyɛɛ no sen nea wɔn
agyanom de wɔn bɔne a wɔyɛe no hyɛɛ
no no. 23 Na wɔn nso yeyɛɛ sorɔnso-
rɔmmea ne adum ne Asera nnua, nkoko
sorɔnsorɔn nyinaa so ne nnua frɔmfrɔm
nyinaa ase. 24 Na mmaninguamman
nso wɔ asase no so; wɔyɛe sɛ amanaman
a Awurade tuu wɔn fii Israelfo anim no
akyide nyinaa te.

25 Na ɔhene Rehabeam afe a ɛto so
anum so no, Misraim hene Sisak foro
baa Yerusalem so. 26 Na ɔfaa Awu-
rade fi akorade ne ahemfi akorade, ɔfaa
ne nyinaa kɔe; na ɔfaa sika akyɛm
a Salomo yɛe no nyinaa nso. 27 Na
ɔhene Rehabeam yɛɛ kɔbere akyɛm si-
sii ananmu, na ɔde hyɛɛ ammirikatufo
a wɔhwɛ ahemfi pon ano no so asafo-
hene nsa. 28 Na da biara a ɔhene rekɔ
Awurade fi no, ammirikatufo no kura-
kura, na wɔde san besie ammirikatufo
pia mu.

29 Na Rehabeam ho nsɛm nkae ne
nea ɔyɛe no nyinaa, so wɔankyerɛw
Yuda ahene beresosɛm nhoma no mu?
30 Na dɔmdi daa Rehabeam ne Yero-
beam ntam daa. 31 Na Rehabeam ne
n'agyanom kɔdae, na wosiee no n'agya-
nom nkyɛn, Dawid kurow mu. Na ne
nã din de Naama a ɔyɛ Amonni. Na ne
ba Abiam bedii n'ade.

## Ti 15

*Abiam di Yuda so hene*

Na Nebat ba ɔhene Yerobeam afe a
ɛto so dunwɔtwe mu na Abiam bedii
Yuda so hene. 2 Mfirihyia abiɛsa na
odii hene Yerusalem. Na ne nã din ne
Maaka a ɔyɛ Abisalom babea. 3 Na
ɔnantew n'agya bɔne a ɔyɛ dii n'anim

---

**7** 1 Ah 11, 37; 16, 2. **10** 1 Ah 15, 29; 21, 21. **11** 1 Ah 16, 4; 21, 24.
**14** 1 Ah 15, 29. **15** 2 Ah 17, 23. **16** 1 Ah 12, 30; 13, 34. **20** 1 Ah 15, 25.
**21–31** 2 Be 12. **21** 1 Ah 12, 17. **23** 2 Ah 16, 4. **24** Deut 23, 17.
**25** 1 Ah 11, 40. **26** 1 Ah 10, 16. **30** 1 Ah 15, 6. **31** 1 Ah 14, 21. — **1–8** 2 Be 13.

nyinaa mu, na ne koma anni mũ Awu-
rade ne Nyankopɔn ho sɛ n'agya Dawid
koma. 4 Nanso Dawid nti Awurade ne
Nyankopɔn maa no kanea Yerusalem,
sɛ ɔbɛma ne ba so asi n'akyi, na wama
Yerusalem agyina, 5 efisɛ Dawid yɛɛ
nea ɛteɛ Awurade ani so, na wammãn
amfi biribiara a ɔhyɛɛ no ho, ne nkwa
nna nyinaa, gye Hetini Uria asɛm no
nko mu. 6 Na dɔmdi daa Rehabeam ne
Yerobeam ntam ne nkwa nna nyinaa.
7 Na Abiam ho nsɛm nkae ne nea ɔyɛe
nyinaa, so wɔankyerɛw Yuda ahene
beresosɛm nhoma no mu? Na dɔmdi
daa Abiam ne Yerobeam ntam. 8 Na
Abiam ne n'agyanom kɔdae; na wosiee
no Dawid kurow mu; na ne ba Asa bedii
n'ade.

*Asa di Yuda so hene*

9 Na Israel hene Yerobeam afe a ɛto
so aduonu so na Asa bedii Yuda so
hene. 10 Na odii hene mfirihyia adua-
nan biako Yerusalem. Na ne nã din ne
Maaka a ɔyɛ Abisalom babea. 11 Na
Asa yɛɛ nea ɛteɛ Awurade ani so sɛ
n'agya Dawid. 12 Na otutuu ngua-
man no fii asase no so, na oyiyii ahoni
a n'agyanom yɛe no nyinaa. 13 Na ne
nã Maaka nso, otuu no fii ɔhemmaadi
so, efisɛ ɔyɛɛ ohoni bi maa Asera; na
Asa twaa ne honi no kɔhyewee Kidron
subon mu. 14 Na sorɔnsorɔmmea no
de, wanyi, nanso Asa koma dii mũ Awu-
rade ho ne nna nyinaa. 15 Na ɔde
n'agya akronkronne ne n'ankasa akron-
kronne baa Awurade fi: dwetɛ ne sika
ne nnwinne.

16 Na dɔmdi daa Asa ne Israel hene
Basa ntam wɔn nna nyinaa. 17 Na
Israel hene Basa foro baa Yuda so, na
ɔbɛkyekyee Rama, sɛ ɔremma obi nni
Yuda hene Asa nkyɛn ahyemfiri. 18
Ɛnna Asa faa dwetɛ ne sika a ɛkae
Awurade fi akorade ne ɔhene fi akorade
mu de hyɛɛ ne nkoa nsa, na ɔhene Asa
de somaa wɔn kɔɔ Hesion ba Tabrimon
ba Siria hene Ben-Hadad a ɔte Dama-
sko nkyɛn sɛ: 19 Apam da me ne wo
ntam, ne m'agya ne w'agya ntam: hwɛ,
mabrɛ wo dwetɛ ne sika ayɛyɛde, na bra
bebubu wo ne Israel hene Basa apam
no mu, na omfi me so nkɔ. 20 Na
Ben-Hadad tiee ɔhene Asa, na ɔsomaa
asafohene a ɔwɔ no hyɛɛ Israel nkurow,
na ɔbɔɔ Iyon ne Dan ne Abel-Bet-Ma-
aka ne Kinerot nyinaa ne Naftali asase
nyinaa. 21 Na Basa tee no, ogyaee
Rama kyekye, na ɔkɔtraa Tirsa. 22
Ɛnna ɔhene Asa ma wɔpaee Yuda nyi-
naa, wɔanyi obiara amfi mu, na wɔkɔ-
soaa Rama abo ne nnua a Basa de
kyekyee no, na ɔhene Asa de kyekyee
Geba-Benyamin ne Mispa. 23 Na Asa
ho nsɛm nyinaa nkae ne ne mmaninne
nyinaa ne nea ɔyɛe nyinaa ne nkurow a
ɔkyekyee, so wɔankyerɛw Yuda ahene
beresosɛm nhoma no mu? Nanso ne
nkwakorabere mu no, ɔyaree ne nan.
24 Na Asa ne n'agyanom kɔdae, na wo-
siee no n'agyanom nkyɛn, n'agya Da-
wid kurow mu. Na ne ba Yosafat
bedii n'ade.

*Nadab di Israel so hene*

25 Na Yerobeam ba Nadab bedii
Israel so hene, Yuda hene Asa afe a
etia abien so. Na odii Israel so hene
mfe abien. 26 Na ɔyɛɛ Awurade ani
so bɔne, na ɔnantew n'agya kwan ne ne
bɔne a ɔde maa Israel yɛɛ bɔne no mu.

27 Na Ahia ba Basa a ofi Isakar fi
no pam ne tiri so; na Basa bɔɔ no ade,
Gibeton a ɛyɛ Filistifo dea; nso na
Nadab ne Israel nyinaa retua Gibeton.
28 Na Basa kum no, Yuda hene Asa afe
a ɛto so abiɛsa so, na odii n'ade. 29
Na obedii hene no, ɔbɔɔ Yerobeam
fi nyinaa, wannyaw obiara a ɔhome
amma Yerobeam de kosii sɛ ɔsɛee no,
sɛnea Awurade nam n'akoa Siloni
Ahia so kae no, 30 Yerobeam bɔne
a ɔyɛe na ɔde maa Israel yɛɛ bɔne, ne
abohuru a ɔde huruu Awurade Israel
Nyankopɔn bo no nti.

31 Na Nadab ho nsɛm nkae ne nea
ɔyɛe nyinaa, so wɔankyerɛw Israel ahe-
ne beresosɛm nhoma no mu? 32 Na
dɔmdi daa Asa ne Israel hene Basa
ntam wɔn nna nyinaa.

*Basa di Israel so hene*

33 Yuda hene Asa afe a ɛto so abiɛsa
so na Ahia ba Basa bedii Israel nyinaa
so hene Tirsa, mfe aduonu anan. 34
Na ɔyɛɛ Awurade ani so bɔne, na ɔnan-
tew Yerobeam kwan ne ne bɔne a ɔde
maa Israel yɛɛ bɔne no mu.

---

**4** 1 Ah 11, 36. **5** 2 Sa 11, 27; 12, 9. **6** 1 Ah 14, 30. **10** 1 Ah 15, 2.
**11–15** 2 Be 14, 2–5; 15, 16–18. **12** 1 Ah 14, 24; 22, 46. **14** 1 Ah 22, 43.
**16–24** 2 Be 16, 1–6, 11–14. **18** 2 Ah 12, 18; 16, 8. **20** 2 Ah 15, 29. **23** 2 Be 14, 6.
**24** 1 Ah 22, 41. **25** 1 Ah 14, 20. **26** 1 Ah 12, 30. **27** 1 Ah 16, 9.
**29** 1 Ah 14, 10–11. **32** 1 Ah 15, 16. **33** 1 Ah 15, 28. **34** 1 Ah 15, 26.

### Ti 16

Na Awurade asɛm baa Hanani ba
Yehu nkyɛn hyɛɛ Basa sɛ: 2 Esiane sɛ
mama wo so afi mfutuma mu, na masi
wo me man Israel so panyin, na woafa
Yerobeam kwan so, na woama me man
Israel ayɛ bɔne ma wɔde wɔn bɔne ahu-
ru me bo yi nti, 3 hwɛ, merepra Basa
ne ne fi akɔ, na mɛyɛ wo fi sɛ Nebat ba
Yerobeam fi. 4 Basani a obewu kurow
mu no, akraman na ebedi ne nam, na ne
ni a obewu wuram no, wim nnomaa na
ebedi ne nam.

5 Na Basa ho nsɛm nkae ne nea ɔyɛe
ne ne mmaninne, so wɔankyerɛw Israel
ahene beresosɛm nhoma no mu? 6 Na
Basa ne n'agyanom kɔdae, na wosiee no
Tirsa. Na ne ba Ela bedii n'ade. 7
Nanso Awurade asɛm nam Hanani ba
odiyifo Yehu so bae hyɛɛ Basa ne ne fi,
bɔne a ɔyɛe Awurade ani so nyinaa, sɛ
ɔde ne nsa ano adwuma yɛe sɛ Yero-
beam fi de huruu ne bo, ne okum a okum
no nti.

*Ela di Israel so hene*

8 Yuda hene Asa afe a ɛto so aduonu
asia so na Basa ba Ela bedii hene
Tirsa mfe abien. 9 Na n'akoa Simri,
ne nteaseɛnam fã so safohene, pam ne
tiri so; na ɔwɔ Tirsa anom nsa abow wɔ
Arsa a odi ahemfi a ɛwɔ Tirsa no so no
fi. 10 Na Simri kɔɔ mu kɔbɔɔ no kum
no, Yuda hene Asa afe a ɛto so aduonu
ason so, na odii n'ade.

11 Na obedii hene, na ɔtraa ahengua
so ara pɛ no, okum Basa fi nyinaa,
obusuani oo, adamfo oo, wannyaw
ɔbarima biara amma no. 12 Na Simri
sɛee Basa fi nyinaa sɛnea Awurade
nam odiyifo Yehu so ka hyɛɛ Basa no,
13 Basa bɔne nyinaa ne ne ba Ela
bɔne a wɔyeyɛe na wɔde maa Israel yɛɛ
bɔne sɛ wɔde wɔn ahuhude huruu Awu-
rade, Israel Nyankopɔn, bo no nti. 14
Na Ela ho nsɛm nkae ne nea ɔyɛe
nyinaa, so wɔankyerɛw Israel ahene
beresosɛm nhoma no mu?

*Simri di Israel so hene*

15 Yuda hene Asa afe a ɛto so aduo-
nu ason so na Simri bedii hene nna-
nson Tirsa. Na ɔman no abɔ Gibeton a
ɛyɛ Filistifo de no ho nsra. 16 Na
ɔman a wɔwɔ nsram no tee sɛ Simri akɔ
apam na wakum ɔhene no, Israel nyinaa
de ɔsahene Omri sii Israel so hene da no
ara nsra no mu. 17 Na Omri fi Gibe-
ton foro bae, na Israel nyinaa ka ne ho,
na wobetuaa Tirsa. 18 Na Simri hui
sɛ wɔagye kurow no no, ɔkɔɔ ahemfi
aban mu, na ɔde ogya hyew ahemfi no
guu ne ho so, na owui, 19 ne bɔne a
ɔyɛe, sɛ ɔyɛɛ Awurade ani so bɔne,
sɛ ɔnantew Yerobeam kwan so, ne ne
bɔne a ɔyɛe de maa Israel yɛɛ bɔne no
mu no ntia. 20 Na Simri ho nsɛm
nkae ne n'apam a ɔkɔe no, so wɔankye-
rɛw Israel ahene beresosɛm nhoma no
mu?

21 Ɛno na Israel man mu paapaee
afaafa abien. Ɔman no fã dii Ginat ba
Tibni akyi sɛ wobesi no hene, na ɔfã
nso dii Omri akyi. 22 Na ɔman a wodii
Omri akyi no yɛ den sen ɔman a wodii
Ginat ba Tibni akyi. Na Tibni wui, na
Omri dii hene.

*Omri di Israel so hene*

23 Yuda hene Asa afe a ɛto so aduasa
biako so na Omri bedii Israel so hene
mfe dumien. Odii hene Tirsa mfe
asia. 24 Na ɔkɔtɔɔ Samaria bepɔw,
Semer hɔ, maa dwetɛ dwetikɛse abien,
na ɔkyekyee bepɔw no so kurow, na ɔde
bepɔw no wura Semer din too kurow a
ɔkyekyee no din Samaria.

25 Na Omri yɛɛ Awurade ani so bɔne,
na ɔyɛɛ bɔne sen wɔn a wodii n'anim nyi-
naa. 26 Na ɔfaa Nebat ba Yerobeam
kwan nyinaa ne ne bɔne a ɔde maa Israel
yɛɛ bɔne no so, sɛ wɔde wɔn ahuhude
behuru Awurade, Israel Nyankopɔn, no
bo. 27 Na Omri ho nsɛm nkae, nea
ɔyɛe ne mmaninne a ɔyɛe, so wɔankye-
rɛw Israel ahene beresosɛm nhoma no
mu? 28 Na Omri ne n'agyanom kɔdae,
na wosiee no Samaria. Na ne ba Ahab
bedii n'ade.

*Ahab di Israel so hene*

29 Na Omri ba Ahab bedii Israel so
hene, Yuda hene Asa afe a ɛto so aduasa
awotwe so. Na Omri ba Ahab dii Isra-
el so hene Samaria mfirihyia aduonu
abien. 30 Na Omri ba Ahab yɛɛ Awu-
rade ani so bɔne sen wɔn a wodii n'anim

**1** 1 Ah 16, 7. **2** 1 Ah 14, 7. **3** 1 Ah 15, 29. **4** 1 Ah 14, 11.
**7** 1 Ah 16, 1. **8** 1 Ah 16, 6. **9** 1 Ah 15, 27. **10** 2 Ah 9, 31; 15, 10, 14, 25, 30.
**12** 1 Ah 16, 1–4. **15** 1 Ah 15, 27. **16** 1 Ah 16, 9–10. **25** Mika 6, 16.
**26** 1 Ah 12, 30.

nyinaa. 31 Na wammu no hwee sɛ
ɔbɛnantew Nebat ba Yerobeam bɔne
mu, na ɔkɔfaa Sidonfo hene Etbaal ba-
bea Isebel waree, na ɔkɔe kɔsom Baal
na ɔsɔree no. 32 Na osii afɔremuka
maa Baal wɔ Baal fi a osii Samaria.
33 Na Ahab yɛɛ Asera nnua, na Ahab
yɛɛ nneɛma pii kaa ho huruu Awurade,
Israel Nyankopɔn, bo sen Israel ahene
a wodii n'anim nyinaa.

34 Ne bere so na Bet-Elni Hiel kye-
kyee Yeriko; n'abakan Abiram na ɔde
no hyɛɛ ase, na ne ba kumaa Segub na
ɔde no sisii ano apon, sɛ Awurade asɛm
a ɔnam Nun ba Yosua so kae no.

## Ti 17

*Elia hyɛ ɔhaw ho nkɔm*

Na Tisbini Elia a ofi Gilead atubrafo
no mu ka kyerɛɛ Ahab sɛ: Sɛ Awurade
Israel Nyankopɔn a migyina n'anim te
ase yi, obosu anaa osu rentɔ mfe yi mu
gye sɛ ɛnam m'asɛm so! 2 Na Awu-
rade asɛm baa ne nkyɛn sɛ: 3 Fi ha kɔ,
na dan wo ho kɔ apuei, na kohintaw asu
Kerit a ɛwɔ Yordan anim no ho. 4 Na
wobɛnom asu no mu nsu, na mahyɛ
nkwaakwaadabi sɛ wɔnhwɛ wo wɔ hɔ.
5 Na osiim kɔyɛe sɛ Awurade kae no,
na ɔkɔe kɔtraa asu Kerit a ɛwɔ Yordan
anim no ho. 6 Na nkwaakwaadabi
brɛɛ no abodoo ne nam anɔpa, ne abo-
doo ne nam anwummere, na ɔnom asu
no mu nsu. 7 Na nna bi akyi no, asu
no yowee, efisɛ osu antɔ asase no so.

*Elia wɔ Sarefat bea kunafo bi nkyɛn*

8 Na Awurade asɛm baa ne nkyɛn sɛ:
9 Sɔre kɔ Sarefat a ɛyɛ Sidonfo de no,
na kɔtra hɔ; na hwɛ, mahyɛ ɔbea kunafo
bi hɔ sɛ ɔnhwɛ wo. 10 Na ɔsɔre kɔɔ
Sarefat. Na oduu kurow no pon ano
no, na hwɛ, ɔbea kunafo no wɔ hɔ repɛ
mmobaa. Na ɔfrɛɛ no sɛ: Mesrɛ wo,
kɔsaw nsu kakra gu biribi mu brɛ me na
mennom. 11 Na ɔrekɔ akɔsaw no,
ɔbɔn no sɛ: Mesrɛ wo, fa abodoo afono
ma kura wo nsam brɛ me. 12 Na ose:
Sɛ Awurade wo Nyankopɔn te ase yi,
atode biara nni me nsam, gye asikre-
siam nsa ma a ɛwɔ kuruwa mu ne ngo
kakra a ɛwɔ pɔre mu, na hwɛ, merepɛ
mmobaa abien bi makɔ makɔtõ, na
me ne me ba adi na yɛawu. 13 Na
Elia ka kyerɛɛ no sɛ: Nsuro, kɔyɛ sɛ
woaka no, nanso kɔfa bi yɛ ɔfam kete-
waa bi ma me kan, na fa fi brɛ me, na
ɛno akyi no yɛ wo ne wo ba de. 14 Na
sɛ Awurade Israel Nyankopɔn se ni:
Asikresiam kuruwa no so renhuan, na
ngo pɔre no so rentew de bɛkɔ akosi da
a Awurade bɛma osu atɔ agu asase so.
15 Na ɔkɔe kɔyɛe sɛ Elia ka kyerɛɛ no
no, na odii, ɔno ne ɔbea no ne ne fi, nna
pii; 16 na asikresiam kuruwa no so
anhuan na ngo pɔre no so antew, sɛnea
Awurade nam Elia so kae no.

17 Na nsɛm yi akyi no, ɔbea fiwura no
babarima no yaree, na ne yare no mu yɛɛ
den pii kosii sɛ ahome biara anka no mu.
18 Na ɔbea no ka kyerɛɛ Elia sɛ: Wo
Onyankopɔn nipa, dɛn na me ne wo wɔ
yɛ? Wobaa me nkyɛn sɛ worebɛma
wɔakae me bɔne na wɔakum me ba!
19 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Fa wo ba no brɛ
me! Na ogyee no fii ne kokom de no
kɔɔ abansoro pia a ɔte mu no mu, na ɔde
no kɔtoo ne mpa so. 20 Na ɔteɛɛm frɛɛ
Awurade sɛ: Awurade me Nyankopɔn,
ɔbea kunafo yi nso a mabɛsoɛ ne nkyɛn
yi, wode mmusu reba no so sɛ worekum
ne ba yi? 21 Na ɔteɛɛ ne mu butuw
abofra no so mprɛnsa, na ɔteɛɛm frɛɛ
Awurade sɛ: Awurade me Nyankopɔn,
ma abofra yi kra nsan mmra no mu.
22 Na Awurade tiee Elia nne, na abofra
no kra san baa no mu, na onyaa nkwa.
23 Na Elia faa abofra no de no sian
fii abansoro pia mu baa ɔdan no mu, na
ɔde no brɛɛ ne nã, na Elia se: Hwɛ, wo
ba no anya nkwa. 24 Na ɔbea no
ka kyerɛɛ Elia sɛ: Afei na mahu
sɛ Onyankopɔn nipa ne wo, na Awurade
asɛm a ɛwɔ w'anom no yɛ nokware.

## Ti 18

*Elia ne Obadia*

Na nna pii akyi no, afe a ɛto so abiɛsa
mu no, Awurade asɛm baa Elia nkyɛn
sɛ: Fa wo ho kɔkyerɛ Ahab, na mɛma osu
atɔ asase so. 2 Na Elia siim kɔe sɛ ɔde
ne ho kɔkyerɛ Ahab. Nso ɔkɔm a emu
yɛ den aba Samaria. 3 Na Ahab frɛɛ
Obadia a odi ne fi so; nso Obadia de,
osuro Awurade sɛ; 4 na Isebel retwi-
twa Awurade adiyifo agu no, Obadia faa
Awurade adiyifo ha, na ɔde wɔn aduo-
num aduonum kosiee ɔbodan mu, na

31 1 Ah 16, 26. 32 2 Ah 3, 2; 10, 27–28. 34 Yos 6, 26. — 1 Yak 5, 17; Adi 11, 6.
9 Luk 4, 25–26. 12 1 Ah 18, 10. 14 2 Ah 4, 2–4. 18 Luk 5, 8.
21 2 Ah 4, 34; Aso 20, 10. 23 Luk 7, 15; Heb 11, 35. — 3 1 Ah 18, 12.

ɔde aduan ne nsu hwɛɛ wɔn. 5 Na
Ahab ka kyerɛɛ Obadia sɛ: Kokyini
asase no so, nsuaniwa nyinaa ne nsu-
bon nyinaa ho; ebia yebenya wura de
agye apɔnkɔ ne mfurumpɔnkɔ bi nkwa,
na yɛanhwere mmoa no. 6 Na wɔkyɛɛ
asase no mu fae sɛ wɔrekyini so, Ahab
nko faa ɔkwan biako so, na Obadia nko
nso faa ɔkwan biako so.
7 Na Obadia wɔ ɔkwan no so no, hwɛ,
Elia ne no behyiae, na ohuu no, na ɔde
n'anim butuw fam kae sɛ: Me wura
Elia ni? 8 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Mini.
Kɔka kyerɛ wo wura sɛ: Elia aba. 9
Na ɔkae sɛ: Bɔne bɛn na mayɛ, na wo de,
woreyi w'akoa ahyɛ Ahab nsa na wa-
kum me yi? 10 Sɛ Awurade wo Nya-
nkopɔn te ase yi, ɔman ne ahenni biara
nni hɔ a me wura nsoma nkɔɔ hɔ nkɔ-
hwehwɛɛ wo ɛ. Na sɛ wɔka kyerɛɛ no
sɛ: Onni hɔ, a, ɔma ahenni no ne ɔman
no ka ntam sɛ wonhuu wo ɛ. 11 Na
afei, wo ara wuse: Kɔka kyerɛ wo wura
sɛ: Elia aba. 12 Na sɛ me de, mifi wo
nkyɛn mekɔ a, Awurade honhom bɛma
wo so akɔ baabi a minnim, na sɛ meka
mekyerɛ Ahab na wanhu wo a, obekum
me. Na me, w'akoa de, mifi me mmo-
fraase misuro Awurade. 13 So wɔ-
nkaa nea Isebel kum Awurade adiyifo
no, meyɛɛ no nkyerɛɛ me wura, sɛ mefaa
Awurade adiyifo mu mmarima ɔha, na
mede wɔn aduonum aduonum misiee
ɔbodan mu, na mede aduan ne nsu me-
hwɛɛ wɔn no? 14 Na afei, wo de,
wuse: Kɔka kyerɛ wo wura sɛ: Elia aba,
na onkum me. 15 Na Elia kae sɛ: Sɛ
asafo Awurade a migyina n'anim te
ase yi, ɛyɛ dɛn ara a, nnɛ mede me ho
mɛkyerɛ no. 16 Ɛnna Obadia kɔe ko-
hyiaa Ahab, na ɔka kyerɛɛ no; na Ahab
kɔe kohyiaa Elia.
17 Na Ahab huu Elia no, Ahab ka
kyerɛɛ no sɛ: So wo a wohaw Israel no
ni? 18 Na ose: Menhaw Israel ɛ, na
mmom wo ne w'agya fi sɛ moagyaw
Awurade mmara nsɛm, na woakodi
Baalim akyi. 19 Na afei soma kɔ-
boaboa Israel nyinaa ano brɛ me Karmel
bepɔw so, ne Baal adiyifo ahannan adu-
onum no, ne Asera adiyifo ahannan a
wodidi Isebel pon so no. 20 Na Ahab
soma kɔɔ Israelfo nyinaa mu kɔboa-
boaa adiyifo no ano kɔɔ Karmel bepɔw
so.

*Elia ne Baal asɔfo*

21 Ɛnna Elia twiw baa ɔman no nyi-
naa nkyɛn bɛkae sɛ: Da bɛn na mube-
hinhim nsɛm abien ntam akosi? Sɛ
Awurade ne Nyankopɔn a, munni
n'akyi: sɛ Baal nso a, munni n'akyi
ɛ! Na ɔman no ammua no asɛm
biara. 22 Na Elia ka kyerɛɛ ɔman no
sɛ: Me de, me nko ara mene Awurade
diyifo a waka, na Baal adiyifo de, wosi
mmarima ahannan aduonum. 23 Na
momma wɔmma yɛn anantwinini abien,
na ma wonyi nantwinini no biako mfa,
na wontwitwa no asinasin, na wɔmfa
ngu nnyina so, na ogya de, wɔmmfa
nngu ase. Na me nso, mesiesie
nantwinini biako no, na mede magu
nnyina so, na meremfa ogya mingu ase.
24 Na mommɔ mo nyame din, na me nso
memmɔ Awurade din, na onyame a ɔde
ogya begye so no, ɔno ne Nyankopɔn.
Na ɔman no nyinaa gyee so sɛ: Ɔsɛmpa!
25 Ɛnna Elia ka kyerɛɛ Baal adiyifo no
sɛ: Munyi nantwinini biako mfa, na
munsiesie no kan; na mo de, modɔɔso;
na mommɔ mo nyame din, na ogya na
mommfa nngu ase. 26 Na wɔfaa
nantwinini a wɔde maa wɔn no, na
wosiesiei; na wɔbɔɔ Baal din fii anɔpa
koduu owigyinae sɛ: Baal, gye yɛn so!
Nso wɔante ɛnne bi, na obi nso annye
so. Na wohuruhuruw twaa afɔremuka
a wɔyɛɛ no ho hyiae. 27 Na owigyi-
nae no Elia yii wɔn ahii, na ɔkae sɛ:
Momma mo nne so mfrɛ na onyame ne
no! Sesɛɛ ɔredwen, anaasɛ wafi adi,
anaasɛ ɔnam kwan; ebia wada, na
wanyan. 28 Na wɔde nne kɛse teɛte-
ɛɛm, na wɔde nkrante ne mpeaw bobɔɔ
wɔn ho akam, sɛ wɔn amanne te no,
kosii sɛ mogya guu wɔn so. 29 Na
owigyinae twaa mu no, wɔkɔmee koduu
sɛ ɛrekɔ aduan afɔrebɔ bere; nso wɔante
ɛnne bi, na obi nso annye so, na obi
antie wɔn.
30 Ɛnna Elia ka kyerɛɛ ɔman no nyi-
naa sɛ: Muntwiw mmɛn me! Na ɔman
no nyinaa twiw bɛn no. Na osiesiee
Awurade afɔremuka a abubu no. 31 Na
Elia tasee abo dumien sɛ Yakob a Awu-
rade asɛm baa ne nkyɛn sɛ: Israel ne wo
din, no mma mmusuakuw no ano si.
32 Na ɔde abo no sii afɔremuka, Awu-
rade din mu, na otwaa ɔka a ebedi aba
a wogu susuw ade abien, afɔremuka no

**10** 1 Ah 17, 12. **12** 1 Ah 18, 3. **15** 1 Ah 17, 1; 2 Ah 3, 14. **17** Amos 7, 10; Aso 16, 20. **18** 1 Ah 16, 31–32. **19** 1 Ah 16, 33. **21** Yos 24, 15; Mat 6, 24. **29** 1 Sa 18, 10; Num 29, 4–5. **31** Ex 24, 4; Gen 32, 28.

ho hyiae. 33 Na ɔhyehyɛɛ nnyina no,
na otwitwaa nantwinini no asinasin de
guu nnyina no so kae sɛ: Momfa nsu
nhyehyɛ nhina anan amaama, na mu-
mmehwie ngu ɔhyew afɔre ne nnyina
no so! 34 Na ɔkae sɛ: Monyɛ bio! Na
wɔyɛe bio. Na ɔkae sɛ: Momma ɛnyɛ
mprɛnsa! Na wɔma ɛyɛɛ mprɛnsa. 35
Na nsu no fofaa afɔremuka no ho hyiae,
na ɔka no nso, ɔhyɛɛ no nsu ma.

36 Na afɔrebɔ bere mu no, odiyifo
Elia twiw bae, na ɔkae sɛ: Awurade,
Abraham ne Isak ne Israel Nyankopɔn,
nnɛ ma wonhu sɛ wo na wone Nya-
nkopɔn Israel mu na mene w'akoa, na
w'asɛm so na mayɛ ade yi nyinaa. 37
Gye me so, Awurade, gye me so, na
ɔman yi nhu sɛ wo Awurade ne Nya-
nkopɔn, na wo nso woama wɔn koma
asan akyiri aba. 38 Ɛnna Awurade gya
duru bɛhyew ɔhyew afɔre no ne nnyina
no ne abo ne dɔte no, na ɛyow nsu a ɛwɔ
ɔkã no mu no. 39 Na ɔman no nyinaa
hui no, wɔde wɔn anim butubutuw fam
kae sɛ: Awurade, ɔno ne Nyankopɔn!
Awurade, ɔno ne Nyankopɔn! 40 Na
Elia kae sɛ: Monkyere Baal adiyifo no,
mommma wɔn mu biara mmfi mu! Na
wɔkyekyeree wɔn na Elia de wɔn sian
kɔɔ Kison asu ho, na okum wɔn wɔ hɔ.

41 Na Elia ka kyerɛɛ Ahab sɛ: Foro kɔ
kodidi na nom. Na mete osu kɛse nka.
42 Na Ahab foro kɔe sɛ okodidi na
wanom. Na Elia de, ɔforo kɔɔ Karmel
atifi na ɔkotow fam, na ɔde n'anim
hyɛɛ ne nkotodwe ntam. 43 Na ɔka
kyerɛɛ n'abofra sɛ: Foro kɔ kɔhwɛ po
fam. Na ɔforo kɔhwɛe, na ɔbɛkae sɛ:
Hwee nni hɔ. Na ose: San kɔ mpɛn
ason. 44 Na nea ɛto so ason no, ɔkae
sɛ: Hwɛ, omununkum ketewa bi te sɛ
onipa nsa resɔre afi po mu. Na ose:
Foro kɔka kyerɛ Ahab sɛ: Siesie [wo
nteaseɛnam] na sian kɔ, na osu ansiw wo
kwan. 45 Na ɛyɛɛ kakra na omunu-
nkum ne mframa abiri soro tumm, na
osu kɛse tɔe. Na Ahab nam teaseɛnam
mu kɔɔ Yesreel. 46 Na Awurade nsa
baa Elia so, na ɔkyekyeree n'asen tuu
mmirika dii Ahab anim de koduu sɛ
wɔrehyɛn Yesreel.

## Ti 19

*Elia abawpa*

Na Ahab bɛkaa Isebel nea Elia yɛe
no nyinaa ne sɛnea okum adiyifo no
nyinaa, nkrante ano no nyinaa. 2 Na
Isebel somaa ɔbɔfo kɔɔ Elia nkyɛn sɛ:
Sɛɛ na anyame nyɛ me, na sɛɛ nso na
wɔmfa nka ho, sɛ ɔkyena sesɛɛ na mama
wo kra ayɛ sɛ wɔn mu biako de. 3 Na
ohuu saa no, ne nkwa nti ɔsɔre kɔe na
okoduu Beer-Seba a ɛyɛ Yuda de no, na
ogyaw n'abofra no wɔ hɔ.

4 Na ɔno de, ɔnantew sare so da koro
kwan na ɔkɔtraa sisia bi ase, na ɔsrɛe
sɛ ne kra nwu. Na ɔkae sɛ: Ɛdɔɔso, afei,
Awurade, fa me kra, na minye mensen
m'agyanom. 5 Na ɔde ne ho too hɔ dae,
sisia bi ase. Na hwɛ, ɔbɔfo bi bɛkaa
no, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Sɔre didi!
6 Na ɔhwɛe, na hwɛ, ɔfam a wɔato no
nnyansramma so ne nsu kuruwa si
n'atifi; na odidii na ɔnomee, na ɔtɔɔ hɔ
dae. 7 Na Awurade bɔfo san bɛkaa
no ne mprenu so sɛ: Sɔre didi, na ɔkwan
no ware papa ma wo. 8 Na ɔsɔre di-
dii na ɔnomee, na ɔde aduan no mu
ahoɔden nantewee adaduanan, awia ne
anadwo, koduu Onyankopɔn bepɔw
Horeb ho.

*Onyankopɔn yi ne ho adi Horeb*

9 Na oduu ɔbodan no ho hɔ, na ɔsoɛɛ
hɔ. Na hwɛ, Awurade asɛm baa ne
nkyɛn na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Elia, dɛn na
wowɔ yɛ wɔ ha? 10 Na ose: Ninkunu
na matwe mama Awurade, asafo Nya-
nkopɔn, sɛ Israelfo agyaw w'apam: w'a-
fɔremuka no, wɔadwiridwiriw, na
w'adiyifo nso, wɔde nkrante akunkum
wɔn; na me nko na maka, na wɔrehwe-
hwɛ me akum me. 11 Na ɔkae sɛ:
Fi adi kogyina bepɔw no so Awurade
anim. Na hwɛ, Awurade twaam, na
mframa kɛse a ɛyɛ den paapaee
mmepɔw na ebubuu abotan dii Awu-
rade anim; na ɛnyɛ mframa no mu na
Awurade wɔ; na mframa no akyi no
asasewosow; na ɛnyɛ asasewosow no
mu na Awurade wɔ; 12 na asasewo-
sow no akyi no ogya; na ɛnyɛ ogya no
mu na Awurade wɔ; na ogya no akyi no
na mframa a ɛbɔ brɛoo bi nne di.
13 Na Elia tee no, ɔde ne nguguso
kataa n'ani, na ofi kogyinaa ɔbodan no
ano. Na hwɛ, ɛnne bi baa ne nkyɛn sɛ:
Elia, dɛn na wowɔ yɛ wɔ ha? 14 Na
ose: Ninkunu na matwe mama Awu-
rade, asafo Nyankopɔn, sɛ Israelfo

38 Lev 9, 24. 40 Deut 13, 5; 2 Ah 10, 25. 42 Yak 5, 18. — 1 1 Ah 18, 40.
4 Hiob 7, 16; Yona 4, 3; Flp 1, 23. 8 Ex 24, 18. 10 Yes 49, 4; Rom 11, 3;
1 Ah 18, 22. 11 Ex 33, 22. 12 Ex 34, 6. 14 1 Ah 19, 10; Dwom 69, 9.

agyaw w'apam: w'aforemuka no, wɔa-
dwiridwiriw, na w'adiyifo nso, wɔde
nkrante akunkum wɔn; na me nko na
maka, na wɔrehwehwɛ me akum me.
15 Na Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: Kɔ,
san si wo kwan so kɔ Damasko sare so;
na sɛ wudu a, sra Hasael ngo si no
Siria so hene; 16 na Nimsi ba Yehu
nso, sra no si Israel so hene; na Safat
ba Elisa a ofi Abel-Mehola no de, sra
no si w'ananmu diyifo. 17 Na nea obe-
fi Hasael nkrante ano no, Yehu bekum
no, na nea obefi Yehu nkrante ano no,
Elisa bekum no. 18 Nanso megyaw
Israel mu nnipa mpemnson, nkoto-
dwe a ennya nkotow Baal nyinaa ne
ano a ennya mfew n'ano nyinaa.

*Elisa frɛ*

19 Ɛnna ofii hɔ koe. Na okohuu Sa-
fat ba Elisa sɛ ɔrefɛtɛw; anantwi
mpamho dumien na edi n'anim, na ɔno
ne nea ɛto so dumien na ɛnam; na Elia
sen baa ne nkyɛn, na ɔtow ne nguguso
guu no so. 20 Na ogyaw anantwi no,
na otuu mmirika dii Elia akyi kae sɛ:
Ma minkofifew m'agya ne me nã ano,
na mimmedi w'akyi! Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Kɔ na bra, na dɛn na mayɛ wo yi?
21 Na ɔsan fii n'akyi kɔfaa anantwi
mpamho no kum wɔn, na ɔde anantwi
no adwumayɛ nnua no noaa nam no, na
ɔde maa nkurɔfo no, na wodii; na ɔsɔre
dii Elia akyi, na ɔsom no.

## Ti 20

*Ahab di Siriafo so nkonim mprenu*

Na Siria hene Ben-Hadad boaboaa
ne dɔm nyinaa ano, na ahene aduasa
abien kaa ne ho, ne apɔnkɔ ne ntease-
ɛnam, na ɔforo bae betuaa Samaria ne
no koe. 2 Na ɔsomaa abɔfo baa Israel
hene Ahab nkyɛn kurow no mu bɛka
kyerɛɛ no sɛ: Sɛ Ben-Hadad se ni: 3
Wo dwetɛ ne wo sika yɛ me dea, na wo
yerenom ne wo mma a woye no nso,
wɔyɛ me dea. 4 Na Israel hene buae
sɛ: W'asɛm no wom, me wura ɔhene, wo
na me ne nea mewɔ nyinaa wɔ wo. 5
Na ɔbɔfo no san bae bio bɛkae sɛ: Sɛ
Ben-Hadad se ni: Sɛ masoma aba wo
nkyɛn sɛ: Wo dwetɛ ne wo sika ne wo
yerenom ne wo mma, fa ma me no, 6
sɛ ɔkyena sesɛbere mesoma me nkoa ba
wo nkyɛn a, wobekyini wo fi ne wo nkoa
afi, na ade biara a ɛyɛ w'ani so fɛ no,
wɔbɛfa akura wɔn nsam de akɔ.
7 Ɛnna Israel hene frɛɛ asase no so
mpanyimfo nyinaa sɛ: Monhwɛ nhu sɛ
bɔne na oyi rehwehwɛ! na wasoma
aba me nkyɛn, me yerenom ne me mma
ne me dwetɛ ne me sika ho, na mankame
no. 8 Na mpanyimfo no nyinaa ne
ɔman no nyinaa ka kyerɛɛ no sɛ: Ntie,
na mpene nso. 9 Na ɔka kyerɛɛ Ben-
Hadad abɔfo no sɛ: Monkɔka nkyerɛ me
wura ɔhene sɛ: Nea wubisaa w'akoa kan
no nyinaa de, mɛyɛ, na asɛm yi de, mi-
ntumi menyɛ. Na abɔfo no kɔe kobuaa
no asɛm no. 10 Na Ben-Hadad soma
baa ne nkyɛn sɛ: Sɛ Samaria mfutuma
sõ dɔm a wodi m'anammɔn mu yi nyi-
naa nsa amaama a, sɛɛ na anyame nyɛ
me, na sɛɛ nso na wɔmfa nka ho! 11
Na Israel hene buae sɛ: Monkɔka sɛ:
Mma nea ɔhyɛ akode nnhoahoa ne ho
sɛ nea oyi. 12 Na ɔtee asɛm yi no, na
ɔne ahene no renom nsã asese mu, ɔka
kyerɛɛ ne nkoa sɛ: Mommae mu! Na
wɔbaee mu hyɛɛ kurow no.
13 Na hwɛ, odiyifo bi twiw bɛn Israel
hene Ahab sɛ: Sɛ Awurade se ni: So
wuhu asafokuw kɛse yi nyinaa? Hwɛ,
mede wɔn merehyɛ wo nsa nnɛ, na woa-
hu sɛ mene Awurade. 14 Na Ahab kae
sɛ: Ɛnam hena so? Na ose: Sɛ Awu-
rade se ni: Ɛnam amankuw no mmapɔ-
mma mmerante no so. Ɛnna ɔkae sɛ:
Hena na ɔmfa nkɔbɔ ani? Na ose: Wo!
15 Ɛnna ɔkan amankuw mmapɔmma no
mmerante no, na wosi ahanu aduasa
abien, na wɔn akyi no, ɔkan ɔman no
nyinaa, Israel mma nyinaa, mpemnson.
16 Na wofii adi owigyinae. Na Ben-
Hadad ne ahene no anom nsã abobow
asese no mu, ɔno ne ahene aduasa
abien a wɔboa no no. 17 Na amankuw
mmapɔmma no mmerante no fii adi kan.
Na Ben-Hadad somae, na wɔkɔka
kyerɛɛ no sɛ: Mmarima afi adi afi Sama-
ria reba. 18 Na ose: Sɛ ɔmannwoe so
na wofii adi a, monkyekyere wɔn ani-
mono, na sɛ ɔko so nso na wofii adi a,
monkyekyere wɔn animono.
19 Na wɔn de, wofi kurow no mu fii
adi, amankuw mmapɔmma no mmera-
nte no ne dɔm a wodii wɔn akyi no.
20 Na wokunkum wɔn mmiako mmiako,
na Siriafo no guanguanee, na Israel
tiw wɔn, na Siria hene Ben-Hadad traa

15 2 Ah 8, 13, 15. 16 2 Ah 9, 2–3; 1 Ah 19, 19. 18 Rom 11, 4. 20 Luk 9, 61. —
7 2 Ah 5, 7.

ɔponkɔ so ne aponkɔsotefo fi guanee.
21 Na Israel hene fii adi kunkum aponkɔ
ne nteaseɛnam no, na ɔde okunkɛse kum
Siriafo.
22 Na odiyifo no twiw bɛn Israel
hene ka kyerɛɛ no sɛ: Kɔ na kɔhyɛ wo
ho den, na hwɛ na hu nea wobɛyɛ;
na afedan no Siriafo bɛforo aba wo so.
23 Na Siria hene nkoa ka kyerɛɛ no
sɛ: Wɔn nyame yɛ mmepɔw nyame, enti
na wɔn ho yɛ den sen yɛn no; na sɛ yɛne
wɔn kɔko asasetaw so de a, so anka yɛn
ho renyɛ den nsen wɔn anaa? 24 Na
eyi na yɛ: Tutu ahene no fi wɔn trabea,
na fa amradofo sisi wɔn ananmu. 25
Na wo de, kan dɔm bi fa, sɛ dɔm a woa-
hwere no, ne aponkɔ sɛ aponkɔ no, ne
nteaseɛnam sɛ nteaseɛnam no, na yɛne
wɔn nkɔko asasetaw so, sɛ yɛn ho renyɛ
den nsen wɔn anaa? Na otiee wɔn, na
ɔyɛɛ saa.
26 Na afedan no mu Ben-Hadad
kenkan Siriafo dɔm na ɔforo baa Afek
sɛ ɔne Israel rebɛko. 27 Na wɔkenkan
Israelfo nso, na wosiesiee wɔn ho, na
wɔkɔe kohyiaa wɔn. Na Israelfo bɔɔ
wɔn ntentenso nsra sɛ mmirekyi akuw
nketewa abien. Na Siriafo de, wɔyɛɛ
asase no ma. 28 Na Onyankopɔn nipa
no twiw bae bɛka kyerɛɛ Israel hene sɛ:
Sɛnea Awurade se ni: Esiane sɛ Siriafo
aka sɛ: Mmepɔw nyame ne Awurade,
na ɔnyɛ abon mu nyame nti, mede asafo-
kuw kɛse yi nyinaa mɛhyɛ wo nsa, na
moahu sɛ mene Awurade. 29 Na wɔ-
bobɔɔ nsra, eyinom wɔ eyinom ntenten-
so. Na da a ɛto so ason no, wɔde
dɔm no kɔbɔɔ anim, na Israelfo no kum
Siriafo anammɔnmufo peha da koro.
30 Na nkae no guanguan kɔɔ Afek
kurow no mu, na ɔfasu no buruw guu
nnipa a wɔkae no mu ɔpeduonu ason so.
Na Ben-Hadad de, oguan kɔɔ kurow
no mu fi pia mu kɔɔ pia mu. 31 Na ne
nkoa ka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, yɛate sɛ
Israel fi ahene yɛ ahene a wɔyɛ adɔe.
Ma yɛmfa ntweaatam nkyekyere yɛn
asen, na yɛmfa ntampehama mmobɔ yɛn
ti, na yemfi nkɔ Israel hene nkyɛn;
ebia obegye wo kra nkwa. 32 Na
wɔde ntweaatam kyekyeree wɔn asen,
na wɔde ntampehama bobɔɔ wɔn ti,
na wɔbaa Israel hene nkyɛn sɛ: W'a-
koa Ben-Hadad se: Ma me kra nnya
nkwa ɛ! Na ose: So ɔda so te ase?
Ɔyɛ me nua. 33 Ɛnna mmarima no
susuwii sɛ ɛyɛ asɛmpa, na wɔyɛɛ ntɛm
gyee asɛm no, na wɔkae sɛ: Wo nua
ne Ben-Hadad. Na ose: Monkɔfa no
nmra! Na Ben-Hadad fi baa ne nkyɛn;
na ɔma ɔforo baa teaseɛnam no mu.
34 Na Ben-Hadad ka kyerɛɛ no sɛ: Nku-
row a m'agya gyee w'agya nsam no,
mɛdan mama, na tew mmorɔn nso
Damasko fa, sɛnea m'agya tewee Sa-
maria no. Na Ahab kae sɛ: Me nso,
mede apam megya wo kwan. Ɛnna
ɔne no pamee, na ogyaa no kwan.
35 Ɛnna ɔbarima bi a ofi adiyifo mma
mu de Awurade asɛm ka kyerɛɛ ne
yɔnko sɛ: Bɔ me ɛ! Na ɔbarima no
ampene sɛ ɔbɔ no. 36 Na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: Esiane sɛ woantie Awurade nti,
hwɛ, wufi me nkyɛn ha reko ara pɛ a,
gyata bekum wo. Na ofii ne nkyɛn kɔe
no, gyata huu no, na okum no. 37 Na
ohuu ɔbarima foforo, na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Bɔ me ɛ! Na ɔbarima no bɔɔ no
fɛ. 38 Ɛnna odiyifo no kɔe kogyinaa
ɔkwan no ho twɛn ɔhene, na ɔde n'ani
akyi abotiri sakraa ne ho. 39 Na ɔhe-
ne retwam no, ɔbɔn ɔhene no sɛ: W'a-
koa fi kɔɔ dɔm no mu, na hwɛ, ɔbarima
bi manee de ɔbarima bi brɛɛ me sɛ:
Hwɛ ɔbarima yi so, na sɛ ɔyera a, ɛnde
wode wo kra besi ne kra ananmu, anaasɛ
wobɛkari dwetɛ dwetikɛse biako.
40 Na w'akoa reyɛ ade ha ne ha
no, oguanee. Ɛnna Israel hene kae
sɛ: Sɛ w'atemmu te ne no, wo ara woa-
bu. 41 Ɛnna ɔyɛɛ ntɛm yii abotiri no fii
n'ani akyi, na Israel hene no huu no sɛ
ofi adiyifo no mu. 42 Na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Sɛ Awurade se ni: Esiane sɛ wo-
ama onipa a mahyira no so afi wo nsa
akɔ nti, wo kra besi ne kra ananmu, na
wo man asi ne man ananmu. 43 Ɛnna
Israel hene no siim kɔɔ ne fi, wakum
n'anim na ne bo afuw, na ɔbaa Sama-
ria.

## Ti 21

*Wokum Nabot*

Na nsɛm yi akyi no, na Yesreelni
Nabot wɔ bobeturo bi Yesreel a ɛwɔ
Samaria hene Ahab ahemfi ho. 2 Na
Ahab ka kyerɛɛ Nabot sɛ: Fa wo bobe-
turo no ma me, na memfa menyɛ fan
turo, efisɛ ɛbɛn me fi ho, na mɛma wo
bobeturo a eye sen no mahyɛ ananmu,
anaasɛ wopɛ a, mɛma wo ɛso sika. 3
Na Nabot ka kyerɛɛ Ahab sɛ: Awurade

22 1 Ah 20, 13. 23 1 Ah 20, 25. 28 1 Ah 20, 22. 36 1 Ah 13, 24. 39 2 Ah 10, 24.

mma eyi mpare me, sɛ mede m'agyanom
awunnyade mɛma wo. 4 Ɛnna Ahab
kɔɔ ne fi, wakum n'anim na ne bo afuw,
Yesreelni Nabot asɛm a ɔka kyerɛɛ
no no nti, sɛ osee no sɛ: Meremfa
m'agyanom awunnyade memma wo.
Na ɔdaa ne mpa so dan n'ani, na
wannidi.
5 Na ne yere Isebel baa ne nkyɛn
bɛka kyerɛɛ no sɛ: Ɛdɛn na wo honhom
abotow sɛɛ na wunnidi yi? 6 Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Efisɛ me ne Yesreelni
Nabot kasae, na misee no sɛ: Fa wo
bobeturo no ma me gye sika, anaasɛ
nso sɛ wopɛ a, mɛma wo bobeturo
mahyɛ ananmu. Na ose: Meremfa me
bobeturo no memma wo. 7 Ɛnna ne
yere Isebel ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛnyɛ wo na
wudi Israel so? Sɔre didi, na ma wo
bo ntɔ wo yam na mede Yesreelni
Nabot bobeturo no mɛma wo.
8 Ɛnna ɔde Ahab din kyerɛkyerɛw
nhoma, na ɔde ne nsɔanode sosɔɔ ano,
na ɔsomasomae ma wɔde nhoma no
kɔmaa mpanyimfo ne adehye a wɔwɔ ne
kurom a wɔne Nabot te no. 9 Na
ɔkyerɛw nhoma no mu sɛ: Mompae mma
wonni mmuada, na momfa Nabot ntra
nkurɔfo no ti. 10 Na momfa mmarima
baanu a wɔyɛ mmahuhufo nnyina
n'anim, na wonni no adanse sɛ: Woa-
dome Onyankopɔn ne ɔhene! Na
momfa no mfi nkosiw no abo mma
onwu. 11 Ɛnna ne kurow no mufo,
mpanyimfo ne adehye a wɔte ne kurom
no yɛɛ sɛnea Isebel kraa wɔn no, sɛnea
ɔkyerɛw nhoma a wɔde kɔmaa wɔn no
mu no: 12 wɔpaee sɛ wonni mmuada,
na wɔde Nabot traa nkurɔfo no ti. 13
Na mmarima mmahuhufo baanu bae
bɛtraa n'anim, na mmarima ahuhufo no
dii Nabot adanse ɔman no anim sɛ:
Nabot adome Onyankopɔn ne ɔhene.
Na woyii no fii kurow no akyi kosiw no
abo ma owui. 14 Ɛnna wɔsoma kɔɔ
Isebel nkyɛn sɛ: Wɔasiw Nabot abo, na
wawu.
15 Na Isebel tee sɛ wɔasiw Nabot
abo na wawu no, Isebel ka kyerɛɛ
Ahab sɛ: Sɔre kɔfa Yesreelni Nabot
bobeturo a ɔmpɛ sɛ ɔde ma wo gye sika
no di so, efisɛ Nabot nte ase bio, na
wawu. 16 Na Ahab tee sɛ Nabot awu
no, Ahab sɔree sɛ ɔresian akɔ Yesreelni
Nabot bobeturo no mu akɔfa adi so.

*Elia hyɛ asotwe ho nkɔm*

17 Ɛnna Awurade asɛm baa Tisbini
Elia nkyɛn sɛ: 18 Sɔre sian kohyia
Israel hene Ahab a ɔwɔ Samaria no.
Hwɛ, ɔwɔ Nabot bobeturo a wasian akɔ
hɔ sɛ ɔrekɔfa adi so no mu; 19 na ka
kyerɛ no sɛ: Sɛ Awurade se ni: Woadi
awu, na woafa [obi ade] adi so? Na ka
kyerɛ no sɛ: Sɛ Awurade se ni: Faako
a akraman taforoo Nabot mogya no,
ɛhɔ na akraman bɛtaforo wo nso wo
mogya.
20 Na Ahab ka kyerɛɛ Elia sɛ: So
woahu me, me tamfo? Na ose: Mahu
wo, efisɛ woatɔn wo ho ayɛ nea ɛyɛ
Awurade ani so bɔne. Mɛpra wo akɔ,
na matwa Ahab barima biara, Israel
mu, akoa ne ɔdehye. 22 Na mɛyɛ wo fi
sɛ Nebat ba Yerobeam fi ne Ahia ba
Basa fi, ohuru a woahuru me bo na woa-
ma Israel ayɛ bɔne ntia. 23 Na Isebel
nso, Awurade kaa ne ho asɛm sɛ: Akra-
man bedi Isebel nam, Yesreelni fasu ho.
24 Ahabni a obewu kurow mu no,
akraman na ebedi ne nam, na nea obe-
wu wuram no, wim nnomaa na ebedi ne
nam.
25 Ampa, obiara nni hɔ a ɔte sɛ Ahab
a ɔtɔn ne ho sɛ ɔbɛyɛ Awurade ani so
bɔne, efisɛ ne yere Isebel hwanyan no.
26 Na ɔyɛɛ akyide sɛ, efisɛ odii ahoni
huhuw no akyi, sɛnea Amorifo a Awu-
rade tuu wɔn Israelfo anim yɛɛ no ara.
27 Na Ahab tee nsɛm yi no, osunsu-
anee ne ntade mu, na ɔde atweatam
guu ne ho so, na odii abuada, na ɔdaa
atweatam no mu, na ɔnam siamoosia-
moo. 28 Na Awurade asɛm baa Tisbi-
ni Elia nkyɛn sɛ: So woahu sɛ Ahab
abrɛ ne ho ase m'anim? 29 Esiane sɛ
wabrɛ ne ho ase m'anim nti, meremfa
bɔne no memma ne bere so. Ne ba
bere so na mede bɔne no mɛba ne fi so.

## Ti 22

*Ahab ne Yehosafat ko tia Siriafo*

Na wɔtraa hɔ mfirihyia abiɛsa a ɔko
bi nni Siria ne Israel ntam. 2 Na afe
a ɛto so abiɛsa mu no, Yuda hene Yeho-
safat sian baa Israel hene nkyɛn. 3 Na
Israel hene ka kyerɛɛ ne nkoa sɛ: So
munnim sɛ Ramot-Gilead wɔ yɛn, na
yɛn de, yɛte hɔ komm na yennye mfi
Siria hene nsam? 4 Na ɔka kyerɛɛ

10 Hiob 1, 5; Ex 22, 28. 19 1 Ah 22, 38. 21 2 Ah 9, 7–8. 22 1 Ah 15, 29; 16, 11–12. 23 2 Ah 9, 33–36. 24 1 Ah 14, 11. 29 2 Ah 9, 22, 26. — 2–35 2 Be 18, 2–34. 2 1 Ah 22, 41. 3 Yos 21, 38. 4 2 Ah 3, 7; 2 Be 19, 2.

Yehosafat sɛ: Wo ne me bɛkɔ Ramot-
Gilead sa anaa? Na Yehosafat ka
kyerɛɛ Israel hene no sɛ: Mete sɛ wo,
me man te sɛ wo man, m'apɔnkɔ te sɛ
w'apɔnkɔ.
5 Yehosafat ka kyerɛɛ Israel hene sɛ:
Bisa Awurade asɛm nnɛ ɛ! 6 Ɛnna
Israel hene boaboaa adiyifo no ano,
ɛbɛyɛ mmarima ahannan, na ɔka kye-
rɛɛ wɔn sɛ: Menkɔ Ramot-Gilead me-
nkɔko anaasɛ minnyae? Na wose: Foro
kɔ, na Awurade de bɛhyɛ ɔhene nsa.
7 Ɛnna Yehosafat kae sɛ: So Awurade
diyifo bi nni ha bio a yebebisa no hɔ
ade? 8 Na Israel hene ka kyerɛɛ Yeho-
safat sɛ: Ɔbarima biako bi da so wɔ hɔ a
anka yebetumi abisa Awurade afi ne
nkyɛn, nanso metan no, efisɛ ɔnhyɛ me
ho nkɔm pa, sɛ bɔne nko, ɛyɛ Imla ba
Mikaia. Na Yehosafat se: Mma ɔhene
nnka sa. 9 Ɛnna Israel hene frɛɛ
ogyaaseni bi, na ɔkae sɛ: Ma Imla ba
Mikaia nnu ha ntɛm! 10 Na Israel
hene ne Yuda hene Yehosafat tete wɔn
nhengua so hyehyɛ wɔn ntade, Samaria
pon ano mprae so, na adiyifo no nyinaa
hyehyɛɛ nkɔm wɔn anim. 11 Na Kenaa-
na ba Sedekia ayɛ dade mmɛn, na ɔkae
sɛ: Sɛ Awurade se ni: Eyinom na wode
besum Siriafo de akosi sɛ wobewie wɔn
sɛe. 12 Na adiyifo no nyinaa hyehyɛɛ
nkɔm saa sɛ: Kɔ Ramot-Gilead na kodi
siade, na Awurade de ahyɛ ɔhene nsa.
13 Na ɔbɔfo a ɔkɔfrɛɛ Mikaia no ka
kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, adiyifo no nyinaa
de nokoro ka asɛmpa kyerɛ ɔhene, ma
wo nsɛm nyɛ sɛ wɔn mu biako de, na ka
nea eye! 14 Na Mikaia kae sɛ: Sɛ
Awurade te ase yi, nea Awurade bɛka
akyerɛ me no, ɛno na mɛka.

*Mikaia hyɛ nkogu ho nkɔm*

15 Ɛnna ɔbaa ɔhene nkyɛn. Na
ɔhene no ka kyerɛɛ no sɛ: Mikaia, so
yɛnkɔ Ramot-Gilead nkɔko anaasɛ
yennyae? Na obuaa no sɛ: Kɔ na
kodi nim, na Awurade de ahyɛ ɔhene
nsa. 16 Na ɔhene no ka kyerɛɛ no sɛ:
Mpɛn ahe ara na menka wo ntam sɛ, nka
me asɛm bi sɛ nokware nko Awurade
din mu? 17 Na ose: Mahu Israel
nyinaa sɛ wɔapete mmepɔw so sɛ
nguan a wonni hwɛfo, na Awurade se:
Eyinom nni wura, ma wɔnsan nkokɔ
wɔn afi asomdwoe mu. 18 Na Israel
hene ka kyerɛɛ Yehosafat sɛ: So manka
mankyerɛ wo sɛ ɔrenhyɛ me ho nkɔm
pa bi, na mmom bɔne? 19 Ɛnna ɔkae
sɛ: Enti tie Awurade asɛm: Mahu Awu-
rade sɛ ɔte n'agua so, na ɔsoro asafo
nyinaa gyinagyina ne ho, ne nifa ne ne
benkum. 20 Na Awurade kae sɛ: He-
na na ɔbɛdaadaa Ahab na waforo akɔtɔ
Ramot-Gilead? Na oyi kaa sɛɛ, na oyi
kaa sɛɛ. 21 Na honhom bi fi begyinaa
Awurade anim kae sɛ: Me na mɛdaa-
daa no. 22 Na Awurade ka kyerɛɛ no
sɛ: Wode dɛn? Na ose: Mefi makɔyɛ
atoro honhom n'adiyifo nyinaa anom.
Na ɔkae sɛ: Wobɛdaadaa no na wube-
tumi nso; fi kɔ na kɔyɛ saa. 23 Na afei,
hwɛ, Awurade de atoro honhom ahyɛ
w'adiyifo yi nyinaa anom, na Awurade
akasa wo ho bɔne.
24 Ɛnna Kenaana ba Sedekia twiw
bɛnee bɛbɔɔ Mikaia sotɔre kae sɛ: Ɛhe
na Awurade honhom nam fii me nkyɛn
kɔka kyerɛɛ wo yi? 25 Na Mikaia se:
Hwɛ, da a wubefi pia mu akɔ pia mu ako-
hintaw no na wubehu. 26 Ɛnna Israel
hene kae sɛ: Fa Mikaia san kɔ kurow no
so hwɛfo Amon ne ɔhene ba Yoas nkyɛn,
27 na kɔka sɛ: Sɛ ɔhene se ni: Momfa
oyi nto nneduadan mu, na momma no
ahohia aduan nni ne ahohia nsu nnom
nkosi sɛ mɛba no dwoodwoo. 28 Na
Mikaia kae sɛ: Sɛ wosan ba dwoodwoo
a, ɛnde ɛnyɛ Awurade na ɔnam me so
kasae. Na ose: Mo aman nyinaa,
muntie!

*Ahab wu*

29 Na Israel hene ne Yuda hene
Yehosafat foro kɔɔ Ramot-Gilead.
30 Na Israel hene ka kyerɛɛ Yehosafat
sɛ: Mɛsakra me ho na makɔ dɔm no mu,
na wo de, hyɛ wo ntade. Na Israel
hene no sakraa ne ho, na ɔkɔɔ dɔm no
mu. 31 Nso na Siria hene no ahyɛ ne
nteaseɛnam a ɔwɔ no so asafohene
aduasa abien no sɛ: Mo ne akumaa anaa
ɔkɛse nnko, gye Israel hene no nko.
32 Na nteaseɛnam so asafohene no huu
Yehosafat no, wɔkae sɛ: Ampa, Israel
hene no ni! Na wɔmanee ne no kɔkoe;
na Yehosafat teɛɛm. 33 Na nteaseɛ-
nam so asafohene no hui sɛ ɛnyɛ Israel
hene ne no no, wɔsan fii n'akyi. 34 Na
ɔbarima bi twee ne ta mu anibia-
nnaso so, na ɔde sãa Israel hene no

**7** 2 Ah 3, 11. **18** 1 Ah 22, 8. **19** Adi 5, 11. **21** Yes 19, 14. **22** Yoh 8, 44; Adi 16, 14. **34** 2 Be 35, 23.

ne ne mmapɔmma ne n'apiafo; na
Babel hene faa no, n'ahenni afe a ɛto
so awotwe no mu. 13 Na ɔkɔfaa
Awurade fi akorade nyinaa ne ahemfi
akorade fii hɔ kɔe, na otwitwaa sika
nneɛma a Israel hene Salomo yɛe
Awurade aban mu no ho sika, sɛnea
Awurade kae no. 14 Na otuu Yeru-
salem nyinaa ne mmapɔmma nyinaa
ne mmarima a wobetumi nyinaa kɔe,
nnipa pedu na wɔde wɔn kɔe, ne
adwumfo ne atomfo nyinaa, wɔannyaw
obi, gye asase no so nkurɔfo ahiafo nko.
15 Na otuu Yoiakin kɔɔ Babel; na
ɔhene ne nã ne ɔhene yerenom ne
n'apiafo ne asase no so atumfo, otuu
wɔn fii Yerusalem de wɔn kɔɔ Babel,
16 ne mmarima akofofo nyinaa,
mpemnson, ne adwumfo ne atomfo
apem, wɔn nyinaa mmarima a wotumi
kɔ ɔsa, na Babel hene tuu wɔn de wɔn
kɔɔ Babel. 17 Na Babel hene hyɛɛ
n'agya ne nua Matania hene sii
n'ananmu, na ɔsakraa ne din too no
Sedekia.

*Sedekia di Yuda so hene*

18 Sedekia bedii hene no, na wadi
mfirihyia aduonu biako, na odii hene
mfe dubiako Yerusalem. Na ne na
din de Hamutal, Yeremia a ofi Libna
babea. 19 Na ɔyɛɛ Awurade ani so
bɔne sɛ Yoiakin yɛe no ara. 20 Na
Awurade abufuw so na ɛnam bae saa,
Yerusalem ne Yuda, de kosii sɛ ɔtow
wɔn fii n'anim gui. Na Sedekia tew
Babel hene anim atũa.

## Ti 25

*Babel tukɔ*

Na n'ahenni afe a ɛto so akron ɔsram
a ɛto so du da a ɛto so du no, Babel
hene Nebukadnesar ne ne dɔm nyinaa
baa Yerusalem so bɛbɔɔ so nsra, na
wɔtotoo ho mpempe hyiae. 2 Na
kurow no dii kamu kosii ɔhene Sedekia
afe a ɛto so dubiako no mu. 3 Ɔsram
a ɛto so anan da a ɛto so akron no na
ɔkɔm no mu yɛɛ den kurow no mu, na
aduan bi nni hɔ mma asase no so
nkurɔfo no. 4 Ɛnna wotuu kurow no
mu hyɛn mu, na mmarima akofo no
nyinaa guan anadwo faa afasu abien
a ɛwɔ ɔhene turo ho no ntam pon mu
kɔe; nso Kaldeafo no atwa kurow no ho
ahyia; na ɔfaa Araba kwan so kɔe.
5 Na Kaldeafo dɔm tiw ɔhene no, na
wɔkɔtoo no Yeriko tataw mu, na ne
dɔm nyinaa fii ne ho petee. 6 Na
wɔkyeree ɔhene no de no kɔmaa Babel
hene wɔ Ribla, na wobuu no atɛn.
7 Na wokunkum Sedekia mmabarima
n'anim, na ɔbobɔɔ Sedekia aniwa, na
woguu no kɔbere nkonsonkonson abien
na wɔde no kɔɔ Babel.

8 Na ɔsram a ɛto so anum da a ɛto so
ason a ɛne Babel hene afe a ɛto so
dunkron mu no, ankɔbeahene Nebusa-
radan, Babel hene akoa baa Yerusalem,
9 na ɔbɛhyew Awurade fi ne ɔhene fi
ne Yerusalem afi nyinaa, na ɔde ogya
hyew afi akɛse nyinaa. 10 Na
Kaldeafo dɔm a wɔka ankɔbeahene no
ho no buruw Yerusalem afasu no
hyiae. 11 Na nkurɔfo no nkae a
wɔkaa kurow no mu ne awaefo a
wɔwae kɔɔ Babel hene nkyɛn ne
nkurɔfo yuu no mu nkae no, ankɔbea-
hene Nebusaradan tuu wɔn kɔe.
12 Na asase no so ahiafo no bi de,
ankɔbeahene no gyaw wɔn, sɛ wɔnyɛ
bobeyɛfo ne akuafo.

13 Na kɔbere adum a ɛwɔ Awurade
fi no ne nsugye nnaka ne kɔbere po a
ɛwɔ Awurade fi no, Kaldeafo no bubui,
na wɔsoaa kɔbere no kɔɔ Babel. 14 Na
nseaa ne sesaw ade ne adumgya ne
nsankawa ne kɔbere nneɛma a wɔde
yɛ ɔsom adwuma no nyinaa, wɔfae;
15 na nsõ kukuwa ne nkora no, nea ɛyɛ
sika no sika, ne nea ɛyɛ dwetɛ no dwetɛ,
na ankɔbeahene no fa kɔe. 16 Adum
abien no, ɛpo biako no ne nsugye nnaka
a Salomo yɛ maa Awurade fi no,
nneɛma yi nyinaa kɔbere no, wɔankari.
17 Adum no biako korɔn si basafa
dunwɔtwe, na ɛso duntiri no yɛ kɔbere,
na duntiri no korɔn si basafa abiɛsa na
ntontan ne atea aba sɛso wowɔ duntiri
no ho hyia, ne nyinaa yɛ kɔbere; na saa
ara na odum a etia abien no nso te,
ntontan no ho.

18 Na ankɔbeahene no faa ɔsɔfo
titiriw Seraia ne ɔsɔfo a odi so, Se-
fania, ne aponanohwɛfo baasa, 19 na
kurow no mu nso ɔfaa opiani biako a
wɔde no sii akofo no so ne ɔhene
afotufo mu mmarima baanum a wohuu
wɔn kurow no mu, ne ɔkyerɛwfo,

---

13 2 Ah 20, 17. 15 Yer 22, 26; 24, 1; 2 Ah 25, 27. 18 Yer 52, 1–3. 20 2 Ah 23, 27. —
1–21 Yer 52, 4–27; 39, 1–10; 2 Be 36, 17–20. 13 Yer 27, 19–22. 16 1 Ah 7, 15, 23, 27.

ɔsahene a ɔpɔn asase no so nkurɔfo kɔ
ɔsa no ne asase no so nkurɔfo mu
mmarima aduosia a wɔwɔ wɔn kurow
no mu, 20 na ankɔbeahene Nebusara-
dan faa wɔn de wɔn kɔɔ Babel hene
anim wɔ Ribla. 21 Na Babel hene
bobɔɔ wɔn kunkum wɔn Ribla wɔ
Hamat asase so. Saa na wotuu Yuda
fii wɔn asase so.

*Wɔdi Gedalia awu*

22 Na nkurɔfo a wɔkae Yuda asase
so a Babel hene Nebukadnesar ma
wɔkae no, ɔde Safan ba Ahikam ba
Gedalia sii wɔn so hwɛfo. 23 Na dɔm
no asafohene nyinaa, wɔn ne wɔn
mmarima, tee sɛ Babel hene de Gedalia
asi ɔhwɛfo no, wɔbaa Gedalia nkyɛn
wɔ Mispa: Netania ba Ismael, ne Karea
ba Yohanan, ne Netofani Tanhumet ba
Seraia, ne Maakani bi ba Yaasania,
wɔn ne wɔn mmarima. 24 Na Gedalia
kaa wɔn ne wɔn mmarima ntam na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Munnsuro Kaldeafo
nkoa no, montra asase yi so, na monsom
Babel hene, na ebewie mo yiye. 25 Na
ɔsram a ɛto so ason no, Elisama ba
Netania ba Ismael a ofi ahemmusua
mu bae, na mmarima du ka ne ho, na
wɔbɛbobɔɔ Gedalia ma owui, ne Yudafo
ne Kaldeafo a wɔka ne ho Mispa no
nso. 26 Ɛnna nkurɔfo no nyinaa, efi
akumaa so kosi ɔkɛse so, ne dɔm so
asafohene no, sɔre kɔɔ Misraim, efisɛ
wosuro Kaldeafo no.

*Ɔdom a wɔde dom Yoiakin*

27 Na Yuda hene tukɔ afe a ɛto so
aduasa ason, ɔsram a ɛto so dumien
da a ɛto so aduonu ason, ɛne afe a Babel
hene Ewil-Merodak dii mu hene no,
ɔmaa Yuda hene Yoiakin ti so fi
nneduadan mu, 28 na ɔne no kasaa
ɔkasa pa, na ɔmaa n'agua so ma ɛkyɛn
ahene a wɔne no wɔ Babel no agua,
29 na ɔma oyii ne dua-mu-nna ntade,
na ɔne no didii daa, ne nkwa nna
nyinaa; 30 na nea wɔde ato hɔ sɛ
wɔmma no daa no, efi ɔhene nkyɛn na
wɔde ma no, da biara ne ne de, ne nkwa
nna nyinaa.

21 2 Ah 23, 33. 22–26 Yer 40, 5, 7–9; 41, 1–7; 43, 5–7. 27–30 Yer 52, 31–34.
27 2 Ah 24, 15.

# BERESOSƐM ANAA KRONIKA

## NHOMA A EDI KAN

### Ti 1

*Adam asefo de kosi Isak so*

Adam, Set, Enos, 2 Kenan, Maha-
lalel, Yered, 3 Hanok, Metusela,
Lamek, 4 Noa, Sem, Ham ne Yafet.
5 Yafet mma ne: Gomer ne Magog
ne Madai ne Yawan ne Tubal ne Mesek
ne Tiras. 6 Na Gomer mma ne:
Askenas ne Rifat ne Togarma. 7 Na
Yawan mma ne: Elisa ne Tarsis,
Kitifo ne Dodanfo.
8 Ham mma ne: Kus ne Misraim,
Put ne Kanaan. 9 Na Kus mma ne:
Seba ne Hawila ne Sabta ne Raama ne
Sabteka. Na Rama mma ne: Seba ne
Dedan. 10 Na Kus woo Nimrod, ɔno
na ofii ase yɛɛ otumfoɔ asase so. 11 Na
Misraim woo Ludfo ne Anamfo ne
Lehabfo ne Naftuhfo 12 ne Patrusfo
ne Kasluhfo a Filistifo fi wɔn mu ne
Kaftorfo.
13 Na Kanaan woo n'abakan Sidon
ne Het, 14 ne Yebusi ne Amori
ne Girgasini, 15 ne Hiwi ne Arki
ne Sinini, 16 ne Arwadi ne Semari
ne Hamati.
17 Sem mma ne: Elam ne Asur ne
Arfaksad ne Lud ne Aram ne Us ne
Hul ne Geter ne Mesek. 18 Na
Arfaksad woo Selah, na Selah woo
Eber. 19 Na wɔwoo mma baanu maa
Eber, obiako din de Peleg, na ne bere
so na asase mu tetewee. Na ne nua
din de Yoktan. 20 Na Yoktan woo
Almodad ne Selef ne Hasarmawet ne

1 Gen 5. 5 Gen 10, 2–5. 8 Gen 10, 6–20. 17 Gen 10, 21–31.

Yera, 21 ne Hadoram ne Usal ne
Dikla 22 ne Ebal ne Abimael ne
Seba, 23 ne Ofir ne Hawila ne Yobab:
eyinom nyinaa yɛ Yoktan mma.
24 Sem, Arfaksad, Selah, 25 Eber,
Peleg, Reu, 26 Serug, Nahor, Tera,
27 Abram, ɔne Abraham.
28 Abraham mma ne: Isak ne Ismael.
29 Eyinom ne wɔn awo ntoatoaso:
Ismael abakan Nebaiot ne Kedar ne
Adbeel ne Mibsam, 30 Misma ne
Duma, Masa, Hadad ne Tema, 31
Yetur, Nafis ne Kedema. Eyinom ne
Ismael mma. 32 Na Abraham yefam
Ketura mma: ɔwoo Simran ne Yoksan
ne Medan ne Midian ne Yisbak ne
Sua. Na Yoksan mma ne: Seba ne
Dedan. 33 Na Midian mma ne: Efa
ne Efer ne Hanok ne Abida ne Eldaa.
Eyinom nyinaa yɛ Ketura mma.
34 Na Abraham woo Isak. Isak
mma ne: Esau ne Israel

*Edomfo awo ntoatoaso ne wɔn ahene*

35 Esau mma ne: Elifas, Reuel ne
Yeus ne Yalam ne Kora. 36 Elifas
mma ne: Teman ne Omar, Sefi ne
Gatam, Kenas ne Timna ne Amalek.
37 Reuel mma ne: Nahat, Serah, Sama
ne Misa.
38 Na Seir mma ne: Lotan ne Sobal
ne Sibon ne Ana ne Dison ne Eser ne
Disan. 39 Na Lotan mma ne: Hori ne
Homam. Na Timna ne Lotan nuabea.
40 Sobal mma ne: Alian ne Manahat
ne Ebal, Sefi ne Onam. Na Sibon
mma ne: Aya ne Ana. 41 Ana mma
ne: Dison. Na Dison mma ne Hamran
ne Esban ne Yitran ne Keran. 42 Eser
mma ne: Bilhan ne Saawan ne Yaakan.
Dison mma ne: Us ne Aran.
43 Na eyinom ne ahene a wodii
Edom asase so ansa na obi dii Israelfo
so hene: Beor ba Bela, na ne kurow din
de Dinhaba. 44 Na Bela wui, na
Serah ba Yobab a ofi Bosra bedii
n'ade. 45 Na Yobab wui, na Husam
a ofi Teman asase so bedii n'ade.
46 Na Husam wui, na Bedad ba Hadad
a okum Midian, Moab petee mu no
bedii n'ade. Na ne kurow din de Awit.
47 Na Hadad wui, na Samla a ofi
Masreka bedii n'ade. 48 Na Samla
wui, na Saul a ofi Rehobot a ɛda asu
ho bedii n'ade. 49 Na Saul wui, na
Akbor ba Baal-Hanan bedii n'ade.
50 Na Baal-Hanan wui, na Hadad
bedii n'ade. Na ne kurow din de
Pai, na ne yere din de Mehetabel,
Me-Sahab babea Matred ba. 51 Na
Hadad wui.
Na Edom atitiriw ni: otitiriw Timna,
otitiriw Alia, otitiriw Yetet, 52 oti-
tiriw Oholibama, otitiriw Ela, otitiriw
Pinon, 53 otitiriw Kenas, otitiriw
Teman, otitiriw Mibsar, 54 otitiriw
Magdiel, otitiriw Iram. Eyinom ne
Edom atitiriw.

## Ti 2

*Yakob ne Yuda mma*

Eyinom ne Israel mma: Ruben,
Simeon, Lewi ne Yuda, Isakar ne
Sebulon, 2 Dan, Yosef ne Benyamin,
Naftali, Gad ne Aser.
3 Yuda mma ne: Er ne Onan ne Sela.
Baasa yi na Kanaanni Sua babea wo
maa no. Na Yuda abakan Er yɛ
Awurade anim ɔbɔne, na okum no.
4 Na n'ase Tamar woo Peres ne Serah
maa no. Yuda mma nyinaa si baanum.
5 Peres mma ne: Hesron ne Hamul.
6 Na Serah mma ne: Simri ne Etan ne
Heman ne Kalkol ne Dara, wɔn nyinaa
si baanum. 7 Na Karmi mma ne:
Israel hawfo Akar a ɔfomee ahyirade
mu no. 8 Na Etan mma ne: Asaria.
9 Na Hesron mma a wɔwoo wɔn maa
no ne Yerahmeel ne Ram ne Kelubai.
10 Na Ram woo Aminadab, na Amina-
dab woo Nahson, Yuda mma bapɔmma
no, 11 na Nahson woo Salma, na
Salma woo Boas, 12 na Boas woo
Obed, na Obed woo Yisai. 13 Na
Yisai woo n'abakan Eliab ne Abinadab
a otia abien ne Sima a ɔto so abiɛsa,
14 Netanel to so anan, Radai to so
anum, 15 Osem to so asia, Dawid to
so ason; 16 na wɔn nuabeanom ne
Seruia ne Abigail; na Seruia mma ne:
Abisai ne Yoab ne Asa-El; wosi baasa.
17 Na Abigail woo Amasa, na Amasa
n'agya ne Ismaelni Yeter.
18 Na Hesron ba Kaleb ne ne yere

24 1 Be 1, 17; Gen 11, 10–26. 28 Gen 21, 3; 16, 15. 29 Gen 25, 13–16.
32 Gen 25, 1–3. 34 Gen 25, 19–26. 35 Gen 36, 10–19. 38 Gen 36, 20–30.
43 Gen 36, 31–43. — 1–55 1 Be 4. 1 Gen 35, 22–26. 3 Gen 38, 1–7.
4 Gen 38, 29–30. 5 Gen 46, 12. 7 Yos 7. 9 Rut 4, 19–22; Mat 1, 3; 1 Be 2,
18, 42. 13 1 Sa 16, 6–10. 15 1 Sa 17, 12. 16 2 Sa 2, 18. 17 2 Sa 17, 25.
18 1 Be 2, 9, 42.

Asuba ne Yeriot woe; na ne mma ni:
Yeser ne Sobab ne Ardon. 19 Na
Asuba wui, na Kaleb faa Efrat waree,
na ɔwoo Hur maa no. 20 Na Hur woo
Uri, na Uri woo Besalel.

21 Na akyiri no Hesron kɔɔ Makir a
ɔyɛ Gilead n'agya babea ho, na ɔwaree
no, nso na wadi mfirihyia aduosia, na
ɔwoo Segub maa no, 22 na Segub
woo Yair, ɔno na Gilead asase so
nkurow aduonu abiɛsa yɛɛ ne dea.
23 Na Gesur ne Aram gyee Yair atrae
no fii wɔn nsam, Kenat ne ɛho nkurowa,
ɛyɛ nkurow aduosia. Eyinom nyinaa
yɛ Gilead n'agya Makir mma. 24 Na
Hesron wui wɔ Kaleb-Efrata akyi no,
Hesron yere Abia woo Ashur a ɔyɛ
Tekoa n'agya maa no.

25 Na Hesron abakan Yerahmeel
mma ne: abakan Ram ne Buna ne Oren
ne Osem ne Ahia. 26 Na Yerahmeel
wɔ ɔyere foforo bi a ne din de Atara,
ɔne Onam ne nã. 27 Na Yerahmeel
abakan Ram mma ne: Maas ne Yamin
ne Eker. 28 Na Onam mma ne Samai
ne Yada. Na Samai mma ne: Nadab
ne Abisur. 29 Na Abisur yere din de
Abihail, na ɔwoo Ahban ne Molid maa
no. 30 Na Nadab mma ne: Seled ne
Apaim, na Seled wui a wannyaw mma.
31 Na Apaim mma ne: Yisi. Na Yisi
mma ne: Sesan. Na Sesan mma ne:
Ahlai. 32 Na Samai ne nua Yada mma
ne: Yeter ne Yonatan. Na Yeter wui
a wannyaw mma. 33 Na Yonatan
mma ne: Pelet ne Sasa. Eyinom ne
Yerahmeel mma. 34 Na Sesan nni
mma gye mmabea. Na Sesan wɔ akoa
Misrini bi a ne din de Yarha. 35 Na
Sesan de ne babea maa n'akoa Yarha
aware, na ɔwoo Atai maa no. 36 Na
Atai woo Natan, na Natan woo Sabad.
37 Na Sabad woo Eflal, na Eflal woo
Obed, 38 na Obed woo Yehu, na
Yehu woo Asaria, 39 na Asaria woo
Heles, na Heles woo Elasa, 40 na
Elasa woo Sisemai, na Sisemai woo
Salum, 41 na Salum woo Yekamia,
na Yekamia woo Elisama.

42 Na Yerahmeel ne nua Kaleb mma
ne: n'abakan Mesa a ɔne Sif agya, ne
Hebron agya Maresa mma. 43 Na
Hebron mma ne: Kora ne Tapua ne
Rekem ne Sema. 44 Na Sema woo
Raham, Yorkeam n'agya. Na Rekem
woo Samai. 45 Na Samai ba ne:
Maon; na Maon yɛ Bet-Sur n'agya.
46 Na Kaleb yefam Efa woo Haran ne
Mosa ne Gases. Na Haran woo Gases.
47 Na Yahdai mma ne: Regem ne
Yotam ne Gesan ne Pelet ne Efa ne
Saaf. 48 Na Kaleb yefam Maaka woo
Seber ne Tirhana, 49 na ɔwoo Saaf
a ɔyɛ Madmana n'agya, Sewa a ɔyɛ
Makbena n'agya, ne Giba n'agya. Na
Kaleb babea ne Aksa. 50 Eyinom ne
Kaleb mma.

Efrata abakan Hur mma ne: Sobal,
a ɔyɛ Kiriat-Yearim n'agya, 51 Salma
a ɔyɛ Bet-Lehem n'agya, Haref a ɔyɛ
Bet-Gader n'agya. 52 Na Sobal a ɔyɛ
Kiriat-Yearim n'agya wɔ mma: wɔne
Haroe ne Menuhotfo fã. 53 Na Kiriat-
Yearim mmusua ne Yitrifo ne Putifo
ne Sumatifo ne Misraifo de no, eyinom
mu na Sorafo ne Estaolfo fi. 54 Salma
mma ne: Bet-Lehem ne Netofafo,
Atrot-Bet-Yoab ne Manahatfo fã, ne
Sorifo no; 55 ne kyerɛwfo mmusua a
wɔteYabesno:Tirafo, Simeafo, Sukafo;
wɔne Kinifo a wɔyɛ Hamat a ɔyɛ
Rekab fi agya no asefo.

## Ti 3

*Dawid fi awo ntoatoaso*

Na eyinom ne Dawid mma a wɔwoo
wɔn maa no Hebron: n'abakan Amnon
ne Yesreelni Ahinoam ba. Nea otia
abien ne Daniel a ɔyɛ Karmelni Abigail
de. 2 Nea ɔto so abiɛsa ne Absalom
a ɔyɛ Gesur hene Talmai babea Maaka
ba. Nea ɔto so anan ne Adonia a ɔyɛ
Hagit ba. 3 Nea ɔto so anum ne
Sefatia a ɔyɛ Abital ba. Nea ɔto so
asia ne Yitream a ɔyɛ ne yere Egla ba.
4 Hebron na wɔwoo baasia maa no,
na odii hɔ hene mfe ason ne asram asia
na odii mfe aduasa abiɛsa Yerusalem.
5 Na eyinom na wɔwoo wɔn maa no
Yerusalem: Sima ne Sobab ne Natan
ne Salomo, baanan yi yɛ Amiel ba-
bea Bat-Sua de, 6 ne Yibhar ne
Elisama ne Elifelet 7 ne Noga ne
Nefeg ne Yafia, 8 ne Elisama ne
Eliada ne Elifelet, wɔyɛ baakron,
9 wɔn nyinaa Dawid mma, ɛsono
yefamnom mma. Na Tamar yɛ wɔn
nuabea.

---

19 1 Be 2, 50. 20 Ex 31, 2. 22 Ate 10, 3. 23 1 Ah 4, 13.
24 1 Be 4, 5. 25 1 Be 2, 9. 42 1 Be 2, 18. 49 Yos 15, 16; Ate 1, 12.
50 1 Be 2, 19. 53 1 Be 4, 2. 54 1 Be 9, 16. 55 Ate 1, 16; Yer 35. —
1 2 Sa 3, 2–5. 5 1 Be 14, 4–7; 2 Sa 5, 14–16. 9 2 Sa 13, 1.

10 Na Salomo ba ne Rehabeam, ne
ba ne Abia, ne ba Asa, ne ba Yosafat,
11 ne ba Yoram, ne ba Ahasia, ne ba
Yoas, 12 ne ba Amasia, ne ba Asaria,
ne ba Yotam, 13 ne ba Ahas, ne ba
Hesekia, ne ba Manase, 14 ne ba
Amon, ne ba Yosia. 15 Na Yosia mma
ne: n'abakan Yohanan. Yoiakim
tĩa abien, Sedekia to so abiɛsa, Salum
to so anan. 16 Na Yoiakim mma ne:
Ne ba Yekonia, ne ba Sedekia. 17 Na
Yekonia mma ne: Asir, ne ba Sealtiel,
18 ne Malkiram, ne Pedaia, ne Senasar,
Yekamia, Hosama, ne Nedabia.
19 Na Pedaia mma ne: Serubabel ne
Simei. Na Serubabel mma ne: Mesu-
lam ne Hanania ne wɔn nuabea
Selomit; 20 ne Hasuba, ne Ohel, ne
Berekia ne Hasadia, Yusab-Hesed,
wɔyɛ baanum. 21 Na Hanania mma
ne: Pelatia ne Yesaia; Refaia mma,
Arnan mma, Obadia mma, Sekania
mma. 22 Na Sekania mma ne:
Semaia. Na Semaia mma ne: Hatus
ne Yigal ne Baria ne Nearia ne Safat,
wɔyɛ baasia. 23 Na Nearia mma ne:
Elioenai ne Hiskia ne Asrikam, wɔyɛ
baasa. 24 Na Elioenai mma ne: Hoda-
wia ne Eliasib ne Pelaia ne Akub ne
Yohanan ne Delaia ne Anani, wɔyɛ
baason.

## Ti 4

*Yuda asefo*

Yuda mma ne: Peres, Hesron ne
Karmi ne Hur ne Sobal. 2 Na Sobal
ba Reaia woo Yahat, na Yahat woo
Ahumai ne Lahad, eyinom ne Sorafo
mmusua. 3 Na eyinom ne Etam agya
de: Yesreel ne Yisma ne Yidbas, na
wɔn nua din de Haslelponi; 4 ne
Penuel a ɔyɛ Gedor n'agya ne Eser a
ɔyɛ Husa n'agya, eyinom ne Bet-Lehem
agya Efrata abakan Hur mma. 5 Na
Ashur a ɔyɛ Tekoa n'agya wɔ yerenom
baanu, Hela ne Naara. 6 Na Naara
woo Ahusam ne Hefer ne Temeni ne
Ahastari maa no; eyinom ne Naara
mma. 7 Na Hela mma ne: Seret,
Yesohar ne Etnan. 8 Na Kos woo
Anub ne Sobeba ne Aharhel Harum
ba mmusua. 9 Na Yabes nyaa anuo-
nyam sen ne nuanom; na ne na too
no din Yabes sɛ: Mede yaw na ɛwoo no.
10 Na Yabes frɛɛ Israel Nyankopɔn
sɛ: Oo, sɛ anka wubehyira me na
woatrɛw me hye mu na wo nsa adi
m'akyi na woamma bɔne bi ammɛyɛ
me na ɛyaw bi ammɛka me ɛ! Na
Onyankopɔn maa nea ɔsrɛe no bae.
11 Na Kelub, Suha ne nua, woo Mehir
a ɔne Eston agya. 12 Na Eston woo
Bet-Rafa ne Pasea ne Tehina, Ir-
Nahas agya; eyinom ne Reka nkurɔfo.
13 Na Kenas mma ne: Otniel ne
Seraia; na Otniel mma ne: Hatat.
14 Na Meonotai woo Ofra. Na Seraia
woo Yoab, Ge-Harasim [ase ne:
Adwumfo bon] agya, efisɛ wɔyɛ
adwumfo. 15 Na Yefune ba Kaleb
mma ne: Iru, Ela ne Naam; na Ela
mma ne: Kenas. 16 Na Yehalelel
mma ne: Sif ne Sifa, Tiria ne Asarel.
17 Na Esra mma ne: Yeter ne Mered
ne Efer ne Yalon; na ɔwoo Miriam ne
Samai ne Yisba a ɔyɛ Estemoa n'agya.
18 Na ne yere a ɔyɛ Yudani woo Yered
a ɔyɛ Gedor n'agya, ne Heber a ɔyɛ
Soko n'agya, ne Yekutiel a ɔyɛ Sanoa
n'agya; na eyinom ne Farao babea
Bitia a Mered waree no no mma.
19 Na Hodia yere a ɔyɛ Naham ne
nuabea mma ne: Garmini Keila n'agya
ne Maakani Estemoa n'agya. 20 Na
Simon mma ne: Amnon ne Rina, Ben-
Hanan ne Tilon. Na Yisi mma ne:
Sohet ne Ben-Sohet. 21 Yuda ba Sela
mma ni: Er a ɔyɛ Leka n'agya, ne Lada
a ɔyɛ Maresa n'agya, ne Bet-Asbea
nwera ho adwumayɛfo fi mmusua no,
22 ne Yokim ne Koseba mmarima ne
Yoas ne Saraf a wɔyɛ ofiwuranom,
Moab ne Yasubi-Lehem. (Nso nsɛm
no yɛ adedaw.) 23 Wɔn ne nku-
kunwemfo ne wɔn a wɔte Netaim ne
Gedera wɔ ɔhene nkyɛn, n'adwuma
mu hɔ na wɔte.

*Simeon asefo*

24 Simeon mma ne: Nemuel ne
Yamin, Yarib, Serah ne Saul; 25 ne
ba Salum, ne ba Mibsam, ne ba Misma.
26 Na Misma mma ne: Ne ba Hamuel,
ne ba Sakur, ne ba Simei. 27 Na
Simei wɔ mmabarima dunsia ne mma-
bea baasia; nso ne nuanom annya mma
bebree, na wɔn abusua nyinaa ase
amfɛe sɛ Yuda mma. 28 Na wɔtraa
Beer-Seba ne Molada ne Hasar-Sual,

**10** Mat 1, 7–12. **17** 2 Be 36, 10. **19** Esra 3, 2, 8. — **1** 1 Be 2, 4–5, 7, 19, 50.
**2** 1 Be 2, 53. **4** 1 Be 2, 19, 50. **10** Gen 28, 20. **13** Yos 15, 17; Ate 1, 13.
**15** Num 13, 6; 14, 6. **21** 1 Be 2, 3. **24** Gen 46, 10. **28** Yos 19, 2–8.

29 ne Bilha ne Esem ne Tolad, 30 ne
Betuel ne Horma ne Siklag, 31 ne
Bet-Markabot ne Hasar-Susim ne Bet-
Biri ne Saaraim. Eyinom ne wɔn
nkurow beduu Dawid ahenni so.
32 Na wɔn nkuraa ne Etam ne Ain,
Rimon ne Token ne Asan: nkurow
anum; 33 ne wɔn nkuraa a ɛwowɔ
nkurow yi ho nyinaa de kosii Baal.
Eyi ne wɔn trabea horow ne wɔn
mmusua nkanee.
34 Na Mesobab ne Yamlek ne
Amasia ba Yosa, 35 ne Yoel ne Asiel
ba Seraia ba Yosibia ba Yehu, 36 ne
Elioenai ne Yaakoba ne Yesohaia ne
Asaia ne Adiel ne Yesimiel ne Benaia,
37 ne Semaia ba, Simri ba, Yedaia ba,
Alon ba, Sifi ba Sisa, 38 eyinom a
wɔabobɔ wɔn din yi yɛ wɔn mmusua mu
mmapɔmma, na wɔn mpanyimfi trɛwee
pii pa. 39 Na wosiim kɔɔ nea wɔnam
kɔ Gedor, obon no apuei fam sɛ
wɔkɔhwehwɛ adidibea ama wɔn nguan.
40 Na wohuu adidibea frɔmfrɔm a eye,
na asase no mu trɛw haharaa, na ɛso
dwo komm; na wɔn a wɔtete hɔ kan
no fi Ham. 41 Ɛnna eyinom a wɔabobɔ
wɔn din no kɔe, Yuda hene Hesekia
bere so, kɔbobɔɔ Maonfo a wohuu wɔn
wɔ hɔ no ne wɔn ntamadan, na wɔsɛee
wɔn pasaa de besii nnɛ, na wɔtratraa
wɔn afã hɔ, efisɛ adidibea wɔ hɔ ma
wɔn nguan. 42 Na Simeon mma no
ara mu mmarima ahannum fii wɔn mu
siim kɔɔ Seir bepɔw so, na Pelatia ne
Nearia ne Refaia ne Usiel a wɔyɛ Yisi
mma di wɔn ti. 43 Na wokokunkum
Amalek aguanfo no nkae, na wɔtraa hɔ
de besii nnɛ.

## Ti 5

*Ruben asefo*

Na Israel abakan Ruben mma, na
ɔno ne abakan de, nanso sɛ oguu n'agya
nnae ho fĩ nti, wɔde n'abakanyɛ maa
Israel ba Yosef mma no, enti wɔa-
nkyerɛw wɔn abakanyɛ no, anato mu.
2 Na Yuda ho yɛ den ne nuanom mu,
na ɔbapɔmma fii no mu, nanso abakanyɛ
no dan Yosef de. 3 Ruben, Israel aba-
kan no mma ne: Hanok ne Palu, Hesron
ne Karmi. 4 Yoel mma ne: Ne ba
Semaia, ne ba Gog, ne ba Simei, 5 ne
ba Mika, ne ba Reaia, ne ba Baal, 6 ne
ba Beera a Asiria hene Tilegat-Pil-
neeser tuu no kɔe no; ɔno ne Rubenfo
bapɔmma. 7 Na ne nuanom, sɛ wɔn
mmusua te wɔn awo horow so anato mu
ne: Otitiriw Yeiel ne Sakaria, 8 ne
Yoel ba Sema ba Asas ba Bela a ɔtraa
Aroer de kosii Nebo ne Baal-Meon ho.
9 Na apuei fam nso ɔtrae de kosii sare
a efi asubɔnten Eufrate ho no ano; na
wɔn mmoakuw dɔɔso Gilead asase so.
10 Na Saul bere so no, wɔne Hagarfo
dii ako, na wɔtotɔe wɔn nsa ano, na
wɔtratraa wɔn ntamadan mu Gilead
apuei fam nyinaa.

*Gad asefo.—Hagarfo*

11 Na Gad mma traa wɔn ntentenso,
Basan asase so de koduu Salka.
12 Yoel di ti, na Safam di hɔ, ne Yanai
ne Safat wɔ Basan. 13 Na wɔn
nuanom sɛ wɔn mpanyimfi te ne:
Mikael ne Mesulam ne Seba ne Yorai
ne Yakan ne Sia ne Eber, wɔyɛ baason.
14 Eyinom ne Bus ba Yahdo ba Yesisai
ba Mikael ba Gilead ba Yaroa ba Huri
ba Abihail mma; 15 Guni ba Abdiel
ba Ahi di wɔn mpanyimfi so ti. 16 Na
wɔtraa Gilead a ɛwɔ Basan ne ɛso
nkurowa mu ne Saron nkuraa nyinaa
mu, nea wɔn hye kɔsõe. 17 Wɔkyerɛw
wɔn nyinaa anato Yuda hene Yotam
bere so ne Israel hene Yerobeam bere
so.
18 Ruben mma ne Gadfo ne Manase
abusuakuw fã no, nnipa a wotumi mu
mmarima a wokura akyɛm ne nkrante
na wokuntun ta na wɔasua akõdi no
si nnipa peduanan anan ne ahanson
aduosia a wotumi kɔ ɔsa. 19 Na wɔne
Hagarfo ne Yetur ne Nafis ne Nodab
dii ako, 20 na wonyaa ɔboa ne wɔn
koe, na wɔde Hagarfo ne wɔn a wɔka
wɔn ho no nyinaa hyɛɛ wɔn nsa, efisɛ
wɔteɛɛm frɛɛ Onyankopɔn ɔko no mu,
na otiee wɔn, sɛ wɔn ani da no so nti.
21 Na wɔfaa wɔn mmoakuw kɔe: wɔn
yoma mpemnum ne nguan pehanu
aduonum ne mfurum mpennu, ne nnipa
ɔpeha, nnommum. 22 Na apirafo pii
totɔe, na Onyankopɔn nkyɛn na
ɛdɔm no fi bae. Na wɔtratraa wɔn afã
hɔ de kosii otukɔ no mu.

*Manase abusuakuw fã*

23 Na Manase abusuakuw fã no mma
traa asase no so fii Basan de kosii

40 Ate 18, 7. 41 2 Ah 18, 1. 43 1 Sa 15, 3, 8. — 1 Gen 35, 22; 49, 4.
2 Gen 49, 8, 10, 22; Deut 33, 7, 13–17. 3 Ex 6, 14. 6 1 Be 5, 26.
17 2 Ah 15, 32; 14, 23. 23 Deut 3, 9.

Baal-Hermon ne Senir ne Hermon
bepɔw ho; wɔdɔɔso. 24 Na eyinom
ne wɔn mpanyimfi atitiriw: Efer ne
Yisi ne Eliel ne Asriel ne Yeremia ne
Hodawia ne Yahdiel, nnɔmmarima a
wotumi, nnipa a wɔwɔ din, wɔn
mpanyimfi so atitiriw.
25 Nanso wɔfom wɔn agyanom Nya-
nkopɔn, na wokodii asase no so aman a
Onyankopɔn sɛee wɔn, wɔn anim, no
anyame akyi aguamammɔ so; 26 ɛnna
Israel Nyankopɔn hwanyan Asiria
hene Pul ne Asiria hene Tilgat-
Pilneser honhom, na otuu Rubenfo
ne Gadfo ne Manase abusuakuw fã no
de wɔn koduaa Hala ne Habor ne
Harsa ne asubɔnten Gosan ho de besi
nnɛ.

## Ti 6

*Asɔfo mpanyin no awo ntoatoaso*

Lewi mma ne: Gersom, Kehat ne
Merari. 2 Na Kehat mma ne: Amram,
Yishar ne Hebron ne Usiel. 3 Na
Amram mma ne: Aaron ne Mose ne
Miriam. Na Aaron mma ne: Nadab
ne Abihu, Eleasar ne Itamar. 4
Eleasar woo Pinehas, Pinehas woo
Abisua, 5 na Abisua woo Buki, na
Buki woo Usi, 6 na Usi woo Serahia,
na Serahia woo Meraiot, 7 Meraiot
woo Amaria, na Amaria woo Ahitub,
8 na Ahitub woo Sadok, na Sadok woo
Ahimaas, 9 na Ahimaas woo Asaria,
na Asaria woo Yohanan, 10 na Yoha-
nan woo Asaria. Ɔno na odii sɔfo
asɔredan a Salomo sii Yerusalem no
mu. 11 Na Asaria woo Amaria, na
Amaria woo Ahitub, 12 na Ahitub
woo Sadok, na Sadok woo Salum,
13 na Salum woo Hilkia, na Hilkia woo
Asaria, 14 na Asaria woo Seraia, na
Seraia woo Yosadak; 15 na Yo-
sadak de, Awurade maa Nebukadnesar
betuu Yuda ne Yerusalem kɔe no,
ɔkɔe bi.

*Lewi asefo*

16 Lewi mma: Gersom, Kehat ne
Merari. 17 Na eyinom ne Gersom
mma din: Libni ne Simei. 18 Na Kehat
mma ne: Amram, Yishar ne Hebron ne
Usiel. 19 Merari mma ne: Mahli ne
Musi. Na eyinom ne Lewifo mmusua,
sɛ wɔn agyanom te no: 20 Gersom de:
Ne ba Libni, ne ba Yahat, ne ba Sima,
21 ne ba Yoa, ne ba Ido, ne ba Serah,
ne ba Yeatrai. 22 Kehat mma ne: Ne
ba Aminadab, ne ba Korah, ne ba Asir,
23 ne ba Elkana ne ne ba Ebiasaf ne
ne ba Asir, 24 ne ba Tahat, ne ba
Uriel, ne ba Usia ne ne ba Saul.
25 Na Elkana mma ne: Amasai ne
Ahimot, 26 ne ba Elkana, ne ba
Elkana-Sofai, ne ne ba Nahat, 27 ne
ba Eliab, ne ba Yeroham, ne ba Elkana.
28 Na Samuel mma ne: abakan Wasni,
ne Abia. 29 Merari mma ne: Mahli,
ne ba Libni, ne ba Simei, ne ba Usa,
30 ne ba Sima, ne ba Hagia, ne ba
Asaia.

*Nnwontofo Heman, Asaf ne Etan*

31 Na eyinom ne wɔn a Dawid de
sisii Awurade fi dwom so, fi bere a
adaka no nyaa ahomee no, 32 na
wɔde dwonto somee ahyiae nta-
madan no trabea no anim de kosii
sɛ Salomo sii Awurade fi no Yerusalem,
na wogyinagyinaa wɔn afã wɔn som
no mu. 33 Na eyinom ne wɔn a
wogyinaa hɔ ne wɔn mma no: Kehat
mma no mu: odwontofo Heman, Yoel
ba, Samuel ba, 34 Elkana ba, Yero-
ham ba, Eliel ba, Toa ba, 35 Suf ba,
Elkana ba, Mahat ba, Amasai ba,
36 Elkana ba, Yoel ba, Asaria ba,
Sefania ba, 37 Tahat ba, Asir ba,
Ebiasaf ba, Kora ba, 38 Yishar ba,
Kehat ba, Lewi ba, Israel ba, 39 ne
ne nua Asaf a ogyina ne nifa so, Asaf,
Berekia ba, Simea ba, 40 Mikael ba,
Baaseia ba, Malkia ba, 41 Etni ba,
Serah ba, Adaia ba, 42 Etan ba,
Simma ba, Simei ba, 43 Yahat ba,
Gersom ba, Lewi ba 44 ne wɔn
nuanom Merari mma a wogyinagyina
benkum so: Etan, Kisi ba, Abdi ba,
Maluk ba, 45 Hasabia ba, Amasia ba,
Hilkia ba, 46 Amsi ba, Bani ba,
Samer ba, 47 Mahli ba, Musi ba,
Merari ba, Lewi ba.

*Asɔrefi som ho nhyehyɛe*

48 Na wɔn nuanom, Lewifo no, wɔde
wɔn maa Onyankopɔn fi trabea no som
nyinaa. 49 Na Aaron ne ne mma ne

---

26 2 Ah 15, 19, 29. — 1 1 Be 6, 16, 18. 3 Ex 6, 20, 23, 25; 1 Be 6, 50–53.
8 2 Sa 8, 17; 15, 27, 36. 13 2 Ah 22, 4. 14 2 Ah 25, 18; Esra 7, 1; Neh 12, 26.
15 2 Ah 25, 21. 16 1 Be 6, 1; Ex 6, 16–19. 22 Ex 6, 24. 27 1 Sa 1, 1.
28 1 Sa 8, 2. 33 1 Be 15, 17. 39 1 Be 15, 17. 44 1 Be 15, 17.
49 Ex 28, 1; Lev 16.

wɔn a wɔhyew afɔre ɔhyew afɔremuka
ne aduhuamhyew muka no so, wɔyɛ
kronkronbea adwuma no nyinaa, na
wɔpata ma Israel sɛ Onyankopɔn akoa
Mose hyɛe no ara. 50 Na eyinom ne
Aaron mma: ne ba Eleasar, ne ba
Pinehas, ne ba Abisua, 51 ne ba
Buki, ne ba Usi, ne ba Serahia, 52 ne
ba Meraiot, ne ba Amaria, ne ba
Ahitub, 53 ne ba Sadok, ne ba
Ahimaas.

*Lewifo nkurow*

54 Na eyinom ne wɔn trabea horow
sɛ wɔn nkurow a afasu atwa ho ahyia
no te, wɔn ahye mu: Aaron mma,
Kehatfo abusua no nyaa wɔn ntonto
kyɛfa: 55 na wɔmaa wɔn Hebron,
Yuda asase so, ne ɛho mfikyisase a etwa
ho hyia; 56 na kurow no ho mfuw
ne ɛho nkuraa no de, wɔde maa Yefune
ba Kaleb. 57 Na wɔmaa Aaron mma
Yuda nkurow: guankɔbea kurow
Hebron, ne Libna ne ɛho mfikyisase, ne
Yatir ne Estemoa ne ɛho asase,
58 ne Hilen ne ɛho asase, Debir ne ɛho
asase, 59 ne Asan ne ɛho asase, ne
Bet-Semes ne ɛho asase. 60 Na
Benyamin abusuakuw mu nso: Geba
ne ɛho mfikyisase, ne Alemet ne ɛho
asase, ne Anatot ne ɛho asase. Wɔn
nkurow nyinaa si dumiɛnsa, wɔn
mmusua no mu.

61 Na Kehat mma nkae no, abusua-
kuw no abusua mu no, wɔde ntonto maa
wɔn nkurow du fi Manase abusuakuw
fã no mu. 62 Na Gersom mma, sɛ wɔn
mmusua te no, wɔde Isakar abusuakuw
ne Aser abusuakuw ne Naftali abusua-
kuw ne Manase abusuakuw a ɛwɔ
Basan no mu nkurow dumiɛnsa maa
wɔn. 63 Merari mma, sɛ wɔn mmusua
te no, wɔde ntonto yii Ruben abusua-
kuw ne Gad abusuakuw ne Sebulon
abusuakuw mu nkurow dumien maa
wɔn. 64 Na Israelfo no de nkurow
no ne ɛho mfikyisase momaa Lewifo
no, 65 na wɔde ntonto yiyii Yuda
mma abusuakuw ne Simeon mma
abusuakuw ne Benyamin mma abusua-
kuw mu nkurow a wɔabobɔ din yi.

66 Na Kehat mma mmusua no bi nyaa
wɔn kyɛfa mu nkurow wɔ Efraim abu-
suakuw mu, 67 na wɔmaa wɔn nkurow:
guankɔbea kurow Sekem ne ɛho mfikyi-
sase, Efraim bepɔw so, ne Geser ne ɛho
asase, 68 ne Yokmeam ne ɛho asase,
ne Bet-Horon ne ɛho asase, 69 ne
Ayalon ne ɛho asase, ne Gat-Rimon ne
ɛho asase; 70 ne Manase abusuakuw
fã no mu: Aner ne ɛho mfikyisase, ne
Bileam ne ɛho asase, wɔde maa Kehat
mma a wɔkae no abusua.

71 Na wɔde Golan a ɛwɔ Basan ne
ɛho mfikyisase ne Astarot ne ɛho asase
a ɛwɔ Manase abusuakuw fã no abusua
mu no maa Gersom mma; 72 ne
Isakar abusuakuw mu: Kedes ne ɛho
mfikyisase, Daberat ne ɛho asase;
73 ne Ramot ne ɛho asase ne Anem ne
ɛho asase, 74 ne Aser abusuakuw
mu: Masal ne ɛho mfikyisase, ne Abdon
ne ɛho asase, 75 ne Hukok ne ɛho
asase, ne Rehob ne ɛho asase; 76 ne
Naftali abusuakuw mu: Kedes a ɛwɔ
Galilea ne ɛho mfikyisase, ne Hamon
ne ɛho asase, ne Kiriataim ne ɛho asase.
77 Na wɔde Rimono ne ɛho mfikyisase
ne Tabor ne ɛho asase a ɛwɔ Sebulon
abusuakuw mu no maa Merari mma
nkae; 78 ne Yordan-Yeriko agya nso,
Yordan apuei fam: Ruben abusuakuw
mu: Beser wɔ sare so ne ɛho mfikyisase,
ne Yahsa ne ɛho asase, 79 ne
Kedemot ne ɛho asase, ne Mefaat ne
ɛho asase; 80 ne Gad abusuakuw
mu: Ramot a ɛwɔ Gilead ne ɛho
mfikyisase, ne Mahanaim ne ɛho asase,
81 ne Hesbon ne ɛho asase, ne Yaser
ne ɛho mfikyisase.

## Ti 7

*Yakob mma a wɔaka no asefo*

Na Isakar mma ne: Tola ne Pua,
Yasub ne Simron, wɔyɛ baanan.
2 Na Tola mma ne: Usi ne Refaia ne
Yeriel ne Yahmai ne Yibsam ne
Samuel, wɔn na wɔyɛ Tola mpanyimfo
atitiriw, mmarima a wotumi, wɔn awo
ntoatoaso mu. Dawid bere so na wɔn
dodow si ɔpeduonu abien ne ahansia.
3 Na Usi mma ne: Yisrahia; na
Yisrahia mma ne: Mikael ne Obadia
ne Yoel, Yisia, wɔn baanum nyinaa yɛ
atitiriw. 4 Na wɔn a wɔka wɔn ho,
sɛ wɔn awo ntoatoaso ne wɔn mpanyimfo
te no, yɛ mmarima akofofo pedu-
asa asia; efisɛ wɔwɔ yerenom ne
mma pii. 5 Na wɔn nuanom a wofi

50 1 Be 6, 3–8. 54–81 Yos 21. 61 1 Be 6, 66–70. 62 1 Be 6, 71–76.
63 1 Be 6, 77–81. 65 1 Be 6, 55–60. — 1 Gen 46, 13; Num 26, 23–24.

Isakar mmusua nyinaa mu no nyinaa
si mmarima akofofo peduɔwɔtwe ason
a wɔkan wɔn sɛ wɔn awo ntoatoaso
te no.
6 Benyamin de: Bela ne Beker ne
Yediael, wɔyɛ baasa. 7 Na Bela mma
ne: Esbon ne Usi ne Usiel ne Yerimot
ne Iri, wɔyɛ baanum, wɔn mpanyimfi
so atitiriw, mmarima akofofo. Wɔn
nkanee si ɔpeduonu abien ne aduasa
anan. 8 Na Beker mma ne: Semira
ne Yoas ne Elieser ne Elioenai ne
Omri ne Yeremot ne Abia ne Anatot
ne Alamet. Eyinom nyinaa yɛ Beker
mma. 9 Na wɔn nkanee, sɛ wɔn
mmusua ne wɔn mpanyimfi atitiriw te,
si mmarima a wotumi ɔpeduonu ne
ahanu. 10 Na Yediael mma ne:
Bilhan. Na Bilhan mma ne: Yeus ne
Benyamin ne Ehud ne Kenaana ne
Setan ne Tarsis ne Ahisahar. 11
Eyinom nyinaa yɛ Yediael mma, sɛ
wɔn agyanom atitiriw te, mmarima
akofofo pedunson ne ahanu, nnipa a
wotumi kɔ ɔsa. 12 Na Supim ne
Hupim yɛ Ir mma. Husim yɛ Aher ba.
13 Naftali mma ne: Yahsiel ne Guni
ne Yeser ne Salum, Bilha mma.
14 Manase mma ne: Asriel a ne yere
woo no, na ne yefam Aramni woo
Makir a ɔyɛ Gilead n'agya; na Makir
waree Hupim ne Supim nuabea a ne
din de Maaka. 15 Na ne babarima a
otia abien din de Selofehad; na Selofe-
had nyaa mmabea [nko]. 16 Na Makir
yere Maaka woo babarima a ɔtoo no din
Peres, na ne nua din de Seres. Na ne
mma ne: Ulam ne Rakem; 17 na Ulam
mma ne: Bedan. Eyinom ne Manase
ba Makir ba Gilead mma. 18 Na ne
nuabea Moleket woo Is-Dod ne Abieser
ne Mahla. 19 Na Semida mma ne:
Ahian ne Sekem ne Likhi ne Aniam.
20 Na Efraim mma ne: Sutela ne
Bered, ne ba, ne Tahat, ne ba, ne
Elada, ne ba, ne Tahat, ne ba, 21 ne
Sabad, ne ba, ne Sutela, ne ba, ne Eser
ne Elad. Na Gat mmarima a wɔwoo
wɔn asase no so no kum wɔn, efisɛ
wosian kɔe sɛ wɔkɔfa wɔn mmoakuw
akɔ. 22 Na wɔn agya Efraim gyam
wɔn nna pii, na ne nuanom bae bɛkye-
kyee ne werɛ. 23 Na ɔkɔɔ ne yere ho,
na onyinsɛnee, na ɔwoo ɔbabarima, na
ɔtoo no din Beria, efisɛ adebɔne na
ɛbaa ne fi. 24 Na ne babea ne Seera
a ɔkyekyee anafo ne atifi Bet-Horon
ne Usen-Seera. 25 Na ne ba ne Refa
ne Resef, ne ba Tela, ne ba Tahan,
26 ne ba Ladan, ne ba Amihud, ne ba
Elisama, 27 ne ba Nun, ne ba Yosua.
28 Na wɔn agyapade ne wɔn trabea
ne Bet-El ne ɛho nkurowa ne apuei fam
Naaran ne atɔe fam Geser ne ɛho nku-
rowa ne Sekem ne ɛho nkurowa kodu
Gasa ne ɛho nkurowa. 29 Na Manase
mma nkyɛnmu no, wɔwɔ Bet-Sean ne
ɛho nkurowa, Tanak ne ɛho nkurowa,
Megido ne ɛho nkurowa, Dor ne ɛho
nkurowa. Eyinom mu na Israel ba
Yosef mma te.
30 Aser mma ne: Yimna ne Yiswa
ne Yiswi ne Beria ne wɔn nuabea
Serah. 31 Na Beria mma ne: Heber
ne Malkiel, ɔne Birsait agya. 32 Na
Heber woo Yaflet ne Somer ne Hotam
ne wɔn nuabea Sua. 33 Na Yaflet
mma ne: Pasak ne Bimhal ne Aswat.
Eyinom ne Yaflet mma. 34 Na Semer
mma ne: Ahi ne Rohga, Yehuba ne
Aram. 35 Na ne nua Helem mma ne:
Sofa ne Yimna ne Seles ne Amal.
36 Sofa mma ne: Suah ne Harnefer ne
Sual ne Beri ne Yimra; 37 Beser ne
Hod ne Sama ne Silsa ne Yitran ne
Beera. 38 Na Yeter mma ne: Yefune
ne Pispa ne Ara. 39 Na Ula mma ne:
Arah ne Haniel ne Risia. 40 Eyinom
nyinaa yɛ Aser mma mpanyimfi so
atitiriw, mmarima akofofo a wɔapaw
wɔn, mmapɔmma mu atitiriw; na wɔn
a wɔkan wɔn maa ɔsakɔ sɛnea wɔn awo
ntoatoaso te no si mmarima peduonu
asia.

## Ti 8

*Benyamin fifo ne Saul fifo*

Na Benyamin woo Bela, n'abakan,
Asbel a otia abien, ne Ahara a ɔto so
abiɛsa, 2 Noha a ɔto so anan, ne Rafa
a ɔto so anum. 3 Na Bela mma ne:
Adar ne Gera ne Abihud, 4 ne
Abisua ne Naaman ne Ahoa, 5 ne
Gera ne Sefufan ne Huram. 6 Na
eyinom ne Ehud mma: eyinom ne
Gebafo agyanom atitiriw, na wotuu wɔn
kɔɔ Manahat, 7 ne Naaman ne Ahia
ne Gera, ɔno na otuu wɔn kɔe, na ɔwoo
Usa ne Ahihud. 8 Na Saharaim woe

6 1 Be 8, 1–2; Gen 46, 21. 13 Gen 46, 24. 14 Num 26, 29–33. 15 Num 27, 1.
20 Num 26, 35. 26 Num 1, 10. 27 Num 13, 8. 28 Yos 16, 1, 10.
29 Yos 17, 11. 30 Gen 46, 17. — 1 Gen 46, 21.

Moab asase so, nso na wagya ne
yerenom Husim ne Baara kwan. 9 Na
ɔne ne yere Hodes woo Yobab ne Sibia
ne Mesa ne Malkam, 10 ne Yeus ne
Sakia ne Mirma. Eyinom ne ne mma
a wɔyɛ agyanom atitiriw. 11 Na ɔne
Husim woo Abitub ne Elpaal. 12 Na
Elpaal mma ne: Eber ne Misam ne
Semed a ɔkyekyee Ono ne Lod ne ɛho
nkurowa, 13 ne Beria ne Sema, wɔn
ne Ayalonfo agyanom atitiriw, wɔn na
wɔpam Gatfo. 14 Na Ahio, Sasak ne
Yeremot, 15 ne Sebadia ne Arat ne
Eder, 16 ne Mikael ne Yispa ne Yoha
ne Beria mma. 17 Na Sebadia ne
Mesulam ne Hiski ne Heber, 18 ne
Ismerai ne Yislia ne Yobab ne Elpaal
mma. 19 Na Yakim ne Sikri ne Sabdi
20 ne Elienai ne Siletai ne Eliel,
21 ne Adaia ne Beraia ne Simrat ne
Simei mma. 22 Na Yispan ne Eber
ne Eliel, 23 ne Abdon ne Sikri ne
Hanan, 24 ne Hanania ne Elam ne
Antotia 25 ne Yifdeia ne Penuel ne
Sasak mma. 26 Na Samserai ne Seha-
ria ne Atalia, 27 ne Yaaresia ne Elia
ne Sikri ne Yeroham mma. 28 Eyi-
nom ne agyanom atitiriw, wɔn awo
ntoatoaso so atitiriw. Eyinom traa
Yerusalem.

29 Na wɔn a wɔtraa Gibeon ne
Gibeon n'agya [Yeiel] a ne yere din de
Maaka, 30 ne n'abakan Abdon ne Sur
ne Kis ne Baal ne Nadab, 31 ne
Gedor ne Ahio ne Seker. 32 Na
Miklot woo Simea; na wɔn nso traa wɔn
nuanom ntentenso, Yerusalem, kaa wɔn
nuanom ho.

33 Na Ner woo Kis, na Kis woo Saul,
na Saul woo Yonatan ne Malki-Sua ne
Abinadab ne Esbaal. 34 Na Yonatan
ba ne Merib-Baal, na Merib-Baal woo
Mika. 35 Na Mika mma ne: Piton ne
Melek ne Tarea ne Ahas. 36 Na Ahas
woo Yehoada, na Yehoada woo Alemet
ne Asmawet ne Simri. Na Simri woo
Mosa. 37 Na Mosa woo Binea, ne ba
Rafa, ne ba Eleasa, ne ba Asel. 38 Na
Asel woo mmabarima baasia, na wɔn din
ni: Asrikam, Bokeru ne Ismael ne
Searia ne Obadia ne Hana. Eyinom
nyinaa yɛ Asel mma. 39 Na ne nua
Esek mma ne: n'abakan Ulam, Yeus
a otia abien, ne Elifelet a ɔto so abiɛsa.
40 Na Ulam mma yɛ mmarima ahoɔ-
denfo a wotumi, wokuntun ta, na
wɔwɔ mma bebree ne mma mma ɔha
aduonum. Eyinom nyinaa yɛ Benya-
min mma asefo.

## Ti 9

*Yerusalemfo*

Na wɔkan Israel nyinaa kyerɛw wɔn
din sɛ wɔn mmusua te, na hwɛ, wɔa-
kyerɛw wɔn din wɔ Israel ne Yuda
ahene nhoma mu. Wotuu wɔn koduaa
Babel, wɔn amumɔyɛ nti. 2 Na wɔn a
wɔtraa asase no so kan, wɔn agyapade
mu, wɔn nkurow mu ne Israel, asɔfo,
Lewifo ne nsɔfokwaa. 3 Na Yeru-
salem de, Yuda mma ne Benyamin mma
ne Efraim ne Manase mma no mu bi-
nom na ɛtratraa hɔ: 4 Bani a ofi Peres
a ɛwɔ Yuda mma mu no ba Imri ba
Omri ba Amihud ba Utai; 5 na
Silonifo mu de: abakan Asaia ne ne
mma; 6 na Serah mma mu: Yeuel
ne ne nuanom, ahansia aduakron.
7 Na Benyamin mma mu: Hasenua ba
Hodawia ba Mesulam ba Salu, 8 ne
Yeroham ba Yibneia ne Mikri ba Usi
ba Ela ne Yibnia ba Reuel ba Sefatia
ba Mesulam, 9 ne wɔn nuanom, wɔn
mmusua so, nnipa ahankron aduonum
asia. Mmarima yi nyinaa yɛ agyanom
atitiriw, wɔn mpanyimfi so.

10 Na asɔfo no mu: Yedaia ne
Yehoiarib ne Yakin, 11 ne Ahitub ba
Meraiot ba Sadok ba Mesulam ba
Hilkia ba Asaria a ɔyɛ Onyankopɔn fi
bapɔmma; 12 ne Malkia ba Pashur
ba Yeroham ba Adaia ne Imer ba
Mesilemit ba Mesulam ba Yahsera ba
Adiel ba Masai, 13 ne wɔn nuanom,
wɔn mpanyimfi so atitiriw, apem
ahanson aduosia, mmarima a wotumi
Onyankopɔn fi som adwuma no.

14 Na Lewifo mu de: Merari ba
Hasabia ba Asrikam ba Hasub ba
Semaia, 15 ne Bakbakar, Heres ne
Galal ne Asaf ba Sikri ba Mika ba
Matania, 16 ne Yedutun ba Galal ba
Semaia ba Obadia ne Elkana ba Asa
ba Berekia a ɔte Netofafo nkuraa mu
no.

*Asɔrefi nnwuma horow no*

17 Na aponanohwɛfo no: Salum ne
Akub ne Talmon ne Ahiman ne wɔn

**29** 1 Be 9, 35–44. **33** 1 Sa 14, 51. **40** 1 Be 12, 2. — **1** 2 Ah 24, 15–16. **2** Yos 9, 23; Esra 8, 20.
**3** Neh 11, 3–19. **11** 1 Be 6, 13. **16** 1 Be 2, 54.

nuanom; Salum na odi ti. 18 Na
ɛde besi sesɛɛ wɔwɔ ɔhene pon ano
apuei fam, wɔn ne Lewi mma nsra ano
ahwɛfo. 19 Na Kora ba Ebiasaf ba Ko-
re ba Salum ne ne nuanom a wofi n'agya
fi, Korafo no, na ɛwɔ ɔsom adwuma
no so wɛn ntamadan no pon ano, se
wɔn agyanom hwɛɛ Awurade nsra no so
wɛn emu hyɛn no. 20 Na Eleasar
ba Pinehas na odi wɔn so bapɔmma
kan no, na Awurade dii n'akyi. 21
Meselemia ba Sakaria ne ahyiae
ntamadan no ponanohwɛfo. 22 Wɔn
a wɔpaw wɔn de wɔn sisii aponano-
hwɛfo nyinaa si ahanu dumien. Wɔn
na wɔkan wɔn kyerɛw wɔn din, mmusua
so, wɔn nkuraase, wɔn nso na Dawid
ne ɔdehufo Samuel de wɔn adwuma
yi hyɛɛ wɔn nsa. 23 Na wɔne wɔn
mma wɔ apon no ano Awurade fi,
ntamadan fi no, wɛn; 24 mframa
anan no ano na apon ano hwɛfo no wɔ,
apuei, atɔe, benkum fam ne nifa fam.
25 Nanso ɛsɛ wɔn nuanom a wɔwɔ wɔn
nkuraa ase no sɛ wɔba nnanson
nnanson bɛka eyinom ho; 26 efisɛ
wɔde adwuma no ahyɛ aponanohwɛfo
mpanyin baanan, Lewifo no, nsa, na wɔn
na wɔhwɛ Onyankopɔn fi mpumpunu
ne adekora adan no so. 27 Na Onya-
nkopɔn fi no ho ho na wɔtetee hyia
anadwo, na wɔn so na ɔwɛn no da, na
wɔn nso na wohiɛhiɛ daa anɔpa.

28 Na wɔn mu binom hwɛ ɔsom
nneɛma no so, na wobu ano de ba mu, na
wobu ano de fi adi. 29 Na wɔde wɔn mu
binom asisi nneɛma ne kronkronbea
nneɛma no nyinaa ne asikresiam ne
nsã ne ngo ne ohuamfufu ne nnuhuam
no so. 30 Na asɔfo mma no binom de
nneɛma frafra yɛ nnuhuam sra ngo
no. 31 Na Matitia a ofi Lewi mma mu
a ɔyɛ Korani Salum abakan no, wɔde
no sii kyew nnade mu atõde tõ so.
32 Na Kehatfo mma a wɔyɛ wɔn
nuanom no mu binom hwɛ kyerɛ abodoo
no so, siesie no daa homeda.

33 Na eyinom ne nnwontofo no,
Lewifo mu agyanom atitiriw a wɔte
mpumpunu no mu, nyɛ adwuma foforo
biara, efisɛ wɔyɛ adwuma no awia ne
anadwo. 34 Eyinom ne Lewifo mu
agyanom atitiriw, atitiriw sɛ wɔn
mmusua te. Eyinom na ɛtete Yeru-
salem.

*Gibeonfo.—Saul fifo*

35 Na wɔn a wɔte Gibeon ne Gibeon
agya Yeiel, na ne yere din de Maaka;
36 na n'abakan Abdon, ne Sur ne Kis
ne Baal ne Ner ne Nadab, 37 ne
Gedor ne Ahio ne Sakaria ne Miklot.
38 Na Miklot woo Simea. Na wɔn
nso traa wɔn nuanom ntentenso Yeru-
salem, wɔne wɔn nuanom. 39 Na Ner
woo Kis, na Kis woo Saul, na Saul woo
Yonatan ne Malki-Sua ne Abinadab
ne Esbaal. 40 Na Yonatan ba ne
Merib-Baal, na Merib-Baal woo Mika.
41 Na Mika mma ne: Piton ne Melek
ne Tahrea [ne Ahas]. 42 Na Ahas
woo Yara, na Yara woo Alemet ne
Asmawet ne Simri, na Simri woo Mosa,
43 na Mosa woo Binea; ne ne ba Refaia,
ne ba Elasa, ne ba Asel. 44 Na Asel
wɔ mmabarima baasia, na wɔn din ni:
Asrikam, Bokeru ne Ismael ne Searia
ne Obadia ne Hanan. Eyinom ne
Asel mma.

## Ti 10

*Saul wu*

Na Filistifo ne Israel koe; na Israel
mmarima gui Filistifo anim, na apirafo
totɔe Gilboa bepɔw so. 2 Na Filistifo
tu taree Saul ne ne mma, na Filistifo
kum Yonatan ne Abinadab ne Malki-
Sua a wɔyɛ Saul mma no. 3 Na ɔko
no den Saul, na agyantofo bɛtoo no,
na ne ho yeraw no agyantofo no anim.
4 Na Saul ka kyerɛɛ n'akodekurafo
sɛ: Twe wo nkrante na fa wɔ me, na
momonotofo yi amma ammɛbɔ me
anyampa. Na n'akodekurafo no
ampene, na osuroe pii. Enti Saul faa
ne nkrante ne ɔhwee so. 5 Na
n'akodekurafo no hui sɛ Saul atɔ no,
ɔno nso hwee ne nkrante so na ɔtɔe.
6 Na Saul tɔe, na ne mma baasa no ne
ne fi nyinaa totɔe prɛko. 7 Na Israelfo
a wɔwɔ obon no mu nyinaa hui sɛ
wɔagu na Saul ne ne mma atotɔ no,
wogyigyaw wɔn nkurow guanee. Na
Filistifo bae bɛtratraa mu.

8 Na n'adekyee no, Filistifo baa
atɔfo no ho nneɛma yiyi, na wohuu Saul
ne ne mma baasa no sɛ wɔatotɔ Gilboa
bepɔw so. 9 Na woyiyii wɔn ho ade,
na wɔfaa ne ti ne n'akode somae ma

---

19 Num 4, 18–20. 20 Num 25, 7–13. 22 1 Sa 9, 9, 11. 30 Ex 30, 23–25.
32 Lev 24, 5, 8. 33 1 Be 9, 14–16. 35 1 Be 8, 29–38. — 1–14 1 Sa 31.

wɔde kyinii Filistifo asase so, sɛ
wɔnkɔpae nkyerɛ wɔn ahoni ne ɔman
no. 10 Na wɔde n'akode no kosiee
wɔn anyame fi, na ne tikoraa de, wɔde
kɔfam Dagon fi. 11 Na Yabes-
Gileadfo tee nea Filistifo ayɛ Saul
nyinaa no, 12 akofofo no nyinaa sɔre-
sɔree, na wɔkɔfaa Saul amu ne ne mma
no amu no, na wɔde baa Yabes, na
wobesiee wɔn nnompe no odupɔn a
ɛwɔ Yabes no ase, na wodii mmuada
nnanson.
13 Na Saul wui ne fom a ɔfom
Awurade no ne Awurade asɛm a wanni
so no ne sɛ nso okobisaa ɔsamanfrɛfo
hɔ ade hwehwɛɛ n'akyi kwan, 14 na
wanhwehwɛ Awurade akyi kwan nti,
na okum no, na ɔdan ahenni no maa
Yisai ba Dawid.

## Ti 11

*Wɔsra Dawid ngo.—Wɔfa Yerusalem*

Na Israel nyinaa boaboaa wɔn ho
ano baa Dawid nkyɛn Hebron bɛkae
sɛ: Hwɛ, wo nnompe ne wo honam ne
yɛn. 2 Na kan a Saul di hene no, wo
ara na wode Israel fi adi na wode wɔn
ba mu. Na Awurade wo Nyankopɔn
aka akyerɛ wo sɛ: Wo na wobɛyɛn me
man Israel, na wo ara na wubedi me
man Israel so bapɔmma. 3 Na Israel
mpanyin nyinaa baa ɔhene no nkyɛn
Hebron, na Dawid ne wɔn pamee
Awurade anim Hebron, na wɔsraa
Dawid ngo sii no Israel so hene,
sɛnea Awurade nam Samuel so kae
no.
4 Na Dawid ne Israel nyinaa siim
kɔɔ Yerusalem, ɛne Yebus, efisɛ ɛhɔ
na Yebusifo a wɔyɛ asase no sofo no te.
5 Na Yebusifo no ka kyerɛɛ Dawid
sɛ: Woremma ha. Nanso Dawid faa
Sion aban a ɛne Dawid kurow no.
6 Na Dawid kae sɛ: Obiara a obekum
Yebusifo kan no, ɔbɛyɛ otitiriw ne
ɔsafohene. Ɛnna Seruia ba Yoab foro
kɔe kan, na ɔyɛɛ otitiriw. 7 Na Dawid
traa aban no mu, na enti wɔfrɛ no
Dawid kurow. 8 Na Dawid kyekyeree
kurow no hyiae de fi Milo ara de twaa
ho hyiae. Na Yoab maa ɔman a ɛkae
no traa ase. 9 Na Dawid de kɛseyɛ
ara, na asafo Awurade dii n'akyi.

*Dawid nnɔmmarima*

10 Na eyinom ne nnɔmmarima a
Dawid wɔ no mu atitiriw a wɔhyɛɛ wɔn
ho den kaa ne ho n'ahenni mu, sɛ wɔne
Israel nyinaa besi no hene, sɛnea
Awurade kae Israel ho no. 11 Na
eyinom ne nnɔmmarima a Dawid wɔ
no dodow: Hakmoni ba Yasobeam, odi
akunini no ti, ɔno na ohwinhwim ne
peaw nnipa ahasa so kunkum wɔn prɛko.
12 Na n'akyi na Ahohini Dodo ba
Eleasar di, ɔfra nnɔmmarima baasa no
mu. 13 Ɔno na ɔne Dawid wɔ Pas-
Damim, na Filistifo aboaboa wɔn ho
ano hɔ sɛ wɔrebedi ako, na asasewa
bi wɔ hɔ a atoko ayɛ so ma, na ɔman no
guì Filistifo anim, 14 na wokogyinaa
asasewa no mfinimfini gyei, na wokum
Filistifo no, na Awurade de nkonimdi
kɛse gyee wɔn.
15 Na atitiriw aduasa no mu baasa
sian kɔɔ ɔbotan no so Dawid nkyɛn,
Adulam bodan no mu, na Filistifo dɔm
abɔ nsra Refaim bon mu. 16 Nso
ɛbere no mu na Dawid wɔ bepɔw so
atrae no mu, na Filistifo bansifo wɔ
Bet-Lehem bere no mu. 17 Na ɛdɔɔ
Dawid kɔn, na ɔkae sɛ: Hena na ɔbɛma
me Bet-Lehem asubura a ɛwɔ kurow
pon ho no mu nsu manom? 18 Na
mmarima baasa no tew faa Filistifo
nsra no mu kɔsaw Bet-Lehem asubura
a ɛwɔ kurow pon ho no mu nsu de brɛɛ
Dawid. Nanso Dawid ampɛ sɛ ɔnom,
na ohwie gu maa Awurade, 19 na
ɔkae sɛ: Me Nyankopɔn mma ɛmpare
me sɛ mɛyɛ eyi. So mennom mmarima
a wɔde wɔn nkwa too wɔn nsam yi
mogya? Na wɔn nkwa na wɔde
kɔfa bae yi. Na wampɛ sɛ ɔnom.
Eyi na nnɔmmarima baasa no yɛe.
20 Na Yoab ne nua Abisai nso di
baasa no ti. Ɔno nso na ohwinhwim ne
peaw nnipa ahasa so kunkum wɔn, na
ɔwɔ din baasa no mu. 21 Nnipa baasa
no mu na ɔwɔ anuonyam sen baanu no,
na odi wɔn safohene, nanso wanto kan
baasa no.
22 Yehoiada ba Benaia yɛ ɔbarima
katakyi a ofi Kabseel a ɔyɛɛ nneɛma
akɛse: ɔno na okum Moabni Ariel
mma baanu no. Na ɔno ara nso sian
kokum gyata, abura bi mu, da bi a
sukyerɛma atɔ. 23 Na ɔno ara nso
kokum Misrini barima bi a ne tenten yɛ

12 2 Sa 2, 5. 13 1 Sa 15, 11; 28, 8. — 1–9 2 Sa 5, 1–10. 1 Gen 29, 14.
3 1 Sa 16, 1, 3, 12. 10–41 2 Sa 23, 8–39. 11 1 Be 27, 2. 12 1 Be 27, 4.
15 1 Sa 22, 1. 23 1 Sa 17, 7, 40, 51.

basafa anum, na Misrini no kura peaw
a ɛte sɛ ɔtamanwemfo nsadua wɔ ne
nsam, na ɔde poma sian kɔɔ ne nkyɛn,
na ohuam Misrini no nsam peaw no de
n'ankasa peaw no kum no. 24 Eyi na
Yehoiada ba Benaia yɛe, na ɔwɔ din
nnɔmmarima baasa no mu. 25 Hwɛ,
ɔwɔ anuonyam sen akunini aduasa no,
nanso kan baasa no de, wanto wɔn.
Na Dawid de no sii n'ankɔbeafo so.

26 Na dɔm no mu nnɔmmarima no
ne: Yoab ne nua Asahel, Bet-Lehemni
Dodo ba Elhanan, 27 Harorini Samot,
Pelonni Heles, 28 Tekoani Ikes ba
Ira, Anatotni Abieser, 29 Husani
Sibekai, Ahohini Ilai, 30 Netofani
Maharai, Netofani Baana ba Heled,
31 Ribai a ofi Gibea a ɛwɔ Benyamin
mma mu ba Itai, Piratonni Benaia,
32 Nahale-Gaasni Hurai, Arabani
Abiel, 33 Baharumni Asmawet, Saal-
bonni Eliahba, 34 Gisonni Hasem
mma, Hararini Sage ba Yonatan, 35
Hararini Sakar ba Ahiam, Ur ba Elifal,
36 Mekerani Hefer, Pelonni Ahia,
37 Karmelni Hesro, Esbai ba Naarai,
38 Natan ne nua Yoel, Hagri ba
Mibhar, 39 Amonni Selek, Berotni
Naharai a ɔyɛ Seruia ba Yoab akode-
kurafo, 40 Yitrini Ira, Yitrini Gareb,
41 Hetini Uria, Ahlai ba Sabad,
42 Rubenni Sisa ba Adina a ɔyɛ
Rubenfo so otitiriw, na nnipa aduasa
ka ne ho; 43 Maaka ba Hanan, Mitni
Yosafat, 44 Asterani Usia, Aroerni
Hotam mma Sama ne Yeiel, 45 Simri
ba Yediael ne Tisini Yoha a ɔyɛ ne
nua, 46 Mahawini Eliel, Elnaam mma
Yeribai ne Yosawia, Moabni Yitma,
47 Eliel ne Obed ne Mesobaiani
Yaasiel.

## Ti 12

*Dawid akyidifo a wodi kan*

Na eyinom ne wɔn a wɔbaa Dawid
nkyɛn Siklag bere a ɔda so siw ne ho
so Kis ba Saul anim no, na wɔn nso fra
nnɔmmarima a wɔboaa no akõdi mu no
mu, 2 takurafo a wotumi de nifa ne
benkum tow abo ne agyan ɛta so.
3 Saul ne nuanom a wofi Benyamin
mu: Gibeani Semaa mma Ahieser a
odi ti ne Yoas ne Asmawet mma
Yesiel, ne Pelet ne Beraka ne Anatotni
Yehu, 4 ne Gibeonni Ismaia, aduasa
no mu dɔmmarima, na odi aduasa no
so, ne Yeremia ne Yahasiel ne Yohanan
ne Gederani Yosabad, 5 Elusai ne
Yerimot ne Bealia ne Semaria ne
Harofini Sefatia, 6 Elkana ne Yesia
ne Asarel ne Yoeser ne Yasobeam,
Korafo; 7 ne Yoela ne Sebadia, Yero-
ham a ofi Gedor mma.

8 Na Gadfo mu nnipa a wɔtew wɔn
ho baa Dawid nkyɛn sare so atrae no
mu, nnɔmmarima a wotumi na wɔyɛ
akofofo a wokura kyɛm ne peaw, na
wɔn anim te sɛ agyata anim, na wɔn
ho yɛ hare sɛ mmepɔw so adowa ni:
9 Eser di ti, Obadia di hɔ, Eliab to so
abiɛsa, 10 Mismana to so anan, Yere-
mia to so anum, 11 Atai to so asia,
Eliel to so ason, 12 Yohanan to so
awotwe, Elsabad to so akron, 13
Yeremia to so du, Makbanai to so
dubiako. 14 Eyinom fi Gad mma mu,
wɔyɛ dɔm no mu atitiriw. Obiako,
akumaa betumi ɔha, na ɔkɛse betumi
apem. 15 Eyinom ne wɔn a wotwaa
Yordan, ɔsram a edi kan no so a adudu
ne kɔn nyinaa so no, na wɔkaa abon no
mufo nyinaa gui, apuei fam ne atɔe
fam.

16 Na Benyamin ne Yuda mma mu
binom nso baa Dawid nkyɛn atrae no
mu hɔ. 17 Na Dawid fii adi baa wɔn
anim na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ
asomdwoe so na moba me nkyɛn sɛ
morebɛboa me a, ɛnde menya mo ho
koma pa sɛ yɛbɛyɛ biako. Na sɛ more-
beyi me ama m'atamfo a, ɛnde amumɔyɛ
bi nni me nsam yi, yɛn agyanom
Nyankopɔn bɛhwɛ na wabu atɛn.
18 Ɛnna honhom no kaa Amasai,
aduasa no mu otitiriw, na ɔkae sɛ:

Yɛyɛ wo dea, Dawid, na yɛwɔ w'afã,
Yisai ba. Asomdwoe, asomdwoe nka
wo, na asomdwoe nka w'aboafo, na wo
Nyankopɔn boa wo.

Ɛnna Dawid gyee wɔn; na ɔde wɔn
sisii n'asafo so atitiriw.

19 Na Manasefo mu binom nso wae
bɛdɔm Dawid, bere a ɔne Filistifo reba
ne Saul abɛko no. Nanso wammoa
wɔn, efisɛ Filistifo mmapɔmma kɔɔ
agyina gyaa no kwan sɛ: Yɛn ti na ɔde
bɛwae akɔ ne wura Saul nkyɛn. 20 Na
osiim kɔɔ Siklag no, Manasefo mu
binom wae bɛdɔm no: Adna ne Yosabad
ne Yediael ne Mikael ne Yosabad ne

**24** 1 Be 27, 5–6. 27 1 Be 27, 8, 10. **41** 2 Sa 11, 3. — **1** 1 Sa 27, 6. **2** 1 Be 8, 40.
**6** 1 Be 25, 18. 8 2 Sa 2, 18. **19** 1 Sa 29, 4.

nkarii so, sɛ wɔmfa nyɛ ɔsom no nyinaa
ho ade, dwetɛ ade nyinaa ne nkarii so,
sɛ wɔmfa nyɛ ɔsom no nyinaa ho ade;
15 ne sika akaneadua ne ɛho sika
akanea no nkarii, sɛ kaneadua biara
ne ɛho kanea nkarii te, ne dwetɛ
akaneadua, sɛ kaneadua no biara ne
ɛho kanea nkarii te, sɛ akaneadua no
nyinaa ho som te no; 16 ne kyerɛ
abodoo pon biara sika a wɔakari, ne
dwetɛ apon no dwetɛ; 17 ne adinam
ne nkora ne nkuruwa ho sika amapa, ne
sika mpampaa de, sɛ emu biara nkarii
te, ne dwetɛ mpampaa de, sɛ emu
biara nkarii te; 18 ne aduhuam-
hyew muka no ho sika a wɔayiyi mu, ne
nkarii so; ne teaseɛnam a ɛne sika
kerubim a wɔtrɛw mu kata Awurade
apam adaka no so no nsusuwso.
19 Ne nyinaa wɔ kyerɛw a efi Awurade
nsam baa me so no mu, na ɔkyerɛɛ me
nsusuwso no ho nnwuma no nyinaa.

20 Na Dawid ka kyerɛɛ ne ba Salomo
sɛ: Hyɛ wo ho den na mia w'ani, na yɛ,
nsuro na mma wo bo nntu, na Awurade
Nyankopɔn, me Nyankopɔn no, di
w'akyi. Ɔrempa wo na ɔrennyaw wo
de bɛkɔ akosi sɛ wobewie Awurade fi
som ho adwuma no nyinaa. 21 Na hwɛ,
asɔfo ne Lewifo nkyekyem a wɔbɛsom
Onyankopɔn fi som nyinaa ni; na
adwuma no nyinaa mu, wowɔ nnipa a
wɔwɔ adwuma biara ho nyansa na
wobeyi wɔn yam aboa; na asafohene
no ne ɔman no nyinaa nso wɔ wo
nsam.

## Ti 29

*Tow kɛse a woyi ma asɔrefi*

Na ɔhene Dawid ka kyerɛɛ bagua no
nyinaa sɛ: Me ba Salomo a ɔno nko na
Onyankopɔn ayi no no yɛ abofra, na
ɔyɛ bɔkɔɔ, na adwuma no sõ, efisɛ aban
no nyɛ onipa de, na ɛyɛ Awurade
Nyankopɔn de. 2 Na me tumi nyinaa
na mede masiesie me Nyankopɔn fi no
ho sika mama sika ade, ne dwetɛ
mama dwetɛ ade, ne kɔbere ade ho
kɔbere, dade nso dade ne nnua ade
nnua, apopobibiri abo ne nhyehyem
abo, abo sransran ne abo nworanworan
ne abooden abo nyinaa ne abo fufu pii
pa. 3 Nanso me Nyankopɔn fi ho
anisɔ nti, me sika ne dwetɛ akorade a
ɛwɔ me ho no, mede mama me Nya-
nkopɔn fi no mapae nea masiesie masie
kronkronbea fi no nyinaa so: 4 sika
dwetikɛse mpensa, Ofir sika ne dwetɛ
a wɔayiyi mu dwetikɛse mpemnson, sɛ
wɔmfa nnura adan no afasu no ho,
5 na wɔmfa sika no nyeyɛ sika nneɛma,
na wɔmfa dwetɛ no nyeyɛ dwetɛ
nneɛma, na wɔmfa nyɛ adwumfo nsa
ano adwuma no nyinaa. Na afei,
ɛhena na oyi ne yam de n'ayɛyɛde ma
Awurade nnɛ?

6 Ɛnna mpanyimfi mmapɔmma ne
Israel mmusuakuw mmapɔmma ne
mpem ne ɔha ha so asafohene ne ɔhene
adwuma so ahwɛfo no yii wɔn yam maa
bi; 7 wɔmaa Onyankopɔn fi som no ho
sika dwetikɛse mpemnum ne sika dare
pedu ne dwetɛ dwetikɛse pedu ne
kɔbere dwetikɛse pedunwɔtwe ne dade
dwetikɛse peha. 8 Na wɔn a wohuu
wɔn hɔ abo no de maa Awurade fi
akorade no de hyɛɛ Gersonni Yehiel
nsa.

*Dawid aseda mpaebɔ*

9 Na ɔman no ani gyei nea woyii wɔn
yam de mae no ho, efisɛ koma mũ
nyinaa na wɔde yii wɔn yam de maa
Awurade, na ɔhene Dawid nso ani gyee
anigye kɛse.

10 Na Dawid hyiraa Awurade, bagua
no nyinaa anim, na Dawid kae sɛ:
Nhyira ne wo, Awurade, yɛn agya
Israel Nyankopɔn, fi daa kosi daa.
11 Wo Awurade na kɛseyɛ ne mmaninyɛ
ne anuonyam ne nimdi ne aseda wɔ
wo, na nea ɛwɔ ɔsoro ne asase so
nyinaa wɔ wo. Wo, Awurade, na
ahenni wɔ wo, na wo na woama wo ho so
di ade nyinaa so ti. 21 Na ahonya ne
anuonyam fi w'anim, na wo na wudi
ade nyinaa so, na wo nsam na ahoɔden
ne mmaninyɛ wɔ, na nnipa nyinaa
kɛseyɛ ne denhyɛ wɔ wo nsam. 13 Na
afei, yɛn Nyankopɔn, yɛn de, yɛda wo
ase, na yeyi w'anuonyam din no ayɛ.

14 Na hena ne me, na hena ne me
man, na yɛanya ahoɔden sɛ yebeyi yɛn
yam ama ade sɛɛ yi? Na wo nkyɛn na
ne nyinaa fi, na wo nsam na yenyae na
yɛde ama wo yi. 15 Na ahɔho ne
amamfrafo ne yɛn w'anim, sɛ yɛn
agyanom nyinaa. Yɛn nna te sɛ
sunsuma asase so, na anidaso bi nni

20 1 Be 22, 13; Deut 31, 6. — 1 1 Be 22, 5. 5 Ex 35, 5. 8 Ex 35, 27.
11 Adi 4, 11; 5, 13.

hɔ. 16 Awurade yɛn Nyankopɔn, ade-
kuw yi a yɛasiesie sɛ yɛde rebesi ofi
ama wo din kronkron yi nyinaa, wo
nsam na efi, na wo na ne nyinaa wɔ wo.
17 Na minim, me Nyankopɔn, sɛ wo
de, wosɔ koma hwɛ, na tẽeyɛ na ɛsɔ
w'ani. Me de, me komam teeyɛ mu
na mayi me yam mama eyinom nyinaa,
na afei wo man a wohu wɔn ɛha yi nso,
mede anigye mahu sɛ wɔn nso ayi
wɔn yam ama wo ade. 18 Awurade,
yɛn agyanom Abraham ne Isak ne
Israel Nyankopɔn, fa eyi sie wo man
koma mu adwene mu nsusuwii mu
kosi daa, na siesie wɔn koma bra wo
fãm. 19 Na me ba Salomo nso, ma no
koma a edi mũ, na ɔnhwɛ wo mmara
nsɛm, w'adanse ne w'ahyɛde, na ɔnyɛ
ne nyinaa, na ɔnto aban a masiesie ho
no.

*Wɔsra Salomo*

20 Na Dawid ka kyerɛɛ bagua no
nyinaa sɛ: Munhyira Awurade mo
Nyankopɔn no ɛ! Na bagua no nyinaa
hyiraa Awurade wɔn agyanom Nyan-
kopɔn no, na wɔkotow sɔree Awurade
ne ɔhene. 21 Na wɔbobɔɔ Awurade
afɔre, na wɔbɔɔ ɔhyew afɔre maa
Awurade, da no adekyee, anantwinini
apem, adwennini apem, nguan mma
apem, ne wɔn ho ahwiesa, ne afɔre pii
pa maa Israel nyinaa. 22 Na wɔde
anigye kɛse didi nomee, Awurade anim
da no.
Na wosii Dawid ba Salomo hene ne
mprenu so, na wɔsraa no ngo maa
Awurade sɛ bapɔmma, ne Sadok nso
sɛ ɔsɔfo. 23 Na Salomo traa Awurade
agua so dii n'agya Dawid ade, na
ɔfɔefɔee, na Israel nyinaa tiee no.
24 Na mmapɔmma no nyinaa ne
nnɔmmarima no nyinaa ne ɔhene
Dawid mma no nyinaa nso de wɔn ho
hyɛɛ ɔhene Salomo ase. 25 Na Awu-
rade maa Salomo soe kɛse pa ara Israel
nyinaa ani so, na ɔhyɛɛ no ahenni mu
anuonyam a ahene a wodii Israel so
dii n'anim no biara nnyaa bi da.

*Dawid wu*

26 Sɛɛ na Yisai ba Dawid dii Israel
nyinaa so hene. 27 Na nna a ɔde dii
Israel so no si mfirihyia aduanan.
Odii hene mfe ason Hebron, na Yeru-
salem de, odii mfe aduasa abiɛsa.
28 Na owui onyin pa mu a nna ne ade
dodow ne anuonyam amee no. Na ne
ba Salomo bedii n'ade. 29 Na ɔhene
Dawid nsɛm a edi kan ne nea edi akyiri
no, hwɛ, wɔakyerɛw ɔdehufo Samuel
nsɛm ne odiyifo Natan nsɛm ne
ɔdehwɛfo Gad nsɛm mu; 30 ne
n'ahenni ne ne mmaninyɛ nyinaa ne
mmere a ɛfaa ne ti so ne Israel so ne
asase no so ahenni nyinaa so.

12 2 Be 20, 6. 15 Dwom 39, 12; Heb 11, 13; Hiob 14, 2. 17 1 Be 28, 9. 22 1 Be 23, 1.
23 1 Be 28, 5; 1 Ah 1, 35, 39. 25 2 Be 1, 1. 27 1 Ah 2, 11. 29 1 Be 21, 9.

# BERESOSƐM ANAA KRONIKA

## NHOMA A ETIA ABIEN

---

### Ti 1

*Salomo bɔ afɔre Gibeon*

Na Dawid ba Salomo hyɛɛ ne ho den
n'ahenni so, na Awurade dii n'akyi na
ɔma ɔsõe kɛse pa ara.
2 Na Salomo kasa kyerɛɛ Israelfo
nyinaa, mpem ne ɔha ha so asafohene
ne atemmufo ne Israel nyinaa so
mmapɔmma a wɔyɛ mpanyimfi atitiriw
no nyinaa. 3 Na Salomo ne bagua a
wɔka ne ho no nyinaa siim kɔɔ sorɔnso-
rɔnbea a ɛwɔ Gibeon no. Na ɛhɔ na
Onyankopɔn ahyiae ntamadan a Awu-
rade akoa Mose yɛe sare so no wɔ.
4 Nso Onyankopɔn adaka no de, Dawid

1–6 1 Ah 3, 1–4. 1 1 Ah 2, 12, 46. 3 1 Be 16, 39; 21, 29. 4 1 Be 13, 6; 15, 3, 28;
16, 1.

kɔfa fii Kiriat-Yearim de baa nea
Dawid siesie maa no no, na osii
ntamadan maa no Yerusalem. 5 Na
kɔbere afɔremuka a Hur ba Uri ba
Besalel yɛe no si Awurade trabea no
anim hɔ, na Salomo ne bagua no
kɔhwehwɛɛ akyi kwan. 6 Na Salomo
bɔɔ ɔhyew afɔre wɔ hɔ, kɔbere afɔre-
muka a esi Awurade anim ahyiae
ntamadan no anim no so, na ɔbɔɔ so
ɔhyew afɔre apem.

*Onyankopɔn ahoyi*

7 Anadwo no ara na Onyankopɔn yii
ne ho adi kyerɛɛ Salomo, na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: Srɛ nea memma wo. 8 Ɛnna
Salomo ka kyerɛɛ Onyankopɔn sɛ: Wo
na woyɛɛ m'agya Dawid adɔe kɛse, na
woayɛ me ɔhene asi n'ananmu. 9 Afei,
Awurade Nyankopɔn, ma w'asɛm ntim
mma m'agya Dawid. Na wo na woasi
me hene, ɔman a wɔdɔɔso sɛ asase so
mfutuma so, 10 afei, nyansa ne
nimdeɛ na ma me, na mimfi adi ɔman
yi anim na memmra mu, na ɛhena na
obebu wo man kɛse yi atɛn? 11 Na
Onyankopɔn ka kyerɛɛ Salomo sɛ:
Esiane sɛ eyi wɔ wo koma mu, na
woammisa ahonya, akorade ne anu-
onyam ne w'atamfo kra, na nna dodow
nso woammisa, na mmom woabisa
nyansa ne nimdeɛ, sɛ wode bebu me
man a mayɛ wo wɔn so hene no atɛn yi,
12 nyansa ne nimdeɛ no, wɔde ama wo,
na ahonya ne akorade ne anuonyam nso,
mɛma wo a ahene a wodii w'anim no
nnyaa no saa da, na w'akyi nso wɔrennya
no saa. 13 Ɛnna Salomo fi sorɔnsorɔnbea
a ɛwɔ Gibeon no ne ahyiae ntamadan
no anim baa Yerusalem, na odii Israel
so hene.

*Salomo dɔm ne n'ahonya*

14 Na Salomo boaboaa nteaseɛnam
ne apɔnkɔsotefo ano, na onyaa ntease-
ɛnam apem ahannan ne apɔnkɔsotefo
pedumien, na ɔde wɔn duaa nteaseɛnam
nkurow mu ne ɔhene nkyɛn Yerusalem.
15 Na ɔhene maa dwetɛ ne sika yɛe sɛ
abo Yerusalem, na nkyeneduru nso
ɔmaa ne dodow yɛe sɛ ankye a ɛwowɔ
tataw so. 16 Na Salomo apɔnkɔ a
wɔde fi Misraim ba no de, ɔhene agua-
difo asafo na wɔkɔtotɔ apɔnkɔkuw sɛ
wɔn bo te de ba. 17 Na wɔde tease-
ɛnam a ne bo yɛ dwetɛ nnwetɛbona
ahansia ne ɔpɔnkɔ nso a ne bo yɛ ɔha
aduonum fi Misraim ba. Na saa na
wokura bi de fi brɛ Hetifo ahemfo
nyinaa ne Siria ahemfo.

## Ti 2

*Salomo ne Huram apam*

Na Salomo se, obesi ofi ama Awurade
din, ne ofi ama n'ahenni. 2 Na Salomo
kan nnosoasoafo peduɔson ne bepɔw so
abopaefo peduɔwɔtwe ne wɔn so
ahwɛfo mpensa ahansia. 3 Na Salomo
soma kɔɔ Tiro hene Huram nkyɛn sɛ:
Sɛnea wo ne m'agya Dawid yɛe na
wobrɛɛ no kyeneduru nnua na ɔde sii
ne fi traa mu no, 4 hwɛ, me nso
merebesi ofi mama Awurade me
Nyankopɔn din, na ayɛ kronkron ama
no, na wɔahyew aduhuam a ɛyɛ dɛ
n'anim, na wɔasiesie kyerɛ abodoo daa,
na wɔabɔ ɔhyew afɔre daa anɔpa ne
anwummere ne home nna ne asram
foforo ne Awurade yɛn Nyankopɔn
afahyɛ ase. Eyi ne Israel atɔremude
de kosi daa. 5 Na ofi a meresi no sõ,
efisɛ yɛn Nyankopɔn no sõ sen anyame
nyinaa. 6 Na hena po na obenya tumi
asi ofi ama no? Na ɔsoro ne ɔsoro mu
soro rentumi nkora no, na hena ne me,
sɛ mesi ofi mama no gye aduhuam a
wɔhyew n'anim? 7 Na afei soma
ɔbarima nyansafo bi brɛ me, na ommedi
sika ne dwetɛ ne kɔbere ne dade ne
ntama a ɛberedum ne adidi ne bibiri
mu adwini, na onim nnua mu nsamayi
nso, na ɔnka adwumfo a wɔwɔ me
nkyɛn Yuda ne Yerusalem a m'agya
Dawid asiesie wɔn no ho. 8 Nanso
brɛ me nkyeneduru ne ɔpopaw ne
abako nnua fi Lebanon, na minim sɛ
wo nkoa nim Lebanon nnua twa, na
hwɛ, me nkoa bɛka wo nkoa ho. 9 Na
wonsiesie nnua pii pa mma me, na ofi
a merebesi no sõ na ɛyɛ nwonwa.
10 Na hwɛ, nnuapaefo a wotwa nnua
no, mɛma wo nkoa no aduan awi susu-
kora peduonu ne atoko susukora
peduonu ne nsã bat peduonu ne ngo
nso bat peduonu.

11 Ɛnna Tiro hene Huram kae nhoma
a ɔde brɛɛ Salomo no mu sɛ: Ɔdɔ a
Awurade dɔ ne man nti na ɔde wo asi
wɔn so hene. 12 Na Huram kae sɛ:

5 Ex 38, 1–8; 2 Be 1, 3. 7–12 1 Ah 3, 5–15. 14–17 1 Ah 10, 26–29.
15 2 Be 9, 27. — 1–18 1 Ah 5, 1–16. 3 1 Be 14, 1. 5 Dwom 86, 8.
6 2 Be 6, 18; 1 Ah 8, 27.

Nhyira ne Awurade Israel Nyankopɔn
a ɔyɛɛ ɔsoro ne asase no, sɛ wama
ɔhene Dawid ɔba nyansafo a onim de
ne nhumu a obesi ofi ama Awurade ne
ofi ama n'ahenni.
13 Na afei masoma ɔbarima nyansafo
a onim nhumu a ɔne Huram-Abi.
14 Ɔyɛ ɔbea bi a ofi Dan mmabea mu
ba, na n'agya yɛ Tironi. Onim sika
ne dwetɛ, kɔbere, dade, abo ne nnua,
ntama a ɛberedum, bibiri ne nwera ne
adidi mu adwinni, nanso onim nsamaa
ahorow nyinaa yi, na obetumi adi
adwini biara a wɔbɛhwehwɛ wɔ ne hɔ,
sɛ ɔmmɛka w'anyansadwumfo ne me
wura Dawid, w'agya no, anyansa-
dwumfo ho. 15 Na afei, awi ne atoko
ne ngo ne nsã a me wura kae no, ɔmfa
mmrɛ ne nkoa no. 16 Na yɛn de,
yɛbɛtow nnua afi Lebanon sɛnea ehia
wo nyinaa, na yɛde ayɛ ntɛnani de
abrɛ wo, Yopa po so, na wo nso wode
aforo akɔ Yerusalem.
17 Na Salomo kan mmarima ahoho
a wɔwɔ Israel asase so no, ɔkan a
n'agya kan wɔn no akyi, na wohuu wɔn
sɛ wosi ɔpeha aduonum abiɛsa ne
ahansia. 18 Na ɔyɛɛ wɔn mu peduɔson
nnosoasoafo, ne ɔpeduɔwɔtwe be-
pɔw so abopaefo, ne mpensa ahansia
ahwɛfo, sɛ wɔmma nkurɔfo no nyɛ
adwuma.

## Ti 3

*Asɔrefi no si*

Na Salomo fii ase sii Awurade fi no
Moria bepɔw a wɔkyerɛɛ n'agya Dawid
no so, faako a Dawid hyɛe, Yebusini
Ornan awiporobea hɔ. 2 Na ofii ase
sii, ɔsram a etĩa abien da a etĩa abien,
n'ahenni afe a ɛto so anan mu. 3 Na
eyi ne ase a Salomo hyɛe sɛ ɔresi
Awurade dan no: n'atwemu si kan
nsusuwii no mu basafa aduosia, na ne
trɛw nso basafa aduonu. 4 Na ntwiro-
noa a ɛwɔ ɔdan no trɛw anim no,
n'atwem si basafa aduonu, na ne korɔn
basafa ɔha aduonu. Na ɔde sika
amapa duraa emu fam. 5 Na ɔdan
kɛse no, ɔde ɔpopaw nnua kataa ho,
na ɔde sika pa kataa ho, na odidii so
adwini: mmɛ ne ntweaban. 6 Na
ɔde abo a ne bo yɛ den duraa ɔdan no
ho sɛ ahyehyɛde. Na sika no yɛ
Parwaim sika. 7 Na ɔde sika kataa
ɔdan no mpuran, apongua, n'afasu ne
n'apon ntanta no ho. Na oyiyii keru-
bim nsamaa afasu no ho.
8 Na ɔyɛɛ kronkronbea dan no,
n'atwemu, sɛnea ɔdan no trɛw te no, si
basafa aduonu, na ne trɛw si basafa
aduonu, na ɔde sika pa a ano si dweti-
kɛse ahansia kataa ho. 9 Na nea
wɔkarii de yɛɛ nnadewa no ano si sika
nnwetɛbona aduonum. Na ɔsoro adan
no nso, ɔde sika kataa ho.
10 Na kronkronkronbea dan no mu
no, ɔde osen adwuma yɛɛ kerubim
abien, na ɔde sika duraa ho. 11 Na
kerubim no ntaban atwemu si basafa
aduonu, obiako ntaban biako si basafa
anum, na ɛka ɔfasu, ntaban biako no
nso si basafa anum na ɛka kerub biako
no ntaban. 12 Na kerub biako no nso
ntaban si basafa anum, na ɛka ɔdan no
fasu no, na ntaban biako no nso si
basafa anum, na ɛpem kerub biako no
ntaban no. 13 Kerubim yi ntaban a
wɔatrɛw mu no si basafa aduonu, na
wogyinagyina wɔn anan so, na wɔn
ani kyerɛkyerɛ ɔdan no. 14 Na ɔde
bibiri ne asaawa a ɛberedum ne adidi
ne nwera yɛɛ mmɔɔhɔɔ, na ɔyeyɛɛ mu
kerubim.
15 Na ɔyeyɛɛ ɔdan no anim adum
abien, n'atenten basafa aduasa anum,
na aduntiri a ɛwɔ atifi no basafa anum.
16 Na ɔyɛɛ ntweaban mpiakyiri no mu,
na ɔde sensɛn adum no atifi, na ɔyeyɛɛ
atea aba sɛso ɔha hyehyɛɛ ntweaban no
mu. 17 Na ɔmomaa adum no so sisii
asɔredan no anim, biako wɔ nifa, na
biako wɔ benkum fam. Na ɔtoo nifa
de no: Yakin, na benkum de no,
ɔtoo no: Boas.

## Ti 4

*Asɔrefi ho nneɛma no yɛ*

Na ɔyɛɛ kɔbere afɔremuka, n'atwemu
basafa aduonu, na ne trɛw basafa adu-
onu, na ne korɔn basafa du. 2 Na
ɔyɛɛ ogu po no, efi ano kosi ano si
basafa du, ne nyinaa yɛ kurukuruwa,
na basafa anum ne ne korɔn, na basafa
aduasa hama na etwa ho hyia. 3 Na
kukuduuduu nsɛso wowɔ ase de twa
ɛho nyinaa hyia, edu wɔ basafa biako
mu, ɛbɔ ɛpo no ho kontonkron, kuku-

14 Ex 31, 2–6. 18 Yos 9, 27. — 1–17 1 Ah 6; 7, 15–22. 1 Gen 22, 2; 1 Be 21,
18–26. 14 Ex 26, 31. — 1–22 1 Ah 7, 23–50. 1 2 Be 7, 7.

duuduu akyerɛpɛn abien, wogui ne gu
ara mu. 4 Ɛtaa anantwi dumien so,
abiɛsa hwɛ benkum fam, na abiɛsa hwɛ
atɔe, na abiɛsa hwɛ nifa fam, na abiɛsa
hwɛ apuei; na ɛpo no taa wɔn so ɔsoro,
na wɔn akyi nyinaa wɔ emu fam. 5 Na
ne pipripi yɛ nsayam trɛw, na ɔyɛɛ ano
sɛ kuruwa ano, te sɛ sukooko nhwiren a
ahan, na edi twahina mpensa. 6 Na
ɔyɛɛ aguasɛn du, na ɔde anum sisii nifa
fam na ɔde anum nso sisii benkum fam,
sɛ wɔnhohoro nneɛma ho wɔ mu;
ɔhyew afɔre nneɛma no na wɔhohoro
ho wɔ mu; na ɛpo no de, ɛwɔ hɔ ma
asɔfo, na wɔahohoro wɔn ho wɔ mu.

7 Na ɔyɛɛ sika akaneadua du sɛ ne
yɛbea te, na ɔde sisii asɔredan no mu,
anum wɔ nifa fam, na anum nso wɔ
benkum fam. 8 Na ɔyɛɛ apon du de
sisii asɔredan no mu, anum wɔ nifa, na
anum wɔ benkum; na ɔyɛɛ sika nkora
ɔha. 9 Na ɔyɛɛ asɔfo abangua ne ban
mu adiwo kɛse no, na ɔde apon sisii
adiwo no ano, na ɔde kɔbere duraa
apon no ho. 10 Na ɔde po no sii
nkyɛnmu wɔ nifa, apuei a ɛkyerɛ nifa
fam.

11 Na Huram yɛɛ nseaa ne sesaw ade
ne nkora no nso. Na Huram wiee
adwuma a ɔyɛ maa ɔhene Salomo
Onyankopɔn fi no yɛ: 12 adum abien
no ne apɔw no ne adum no atifi aduntiri
abien no ne ntontan abien a wɔde kataa
adum no atifi ntaasotiri apɔw abien no
ho no, 13 ne ntontan abien no akutu
ahannan, akutu kyerɛpɛn abien yɛ
ntontan biako de, sɛ ɛnkata adum no
so ntaasotiri abien apɔw no ho; 14 na
ɔyɛɛ nsugye nnaka du no, na ɔyɛɛ
nnyinaso nnaka no so aguasɛn du no;
ɛpo biako ne ase anantwi dumien no,
16 ne nseaa ne sesaw ade ne adinam
no ne ɛho nneɛma nyinaa, Huram-Abi
yɛ maa ɔhene Salomo maa Awurade fi
no, ɛyɛ kɔbere a wɔabere ho hyɛnhyɛn.
17 Yordan ho tataw mu na ɔhene gui,
dɔte a wɔapiw mu, Sukot ne Sereda
ntam. 18 Na Salomo yɛɛ nneɛma yi
nyinaa bebree pa ara, na wɔanhwehwɛ
kɔbere no nkarii ano.

19 Na Salomo yɛɛ Onyankopɔn fi
nneɛma no nyinaa, ne sika afɔremuka
no, ne apon a kyerɛ abodoo sisi so no,
20 ne akaneadua no ne ɛho akanea a
wɔsɔ no sɛ ne yɛbea, mpiakyiri no anim
no, ɛyɛ sika amapa, 21 na ɛho nhwiren
ne akanea ne adabaw no yɛ sika: ne
nyinaa yɛ sika ara nko. 22 Na adum-
gya ne nkora ne nsõ kukuwa no nso
yɛ sika amapa kronkron, na ɔdan no
ano apon a ɛwɔ emu fam, kronkron-
kronbea ho no, ne asɔrefi dan no apon
no yɛ sika.

## Ti 5

*Asɔrefi no dwira*

Na wowiee adwuma a Salomo yɛ maa
Awurade fi no nyinaa. Na Salomo de
n'agya Dawid akronkronne no bae, na
ɔde dwetɛ ne sika ne nnwinne no
nyinaa besiee Onyankopɔn fi akorade
no mu.

2 Ɛnna Salomo boaa Israel mpanyin
ne mmusuakuw no atitiriw ne Israelfo
mpanyimfi mmapɔmma no ano be-
hyiaa Yerusalem, sɛ wɔrekɔfa Awurade
apam adaka no afi Dawid kurow a ɛne
Sion no mu aba. 3 Na Israel mmarima
nyinaa boaboaa wɔn ho ano baa ɔhene
nkyɛn nnapɔnna a ɛne ɔsram a ɛto so
ason no mu. 4 Na Israel mpanyimfo
nyinaa bae. Na Lewifo no bɛsoaa
adaka no. 5 Na wɔfaa adaka no ne
ahyiae ntamadan no ne akronkronne
a ɛwɔ ntamadan no mu nyinaa bae,
asɔfo Lewifo no na wɔde foro bae.
6 Na ɔhene Salomo ne Israel asafo a
wobehyiaa ne nkyɛn adaka no anim
no nyinaa kunkum nguan ne anantwi
a wɔn dodow nti wɔantumi ankan na
wɔammu ano bobɔɔ afɔre. 7 Na asɔfo
no de Awurade apam adaka no baa mu
de besii n'afã, ɔdan no mpiakyiri a ɛne
kronkronkronbea no mu, kerubim no
ntaban ase. 8 Na kerubim no atrɛ-
trɛw wɔn ntaban mu, adaka no afã no
so, na kerubim no kata adaka no ne ho
mpoma no so ɔsoro. 9 Na mpoma no
wowaree ma wohu mpoma no ti, adaka
no ho, mpiakyiri no anim, na wonhu
adiwo hɔ, na ɛwɔ hɔ de besi nnɛ da yi.
10 Biribi nni adaka no mu gye abopon
abien a Mose de guu mu Horeb, faako
a Awurade ne Israelfo pamee bere a
wofi Misraim asase so reba no. 11 Na
asɔfo no fi kronkronbea hɔ fii adi no,
na asɔfo a wohuu wɔn no nyinaa ayɛ
wɔn ho kronkron, na wɔanni nkyekyem
no akyi, 12 na Lewifo nnwontofo no

1–14 1 Ah 7, 51–8, 11. 1 1 Be 28, 14–18. 3 Lev 23, 34. 10 Heb 9 4.
12 1 Be 15, 19; 16, 37, 41–42; 25, 1–7.

a wɔhyɛ Asaf, Heman, Yedutun ne wɔn
mma ne wɔn nuanom ase no, nyinaa
hyehyɛ nwera fɛfɛ kurakura nnawuru
ne mmɛnta asanku ne nsankuten
gyinagyina afɔremuka no apuei fam,
na asɔfo ɔha aduonu ka wɔn ho rehyɛn
ntorobɛnto. 13 Na ntorobɛntohyɛnfo
ne nnwontofo no yɛɛ sɛ obiakofo ma
wɔtee ɛnne biako a wɔde reyi Awurade
ayɛ da no ase, na wɔde ntorobɛnto ne
nnawuru ne asanku maa nne so yii
Awurade ayɛ sɛ "oye na n'adɔe wɔ hɔ
daa" no, ɛnna omununkum yɛɛ ɔdan
no, Awurade dan no, ma, 14 na
omununkum no nti asɔfo no antumi
annyina ansom, efisɛ Awurade anu-
onyam ayɛ ɔdan no ma.

## Ti 6

*Salomo asɔrefi dwira mpaebɔ*

Ɛnna Salomo kae sɛ: Awurade aka
sɛ ɔbɛtra kusuu mu. 2 Na me de,
masi trabea mama wo, na masiesie
baabi a wobɛtra hɔ daa. 3 Na ɔhene
dan n'ani hyiraa Israel bagua no
nyinaa; na Israel bagua no nyinaa
gyina hɔ. 4 Na ɔkae sɛ: Nhyira ne
Awurade, Israel Nyankopɔn, a ɔde
n'ano kasa kyerɛɛ m'agya Dawid, na
ɔde ne nsa ama aba mu no sɛ: 5 Efi
da a mikoyii me man Israel fii Misraim
asase so bae yi, minyii Israel mmusua-
kuw nyinaa mu kurow bi, sɛ wonsi dan
na me din ntra hɔ, nanso minyii
ɔbarima bi, sɛ onni me man Israel so
panyin, 6 na mayi Yerusalem sɛ me
din ntra hɔ, na mayi Dawid sɛ onni me
man Israel so. 7 Na ɛwɔ m'agya
Dawid komam sɛ anka obesi dan ama
Awurade, Israel Nyankopɔn, din. 8 Na
Awurade ka kyerɛɛ m'agya Dawid sɛ:
Esiane sɛ ɛwɔ wo komam sɛ anka
wubesi dan ama me din yi, woayɛ yiye
sɛ ɛwɔ wo koma mu. 9 Nso ɛnyɛ wo
na wubesi dan no, na wo ba a ofi
w'asen mu no, ɔno na obesi dan ama
me din. 10 Na Awurade ama n'asɛm
a ɔkae no atim, na masɔre masi m'agya
Dawid ananmu, na mete Israel ahengua
so, sɛnea Awurade kae no, na masi dan
no mama Awurade, Israel Nyankopɔn,
din, 11 na mede adaka a Awurade
apam a ɔne Israel mma pamee no wɔ
mu no masi hɔ.

12 Na okogyinaa Awurade afɔre-
muka no anim, Israel bagua no nyinaa
anim, na ɔtrɛw ne nsam. 13 Na
Salomo ayɛ kɔbere sumpi bi de asi
abangua no mfinimfini, n'atwemu basa-
fa anum, ne trɛw basafa anum na ne
korɔn basafa abiɛsa, na okogyinaa so.
Na ɔkotow ne nankoroma anim, Israel
bagua no nyinaa anim, na ɔtrɛw ne nsam
kɔɔ ɔsoro, 14 na ɔkae sɛ: Awurade,
Israel Nyankopɔn, Onyankopɔn bi nni
hɔ sɛ wo, ɔsoro ne asase so a wokora
apam ne adɔe ma wo nkoa a wɔde wɔn
koma nyinaa nantew w'anim no, 15 wo
na woakora nea woka kyerɛɛ w'akoa,
m'agya Dawid, no ama no; wode
w'ano na ɛkae, na wode wo nsa ama aba
mu, sɛ ɛte nnɛ yi. 16 Na afei, Awu-
rade, Israel Nyankopɔn, kora nea woka
kyerɛɛ w'akoa, m'agya Dawid, no ma
no, sɛ wokae sɛ: Wɔremma onipa mmɔ
wo m'anim a ɔbɛtra Israel ahengua so.
Ɔhwɛ nko na wo mma nhwɛ wɔn kwan
sɛ wɔbɛnantew me mmara mu, sɛnea
wonantew m'anim no. 17 Na afei,
Awurade, Israel Nyankopɔn, ma
w'asɛm a woka kyerɛɛ w'akoa Dawid
no ntim.

18 Na so ampa sɛ Onyankopɔn bɛtra
nnipa nkyɛn asase so anaa? Hwɛ,
ɔsoro ne ɔsoro mu soro ntumi nkora wo,
na menne ɔdan yi a masi yi. 19 Nanso
dan w'ani kyerɛ w'akoa mpaebɔ ne ne
nkotɔsrɛ, Awurade me Nyankopɔn, na
tie nteɛm ne mpae a w'akoa reyi
w'anim yi, 20 sɛ w'ani bebue akyerɛ
ɔdan yi awia ne anadwo, nea woka sɛ
wɔmfa wo din nsi hɔ no, na woatie
mpae a w'akoa rebɔ wɔ ha yi. 21 Na
tie w'akoa ne wo man Israel nkotɔsrɛ
a wɔde rebɔ mpae wɔ ha yi, na wo de,
fi wo trabea, ɔsoro hɔ, tie, na wote a, fa
firi! 22 Sɛ obi yɛ ne yɔnko bɔne na
wɔde ntam gye no sɛ ɔnka, na ntam no
ba w'afɔremuka anim ofi yi mu a,
23 ɛnde wo ara tie wɔ ɔsoro, na yɛ, na
bu wo nkoa atɛn, sɛ wubetua ɔbɔnefo
ka ama ne kwan abua n'atifi, na woabu
ɔtreneeni bem ama no sɛ ne trenee te.

24 Sɛ woka wo man Israel gu
w'atamfo anim, sɛ wɔayɛ wo bɔne nti,
na wɔsan bɛbɔ wo din, na wɔbɔ mpae
na wɔkotɔ srɛ w'anim ofi yi mu a,
25 ɛnde wo ara tie ɔsoro, na fa wo man
Israel bɔne no firi, na san wɔn bra

13 1 Be 16, 34. 14 2 Be 7, 1, 3. — 1–42 1 Ah 8, 12–53. 7 2 Sa 7, 2–13.
16 2 Sa 7, 16. 18 2 Be 2, 5. 20 Ex 20, 24. 22 Ex 22, 11.
24 Deut 28, 25.

asase a wode maa wɔn agyanom no so.
26 Sɛ wɔto ɔsoro mu na osu ntɔ, sɛ
wɔayɛ wo bɔne nti, na sɛ wɔbɛbɔ mpae
kyerɛ ha yi na wɔbɔ wo din, na wɔsan
fi wɔn bɔne no ho sɛ woabrɛ wɔn ase
nti a, 27 ɛnde wo ara tie ɔsoro, na fa
wo nkoa ne wo man Israel bɔne no
firi, na kyerɛ wɔn ɔkwan pa a wɔmfa
so, na ma osu ntɔ ngu w'asase a wode
maa wo man sɛ agyapade no so.

28 Sɛ ɔkɔm ba asase yi so, sɛ ɔyare-
dɔm ba, sɛ ɔhow ne ɔpo, ntuntummɛ ne
mmebɛw ba, sɛ wɔn atamfo behia wɔn
ho wɔn kurow biara mu a, ɔhaw
biara oo, ɔyare biara oo, 29 ɛnde
mpaebɔ biara, nkotɔsrɛ biara a onipa
biara wɔ na wo man Israel nyinaa wɔ,
na obiara nim ne haw ne ne yaw, na
ɔbɛtrɛw ne nsam akyerɛ ofi yi no, 30
wo ara tie ɔsoro, wo trabea hɔ, na fa
firi, na ma onipa no sɛ n'akwan nyinaa
te, sɛ wuhu ne koma no. Na wo ara
wo nko na wunim nnipa mma koma mu,
31 nea ɛbɛyɛ na wɔasuro wo na wɔa-
nantew w'akwan so nna a wɔde bɛtra
asase a wode maa yɛn agyanom no so
no nyinaa.

32 Nanso ɔhɔho a omfi wo man Israel
mu a ofi akyirikyiri asase bi so aba, wo
din kɛse ne wo nsa dennen ne wo basa
a woateɛ no nti no, sɛ wɔba bɛbɔ mpae
ɔdan yi mu a, 33 ɛnde wo ara tie
ɔsoro, wo trabea hɔ, na yɛ sɛ ɔhɔho no
sũ frɛ wo no nyinaa, nea ɛbɛyɛ na asase
so amanaman nyinaa ahu wo din, na
wɔasuro wo sɛ wo man Israel, na
wɔahu sɛ wo din na wɔde frɛ ofi a masi
yi.

34 Sɛ wo man fi adi ne wɔn atamfo
kodi ako ɔkwan a wobɛsoma wɔn so,
na wɔbɔ wo mpae kyerɛ kurow a woayi
ne ɔdan a masi mama wo din yi a,
35 ɛnde tie wɔn mpaebɔ ne wɔn
nkotɔsrɛ ɔsoro, na di wɔn asɛm ma wɔn.

36 Sɛ wɔyɛ wo bɔne,—efisɛ onipa
bi nni hɔ a ɔnyɛ bɔne,—na wofa wɔn
abufuw na wuyi wɔn ma wɔn atamfo,
na dɔm soa wɔn kɔ asase bi so, akyiri-
kyiri oo, mmɛnkyɛnee oo, 37 na wɔma
ɛka wɔn koma, asase a wɔafa wɔn akɔ
hɔ no so, na wɔdan wɔn ho kotɔ srɛ wo
wɔn nnommumfafo asase no so sɛ:
Yɛayɛ bɔne, yɛato na yɛadi abɔnefosɛm,
38 na wɔde wɔn koma nyinaa ne wɔn
kra nyinaa san ba wo nkyɛn, wɔn
nnommumfafo asase a wɔafa wɔn akɔ
hɔ no so, na wɔbɔ mpae kyerɛ wɔn
asase a wode maa wɔn agyanom ne
kurow a woayi ne ofi a masi mama wo
din yi a, 39 ɛnde tie wɔn mpaebɔ ne
wɔn nkotɔsrɛ ɔsoro, wo trabea hɔ, na
di wɔn asɛm ma wɔn, na fa wo man bɔne
a wɔayɛ wo no firi wɔn. 40 Afei, me
Nyankopɔn, ma w'aniwa mmue ɛ, na
yɛ aso ma ɛha yi mpaebɔ.

41 Na afei, Awurade Nyankopɔn,
sɔre hyɛn wo homebea no mu, wo ne wo
tumi adaka no. W'asɔfo no, Awurade
Nyankopɔn, ma wɔnhyɛ nkwagye, na
w'ahotefo ani nnye wo papa mu.
42 Awurade Nyankopɔn, nnan nea
woasra no no ani. Kae adɔe a wode
yɛɛ w'akoa Dawid no.

## Ti 7

*Asɔrefi dwira no awiei*

Na Salomo wiee mpaebɔ no, ogya fi
soro duru bɛhyew ɔhyew afɔre ne okum
afɔre no, na Awurade anuonyam bɛyɛɛ
ɔdan no ma. 2 Na asɔfo no antumi
anhyɛn Awurade dan no mu, efisɛ
Awurade anuonyam no ayɛ Awurade
dan no ma. 3 Na Israel mma no
nyinaa hui sɛ ogya ne Awurade anu-
onyam abeduru ofi no so no, wɔde wɔn
anim butubutuw fam abo nsɛwee no so
sɔree, na wɔdaa Awurade ase sɛ "oye
na n'adɔe wɔ hɔ daa".

4 Na ɔhene ne ɔman no nyinaa bɔɔ
okum afɔre Awurade anim. 5 Na
ɔhene Salomo de anantwi peduonu
abien ne nguan peha aduonu bɔɔ okum
afɔre, na ɔhene ne ɔman no nyinaa
dwiraa Onyankopɔn fi no. 6 Na asɔfo
no gyinagyina hɔ wɔn som nnwuma
so, na Lewifo no nso kurakura Awurade
asanku a ɔhene Dawid yɛɛ sɛ wɔmfa
nna Awurade ase, sɛ "n'adɔe wɔ hɔ
daa", bere a Dawid nam wɔn so yii
ayɛ no. Na asɔfo no hyenhyɛn ntoro-
bɛnto, wɔn ntentenso, na Israel nyinaa
gyinagyina hɔ.

7 Na Salomo yɛɛ abangua a ɛwɔ
Awurade dan no anim no kronkron, na
ɛhɔ na ɔbɔɔ ɔhyew afɔre na ɔhyew
asomdwoe afɔre ho srade no, efisɛ
kɔbere afɔremuka a Salomo yɛɛ no,
ɔhyew afɔre ne aduan afɔre ne srade
nam no nsen so.

**26** Deut 28, 23–24. **30** 1 Be 29, 17; Dwom 7, 9. **34** Dan 6, 10. **37** Dan 9, 5.
**41** Dwom 132, 8–9. **42** 2 Sa 7, 13. — **1** Lev 9, 24; 1 Ah 18, 38; Ex 40, 34.
**3** 2 Be 5, 13; Dwom 136. **4–10** 1 Ah 8, 62–66.

8 Ɛbere no mu no, Salomo dii
nnapɔnna no nnanson, na Israel
nyinaa ka ne ho, asafo kɛse pa a wofi
nea wɔrekɔ Hamat kosi Misraim subon
ano. 9 Na ɛda a ɛto so awotwe no,
wɔyɛɛ afahyɛ nhyiam, na afɔremuka no
dwira, wodii no nnanson, ne nnapɔnna
no nso, nnanson. 10 Na ɔsram a ɛto
so ason no da a ɛto so aduonu abiɛsa
no, ogyaa ɔman no kwan ma wɔkokɔɔ
wɔn afi. Na wɔn ani gyei na wɔn bo
tɔɔ wɔn yam, adepa a Awurade ayɛ
Dawid ne Salomo ne ne man Israel no
nti.

*Onyankopɔn ahoyi a etia abien*

11 Na Salomo wiee Awurade fi ne
ɔhene fi no. Na nea ɛbaa Salomo koma
mu sɛ ɔbɛyɛ Awurade fi ne ne fi mu no
nyinaa wiee yiye. 12 Na Awurade be-
yii ne ho kyerɛɛ Salomo anadwo, na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Mate wo mpaebɔ, na mayi
ha mafa sɛ afɔrebɔ fi. 13 Hwɛ, sɛ
meto ɔsoro mu na osu ntɔ, na sɛ mehyɛ
mmoadabi sɛ wommedi asase no so ade,
na sɛ mede ɔyaredɔm meba me man mu,
14 na sɛ me man a wɔabɔ me din wɔ
wɔn so no brɛ wɔn ho ase na wɔbɔ mpae
na wɔhwehwɛ m'anim na wɔsan fi
wɔn kwammɔne no so a, me nso mefi
soro matie na mede wɔn bɔne mafiri na
masa wɔn asase no yare. 15 Afei
m'ani bebue na mayɛ asõ mama ɛha yi
mpaebɔ. 16 Na afei mafa ofi yi mayɛ no
kronkron, sɛ me din ntra hɔ nkosi daa,
na m'aniwa ne me koma bɛtra hɔ nna
nyinaa. 17 Na wo de, sɛ wonantew
m'anim sɛnea w'agya Dawid nantewee,
sɛ wobɛyɛ nea mahyɛ wo nyinaa na
woadi m'ahyɛde ne m'atemmude so a,
18 ɛnde mɛma w'ahenni agua atim,
sɛnea me ne w'agya Dawid pamee sɛ
wɔremma onipa a obedi Israel so mmɔ
wo no.
19 Na sɛ mo de, mosan na mugyaw
m'ahyɛde ne me mmara nsɛm a mede
magu mo anim yi, na mokɔ kɔsom
anyame foforo na mosɔre wɔn a,
20 ɛnde metu wɔn afi m'asase a mede
memaa wɔn no so, na ofi a mayɛ no
kronkron mama me din yi, mɛtow afi
m'anim akyene, na mede mayɛ bɛ ne
nkasaguaa aman nyinaa mu. 21 Na
ɔdan a ɛkorɔn kɔ soro yi, obiara a
otwam ho no ho bɛfɔn no na waka sɛ:
Efi dɛn so na Awurade ayɛ asase yi ne
ofi yi sɛɛ? 22 Na wɔbɛka sɛ: Efisɛ
wɔagyaw Awurade, wɔn agyanom Nya-
nkopɔn a oyii wɔn fii Misraim asase
so no, na wɔakosuso anyame foforo mu
asɔre wɔn asom wɔn, enti na ɔde bɔne
yi nyinaa aba wɔn so yi.

## Ti 8

Na Salomo de mfe aduonu sisii
Awurade fi ne ne fi no wiei no,
2 Salomo kyekyee nkurow a Huram de
maa no no, na ɔmaa Israelfo kɔtraa hɔ.
3 Na Salomo siim kɔɔ Hamat-Soba
kodii so. 4 Na ɔkyekyee Tadmor wɔ
sare so ne adekora nkurow a ɔkyekyee
Hamat no nyinaa. 5 Na ɔkyekyee
atifi Bet-Horon ne anafo Bet-Horon,
nkurow a ɛyɛ den a ɛwɔ afasu ne apon
ne apon akyi adaban; 6 ne Baalat ne
adekora nkurow a Salomo wɔ no nyinaa
ne nteaseɛnam nkurow nyinaa ne
apɔnkɔsotefo nkurow ne ade a Salomo
pɛe sɛ ɔkyekye wɔ Yerusalem ne
Lebanon ne n'ahenni asase no nyinaa
so. 7 Nso nkurɔfo a wɔkae no a wofi
Hetifo ne Amorifo ne Perisifo ne
Hewifo ne Yebusifo mu a womfi
Israelfo no mu no nyinaa, 8 wɔn mma
a wɔkaa wɔn akyi asase no so a Israel
mma annwɛre wɔn no de, Salomo
gyee wɔn adwumayɛ tow de besi nnɛ
da yi. 9 Na Israelfo no mu de, Salomo
amfa obi anyɛ akoa n'adwuma mu, na
wɔn ne n'akofofo ne n'akunini so asafo-
hene ne ne nteaseɛnam ne n'apɔnkɔ-
sotefo so asafohene. 10 Na eyinom ne
adwumayɛfo a ɔhene Salomo wɔ no so
asafohene, nnipa ahanu aduonum a
wodi nkurɔfo no so.
11 Na Farao babea no de, Salomo
de no fii Dawid kurow no mu baa ofi a
wasi ama no no mu, efisɛ ɔkae sɛ: Me
yere nntra Israel hene Dawid fi, efisɛ
nea Awurade adaka no aba no yɛ
kronkron.

*Asɔre mu nhyehyɛe*

12 Ɛno mu na Salomo bɔɔ ɔhyew
afɔre maa Awurade wɔ Awurade afɔre-
muka a osii ntwironoa no anim no so,
13 sɛnea ehia da biara na ɔbɔ ɔhyew

---

9 Num 7, 10. 11–22 1 Ah 9, 1–9. 12 Deut 12, 5. 15 2 Be 6, 40.
18 2 Sa 7, 12, 16. 20 Deut 28, 37. 21 Deut 29, 24–27; Yer 22, 8–9. —
1–18 1 Ah 9, 10–28. 8 Yos 16, 10. 12 2 Be 1, 3–6; 4, 1. 13 Num 28, 2, 9, 11,
17, 26; 29, 12.

afɔre no, sɛnea Mose hyɛe no, home
nna de ne asram foforo de; ne afahyɛ
de, daa afe mprɛnsa: apiti nnapɔnna,
adapɛn nnapɔnna ne asese nnapɔnna
no mu. 14 Na sɛ n'agya Dawid
atɔremude te no, ɔde asɔfo no nkye-
kyem no sisii wɔn som so, ne Lewifo no
nso, wɔn som nnwuma so, sɛ wonyi ayɛ
na wɔnsom asɔfo no anim, sɛnea ehia
da biara; ne aponanohwɛfo no, wɔn
nkyekyem mu, ɔpon ne ɔpon ano: na
saa na Onyankopɔn nipa Dawid hyɛe.
15 Na wɔamfi ɔhene mmara asɛm a ɛda
asɔfo ne Lewifo no so no ho, nsɛm
nyinaa ne akorade no fam.
16 Na wosiesiee Salomo adwuma no
nyinaa ho siee da a wɔhyɛɛ Awurade dan
no ase de kosii sɛ wowiee Awurade fi no
koraa.

*Po so akwantu*

17 Ɛno na Salomo kɔɔ Esion-Geber
ne Elot wɔ mpoano, Edom asase so.
18 Na Huram nam ne nkoa so de ahyɛn
ne nkoa a wonim po ho asɛm brɛɛ no,
na wɔne Salomo nkoa kɔɔ Ofir, na
wɔkɔfaa sika dwetikɛse ahannan adu-
onum fi hɔ de brɛɛ ɔhene Salomo.

## Ti 9

*Seba hemmaa ba Salomo nkyɛn*

Na Seba hemmaa tee Salomo nka,
na ɔbae sɛ ɔde nsɛm a emu yɛ den
rebɛsɔ no ahwɛ. Na ɔne asafo yuu pa
ne yoma a wɔsoso nnuhuam ne sika pii
pa ne abohene baa Yerusalem. Na
oduu Salomo nkyɛn no, ɔne no bɔɔ nea
ɛwɔ ne komam nyinaa ho nkɔmmɔ.
2 Na Salomo buaa no ne nsɛm nyi-
naa, na asɛm biara anhintaw Salomo a
wanka ankyerɛ no. 3 Na Seba
hemmaa no huu Salomo nyansa ne ofi
a wasi, 4 ne ne pon so nnuan, ne ne
nkoa atrae, ne n'asomfo agyinae ne wɔn
ntade, ne ne nsahyɛfo ne wɔn ntade, ne
n'aforoe a ɔnam so kɔ Awurade fi no,
ne ho dwiriw no.
5 Na ɔka kyerɛɛ ɔhene no sɛ: Wo
nsɛnnii ne wo nyansa ho asɛm a metee
m'asase so no yɛ nokware, 6 na
mannye wɔn nsɛm no manni de besii sɛ
mebae na mede m'aniwa mabehu yi.
Na hwɛ, wɔanka me wo nyansa sõ a
ɛsõ no mu fã po, wosen nka a metee no.
7 Nhyira ne wo nnipa, na nhyira ne wo
nkoa yi a wogyinagyina w'anim daa yi
te wo nyansa no. 8 Nhyira nka
Awurade wo Nyankopɔn a ɔpɛ w'asɛm
na ɔde wo atra n'agua so sɛ di hene ma
Awurade wo Nyankopɔn. Sɛ wo Nya-
nkopɔn dɔ Israel sɛ ɔde no betim hɔ de
akosi daa nti na ɔde wo asi wɔn so
hene, sɛ yɛ atemmude ne treneede.
9 Na ɔmaa ɔhene sika dwetikɛse ɔha
aduonu ne nnuhuam pii pa ara ne
abohene, na nnuhuam a ɛte sɛ nea Seba
hemmaa no de maa ɔhene Salomo no
so bi amma bio.
10 Na Huram nkoa ne Salomo nkoa
a wɔde sika fi Ofir bae no nso de abako
nnua ne abohene bae. 11 Na ɔhene
de abako nnua no yɛɛ Awurade fi ne
ɔhene fi atrapoe ne asankuten ne
mmɛnta asanku maa nnwontofo no.
Na wonhuu saa ade no bi pɛn Yuda
asase so.
12 Na ɔhene Salomo maa Seba
hemmaa no n'ade a ɔpɛ a obisae no
nyinaa, ɛsono nea ɔde brɛɛ ɔhene no.
Ɛnna ɔno ne ne nkoa sanee siim kɔɔ
n'asase so.

*Salomo ahonya*

13 Nso sika a ɛba Salomo nsam afe
biako mu duru si sika dwetikɛse
ahansia aduosia asia, 14 ɛsono nea
efi aguadifo hɔ ne nea abatafo de ba.
Na Arabia ahene nyinaa ne asase no
so amradofo no nso de sika ne dwetɛ
brɛɛ Salomo. 15 Na ɔhene Salomo
de sika a wɔaboro yɛɛ akyɛm akɛse
ahanu, sika a wɔaboro nnwetɛbona
ahansia na ɔde duraa akyɛm no mu
biara ho. 16 Na ɔyɛɛ sika a wɔaboro
akyɛm ahasa, sika nnwetɛbona ahasa
na ɔde duraa akyɛm no mu biara ho.
Na ɔhene de kosiee Lebanon kwae
dan no mu. 17 Na ɔhene de asonse
yɛɛ ahengua kokuroo, na ɔde sika
amapa duraa ho; 18 na agua no wɔ
atrapoe asia, na sika ntiaso wɔ agua
no ho a wɔabobɔ mu, na nsa wowɔ ɛha
ne ha atrae no ho, na agyata abien
gyinagyina nsa no ho; 19 na agyata
dumien gyinagyina hɔ wɔ atrapoe asia
no so ɛha ne ha: wɔnyɛɛ saa bi da
ahenni biara mu. 20 Na ɔhene Salomo
ade a ɔnom mu nyinaa yɛ sika, na
Lebanon kwae dan mu nneɛma nyinaa
yɛ sika amapa, dwetɛ nni mu: wommu
no hwee Salomo bere so. 21 Na

14 1 Be 23–26. — 1–28 1 Ah 10, 1–28. 7 Luk 10, 23.

ɔhene wɔ ahyɛnkuw a ɛne Huram nkoa
no kɔ Tarsis; mfe abiɛsa biara,
Tarsis ahyɛn no ba pɛnkoro de sika ne
dwetɛ, asonse ne nkyeneboa ne kohãa
ba.
22 Na ɔhene Salomo sõe sen asase
so ahene nyinaa, adedodow ne nyansa
fam. 23 Na asase so ahene nyinaa
hwehwɛ Salomo anim ahu, sɛ wobetie
ne nyansa a Onyankopɔn de ahyɛ ne
koma mu no bi. 24 Na wɔde wɔn
ayɛyɛde ba mmiako mmiako, dwetɛ
nneɛma ne sika nneɛma ne ntade,
akode ne nnuhuam, apɔnkɔ ne mfu-
rumpɔnkɔ, afe biara ne ne de. 25 Na
Salomo wɔ apɔnkɔ adan mpemnan, ne
nteaseɛnam, ne apɔnkɔsotefo pedu-
mien, na ɔde wɔn tratraa nteaseɛnam
nkurow mu ne ɔhene nkyɛn Yerusalem.
26 Na odii ahenni nyinaa so de fi asu
[Eufrate] ano de kosii Filistifo asase so
ne Misraim hye so. 27 Na ɔhene maa
dwetɛ yɛe sɛ abo, Yerusalem, na
nkyeneduru nso ɔma ɛyɛe sɛ ankye
nnua a ɛwɔ tataw so no dodow. 28 Na
wɔde apɔnkɔ fii Misraim ne nsase
nyinaa so brɛɛ Salomo.

*Salomo wu*

29 Na Salomo ho nsɛm nkae, kan de
ne akyiri de no, so wɔankyerɛw odiyifo
Natan nsɛm ne Siloni Ahia adiyisɛm
ne ɔdehwɛfo Ido adehwɛ a ɔhwɛe
Nebat ba Yerobeam ho no mu? 30 Na
Salomo dii Israel nyinaa so hene
Yerusalem mfirihyia aduanan. 31 Na
Salomo ne n'agyanom kɔdae, na wosiee
no n'agya Dawid kurow mu. Na ne ba
Rehabeam bedii n'ade.

## Ti 10

*Ɔman no mpaapaemu*

Na Rehabeam siim kɔɔ Sekem, na
Sekem na Israelfo nyinaa aba sɛ
wɔrebesi no hene. 2 Na Nebat ba
Yerobeam a ɔwɔ Misraim nea ofi ɔhene
Salomo anim guan kɔe no tee. Ɛnna
Yerobeam san fii Misraim bae. 3 Na
wɔsoma kohyiaa no bae, na Yerobeam
ne Israel nyinaa bae bɛka kyerɛɛ Reha-
beam sɛ: 4 W'agya maa yɛn kɔndua
yɛɛ duru papa, na afei yi w'agya ɔsom
dennen ne ne kɔndua duruduru a ɔde
too yɛn so no ma ɛnyɛ hare, na yɛnsom
wo. 5 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛha
nnansa monsan mmra me nkyɛn. Na
ɔman no kɔe.
6 Na ɔhene Rehabeam ne mpanyimfo
a n'agya Salomo te ase no, wɔyɛ
n'afotufo no tuu agyina sɛ: Ɛfo bɛn na
moretu me na mede makobua ɔman
yi? 7 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ woyɛ
ɔman yi yiye na wosɔ wɔn ani na woka
wɔn nsɛm pa a, ɛnde wɔbɛyɛ wo nkoa
nna nyinaa. 8 Na ogyaw mpanyimfo
no fo a wotuu no no, na ɔne mmofra a
wɔne no nyinii a wotu no fo no kotuu
agyina, 9 na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛfo
bɛn na mo nso, moretu, na yɛde akobua
ɔman yi a wɔbɛka kyerɛɛ me sɛ: Yi
kɔndua a w'agya de too yɛn so no so
ma ɛnyɛ hare, no? 10 Na mmofra a
wɔne no nyinii no ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛɛ
na ka kyerɛ ɔman yi a wɔbɛka kyerɛɛ
wo sɛ: W'agya maa yɛn kɔndua yɛɛ
duru, na wo de, yɛ no hare ma yɛn, no,
sɛɛ na ka kyerɛ wɔn sɛ: Me kokɔbɛto so
sen m'agya asen. 11 Na afei, m'agya
de kɔndua duruduru soaa mo, na me
de, mɛto mo kɔndua no so, m'agya de
mpire na ɛhwee mo, na me de, mede
nkekantwɛre na mɛhwe mo.
12 Na Yerobeam ne ɔman no nyinaa
baa Rehabeam nkyɛn da a ɛto so abiɛsa
no, sɛnea ɔhene kae sɛ: Da a ɛto so
abiɛsa no, monsan mmra me nkyɛn, no.
13 Na ɔhene no de asɛnnennen buaa
wɔn, na ɔhene Rehabeam gyaw mpa-
nyimfo no fo a wotuu no no, 14 na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛnea mmofra no tuu
no fo no sɛ: M'agya maa mo kɔndua yɛɛ
duru, na me de, mɛto so, m'agya de
mpire na ɛhwee mo, na me de, mede
nkekantwɛre na mɛhwe mo. 15 Na
ɔhene no antie ɔman no, efisɛ Onyan-
kopɔn na ɔdan no saa, sɛ Awurade
bɛma n'asɛm a ɔnam Siloni Ahia
so ka kyerɛɛ Nebat ba Yerobeam no
aba mu.
16 Na Israel nyinaa hui sɛ ɔhene no
antie wɔn no, ɔman no buaa ɔhene no
sɛ: Kyɛfa bɛn na yɛwɔ Dawid mu?
Nanso yenni agyapade bi Yisai ba no
mu. Israel, monkokɔ mo afi! Afei,
Dawid, hwɛ wo ankasa wo fi. Ɛnna
Israel nyinaa siim kokɔɔ wɔn afi mu.
17 Na Israelfo a wɔtete Yuda nkurow
mu no de, Rehabeam dii wɔn so hene.
18 Na ɔhene Rehabeam somaa Hado-

---

**25** 2 Be 1, 14–17; 1 Ah 4, 26. **29–31** 1 Ah 11, 41–43. **29** 1 Ah 11, 29. —
**1–19** 1 Ah 12, 1–19. **2** 1 Ah 11, 40. **15** 1 Ah 11, 29, 31.

ram a odi adwuma tow so no, na
Israelfo no siw no abo ma ɔtoe. Ɛnna
ɔhene Rehabeam yɛɛ ntɛm foroo tease-
ɛnam sɛ ɔreguan akɔ Yerusalem.
19 Na Israel wae fii Dawid fi ho de
besi nnɛ.

## Ti 11

Na Rehabeam duu Yerusalem no,
ɔboaa Yuda ne Benyamin fi no nyinaa
ano hyiae, mmarima akofofo a wɔapaw
wɔn ɔpeha aduɔwɔtwe, sɛ ɔne Israel
rekɔko na wɔadan ahenni no ama
Rehabeam. 2 Na Awurade asɛm baa
Onyankopɔn nipa Semaia nkyɛn sɛ:
3 Ka kyerɛ Salomo ba Rehabeam,
Yuda hene, ne Israel a wɔwɔ Yuda ne
Benyamin nyinaa sɛ: 4 Sɛ Awurade
se ni: Mommforo nnkɔ, na mo ne mo
nuanom nnkɔko; monsan nkokɔ mo
afi, na me na asɛm yi fi me. Na wotiee
Awurade asɛm no, na wɔsan fii Yero-
beam so kɔ no.

*Rehabeam nkurow a ɛyɛ den*

5 Na Rehabeam traa Yerusalem.
Na ɔkyekyee nkurow ma ɛyɛɛ den wɔ
Yuda, 6 na ɔkyekyee Bet-Lehem ne
Etam ne Tekoa, 7 ne Bet-Sur ne
Soko ne Adulam, 8 ne Gat ne Maresa
ne Sif, 9 ne Adoraim ne Lakis ne
Aseka, 10 ne Sora ne Ayalon ne
Hebron a ɛyɛ Yuda ne Benyamin mu
nkurow a ɛyɛ den no. 11 Na ɔhyehyɛɛ
nkurow no den, na ɔde asafohene ne
aduan ne ngo ne nsã akorade kokɔɔ
mu. 12 Na ɔde akyɛm ne mpeaw
korakoraa nkurow no nyinaa mu, na
ɔhyehyɛɛ nkurow no den pa ara. Na
Yuda ne Benyamin wɔ no.
13 Na asofo ne Lewifo a wɔwɔ Israel
nyinaa fi wɔn nsase nyinaa so
begyinaa n'akyi. 14 Na Lewifo no
gyigyaw wɔn nkurow ho mfikyisase ne
wɔn agyapade, na wɔbaa Yuda ne
Yerusalem, efisɛ Yerobeam ne ne mma
tutuu wɔn sɛ wonnni Awurade asɔfo,
15 na ɔhyehyɛɛ n'asɔfo maa sorɔnso-
rɔmmea no ne mpapo ne anantwi mma
a ɔyɛe no. 16 Na wɔn akyi no wɔn a
wɔde wɔn koma mae sɛ wɔbɛhwehwɛ
Awurade Israel Nyankopɔn no fifii
Israel mmusuakuw nyinaa mu baa
Yerusalem, sɛ wɔbɛbɔ afɔre ama
Awurade wɔn agyanom Nyankopɔn no.
17 Na wɔmaa Yuda ahenni no yɛɛ den,
na wɔhyɛɛ Salomo ba Rehabeam den
mfirihyia abiɛsa, efisɛ wɔnantew Dawid
ne Salomo kwan so mfe abiɛsa.
18 Na Rehabeam waree Mahalat a
ɔyɛ Dawid ba Yerimot babea ne
Abihail a ɔyɛ Yisai ba Eliab babea,
19 na ɔwoo mma, Yeus ne Semaria ne
Saham. 20 Na ɛno akyi no, ɔwaree
Absalom ba Maaka, na ɔwoo Abia ne
Atai ne Sisa ne Selomit maa no.
21 Na Rehabeam dɔ Absalom ba
Maaka sen ne yerenom ne ne yefam-
nom nyinaa, na ɔwaree yerenom
dunwɔtwe ne yefam aduosia, na
ɔwowoo mmabarima aduonu awotwe
ne mmabea aduosia. 22 Na Rehabeam
de Maaka ba Abia dii ne nuanom no
mu ti ne panyin, na ɔpɛe sɛ osi no hene.
23 Na odii no nyansam, na ɔde ne
mmabarima no nyinaa mu binom sisii
Yuda ne Benyamin nsase no nyinaa
so, nkurow a ɛyɛ den no nyinaa mu, na
ɔde akɔnhamabɔde bebree maa wɔn,
na ogyigyee mmea bebree aware
momaa wɔn.

## Ti 12

*Sisak di Rehabeam so nkonim*

Na ɛbae sɛ Rehabeam ahenni timii
na ɔyɛɛ den no, ogyaw Awurade
mmara, na Israel nyinaa ka ne ho.
2 Na ɔhene Rehabeam afe a ɛto so
anum no, Misraim hene Sisak foro baa
Yerusalem so, efisɛ wɔafom Awurade.
3 Ɔde nteaseɛnam apem ahanu ne
apɔnkɔsotefo peduosia bae, na dɔm a
wɔne no bae no nni kanbea, wofi
Misraim: Libiafo, Sukifo ne Etiopiafo.
4 Na ogyee Yuda nkurow a ɛyɛ den no,
na obeduu Yerusalem. 5 Ɛnna odiyifo
Semaia baa Rehabeam ne Yuda mma-
pɔmma a wɔaboa wɔn ho ano aba
Yerusalem afi Sisak anim no nkyɛn,
na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade se
ni: Mo de, moagyaw me, na me nso
magyaw mo mahyɛ Sisak nsa. 6 Ɛnna
Israel mmapɔmma ne ɔhene no brɛɛ
wɔn ho ase, na wɔkae sɛ: Ɔtreneeni ne
Awurade. 7 Na Awurade hui sɛ wɔa-
brɛ wɔn ho ase no, Awurade asɛm baa
Semaia nkyɛn sɛ: Wɔabrɛ wɔn ho ase
nti, merensɛe wɔn, na ɛyɛ kakra a,

---

**1–4** 1 Ah 12, 21–24. **14** 2 Be 13, 9. **15** 1 Ah 12, 31. **18** 1 Sa 16, 6.
**23** 2 Be 21, 3. — **1–16** 1 Ah 14, 21–31. **4** 2 Be 11, 5–10.

mɛma wɔafi mu, na m'abufuw amfa
Sisak so anhwie angu Yerusalem so.
8 Nanso wɔbɛyɛ no nkoa, na wɔahu me
som ne nsase so ahenni som no. 9 Na
Misraim hene Sisak foro baa Yeru-
salem bɛfaa Awurade fi akorade ne
ɔhene fi akorade no,—ne nyinaa na
ɔfae,—na ɔfaa sika akyɛm a Salomo
yɛe no nso. 10 Na ɔhene Rehabeam
yɛɛ kɔbere akyɛm sisii ananmu, na
ɔde hyehyɛɛ awɛmfo a wɔwɛn ɔhene
fi pon ano no asafohene no nsa.
11 Na da biara a ɔhene ba Awurade
fi no, awɛmfo no bɛtase, na wɔde
san kɔ awɛmfo no dan mu. 12 Na
sɛ ɔbrɛɛ ne ho ase nti, Awurade abufuw
no san fii ne ho, sɛ ɔrensɛe no nwie;
na ɔmannwoe baa Yuda mu nso.

*Rehabeam ahenni awiei*

13 Na ɔhene Rehabeam hyɛɛ ne ho
den Yerusalem, na odii hene. Na
obedii hene no, na wadi mfe aduanan
biako, na odii hene mfirihyia dunson
Yerusalem a ɛne kurow a Awurade yii
Israel mmusuakuw nyinaa mu sɛ ɔde
ne din bɛto hɔ no. Na ne nã din de
Naama a ɔyɛ Amonni. 14 Na ɔyɛɛ
bɔne, na wamfa ne koma anhwehwɛ
Awurade.
15 Na Rehabeam ho nsɛm, kan de ne
akyiri de nso, so wɔankyerɛw odiyifo
Semaia ne ɔdehwɛfo Ido nsɛm mu
antoatoa so? Na dɔmdi daa Reha-
beam ne Yerobeam ntam nna nyinaa.
16 Na Rehabeam ne n'agyanom kɔdae,
na wosiee no Dawid kurow no mu.
Na ne ba Abia bedii n'ade.

## Ti 13

*Abia di Yerobeam so nkonim*

Ɔhene Yerobeam afe a ɛto so
dunwɔtwe so no, Abia bedii Yuda so
hene. 2 Mfe abiɛsa na odii hene
Yerusalem, na ne nã din de Mikaia,
Uriel ba a ofi Gibea. Na ɔko baa Abia
ne Yerobeam ntam.
3 Na Abia de mmarima akofofo dɔm
a ano si nnipa a wɔapaw wɔn ɔpe-
hannan yɛɛ ɔsa no, na Yerobeam de
nnipa pehanwɔtwe, mmarima a wotumi
a wɔapaw wɔn ne no bɛbɔɔ ani. 4 Na
Abia sɔree Semaraim bepɔw a ɛwɔ
Efraim mmepɔw so no atifi, na ɔkae
sɛ: Yerobeam ne Israel nyinaa, muntie
me. 5 So munnim sɛ Awurade Israel
Nyankopɔn no de Israel so ahenni
ama Dawid de rekosi daa sɛ nkyene
apam ama ɔno ne ne mma anaa?
6 Na Nebat ba Yerobeam a ɔyɛ
Dawid ba Salomo akoa no sɔre
tew ne wuranom anim atũa, 7 na
nnipa hunu ahuhufo ne no boom hyɛɛ
wɔn ho den tiaa Salomo ba Rehabeam,
nso na Rehabeam yɛ abofra na ne
koma yɛ mmerɛw, enti wantumi
wɔn.
8 Na afei, mo de, muse moresɔre
atia Awurade ahenni a ɛwɔ Dawid
mma nsam no, efisɛ modɔɔso na mo-
wɔ sika anantwi a Yerobeam ayɛ
ama mo sɛ anyame. 9 So muntutuu
Awurade asɔfo, Aaron mma no ne
Lewifo no, na moayɛ asɔfo afa sɛ nsase
so aman no? Obiara a ɔba sɛ wonnye
nantwiforo ne adwennini ason mfa
asɔfode nhyɛ ne nsa no na wayɛ ɔsɔfo
ama nea ɛnyɛ Onyankopɔn no. 10 Na
yɛn de, Awurade ne yɛn Nyankopɔn, na
yennyaw no ɛ, na asɔfo a wɔsom
Awurade no yɛ Aaron mma, na Lewifo
no kura wɔn adwuma mu. 11 Na
wɔhyew ɔhyew afɔre ma Awurade daa
anɔpa ne anwummere ne ɔhyew adu-
huam no. Na wosiesie kyerɛ abodoo
wɔ ɔpon kronkron no so, na sika
kaneadua ne n'akanea no, wɔsɔ daa
anwummere. Na yɛn de, yɛyɛ Awurade
yɛn Nyankopɔn ahyɛde no, na mo de,
moagyaw no. 12 Na hwɛ, Onyan-
kopɔn ka yɛn ho di ti, ne n'asɔfo ne
osebɔ ntorobɛnto, sɛ wɔde bɛbɔ ose
ahyɛ mo. Israel mma, mo ne Awurade,
mo agyanom Nyankopɔn no, nnko, na
ɛrensi mo yiye.
13 Na Yerobeam maa atɛwfo buu
wɔn ho braka na wɔabefi wɔn akyi.
Na wɔwɔ Yuda anim, na atɛwfo no wɔ
wɔn akyi. 14 Na Yuda dannan wɔn
ani no, na hwɛ, dɔm no wɔ anim ne
akyiri. Ɛnna wɔteɛɛm frɛɛ Awurade,
na asɔfo no hyenhyɛn ntorobɛnto.
15 Na Yuda mmarima bobɔɔ ose. Na
Yuda mmarima no bobɔɔ ose no,
Onyankopɔn kaa Yerobeam ne Israel
nyinaa gui Abia ne Yuda anim. 16 Na
Israelfo no gui Yuda anim, na Onya-
nkopɔn de wɔn hyɛɛ wɔn nsa. 17 Na

13 2 Be 6, 20. 15 2 Be 13, 22. — 1-23 1 Ah 15, 1-8. 5 Lev 2, 13; Num 18, 19.
8 1 Ah 12, 28. 9 2 Be 11, 15. 11 Num 28, 3-8. 12 Num 10, 9.

Abia ne ne man kunkum wɔn okunkɛse,
na apirafo a wɔtotɔe Israel mu si
nnipa a wɔapaw wɔn ɔpehannum.
18 Na wɔbrɛɛ Israelfo no ase bere no
mu, na Yudafo no ho yɛɛ den, efisɛ
wotweri Awurade wɔn agyanom Nya-
nkopɔn no. 19 Na Abia tiw Yerobeam,
na okogyee ne nsam nkurow: Bet-El
ne ɛho nkurowa, ne Yesana ne ɛho
nkurowa, ne Efron ne ɛho nkurowa.
20 Na Yerobeam annya tumi bi bio
Abia bere so. Na Awurade kaa no ma
owui.
21 Na Abia de, onyaa tumi, na ɔwa-
rewaree yerenom dunnan, na ɔwo-
woo mmabarima aduonu abien, ne
mmabea dunsia. 22 Na Abia ho nsɛm
nkae ne n'akwan ne ne nsɛm, wɔa-
kyerɛw odiyifo Ido nkyerɛase nhoma
no mu.

## Ti 14

*Asa gu ahonisom*

Na Abia ne n'agyanom kɔdae, na
wosiee no Dawid kurow mu, na ne ba
Asa bedii n'ade. Ne bere so na asase
no so dwoe mfe du. 2 Na Asa yɛɛ nea
eye na ɛteɛ Awurade ne Nyankopɔn
ani so, 3 na oyiyii ananafo afɔremuka
ne sorɔnsorɔmmea no, na oburuw
adum no, na otwitwaa Asera nnua no
gui. 4 Na ɔka kyerɛɛ Yuda sɛ
wɔnhwehwɛ Awurade wɔn agyanom
Nyankopɔn no, na wonni ne mmara ne
n'ahyɛde no so. 5 Na oyiyii Yuda
nkurow nyinaa so sorɔnsorɔmmea ne
owia ahoni no. Na n'ahenni no mu
dwoe wɔ n'ase. 6 Na ɔkyekyee
nkurow a ɛyɛ den Yuda, efisɛ asase no
so dwoe, na wanko ɔko bi mfe no mu,
efisɛ Awurade maa no ɔhome. 7 Na
ɔka kyerɛɛ Yuda sɛ: Momma yɛnkyekye
nkurow yi, na yɛmfa ɔfasu ne aban
atenten, apon ne adaban ntwa ho
nhyia. Asase yi da so da yɛn anim,
efisɛ yɛahwehwɛ Awurade yɛn Nya-
nkopɔn. Yɛahwehwɛ no, na wama yɛn
ɔhome afã nyinaa ahyia. Na wokye-
kyee, na esii wɔn yiye. 8 Na Asa wɔ
dɔm a wokura akyɛm ne mpeaw: Yuda
mu nnipa ɔpehasa ne Benyamin mu
nnipa a wokura akyɛm na wokuntun ta
ɔpehanu aduɔwɔtwe, mmarima a wo-
tumi ara nko.

*Asa di Etiopiafo so nkonim*

9 Na Etiopiani Serah de dɔm a ano
si apem ahorow apem ne nteaseɛnam
ahasa tu baa wɔn so, na obeduu Maresa.
10 Na Asa fii adi kohyiaa no, na
wɔbaee mpasua mu Sefata bon mu,
Maresa ho. 11 Na Asa frɛɛ Awurade
ne Nyankopɔn sɛ: Awurade, ɛnyɛ ade
bi mma wo sɛ wobɛboa wɔn a wɔdɔɔso
anaa wɔn a wonni tumi: boa yɛn,
Awurade yɛn Nyankopɔn, na wo na
yetweri wo, na wo din mu na yɛnam kɔ
nnipa kuw yi so. Awurade yɛn Nyan-
kopɔn ne wo, mma ɔdesani nnnya wo
so ahoɔden. 12 Ɛnna Awurade kaa
Etiopiafo no gui Asa ne Yuda anim,
na Etiopiafo no guanee. 13 Na Asa
ne nnipa a wɔka ne ho no tiw wɔn
koduu Gerar. Na Etiopiafo mu nnipa
totɔe ara kosii sɛ nkwagye bi anka
amma wɔn, na wɔdwerɛw wɔn, Awurade
ne ne dɔm anim. Na wɔfaa asade
bebree pa. 14 Na wɔsɛee nkurow a
etwa Gerar ho hyia no nyinaa, na
Awurade ho hu kitaa wɔn; na wɔfom
nkurow no nyinaa, efisɛ asade pii wɔ mu.
15 Na wɔsɛee mmoakuw ntamadan
nso, na wɔfaa nguan pii ne yoma kɔe,
na wɔsan baa Yerusalem.

## Ti 15

*Odiyifo Asaria kɔkɔbɔ*

Na Onyankopɔn honhom baa Oded
ba Asaria so, 2 na ofii adi kohyiaa
Asa, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Asa ne Yuda
ne Benyamin nyinaa, muntie me.
Awurade ne mo te, sɛ mo ne no te yi.
Na sɛ mohwehwɛ no a, ɔbɛma moahu
no, na sɛ mugyaw no a, obegyaw mo.
3 Na Israel nna bebree wɔ hɔ a wonni
nokware Nyankopɔn no, na wonni ɔsɔfo
a ɔkyerɛkyerɛ, na wonni mmara. 4 Na
wɔn ahohia mu, wɔsan baa Awurade
Israel Nyankopɔn nkyɛn bɛhwehwɛɛ
no no, ɔma wohuu no. 5 Na ɛbere no
mu no na asomdwoe nni hɔ mma nea
ofi adi ne nea ɔba mu, na sakasaka
bebree baa nsase no sotefo nyinaa so.
6 Na wɔbobɔɔ wɔn ho, ɔman ne ɔman,
ne kurow ne kurow, na Onyankopɔn
de ahohia nyinaa tanee wɔn ani.
7 Na mo de, monhyɛ mo ho den, na
mommma mo abasa mu nngow, na mo
adwuma so wɔ akatua.

---

22 2 Be 12, 15. — 1-5 1 Ah 15, 11-12. 6 2 Be 15, 15. 11 1 Sa 14, 6. —
3 Hos 3, 4. 4 Yer 29, 13-14. 6 Luk 21, 10. 7 1 Ko 15, 58.

kronkronbea a wayɛ no kronkron de
rekosi daa no, na monsom Awurade
mo Nyankopɔn, na n'abufuhyew no mfi
mo ho nkɔ. 9 Na sɛ mosan ba Awurade
nkyɛn a, mo nuanom ne mo mma be-
nya mmɔborohunu, wɔn a wɔfaa wɔn
nnommum no anim, na wɔasan aba
asase yi so bio, na ɔdomfoɔ ne mmɔbo-
rohunufo ne Awurade mo Nyankopɔn,
na sɛ mosan ba ne nkyɛn a, ɔrenyi n'ani
mfi mo so.

10 Ɛnna ammirikatufo no sen fii
kurow mu kɔɔ kurow mu, Efraim ne
Manase asase so de kosii Sebulon
tɔnn. Na wɔsereserew wɔn na wodii
wɔn ho fɛw. 11 Nanso ebinom a wofi
Aser ne Manase ne Sebulon brɛɛ wɔn
ho ase na wɔbaa Yerusalem. 12 Na
Onyankopɔn nsa baa Yuda nso so sɛ
ɔrema wɔn koma koro sɛ wonni ɔhene
ne asafohene no ade a wɔde Awurade
asɛm hyɛe no so.

13 Na nkurɔfo bebree boaa wɔn ho
ano Yerusalem sɛ wobedi apiti nna-
pɔnna no ɔsram a etia abien no so,
bagua kɛse pa ara. 14 Na wɔsɔre
yiyii afɔremuka a ɛwowɔ Yerusalem
no, na aduhuamhyew ade no nyinaa
nso woyi kɔtow guu Kidron subon mu.
15 Ɛnna wokunkum Twam no ɔsram a
etia abien no da a ɛto so dunnan no.
Na asɔfo no ne Lewifo no ani wui, na
wɔyeyɛɛ wɔn ho kronkron, na wɔde
ɔhyew afɔre baa Awurade fi. 16 Na
wokogyinagyinaa wɔn agyinae, sɛ wɔn
atɔremude no te, Onyankopɔn nipa
Mose mmara no mu. Na asɔfo no
gyee mogya no Lewifo no nsam de
petee. 17 Efisɛ nnipa bebree wɔ
bagua no mu a wonnya nyɛɛ wɔn ho
kronkron, na Lewifo no de Twam no
kum ara ma wɔn a wɔn ho ntew no
nyinaa, sɛ ɛnyɛ kronkron mma Awu-
rade. 18 Na ɔman no mu dodow,
nnipa bebree a wofi Efraim ne Manase
ne Isakar ne Sebulon, annya annwira
wɔn ho, na wodii Twam no, nso ɛnyɛ
sɛnea wɔakyerɛw no. Nso Hesekia
bɔɔ mpae maa wɔn, na ɔkae sɛ: Awu-
rade a wuye, fa firi 19 obiara a
wasiesie ne koma sɛ ɔrehwehwɛ
Onyankopɔn Awurade, n'agyanom
Nyankopɔn, mpo sɛ ɛnyɛ kronkronbea
ahodwira so a. 20 Na Awurade tiee
Hesekia, na ɔsaa ɔman no yare.

21 Na Israelfo a wohuu wɔn Yeru-
salem no dii apiti nnapɔnna no nnanson
anigye kɛse mu, na Lewifo ne asɔfo no
de Awurade asanku no yii Awurade
ayɛ nna nyinaa. 22 Na Hesekia kaa
Lewifo a wɔwɔ Awurade ho nimdeɛ
pa no nyinaa abotɔyam asɛm, na wodii
afahyɛ afɔrebɔde no nnanson, na
wɔbɔbɔɔ asomdwoe afɔre, na wɔkamfoo
Awurade wɔn agyanom Nyankopɔn no.
23 Na bagua no nyinaa tuu agyina,
sɛ wobedi nnanson foforo nso, na wɔde
anigye dii nnanson no bio. 24 Na
ɔhene Hesekia yii anantwinini apem ne
nguan mpemnson maa bagua no, na
mmapɔmma no nso yii anantwi apem
ne nguan pedu maa bagua no. Na
asɔfo bebree yɛɛ wɔn ho kronkron.
25 Na Yuda bagua no nyinaa ne asɔfo
ne Lewifo no ne asafo a wofi Israel bae
no nyinaa nso, ahɔho a wofi Israel asase
so bae no ne wɔn a wɔte Yuda no ani
gyei. 26 Na anigye bebree a efi
Israel hene Salomo, Dawid ba no bere
so ɛmmaa saa da Yerusalem baa Yeru-
salem. 27 Ɛnna asɔfo ne Lewifo no
sɔree na wohyiraa ɔman no. Na wɔtee
wɔn nne, na wɔn mpaebɔ duu ne trabea
kronkron ɔsoro.

## Ti 31

*Ɔhene no nsiesiei foforo*

Na wowiee eyi nyinaa no, Israelfo a
wohuu wɔn hɔ no nyinaa fii adi kɔɔ
Yuda nkurow mu, na wokobubuu adum,
na wotwitwaa Asera nnua, na woburuw
sorɔnsorɔmmea ne afɔremuka no, Yuda
ne Benyamin nyinaa, ne nea ɛwɔ Efraim
ne Manase no nso, de kosii sɛ wowiei.
Ɛnna Israelfo no nyinaa san kokɔɔ wɔn
de mu, wɔn nkurow mu.

2 Na Hesekia de asɔfo ne Lewifo no
nkyekyem no sisii wɔn nkyekyem so,
obiara sɛ ne som te, asɔfo no ne Lewifo
no, sɛ wɔmmɔbɔ ɔhyew afɔre ne asom-
dwoe afɔre na wɔnsom na wɔnna ase
nyi ayɛ Awurade nsra apon mu. 3 Na
ɔhyɛɛ ɔhene kyɛfa a efi n'ade mu maa
ɔhyew afɔre no, anɔpa ne anwummere
ɔhyew afɔre ne home nna ne asram
foforo ne afahyɛ ɔhyew afɔre no, sɛ
wɔakyerɛw Awurade mmara mu no.
4 Na ɔka kyerɛɛ nkurɔfo a wɔte Yeru-
salem no sɛ wɔmfa asɔfo ne Lewifo no

15 Num 9, 11. 16 2 Be 29, 34. 18 Ex 12. 22 2 Be 32, 6. 24 2 Be 35, 7. —
1 Deut 7, 5; 2 Ah 18, 4. 3 Num 28; 29.

kyɛfa mma, na wɔaso Awurade mmara
no mu den. 5 Na asɛm no hyetae no,
Israelfo no de awi ne nsã ne ngo ne
ɛwo ne mfuw mu nnɔbae nyinaa mu
adikanne bebree bae, na ade nyinaa
mu ntotoso du du no nso, wɔde pii bae.
6 Na Israel ne Yudafo a wɔtete Yuda
nkurow mu no, wɔn nso wɔde anantwi
ne nguan mu ntotoso du du ne akron-
kronnne a wɔayɛ no kronkron ama
Awurade wɔn Nyankopɔn no mu
ntotoso du du bae, na wɔde beguu hɔ
akuwakuw. 7 Ɔsram a ɛto so abiɛsa
no so na wofii akuwakuw no ase, na
ɔsram a ɛto so ason so na wowiei.

8 Ɛnna Hesekia ne mmapɔmma no
bae behuu akuwakuw no, na wohyiraa
Awurade ne ne man Israel. 9 Na
Hesekia bisaa asɔfo ne Lewifo no
akuwakuw no ho asɛm. 10 Ɛnna
Asaria, ɔsɔfo panyin a ofi Sadok fi no
ka kyerɛɛ no sɛ: Efisɛ wofii ase de somã
afɔrebɔde baa Awurade fi no, yɛadidi
amee, na pii aka, efisɛ Awurade ahyira
ne man, na nkae ne kuw kɛse yi.

11 Na Hesekia kae sɛ wonsiesie
mpumpunu Awurade fi; na wosiesiei,
12 na wɔde somã afɔrebɔde no ne
ntotoso du du no ne akronkronne no
hyɛɛ hɔ nokwaredi so. Na ɛso panyin
ne Lewini Kanania, na ne nua Simei
di hɔ. 13 Na Yehiel ne Asasia ne
Nahat ne Asahel ne Yerimot ne
Yosabad ne Eliel ne Ismakia ne Mahat
ne Benaia ne ɛso hwɛfo wɔ Kanania
ne ne nua Simei ase, sɛnea ɔhene
Hesekia ne Onyankopɔn fi so panyin
Asaria hyɛɛ no. 14 Na Imna ba Kore,
Lewini a ɔwɛn apuei pon no na ɔhwɛ
Onyankopɔn ayamyi ayɛyɛde no so, sɛ
ɔde Awurade somã afɔrebɔde ne akron-
kronne mu adekronkron no. 15 Na
n'ase na Eden ne Miniamin ne Yesua
ne Semaia, Amaria ne Sekania hyɛ
wɔ asɔfo nkurow no mu, nokwaredi
so, sɛ wɔde bɛma wɔn nuanom, sɛnea
nkyekyem no te, ɔkɛse de te sɛ akumaa
de. 16 Ɛsono wɔn a wɔkan wɔn sɛ
wɔn mmusua te, mmarima a wɔadi mfe
abiɛsa de rekɔ, wɔn a wɔba Awurade
fi bɛyɛ wɔn adwuma sɛ da biara de
te, sɛ wɔn nkyekyem te no; 17 ne
asɔfo no nkanee de, sɛ wɔn mpa-
nyimfi te, ne Lewifo no de nso, de fi
nea wadi mfirihyia aduonu so de
rekɔ, wɔn ahwɛde mu, wɔn nkyekyem
mu; 18 ne wɔn mma nkumaa ne
wɔn yerenom ne wɔn mmabarima
ne wɔn mmabea nyinaa nkanee de
nso, sɛ asafo no nyinaa te, efisɛ wɔn
nokwaredi so na wɔyɛɛ akronkronne
no ho ade. 19 Na Aaron mma, asɔfo
no a wɔwɔ wɔn nkurow ho mfikyisase so
mfuw mu, mmarima a wɔabobɔ wɔn
din wowɔ nkurow no nyinaa mmiako
mmiako mu ma wɔn sɛ wɔmfa kyɛfa
no mmoma asɔfo no mu mmarima
nyinaa ne wɔn a wɔakan wɔn Lewifo
no mu no nyinaa.

20 Na Hesekia yɛɛ saa ara Yuda
nyinaa mu. Na ɔyɛɛ nea eye na ɛteɛ
na ɛyɛ nokware Awurade ne Nyanko-
pɔn anim. 21 Na nneyɛe a ofii ase
Onyankopɔn fi som mu ne mmara ne
mmara nsɛm mu de hwehwɛɛ ne
Nyankopɔn no nyinaa, ɔde ne koma
nyinaa na ɛyɛe, na esii no yiye.

## Ti 32

*Sanaherib sa*

Nsɛm yi ne nokware yi akyi no,
Asiria hene Sanaherib bae, na ɔbaa
Yuda so bɛbɔɔ nkurow a ɛyɛ den no ho
nsra, na ɔkae sɛ obeburuw afa. 2 Na
Hesekia hui sɛ Sanaherib aba na ɔde
asi n'anim sɛ ɔne Yerusalem rebɛko
no, 3 ɔne ne mmapɔmma ne n'atumfo
tuu agyina sɛ wobesisiw nsuaniwa a
ɛwowɔ kurow no ho no. 4 Na nku-
rɔfo bebree behyiae, na wosisiw nsu-
aniwa nyinaa ne asuten a ɛsen fa
asase no so kae sɛ: Ɛdɛn nti na Asiria
hene mmra mmenya nsu bebrebe?
5 Na ɔhyɛɛ ne ho den, na ɔtoo ɔfasu a
abubu no nyinaa, na ɔma ɛkorɔn kosii
aban atenten no ho, na ɔtoo ɔfasu
foforo, kurow no akyi, na ɔhyɛɛ Milo
den, Dawid kurow ho, na ɔyeyɛɛ akode
ne akyɛm bebree. 6 Na ɔde ɔsa mu
asafohene sisii ɔman no so, na ohyiaa
wɔn baa ne nkyɛn, kurow pon ano
mprae no so, na ɔkasa twaa wɔn bo too
wɔn yam sɛ: 7 Monhyɛ mo ho den na
monyɛ nnam, munnsuro na mo bo
nntu Asiria hene no anim ne n'asafo
yuu a wɔka ne ho no anim, na nea ɔne
yɛn wɔ hɔ sõ sen nea ɛne no wɔ hɔ.
8 Ɔno de, ɔhonam nsa na ɛne no wɔ hɔ,
na yɛn de, Awurade yɛn Nyankopɔn na

5 Ex 23, 19; Deut 14, 22–23. 21 Dwom 1, 3. — 1–33 2 Ah 18, 13–20, 21; Yes 36–39.
1 2 Be 31, 20. 5 Be 25, 23. 6 2 Be 30, 22. 7 2 Ah 6, 16. 8 Yer 17, 5, 7.

ɔne yɛn wɔ hɔ sɛ ɔbɛboa yɛn na wako
yɛn dɔm ama yɛn. Ɛnna ɔman no de
wɔn ho too Yuda hene Hesekia nsɛm
no so.
9 Eyi akyi no, Asiria hene Sanaherib
somaa ne nkoa baa Yerusalem, na ɔno
de, na ɔwɔ Lakis ho, na wɔn a odi wɔn
nyinaa ka ne ho, ma wɔbɛka kyerɛɛ
Yuda hene Hesekia ne Yudafo a wɔwɔ
Yerusalem no nyinaa sɛ: 10 Sɛ Asiria
hene Sanaherib se ni: Mo a mote Yeru-
salem a wɔatwa ho ahyia, dɛn so na mo
ani da? 11 So ɛnyɛ nnaadaa na
Hesekia daadaa mo rebɛma moawuwu
ɔkɔm ne osukɔm mu, ka sɛ: Awurade
yɛn Nyankopɔn beyi yɛn Asiria hene
nsam, no? 12 So ɛnyɛ ɔno Hesekia no
ara na oyiyii ne sorɔnsorɔmmea ne
n'afɔremuka no, na waka akyerɛ Yuda
ne Yerusalem sɛ: Afɔremuka biako
anim na monsɔre, na ɛso na monhyew
aduhuam no? 13 So munnya nhuu
nea me ne m'agyanom ayeyɛ nsase so
amanaman nyinaa no? So nsase so
amanaman no anyame atumi agye wɔn
nsase no me nsam anaa? 14 Aman-
aman yi a m'agyanom asɛe wɔn pasaa
no anyame nyinaa mu hena na watumi
agye ne man me nsam, na mo nyame
na obetumi agye mo me nsam? 15 Na
afei mommma Hesekia nnsisi mo na
ɔnnnaadaa mo sa, nanso munnnye no
nnni, efisɛ ɔman anaa ahenni biara
nyame biara ntumi nnyee ne man me
nsam anaa m'agyanom nsam, na menne
mo nyame no; na ɔrennye mo me nsam.
16 Nso ne nkoa no kasa kaa ho tiaa
Awurade Nyankopɔn ne n'akoa Hese-
kia. 17 Na ɔkyerɛw nhoma nso de
bɛbɔɔ Awurade Israel Nyankopɔn no
ahohora kaa ne ho asɛm sɛ: Sɛ nsase
so amanaman no anyame annye wɔn
aman me nsam no, sɛ nso Hesekia
nyame no renyi ne man me nsam ne no.
18 Na wɔde nne kɛse teɛɛm Yuda kasa
mu frɛɛ Yerusalem man a wɔwɔ ɔfasu
so no, sɛ wɔreyi wɔn hu na wɔama
wɔabobɔ piriw na wɔanya kurow no
afaye. 19 Na wɔkasa tiaa Yerusalem
Nyankopɔn no sɛ asase so amanaman
anyame a wɔyɛ onipa nsa ano adwuma
no.
20 Na ɔhene Hesekia ne Amos ba
odiyifo Yesaia bɔɔ eyi ho mpae na
wɔteɛɛm kyerɛɛ ɔsoro. 21 Ɛnna Awu-
rade somaa ɔbɔfo bɛdwerɛw Asiria
hene nsra mu nnɔmmarima a wotumi
ne mmapɔmma ne asafohene nyinaa,
na ɔde aniwu san kɔɔ n'asase so. Na
ɔkɔhyɛn ne nyame fi, na ɛhɔ na ne
yafumma bi de nkrante kum no. 22
Sɛɛ na Awurade gyee Hesekia ne
wɔn a wɔte Yerusalem no nkwa Asiria
hene Sanaherib ne nnipa nyinaa
nsam, na ɔmaa wɔn ho tɔɔ wɔn afa
nyinaa hyiae. 23 Na nnipa bebree
de ayɛyɛde brɛɛ Awurade wɔ Yeru-
salem, na wɔde abɔɔdenne brɛɛ Yuda
hene Hesekia, na wɔmaa no so aman-
aman nyinaa ani so, eyinom akyi.

*Hesekia yare, n'anuonyampɛ ne ne wu*

24 Ɛbere no mu no, Hesekia yaree
owuyare; na ɔbɔɔ Awurade mpae, na
obuaa no na ɔmaa no sɛnkyerɛnne bi.
25 Nanso ɔyɛ maa no no, Hesekia
antua n'aboade, na ɔmaa ne ho so
mmom, na abufuw baa ɔno ne Yuda ne
Yerusalem so. 26 Na Hesekia san
brɛɛ ne ho ase ne koma ahantan no ho,
ɔno ne Yerusalemfo nyinaa, na Awu-
rade abufuw no amma wɔn so Hesekia
bere so.
27 Na Hesekia nyaa adedodow ne
anuonyam bebree, na ɔyɛɛ adekorabea
maa dwetɛ ne sika ne abohene ne
aduhuam ne akyɛm ne mfɛfɛwade nyi-
naa, 28 ne adekora adan maa awi
ne nsã ne ngo nnɔbae, ne afieboa
ahorow nyinaa adan, ne adan mu,
mmoakuw. 29 Na ɔkyekyee nkurow,
na onyaa nguan ne anantwi akuwakuw
bebree. Na Onyankopɔn maa no ade
bebree pa. 30 Na ɔno Hesekia nso
siw Gihon nsu atifi fibea no ano, na ɔde
nsu no nam mpumpunase baa Dawid
kurow no atɔe fam. Na Hesekia dii
yiye ne nneyɛe nyinaa mu. 31 Na ne
saa nti Babel mmapɔmma akyeame a
wɔsomaa wɔn ne nkyɛn sɛ wɔmmebisa
anwonwade a ɛyɛe asase no so no bae
no, Onyankopɔn gyaw no sɛ ɔresɔ no
ahwɛ na wahu ne koma mu nyinaa.
32 Na Hesekia ho nsɛm nkae ne
n'adɔeyɛ no, hwɛ, wɔakyerɛw Amos ba
odiyifo Yesaia adehu mu, Yuda ne
Israel ahene nhoma no mu. 33 Na
Hesekia ne n'agyanom kɔdae, na
wosiee no Dawid mma asiei nea ɛkorɔn,
na Yuda ne Yerusalemfo nyinaa dii no
nĩ wɔ ne wu mu. Na ne ba Manase
bedii n'ade.

**25** 2 Be 26, 16. **33** 2 Be 16, 14.

## Ti 33

*Manase ahonisom*

Manase dii mfe dumien na obedii
hene, na odii hene mfe aduonum anum
Yerusalem. 2 Na ɔyɛɛ Awurade ani
so bɔne, amanaman a Awurade tuu wɔn
Israelfo anim no akyide. 3 Na ɔsan
totoo sorɔnsorɔmmea a n'agya Hesekia
bubui no, na osii afɔremuka maa
Baalim, na ɔyɛɛ Asera nnua, na ɔsɔree
ɔsoro asafo nyinaa na ɔsom wɔn.
4 Na osisii afɔremuka Awurade fi, nea
Awurade aka ho asɛm sɛ Yerusalem
na me din bɛtra akosi daa hɔ. 5 Na
osisii afɔremuka momaa ɔsoro asafo
nyinaa, Awurade fi abangua abien no
so. 6 Na ɔmaa ne mma faa ogya mu,
Hinom ba bon no mu, na odii abayisɛm
bisaa ade yii ntafowa, na ɔyɛɛ asa-
manfrɛfo ne asumanfo, na ɔyɛɛ Awurade
ani so bɔne bebree pa de huruu ne bo.
7 Na ɔde osen honi a ɔyɛe no sii
Onyankopɔn fi a Onyankopɔn ka
kyerɛɛ Dawid ne ne ba Salomo sɛ: Ofi
yi ne Yerusalem na mafa mafi Israel
mmusuakuw nyinaa mu, sɛ mede me
din mesi hɔ akosi daa. 8 Na merenkɔ
so mintwiw Israel nan mimfi asase a
mahyɛ mama wɔn agyanom no so.
Ɔhwɛ ara nko na wɔnhwɛ nyɛ ade a
mahyɛ wɔn nyinaa, sɛ Mose nsa ano
mmara ne ahyɛde ne atemmude nyinaa.
9 Na Manase daadaa Yuda ne Yeru-
salemfo no ma wɔyɛɛ bɔne sen aman-
aman a Awurade sɛee wɔn Israelfo anim
no. 10 Na Awurade kasa kyerɛɛ Ma-
nase ne ne man no, nanso wɔantie.

*Manase dommumfa ne n'adwensakra*

11 Ɛnna Awurade maa Asiria hene
asahene baa wɔn so, na wɔde akɔtɔkorɔ
kyeree Manase, na wɔde kɔbere mpo-
kyerɛ guu no, na wɔde no kɔɔ Babel.
12 Na ehiaa no no, ɔhwehwɛɛ Awurade
ne Nyankopɔn, na ɔbrɛɛ ne ho ase pii
n'agyanom Nyankopɔn anim. 13 Na
ɔbɔɔ no mpae no, otiee ne nkotɔsrɛ, na
ɔde no san baa Yerusalem n'ahenni
mu. Ɛnna Manase hui sɛ Awurade ne
Nyankopɔn.
14 Na eyi akyi no, ɔtoo Dawid kurow
akyi fasu, Gihon atɔe, osubon no mu
de kosii mpataa pon ano, na ɔde twaa
Ofel ho hyiae, na ɔma ɛkorɔnee yiye.
Na ɔde dɔm asafohene duaduaa Yuda
nkurow a ɛyɛ den nyinaa mu. 15 Na
oyii ananafo anyame ne ahoni no fii
Awurade fi, ne afɔremuka a osisii
Awurade fi bepɔw so ne Yerusalem
no nyinaa, na ɔkɔtotow guu kurow no
akyi. 16 Na osii Awurade afɔremuka
no bio, na ɔbobɔɔ so asomdwoe afɔre
ne aseda afɔre, na ɔka kyerɛɛ Yuda sɛ
wɔnsom Awurade, Israel Nyankopɔn
no. 17 Nanso ɔman no kɔɔ so bɔɔ
afɔre sorɔnsorɔmmea no so, nso na
Awurade wɔn Nyankopɔn nko na wɔbɔ
ma no.
18 Na Manase ho nsɛm nkae ne ne
mpae a ɔde bɔɔ ne Nyankopɔn, ne ade-
hufo a wɔde Awurade Israel Nyankopɔn
din kasa kyerɛɛ no no nsɛm no, hwɛ,
ɛwɔ Israel ahene ho nsɛm mu. 19 Na
ne mpaebɔ ne sɛ wotiee no no, ne ne
bɔne ne mmarato nyinaa ne faako a
ɔtotoo sorɔnsorɔmmea na osisii Asera
nnua ne ahoni ansa na ɔbrɛɛ ne ho ase
no, hwɛ, wɔakyerɛw adehufo nsɛm no
mu. 20 Na Manase ne n'agyanom
kɔdae, na wosiee no ne fi, na ne ba
Amon bedii n'ade.

*Yuda hene Amon*

21 Amon dii mfe aduonu abien na
obedii hene, na odii hene mfe abien
Yerusalem. 22 Na ɔyɛɛ Awurade ani
so bɔne sɛnea n'agya Manase yɛe no,
na ahoni a n'agya Manase yɛe no
nyinaa, Amon bobɔɔ afɔre maa wɔn na
ɔsom wɔn. 23 Na wammrɛ ne ho ase
Awurade anim sɛ n'agya Manase brɛɛ
ne ho ase no, na ɔno Amon maa asodi
dɔɔso. 24 Na ne nkoa pam ne tiri so
kum no ne fi. 25 Na asase no sofo no
kunkum ɔhene Amon tirisopamfo no
nyinaa, na asase no sofo no de ne ba
Yosia sii hene sii n'anan mu.

## Ti 34

*Yosia gu ahonisom*

Yosia dii mfe awotwe na obedii hene,
na odii hene mfirihyia aduasa biako
Yerusalem. 2 Na ɔyɛɛ nea ɛteɛ Awu-
rade ani so, na ɔnantew n'agya Dawid
akwan so, na wamman ankɔ nifa anaa
benkum. 3 Na n'ahenni afe a ɛto so
awotwe so a ɔda so yɛ abofra no, ofii
ase hwehwɛɛ n'agya Dawid Nyanko-

1–25 2 Ah 21. 2 Deut 18, 9. 3 2 Ah 18, 4. 4 Deut 12, 5, 11; 1 Ah 9, 3.
13 1 Ah 18, 39. 23 2 Be 33, 12. — 1–33 2 Ah 22, 1–23, 20. 2 2 Be 29, 2.

pɔn, na afe a ɛto so dumien so no, ofii
ase tew Yuda ne Yerusalem ho fii
sorɔnsorɔmmea ne Asera nnua ne osen
ahoni ne gu ahoni no ho. 4 Na wo-
buruw Baalim afɔremuka no n'anim,
na owia adum a esisi so no, otwitwa
gui, na Asera nnua ne osen ahoni ne
gu ahoni no, obubui na osiwii, na ɔtow
petee wɔn a wɔbɔɔ afɔre maa wɔn no
adamoa so. 5 Na asɔfo no nnompe
nso, ɔhyewee afɔremuka no so, na
ɔtew Yuda ne Yerusalem ho. 6 Na
ɔyɛɛ saa ara, Manase ne Efraim ne
Simeon nkurow ne ɛho amamfõ so de
kosii Naftali. 7 Na oburuw afɔre-
muka no, na Asera nnua ne ahoni no,
obubu šisiwii, na owia adum no nyinaa
otwitwa gui Israel asase nyinaa so; na
ɔsan baa Yerusalem.

*Yosia pompam asɔrefi no*

8 Na n'ahenni afe a ɛto so dunwɔtwe
so a owiee asase no ne ofi no ho tew
no, ɔsomaa Asalia ba Safan ne kurow
no so safohene Maaseia ne ɔkaefo
Yoahas ba Yoah sɛ wɔnkɔ nkomiamia
Awurade ne Nyankopɔn fi no mu.
9 Na wɔbaa ɔsɔfopanyin Hilkia nkyɛn,
na wɔde sika a wɔde aba Awurade fi a
Lewifo aponanohwɛfo no aboa ano
afi Manase ne Efraim ne Israel nkae
nyinaa ne Yuda ne Benyamin nyinaa
ne Yerusalemfo nkyɛn no maa wɔn,
10 na wɔde hyɛɛ wɔn a wɔyɛ adwuma a
wɔayi wɔn asisi Awurade fi no so no
nsa, na wɔn a wɔyɛ adwuma no a wɔyɛ
Awurade fi ade no de mae sɛ wɔmfa
mpompam ofi no na wommiamia mu,
11 na wɔde maa nnua adwumfo ne
adansifo, sɛ wɔmfa ntotɔ abo a wɔatwa
ne nnua mfa nyɛ mpuran ne nsɛmso
nnua, adan a Yuda ahene asɛe no no
mu. 12 Na mmarima no yɛɛ adwuma
no nokwaredi mu. Wɔn so ahwɛfo a
wosisii no ne Yohat ne Obadia, Lewifo
a wofi Merari mma mu, ne Sakaria ne
Mesulam a wofi Kehatfo mma mu, sɛ
wompiapia adwuma no ne Lewifo no
mu wɔn a wonim dwonto ho adeyɛ
ŋyinaa; 13 na wodi nnosoasoafo no
so, na wɔhwɛ adwumayɛfo nyinaa so
sɛ ɔsom horow no te; nso Lewifo no
mu binom yɛ kyerɛwfo ne mpanyimfo
ne aponanohwɛfo.

*Wohu mmara nhoma no*

14 Na wɔreyi sika a wɔde aba
Awurade fi no, ɔsɔfo Hilkia huu
Awurade mmara nhoma a ɔnam Mose
so de mae no. 15 Na Hilkia ka kyerɛɛ
ɔkyerɛwfo Safan sɛ: Mmara nhoma
no na mahu Awurade fi yi. Na Hilkia
de nhoma no maa Safan. 16 Na Safan
de nhoma no brɛɛ ɔhene, na ɔde mmua
brɛɛ ɔhene nso sɛ: Ade a wode ahyɛ
wo nkoa nsa no nyinaa, wɔreyɛ. 17 Na
wohwiee sika a wohui Awurade fi no
guu hɔ, na wɔde hyɛɛ ahwɛfo no ne wɔn
a wɔyɛ adwuma no nsa. 18 Na ɔkye-
rɛwfo Safan bɔɔ din kyerɛɛ ɔhene sɛ:
Ɔsɔfo Hilkia de nhoma bi ama me. Na
Safan kenkan mu ɔhene anim.
19 Na ɔhene tee mmara no mu nsɛm
no no, osunsuanee ne ntade mu.
20 Na ɔhene hyɛɛ Hilkia ne Safan ba
Ahikam ne Mika ba Abdon ne
ɔkyerɛwfo Safan ne ahenkwaa Asaia
sɛ: 21 Monkɔ nkobisa Awurade ade
mma me ne Israel ne Yuda mu nkae,
nhoma a wɔahu no mu nsɛm no nti, na
Awurade abufuw a wɔahwie agu yɛn
so no sõ, sɛ yɛn agyanom anhwɛ
Awurade asɛm anyɛ sɛnea wɔakyerɛw
nhoma yi mu no nyinaa nti.

*Odiyifobea Hulda*

22 Ɛnna Hilkia ne wɔn a ɔhene
somaa wɔn no kɔɔ odiyifobea Hulda a
ɔyɛ Hasra ba Tikwat ba Salum ntade-
hwɛfo yere no nkyɛn. Nso ɔte Yeru-
salem kurow no nkyem a etia abien no
mu; na wɔkɔkaa saa kyerɛɛ no. 23 Na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade Israel
Nyankopɔn no se ni: Monkɔka nkyerɛ
ɔbarima a ɔsomaa mo me nkyɛn no
sɛ: 24 Sɛ Awurade se ni: Hwɛ, mede
adebɔne mɛba ha yi ne ɛhafo so, mede
nnome a wɔakyerɛw nhoma a wɔkanee
Yuda hene anim no mu no nyinaa
mɛba, 25 esiane sɛ wɔagyaw me na
wɔakɔhyew aduhuam ama anyame
foforo, sɛ wɔde wɔn nsa ano nneyɛe
nyinaa rehuru me bo, enti wobehwie
m'abufuhyew agu ha yi, na wɔrennum.
26 Na Yuda hene a ɔsomaa mo sɛ
mummebisa Awurade hɔ ade no de, sɛ
monka nkyerɛ no ni: Sɛ Awurade
Israel Nyankopɔn no se ni: Nsɛm a
wotee no de, 27 sɛ wo koma ayɛ
bɛtɛbɛtɛ, na woabrɛ wo ho ase Onyan-

---

4 2 Be 14, 3; Lev 26, 30. 5 1 Ah 13, 2. 24 Lev 26, 14–39; Deut 28, 15–68.
27 2 Be 33, 12.

kopɔn anim, sɛ wotee ne nsɛm, ɛha yi
ne ɛhafo ho, na woabrɛ wo ho ase
m'anim asunsuane wo ntade mu asũ
m'anim nti, me nso mate, Awurade na
ose. 28 Hwɛ, mɛboa wo maka w'agya-
nom ho, na wɔbɛboa wo akɔ wo da mu
asomdwoe mu, na adebɔne a mede
mereba ha yi ne ɛhafo so no nyinaa
w'ani renhu. Na wɔde bebuaa ɔhene
no.

*Onyankopɔn apam ntimu*

29 Ɛnna ɔhene no soma ma wɔkɔboaa
Yuda ne Yerusalem mpanyimfo nyinaa
ano hyiae. 30 Na ɔhene no foro kɔɔ
Awurade fi, na Yuda mmarima ne
Yerusalemfo nyinaa ka ne ho, ne asɔfo
ne Lewifo ne ɔman no nyinaa, efi ɔkɛse
so de kosi akumaa so, na ɔkenkan apam
nhoma a wohui Awurade fi no mu nsɛm
nyinaa guu wɔn asom. 31 Na ɔhene
no kogyinaa ne gyinabea, na ɔpamee
Awurade anim sɛ obedi Awurade akyi,
na wahwɛ ne mmara nsɛm ne n'adanse
ne n'ahyɛde, ne koma nyinaa ne ne kra
nyinaa mu, na wadi apam nsɛm a
wɔakyerɛw nhoma no mu no so. 32 Na
ɔmaa nnipa a wɔwɔ Yerusalem ne
Benyamin nyinaa gyinaa mu. Na
Yerusalemfo no yɛe sɛnea Onyankopɔn,
wɔn agyanom Nyankopɔn no, apam no
te no. 33 Na Yosia yiyii akyide no
nyinaa fii nsase a ɛyɛ Israelfo de no
nyinaa so, na ɔde wɔn a wɔwɔ Israel
no nyinaa hyɛɛ ɔsom no mu ma wɔsom
Awurade wɔn Nyankopɔn. Ne nna
nyinaa mu no, wɔamfi Awurade, wɔn
agyanom Nyankopɔn no, akyidi ho.

## Ti 35

*Yosia di Twam afahyɛ*

Na Yosia dii Twam Yerusalem maa
Awurade, na wokunkum Twam no
ɔsram a edi kan no da a ɛto so dunnan
no so. 2 Na ɔde asɔfo no kosisii wɔn
som adwuma so, na ɔhyɛɛ wɔn den maa
Awurade fi som no. 3 Na ɔka kyerɛɛ
Lewifo a wɔkyerɛkyerɛ Israel nyinaa
na wɔyɛ akronkronfo ma Awurade
no sɛ: Momfa adaka kronkron no
mmesi ofi a Israel hene Salomo, Dawid
ba, sii no mu; ɛnyɛ mo mmati so
adesoa bio. Afei monsom Awurade
mo Nyankopɔn ne ne man Israel.
4 Na munsiesie mo ho, mo mpanyimfi
so, mo nkyekyem mu, sɛ Israel hene
Dawid ne ne ba Salomo kyerɛwee no,
5 na munnyina kronkronbea sɛnea mo
nuanom ɔman mma no mpanyimfi
nkyekyem te, na Lewifo mpanyimfi
kyɛfa ntra hɔ mma obiara. 6 Na
munkum Twam no, na monyɛ mo ho
kronkron, na munsiesie mma mo
nuanom, na monyɛ sɛ Awurade nam
Mose so kae no.
7 Na Yosia yii nguan, nguanten mma
ne mmirekyi mma, maa ɔman mma no,
sɛ wɔmfa ne nyinaa nyeyɛ wɔn a wɔwɔ
hɔ no nyinaa Twam afɔre, wɔn dodow
si ɔpeduasa, ne anantwi nso mpensa;
eyi nyinaa fi ɔhene ade mu. 8 Na ne
mmapɔmma nso yiyi maa ɔman, asɔfo
ne Lewifo no, ayamyi so. Hilkia ne
Sakaria ne Yehiel, Onyankopɔn fi
mmapɔmma no de Twam nguan
mpennu ahansia ne anantwi ahasa maa
asɔfo no. 9 Na Kanania ne Semaia
ne Netanel, ne nuanom, ne Hasabia
ne Yeiel ne Yosabad, Lewifo asafohene
no, yii Twam nguan mpemnum ne
anantwi ahannum maa Lewifo no.
10 Ɛnna wosiesiee ɔsom no, na asɔfo
no gyinagyinaa wɔn agyinae, na Lewifo
no nso wowɔ wɔn nkyekyem mu sɛ
ɔhene hyɛe no. 11 Na wokunkum
Twam no, na asɔfo no de wɔn mogya
no bi petee, na Lewifo no guguaa wɔn.
12 Na woyii ɔhyew afɔre no sɛ wɔde re-
ma ɔman mma no mpanyimfi nkyekyem
no, sɛ wɔmfa nkɔma Awurade sɛ
wɔakyerɛw Mose nhoma mu no, ne
anantwi no nso saa ara. 13 Na wɔde
ogya totõo Twam no sɛ n'atɔremude te.
Na akronkronne no de, wɔnoae nhina
ne nnadesɛn ne kyew dade mu, na
wɔde maa ɔman mma no nyinaa
ntɛmso. 14 Na ɛyɛe no, wosiesiee
wɔn de ne asɔfo no de, efisɛ asɔfo,
Aaron mma no, wɔ ɔhyew afɔre no bɔ
ne srade no hyew ho ara de kosii
adesae. Enti Lewifo no siesiee wɔn
ankasa de ne asɔfo, Aaron mma no, de.
15 Na nnwontofo, Asaf mma no nso
wɔ wɔn gyinabea, sɛ Dawid ne Asaf
ne Heman ne Yedutun, ɔhene adehufo
no, hyɛe no, na aponanohwɛfo no wɔ
ɔpon ne ɔpon ho: enni sɛ wogyaw wɔn
som, na wɔn nuanom Lewifo siesiei
maa wɔn.

**31** 2 Be 15, 12; Yos 24, 25. **32** 2 Ah 23, 3. — **1–27** 2 Ah 23, 21–30. **3** 1 Ah 6, 1.
**7** 2 Be 30, 24. **15** 1 Be 25, 1; 26, 1.

16 Na wosiesiee Awurade som nyi-
naa da no, na wodii Twam no bobɔɔ
ɔhyew afɔre Awurade afɔremuka no
so, sɛnea ɔhene Yosia hyɛe no. 17 Na
Israelfo a wɔwɔ hɔ no dii Twam no
bere no mu, ne apiti nnapɔnna no
nnanson. 18 Na efi odiyifo Samuel
bere so wonnii Twam bi sɛ eyi Israel,
na Israel ahene nyinaa nso anni bi
a ɛte sɛ Twam a Yosia ne asɔfo ne
Lewifo ne Yuda nyinaa ne Israel a
wɔwɔ hɔ no ne Yerusalemfo dii no.
19 Yosia ahenni afe a ɛto so dunwɔtwe
so na wodii Twam yi.

*Misraim hene Neko ne Yosia wu*

20 Eyinom nyinaa akyi a Yosia
asiesie ofi no, Misraim hene Neko foro
bae, na obedii ako wɔ Karkemis,
Eufrate ano. Na Yosia fii adi kohyiaa
no. 21 Na ɔsomaa abɔfo baa ne
nkyɛn sɛ: Dɛn na me ne wo, Yuda hene,
wɔ yɛ? Ɛnyɛ wo so na mebae nnɛ, na
mmom ofi a ɛne me di dɔm no so na
Onyankopɔn aka sɛ menyɛ ntɛm. Wo
ne Onyankopɔn a ɔka me ho no nnni
asi na wansɛe wo. 22 Nanso Yosia
annan n'ani amfi ne ho, na mmom
ɔsakraa ne ho sɛ ɔne no rekɔko, na
wantie Neko nsɛm a efi Onyankopɔn
anom no. Na ɔkɔe kɔkoe Megido
bon mu. 23 Na agyantowfo totow
sesãa ɔhene Yosia, na ɔhene no ka
kyerɛɛ ne nkoa sɛ: Momfa me mfi ha
nkɔ, na mapira sɛ. 24 Na ne nkoa de
no fii ne teaseɛnam no mu de no kɔɔ
ne teaseɛnam a edi hɔ no mu, na wɔde
no baa Yerusalem. Na owui, na
wosiee no n'agyanom asiei. Na Yuda
ne Yerusalem nyinaa gyam Yosia.
25 Na Yeremia twaa Yosia ho kwa-
dwom, na nnwontofo mmarima ne
mmea nyinaa bɔɔ Yosia din wɔn
kwadwom mu de besi nnɛ, na wɔde yɛɛ
ahyɛde Israel mu, na hwɛ, wɔakyerɛw
kwadwom no mu. 26 Na Yosia ho
nsɛm nkae ne n'adɔeyɛ, sɛnea wɔakye-
rɛw Awurade mmara mu, 27 ne ne
kan ne akyiri nsɛm no, hwɛ, wɔakyerɛw
Israel ne Yuda ahene nhoma no mu.

## Ti 36

*Yuda hene Yehoahas*

Na asase no sofo no faa Yosia ba
Yehoahas sii no hene sii n'agya ananmu
Yerusalem. 2 Yehoahas dii mfe adu-
onu abiɛsa na obedii hene, na odii hene
asram abiɛsa Yerusalem. 3 Na
Misraim hene no tuu nò só, Yerusalem,
na ogyee asase no aboyuw dwetɛ
dwetikɛse ɔha ne sika dwetikɛse.

*Yuda hene Yehoiakim*

4 Na Misraim hene no de ne nua
Eliakim sii Yuda ne Yerusalem so
hene, na ɔdan ne din Yehoiakim. Na
ne nua Yehoahas de, Neko faa no kɔɔ
Misraim. 5 Yehoiakim dii mfe aduonu
anum na obedii hene, na odii hene mfe
dubiako Yerusalem. Na ɔyɛɛ Awurade
ne Nyankopɔn ani so bɔne.
6 Ɔno so na Babel hene Nebu-
kadnesar foro bae, na ɔde kɔbere
mpokyerɛ guu no, sɛ ɔde no rekɔ Babel.
7 Na Awurade fi nneɛma no bi nso
Nebukadnesar de kɔɔ Babel kosiee
n'asɔredan mu Babel. 8 Na Yehoia-
kim ho nsɛm nkae ne n'akyide a ɔyɛe
ne nea wohui ne ho no, hwɛ, wɔakyerɛw
Israel ne Yuda ahene nhoma no mu.
Na ne ba Yehoiakin bedii n'ade.

*Yuda hene Yehoiakin*

9 Yehoiakin dii mfe awotwe na obedii
hene, na odii hene asram abiɛsa ne
dadu Yerusalem. Na ɔyɛɛ Awurade
ani so bɔne. 10 Na afe no dui no,
ɔhene Nebukadnesar soma bɛfaa no
kɔɔ Babel, ne Awurade fi mfɛfɛwade
no nso, na ɔde ne nua Sedekia sii Yuda
ne Yerusalem so hene.

*Yuda hene Sedekia*

11 Sedekia dii mfe aduonu biako na
obedii hene, na odii hene mfe dubiako
Yerusalem. 12 Na ɔyɛɛ Awurade ne
Nyankopɔn ani so bɔne; wammrɛ ne
ho ase odiyifo Yeremia a ɔkasa Awu-
rade ano no anim. 13 Nanso ɔtew
ɔhene Nebukadnesar a ɔma ɔkaa
Onyankopɔn ntam no anim atua. Na
osen ne kɔn na opirim ne koma sɛ
ɔrensan mma Awurade Israel Nyanko-
pɔn nkyɛn. 14 Nso asɔfo no mu
mpanyin nyinaa ne ɔman no maa wɔn
mmarato dɔɔso pii sɛ wiase amanaman
akyide nyinaa, na woguu Awurade fi a
wayɛ no kronkron Yerusalem no ho fĩ.
15 Na Awurade wɔn agyanom Nya-
nkopɔn no somaa n'abɔfo baa wɔn

18 2 Be 30, 26. 25 Yer 22, 10–11. — 1–20 2 Ah 23, 30–25, 21. 6 Yer 22, 18.
7 Esra 1, 7. 10 Yer 22, 24–30. 11 Yer 52, 1–27. 12 Yer 37, 38.
14 Deut 18, 9.

nkyɛn, otua ahema somaa wɔn, efisɛ
ne yam hyehyee no maa ne man ne ne
trabea no. 16 Nanso wodii Onyanko-
pɔn abɔfo no ho fɛw, na wobuu ne nsɛm
no animtiaa, na wɔsereserew n'adiyifo
no de kosii sɛ Awurade abufuhyew no
sɔre hyɛɛ ne man no a wonnya ano
aduru bio.

*Babel tukɔ*

17 Na oyii Kaldeafo hene no baa
wɔn so, na ɔde nkrante bekunkum wɔn
mmerante, wɔn kronkronbea fi, na
wankyɛe aberante ne ababaa, akwa-
koraa ne nea wafuw dwen so, ɔde wɔn
nyinaa hyɛɛ wɔn nsa. 18 Na Onya-
nkopɔn fi nneɛma no nyinaa, akɛse ne
nketewa ne Awurade fi akorade ne
ɔhene no ne ne mmapɔmma akorade,
ɔde ne nyinaa kɔɔ Babel. 19 Na
wɔhyew Onyankopɔn fi no, na woburuw
Yerusalem fasu no, na emu aban afɛfɛ
nyinaa, wɔde ogya hyewee, na emu
mfɛfɛwade nyinaa sɛee. 20 Na nkae
a wɔkae afoa ano no, otutuu wɔn kɔɔ
Babel, na wɔkɔyɛɛ ɔno ne ne mma nkoa
kosii Persia ahenni so, 21 sɛ wɔmma
Awurade asɛm a ɔde Yeremia ano kae
no mmra mu, sɛ enkosi sɛ asase no
bedi ne home mfe no: amamfõyɛ nna
no nyinaa na ɛbɛhome akosi sɛ mfiri-
hyia aduɔson bewie du.

*Kores gya ɔman no kwan*

22 Na Persia hene Kores afe a edi
kan mu no, sɛ Awurade asɛm a ɔde
Yeremia ano kae no mmra mu nti,
Awurade kanyan Persia hene Kores
honhom, na ɔma wɔkɔpaee n'ahenni
nyinaa mu; na wɔkyerɛwee nso sɛ:
23 Sɛ Persia hene Kores se ni: Asase
so ahenni nyinaa na Awurade, ɔsoro
Nyankopɔn no de ahyɛ me nsa, na ɔno
ara de ato me so sɛ minsi ofi memma
no Yerusalem a ɛwɔ Yuda. Mo man
muni biara a ɔwɔ mo mu ha no, Awu-
rade ne Nyankopɔn nni n'akyi; na
ɔmforo nkɔ.

**16** Luk 20, 10–12; Aso 7, 52. **21** Lev 26, 34; Yer 25, 8–11. **22–23** Esra 1, 1–3.
**22** Yer 29, 10; Yes 44, 28.

# ESRA NHOMA

## Ti 1

*Kores gya Israel kwan*

Na Persia hene Kores afe a edi kan
mu no, sɛ Awurade asɛm a efi Yeremia
anom no mmra mu nti, Awurade kanyan
Persia hene Kores honhom, na ɔma
wɔpaee n'ahenni nyinaa mu, na wɔkye-
rɛwee nso sɛ:
2 Sɛ Persia hene Kores se ni: Asase
so ahenni nyinaa na Awurade, ɔsoro
Nyankopɔn, de ahyɛ me nsa, na ɔno
ara ahyɛ me sɛ minsi ofi memma no
Yerusalem a ɛwɔ Yuda. 3 Mo man
muni biara a ɔwɔ mo mu ha no, ne
Nyankopɔn nni n'akyi, na ɔmforo nkɔ
Yerusalem a ɛwɔ Yuda, na onkosi
Awurade Israel Nyankopɔn fi no. Ɔno
ne Nyankopɔn a ɔwɔ Yerusalem.
4 Na obiara a waka baabiara a wakɔsoɛ
hɔ hɔho no, ma ɛhɔfo mfa dwetɛ ne sika
ne afide ne mmoa ɛne ayamyi ade a
wɔde bɛma Onyankopɔn fi a ɛwɔ
Yerusalem no nnya no kwan.
5 Ɛnna Yuda ne Benyamin agyanom
atitiriw ne asɔfo ne Lewifo, wɔn a
Onyankopɔn akanyan wɔn honhom
nyinaa asɔresɔree sɛ wɔreforo akosi
Awurade fi a ɛwɔ Yerusalem no.
6 Na wɔn a wɔtete wɔn ho hyia nyinaa
de dwetɛ nnwinne, sika ne afide ne
mmoa ne aboɔdenne hyɛɛ wɔn abasam

**1** 2 Be 36, 22–23; Yer 25, 11; 29, 10. **2** Yes 44, 28; 45, 1.

den, ɛsono ayamyi ade no nyinaa.
7 Na ɔhene Kores yii Awurade fi
nneɛma a Nebukadnesar kɔfa fii
Yerusalem de ba besiee ne nyame fi
no, 8 ɛnonom na Persia hene Kores
yi hyɛɛ ɔsannaani Mitredat nsa, na ɔkan
de maa Yuda bapɔmma Sesbasar.
9 Na ne dodow ni: Sika nsanka aduasa,
dwetɛ nsanka apem, asekan aduonu
akron, 10 sika nkuruwa aduasa,
dwetɛ nkuruwa a edi hɔ ahannan ne
du, nnwinne a ɛkeka ho apem. 11 Sika
ne dwetɛ nneɛma no nyinaa si mpe-
mnum ne ahannan. Ɛnonom nyinaa na
Sesbasar ne wɔn a wotuu wɔn kɔe a
ɔde wɔn fi Babel san baa Yerusalem
no de bae.

## Ti 2

*Wɔn a wɔsan bae no dodow*

Na eyinom ne asase no sofo a wofi
nnommum a Babel hene Nebukadnesar
tutuu wɔn kɔɔ Babel no mu foro bae
na wɔsan baa Yerusalem ne Yuda
kokɔɔ wɔn nkurow mu 2 a wɔne
Serubabel bae no: Yesua, Nehemia,
Seraia, Reelaia, Mordekai, Bilsan,
Mispar, Bigwai, Rehum, Baana.
Israel man mu mmarima dodow ni:
3 Paros mma: mpennu ɔha aduɔson
abien. 4 Sefatia mma: ahasa aduɔson
abien. 5 Arah mma: ahanson aduɔson
anum. 6 Pahat-Moab mma: Yesua ne
Yoab mma de: mpennu ahanwɔtwe ne
dumien. 7 Elam mma: apem ahanu
aduonum anan. 8 Satu mma: ahan-
kron aduanan anum. 9 Sakai mma:
ahanson aduosia. 10 Bani mma: aha-
nsia aduanan abien. 11 Bebai mma:
ahansia aduonu abiɛsa. 12 Asgad
mma: apem ahanu aduonu abien.
13 Adonikam mma: ahansia aduosia
asia. 14 Bigwai mma: mpennu aduo-
num asia. 15 Adin mma: ahannan
aduonum anan. 16 Ater mma: Hese-
kia de: aduakron awotwe. 17 Besai
mma: ahasa aduonu abiɛsa. 18 Yora
mma: ɔha ne dumien. 19 Hasum
mma: ahanu aduonu abiɛsa. 20 Gibar
mma: aduakron anum. 21 Bet-Lehem
mma: ɔha aduonu abiɛsa. 22 Netofa
mmarima: aduonum asia. 23 Anatot
mmarima: ɔha aduonu awotwe. 24
Asmawet mma: aduanan abien.
25 Kiriat-Arim, Kefira ne Beerot mma:
ahanson aduanan abiɛsa. 26 Rama
ne Geba mma: ahansia aduonu biako.
27 Mikmas mmarima ɔha aduonu abien.
28 Bet-El ne Ai mmarima: ahanu
aduonu abiɛsa. 29 Nebo mma: adu-
onum abien. 30 Magbis mma: ɔha
aduonum asia. 31 Elam foforo bi
mma: apem ahanu aduonum anan.
32 Harim mma, ahasa aduonu. 33
Lod, Hadid ne Ono mma: ahanson
aduonu anum. 34 Yeriko mma: ahasa
aduanan anum. 35 Senaa mma:
mpensa ahansia aduasa.
36 Asɔfo no: Yedaia mma: Yesua fi
de: ahankron aduɔson abiɛsa. 37 Imer
mma: apem ne aduonum abien. 38
Pashur mma: apem ahannu aduanan
ason. 39 Harima mma: apem ne
dunson.
40 Lewifo: Yesua ne Kadmiel mma:
Hodawia mma de: aduɔson anan.
41 Nnwontofo: Asaf mma: ɔha adu-
onu awotwe.
42 Aponanohwɛfo mma: Salum mma,
Ater mma, Talmon mma, Akub mma,
Hatita mma, Sobai mma: wɔn nyinaa
si ɔha aduasa akron.
43 Nsɔfokwaa: Siha mma, Hasufa
mma, Tabaot mma, 44 Keros mma,
Siaha mma, Padon mma, 45 Lebana
mma, Hagaba mma, Akub mma,
46 Hagab mma, Samlai mma, Hanan
mma, 47 Gidel mma, Gahar mma,
Reaia mma, 48 Resin mma, Nekoda
mma, Gasam mma, 49 Usa mma,
Pasea mma, Besai mma, 50 Asna
mma, Meunifo mma, Nefisifo mma,
51 Bakbuk mma, Hakufa mma, Harhur
mma, 52 Baslut mma, Mehida mma,
Harsa mma, 53 Barkos mma, Sisera
mma, Tama mma, 54 Nesia mma,
Hatifa mma.
55 Salomo nkoa mma: Sotai mma,
Soferet mma, Peruda mma, 56 Yaala
mma, Darkon mma, Gidel mma,
57 Sefatia mma, Hatil mma, Pokeret-
Hasebaim mma, Ami mma.
58 Nsɔfokwaa nyinaa ne Salomo
nkoa mma: ahasa aduakron abien.
59 Na eyinom ne wɔn a wofi Tel-
Mela, Tel-Harsa, Kerub, Adan ne Imer
foro bae, na wɔantumi ankyerɛ wɔn
mpanyimfi ne wɔn ase, sɛ wofi Israel
mu anaa: 60 Delaia mma, Tobia mma,

8 Esra 2, 2, 63; 5, 14. — 1–70 Neh 7, 5–73. 2 Esra 1, 8; 2, 63. 40 Neh 12, 8.
43 Esra 8, 20. 55 1 Ah 9, 21. 58 Yos 9, 23.

Nekoda mma: ahansia aduonum abien.
61 Na asɔfo mma mu: Habaia mma,
Hakos mma, Barsilai a ɔwaree Gileadni
Barsilai mma mu biako na wɔde wɔn
din too no mma: 62 eyinom hwehwɛɛ
wɔn mmusua nkyerɛwee, na wɔanhu,
na wobuu wɔn sɛ wɔn ho ntew nti,
woyii wɔn fii asɔfodi mu. 63 Na
amrado ka kyerɛɛ wɔn sɛ wonnni
akronkronne mu adekronkron no bi
kosi sɛ ɔsɔfo bi de urim ne tumim [ase
ne: hann ne nokware] begyina hɔ.

64 Bagua mũ no nyinaa ano si mpem
aduanan abien ne ahasa aduosia,
65 ɛsono wɔn nkoa ne wɔn mfenaa,
wɔn nso si mpemnson ahasa aduasa
ason. Na wɔwɔ nnwontofo mmarima
ne mmea ahanu. 66 Wɔn apɔnkɔ si
ahanson aduasa asia, wɔn mfu-
rumpɔnkɔ: ahanu aduanan anum, 67
wɔn yoma: ahannan aduasa anum,
mfurum: mpemnsia ahanson aduonum.

68 Na agyanom atitiriw no mu
binom baa Awurade fi a ɛwɔ Yerusalem
no, wɔbɛkyekyɛɛ Onyankopɔn fi no ho
ayamyi ade, sɛ wɔmfa mma so nsi ne
sibea. 69 Nea wobetumi na wɔde
guu adwuma no ho akorade mu: sika
nsuruboaa mpem aduosia biako, ne
dwetɛ mmɛnaa mpemnum, ne asɔfo
ntade ɔha.

70 Na asɔfo no ne Lewifo no ne
ɔman no mu binom, ne nnwontofo no
ne aponanohwɛfo no ne nsɔfokwaa
no bɛtratraa wɔn nkurow mu, na Israel
nyinaa tratraa wɔn nkurow mu.

## Ti 3

*Wosi afɔremuka. Asese afahyɛ*

Na ɔsram a ɛto so ason dui, na
Israelfo no tete nkurow no mu, na
ɔman no boaboaa wɔn ho ano yɛɛ biako
baa Yerusalem. 2 Na Yosadak ba
Yesua ne ne nuanom asɔfo no, ne
Sealtiel ba Serubabel ne ne nuanom
sɔree, na wokosii Israel Nyankopɔn
afɔremuka sɛ worebɔ so ɔhyew afɔre,
sɛnea wɔakyerɛw Onyankopɔn akoa
Mose mmara mu no. 3 Na wɔde
afɔremuka no sii ne nnyinaso so, efisɛ
nsase so aman ho hu kaa wɔn. Na
wɔbɔɔ so ɔhyew afɔre maa Awurade:
anɔpa hyew afɔre ne anwummere de.
4 Na wodii asese nnapɔnna no sɛ
wɔakyerɛw no, na wɔbɔɔ nna mfuamfua
afɔre ne dodow mu, sɛ n'atɔremude te
no, sɛnea ehia da biara. 5 Na ɛno
akyi no, wɔbɔɔ daa hyew afɔre ne
asram foforo de ne Awurade afahyɛ a
wɔahyɛ no kronkron no nyinaa de no,
ne wɔn a wɔde ayamyi ade brɛɛ Awu-
rade no nyinaa de nso. 6 Ɔsram a ɛto
so ason no da a edi kan no na wofii
Awurade hyew afɔre no bɔ ase. Na
Awurade asɔredan no de, wonnya
nhyɛɛ ase ɛ. 7 Na wɔde sika maa
abopaefo ne nnua adwumfo no, na
wɔde aduan ne anonne ne ngo maa
Sidonfo ne Tirofo sɛ wɔnkɔfa nkyene-
duru nnua mfi Lebanon nkɔ Yopa po
ano, sɛ Persia hene Kores maa wɔn ho
kwan no.

*Asɔrefi no asehyɛ*

8 Na wɔbaa Awurade fi ho, Yerusa-
lem, afe a etia abien mu ɔsram a etia
abien so no, Sealtiel ba Serubabel ne
Yosadak ba Yesua ne wɔn nuanom
nkae, asɔfo ne Lewifo ne wɔn a wofi
nnommumfa no mu baa Yerusalem no
nyinaa fii ase, na wɔde Lewifo a
wɔadi mfe aduonu de reko no sisii hɔ
sɛ wɔnhwɛ Awurade fi adwuma no so.
9 Na Yesua ne ne mma ne ne nuanom,
Kadmiel ne ne mma, Hodawia mma,
gyinae sɛ onipa koro sɛ wɔrehwɛ
Onyankopɔn fi adwumayɛfo no so:
Henadad mma ne wɔn mma ne wɔn
nuanom, Lewifo no.

10 Na abantofo no hyɛɛ Awurade
asɔredan no ase no, asɔfo a wɔahyehyɛ
wɔn ntade kurakura ntorobɛnto, ne
Lewifo, Asaf mma no, wokurakura
nnawuru begyinagyinaa hɔ sɛ woreyi
Awurade ayɛ sɛ Israel hene Dawid
hyehyɛe no. 11 Na wobuabuaa wɔn
ho Awurade ayeyi ne aseda no mu sɛ
„oye, na n'adɔe wɔ hɔ daa" Israel so.
Na ɔman no nyinaa bɔɔ ose kɛse
Awurade ayeyi no mu sɛ wɔahyɛ Awu-
rade fi no ase nti. 12 Na asɔfo ne
Lewifo ne agyanom atitiriw no mu pii
a wɔanyin a wohuu kan fi no, wɔhyɛɛ
eyi ase wɔ wɔn anim no, wɔde nne
kɛse susui, na nnipa pii nso maa wɔn
nne so, osebɔ ne anigye mu, 13 na
ɔman no nhu anigye sebɔ gyegyeegye
ne ɔman no sũ gyegyeegye no ntam
nsonóe, efisɛ ɔman no bɔɔ ose kɛse ma
wɔtee gyegyeegye no akyirikyiri.

61 2 Sa 19, 31. 63 Esra 2, 2; Ex 28, 30. — 1 Esra 2, 64. 2 Esra 2, 2; 1 Be 3, 17–19; Ex 27, 1; Lev 6, 9. 4 Lev 23, 34; Num 29, 12–38. 9 Neh 10, 9. 11 2 Be 5, 13; 7, 3; Dwom 118, 1. 12 Hag 2, 3.

## Ti 4

*Asɔrefi si no ho akwansiwde*

Na Yuda ne Benyamin ahohiafo no
tee sɛ otukɔ mma no resi asɔredan ama
Awurade Israel Nyankopɔn no,
2 wotwiw baa Serubabel ne Yesua ne
agyanom atitiriw no nkyɛn bɛka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Yɛne mo besi, na yɛhwehwɛ
mo Nyankopɔn no sɛ mo, na ɔno na
yɛbɔ no afɔre de fi Asiria hene Esar-
Hadon a ɔde yɛn baa ha no bere so.
3 Na Serubabel ne Yesua ne Israel
agyanom atitiriw nkae no ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Ɛnyɛ mo ne yɛn de, sɛ yebesi
ɔdan ama yɛn Nyankopɔn, na yɛn nko
ara besi ama Awurade Israel Nyanko-
pɔn no, sɛnea Persia hene Kores hyɛɛ
yɛn no.
4 Ɛnna asase no sofo maa Yuda man
no nsam gowee, na wotuu wɔn bo
abanto no ho. 5 Na wɔboboɔ agyina-
tufo paa hyɛɛ wɔn tew wɔn agyina ani
yerae, Persia hene Kores nna nyinaa
de kosii Persia hene Dario ahenni so.
6 Na Ahasweros ahenni so, ofii
n'ahenni ase no, wɔkyerɛw Yuda ne
Yerusalemfo ho anototo nhoma.
7 Na Artasasta bere so Bislam,
Mitradat, Tabeel ne ne mfɛfo nkae no
kyerɛw nhoma kɔmaa Persia hene
Artasasta, na wɔkyerɛw ɔmena nhoma
no Siria nkyerɛwee mu, na wɔkyerɛɛ
ase nso Siria kasa mu. 8 Aguasem
panyin Rehum ne ɔkyerɛwfo Simsai
kyerɛw nhoma kɔmaa ɔhene Artasasta
de tiaa Yerusalemfo sɛ: 9 Ɛbere no
aguasem panyin Rehum ne ɔkyerɛwfo
Simsai ne wɔn agyinafo nkae a wofi
Dina, Afarsatka, Tarpela, Afarsa,
Arkewa, Babel, Susan, Deha, Elam,
10 ne aman a aka no mu a Asnapar
kɛse a ɔwɔ din no kɔfaa wɔn bae na
ɔde wɔn beduaa Samaria nkurow mu
ne nkae a wɔwɔ asuogya ha fam no, ne
ade. 11 Nhoma a wɔde kɔmaa ɔno
ɔhene Artasasta no nsusuwso ni: Wo
nkoa a wɔwɔ asuogya ha fam, ne ade.
12 Ma ɔhene nhu sɛ Yudafo a wofi wo
nkyɛn foro baa yɛn nkyɛn no aba Yeru-
salem, na wɔabɛkyekye atuatew kurow
bɔne yi, na ɛho afasu nso wɔamoma so
asisi hɔ, na wɔatoatoa ne nhyɛase no.
13 Enti ma ɔhene nhu sɛ, sɛ wɔkyekye
kurow yi na wɔmoma n'afasu so sisi hɔ
a, ɛnde wɔremma ɔtow ne amanne ne
akwanne bio, na ɛbɛyɛ no na ahene ade
abɔ wɔn. 14 Na esiane sɛ ɔhene aban
mu nkyene na yedi na yentumi nkɔ so
nhwɛ ɔhene ahohora nti, na yɛasoma
sɛ wɔmmɛma ɔhene nhu, 15 sɛ ma
wɔnhwehwɛ w'agyanom nkae nhoma
mu, na wobehu nkae nhoma no mu sɛ
kurow yi yɛ atuatew kurow a ɛsɛe ɔhene
ne amantam ade, na wɔatwe mu manso
fi tete mmere no mu nti, na wɔbɔɔ
kurow no. 16 Yɛn de, yɛrema ɔhene
ahu sɛ, sɛ wɔkyekye kurow yi na wɔtoto
ho afasu no a, ɛnde asuogya ha fam
kyɛfa biara renka wo nsam.
17 Ɔhene no somae ma wɔde mmuae
brɛɛ aguasem panyin Rehum ne
ɔkyerɛwfo Simsai ne wɔn mfɛfo nkae
a wɔtete Samaria ne asuogya hafo
nkae sɛ: Ɔmannwoe, ne ade. 18
Nhoma a mosoma ma wɔde brɛɛ yɛn no,
wɔakenkan no fann m'anim. 19 Na
me nso mahyɛ ma wɔahwehwɛ mu, na
wɔahu sɛ kurow no fi tete beeme na
ɛmaa ne ho so hyɛɛ ahene, na wɔtew
atũa twee mu manso. 20 Nanso ahene
akɛse traa Yerusalem, na wodii asu-
ogya hɔ nyinaa so na woyii tow ne
amanne ne akwanne maa wɔn nso.
21 Enti monhyɛ mma mmarima no
nnyae, na wɔnnkyekye kurow no kosi
sɛ ahyɛde befi me nkyɛn. 22 Na
monhwɛ yiye na moantoto eyi ase, na
bɔne bi amma, na ahene ade ammɔ
wɔn.
23 Afei wɔkenkan ɔhene Artasasta
nhoma a wɔkyerɛwee no Rehum ne
ɔkyerɛwfo Simsai ne wɔn mfɛfo no
anim ara pɛ no, wosiim baa Yerusalem
ntɛmso bɛhyɛɛ Yudafo no, na wɔde
ɔhyɛ ne tumi siw wɔn kwan.
24 Na wogyaee Onyankopɔn fi a ɛwɔ
Yerusalem no ho adwuma no, na
wogyaee ara kosii Persia hene Dario
ahenni afe a etia abien so.

## Ti 5

*Wɔkɔ so si asɔrefi no*

Na odiyifo Hagai ne Ido ba odiyifo
Sakaria hyɛɛ Yudafo a wɔwɔ Yuda ne
Yerusalem ho nkɔm Israel Nyankopɔn
din a ɛwɔ wɔn so no mu. 2 Ɛnna
Sealtiel ba Serubabel ne Yosadak ba
Yesua sɔree, na wofii ase sii Onyanko-

---

2 2 Ah 17, 24, 33; 19, 37. 3 Esra 1, 3. 5 Esra 4, 24. 10 Esra 4, 2.
24 Esra 4, 5; 6, 15. — 1 Hag 1, 1; Sak 1, 1.

pɔn fi a ɛwɔ Yerusalem no, na Onyanko-
pɔn adiyifo no ka wɔn ho na wosoo
wɔn mu.
3 Bere no mu ara na Tatenai, asu-
ogya ha amrado ne Setar-Bosnai ne
wɔn mfɛfo baa wɔn so bebisaa wɔn
sɛ: Hena na ɔhyɛɛ mo sɛ munsi ɔdan
yi na monto ɔfasu yi? 4 Na wobisaa
wɔn bio sɛ: Monkyerɛ yɛn nnipa a
wɔresi dan yi din. 5 Nanso Yudafo
mpanyimfo no Nyankopɔn ani ku wɔn
ho, na wɔansiw wɔn kwan kosii sɛ
asɛm no koduu Dario nkyɛn ansa, na
wɔde eyi ho nhoma san bae bio.

*Wɔbɔ Dario amanneɛ*

6 Nhoma a asuogya ha amrado
Tatenai ne Setar-Bosnai ne wɔn
mfɛfo a wofi Afarsak a ɛwɔ asuogya ha
soma de kɔmaa ɔhene Dario no ni: 7
Nhoma no wɔsomae ma wɔde kɔmaa no,
na sɛ wɔkyerɛw emu ni: Ɔhene Dario,
asomdwoe ara nko. 8 Ma ɔhene nhu
sɛ yesiim kɔɔ Yuda mantam mu wɔ
Onyankopɔn kɛse no fi hɔ, na wɔde abo
akɛse resi, na wɔde nnua agugu afasu
no so, na adwuma no, wɔreyɛ no nsĩ
mu, na ɛreyɛ yiye wɔ wɔn nsam. 9 Na
yebisaa mpanyimfo no, na sɛ yesee
wɔn ni: Hena na ɔhyɛɛ mo sɛ munsi
ɔdan yi na monto ɔfasu yi? 10 Na
yebisabisaa wɔn din nso sɛ yɛrebɛka
akyerɛ wo, na yɛakyerɛkyerɛw mmarima
a wɔyɛ wɔn atitiriw no din. 11 Na sɛ
wobuaa yɛn ni: Wose: Yɛn de, yɛyɛ
ɔsoro ne asase Nyankopɔn no nkoa, na
yɛresi ɔdan a wosii no dabidabi mfe
bebree yi a Israel hene kɛse bi sii na
owiei no. 12 Na sɛ yɛn agyanom yii
ɔsoro Nyankopɔn no abufuw nti, na
ɔde wɔn hyɛɛ Babel hene Nebukad-
nesar, Kaldeani no, nsa, na obubuu
ofi yi, na otutuu ɔman no kɔɔ Babel.
13 Nanso Babel hene Kores afe a edi
kan no mu ɔhene Kores hyɛe sɛ wonsi
Onyankopɔn fi yi. 14 Na Onyankopɔn
fi sika ne dwetɛ nnwinne a Nebukad-
nesar fae fii asɔredan a ɛwɔ Babel no
mu no nso, ɔhene Kores fa de fii Babel
asɔredan no mu, na ɔde hyɛɛ obi a
wɔfrɛ no Sesbasar a ɔhyɛɛ no amrado
no nsa, 15 na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Fa
nneɛma yi kɔ, na fa kosie asɔredan a
ɛwɔ Yerusalem no mu, na ma wonsi
Onyankopɔn dan no wɔ ne sibea.
16 Ɛnna Sesbasar yi ara bae bɛhyɛɛ
Onyankopɔn dan a ɛwɔ Yerusalem no
ase, na efi bere no so de besi sesɛɛ yi
wɔde si ara, na wonwiei ɛ. 17 Na afei,
sɛ eye ɔhene ani so a, ma wɔnhwehwɛ
ɔhene adekora fi a ɛwɔ Babel no mu,
sɛ ɛwom sɛ ɔhene Kores na ɔhyɛe sɛ
wonsi Onyankopɔn dan yi Yerusalem
anaa, na ɔnsoma mma wɔmmɛka ɔhene
adwene eyi ho nkyerɛ yɛn.

## Ti 6

*Asɔrefi no wie*

Ɛnna ɔhene Dario hyɛe sɛ wɔnkɔhwe-
hwɛ nhoma fi, nea wɔde akorade sie
wɔ Babel no. 2 Na wokohuu nhoma
mmobɔwee bi Ahmeta aban a ɛwɔ
Media asase so no mu, na wɔakyerɛw
asɛm bi wɔ mu sɛɛ se: 3 Ɔhene Kores
afe a edi kan mu no ɔhene Kores hyɛɛ
mmara sɛ: Onyankopɔn fi a ɛwɔ Yeru-
salem no ho de, wonsi ofi no mma ɛnyɛ
afɔrebɔbea, na ne korɔn nyɛ basafa
aduosia, ne trɛw basafa aduosia nso,
4 abo akɛse nkyerɛpɛn abiɛsa, ne nnua
nso kyerɛpɛn biako; na ɛho ahwerede
no, wɔmfa mfi ɔhene fi mmã. 5 Nso
Onyankopɔn fi sika ne dwetɛ nnwinne
a Nebukadnesar kɔfa fii Yerusalem
asɔredan mu de baa Babel no, wɔnsan
mfa mmã, na ɛnkɔ Yerusalem asɔredan
no mu ne sibea hɔ, na wonnyaw wɔ
Onyankopɔn fi hɔ.
6 Afei wo Tatenai, asuogya amrado,
ne Setar-Bosnai, ne mo agyinafo Afar-
sakafo a mowɔ asuogya no, mumfi hɔ
nkɔ akyiri. 7 Momma Onyankopɔn fi
adwuma no ntra hɔ, na Yudafo amrado
ne Yudafo mpanyimfo no nsi Onyanko-
pɔn fi no ne sibea hɔ. 8 Na me na
merehyɛ makyerɛ nea monyɛ mma
Yudafo mpanyimfo no na wonsi
Onyankopɔn fi no: ɛne sɛ ɔhene nneɛma
a ɛne asuogya tow no, wɔmfa mu bi
ntua ahwerede no ka pɛpɛɛpɛ mma
mmarima no, na annye wɔn asabawmu.
9 Na ade a ehia wɔn no, anantwi mma
ne adwennini ne nguan mma a wɔde
bɛbɔ ɔsoro Nyankopɔn hyew afɔre, awi,
nkyene, nsã ne ngo, sɛnea asɔfo a
wɔwɔ Yerusalem no begye no, wɔmfa
mma wɔn, da biara da, na wɔmmma ebi

5 Deut 11, 12; 1 Ah 8, 29. 12 2 Ah 25, 9. 13 Esra 1, 1. 14 Esra 1, 8. —
3 Esra 1, 1.

nnka, 10 na wɔmmɔ afɔre huamhuam
mma ɔsoro Nyankopɔn, na wonyi
ɔhene ne ne mma nkwa ho mpae.
11 Na me ara na mahyɛ sɛ obiara a
ɔbɛdan asɛm yi ani no, eyi nti wonyi ne
dan so mpuran mma so nsi hɔ, na
wɔmmɔ no mfam ho, na ne fi nnan
sumina. 12 Na Onyankopɔn a ɔma ne
din tra hɔ no bebutuw ɔhene ne ɔman
biara a wɔtеɛ wɔn nsa dan ani, sɛ
wobebubu Onyankopɔn fi yi Yerusalem.
Me Dario na mahyɛ mmara, ma wonni
so pɛpɛɛpɛ.
13 Ɛnna Tatenai, asuogya amrado
no, ne Setar-Bosnai ne wɔn mfɛfo no,
nea ɔhene Dario ama wɔabɛka no nti,
wɔyɛɛ saa pɛpɛɛpɛ. 14 Na Yudafo
mpanyimfo no sii, na ɛyɛɛ yiye, odiyifo
Hagai ne Ido ba Sakaria nkɔmhyɛ so.
Na wosii na wowiei, sɛ Israel Nyan-
kopɔn ahyɛde ne Persia hene Kores
ne Dario ne Artasasta ahyɛde no te no.
15 Na wowiee ofi no ɔsram Adar [a ɛte
sɛ Ɔbɛnem] da a ɛto so abiɛsa so, ɔhene
Dario ahenni afe a ɛto so asia mu.
16 Na Israelfo, asɔfo, Lewifo ne
atukɔfo no nkae de ahosan dii Onyan-
kopɔn fi anobue dapa no. 17 Na
wɔbɔbɔɔ Onyankopɔn fi anobue no ho
afɔre: anantwinini ɔha, adwennini
ahanu, nguammaa ahannan, ne mpapo
a wɔde bɔɔ Israel nyinaa ti bɔne ho
afɔre dumien, sɛ Israel mmusuakuw
ano te no. 18 Na wɔde asɔfo no sisii
wɔn mpaapaemu so, ne Lewifo no, wɔn
nkyekyem so, maa Onyankopɔn som
Yerusalem, sɛnea wɔkyerɛwee Mose
nhoma no mu no.
19 Na atukɔfo no dii Twam, ɔsram a
edi kan no da a ɛto so dunnan so.
20 Na asɔfo ne Lewifo no dwiraa wɔn
ho sɛ onipa biako, wɔn nyinaa ho fii, na
wokunkum Twam no maa atukɔfo no
nyinaa ne wɔn nuanom asɔfo no ne
wɔn ankasa. 21 Na Israelfo a wofi
otukɔ mu bae no ne wɔn a wɔatew wɔn
ho afi asase no so amanaman no afĩde
ho aba wɔn nkyɛn abɛhwehwɛ Awurade
Israel Nyankopɔn no dii Twam guan
no, 22 na wodii apiti dapɔnna nnan-
son, anigye mu, efisɛ Awurade maa
wɔn ani gyei, na ɔkom Asiria hene no
koma baa wɔn ho ma ɔhyɛɛ wɔn abasam
den, Onyankopɔn, Israel Nyankopɔn
no, fi adwuma no mu.

## Ti 7

*Esra kɔ Yerusalem*

Na nsɛm yi akyi no, Persia hene
Artasasta ahenni mu no, Esra a ɔyɛ
Seraia ba Asaria ba Hilkia ba
2 Salum ba Sadok ba Ahitub ba
3 Amaria ba Asaria ba Meraiot ba
4 Serahia ba Usi ba Buki ba 5 Abisua
ba Pinehas ba Eleasar ba Aaron, ɔsɔfo
panyin no, ba, 6 ɔno Esra no foro fi
Babel bae, nso ɔyɛ ɔkyerɛwfo a
wakokwaw Mose mmara a Awurade
Israel Nyankopɔn de mae no mu.
Ɔno na ɔhene de nea obisae nyinaa
maa no, efisɛ Awurade ne Nyankopɔn
nsa wɔ no so.
7 Na Israelfo mu bi ne asɔfo ne
Lewifo ne nnwontofo ne aponano-
hwɛfo ne nsɔfokwaa no mu bi ne
no foro baa Yerusalem, ɔhene Arta-
sasta afe a ɛto so ason mu. 8 Na ɔbaa
Yerusalem ɔsram a ɛto so anum no so,
ɔhene no afe a ɛto so ason no ara mu.
9 Na ɔsram a edi kan no da a edi kan
no so wɔhyɛe sɛ omfi Babel mforo nkɔ,
na ɔsram a ɛto so anum no da a edi
kan no, ɔbaa Yerusalem, efisɛ ne
Nyankopɔn ayamye nsa no wɔ no so.
10 Na Esra asiesie ne koma sɛ ɔbɛhwe-
hwɛ Awurade mmara na wadi so, na
wakyerɛkyerɛ ahyɛde ne atemmude wɔ
Israel.
11 Na nhoma a ɔhene Artasasta de
maa ɔsɔfo Esra, ɔkyerɛwfo a ɔkyerɛw
Awurade mmara nsɛm ne n'ahyɛde a
ɔde hyehyɛɛ Israel no mu nsɛm no, ne
nsusuwso ni: 12 Artasasta, ahene mu
hene no de koma ɔsɔfo Esra, ɔsoro
Nyankopɔn mmara no kyerɛwfo a odi
mũ, ne ade. 13 Me na mahyɛ ahyɛde
sɛ m'ahenni mu nnipa biara a wofi
Israel man mu ne n'asɔfo ne Lewifo
mu a woyi wɔn yam sɛ wɔbɛkɔ Yeru-
salem no, wɔne wo nkɔ. 14 Efisɛ
ɔhene ne n'agyinafo baason no asoma
wo sɛ kɔ na kɔhwehwɛ Yuda ne
Yerusalem mu sɛ wo Nyankopɔn
mmara a ɛwɔ wo nsam no te. 15
Na fa dwetɛ ne sika a ɔhene ne
n'agyinafo ayi wɔn yam de akyɛ Israel
Nyankopɔn a ne trabea wɔ Yerusalem
no, 16 ne dwetɛ ne sika a wubenya
Babel asase nyinaa so nyinaa, ne
ayamyi ade a ɔman ne asɔfo no yi wɔn

15 Esra 4, 24. 16 Num 7, 10; 1 Ah 8, 62–66. 17 Esra 8, 35. 18 Num 3, 6; 8, 24.
19 Ex 12, 6. — 1 1 Be 6, 13. 6 Esra 7, 9, 28; 8, 18, 22; Neh 2, 8. 7 Esra 2, 43.
9 Esra 7, 6. 12 Hes 26, 7.

mpanyimfi te, afe afe mu, bere a
wɔahyehyɛ mu, na wɔasɔ Awurade yɛn
Nyankopɔn afɔremuka no so, sɛnea
wɔakyerɛw mmara no mu no. 35 Na
yɛhyɛe sɛ yɛde yɛn asase so aduankan
ne nnua nyinaa aba a edi kan bɛba
Awurade fi daa afe, 36 na yɛde yɛn
mmabarima ne yɛn mmoa mmakan nso,
sɛnea wɔakyerɛw mmara no mu no, ne
yɛn anantwi ne yɛn nguan mmakan
bɛba yɛn Nyankopɔn fi de abrɛ asɔfo a
wɔsom yɛn Nyankopɔn fi no, 37 na
yɛde yɛn mmɔrekan ne yɛn somã
afɔrebɔde ne nnua nyinaa aba ne nsã
ne ngo nso bɛba de abrɛ asɔfo no, sɛ
wɔmfa ngu yɛn Nyankopɔn fi mpia no
mu, na yɛde yɛn asase so ntotoso du du
bɛma Lewifo no, na wɔn Lewifo no
anya ntotoso du du, nkurow a yɛdɔw
mu no nyinaa mu. 38 Na ɔsɔfo, Aaron
ba, nka Lewifo no ho bere a Lewifo no
regye ntotoso du du no, na Lewifo no
mfa ntotoso du du no mu nea ɛto so du
no mmra yɛn Nyankopɔn fi, na wɔmfa
ngu adekora adan mpia no mu. 39 Na
Israelfo ne Lewifo no nyinaa mfa
aduan ne nsã ne ngo somã afɔrebɔde no
mmra mpia no mu, na ɛhɔ na kron-
kronbea nnwinne ne asɔfo a wɔsom ne
aponanohwɛfo ne nnwontofo no wɔ;
na yɛrennyaw yɛn Nyankopɔn fi no.

## Ti 11

*Nkurow mufo ne nkuraasefo*

Na ɔman no mmapɔmma no traa
Yerusalem; na ɔman no nkae bobɔɔ
ntonto sɛ wɔde nnipa du mu biako
bɛtra Yerusalem, kurow kronkron no
mu, na baakron atratra nkurow mu.
2 Na ɔman no hyiraa mmarima a woyii
wɔn yam sɛ wɔrebɛtra Yerusalem no
nyinaa.

3 Na ɔmantam no so atitiriw a wɔtraa
Yerusalem no ni: Nso Yuda nkurow
no mu de, wɔn nyinaa tratraa wɔn
agyapade so wɔn nkurow mu: Israel,
asɔfo ne Lewifo ne nsɔfokwaa ne
Salomo nkoa mma no. 4 Na Yeru-
salem de, Yuda mma no bi ne Benya-
min mma no bi traa hɔ. Yuda mma no
mu: Usia ba Ataia, Sakaria ba, Amaria
ba, Sefatia ba, Mahalalel ba a ofi Peres
mma no mu; 5 ne Baruk ba Maaseia,
Kol-Hose ba, Hasaia ba, Adaia ba,
Yoiarib ba, Sakaria ba, Siloni ba.
6 Peres mma a wɔtraa Yerusalem
nyinaa si ahannan aduosia awotwe,
mmarima a wotumi.

7 Na Benyamin mma ni: Mesulam
ba Salu, Yoed ba, Pedaia ba, Kolaia
ba, Maaseia ba, Itiel ba, Yesaia ba;
8 na n'akyi no: Gabai, Salai: ahankron
aduonu awotwe. 9 Na Sikri ba Yoel
ne wɔn so hwɛfo; na Senua ba Yuda
di kurow no fã a etia abien no so.

10 Asɔfo mu: Yoiarib ba Yedaia,
Yakin; 11 Hilkia ba Seraia, Mesulam
ba, Sadok ba, Meraiot ba, Ahitub a ɔyɛ
Onyankopɔn fi panyin no ba; 12 ne wɔn
nuanom a wɔyɛ ofi no mu adwuma no:
ahanwɔtwe aduonu abien; ne Yeroham
ba Adaia, Pelalia ba, Amsi ba, Sakaria
ba, Pashur ba, Malkia ba, 13 ne ne
nuanom, agyanom so atitiriw, ahanu
aduanan abien; ne Asarel ba Amasai,
Ahsai ba, Mesilemot ba, Imer ba,
14 ne wɔn nuanom, mmarima a wotumi:
ɔha aduonu awotwe; na wɔn so hwɛfo
ne Hagedolim ba Sabdiel.

15 Lewifo mu nso: Hasub ba Semaia,
Asrikam ba, Hasabia ba, Buni ba,
16 ne Sabetai ne Yosabad, wodi
Onyankopɔn fi anihumafo so, wofi
Lewifo atitiriw no mu; 17 ne Mika
ba Matania, Sabdi ba, Asaf ba, otitiriw
a ofi aseda dwom ase mpaebɔ mu, ne
Bakbukia a odi hɔ, ne nuanom mu, ne
Samua ba Abda, Galal ba, Yedutun
ba: 18 Lewifo a wɔwɔ kurow kron-
kron no mu no nyinaa ano si ahanu
aduɔwɔtwe anan.

19 Na aponanohwɛfo no: Akub,
Talmon ne wɔn nuanom a wɔwɛn apon
ano no: ɔha aduɔson abien.

20 Na Israel nkae no, asɔfo no,
Lewifo no wɔ Yuda nkurow mu tete
wɔn agyapade so. 21 Na nsɔfokwaa
no traa Ofel, na Siha ne Gispa di
nsɔfokwaa no so.

22 Na Lewifo a wɔte Yerusalem no
so hwɛfo ne Bani ba Usi, Hasabia ba,
Matania ba, Mika ba; Asaf mma no mu
nnwontofo wɔ hɔ ma Onyankopɔn fi
adwuma no. 23 Na ɔhene mmara
nsɛm wɔ wɔn ho, na wɔahyɛ kyɛfa bi
ama nnwontofo no, da biara ne ne de.
24 Na Mesesabel ba Petahia a ofi
Yuda ba Serah mma mu no hyɛ ɔhene
ase ɔman no ho nsɛm nyinaa mu.

---

35 Ex 23, 19. 36 Ex 13, 2. 37 Num 18, 21. 38 Num 18, 26, 28. —
1 Neh 7, 5. 3–19 1 Be 9, 2–17. 3 Neh 7, 57.

25 Na wɔn adɔsase so nkuraa no de,
Yudafo no mu bi tratraa Kiriat-Arba
ne ɛho nkurowa mu, ne Dibon ne ɛho
nkurowa mu, ne Yekabseel ne ɛho
nkuraa mu, 26 ne Yesua ne Molada,
ne Bet-Pelet, 27 ne Hasar-Sual, ne
Beer-Seba ne ɛho nkurowa mu, 28 ne
Siklag ne Mekona ne ɛho nkurowa mu,
29 ne En-Rimon, ne Sora, ne Yarmut,
30 Sanoa, Adulam ne wɔn nkuraa mu,
Lakis ne ɛho mfuwa so, Aseka ne ɛho
nkurowa mu, na wɔtratrae fi Beer-Seba
kosii Hinom bon mu. 31 Na Benyamin
mma a wofi Geba no traa Mikmas ne
Aia ne Bet-El ne ɛho nkurowa mu,
32 Anatot, Nob, Anania, 33 Hasor,
Rama, Gitaim, 34 Hadid, Seboim,
Nebalat, 35 Lod ne Ono, adwumfo
bon mu. 36 Na Lewifo no mu nkye-
kyem a wɔyɛ Yuda de no bi fraa
Benyamin mu.

## Ti 12

*Asɔfo ne Lewifo din*

Na eyinom ne asɔfo ne Lewifo a
wɔne Sealtiel ba Serubabel ne Yesua
foro bae no: Seraia, Yeremia, Esra,
2 Amaria, Maluk, Hatus, 3 Sekania,
Rehum, Meremot, 4 Ido, Ginetoi,
Abia, 5 Miamin, Maadia, Bilga,
6 Semaia, Yoiarib, Yedaia, 7 Salu,
Amok, Hilkia, Yedaia. Eyinom ne
asɔfo no ne wɔn nuanom atitiriw,
Yesua bere so.

8 Na Lewifo no: Yesua, Binui,
Kadmiel, Serebia, Yuda, Matania a
odi aseda nnwom no so, ɔne ne nuanom,
9 na Bakbukia ne Uno, wɔn nuanom,
di wɔn ntentenso, ɔwɛn no mu. 10 Na
Yesua woo Yoiakim, na Yoiakim woo
Eliasib, na Eliasib woo Yoiada,
11 na Yoiada woo Yonatan, na Yonatan
woo Yadua.

12 Na Yoiakim bere so no, asɔfo no
agyanom atitiriw ni: Seraia fam:
Meraia; Yeremia de: Hanania; 13
Esra de: Mesulam; Amaria de: Yeho-
hanan; 14 Maluki de: Yonatan;
Sebania de: Yosef, 15 Harim de:
Adna; Meraiot de: Helkai; 16 Ido
de: Sakaria; Gineton de: Mesulam;
17 Abia de: Sikri; 19 Yoiarib de:
Matenai; Yedaia de: Usi; 20 Salai
de: Kalai; Amok de: Eber; 21 Hilkia
de: Hasabia; Yedaia de: Natanael.

22 Lewifo no, Eliasib, Yoiada, Yo-
hanan ne Yadua bere so na wɔkyerɛw
agyanom atitiriw no din, asɔfo no nso,
wɔkyerɛw wɔn de Persiani Dario
ahenni so. 23 Lewi mma, agyanom
atitiriw no, wɔakyerɛw wɔn din, bereso-
sɛm nhoma no mu de abesi Eliasib ba
Yohanan bere so. 24 Na Lewifo mu
atitiriw: Hasabia, Serebia ne Kadmiel
ba Yesua ne wɔn nuanom a wodi wɔn
ntentenso yi ayɛ da ase sɛnea Onya-
nkopɔn nipa Dawid hyɛe no, awɛmfo
kuw ne kuw: 25 Matania, Bakbukia,
Obadia; Mesulam, Talmon, Akub a
wɔwɛn aponanohwɛfo wɛn, apon no
anoboa dan no mu. 26 Eyinom wɔ
Yosadak ba Yesua ba Yoiakim bere
so, ne amrado Nehemia ne ɔsɔfo Esra,
ɔkyerɛwfo no, bere so.

*Ɔfasu no dwira*

27 Na wɔrebedwira Yerusalem fasu
no, wɔhwehwɛɛ Lewifo no fi wɔn
trabea nyinaa, sɛ wɔde wɔn reba Yeru-
salem, na wɔde aseda ne nnwom,
nnawuru, mmɛnta asanku ne asankuten
adi odwiratwa no anigye mu. 28 Na
nnwontofo mma no boaa wɔn ho ano
hyiae fi Yerusalem ho dantaban mu ne
Netofafo nkuraa ase, 29 ne Bet-Gilgal
ne Geba mfuwa mu ne Asmawet, efisɛ
nnwontofo no abobɔ nkuraa de atwa
Yerusalem ho ahyia. 30 Na asɔfo ne
Lewifo no dwiraa wɔn ho, na wodwiraa
ɔman ne kurow apon ne afasu no.

31 Na memaa Yuda mmapɔmma no
foroo ɔfasu no, na mede aseda asafo-
kuw akɛse abien a wɔnam yuu misisii
hɔ: biako faa nifa, ɔfasu no so de kɔɔ
sumina pon no ano, 32 na Hosaia ne
Yuda mmapɔmma fã dii wɔn akyi kɔe,
33 ne Asaria, Esra ne Mesulam,
34 Yuda ne Benyamin, ne Semaia ne
Yeremia, 35 ne asɔfo mma no mu
binom a wokurakura ntorobɛnto, Yona-
tan ba Sakaria, Semaia ba, Matania
ba, Mikaia ba, Sakur ba, Asaf ba,
36 ne ne nuanom: Semaia ne Asarel,
Milalai, Gilalai, Maai, Natanael ne
Yuda, Hanani, wokurakura Onyanko-
pɔn nipa Dawid asanku no, na ɔkye-
rɛwfo Esra di wɔn anim. 37 Na

25 Yos 20, 7; 21, 11. 28 Yos 15, 31. 31 Yos 18, 22. — 1 Esra 2, 2. 4 Luk 1, 5.
8 Neh 11, 17. 10 Neh 12, 1, 26; 3, 1, 20. 22 Neh 12, 10–11. 24 1 Be 25; 2 Be 29, 25.
25 Neh 11, 17, 19; 2 Be 8, 14; 1 Be 26, 15, 17. 26 Neh 12, 10; 1 Be 6, 14–15; Neh 5, 14; Esra 7, 1–6.
31 Neh 2, 13; 3, 13. 37 Neh 3, 26.

nsuaniwa pon no so ne wɔn ntentenso
no, wɔforoo Dawid kurow aforoe no,
ɔfasu no aforoe no so, Dawid fi no atifi
fam de kosii nsu pon no ano apuei.
38 Na aseda asafokuw a etia abien
no kɔɔ wɔn ntentenso, na me nso midii
wɔn akyi, ne ɔman no fã no, ɔfasu no
so de kɔfaa afononoo abantenten no so
de kosii ɔfasu tɛtrɛtɛ no so, 39 de
kɔfaa Efraim pon ne ɔpon dedaw ne
mpataa pon ne Hananeel abantenten
ne Mea abantenten no so de kosii
nguan pon no ano, na wokogyinaa
nneduadan pon no ano. 40 Ɛnna aseda
asafokuw abien no kogyinaa Onyanko-
pɔn fi, me ne mmakoma no fã a wɔka
me ho, 41 ne asɔfo no: Eliakim,
Maaseia, Miniamin, Mikaia, Elioenai,
Sakaria, Hanania a wokurakura ntoro-
bɛnto, 42 ne Maaseia, Semaia, Eleasar,
Usi, Yehohanan, Malkia, Elam ne
Eser; na nnwontofo no momaa wɔn
nne so, na Yisrahia ne wɔn so hwɛfo.
43 Na wɔbobɔɔ afɔre akɛse da no, na
wɔn ani gyei, efisɛ Onyankopɔn de
anigye kɛse agye wɔn ani; na mmea
ne mmofra nso ani gyei, na wɔtee
Yerusalem anigye no nkã akyirikyiri.

*Asɔrefi akyɛde so ahwɛfo*

44 Na ɛda no ara, wɔde mmarima bi
sisii akorade ne somã afɔrebɔde ne adu-
ankan ne ntotoso du du mpia no so, sɛ
wɔmmoaboa nkurow no mfuw mu kyɛfa
a mmara no hyɛe no ano ngu mu mma
asɔfo ne Lewifo no, efisɛ Yuda nyaa
asɔfo ne Lewifo a wosisii wɔn no ho
anigye. 45 Na wɔyɛɛ wɔn Nyankopɔn
som adwuma ne ahodwira ho som
adwuma sɛ nnwontofo ne aponano-
hwɛfo no sɛ Dawid ne ne ba Salomo
hyɛe no. 46 Na Dawid bere so no, na
Asaf ne nnwontofo ne Onyankopɔn
ayeyi ne aseda so otitiriw. 47 Na
Serubabel bere so ne Nehemia bere
so no, Israel nyinaa momaa nnwontofo
ne aponanohwɛfo no kyɛfa, da biara
ne ne de, na wɔde akronkronne maa
Lewifo, na Lewifo no nso de akron-
kronnne maa Aaron mma.

## Ti 13

*Nehemia sesɛw adwuma*

Ɛbere no ara mu na wɔkenkan Mose
nhoma no, ɔman no asom, na wohui sɛ
wɔakyerɛw emu sɛ Amonni ne Moabni
mmma Onyankopɔn bagua mu da biara
da, 2 efisɛ wɔamfa aduan ne nsu
ammehyia Israelfo, na mmom wɔkɔbɔɔ
Bileam paa hyɛɛ wɔn sɛ ɔmmɛdome
wɔn; nanso yɛn Nyankopɔn dan nnome
no nhyira. 3 Na wɔtee mmara no no,
woyiyii amamfrafo nyinaa fii Israel.
4 Na eyi nnya mmae no, na ɔsɔfo
Eliasib a wɔde no sii yɛn Nyankopɔn
fi mpia so a ɔyɛ Tobia busuani no,
5 asiesie pia kɛse bi ama [Tobia], nea
kan no wɔde aduan ayɛyɛde ne ohu-
amfufu ne nnwinne ne awi ntotoso du
du ne nsã ne ngo a wɔahyɛ sɛ wɔmfa
mma Lewifo ne nnwontofo ne apon-
anohwɛfo no, ɛne asɔfo no somã
afɔrebɔde sie no. 6 Na eyi nyinaa mu
no na minni Yerusalem, na Babel hene
Artasasta afe a ɛto so aduasa abien so
no, mekɔɔ ɔhene no nkyɛn; na nna bi
akyi no, mibisaa ɔhene hɔ kwan, 7 na
mebaa Yerusalem; na mibehuu bɔne
a Eliasib yɛe wɔ Tobia ho, sɛ wasiesie
pia ama no Onyankopɔn fi abangua so
no. 8 Na ɛyɛɛ me yaw sɛ, na miyiyii
Tobia fi nneɛma no nyinaa fii pia no
mu gui, 9 na mekae sɛ wonnwira mpia
no mu, na mede Onyankopɔn fi nneɛma
no mesan mebaa hɔ bio, aduan ayɛyɛde
ne ohuamfufu no.
10 Na mihui sɛ Lewifo kyɛfa no,
wɔamfa amma wɔn, na wɔaguanguan
akokɔ wɔn mfuw mu, Lewifo ne
nnwontofo a wɔyɛ adwuma no. 11 Na
me ne mmakoma no hamee, na mise:
Ɛdɛn nti na wɔagyaw Onyankopɔn fi
yi? Na meboaboaa wɔn ano mede
wɔn misisii wɔn sibea. 12 Na Yuda
nyinaa de awi ne nsã ne ngo ntotoso
du du bae beguu akorade no mu.
13 Na misisii akorade no so ahwɛfo:
ɔsɔfo Selemia ne ɔkyerɛwfo Sadok ne
Pedaia a ofi Lewifo mu no; na wɔn ase
na Sakur ba Matania ba Hanan hyɛ,
efisɛ wobu wɔn nokwafo, na wɔn na
wɔkyekyɛ nneɛma no ma wɔn nuanom
no. 14 Me Nyankopɔn, kae me, eyi
ho, na mpopa m'adɔe a mayɛ mama me
Nyankopɔn fi ne ne som adwuma no.
15 Nna no mu na mihuu Yudafo bi a
wotiatia nsa-kyĩ-amoa so homeda, na
wɔde awi afiafĩ nso ba, na wɔde soasoa
mfurum; wɔde nsã nso ne bobe aba ne
borɔdɔma ne nnosoa horow nyinaa ba

38 Neh 3, 11. 44 Neh 10, 36; 13, 5. 46 1 Be 25. 47 Neh 10, 38. —
1 Deut 23, 3–5. 2 Num 22, 5–6. 9 Neh 10, 40. 11 Neh 10, 39.
12 Num 18, 21. 14 Neh 13, 31; 5, 19. 15 Neh 10, 31; Yer 17, 21–27.

Yerusalem homeda, na mebɔɔ wɔn kɔkɔ
da a wɔretɔn nnuan no. 16 Na Tirofo
bi a ɛte [kurom] hɔ nso de mpataa ne
adetɔnne horow nyinaa ba, na wɔbɛtɔn
homeda ma Yudafo ne Yerusalemfo.
17 Ɛnna me ne Yuda mmapɔmma no
hamee, na misee wɔn sɛ: Asɛmmɔne
bɛn na moredi de kum homeda ho yi?
18 So ɛnyɛ sɛɛ na mo agyanom yɛe, na
yɛn Nyankopɔn de bɔne yi nyinaa baa
yɛn ne kurow yi so no? Na mo nso
mode bi reka Israel so abufuw no ho,
sɛ morekum homeda ho yi.

19 Na ansa na homeda redu no, esum
refi ase aduru Yerusalem apon mu no,
mehyɛe sɛ wɔntoto apon no mu, na
mekae sɛ wonnhiɛ gye sɛ homeda no
atwam ansa; na miyiyii m'asomfo no
mu binom gyinagyinaa apon no ano,
na adesoa bi amma mu homeda. 20 Na
aguadifo ne adetɔnne horow no tɔnfo
no soɛsoɛɛ Yerusalem apon no akyi
pɛnkoro ne mprenu. 21 Ɛnna mebɔɔ
wɔn kɔkɔ ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛdɛn nti
na moasoɛsoɛ deda ɔfasu no akyi?
Sɛ moyɛ saa bio a, mɛkyere mo. Efi
bere no wɔamma homeda bio. 22 Na
misee Lewifo no sɛ wonnwira wɔn ho
na wɔmmra mmɛhwɛ apon no ano, na
wɔnyɛ homeda no kronkron. Eyi ho
nso kae me, me Nyankopɔn, na kora
me so sɛ w'adɔe bebree no te.

23 Nna no mu nso mihuu Yudafo a
wɔawareware Asdod mmea ne Amon
mmea ne Moab mmea. 24 Na wɔn
mma ka Asdod kasa fa-ne-fa na Yuda
kasa de, na wontumi nka, na aman no
mu biara de na wɔka. 25 Na me ne
wɔn hamee, na medomee wɔn, na
meboboɔ mmarima no mu binom, na
mepempen wɔn nhwi, na mede Onya-
nkopɔn ntam gyee wɔn sɛ: Sɛ mode mo
mmabea moma wɔn mmabarima, na
mugye wɔn mmabea moma mo mma
aware anaasɛ mo ankasa moware wɔn
a, . . .! 26 So ɛnyɛ eyinom ho na Israel
hene Salomo yɛɛ bɔne? Nanso aman-
aman bebree mu hene biara nni hɔ a ɔte
sɛ ɔno, na onipa a Onyankopɔn dɔ no
ne no, na Onyankopɔn de no sii Israel
nyinaa so hene: ɔno mpo mmea ananafo
na wɔma ɔyɛɛ bɔne. 27 Na mo de, so
yentie mo sɛ yɛbɛyɛ bɔne kɛse yi nyinaa
na yɛafom yɛn Nyankopɔn na yɛaware
mmea ananafo?

28 Na ɔsɔfopanyin Eliasib ba Yoiada
mma mu biako ayɛ Horonini Sanbalat
sew. Na mepam no fii me so. 29 Kae
wɔn, me Nyankopɔn, sɛ wɔahura
asɔfodi ho ne asɔfodi ne Lewifo apam
no ho.

30 Na midwiraa wɔn ho fii ananade
nyinaa ho; na mede asɔfo ne Lewifo
no ahwɛdehwɛfo no misisii hɔ; wɔn
nyinaa wɔ wɔn adwuma mu, 31 ne
bere a wɔahyehyɛ no mu nnyina
ayɛyɛde no de, ne aduankan no de no.
Kae me, me Nyankopɔn, ma ensi yiye.

22 Neh 13, 14. 25 Deut 7, 3. 26 1 Ah 11, 3–8. 28 Neh 11, 10; 2, 19.
31 Neh 13, 14, 22; 5, 19.

# ESTER NHOMA

## Ti 1

*Ɔhemmaa Wasti ntuso*

Na Ahasweros bere so, Ahasweros a
odii hene fi India de kosi Etiopia,
amantam ahorow ɔha aduonu ason
so,—2 ɛbere a ɔhene Ahasweros te
n'ahengua a ɛwɔ Susan abankɛse no
mu no so, 3 n'ahenni afe a ɛto so
abiɛsa mu no, ɔtow ne mmapɔmma
nyinaa ne ne nkoa pon, a Persia ne
Media dɔm so atumfo ne mmakoma ne
amantam no so asafohene wɔ n'anim;
4 ɛno mu na oyii n'ahenni anuonyam
dodow ne ne kɛseyɛ haran ne ne fɛ no
kyerɛe nna pii, nnafua ɔha aduɔwɔtwe.
5 Na nna yi wiee du no, ɔhene no tow
nkurɔfo a wɔwɔ Susan abankɛse no mu

nyinaa pon fi ɔkɛse so koduu akumaa
so nnanson, ahemfi turo no abangua so,
6 nwera ne bibitama sensɛn hɔ, wɔde
nhama fufu ne nea ɛberedum asuso
mu akyekyere dwetɛ nkaa mu, abofufu
adum ho; sika ne dwetɛ nnae wowɔ
abohemmaa ne abohyɛn ne abobiri ne
damẽ nsɛwee so. 7 Na wɔhyehyɛɛ
nsã, sika nkuruwa mu, na nkuruwa no
nso gu ahorow, na ɔhene nsã no dɔɔso,
sɛnea ɛwɔ ɔhene no nsam. 8 Na ɔnom
no de, wɔhyɛɛ sɛ wɔnnhyɛ obiara; na
saa na ɔhene no ahyɛ ne fi so mpanyin
nyinaa, sɛ onipa biara nipa nyɛ sɛnea
ɔpɛ. 9 Ɔhemmaa Wasti nso tow mmea
pon ɔhene Ahasweros ahemfi.

10 Da a ɛto so ason a nsã ama ɔhene
no ani agye no, ɔka kyerɛɛ Mehuman,
Bista, Harbona, Bigta ne Abagta, Setar
ne Karkas, mpiafo baason no a wɔsom
ɔhene Ahasweros anim no, 11 sɛ
wɔnkɔfa ɔhemmaa Wasti mmra ɔhene
anim, ahenni abotiri no mu, na ɔmma
aman no ne mmapɔmma no nhu
n'ahoɔfɛ, efisɛ ne ho yɛ fɛ. 12 Nanso
ɔhemmaa Wasti ampɛ sɛ ɔba sɛnea
ɔhene somaa mpiafo ma wɔbɛka kyerɛɛ
no no. Ɛnna ɔhene no bo hurui sɛ, na
n'abufuw dɛwee ne mu.

13 Na ɔhene no ka kyerɛɛ anyansafo
a wonim mmere mu nsɛm no,—efisɛ
saa na ɔhene asɛm ba wɔn a wonim
mmara ne asɛnni no anim, 14 na wɔn
a wɔbɛn no ne Karsena, Setar, Admata,
Tarsis, Meres, Marsena, Memukan,
Persia ne Media mmapɔmma baason
a wɔyɛ ɔhene no asomfo ne ahenni no
mu atitiriw no,—15 sɛ: Dɛn na wɔmfa
mmara so nyɛ ɔhemmaa Wasti, sɛ
wanni ɔhene Ahasweros asɛm a mpiafo
no kɔka kyerɛɛ no so no? 16 Na
Memukan kae ɔhene ne mmapɔmma
no anim sɛ: Ɛnyɛ ɔhene nko na ɔhemmaa
Wasti afom no, na wafom mmapɔmma
nyinaa ne amanaman a wɔwɔ ɔhene
Ahasweros nsase nyinaa so no nyinaa
nso. 17 Na wɔbɛka ɔhemmaa no asɛm
no akyerɛ mmea nyinaa, na wobebu
wɔn kununom animtiaa aka sɛ: Ɔhene
Ahasweros kae sɛ wɔmma ɔhemmaa
Wasti mmra n'anim, na wamma.
18 Na ɛnnɛ da yi Persia ne Media
mmea adehye a wɔate ɔhemmaa no
asɛm no bɛkeka akyerɛ ɔhene mma-
pɔmma nyinaa, na animtiaabu ne abo-
huru bɛdɔɔso. 19 Sɛ ɔhene pɛ a,
ɔmma asɛm bi mfi ne hɔ, na wɔnkyerɛw
no Persia ne Media mmara nsɛm mu,
na wɔannan ani sɛ: Wasti mmma ɔhene
Ahasweros anim bio; na ɔhene mfa ne
hemmaadi no mma ne yɔnko a oye sen
no. 20 Na wɔbɛte ɔhene asɛm a
ɔrebedi yi n'ahenni nyinaa mu,—na
ɛsõ,—na ɔyerenom nyinaa ani asosɔ
wɔn kununom, efi ɔkɛse so kosi akumaa
so. 21 Na asɛm no sɔɔ ɔhene ne
mmapɔmma no ani, na ɔhene no yɛe
sɛ Memukan kae no. 22 Na ɔsoma
ma wɔde nhoma kokɔɔ ɔhene no ama-
ntam nyinaa so, na wɔde kɔɔ asase biara
asase so sɛ ne nkyerɛwee te, ne ɔman
biara so sɛ ne kasa te: sɛ ɔbarima biara
barima nni ne fi so panyin, na ɔmfa ne
man kasa nka mma wɔnte.

## Ti 2

*Wɔde Ester si ɔhemmaa*

Nsɛm yi akyi a ɔhene Ahasweros
abufuw no ano dwoe no, ɔkaee Wasti
ne nea ɔyɛe ne nea wɔahyɛ atia no no.
2 Na ɔhene asomfo a wɔsom no no kae
sɛ: Ma wɔnhwehwɛ mmaabun a wɔn ho
yɛ fɛ mma ɔhene, 3 na ɔhene nsisi
ahwɛfo n'ahenni nsase nyinaa so, na
wɔnhyiahyia mmaabun a wɔn ho yɛ fɛ
nyinaa mmra Susan aban mu, mmea fi,
ɔhene piani Hegai a ɔhwɛ mmea so no
nkyɛn, na wɔmma wɔn wɔn sra nnuru.
4 Na ababaa a ɔbɛsɔ ɔhene ani no nni
hemmaa nsi Wasti ananmu. Na asɛm
no sɔɔ ɔhene ani, na ɔyɛɛ sa.

5 Nso Yudani bi wɔ Susan aban mu
a ne din de Mordekai, Benyaminni a
ɔyɛ Yair ba, Simei ba, Kis ba 6 a
wotuu no fii Yerusalem kãa nnommum
a wotuu wɔn ne Yuda hene Yekonia a
Babel hene Nebukadnesar tuu wɔn
kɔe no ho. 7 Na ɔno na ɔyɛn n'agya ne
nua ba Hadasa a ɔne Ester, efisɛ
[Ester] nni agya ne ɛna; na ababaa no
nipadua yɛ fɛ, na n'anim nso ye; na
n'agya ne ne na wuwui no, Mordekai
faa no yɛɛ ne ba. 8 Na wɔtee ɔhene
no asɛm ne ne mmara no, wohyiahyiaa
mmabaa pii baa Susan aban a ɛhyɛ
Hegai ase no mu, na wɔde Ester nso
baa ɔhene fi de no bɛhyɛɛ mmea no
hwɛfo Hegai nsa. 9 Na ababaa no
sɔɔ n'ani, na onyaa n'anim anuonyam;

---

13 1 Be 12, 32 19 Dan 6, 8. 22 Est 3, 12; 8, 9; Gen 3, 16. — 5 1 Sa 14, 51.
6 2 Ah 24, 15–16. 7 Est 2, 15.

na ɔyɛɛ ntɛm de ne sra nnuru ne ne
kyɛfa maa no, na ɔde mmabaa baason
a wɔapaw wɔn fi ɔhene fi maa no, na
oyii no ne mmabaa no kɔtraa nea ɛhɔ
ye, mmea no fi. 10 Nso na Ester nnya
nkyerɛɛ ne man ne n'abusua ɛ, efisɛ
Mordekai ahyɛ no sɛ ɔnnkyerɛ. 11 Na
da biara Mordekai kɔpase mmea fi no
abangua no anim, na wahu sɛ Ester te
yiye ne nea wɔde no bɛyɛ.
12 Na edu mmabaa no biara so a, ɔkɔ
ɔhene Ahasweros nkyɛn. Nso wɔyɛɛ
no sɛ mmea no mmara te kosii sɛ asram
dumien dui ansa. Na sɛ wɔn sra nna
dodow te no, wɔde kurobow di asram
asia, na wɔde nnuhuam ne mmea sra
nnuru di asram asia nso. 13 Na
ababaa no de saa kɔ ɔhene nkyɛn;
biribiara a ɔpɛ no, wɔma no, na ɔde afi
mmea fi hɔ akɔ ɔhene fi. 14 Anadwofa
na ɔkɔ, na anɔpa na ɔsan kɔ mmea fi a
etia abien a ɛhyɛ ɔhene piani Saasgas a
ɔhwɛ ayefam so no ase no mu. Na
ɔnkɔ ɔhene nkyɛn bio, gye sɛ ɔhene no
pɛ na ɔbɔ ne din frɛ no.
15 Na eduu Ester a ɔyɛ Mordekai
n'agya ne nua Abihail ba a ɔfaa no yɛɛ
ne ba no so sɛ ɔbɛkɔ ɔhene no nkyɛn
no, wammisa hwee gye nea Hegai a
ɔyɛ ɔhene piani a ɔhwɛ mmea no so no
kae no. Na Ester nyaa wɔn a wohu
no nyinaa anim anuonyam. 16 Na
wɔde Ester kɔɔ ɔhene Ahasweros
nkyɛn n'ahemfi, ɔsram a ɛto so du a ɛne
ɔsram Tebet [a ɛte sɛ Ɔpɛpɔn] no so,
n'ahenni afe a ɛto so ason no mu.
17 Na ɔhene no dɔ Ester sen mmea
no nyinaa, na onyaa anuonyam ne ɔdom
n'anim sen mmabaa no nyinaa, na ɔde
ɔhemmaadi abotiri no bɔɔ ne ti, na ɔma
odii hemmaa Wasti ananmu. 18 Ɛnna
ɔhene no tow pon kɛse maa ne mma-
pɔmma ne ne nkoa nyinaa a ɛne Ester
apontow, na ɔde amantam no tow kyɛɛ
wɔn, na ɔkyekyɛɛ ade sɛnea ɛfata ɔhene.
19 Na wohyiahyiaa mmabaa no ne
mprenu so no, na Mordekai te ɔhene
ponkɛse no mu. 20 Na Ester nnya
nkyerɛɛ n'abusua ne ne man ɛ, sɛnea
Mordekai ahyɛ no no; efisɛ Ester di
Mordekai asɛm so sɛ bere a ɔhwɛ no
so no.

*Mordekai yi atirisopam bi adi*

21 Nna a Mordekai te ɔhene ponkɛse
no mu no, Bigtan ne Teres, ɔhene
mpiafo baanu a wofi wɔn a wɔwɛn
ɔpon ano no mu no, bo hurui, na
wɔhwehwɛe sɛ anka wokum ɔhene
Ahasweros. 22 Na Mordekai tee asɛm
no, na ɔkɔka kyerɛɛ ɔhemmaa Ester,
na Ester de Mordekai din kɔka kyerɛɛ
ɔhene. 23 Ɛnna wɔpɛɛ asɛm no mu,
na wohui, na wɔsensɛn wɔn baanu no
dua so. Na wɔkyerɛw hyɛɛ beresosɛm
nhoma no mu ɔhene anim.

## Ti 3

*Haman pam Yudafo tiri so*

Nsɛm yi akyi no, ɔhene Ahasweros
yɛɛ Agagni Haman a ɔyɛ Hamedata ba
kɛse, na ɔmaa no so, na ɔde n'agua
traa mmapɔmma a wɔne no wɔ hɔ no
nyinaa de so. 2 Na ɔhene nkoa a wɔte
ɔhene ponkɛse mu nyinaa kotow sɔree
Haman, efisɛ saa na ɔhene ahyɛ ama
no. Na Mordekai de, wankotow na
wansɔre no. 3 Ɛnna ɔhene nkoa a
wɔwɔ ɔhene ponkɛse mu no ka kyerɛɛ
Mordekai sɛ: Ɛdɛn nti na wo de, wotõ
ɔhene mmara no? 4 Na wɔka kyerɛɛ
no saa daa, na ontie wɔn no, wɔkɔka
kyerɛɛ Haman, sɛ wɔrehwɛ sɛ Mordekai
nsɛm no begyina anaa; efisɛ waka
akyerɛ wɔn sɛ ɔyɛ Yudani.
5 Na Haman hui sɛ Mordekai
nkotow nsɔre no no, abufuw hyɛɛ
Haman ma. 6 Nanso wampɛ sɛ ɔde
ne nsa bɛka Mordekai nko, efisɛ
wɔakyerɛ no nea Mordekai fi, na Haman
hwehwɛe sɛ okunkum Yudafo a wɔwɔ
Ahasweros ahenni nyinaa mu a wɔyɛ
Mordekai manfo no nyinaa. 7 Ɔsram
a edi kan a ɛne ɔsram Nisan [a ɛte sɛ
Oforisuo] no so, ɔhene Ahasweros afe
a ɛto so dumien mu no, wɔbɔɔ pur, ɛne
ntonto, Haman anim, da biara da, na
efi ɔsram no so ara kosii ɔsram a ɛto so
dumien a ɛne ɔsram Adar [a ɛte sɛ
Ɔbɛnem] no so. 8 Na Haman ka
kyerɛɛ ɔhene Ahasweros sɛ: Ɔman
biako bi wɔ hɔ a wɔabɔ apete na
wɔatew wɔn ho afi amanaman mu,
w'ahenni nsase nyinaa so, na ɛsono
wɔn mmara ne aman nyinaa de, na
ɔhene mmara no, wonni so, na ɛmfata
ɔhene sɛ ɔbɛma wɔn kwan. 9 Na sɛ
ɔhene pɛ a, ma wɔnkyerɛw sɛ wonkun-
kum wɔn, na mɛkari dwetɛ dwetikɛse
pedu mahyɛ wɔn a wɔyɛ ɔhene adwuma

**20** Est 2, 10. **23** Est 6, 1–2. — **7** Est 9, 24.

no nsa, sɛ wɔmfa ngu ɔhene akorade
mu.
10 Ɛnna ɔhene no yii ne pɛtea fii ne
nsa de maa Agagni Haman a ɔyɛ
Hamedata ba, Yudafo tamfo no.
11 Na ɔhene no ka kyerɛɛ Haman sɛ:
Dwetɛ no, wɔde ama wo, na ɔman no
nso, yɛ wɔn sɛnea wopɛ.
12 Ɛnna wɔfrɛfrɛɛ ɔhene no akyerɛwfo
ɔsram a edi kan no da a ɛto so dumi-
ɛnsa, na wɔkyerɛwee sɛ Haman hyɛe
nyinaa de kɔmaa ɔhene no amradofo
ne amantam no mmiako mmiako so
ahwɛfo ne aman no nyinaa so mma-
pɔmma: asase biara asase sɛ ne nkye-
rɛwee te, ne ɔman biara man sɛ ne kasa
te; wɔde ɔhene Ahasweros din na
ɛkyerɛwee, na wɔde ɔhene no pɛtea
sɔɔ ano. 13 Na wɔde nhoma no soma-
somaa ammirikatufo de kokɔɔ ɔhene
nsase nyinaa so, sɛ wɔnsɛe na won-
kunkum na wɔnnwerɛw Yudafo no
nyinaa mfi mmerante so nkosi nkwa-
koraa so, mmofra ne mmea nso, da
koro, ɔsram a ɛto so dumien a ɛne
ɔsram Adar [a ɛte sɛ Ɔbɛnem] no da a
ɛto so dumiɛnsa no, na wɔmfom wɔn
ade. 14 Nkyerɛwee no nsusuwso a
wɔde kɔhyɛɛ mmara nsase no nyinaa
so no, ano da hɔ ma amanaman no
nyinaa, sɛ wɔnsiesie wɔn ho nsie da
no. 15 Na ammirikatufo no fi kɔe
ntɛmntɛm sɛnea ɔhene kae no, na
wɔhyɛɛ mmara no Susan aban mu. Na
ɔhene no ne Haman tratraa ase sɛ
wɔrebɛnom nsã; na Susan kurow no mu
ayɛ bisibasaa.

## Ti 4

*Yudafo awerɛhow ne mmuadadi*

Na Mordekai huu nea aba no nyinaa
no, Mordekai sunsuanee ne ntade mu,
na ɔde atweaatam ne nsõ kataa ne ho;
na ofii adi kɔɔ kurow no mfinimfini, na
osuu osũ dennen yawyaw. 2 Na ɔkɔɔ
ɔhene ponkɛse anim; nso obiara nni
ho kwan sɛ ofura atweaatam de hyɛn
ɔhene ponkɛse mu. 3 Na asase biara
asase a ɔhene asɛm ne ne mmara no
duu hɔ no, nkɔmmɔdi kɛse ne mmuadadi
ne osũ ne adwotwa baa Yudafo no mu,
na nnipa pii dedaa ntweaatam ne nsõ
mu.
4 Ɛnna Ester mmaawa ne ne mpiafo
no bae bɛka kyerɛɛ no. Na ɔheɪnmaa
no bɔɔ piriw papa, na ɔsomae sɛ wɔmfa
ntade nkɔhyɛ Mordekai, na wonyi ne
ho atweatam no, nanso wannye.
5 Ɛnna Ester frɛɛ Hatak, ɔhene mpiafo
no mu biako a wapaw no sɛ ɔnsom no
no, na ɔsomaa no Mordekai nkyɛn, na
wahu dekode ne nea efi so. 6 Na
Hatak fii adi kɔɔ Mordekai nkyɛn,
kurow no mprae a ɛda ɔhene ponkɛse
anim no so. 7 Na Mordekai kaa no
nea ato no no nyinaa ne dwetɛ dodow
a Haman aka sɛ Yudafo no nti ɔbɛkari
agu ɔhene akorade mu sɛ wonkunkum
wɔn no. 8 Na ɔde mmara a wɔhyɛe
Susan sɛ wonkunkum wɔn no nkyerɛwee
nhwɛso maa no, sɛ ɔmma Ester nhu,
na ɔnka nkyerɛ no, na ɔnhyɛ no sɛ ɔnkɔ
ɔhene nkyɛn nkɔkotɔ no, na ɔnsrɛ no
mma ne man.

*Wɔsrɛ Ester hɔ mmoa*

9 Na Hatak bae bɛkaa Mordekai
nsɛm no kyerɛɛ Ester. 10 Ɛnna Ester
kasa kyerɛɛ Hatak na ɔsomaa no Morde-
kai nkyɛn sɛ: 11 Ɔhene nkoa nyinaa ne
ɔhene nsase so nkurɔfo nim sɛ ɔbarima
anaa ɔbea biara a ɔba ɔhene nkyɛn,
emu fam abangua so a wɔmfrɛɛ no no,
ne mmara biako pɛ na ɛwɔ hɔ, sɛ
wokum no, gye nea ɔhene bɛteɛ sika
ahempoma akyerɛ no sɛ ɔntra ase no.
Nso adaduasa ni, wɔmfrɛɛ me sɛ
menkɔ ɔhene nkyɛn. 12 Na wɔkɔkaa
Ester nsɛm no kyerɛɛ Mordekai.
13 Na Mordekai kae sɛ wonkobua
Ester sɛ: Nsusuw sɛ wubefi mu wɔ
ahemfi, Yudafo nyinaa mu; 14 na
mmom sɛ wumua w'ano bere yi mu a,
ɛnde ɔboa ne ogye bɛsɔre afi baabi
ama Yudafo, na wo ne w'agya fi de,
mubewu. Na hena na onim sɛ ɛbere a
ɛte sɛɛ yi nti na wo nsa aka ahenni no?
15 Ɛnna Ester kae sɛ wonkobua
Mordekai sɛ: 16 Kohyia Yudafo a
wohu wɔn Susan nyinaa boa ano, na me
nti munni mmuada, na munnnidi na
monnnom nnansa anadwo ne awia.
Me nso, me ne me mmaawa bedi
mmuada saa ara, na mede saa makɔ
ɔhene nkyɛn a ɛnnam mmara so. Na
sɛ meyera a, mayera. 17 Na Mordekai
sen kɔe kɔyɛe sɛ Ester hyɛɛ no no
nyinaa.

10 Est 8, 2. 12 Est 1, 22. — 7 Est 3, 9. 11 Est 5, 2; 8, 4. 14 Gen 45, 7.
16 2 Ah 7, 4.

## Ti 5

*Ester kɔ ɔhene anim*

Na da a ɛto so abiɛsa no, Ester hyɛɛ
ɔhemmaa atade, na okogyinaa ahemfi
emu fam abangua so, ɔhene dan no
ntentenso. Na ɔhene no te n'ahengua
so ahemfi, ofi no pon ano ntentenso.
2 Na ɔhene no huu ɔhemmaa Ester sɛ
ogyina abangua so no, onyaa n'anim
anuonyam, na ɔhene no teɛɛ sika
ahempoma a ɛwɔ ne nsam no kyerɛɛ
Ester. Na Ester twiw bɛnee, na
ɔbɛkaa ahempoma no ti. 3 Na ɔhene
no ka kyerɛɛ no sɛ: Dɛn na ɛyɛ wo,
ɔhemmaa Ester? Na ɛdɛn na wore-
hwehwɛ? Edu ahenni no fã po a,
wɔde bɛma wo. 4 Na Ester se: Sɛ
ɔhene pɛ a, ma ɔhene ne Haman mmra
ɔpon a meretow no no ho nnɛ. 5 Na
ɔhene no kae sɛ: Monyɛ ntɛm mma
Haman mmra, na wɔnyɛ nea Ester aka
no. Na ɔhene no ne Haman baa ɔpon
a Ester atow no ho. 6 Na ɔhene no
ka kyerɛɛ Ester nsã pon no ho sɛ: Dɛn
ne w'adesrɛ na wɔmma wo? Na ɛdɛn
ne w'ade a worehwehwɛ? Edu ahenni
no fã po a, wɔbɛyɛ. 7 Na Ester buae
sɛ: Nea mesrɛ na merehwehwɛ ne sɛ,
sɛ m'anim aba nyam ɔhene anim na
sɛ ɔhene pɛ sɛ ɔbɛma ade a meresrɛ na
wayɛ nea merehwehwɛ no a, ɔhene ne
Haman mmra ɔpon a merebɛtow wɔn
no ho. 8 Na ɔkyena mɛyɛ sɛ ɔhene
aka no.

*Haman pɛ sɛ okum Mordekai*

9 Ɛnna da no Haman de anigye ne
koma pa fii adi, na Haman huu Morde-
kai ɔhene ponkɛse no mu sɛ wansɔre
nanso wanka ne ho koraa n'anim no,
ne bo fuw Mordekai sɛ. 10 Nanso
Haman siw ne ho so, na osiim kɔɔ ne fi.
Na ɔsoma kɔfrɛfrɛɛ n'adɔfo ne ne yere
Seres bae. 11 Na Haman kaa wɔn n'aho-
nya anuonyam ne ne mma dodow ne
kɛse a ɔhene ayɛ no nyinaa ne sɛnea
wama no so ataa mmapɔmma ne ɔhene
nkoa no so no, 12 na Haman kae sɛ:
Nso ɔhemmaa Ester amma obiara ne
ɔhene amma ɔpon a ɔtowee no ho gye
me nko, na ɔkyena nso wɔahyia me ne
ɔhene reko ne nkyɛn. 13 Nanso eyi
nyinaa nnɔɔ me sõ, bere a mihu Yudani
Mordekai no sɛ ɔte ɔhene ponkɛse mu
yi. 14 Ɛnna ne yere Seres ne n'adɔfo
no nyinaa ka kyerɛɛ no sɛ: Ma wɔnyɛ
dua a ne tenten si basafa aduonum, na
ɔkyena anɔpa ka kyerɛ ɔhene, na wɔnsɛn
Mordekai wɔ so, na wo ne ɔhene nkɔ
ɔpon no ho anigye mu. Na asɛm no
sɔɔ Haman ani, na ɔma wɔyɛɛ dua no.

## Ti 6

*Wɔhyɛ Haman sɛ ònni Mordekai nĩ*

Anadwo no, ɔhene aniwa saree dwe,
na ɔkae sɛ wɔmfa beresosɛm nkae
nhoma no mmra; na wɔbɛkenkanee
ɔhene anim. 2 Na wohui sɛ wɔa-
kyerɛw sɛ Mordekai na ɔbɛkaa Bigtana
ne Teres, ɔhene mpiafo baanu a
wɔhwɛ ɔpon ano a wɔpɛe sɛ wokum
ɔhene Ahasweros no ho asɛm no.
3 Ɛnna ɔhene no kae sɛ: Anuonyam
bɛn na wɔahyɛ Mordekai na dibea
bɛn na wɔama no eyi ho? Na ɔhene
asomfo a wɔsom no no kae sɛ: Wɔnyɛɛ
hwee mmaa no ɛ. 4 Na ɔhene kae
sɛ: Hena na ɔwɔ abangua no so? Nso
na Haman aba ɔhene fi akyiri abangua
no so sɛ ɔrebɛka akyerɛ ɔhene na
wɔasɛn Mordekai, dua a wasi ama no
no so. 5 Ɛnna ɔhene asomfo no ka
kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, Haman gyina
abangua no so. Na ɔhene no se:
Ɔmmra! 6 Na Haman baa mu. Na
ɔhene ka kyerɛɛ no sɛ: Dɛn na wɔnyɛ
onipa a ɔhene pɛ no nidi no? Na
Haman see ne koma mu sɛ: Hena po
na ɔhene pɛ sɛ odi no nĩ sen me ara?
7 Na Haman ka kyerɛɛ ɔhene sɛ: Onipa
a ɔhene pɛ no nidi no, 8 ma wɔmfa
ahenni atade a ɔhene hyɛ no mmra, ne
ɔpɔnkɔ a ɔhene tra so a wɔde ahenni
abotiri bɔ ne ti no, 9 na wɔmfa atade
no ne ɔpɔnkɔ no nhyɛ ɔhene mma-
pɔmma akɛse no mu bi nsa, na wɔmfa
nhyɛ onipa a ɔhene pɛ no nidi no, na
wɔmma ɔntra ɔpɔnkɔ no so mfa kurow
no abɔnten so, na wɔmpae nni n'anim
sɛ: Sɛɛ na wɔyɛ onipa a ɔhene pɛ no
nidi no! 10 Ɛnna ɔhene ka kyerɛɛ
Haman sɛ: Ka wo ho kɔfa atade ne
ɔpɔnkɔ no, sɛnea woaka no, na yɛ saa
ma Yudani Mordekai a ɔte ɔhene
ponkɛse mu no; nnyaw nea woaka no
nyinaa mu biara. 11 Na Haman faa
atade no ne ɔpɔnkɔ no, na ɔde hyɛɛ
Mordekai, na ɔde no traa ɔpɔnkɔ no so
de no faa kurow no abɔnten no so, na

---

**2** Est 4, 11; 8, 4. **4** Est 1, 19. **6** Est 9, 12. — **2** Est 2, 21–23. **4** Est 5, 14.

ɔpae dii n'anim sɛ: Sɛɛ na wɔyɛ onipa
a ɔhene pɛ no nidi no.
12 Na Mordekai san baa ɔhene
ponkɛse no mu, na Haman yɛɛ ntɛm de
nkɔmmɔdi kɔɔ ne fi, na ɔkataa ne ti.
13 Na Haman kaa nea ato no nyinaa
kyerɛɛ ne yere Seres ne n'adɔfo no
nyinaa; na n'anyansafo ne ne yere
Seres ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ Mordekai a
woafi ase rehwe ase n'anim yi fi
Yudafo asefo mu a, worentumi no, na
mmom ase na wobɛhwe n'anim. 14 Na
wɔne no da so rekasa no, ɔhene mpiafo
no bae bɛfaa Haman ɔhareso de no kɔɔ
ɔpon a Ester atow no ho.

## Ti 7

*Wɔsɛn Haman*

Na ɔhene ne Haman bae sɛ wɔne
ɔhemmaa Ester rebɛnom nsã. 2 Na
ɔhene ka kyerɛɛ Ester da a etia abien
no mu nso, nsã pon no ho, sɛ: Dɛn ne
w'adesrɛ, ɔhemmaa Ester, na wɔmma
wo, na ɛdɛn ne w'ade a worehwehwɛ?
Edu ahenni no fã po a, wɔbɛyɛ. 3 Ɛnna
ɔhemmaa Ester buae sɛ: Ɔhene, sɛ
m'anim aba nyam w'anim, na sɛ ɔhene
pɛ a, ma wɔmfa me nkwa nkyɛ me sɛ
m'ade a mesrɛ, ne me manfo sɛ m'ade
a mehwehwɛ, 4 efisɛ wɔatɔn yɛn, me
ne me man, sɛ wɔnsɛe yɛn nkunkum
yɛn nnwerɛw yɛn; na sɛ wɔretontɔn
yɛn ayɛ nkoa ne mfenaa a, anka mɛyɛ
komm, nanso ɔtamfo no ntumi nhyɛ
ɔhene ade a ɛbɛsɛe no ananmu.
5 Ɛnna ɔhene Ahasweros bua see
ɔhemmaa Ester sɛ: Hena ne no na ɛhe
na ɔwɔ, na wabɔ ne tirim sɛ ɔbɛyɛ saa
no? 6 Na Ester se: Onipa ɔhohiafo
ne ɔtamfo ne Haman bɔne yi. Ɛnna
nketenkete kitaa Haman, ɔhene ne
ɔhemmaa no anim.
7 Na ɔhene no sɔree n'abufuw no
mu fii nsã pon no ho kɔɔ ahemfi turo
no mu. Na Haman sɔre gyinae sɛ
ɔresrɛ ɔhemmaa Ester nkwa, efisɛ
wahu sɛ ɔhene no abɔ ne ho pɔbɔne.
8 Na ɔhene no san fii ahemfi turo no
mu baa nsã pon dan no mu, na Haman
ahwe nnae a Ester wɔ so no so. Na
ɔhene kae sɛ: So ɔrebɛhyɛ ɔhemmaa
po me nkyɛn, ofie ha yi? Asɛm no fii
ɔhene anom ara pɛ, na wɔkataa Haman
ani. 9 Na Harbona, mpiafo no mu
biako, kae ɔhene no anim sɛ: Nso hwɛ,
dua a Haman ayɛ ama Mordekai a ɔkaa
ɔhene ho asɛmpa no si Haman fi, ne
tenten si basafa aduonum. Na ɔhene
no se: Monkɔsɛn no wɔ so. 10 Na
wɔsɛn Haman dua a wasiesie ama
Mordekai no so. Na ɔhene abufuw
ano dwoe.

## Ti 8

*Wɔma Mordekai so*

Da no ara na ɔhene Ahasweros de
Haman, Yudafo tamfo no, fi maa
ɔhemmaa Ester. Na Mordekai baa
ɔhene no anim, efisɛ Ester aka sɛnea
ɔne no ntam te no. 2 Na ɔhene no yii
ne pɛtea a ogyee Haman nsam no de
maa Mordekai. Na Ester de Mordekai
sii Haman fi so. 3 Na Ester kasae bio
ɔhene anim, na ɔhwee ne nan ase, na
osui kotɔ srɛɛ no sɛ onyi Agagni Haman
bɔne ne n'adwene a ɔdwenee Yudafo
no ho no. 4 Na ɔhene teɛɛ sika
ahempoma no kyerɛɛ Ester. Ɛnna
Ester sɔre gyinaa ɔhene no anim, 5 na
ɔkae sɛ: Sɛ ɔhene pɛ na sɛ m'anim aba
nyam n'anim, na asɛm no teɛ ɔhene
anim, na me nso mesɔ n'ani a, ma
wɔnkyerɛw nkotwa nhoma a Agagni
Haman a ɔyɛ Hamedata ba dwenee
ho na ɔkyerɛwee sɛ ɔde rekɔsɛe
Yudafo a wɔwɔ ɔhene nsase nyinaa so
no mu, 6 na mɛyɛ dɛn na matumi
mahwɛ bɔne a ɛbɛto me manfo no?
Na mɛyɛ dɛn na matumi mahwɛ m'abu-
suafo sɛe? 7 Ɛnna ɔhene Ahasweros
ka kyerɛɛ ɔhemmaa Ester ne Yudani
Mordekai sɛ: Hwɛ, mede Haman fi
mama Ester, na ɔno nso wɔasɛn no dua
no so, sɛ anka ɔde ne nsa reka Yudafo
no nti. 8 Na mo ara monkyerɛw
Yudafo no ho sɛnea mopɛ ɔhene din
mu, na momfa ɔhene pɛtea nsɔ ano,
efisɛ ɔkyerɛw a wɔakyerɛw ɔhene din
mu na wɔde ɔhene pɛtea asɔ ano no,
wontumi nsan.

*Ɔhene no gye Yudafo nkwa*

9 Ɛnna wɔfrɛfrɛɛ ɔhene akyerɛwfo
bere no mu, ɔsram a ɛto so abiɛsa a
ɛne ɔsram Siwan [a ɛte sɛ Ayɛwo-
homumɔ] no da a ɛto so aduonu abiɛsa,
na wɔkyerɛwee sɛnea Mordekai hyɛɛ
no nyinaa kɔmaa Yudafo no, ne
amradofo akɛse ne nketewa, ne nsase
no so mmapɔmma, de fi India de kosi

---

**14** Est 5, 8. — **1** Est 5, 8; 6, 14. — **2** Est 3, 10. **4** Est 5, 2. **9** Est 1, 22.

Etiopia, nsase horow ɔha aduonu
ason, asase biara asase sɛ ne nkye-
rɛwee te, ne ɔman biara man sɛ ne
kasa te, ne Yudafo nso sɛ wɔn nkyerɛ-
wee ne wɔn kasa te. 10 Na ɔde
ɔhene Ahasweros din na ɛkyerɛwee,
na ɔde ɔhene pɛtea sɔɔ ano, na ɔde
nhoma no somasomaa ammirikatufo a
wɔtete apɔnkɔ so ne mfurumpɔnkɔ a
wɔn ho yɛ hare a wɔyɛ apɔnkɔbere mma
so. 11 Emu na ɔhene maa Yudafo a
wɔwɔ kurow biara kurow so kwan sɛ
wɔmmoaboa wɔn ho ano nhyia, na wɔn
kra nti wonnyina hɔ, na wɔnsɛe na
wonkum na wɔnnwerɛw dɔm ne ɔman
ne mantam biara a ehiahia wɔn ho,
mmofra ne mmea nso, na wɔmfom wɔn
ade, 12 da koro, ɔhene Ahasweros
nsase no nyinaa so, ɔsram a ɛto so
dumien a ɛne ɔsram Adar [a ɛte sɛ
Ɔbɛnem] no da a ɛto so dumiɛnsa.
13 Nkyerɛwee no nsusuwso a wɔde
kɔhyɛɛ mmara nsase no nyinaa so no
ano da hɔ ma amanaman no nyinaa, sɛ
Yudafo no nsiesie wɔn ho nsie da no,
na wonni wɔn atamfo were. 14 Ammi-
rikatufo a wɔtete mmoa a wɔn ho yɛ
hare no so no nam ɔhene asɛm so fi kɔe,
wɔkaa wɔn ho ntɛmntɛm. Na wɔhyɛɛ
mmara no Susan aban mu. 15 Na
Mordekai fii adi fii ɔhene no anim, ɔhyɛ
ahentade birisi ne fufu ne sika abotiri
kɛse no ne nwera pa ne ɔtankɔkɔɔ atade
yuu. Na Susan kurow no dii ahurusi,
na wɔn ani gyei. 16 Yudafo no nyaa
hann ne anigye ne ahosɛpɛw ne nidi.
17 Na asase biara asase ne kurow
biara kurow a ɔhene asɛm ne ne mmara
no duu so no, anigye ne ahosɛpɛw baa
hɔ maa Yudafo no, apontow ne dapadi.
Na asase no so amanaman no mu nnipa
bebree dannan wɔn ho Yudafo, efisɛ
Yudafo no ho hu aka wɔn.

## Ti 9

*Yudafo nkwagye ne wɔn awerɛtɔ*

Na ɔsram a ɛto so dumien a ɛne
ɔsram Adar [a ɛte sɛ Ɔbɛnem] no da a
ɛto so dumiɛnsa no a ɔhene asɛm ne
ne mmara no dui sɛ wonni so no, da no
ara a Yudafo atamfo ani daa so sɛ
wobedi wɔn so na ɛdanee sɛ Yudafo no
mmom na wodii wɔn atamfo no so no,
2 Yudafo no boaboaa wɔn ho ano hyiaa
wɔn nkurow mu, ɔhene Ahasweros
nsase nyinaa so, sɛ wɔrebɛtow ahyɛ
wɔn a wɔpɛ wɔn bɔne no so. Na
obiara annyina wɔn anim, efisɛ wɔn
ho hu aka amanaman no nyinaa. 3 Na
nsase no so mmapɔmma ne amradofo
akɛse ne nkumaa ne wɔn a wɔyɛ ɔhene
adwuma no nyinaa boaa Yudafo no,
efisɛ Mordekai ho hu aka wɔn. 4 Na
Mordekai yɛ onipa kɛse ɔhene no fi, na
ne nka hyetaa nsase no nyinaa so, na
ɔbarima Mordekai no de kɛseyɛ ara.
5 Na Yudafo no de afoa ne okum ne
ɔsɛe kaa wɔn atamfo nyinaa, na wɔyɛɛ
wɔn atamfo no sɛnea wɔpɛ. 6 Na
Susan aban no mu no, Yudafo no
kunkum na wɔsɛee mmarima ahannum.
7 Na Parsandata ne Dalfon ne Aspata,
8 ne Porata ne Adalia ne Aridata
9 ne Parmasta ne Arisai ne Aridai ne
Waisata, 10 Yudafo hohiafo Hame-
data ba Haman mmabarima du no nso,
wokunkum wɔn, na afow ade no de,
wɔamfa wɔn nsa anka.
11 Da no ara nnipa a wokunkum wɔn
Susan aban mu no dodow beduu ɔhene
no anim. 12 Na ɔhene no ka kyerɛɛ
ɔhemmaa Ester sɛ: Susan aban mu na
Yudafo akunkum na wɔasɛe mmarima
ahannum ne Haman mmabarima du,
na ɛdɛn na wɔayɛ ɔhene nsase a aka no
so? Nanso ɛdɛn ne nea wosrɛ na
wɔmma wo, na ɛdɛn ne nea woda so
repɛ na wɔnyɛ? 13 Na Ester se: Sɛ
ɔhene pɛ a, ma wonnya Yudafo a wɔwɔ
Susan no kwan ɔkyena nso, na wɔnyɛ
sɛ ɛnnɛ mmara no se, na Haman mma du
no, wɔnsensɛn wɔn dua no so. 14 Na
ɔhene no kae sɛ wɔnyɛ sa, na wɔhyɛɛ
mmara no Susan, na wɔsensɛn Haman
mmabarima du no. 15 Na Yudafo a
wɔwɔ Susan no boaboaa wɔn ho ano
ɔsram Adar [a ɛte sɛ Ɔbɛnem] da a ɛto
so dunnan nso, na wokunkum mmarima
ahasa Susan. Na afow ade no de,
wɔamfa wɔn nsa anka.
16 Na Yudafo no nkae a wɔwɔ ɔhene
no nsase no so no nso boaboaa wɔn ho
ano hyiae, na wɔperee wɔn kra, na
wonyaa wɔn atamfo ho asomdwoe, na
wokunkum wɔn atamfo no mu nnipa
peduɔson anum, na afow ade no de,
wɔamfa wɔn nsa anka, 17 ɔsram Adar
[a ɛte sɛ Ɔbɛnem] da a ɛto so dumiɛnsa,
so, na wonyaa ɔhome ne da a ɛto so
dunnan no so. Na wɔde yɛɛ apontow
ne anigye da.

17 Ex 15, 14–16. — 2 Est 8, 17. 12 Est 5, 6; 7, 2.

18 Na Yudafo a wɔwɔ Susan no boa-
boaa wɔn ho ano, ne da a ɛto so du-
miɛnsa ne ne da a ɛto so dunnan, na
wonyaa ɔhome ne da a ɛto so dunnum,
na wɔde yɛɛ apontow ne anigye da.
19 Enti nkuraa ase Yudafo a wɔtete
nkurow a ɛho nni afasu mu no de
ɔsram Adar [a ɛte sɛ Ɔbɛnem] da a ɛto
so dunnan no yɛ apontow ne anigye da
ne dapa a wodidi mu.

*Wɔhyɛ Purim afahyɛ ase*

20 Na Mordekai kyerɛw nsɛm yi, na
ɔsoma ma wɔde nhoma kɔmaa Yudafo
a wɔwɔ ɔhene Ahasweros nsase nyinaa
so no nyinaa, wɔn a wɔbɛn ne wɔn a
wɔwɔ akyirikyiri no, 21 sɛ wɔmma
eyi ntim wɔn mu sɛ wonni ɔsram Adar
[a ɛte sɛ Ɔbɛnem] da a ɛto so dunnan ne
ne da a ɛto so dunnum no daa afe,
22 sɛ nna a Yudafo nyaa mu home fii
wɔn atamfo nsam ne ɔsram a ɛdan wɔn
fii awerɛhow mu kɔɔ anigye mu na
efii nkɔmmɔdi mu kɔɔ dapa mu, sɛ
wɔmfa nyɛ apontow ne anigye ne
ɔyɔnko ne yɔnko adiama ne ahiafo
adekyɛ nna. 23 Na Yudafo no soo nea
wɔafi ase reyɛ ne nea Mordekai kyerɛw
brɛɛ wɔn no mu, 24 sɛ Agagni Haman
a ɔyɛ Hamedata ba, Yudafo no nyinaa
tamfo no, dwen Yudafo no ho sɛ
ɔbɛsɛe wɔn, na ɔbɔɔ pur, ɛne ntonto, sɛ
ɔbɛdwerɛw wɔn na wasɛe wɔn, 25 na
Ester baa ɔhene anim no, ɔkae nhoma
no mu, sɛ n'adwemmɔne a odwen
Yudafo no ho no nsan mmebua n'atifi
na wɔnsɛn no ne ne mma dua no so.
26 Enti wɔfrɛɛ nna yi Purim, sɛ pur
din no te. Enti nso, nhoma yi mu
nsɛm no nyinaa ne nea wohui asɛm yi
mu ne nea ɛtɔɔ wɔn so no nti,
27 Yudafo no ma etimii, na wɔde too
wɔn ho ne wɔn asefo ne wɔn a wɔde
wɔn ho bɛbata wɔn ho nyinaa so, sɛ
wɔmmma nna abien yi di nntwa wɔn
ti so, sɛnea wɔakyerɛw no, ne bere
a wɔahyɛ no, daa afe. 28 Na wɔnkae
nna yi na wonni, awo ntoatoaso,
mmusua, nsase ne nkurow nyinaa
so, na Purim nna yi nntwa Yudafo
no ti so, na ne nkae nso to nntwa wɔn
asefo mu.
29 Na ɔhemmaa Ester a ɔyɛ Abihail
ba no, ne Yudani Mordekai de tumi nyi-
naa kyerɛwee, sɛ wɔbɛma Purim
nhoma a etia abien yi atim. 30 Na
ɔsomae ma wɔde nhoma kɔmaa Yudafo
nyinaa, kɔɔ ɔhene Ahasweros ahenni
nsase ɔha aduonu ason no so, ɔmannwoe
ne nokwaredi nsɛm, 31 sɛ wɔde rema
Purim nna yi atim, ne bere a wɔahyɛ
no mu, sɛnea Yudani Mordekai ne
ɔhemmaa Ester ama atim wɔn mu no,
ne sɛnea wɔama mmuadadi ne wɔn
sufrɛ nsɛm no atim, wɔn kra ne wɔn
asefo mu no. 32 Na Ester de a ɔkae
no maa Purim nsɛm yi timii, na wɔkye-
rɛwee nhoma no mu.

## Ti 10

*Mordekai kɛseyɛ*

Na ɔhene Ahasweros de towdi too
asase no ne nsuano aman no so. 2 Na
ne tumi ne ne mmaninyɛ nneyɛe ne
Mordekai kɛse a ɔhene no ma ɔyɛe no
ho asɛm no, so wɔankyerɛw Media ne
Persia ahene beresosɛm nhoma no
mu? 3 Na Yudani Mordekai ne nea
odi ɔhene Ahasweros akyi, ne Yudafo
no mu nipa kɛse, na ne nuanom dodow
no pɛɛ n'asɛm; ɔhwehwɛɛ papa maa
ne man, na ɔkaa asomdwoesɛm maa
n'asefo nyinaa.

**24** Est 3, 7. **25** Est 9, 14; 7, 10. — **2** Est 8, 2, 15.

# HIOB NHOMA

## Ti 1

*Hiob ahonya*

Ɔbarima bi traa Us asase so a ne din
de Hiob; na ɔbarima no di mu na ɔteɛ,
na osuro Onyankopɔn, na oyi ne ho fi
bɔne ho. 2 Na wɔwoo mmabarima
baason ne mmabea baasa maa no.
3 Na ɔwɔ nguan mpemnson ne yoma
mpensa ne anantwi mpamho ahannum

**1** Gen 10, 23; 22, 21; 36, 28; Yer 25, 20; Kwa 4, 21; Hes 14, 14, 20.

ne mfurum abere ahannum, ne fie nnipa
bebree pa; na ɔbarima no soe sen
apueifo no nyinaa. 4 Na ne mma-
barima no kɔtow pon wɔ obiako biara
fi, obiara ne ne da, na wɔsoma kɔfrɛfrɛ
wɔn nuabeanom baasa no ba sɛ wɔne
wɔn mmedidi na wɔnnom. 5 Na apon-
tow nna no fa wɔn so hyia a, Hiob
soma kodwira wɔn, na otua ahema
kɔbɔ ɔhyew afɔre sɛnea wɔn nyinaa
dodow te, efisɛ Hiob ka sɛ: Ebia me
mma no ayɛ bɔne na wɔadome Onyan-
kopɔn wɔn koma mu. Saa na Hiob
yɛ daa.

*Hiob trenee*

6 Na ɛbae da bi sɛ Onyankopɔn mma
no bae begyinaa Awurade anim, na
Satan nso dii wɔn mu bae. 7 Na
Awurade ka kyerɛɛ Satan sɛ: Ɛhe na
wufi bae yi? Na Satan buaa Awurade
sɛ: Mifi asase so kyini ne ɛso anante-
nantew na mereba. 8 Na Awurade
ka kyerɛɛ Satan sɛ: So woadwen
m'akoa Hiob nso ho? Na obiara nni
hɔ a ɔte sɛ ɔno asase no so, ɔbarima a
odi mu na ɔteɛ, osuro Onyankopɔn, na
oyi ne ho fi bɔne ho. 9 Na Satan buaa
Awurade sɛ: So ɔkwa ara na Hiob
suro Onyankopɔn no? 10 So ɛnyɛ wo
na woabɔ ɔno ne ne fi ne ade a ɔwɔ
nyinaa ho ban ahyia? Ne nsa ano
adwuma woahyira so, na n'afieboa ase
afɛe asase no so. 11 Na afei teɛ wo
nsa ka nea ɔwɔ nyinaa hwɛ, sɛ ɔrennome
anaa! 12 Na Awurade ka kyerɛɛ Satan
sɛ: Hwɛ, nea ɔwɔ nyinaa wɔ wo nsam,
na ɔno ankasa de, mfa wo nsa nka no.
Ɛnna Satan fii Awurade anim kɔe.
13 Na da bi, ne mmabarima ne ne
mmabea redidi na wɔrenom nsa wɔn
nua panyin fi. 14 Na ɔbɔfo bi baa
Hiob nkyɛn bɛkae sɛ: Anantwi no
refɛntɛm na mfurum abere no nso
redidi wɔn nkyɛn mu, 15 ɛnna Sabafo
abegu wɔn so na wɔafa wɔn kɔ, na
mmerante no, wɔde nkrante akunkum
wɔn, na me nko ara na mafi mu maba
sɛ merebɛka makyerɛ wo. 16 Ɔno da
so rekasa no, ɔfoforo bae bɛkae sɛ:
Onyankopɔn gya fi soro atɔ abɛhyew
nguan ne mmerante no, na asɛe wɔn,
na me nko ara na mafi mu maba sɛ
merebɛka makyerɛ wo. 17 Ɔno da so
rekasa no, obi bae bɛkae sɛ: Kaldeafo
abɔ tukuw abiɛsa abɛtow ahyɛ yoma
no so afa wɔn kɔ, na mmerante no,
wɔakunkum wɔn nkrante ano, na me
nko ara na mafi mu sɛ merebɛka
makyerɛ wo. 18 Ɔno da so rekasa no,
ɔfoforo nso bae bɛkae sɛ: Wo mma-
barima ne wo mmabea redidi na wɔre-
nom nsa wɔn nua panyin fi, 19 na
hwɛ, mframa kɛse fi sare so aba abɛbɔ
ɔdan no twea anan no, na adwiriw agu
mmerante no so ma wɔawuwu, na me
nko ara na mafi mu sɛ merebɛka
makyerɛ wo.
20 Ɛnna Hiob sɔre sunsuanee
n'atade mu, na oyii ne ti, na ɔhwee fam
sɔree [Nyankopɔn], 21 na ɔkae sɛ:
Adagyaw na mede mifi me na yam
mebae, na adagyaw na mede mɛsan
makɔ: Awurade de mae, na Awurade
afa, Awurade din na nhyira nka no.
22 Eyi nyinaa mu no, Hiob anyɛ
bɔne, na wammu asɛm a enni aso amma
Onyankopɔn.

## Ti 2

*Hiob sɔhwɛ foforo ne ɛso nkonimdi*

Na da bi, Onyankopɔn mma bae sɛ
wobegyina Awurade anim, na Satan
nso dii wɔn mu bae sɛ obegyina Awu-
rade anim. 2 Na Awurade ka kyerɛɛ
Satan sɛ: Ɛhe na wufi bae yi? Na
Satan buaa Awurade sɛ: Mifi asase so
kyini ne ɛso anantenantew na mereba.
3 Na Awurade ka kyerɛɛ Satan sɛ: So
woadwen m'akoa Hiob ho? Na obiara
nni hɔ a ɔte sɛ ɔno asase so, ɔbarima a
odi mu na ɔteɛ, osuro Onyankopɔn, na
oyi ne ho fi bɔne ho; nanso ɔda so kura
mudi no mu ara, na woahwanyan me
ahyɛ no sɛ mensɛe no kwa. 4 Na Satan
buaa Awurade sɛ: Wɔde were pere were,
na nea onipa wɔ nyinaa, ɔde ma pere
ne kra. 5 Na afei teɛ wo nsa na ka ne
dompe ne ne nam, sɛ ɔrennome wo
anaa! 6 Na Awurade ka kyerɛɛ Satan
sɛ: Hwɛ, oni, ɔwɔ wo nsam, ne nkwa
nko na kyɛe so. 7 Ɛnna Satan fii
Awurade anim kɔe, na ɔde akuru bɔne
kɔtotow Hiob fi ne nan ase kosii ne
mpampam. 8 Na ɔfaa fɛre bi sɛ ɔde
rehuane ne ho, na ɔtraa nso mu.
9 Na ne yere ka kyerɛɛ no sɛ: Woda
so kura wo mudi no mu ara? Dome
Onyankopɔn, na wu! 10 Na ɔka kyerɛɛ

6 Hiob 2, 1; 1 Ah 22, 19–22; 1 Be 21, 1; Sak 3, 1. 9 Dwom 73, 13. 15 Gen 10, 7, 28; 25, 3. 17 Gen 11, 28. 21 Skf 5, 15; 1 Ti 6, 7. — 1 Hiob 1, 6. 3 Hiob 1, 1. 9 Hiob 19, 17. 10 Hiob 1, 22; Yak 5, 12.

no sɛ: Sɛ mmea nnyennyentwi no mu bi kasa na wokasa yi. Yɛagye Onyankopɔn hɔ adepa, na adebɔne na yɛrennye anaa? Eyi nyinaa mu no Hiob amfa n'ano anyɛ bɔne.

*Ne nnamfonom bɛsra no*

11 Na Hiob nnamfo baasa tee amanehunu a aba no so yi nyinaa no, wɔn mu biara fi nea ɔwɔ bae, Temanni Elifas ne Suhini Bildad ne Naamani Sofar, na wobehyiae sɛ wobegyam no na wɔakyekye ne werɛ.
12 Na wofi akyirikyiri momaa wɔn ani so, na wohuu no no, wɔanhu no; na wɔmomaa wɔn nne so sui, na wosunsuanee wɔn ntade mu, na wɔtow mfutuma kɔɔ ɔsoro guu wɔn atifi.
13 Na wɔne no tratraa fam nnanson adekyee ne adesae, na obiara ne no ankasa; na wohui sɛ ne yaw no so pa ara.

## Ti 3

*Hiob nkɔmmɔdi*

Eyi akyi no, Hiob buee n'ano na ɔdomee n'awoda.
2 Na Hiob bua kae sɛ:

3 Ma ɛda a wɔwoo me mu no nyera,
ne anadwo a ese:
Wɔanyinsɛn ɔbabanin no.
4 Ɛda no nnuru sum,
mma Onyankopɔn mmfi soro mmmisa akyi kwan,
na ɔharan bi nnhyerɛn so.
5 Esum ne sunsuma nnye no,
omununkum ntra so,
nea ɛma adekyee duru sum nyi no hu.
6 Anadwo no, esum kabii nkita no,
wɔmmma ennnya anigye bi, afe nna no mu,
wɔmmma ɛmmma asram dodow no mu.
7 Hwɛ, anadwo no nyɛ kwayow,
ahurusi dwom bi mmma mu.
8 Ma wɔn a wɔdome da no mmɔ no dua,
wɔn a wotumi hwanyan dɛnkyɛmmirampɔn no.
9 N'ahemadakye nsoromma beduru sum,
ɛbɛtwɛn hann, na ebi remma,
na ɛrenhu adekyee anisuatɛtɛ.
10 Efisɛ anto m'awo apon mu,
na anyi ɔhaw anhintaw m'ani.
11 Ɛdɛn nti na manwu ɔyafunu mu,
na mannyaa mu, awoee?
12 Ɛdɛn nti na anankoroma sɔw me,
na ɛdɛn nti na metoo nufu minumii?
13 Anka sesɛɛ meda hɔ mayɛ komm,
anka mada, ɛno de anka manya ahomeye,
14 me ne ahene ne asase so aguasemfo
a wɔkyekyee amamfo fae no,
15 anaasɛ me ne mmapɔmma a wɔwɔ sika,
wɔn a wɔde dwetɛ hyehyɛɛ wɔn afi amaama no.
16 Anaasɛ minni hɔ sɛ ɔpɔn ba a wɔakora no,
anaa nkokoaa a wɔanhu hann da.
17 Ɛhɔ na abɔnefo nhaw obi bio,
na abrɛfo gye wɔn ahome.
18 Ɛhɔ ara na nneduafo te dwoodwoo,
wɔnte opiafo nne.
19 Ɛhɔ na onipa ketewa ne onipa kɛse wɔ,
na akoa afi ne wura nsa.
20 Ɛdɛn nti na ɔma ɔbrɛfo hann,
na ɔde nkwa ma wɔn a wɔn kra werɛ ahow,
21 wɔn a wɔtwɛn owu, na ɛmma,
na wɔbɔre hwehwɛ no sen akorade,
22 wɔn a wɔn ani gye mmoroso,
na wɔn ho sɛpɛw wɔn sɛ anka wobenya ɔdamoa,
23 ne ɔbarima a wɔde ne kwan ahintaw,
na Onyankopɔn de ban atwa ne ho ahyia?
24 Na m'apinisi abesi m'aduan ananmu,
na me su gu sɛ nsu.
25 Na nea misuro no, ɛno ara na ɛto me,
na nea me bo tutu ho no, ɛba me so.
26 Minnya ahodwo ne kommyɛ ne ɔhome,
na ahoguan ara na ɛba.

## Ti 4

*Elifas asɛnka a edi kan.*
*Onyankopɔn twe nea odi bɛm aso*

Ɛnna Temanni Elifas bua kae sɛ:
2 Sɛ obi ka asɛm bi kyerɛ wo a,
ɛbɛyɛ wo ahometew anaa?
Nanso hena na obetumi abɔ ne kasa ahyɛ?

11 Gen 36, 15; Yer 49, 7; Gen 25, 2; Yos 15, 41. — 3 Yer 20, 14–18. 21 Adi 9, 6.
23 Hiob 19, 8.

3 Hwɛ, woateɛ nnipa bebree so,
na nsa a agow no, woahyɛ no den;
4 wo nsɛm ama nea ɔrebɛhwe ase agyina,
na nankoroma a agurow no, woahyɛ no den.
5 Na afei ɛtoo wo yi, woagyigya,
ɛkaa wo yi, woabɔ nnyennyen.
6 So ɛnyɛ wo nyamesuro ne nea wode wo ho to so,
na w'akwan a ɛteɛ ne w'anidaso?
7 Kae ɛ, hena na ɔnyɛɛ bɔne bi na wɔaseɛ no pɛn,
anaa ɛhe na wɔapopa atreneefo pɛn?
8 Manya nhui sɛ wɔn a wɔfɛntɛm amumɔyɛ
na wogu mmusu no, ɛno ara na wotwa.
9 Onyankopɔn home sɛe wɔn,
na wɔhyew, n'abufuw mframa ano.
10 Gyata mmobɔm ne ɔsebɔ nne gyae,
na gyataforo sebɔmmɔfo tutu.
11 Hanam bɔ sare-mu-sɛe ma owu,
na gyatabere mma bɔ pete.
12 Na me de, asɛm bi wiawiaa ne ho baa me nkyɛn,
na m'aso tee ɛho asutu bi.
13 Ɔdadwen a efi anadwo adehu mu mu,
bere a nnahɔɔ atɔ nnipa so no,
14 ehu ne ahopopo kaa me,
na ɛmaa me nnompe nyinaa wosowee.
15 Na honhom bi twaam faa m'ani so,
me ho nhwi nyinaa sɔre gyinagyinae:
16 egyinae, nanso manhu ne su,
suban bi gyinagyina m'ani so,
metee nne bɔkɔɔ bi sɛ:
17 So ɔdesani teɛ sen Onyankopɔn,
anaa ɔbarima ho tew sen ne yɛfo?
18 Hwɛ, ne nkoa po, ɔmfa ne ho nto wɔn so,
na n'abɔfo no, obu wɔn sɛ wɔtɔ mu;
19 na menne wɔn a wɔte dɔte adan mu,
na wɔn nnyinaso wɔ mfutuma mu,
na wofurofurow wɔn sɛ abubummabaa.
20 Efi anɔpa kosi anwummere na wɔaposaw wɔn;
wɔyera korakora a obi nnwen ho.
21 Sɛ wɔtetew wɔn ho ntamadan hama a,
so ɛnyɛ owu na wowu a wɔanhu nyansa bi?

## Ti 5

*Ɔbɔnefo bɛsɛe, nanso nea ɔbrɛ ne ho ase no wobegye no nkwa*

Frɛ ɛ, so obi wɔ hɔ a obebua wo?
Na akronkronfo mu hena na wode bɛdan no?
2 Na ahisɛm kum ogyimifo,
na ninkuntwe kum atetekwaa.
3 Me de, mahu ogyimfo a ogyee ntini,
nanso amonom hɔ ara na medomee ne trabea;
4 ne mma ne nkwagye ntam pan, na wɔpɛtɛw wɔn,
kurow pon mu a ogyefo nni hɔ.
5 Wɔn a wodi kɔm bedi ne nnɔbae,
na nsɔe mu po na wɔbɛfa,
na adifudepɛfo amene wɔn adedodow.
6 Efisɛ mmusu mfifi mfi mfutuma mu,
na ɔhaw nso mfuw mfi fam.
7 Na wɔwoo onipa maa ɔhaw,
sɛ ogyaframa tutu kɔ soro no.
8 Na me a, anka mɛhwehwɛ Onyankopɔn akyi kwan,
na mede m'asɛm mahyɛ Onyankopɔn nsa,
9 nea ɔyɛ adekɛse a enni nhwehwem,
anwonwade nso a wontumi nkan.
10 Nea ɔma osu tɔ asase so,
na ɔma nsu ba wuram,
11 sɛ ɔde ahobrɛasefo bɛtra nea ɛkorɔn,
na nkɔmmɔdifo asɔre akɔ yiyedi mu.
12 Ɔsɛe aniferefo atirimpɔw,
na wɔn nsa antumi anyɛ adepa bi.
13 Ɔkyere anyansafo wɔn anifere mu,
na obutuw akɔntɔnkyefo agyina.
14 Wɔtɔ sum mu awia,
na awia ketee wɔkeka sɛ anadwo.
15 Na ogye ohiani fi afoa a efi wɔn anom no ano,
ne ɔhoɔdenfo nsam.
16 Na ɔbrɛfo nya anidaso,
na amumɔyɛ mua n'ano.
17 Hwɛ, nhyira ne ɔdesani a Onyankopɔn ka n'anim,
na otumfoɔ nteɛso no, mpa!
18 Na ɔno na opira, na ɔkyekyere so,
ɔpɛtɛw, na ne nsa nso sa.
19 Obeyi wo afi ahohia asia mu,
na nea ɛto so ason no mu, bɔne renka wo.
20 Ɔkɔm bere obegye wo afi owu mu,
na akõdi mu nso wagye wo afi afoa ano.

---

8 Mmb 22, 8. **14** Gen 15, 12. **18** Hiob 15, 15. **19** 2 Ko 5, 1. — **3** Dwom 37, 35–36. **9** Hiob 9, 10. **11** Dwom 75, 7; Luk 1, 52. **13** 1 Ko 3, 19. **14** Yes 59, 9–10. **17** Mmb 3, 11; Dwom 94, 12. **18** Deut 32, 39; Hos 6, 1. **19** Mmb 24, 16.

21 Ɔbɛkora wo afi tɛkrɛma mpire ano,
na worensuro ɔsɛe a ɛreba.
22 Wobɛserew ɔsɛe ne ɔkɔm,
na asase so mmoadoma nso, worensuro wɔn.
23 Efisɛ wo ne wuram abo po bɛyɛ apam,
na wuram mmoadoma bedwo ama wo.
24 Na wubehu sɛ wo ntamadan si hɔ dwoodwoo,
na wohwɛ wo trabea a, worenhu sɛ atɔ mu.
25 Na wubehu nso sɛ w'asefo bɛdɔɔso pii,
na wɔn a wofi wo mu bɛyɛ sɛ asase so nhaban.
26 wode onyinkyɛ na ɛbɛkɔ ɔdamoa mu,
sɛ wɔde awi afiafĩ ba mu ne bere mu no.
27 Hwɛ, eyi na yɛabɔre ahu, sɛ ɛte ni;
tie, na wo nso, hu fa!

## Ti 6

*Hiob su n'awerɛhow, na ɔkasa tia ne nnamfo no denyɛ*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Sɛ anka wɔkari m'awerɛhow,
na wɔde me yaw nso gu nsenia mu ma so ɛ!
3 Ɛno de anka ɛbɛsen mpoano nhwea duru,
enti na me nsɛm ayɛ hyerebahyereba yi:
4 na Otumfoɔ agyan tuatua me mu,
me honhom renom emu bɔre,
Onyankopɔn ahiiyide atwa me so mpasua.
5 So torɔm nya sare momono a, ɔteɛteɛm?
Anaa nantwi su n'afrafraduan so?
6 So wodi aduan hunu a nkyene nni mu?
So dɛ bi wɔ kɔkorɔbɔtɔ ho fufu mu?
7 Ade a me kra ampɛ sɛ ɛbɛka me no,
ɛno ara na ayɛ me aduan a ɛyɛ me nwini.
8 Oo, sɛ anka menya nea mibisa,
na Onyankopɔn bɛma me m'anigyinade no ɛ!
9 Sɛ Onyankopɔn pene na ɔpɛtɛw me,
na ɔto ne nsa ɔkwan na etwa me ɛ!
10 Anka ɛbɛyɛ me awerɛkyekye ara na madi ahurusi,
ɛyaw a ɛnkyɛe me so no mu,
efisɛ mensan ɔkronkronni no nsɛm no ɛ!
11 M'ahoɔden ne dɛn, sɛ mede mɛtɔ me bo ase,
na m'awiei ne dɛn, sɛ me kra bɛkyɛ ho?
12 So m'ahoɔden yɛ abo ahoɔden,
so me honam yɛ kɔbere?
13 So ɛnyɛ ɔboa bi na enni me mu,
na wɔatu ahoɔden afi me ho?
14 Nea n'ahome tew no no, ɛsɛ no ne yɔnko nsam adɔe;
anyɛ saa a, ogyaa Otumfoɔ no suro.
15 Me nuanom twa nkontompo sɛ asusosuwa,
sɛ asubon a emu nsuwansuwa resen kɔ.
16 Nsukyenee nti ani fono,
sukyerɛma hyɛn mu hintaw.
17 Sɛ ɔhyew ka no a, etwitwa,
ahohuru mu ɛyera fi n'afã,
18 n'akwantemfo no fabea kɔntɔnkɔntɔn,
ɛdan huruhurow kɔ soro na ɛyera.
19 Tema akwantemfo asafo no hwɛe,
Seba anantefo ani daa so,
20 wɔn ani wui sɛ wɔde wɔn ani too so,
wokoduu ho, na wɔn anim guu ase.
21 Na afei moayɛ nea ɛnyɛ hwee,
moahu ahodwiride, na musuro.
22 So maka sɛ mommrɛ me biribi,
na me nti momfa mo ade bi nkyɛ,
23 na munyi me ɔhohiafo nsam,
na munnye me mfi nhyɛsofo nsam anaa?
24 Monkyerɛkyerɛ me, na mɛyɛ komm,
na nea mafom so no, momma minhu.
25 Monhwɛ sɛnea asɛntrenee yɛ den fa!
na mo ntɛnyi yi de, animka bɛn na ɛwom?
26 So nsɛm ho animka na mudwen?
ɔwerɛhoni nsɛm te sɛ mframa.
27 Ayisaa so mpo morebɔ ntonto,
na mo yɔnko ti nso moredi anó.
28 Na afei mompɛ ani pa nhwɛ me,
na merenni atoro mo anim ha.
29 Mompɛ mu bio ɛ, na mummmu ntɛnkyew;
na monsan mpɛ mu, na m'asɛm wom ara.
30 So nea ɛnteɛ bi wɔ me tɛkrɛma so,
anaasɛ me dodom nhu abusude?

23 Hos 2, 18; Yes 11, 6–9. — 4 Dwom 38, 2. 15 Dwom 38, 11. 19 Gen 25, 15; Hiob 1, 15.

## Ti 7

*Hiob srɛ Onyankopɔn sɛ onyi n'ani mfi no so*

So ɛnyɛ akodi na ɛwɔ hɔ ma ɔdesani asase
so na ne nna te sɛ ɔpaani nna?
2 Sɛ akoa pere onwini ho,
ne sɛ ɔpaani hwɛ n'apaade kwan no:
3 saa ara na wɔama madi asram hunu,
na wɔabu ɔhaw anadwo ama me.
4 Sɛ mekɔda a, meka sɛ:
Da bɛn na mɛsɔre na anadwo atwam akɔ?
Ɔdafatwa fono me kosi ahemadakye.
5 Me honam fura mmoawa ne dɔte abon,
me were ayɛ twãa, na ɛrefi nsu.
6 Me nna yɛ hare sen ɔnwemfo akurokurowa,
na ɛrehi, na anidaso bi nni hɔ.
7 Kae sɛ me nkwa yɛ mframa,
m'aniwa rensan nhu papa.
8 Nea ohu me aniwa renhu me bio,
w'ani tua me, nso na minni hɔ.
9 Sɛnea omununkum sã na ɛkɔ no,
saa ara na nea osian kɔ asaman no remforo mma bio.
10 Ɔrensan mma ne fi bio,
na ne trabea renhu no bio.
11 Enti me nso meremmua m'ano,
mɛkasa me honhom ahohia mu,
mesi apini m'awerɛhow mu.
12 So meyɛ ɛpo anaa asu mu bɔpɔn,
na ɛma wode awɛmfo sisi me ho?
13 Sɛ mise: Me mpa bɛkyekye me werɛ,
na me dabere bedwudwo m'apinisi no a,
14 ɛnde wode adaeso hyɛ me yaw,
na anisoadehu mu na woma mebɔ piriw.
15 Na ɛma me kra paw menewamsiw ne owu
sen me nnompe yi.
16 Afono me, merentra ase daa.
Gyaa me, na me nna yɛ huruhuro.
17 Ɔdesani ne hena a wubu no ɔkɛse,
na wudwen ne ho?
18 Na wohwɛ no daa anɔpa,
na wotaa sɔ no hwɛ ara?
19 Worenyi w'ani mfi me so de rekosi da bɛn?
Wonto me kwan na memmene me ntasu po?
20 Mayɛ bɔne a, dɛn na mayɛ wo, nnipa hwɛfo,
ɛdɛn na wode me ayɛ w'ade
a wo ne no anya na madan adesoa ama me ho?
21 Na adɛn na womfa me mmarato mfiri,
na womma me mfomso nsen nkɔ?
Na afei mɛda mfutuma mu,
na wobɛhwehwɛ me, nso na minni hɔ bio.

## Ti 8

*Bildad asɛnka a edi kan.*
*Ahonu yɛ ɔkwan a ɛde kɔ ahotɔ mu*

Ɛnna Suhini Bildad gyee so sɛ:
2 Enkosi bere bɛn na wobɛka eyinom,
na w'anom nsɛm bɛyɛ sɛ mframa dennen?
3 So Onyankopɔn bɛkyea atemmu,
anaasɛ Otumfoɔ bɛkyea trenee?
4 Sɛ wo mma ayɛ no bɔne a,
wagyaa wɔn de wɔn ahyɛ wɔn mmarato nsam.
5 Sɛ wo ara wohwehwɛ Onyankopɔn akyi kwan,
na wokotɔ srɛ Otumfoɔ no,
6 sɛ wo ho tew na woteɛ a,
ampa ara, ɔbɛkanyan ne ho ama wo,
na wama wo trenee trabea adi yiye.
7 Na wo mfiase ade yɛ ketewa a,
w'awiei bɛsõ kokuroo.
8 Na bisa awo ntoatoaso ɛ,
na ma wo koma mmra nea wɔn agyanom abɔre ahu no so.
9 Na yɛn de, nnɛra nko na yefi hɔnom,
na yennim hwee, efisɛ yɛn nna yɛ sunsuma, asase so.
10 So ɛnyɛ wɔn na wɔbɛkyerɛ wo na wɔaka wo,
na wɔayiyi nsɛm afi wɔn komam?
11 So nkyɛkyerɛ fifi nea ɔwora nni,
mmɛw bɛma ne ho so nea nsu nni anaa?
12 Ɛda so wɔ ne frɔmfrɔmyɛ mu a wontwae no,
edi wura nyinaa kan kisa.
13 Saa ara na wɔn a wɔn werɛ fi Nyankopɔn nyinaa akwan te,
na ɔbɔnefo anidaso bɛyera,
14 efisɛ wotwa n'ahotoso,
na n'anidaso yɛ ananse ntontan.
15 Otweri ne dan, nso ɛrennyina,
okura mu, nso ɛrentra hɔ.

**1** Hiob 14, 6. **6** Yes 38, 12. **10** Hiob 10, 21; 14, 10–12; 16, 22; Dwom 103, 16. **16** 1 Ah 19, 4. **17** Hiob 14, 1–5; Dwom 8, 4. — **3** Hiob 34, 10. **4** Hiob 1, 18–19. **6** Dwom 35, 23. **7** Hiob 42, 10. **9** Dwom 102, 12. **13** Hiob 11, 20; 18, 14; Mmb 10, 28.

16 Ɔyɛ frɔmfrɔm owia ano,
na n'abaa yiyi kata ne turo so,
17 ne ntini mantammantam abokuw ho,
ɔhyɛn abo ntam.
18 Sɛ wɔsɛe no fi ne trabea a,
ɛpa no ka sɛ: Minhuu wo da.
19 Hwɛ, sɛ ne kwan ho ahosɛpɛw te ne no,
na mfutuma no mu na afoforo fifi.
20 Hwɛ, Onyankopɔn mpo nea odi mũ,
na abɔnefo nso, onso wɔn nsa.
21 Ɔde ɔserew bɛhyɛ w'anom ma,
na wama ahurusi nne afa w'anofafa mu.
22 W'atamfo befura aniwu,
na abɔnefo ntamadan rennyina hɔ bio.

## Ti 9

*Hiob mmuae. Obi ntumi ne Otumfoɔ nni asi*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Ampa ara, minim sɛ ɛte sa,
na ɔdesani bɛteɛ Onyankopɔn anim dɛn?
3 Sɛ ɔpɛ sɛ ɔne no yiyi ano a, ontumi mmua no apem mu biako.
4 Koma mu nyansafo ne tumi mu hoɔdenfo no,
hena na wasen ne kɔn wɔ ne so na asi no yiye?
5 Otutu mmepɔw mpatuw mu,
obutuw no n'abufuw mu.
6 Ɔwosow asase fi n'atrae,
na ne nnyinaso popo.
7 Ɔhyɛ owia, na empue;
na ɔsosɔ nsoromma ano.
8 Ɔno nko na ɔtrɛw ɔsoro,
na otiatia po asorɔkye so.
9 Ɔyɛ Nsorommason, Nyɛnkrɛnte ne Akokɔtan-ne-ne-mma
ne nifa fam mpiakyiri.
10 Ɔyɛ ade akɛse a enni nhwehwɛm,
ne anwonwade a wontumi nkan.
11 Hwɛ, otwa me ho, nso minhu no,
ɔsen, nso minhu no.
12 Hwɛ, ohwim kɔ, hena na ɔbɛsan no?
Hena na ɔbɛka akyerɛ no sɛ: Dɛn na woreyɛ yi?
13 Onyankopɔn rensianka n'abufuw,
Rahab aboafo brɛ wɔn ho ase wɔ n'ase.
14 Na menne sɛ me na mebua no,
anaasɛ mɛhwehwɛ me nsɛm mu,
na me ne no ayiyi.
15 Ɔno na sɛ meteɛ po a, meremmua no,
mɛkotɔ no sɛ me temmufo.
16 Sɛ mefrɛ na ogye me so a,
merennye minni sɛ wayɛ asõ ama me nne.
17 Ɔno a ɔde ahum posa me,
na ɔma m'akuru dɔɔso kwa no,
18 ɔmma minnya ahomeye,
na ɔde awerɛhow hyɛ me mãtɔ.
19 Sɛ wodi no ɔhoɔdenfo tumi so a,
anka: Mini!
Na sɛ atemmu nso a, anka: Hena na obehyia me?
20 Sɛ meteɛ a, m'ano bebu me fɔ,
na midi mũ a, ɔbɛma makyea.
21 Me de, midi mũ de,
nanso mimmu me ho;
me nkwa afono me.
22 Ne nyinaa yɛ biako;
enti na mise:
Nea odi mũ ne ɔbɔnefo nyinaa na ɔsɛe wɔn.
23 Sɛ mpire kum mpofirim a,
ɔsereserew wɔn a wodi bem amane.
24 Wɔde asase ahyɛ ɔbɔnefo nsa,
ɔkata n'atemmufo ani;
sɛ ɛnyɛ ɔno a, na ɛyɛ hena?
25 Na me nna ho yɛ hare sen obirikatufo,
eguan kɔ, enhu adepa bi.
26 Ɛsen kɔ sɛ demmire nkyɛkyerɛ hyɛn,
sɛ ɔkɔre a ɔtow si aduan so.
27 Sɛ mise: Me werɛ befi m'apinisi,
megyae bosowyɛ na matew m'anim po a,
28 me yaw nyinaa yɛ me hu,
efisɛ mihu sɛ woremmu me bem.
29 Na sɛ wobebu me fɔ a,
adɛn nti na memmrɛ ngu?
30 Sɛ miguare sukyerɛma nsu
na mede gyakisi mehohoro me nsa a,
31 ɛno nso wode me bɛto amoa mu,
na me ho ayɛ me ntade po nwini.
32 Na ɔnyɛ onipa sɛ me, na mabua no,
na yɛn baanu ahyiam abɔ nkuro.
33 Nso ɔsentwamfo bi nni yɛn ntam a
ɔde ne nsa bɛto yɛn baanu so.
34 Ma onyi n'abaa mfi me so,
na ne ho hu ankita me.
35 Ɛnna anka mɛkasa a merensuro no,
efisɛ ɛnyɛ sɛ mete ne no, me ara me fãm.

---

21 Dwom 126, 2. — 2 Hiob 25, 4. 3 Dwom 19, 12. 8 Yes 40, 22. 9 Hiob 38, 31; Amos 5, 8; Yes 13, 10. 10 Hiob 5, 9. 13 Hiob 26, 12. 19 Hiob 9, 33. 22 Hiob 8, 20; Skf 9, 2–3.

## Ti 10

*Hiob di Onyankopɔn akwan ho nkɔmmɔ*

Me nkwa yɛ me kra nwini,
megyaa m'apinisi mu wɔ me mu,
mɛkasa m'awerɛhow mu.
2 Mese Onyankopɔn sɛ: Mmu me fɔ,
ma minhu dekode a enti wo ne me ham yi.
3 So eye ma wo sɛ wohyɛ obi so,
sɛ wopa wo nsa ano adwuma
na wopene abɔnefo agyina so?
4 So wowɔ honam aniwa
anaasɛ wuhu ade sɛ ɔdesani hu no?
5 So wo nna te sɛ ɔdesani nna
anaa wo mfe te sɛ ɔbarima nna anaa?
6 sɛ wohwehwɛ me mfomso akyi kwan
na wudi me bɔne akyi?
7 Nanso wunim sɛ menyɛ ɔbɔnefo,
na obi nni hɔ a obegye wo nsam.
8 Wo nsa na ɛnwenee me na ɛyɛɛ me,
me nipa mũ nyinaa prɛko,
ɛnna woamene me yi.
9 Kae sɛ wonwenee me sɛ anwemmo,
na wobɛma madan mfutuma bio?
10 So woanhwie me angu sɛ nufusu
na woma mipiwii sɛ nufusu a akyenkyen sebɔw?
11 Wode were ne nam na ɛhyɛɛ me,
na wode nnompe ne ntini wurawuraa me mu.
12 Nkwa ne adɔe na wode ayɛ me,
na wo hwɛ nso wɛn me honhom.
13 Na eyinom na wode siee wo komam,
mahu sɛ eyi na ɛwɔ wo tirim.
14 Sɛ meyɛ bɔne a, wobɛhwɛ me,
na woremmu me bem me mfomso ho.
15 Sɛ midi abɔnefosɛm a, minnue;
na sɛ meteɛ nso a, meremma me ti so;
efisɛ ahohora ahyɛ me ma, na mehwɛ m'amanehunu.
16 Na sɛ mema me ho so a, wubetiw me sɛ gyata,
na woasan ne me adi anwonwasɛm.
17 Na wode w'adansefo afoforo ara abegyina m'anim,
na woama w'abufuw adɔɔ me so sõ,
na dɔm a ɛto dɔm abegu me so.
18 Adɛn nti na wuyii me fii ɔyafunu mu?
Sɛ minya migyaa mu na aniwa bi anhu me ɛ!
19 Sɛ minya meyɛe sɛ ade a enni hɔ ɛ!
Mifii ɔyafunu mu no, wokogyaa me ɔda mu ɛ!
20 So me nna nyɛ kakraa bi?
Ma onnyaa me, onyi n'ani mfi me so,
na me ho nsan me kakra,
21 ansa na makɔ nea merensan memma,
na makɔ sum ne sunsuma asase so,
22 sum kabii a ɛte sɛ ɔdasum tumm asase,
sunsuma ne sakasaka asase a ɛso hann te sɛ ɔdasum tumm no.

## Ti 11

*Sofar asɛnka a edi kan. Ɛsɛ Hiob sɛ ɔbrɛ ne ho ase Onyankopɔn anim*

Ɛnna Naamani Sofar gyee so sɛ:
2 So wɔremmua nsɛnnodow yi
anaasɛ wɔ̀mma ɔbarima tɛkrɛmafo nni bem?
3 So wo kasa birebire bɛma nnipa amua wɔn ano?
na sɛ wudi fɛw a, obi renhyɛ wo aniwu?
4 Na woaka sɛ: Me kyerɛ yɛ gyenennyenen,
na me ho tew w'aniwa mu.
5 Oo anka ma Onyankopɔn nkasa
na ommue n'ano nkyerɛ wo.
6 Na ɔnka wo nyansa ahintasɛm, sɛ ne nnwuma dɔɔso pii,
na hu sɛ Onyankopɔn yi n'ani fi w'amumɔyɛ no bi so.
7 So wobɛbɔre ahu Onyankopɔn
anaasɛ wubehu akodu Otumfoɔ pɛyɛ mu?
8 Ɛkorɔn sɛ ɔsoro,—dɛn na wobɛyɛ?
Ɛyɛ kuronkuron sɛ asaman,—dɛn na wunim?
9 Ne nsusuwii ware sen asase,
na ɛtrɛw sen ɛpo.
10 Sɛ otwam ba, na ɔde [nnipa] gu nnua mu na ohyia asɛnni a,
ɛnde hena na obesianka no?
11 Na ɔno na onim nnipa ahuhufo,
na ohu abusude, nanso ommu.
12 Na onipa tibɔnkɔso nya nyansa koma a,
na [ɛte sɛ] wɔawo ahafurum ba onipa.
13 Sɛ wo de, wusiesie wo koma,
na wotrɛw wo nsam kyerɛ no a,
14 sɛ amumɔyɛ wɔ wo nsam a, yi kɔ akyiri,

---

4 1 Sa 16, 7. 8 Dwom 139, 14. 9 Hiob 33, 6; Gen 2, 7; 3, 19. 16 Yes 38, 13. 18 Hiob 3, 3, 11; Yer 20, 14. 21 Hiob 7, 10. — 4 Hiob 9, 21; 10, 7. 5 Hiob 38, 1. 6 Dwom 51, 6.

na mma abusude nntra wo ntamadan mu.
15 Ɛno na wobɛma w'ani so a wunni dɛm,
na wubetim pintinn a worensuro.
16 Na wo werɛ befi wo haw,
wobɛkae no sɛ nsu a asen.
17 Na wo nkwa nna bɛyɛ sɛ awia ketee,
esum bɛdan sɛ adekyee.
18 Na wubenya abotɔyam sɛ anidaso wɔ hɔ,
wobɛhwɛ wo ho ahyia, na woada dwoodwoo.
19 Wobɛda ahome, na obi renyi wo hu,
na nnipa bebree bɛhwehwɛ wo hɔ dom.
20 Na abɔnefo ani so besiw
na guankɔbea abɔ wɔn,
na wɔn anidaso bɛdan wɔn owu.

## Ti 12

*Hiob mmuae. Ɔka ne nnamfo no anim, na oyi Onyankopɔn tumi ayɛ*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Ampa ara sɛ mone ɔman,
na muwu a, nyansa bewu.
3 Me nso, mewɔ koma sɛ mo,
me de, merentɔ mu mo anim;
na hena na onnim nneɛma a ɛte sɛɛ yi?
4 Nea ne yɔnko serew no ne me,
nea osũ frɛɛ Onyankopɔn na ogyee no so,
wɔserew ɔtreneeni a odi mũ no.
5 Nea ɔte hɔ dwoodwoo no tirim de,
animtiaabu na ɛfata amanehunu,
ɛne nea wɔasiesie ama wɔn a wɔn nan watiriw.
6 Amimfo ntamadan si hɔ dwoodwoo,
na wɔn a wohuru Onyankopɔn bo te hɔ komm,
wɔn a wokura wɔn nyame wɔ wɔn nsam no.
7 Na eyi de bisa mmóa ɛ, na wɔnkyerɛ wo,
ne ɔsoro nnomaa nso, na wɔnka wo.
8 Anaasɛ gyen asase hwɛ, na ɛnkyerɛ wo,
na ɛpo mu mpataa nka nkyerɛ wo.
9 Hena na ɔrenhu eyi nyinaa mu
sɛ Awurade nsa na ɛyɛɛ eyi?
10 Ne nsam na ɔteasefo biara kra wɔ,
ne adesamma nyinaa ahonhom.
11 So ɛnyɛ asõ na ɛsɔ nsɛm hwɛ,
na dodom nso ka aduan hwɛ?
12 Nkwakoraa mu na nyansa wɔ,
na onyinkyɛ ma nhumu.
13 Ɔno nkyɛn na nyansa ne mmaninne wɔ,
ɔno na afotu ne nhumu wɔ no.
14 Hwɛ, oburuw, na wɔrento,
ɔto onipa mu, na wɔremmue.
15 Hwɛ, osianka nsu ma ɛyow,
nanso ogyaa mu ma ebutuw asase.
16 Ɔno nkyɛn na ahoɔden ne nyansa wɔ,
nea wosisi no ne osisifo nyinaa yɛ ne dea.
17 Ɔpa amananiwafo ho de wɔn kɔ,
na ɔma atemmufo dan nkwasea.
18 Ɔsan ahene nkyehama,
na ɔde nhama kyekyere wɔn asen;
19 ɔpa anyansafo ho de wɔn kɔ,
na ɔde wɔn a wɔatim no hwe fam;
20 ɔma anotewfo gyae kasa,
na ogye mpanyimfo nimdeɛ;
21 ɔde animtiaabu gu mmapɔmma so,
na ohodwow nnɔmmarima abɔso mu;
22 oyi ade kuronkuron adi fi sum mu,
na ɔde sum kabii fi ba hann mu;
23 ɔma aman fɔɔfɔe, na ɔsɛe wɔn;
ɔtrɛw amanaman mu, na otu wɔn kɔ;
24 ogye asase so aman mu atitiriw koma;
na ɔma wokyini asasefõ a ɔkwan nni hɔ so;
25 wɔkekã sum a hann nni hɔ mu,
na ɔma wokyini sɛ ɔsabofo.

## Ti 13

*Hiob bɔ ne nnamfo Onyankopɔn trenee ho kɔkɔ*

Hwɛ, m'ani ahu ne nyinaa,
m'asõ nso ate, na ate ase;
2 nea munim no, me nso minim;
mentɔ mu wɔ mo mu.
3 Me de, mepɛ sɛ anka me ne Otumfo no mmom bɛkasa,
na mehwehwɛ sɛ me ne Onyankopɔn beyiyi.
4 Na mo de, moyɛ atoro kekaremafo,
ayaresafo ahuhufo ne mo nyinaa.
5 Sɛ mumua mo ano mmom koraa a,
anka ɛyɛ mo nyansa.
6 Muntie m'atɛnyi,
na monyɛ asõ mma m'anoyi.
7 So mobɛka nea ɛnteɛ ama Onyankopɔn,
na mode nnaadaa aka ama no?

---

19 Dwom 3, 5; 4, 8. 20 Hiob 8, 13. — 10 Num 16, 22. 12 Hiob 8, 8.
15 1 Ah 17, 1, 7; Gen 7, 19–23. 25 Hiob 5, 14. — 2 Hiob 12, 3. 5 Mmb 17, 28.

8 So mubegye ne ti,
anaasɛ mobɛham ama Onyankopɔn?
9 So ɔhwehwɛ mo mu a, ebesi yiye,
anaasɛ mobɛdaadaa no sɛ wɔdaadaa ɔdesani?
10 Sɛ mohwɛ nnipa anim kokoam a,
ɔbɛka mo anim ampa.
11 So ne kɛseyɛ rentu mo bo,
na ne ho hu mma mo so?
12 Mo mmɛ yɛ nsõ mmebusɛm,
mo anoyi yɛ dɔte anoyi.
13 Mummua mo ani mfi me so,
na me ara menkasa,
na nea ɛbɛba me so mmra.
14 Adɛn nti na memfa me honam mintua me sẽ ano,
na memfa me kra mento me nsam?
15 Sɛ ɔrekum me mpo a, mehwɛ ɔno ara;
m'akwan nko na mɛpere n'anim;
16 eyi ara nso na ɛbɛyɛ me nkwagye,
efisɛ ɔbɔnefo remma n'anim.
17 Muntie, muntie nea mewɔ meka,
na m'asɛm nkyerɛase nhyɛn mo asom.
18 Hwɛ, masiesie asɛnni mato hɔ,
minim sɛ me na medi bem.
19 Hena ne nea ɔne me bɛham?
Ɛnde anka mɛyɛ komm na magyaa mu.
20 Ade abien pɛ na yɛ ma me,
ɛno na meremfa me ho minhintaw mfi w'anim:
21 Yi wo nsa fi me so kɔ akyirikyiri,
na mma wo ho hu nnkita me;
22 ɛno na frɛ me, na me nso megye so,
anaasɛ mɛkasa, na woabua me.
23 Me bɔne ne me mfomso si ahe ara?
Ma minhu me mmarato ne me bɔne.
24 Adɛn nti na wode w'ani hintaw,
na wubu me wo tamfo?
25 So wubeyi ahaban a [mframa] de kɔ ahii,
na wubetiw nkraadua a aguan?
26 Na wokyerɛw me ho nsɛm yawyaw
na woma midi me mmerantebere mu bɔne so ade.
27 Wode me nan hyehyɛ ɛpã mu,
na wowɛn m'akwan nyinaa,
wutwa m'anammɔn ho hye.
28 Nso onipa de, ɔpɔrɔw sɛ dufɔkye,
sɛ ntama a nwewee redi.

## Ti 14

*Hiob di onipa hunuyɛ ho nkɔmmɔ*

Onipa a ɔbea awo no,
ne nna yɛ tiaa bi,
na ɔhaw mee no;
2 opue sɛ nhwiren, na wotwa;
oguan sɛ sunsuma, na onnyina.
3 Na so oyi so na woabue w'ani,
na wode me rekɔ atemmu mu w'anim?
4 Hena na obenya ɔhotefo,
wɔn a wɔn ho akum no mu?
Obiara nni hɔ.
5 Sɛ wɔahyɛ ne nna ato hɔ,
na n'asram dodow wɔ wo tirim,
na woatwa ɔhye a ɔrentwa ho ama no a,
6 ɛnde yi w'ani fi no so
na ɔnhome nkosi sɛ obewie ne da sɛ ɔpaani.
7 Na dua po, anidaso wɔ hɔ ma no,
sɛ wotwa a, ɛbɛfefɛw,
na ne nnubaa remmɔ no:
8 Sɛ ne ntini kyenkyen ɛfam,
na ne nsim wu dɔte mu a,
9 nsu hua nti ɛfefɛw,
na eyiyi abãa sɛ dua a wɔatɛw;
10 na ɔbarima de, owu,
na ɔbea hɔ, na onipa gyaa mu, na ɔwɔ he?
11 Nsu fi po mu dɔ mpumpunase,
na asu nso mem na ɛyow:
12 Saa ara na onipa kɔda hɔ, na ɔnsɔre.
Ɔsoro nnya ntwaam yi, wɔrennyan,
na wɔrenwosow wɔn mfi wɔn nna mu.
13 Oo, sɛ wode me sie asaman ɛ,
sɛ wode me hintaw kosi sɛ w'abufuw bɛsan akɔ ɛ,
sɛ wohyɛ me da na wokae me ɛ!
14 Sɛ onipa wu a, so ɔbɛtra ase bio?
Anka m'akõdi nna nyinaa mɛtwɛn akosi sɛ me sakra bɛba.
15 Anka wobɛfrɛ, na me nso magye wo so,
anka w'ani begyina wo nsa ano adwuma no.
16 Nanso afei de, wokan m'anammɔn,
na wunyi w'ani mfi me bɔne so.
17 Wɔasɔ me mmarato ano de ahyɛ kotoku mu,
na woakyekye me bɔne ano.

21 Hiob 9, 34. 24 Hiob 19, 11. 26 Dwom 25, 7. — 2 Dwom 90, 5.
4 Dwom 14, 3. 5 Dwom 31, 15; 39, 4. 6 Hiob 7, 1–2. 12 Hiob 7, 10; 19, 25.
13 Yes 26, 20; Dwom 27, 5; 31, 20. 14 Hiob 7, 1. 17 Hos 13, 12.

18 Ampa ara bepɔw po hwe ase yera,
na ɔbotan nso twiw fi n'afã;
19 abo nso, nsu funu mu,
ne yiri pra fam dɔte kɔ,
na ɔdesani anidaso, woma ɛyera.
20 Wutintim no so ma otwam kɔ,
wosakra n'anim na wusum no kɔ;
21 ne mma nya anuonyam a, onnim,
wɔbrɛ wɔn ase nso a, onhu mma wɔn.
22 N'ankasa ne honam yaw nka na ɔte,
na ne kra di n'ankasa ne ho nkɔmmɔ.

## Ti 15

*Elifas asɛnka a etia abien.*
*Ɔka Hiob anim, na ɔkyerɛ abɔnefo mmusu*

Ɛnna Temanni Elifas buae sɛ:
2 So onyansafo de uimdeɛ huhuw bebua,
na ɔde apuei mframa ahyɛ n'afuru ma?
3 Ɔde nsɛm a ɛmfra beyi ntɛn,
ne nsɛnkekae a mfaso nni mu?
4 Nso wotow onyamesuro kyene,
na wuhuan Onyankopɔn anim mpaebɔ adwene so.
5 Na w'ano kyerɛ wo bɔne,
na woafa anifere tɛkrɛma.
6 Wo ara w'ano na ebu wo fɔ, na ɛnyɛ me,
na wo ara w'ano na ebua wo.
7 So wone nea odi kan a wɔwoo no onipa,
na wonyinsɛn wo ansa na wɔyɛɛ nkoko?
8 So wukotiee Onyankopɔn agyinatu,
na woasiw nyansa ano afa?
9 Dɛn na wunim a yennim,
na wuhu mu a enni yɛn nkyɛn?
10 Nea wafuw dwen ne akwakoraa wɔ yɛn mu,
nea ɔsen w'agya panyin po.
11 So Onyankopɔn awerɛkyekye sua w'ani so,
anaa asɛm a wɔne wo ka no brɛoo?
12 Adɛn na wo koma twe wo kɔ,
na adɛn na w'aniwa pa anyinam,
13 na wodan wo honhom tia Onyankopɔn
na woma nsɛnkekae fi w'anom?
14 Dɛn ne ɔdesani na ne ho bɛtew,
na nea ɔbea awo no ateɛ?
15 Hwɛ, n'akronkronfo so po ɔmfa ne ho nto,
na ɔsoro ho nso ntew n'ani so:
16 Na menne nea ne ho yɛ nwini na waporɔw,
onipa a ɔnom amumɔyɛ sɛ nsu.
17 Mɛkyerɛ wo, na tie me;
na nea mahu yi, mɛka wo.
18 Nea anyansafo aka akyerɛ
na wɔansiw so fi wɔn agyanom bere so,
19 wɔn nko na wɔde asase no maa wɔn,
na ɔhɔho biara antwam wɔn mu.
20 Ɔbɔnefo ho yeraw no, ne nna nyinaa,
na wɔde mfe a wɔakan asie otirimɔdenfo.
21 Ehu nkate gyigye n'asom,
asomdwoe po mu na ɔsɛefo ba no so.
22 Onnye nni sɛ ɔbɛsan afi sum mu,
na wɔayi no ama afoa.
23 Okyini hwehwɛ aduan, [se]: ɛhe na ɛwɔ?
Onim sɛ esum da abɛn no.
24 Ahohia ne ahokyere yi no hu,
etintim no sɛ ɔhene
a wasiesie ne ho ama mmɔanim ko:
25 Efisɛ wateɛ ne nsa ahyɛ Onyankopɔn,
na watew Otumfoɔ so atua.
26 Ɔde kɔn a asen atow aba no so,
ne n'akyɛm akyi apɔwapɔw a emu yɛ duru no;
27 efisɛ wama ne srade akata n'anim,
na wayiyi n'asen so awerebobaw,
28 na wakɔtra nkurow a agu,
afi a obi nte mu na wɔahyɛ sɛ ɛnyɛ nsefia mu:
29 Ɔrennya ne ho, na n'adedodow nso rennyina,
na ne nnɔbae renkonkom mma fam;
30 ɔremfa ne ho mfi sum mu,
ogyaframa bɛma ne nnubaa agunguan,
na mframa bɛpra ne nhyerɛne akɔ;
31 mma ɔmmfa ne ho nnto ahuhude so nnnaadaa ne ho,
na ahuhude ara na ɛbɛyɛ n'akatua.
32 Ne da nnya nnui no na akatua no bɛba,
na ne dubaa renyɛ frɔmfrɔm;
33 ɔbɛporow n'akasiaw abun sɛ obobe de,
na wawosow ne nhwiren agu sɛ ngodua de:
34 na abɔnefo fekuw bɛyɛ abonin,
na ogya bɛhyew adanmudegye ntamadan.

19 Rom 5, 5. — 8 Hiob 11, 7; Rom 11, 33. 9 Hiob 13, 2. 14 Hiob 14, 4.
15 Hiob 4, 18–19. 20 Gen 4, 14. 27 Dwom 73, 7, 18–20. 28 Yos 6, 26.

35 Wonyinsɛn ɔhaw, na wɔwo mmusu,
na wɔn yafunu siesie nnaadaa.

## Ti 16

*Hiob mmuae. Ne nnamfo nhu ne mmɔbɔrɔ asetra nti, osu frɛ Onyankopɔn*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Manya nsɛm a ɛte sɛɛ bebree
ntee;
mo nyinaa moyɛ nkɔmmɔdomfo.
3 So nsɛnhuhu yi awiei ni?
Anaasɛ ɛdɛn na ɛhwanyan wo ma
wubua?
4 Sɛ mo kra wɔ me kra ananmu a,
anka me nso mɛkasa sɛ mo,
anka mɛhɔre nsɛm magu mo so,
na mawosow me ti magu mo so;
5 anka mede m'ano mɛhyɛ mo den,
na m'anom duema ama mo yaw
abotow.
6 Sɛ mekasa a, me yaw no mmo-
tow,
na sɛ migyae nso a, ɛso nhuan ara.
7 Na afei de, wagurow me;
woama me ho nnipa nyinaa agu;
8 woapompono me ma adan adanse,
na me fɔn asɔre ahyɛ me atotõ m'ano
wɔ m'anim.
9 Watetew me n'abufuw mu na ɔtaa
me;
ɔtwɛre ne sẽ gu me so;
me hohiafo no nworam n'ani hwɛ
me.
10 Wɔtɛɛtɛɛ wɔn anom hyɛ me,
wɔde ahohorabɔ bobɔ m'asom,
wɔn nyinaa boaboa wɔn ho ano hyɛ
me.
11 Onyankopɔn ayi me ahyɛ abusufo
nsa,
na wasum me ato abɔnefo nsam.
12 Anka midi yiye, na obubuu me.
Osoo me kɔn na obubuu me pasaa,
na ɔde me sii hɔ yɛɛ ne botae;
13 n'agyan dii me so atwagu,
ɔpaee m'asaabo mu, na wankora so,
ohwiee me bɔnwoma guu fam;
14 oburuw me de oburuw paee oburuw
so;
ɔtow baa me so sɛ ɔdɔmmanin.
15 Mepam atweaatam mekataa me
were so,
na mede m'ahoɔden metoo mfutuma
mu.
16 Osũ nti m'anim abere kɔkɔkɔkɔ,
na owu sunsuma da m'anisuatɛtɛ
so.
17 Nanso amim bi nni me nsam,
na me mpaebɔ ho tew.
18 Asase, nkata me mogya so,
na mma me sufrɛ nnnya ɔhomebea!
19 Seesei po, hwɛ, ɔsoro na me dansefo
wɔ,
na me dimafo wɔ nea ɛkorɔn.
20 Me nnamfo po di me ho fɛw,
nanso Onyankopɔn na m'aniwa
poroporow nsu ma no.
21 Sɛ onni mma onipa, Onyankopɔn
anim,
sɛ onipa ba di ma ne yɔnko no.
22 Na mfe a ɛwɔ ano no bedu,
na makɔ ɔkwan a merensan memma.

## Ti 17

*Hiob nhu hwee sɛ awerɛhow ne amanehunu*

M'ahome asã, me nna ahi,
damoa na ɛwɔ hɔ ma me.
2 Ampa ara, ahiiyifo na ɛne me wɔ hɔ,
na m'ani tua wɔn atutupɛ.
3 Si awowa ɛ, di me agyinam wo ara
w'anim.
Hena na obegyina m'akyi?
4 Na woayi nimdeɛ ahintaw wɔn koma,
enti woremma wɔn so.
5 Nea ɔpa ne nnamfo de nya kyɛfa bi
no,
ne mma aniwa po bɛhwere.
6 Na ɔde me ayɛ aman akasa-
bebui,
na madan ani so hinam.
7 M'awerɛhow nti m'ani so asiw,
na me ho ade nyinaa ayɛ sɛ sunsuma.
8 Teefo ho dwiriw wɔn eyi ho;
na nea odi bem no bo huru ɔkɔn-
kɔnsani.
9 Nanso ɔtreneeni bekura ne kwan
mu,
na nea ne nsa ho tew no bɛkɔ so
anya ahoɔden.
10 Na mo nyinaa, monsan mmra ɛ!
Nanso merenhu mo mu nyansafo
biara.
11 Me nna atwam, wɔatwitwa m'atirim-
bɔ mu,
me koma ade a ɛpɛ no mu.
12 Wɔde anadwo yɛ awia;
[wose:] Hann bɛn nea esum wɔ.

---

35 Dwom 7, 14; Yes 59, 4. — 4 Dwom 22, 7. 9 Dwom 35, 16; 112, 10.
10 Dwom 22, 7. 12 Kwa 3, 12. 15 Gen 37, 34. 18 Gen 4, 10. 20 Kwa 3, 14.
22 Hiob 10, 21. — 3 Hiob 16, 19. 6 Hiob 30, 9. 7 Dwom 6, 7.

13 Sɛ mede asaman meyɛ me fi,
na metow me mpa esum mu,
14 na mise ɔdamoa sɛ: M'agya ne wo,
ne mmoawa sɛ: Me na ne me nuabea ne mo, a,
15 na afei, ɛhe na m'anidaso wɔ?
Na nea m'ani da so no, hena na obehu?
16 Ebesian akɔ asaman adaban mu,
bere a yɛn nyinaa home wɔ mfutuma mu.

## Ti 18

*Bildad asɛnka a etia abien. Abɔnefo bɛsɛe*

Ɛnna Suhini Bildad buae sɛ:
2 Mobɛkɔ nsɛnkeka so akosi da bɛn?
Munnwen ho, na ɛno akyi no, yɛakasa.
3 Adɛn na wobu yɛn sɛ mmoa,
na yɛyɛ mo ani so tibɔnkɔso?
4 Wo a wotetew w'ankasa wo kra w'abufuw mu,
so wo nti na wobegyaw asase,
na wɔatu ɔbotan afi ne sibea?
5 Nanso ɔbɔnefo kanea bedum,
na ne gyaframa renhyerɛn;
6 hann beduru sum, ne ntamadan mu,
na ne kanea adum wɔ no so;
7 n'ahoɔden anammɔn ano bɛmoa,
na n'agyinatu ahwe no ase.
8 Na n'ankasa ne nan bɛka no ato atena mu,
na wanantew mfiri so.
9 Nsɛmma beso ne nantin
na nkyehama akyekyere no.
10 Wɔde hentia behintaw fam ama no,
na wɔasum no afiri ɔkwan so.
11 Ehu bekita no mmaa nyinaa ahyia,
na atiw no n'anammɔn mu.
12 Ɔkɔm bɛsɛe n'ahoɔden,
na mmusu ama wahintiw.
13 Ebedi ne honam akwaa,
owu abakan bedi n'akwaa.
14 Wobetu n'anidaso afi ne ntamadan mu,
na wɔde no akɔ ahude mu hene no nkyɛn.
15 Nea ɛnyɛ ne dea bɛtra ne ntamadan mu,
wɔbɛbɔ sufrɛ apete ne trabea.
16 Ne ntini bewuwu wɔ n'ase,
na n'abãa agunguan wɔ soro.
17 Ne nkáe bɛsɛe afi asase so,
na ɔrennya din asase ani.
18 Wobesum no afi hann mu akɔ sum mu,
na wɔapam no afi wiase.
19 Ɔrennya mma ne mmanana ne man mu,
na aseni bi renka n'atrae.
20 Ne da bɛyɛ nkyirimma ahodwiriw,
sɛnea ehu kitaa wɔn a wodii kan no.
21 Ampa ara, sɛ amumɔyɛfo trabea te ni,
na nea onnim Onyankopɔn no nso afã ni.

## Ti 19

*Hiob mmuae. Odi ne nnamfo no denyɛ ho nkɔmmɔ. Ɔkyerɛ ne mmɔborɔ asetra, nanso onim sɛ Onyankopɔn begye no*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Mobɛhaw me kra akosi da bɛn,
na mode nsɛm abubu me pasaa?
3 Mpɛn du ni a moasopa me,
mo ani nwu sɛ mohow me werɛ.
4 Na mpo, sɛ ampa na mafom a,
me so na mfomso no da.
5 Sɛ ampa sɛ moma mo ho so hyɛ me,
na muyi me m'ahohora ho ntɛn a,
6 ɛnde munhu sɛ Onyankopɔn na wakyea me kwan ama me,
na ɔde n'asawu atwa me ho ahyia.
7 Hwɛ, ayayade nti meteɛ mu,
nso wonnye me so;
misu mefrɛ ɔboa, nso wommu atɛn mma me.
8 Ɔde ban atwa me kwan mu, na mintumi mensen,
na me sa so aduru sum.
9 Wayi m'anuonyam afi me so,
na wahotiri me ti so abotiri.
10 Wabubu me afã nyinaa a minni hɔ bio,
na watu m'anidaso ase sɛ dua.
11 Wama n'abufuw afram me so,
na obu me sɛ n'atamfo mu biako.
12 N'asafo horow boom bae,
na wɔbɔɔ wɔn akwan wɔ me so,
na wɔbɔɔ nsra twaa me ntamadan ho hyiae.
13 Wayi me nuanom afi me ho akɔ akyirikyiri,
na wɔn a wonim me adannan me ahoho koraa;

---

**14** Hiob 4, 19. — **3** Hiob 17, 4, 10. **5** Hiob 18, 18; 21, 17; Dwom 73, 18–20; Mmb 13, 9; 24, 20. **11** Lev 26, 36. **17** Mmb 10, 7. **20** Dwom 37, 13. — **7** Hiob 30, 20. **8** Kwa 3, 7, 9. **11** Hiob 13, 24; 33, 10. **12** Hiob 30, 12. **13** Dwom 69, 8; 31, 11.

14 m'abusuafo atwe wɔn ho kɔ,
na wɔn a minim wɔn werɛ afi me;
15 wɔn a wɔbɛtra me fi ne me mmaawa
bu me sɛ ɔhɔho,
madan wɔn ani so ɔnanani;
16 mefrɛ m'akoa na ommua me,
mede m'ano mepa no kyɛw po.
17 Me yere po kyi me home,
me yafumma mpo mpɛ m'ahomegu.
18 Ntotofiﬁwa po bu me animtiaa,
mise mesɔre a, wɔkasa tia me.
19 Me ho yɛ me nnamfo pa nyinaa
nwini,
na m'adɔfo adan wɔn ani ahyɛ me.
20 Me nnompe fomfam me were ne me
nam ho,
na me sẽ ho were nko na mede mafi
mu.
21 Munhu me mmɔbɔ, munhu me
mmɔbɔ, me yɔnkonom,
na Onyankopɔn nsa aka me.
22 Adɛn nti na mutiw me sɛ Onyanko-
pɔn,
na me nam nso mmee mo?
23 Oo, sɛ anka wɔrekyerɛw me
nsɛm ɛ!
sɛ wɔde rehyɛ nhoma mu ɛ!
24 Sɛ wɔde dade kyerɛw ade ne
sumpii rekurukyerɛw ɔbotan mu
na atra hɔ daa ɛ!
25 Na me de, minim sɛ me dimafo te
ase,
na awiei no, obegyina asase so.
26 Na wɔasɛe me were sɛɛ yi akyi no,
na metu mafi me honam mu
makɔhwɛ Onyankopɔn.
27 Ɔno na me ara mɛhwɛ no mafa,
na m'aniwa behu, na ɛnyɛ ɔhɔho bi.
M'asaabo resa wɔ me mu.
28 Sɛ muse: Yɛbɛtaa no dɛn ara!
Na yɛahu asɛm no ase wɔ ne hɔ, a,
29 munsuro afoa, efisɛ abufuhyew de
afoa asotwe ba,
na moahu sɛ atemmu wɔ hɔ.

## Ti 20

*Sofar asɛnka a ɛtia abien. Abɔnefo anigye nkyɛ*

Ɛnna Naamani Sofar buae sɛ:
2 Me ho pere me nti,
m'adwene yɛ me sɛ mimmua.
3 Mate ntɛɛso a asopa me,
nanso honhom fi me nhumu mu bua
me.
4 So wunnim eyi a efi tete,
efii sɛ wɔde nnipa sii asase so no,
5 sɛ abɔnefo ahurusidi nkyɛ,
na nyaatwomfo anigye yɛ bere tiaa
bi nko?
6 Sɛ ne kɛseyɛ korɔn kɔpem ɔsoro,
na ne ti kɔka omununkum a,
7 ɔbɛyera koraa sɛ ne sɛbew,
wɔn a wohuu no no bɛka sɛ: Ɔwɔ he?
8 Obetu akɔ sɛ ɔdae, na wɔrenhu no,
na wɔbɛpam no akɔ sɛ anadwo
adehu.
9 Aniwa a ahu no renhu no bio,
na ne trabea renhu no bio.
10 Ne mma bɛpata abrɛfo,
na ne nsa adan n'ahode ama.
11 Ne mmerantebere mu ahoɔden hyɛɛ
ne nnompe mama,
na afei ɛne no abɛda dɔte mu.
12 Sɛ adebɔne yɛɛ n'anom frem-
frem,
na ɔde siee ne tɛkrɛma ase,
13 na ɔkyɛɛe so na wannyaa mu,
na ɔma ɛkaa ne dodom a,
14 afei de n'aduan asakra ne nsono mu,
nhurutoa bɔre wɔ ne yam.
15 Wamene adedodow, na ɔbɛfe bio,
Onyankopɔn betu afi ne yam;
16 obefew ahurutoa bɔre,
na ɔprammiri tɛkrɛma bekum no.
17 N'ani rennye nsuwansuwa ho,
ɛwo ne nufusu ani srade asuasu
nsubɔnten ho.
18 Ɔbɛdan nea wabrɛ ho ama, na
ɔremmene,
n'ade a wanya no, ɔrenni ho ahurusi,
sɛ ne dodow te no.
19 Efisɛ wapɛtɛw abrɛfo agyaw wɔn,
na wafa ofi a ɛnyɛ ɔno na ɔkyekyee.
20 Sɛ ne yafunu ammee da nti,
ɔrenkora nea n'ani gye ho no biara
so.
21 Wannidi annyaw bi da,
enti n'ahonyade rentra hɔ.
22 N'adedodow mãyɛ mu ne ho behia no,
amanehunufo nyinaa nsa bɛba no so.
23 Ɔbɛma n'abufuhyew aba no so,
ama ɔde ahyɛ n'afuru mã,
na ɔbɛma atɔ agu no so de ayɛ
n'aduan.
24 Oguan fi dade akode ano a,
kɔbere agyan bɛwɔ no ahwirew no
mu;

14 Dwom 38, 11. 17 Hiob 2, 9. 18 Hiob 30, 1. 19 Hiob 19, 13.
20 Dwom 102, 5. 21 Rut 1, 13. 22 Dwom 27, 2. 25 2 Ti 1, 12; Yes 41, 14; Hos 13, 14.
26 Dwom 17, 15; 73, 24. 27 1 Yoh 3, 2. — 1–29 Hiob 15; 18. 6 Dwom 37, 35.
7 1 Ah 14, 10. 8 Dwom 73, 20. 9 Dwom 37, 10. 10 Hiob 27, 14.
18 Deut 28, 30–33.

25 otu fi ne honam mu,
na agyan no fi ne bɔnwoma mu a,
owu nyinnyam begu no so.
26 Wɔde sum nyinaa asie n'akorade,
ogya a obi mfita mu bɛhyew no,
ɛbɛhyew nea aka ne ntamadan mu.
27 Ɔsoro beyi n'amumɔyɛ adi,
na asase bɛsɔre ahyɛ no.
28 Wɔbɛsoa ne fi ahonyade akɔ,
wɔbɛtwe akɔ, n'abufuw da no.
29 Eyi ne onipa ɔbɔnefo kyɛfa a efi Onyankopɔn nkyɛn,
ne n'agyapade a Onyankopɔn ahyɛ ama no no.

## Ti 21

*Hiob mmuae. Abɔnefo taa di yiye de kosı wɔn awiei*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Otie na muntie me kasa,
na eyi nyɛ mo awerɛkyekye.
3 Munnyaa me mm~ me nso menkasa,
na mekasa miwie a, moadi fɛw.
4 So me de, onipa na midi nkɔmmɔ mekyerɛ no?
Na adɛn nti na me home rentew me?
5 Monnan mo ani nhwɛ me, na mo ho nnwiriw mo,
na momfa mo nsa ntuatua mo ano.
6 Sɛ mekae a, mebɔ piriw,
na nketenkete kita me honam.
7 Adɛn nti na abɔnefo nya nkwa?
Wonyin kyɛ, na wɔyɛ ahoɔdenfo akɛse nso?
8 Wɔn asefo si wɔn anim pintinn ka wɔn ho,
na wɔn mma wɔ wɔn ani so.
9 Wɔn afi mu dwo, ehu bi nni mu,
na Onyankopɔn abaa bi nni wɔn so.
10 Ne nantwinini wo, na ɔnyɛ krawa,
ne nantwibere yɛ awoye, na ɔmpɔn.
11 Woyi wɔn ntotofifiwa adi sɛ nguankuw,
na wɔn mmotafowa nso huruhuruw.
12 Wɔn nne di akyeneka ne sankubɔ mu,
na wɔn ani gye abɛnhyɛn ho.
13 Wɔhwere wɔn nna nnepa mu,
na wosian kɔ asaman afrɛso.
14 Nanso wɔka kyerɛɛ Onyankopɔn sɛ: Fi yɛn so,
na yɛnhwehwɛ w'akwan ho nimdeɛ.
15 Dɛn ne Otumfoɔ no a yɛnsom no,
na sɛ yɛbɔ no mpae a, mfaso bɛn na yebenya?
16 Hwɛ, ɛnyɛ wɔn ara nsam na wɔn nnepa wɔ,
abɔnefo agyinatu mpare me!
17 Mpɛn ahe na abɔnefo kanea dum,
na wɔn abu nso bu wɔn,
na Onyankopɔn kyekyɛ awerɛhow n'abufuw mu?
18 Wɔte sɛ sakran, mframa ano,
ne ntɛtɛwa a ahum soa kɔ.
19 Moka sɛ: Onyankopɔn kora n'amumɔyɛ so ade ma ne mma;
ma ontua ɔno ara ka na onhu.
20 Ma n'aniwa nhu ne mmusu,
na ɔnnom Otumfoɔ no abufuhyew no bi.
21 Na ofi a ogyaw n'akyi no mfa ne ho hwee bio,
bere a n'asram dodow to atwa no.
22 So obi bɛkyerɛ Onyankopɔn nhumu?
ɔno a obu ɔsorofo no atɛn no.
23 Obi wɔ ahoɔden pintinn na owu,
bere a ne ho tɔ no na n'asom dwo no;
24 nufusu ahyɛ ne nhina amaama,
na ne nnompe mu hon yɛ fɔɔfɔɔ.
25 Na ɔfoforo nso de ne kra awerɛhow wu
a wanni nnepa no bi.
26 Faako ara dɔte mu na wɔdedae,
na mmoawa kata wɔn so.
27 Hwɛ, minim mo adwene
ne adwemmɔne a mowɔ no me ho no,
28 sɛ moka sɛ: Ɛhe na bakoma no fi wɔ?
Na ɛhe na ntamadan a abɔnefo traa mu no wɔ?
29 So mummisaa wɔn a wɔfa ɔkwan no so,
na wɔn nsɛnkyerɛnne nso, monkarii?
30 Na wɔakora onipa bɔne so asie ɔsɛe da,
wɔde wɔn kɔ aweredi da.
31 Hena na ɔbɛka n'anim, n'abrabɔ ho?
na nea wayɛ no, hena na obetua no so ka?
32 Na ɔno de, wokogya no ɔdamoa mu,
na wɔwɛn ne dakofi so ara.
33 Obon mu dɔtetɔw yɛ no dɛ,
na nnipa nyinaa twe wɔn ho di n'akyi,
na n'anim nso wonnim wɔn dodow.
34 Na adɛn na mokyekye me werɛ hunu,
na mo mmuae yɛ nkontompo ara yi?

25 Dwom 7, 12; Deut 32, 41. 26 Deut 32, 22. — 7 Dwom 37; 73; Yer 12, 1.
14 Hiob 22, 17. 16 Hiob 22, 18. 17 Hiob 18, 5, 12. 18 Dwom 1, 4.
19 Hiob 20, 10; Ex 20, 5. 22 Skf 5, 8. 26 Hiob 3, 13–19.

## Ti 22

*Elifas asɛnka a ɛtwa to. Ahonu ho afotu*

Ɛnna Temanni Elifas buae sɛ:
2 So ɔbarima bi ye ma Onyankopɔn?
Mmom onimdefo ye ma ne ho.
3 So Otumfoɔ nya ho biribi sɛ woteɛ,
anaasɛ onya mfaso sɛ w'akwan di mũ?
4 So wo suro nti na ɔbɛka w'anim,
na ɔde wo akɔ atemmu mu?
5 So ɛnyɛ sɛ wo bɔne dɔɔso?
na w'amumɔyɛ nni awiei.
6 Sɛ woagye wo nuanom awowa ɔkwa,
na woapa adagyafo ho ntama.
7 Woamma opititɔfo nsu annom,
na woakame nea odi kɔm aduan.
8 Na onipa a ne basa mu yɛ den no,
ɔno na asase wɔ no,
na nea ɔwɔ anuonyam no na ɔtra so.
9 Woama mmea akunafo de nsapan kɔ,
na nyisaa abasa nso, wɔabubu.
10 Enti na mfiri atwa wo ho ahyia,
na nketenkete yi wo hu mpofirim.
11 Anaasɛ wunhu sum
ne nsu pii a akata wo so?
12 So ɛnyɛ ɔsoro korɔn mu na Onyankopɔn wɔ?
Na hwɛ nsoromma a ɛwɔ sorosoro no sɛ ɛkorɔn fa!
13 Na woka sɛ: Dɛn na Onyankopɔn nim?
So kusukuukuu akyi nohɔ na obebu atɛn?
14 Omununkum yɛ no nkataho, na onhu ade,
na ɔsoro kontonkron so na ɔnantew.
15 So wobɛfa tete tempɔn no
a mmabusufo nantew so no so?
16 Wɔn a wɔpraa wɔn kɔe ansa na ɛbere dui,
na wɔn nnyinaso sen kɔe sɛ asu no.
17 Wɔn na wɔka kyerɛɛ Onyankopɔn sɛ: Fi yɛn so!
Na dɛn nso na Otumfoɔ bɛyɛ wɔn?
18 Nanso ɔde nnepa hyehyɛɛ wɔn afi amaama,—
na abɔnefo agyinatu mpare me!
19 Atreneefo hu, na wɔn ani gye;
na nea odi bem no di wɔn ho fɛw,
20 ka sɛ: Ampa ara wɔn a wɔsɔre hyɛɛ yɛn no ayera,
na wɔn nnikae nso, ogya ahyew!
21 Fa wo ho bɔ Onyankopɔn ho ɛ,
na wo ho nnwo wo;
eyi mu na adepa bɛba ama wo.
22 Gye n'anom mmara,
na fa ne nsɛm sie wo komam.
23 Sɛ wosan kɔ Otumfoɔ nkyɛn a, wɔde wo besi hɔ,
sɛ wuyi wo ntamadan mu abusude kɔ akyirikyiri a,—
24 fa sika amapa gu mfutuma mu,
na Ofir sika nso, fa gu asubɔnten mu mmosea mu.
25 Na Otumfoɔ bɛyɛ wo amapa bebree,
ne dwetɛ a wɔahɔre ama wo.
26 Ɛno na wo ho bɛsɛpɛw wo Otumfoɔ ho,
na woama w'ani so akyerɛ Onyankopɔn.
27 Wobɛsrɛ no, na watie wo,
na w'aboade ka no, woatua.
28 Wobɛbɔ wo tirim, na ebegyina ama wo,
na hann bɛhyerɛn w'akwan so.
29 Sɛ wɔbrɛ wo ase a, wobɛka sɛ: Ɛsomã wɔ hɔ.
Na ɔhobrɛasefo de, ɔbɛma wadi yiye.
30 Nea onni bem po, obegye no,
wo nsam a ɛtew so na wobegye no.

## Ti 23

*Hiob mmuae. Ɔsrɛ sɛ Onyankopɔn mma onnyina n'atemmu agua anim*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Ɛnnɛ na me nkɔmmɔdi mu ayɛ den,
na me pira ayɛ den asen m'apinisi.
3 Minya mihu nea mehu no,
na mikodu ne trabere ɛ!
4 Anka mesiesie n'anim asɛnni,
na mede nkyerɛase mahyɛ n'anom ma.
5 Anka mehu nsɛm a ɔde bebua me,
na mahu nea ɔbɛka akyerɛ me no mu.
6 So tumi dodo na ɔde ne me bɛham?
Dabi, asõ nko na ɔbɛyɛ ama me.
7 Ɛhɔ na ɔtẽefo ne no beyi ntɛn,
na mafi me temmufo nsam korakora.
8 Hwɛ, mekɔ m'anim, nso onni hɔ,
ne m'akyi nso, nso minhu no;
9 na ɔyɛ n'ade benkum a, m'ani mmɔ no so,
ɔman nifa a, minhu no.

6 Hiob 24, 9–10; Ex 22, 25–26; Yes 58, 7. 7 Mat 25, 42–43. 9 Hiob 29, 12.
16 Hiob 15, 32–33; Gen 7, 21. 17 Hiob 21, 14. 18 Hiob 21, 16. 19 Dwom 107, 42.
23 Hiob 8, 5–7; 11, 14–19. 24 1 Ah 9, 28. 26 Dwom 37, 4. 27 Dwom 50, 14–15.
29 1 Pe 5, 5. 30 Dwom 18, 20, 24.

10 Na onim me fãm kwan;
ɔsɔ me hwɛ a, mefi mu sɛ sika.
11 Ne nammɔn mu na me nan tintimii,
mahwɛ ne kwan, na mammãn.
12 N'anom mmara, mamfi ho,
makora n'anom nsɛm sen nea ehia me.
13 Nso ɔno de, ɔnsakra da,
na hena na ɔbɛsan no?
Na nea ne kra pɛ na ɔyɛ.
14 Nea wahyɛ ama me na ɔbɛma aba,
na ade a ɛte sɛɛ pii na ɛwɔ ne tirim.
15 Enti ehu ka me n'anim,
midwen me tirim, na me ho popo wɔ ne ho.
16 Na Onyankopɔn ama me koma abubu,
na Otumfoɔ ayi me hu,
17 efisɛ me so anyera esum no anim,
ne m'anim a esum kabii akata so no nti!

## Ti 24

*Ɔtɔ a Onyankopɔn tɔ ne bo ase ma abɔnefo yɛ anwonwade*

Adɛn nti na Otumfoɔ nhyɛ akatua bere nsie,
na wɔn a wonim no no nhu ne nna no?
2 Wotwiw ɔhye,
wɔfow mmoakuw yɛn wɔn.
3 Wɔka ayisaa afurum kɔ,
wogye okunafo nantwi awowa.
4 Wosum ahiafo fi ɔkwan so;
asase so amanehunufo bom hintaw.
5 Hwɛ, sɛ sare so mfurum fi adi no,
saa ara na wɔkɔ wɔn dwumadi so kɔpɛ aduan:
sare so na wonya aduan ma mmofra.
6 Mfuw so na wotwa mmoa aduan,
na wodi ɔbɔnefo bobeturo mu mpɛpɛwa.
7 Wɔde adagyaw na ɛda, wonni ntama,
na wonni nkataho awɔw mu;
8 mmepɔw so sutɔ fɔw wɔn,
na sɛ wonni guankɔbea nti,
wɔyɛ ɔbotan atuu.
9 Wɔtew ɔseawuo fi nufu ano,
na wogye ohiani hɔ awowa.
10 Wɔnennam adagyaw, wonni ntama,
na wɔde ɔkɔm soasoa awi afiafĩ.
11 Wokyĩ ngo wɔn afasu mu,
wotiatia nsa-kyi-amoa mu, nso wodi sukɔm.
12 Nkurow mu nso mmarima si apini,
na wɔn a wɔapira wɔn akra sũ frɛ,
nanso Onyankopɔn mfa n'ani nkari amumɔyɛsɛm no.
13 Ebinom ayɛ hann anim atuatewfo,
wɔnhwɛ n'akwan, na wɔntra n'atempɔn mu.
14 Ahema na owudifo sɔre,
okum ɔmanehunufo ne hiani,
na anadwo ɔyɛ sɛ owifo.
15 Na ɔwaresɛefo aniwa twɛn sum bere,
ɔka sɛ: Aniwa bi renhu me;
na ɔde nkataho kata n'anim.
16 Esum mu na wohwirew adan mu;
wɔto wɔn ho pon mu awia, wonnim hann.
17 Na wɔn nyinaa, esum kabii yɛ wɔn sɛ anɔpa,
efisɛ wɔne sum kabii mu ahuyide yɛ nnamfo.
18 Ne ho yɛ hare wɔ nsu ani;
wɔadome ne kyɛfa asase so,
ɔnnan n'ani nkɔ bobe nturo kwan so.
19 Ɔhyew ne ahohuru na ɛnan sukyerɛma nsu,
saa ara nso na asaman pra wɔn a wɔyɛ bɔne kɔ.
20 Ɔyafunu a ɛwoo no no werɛ fi no,
mmoawa fifew no.
Wɔnkae no koraa bio,
na wobebubu amumɔyɛ sɛ dua.
21 Odidii obonin a ɔnwo po ho,
na wanyɛ ɔbea kunafo yiye.
22 Nanso Onyankopɔn de ne tumi twe atumfo nna mu;
bere a wɔn ani nna nkwa so no, wɔsɔre bio.
23 Ɔma wɔtra hɔ dwoodwoo, na wɔde wɔn ho to ɛno so,
na n'ani hwɛ wɔn akwan.
24 Wodu nea ɛkorɔn, ɛyɛ kakraa pɛ, na wonni hɔ;
wogyaa mu na wɔboaboa wɔn sɛ nnipa nyinaa,
na wotwitwa wɔn sɛ awi mmɛtem.
25 Sɛ ɛnte saa a, hena na obeyi me atoro,
na wakyerɛ sɛ m'asɛm no nni mu?

## Ti 25

*Bildad asɛnka a etwa to. Dɛn ne onipa Onyankopɔn anim?*

Ɛnna Suhini Bildad buae sɛ:
2 Tumidi ne ehu wɔ ne hɔ;
ɔno na ɔma ɔmannwoe ba wɔ ne sorɔnsorɔmmea hɔ.

---

10 Dwom 17, 3; 139, 23–24. — 2 Deut 27, 17. 10 Yes 58, 7. 11 Yak 5, 4.
18 Gen 49, 4.

3 So n'asafo ano wɔ abuye?
Na hena na ne hann renhyerɛn no so?
4 Ɔdesani bɛteɛ Onyankopɔn anim dɛn,
na ɛbɛyɛ dɛn na nea ɔbea awo no no ho bɛtew?
5 Hwɛ, ɔsram po, ɛmpae hyɛnn,
na nsoromma ho ntew n'ani so.
6 Na menne ɔdesani, abubummabaa yi,
ne onipa ba, aboawa yi!

## Ti 26

*Hiob mmuae. Ɔkyerɛ Onyankopɔn kɛseyɛ*

Na Hiob gyee so sɛ:
2 Woaboa nea onni tumi dɛn?
Woayɛ dɛn agye basa a enni ahoɔden?
3 Ɛfo bɛn na woatu nea onni nyansa,
na woaka nimdeɛsɛm pa a ɛdɔɔso anaa?
4 Hena na woaka nsɛm akyerɛ no,
na hena ahome na afi wo mu yi?
5 Nsamanfo ho yeraw wɔn,
nsu ne wɔn a wɔte mu no ase.
6 Asaman da adagyaw n'anim,
na nkataso bi nni hɔ mma ɔsɛe amoa.
7 Ɔno na ɔtrɛw ɔsoro a ebiri no mu ahunmu,
na ɔde asase sɛn nea biribi nni.
8 Ɔkyekyere nsu hyɛ amununkum mu,
nanso omununkum no mpae wɔ ase.
9 Ɔbram n'ahengua anim
de ne mununkum katakata ho.
10 Otwa nsu ani hye
de kosi nea hann ne sum awiei hyia hɔ.
11 Ɔsoro nnyinaso hinhim,
na wɔn ho dwiriw wɔn, n'ateɛteɛ ano.
12 Ɔde ne tumi nu ɛpo mu,
na ɔde ne nhumu brɛ Rahab ase.
13 Ne honhom ano na ɔsoro tew,
ne nsa na ehwirew ɔwɔ a ne ho yɛ hare no mu.
14 Hwɛ, eyinom ne n'akwan ano ano,
na ɛho asutu bi nko na yɛte,
na ne mmaninyɛ prannaa a ɛbom no,
hena na obehu mu?

## Ti 27

*Hiob asɛnka a etwa to. Ɔkyerɛ ne bemdi ne abɔnefo ahotɔ a ɛnkyɛ*

Na Hiob kɔɔ so maa n'abebusɛm so sɛ:
2 Sɛ Onyankopɔn a ɔmfa me bem mma me,
ne Otumfoɔ a ɔhyɛ me kra awerɛhow no te ase yi,—
3 na m'ahome nyinaa da so wɔ me mu,
na Onyankopɔn ahome da so wɔ me hwene mu yi,
4 ampa ara, m'ano renka amumɔyɛsɛm,
na me tɛkrɛma renka nnaadaasɛm!
5 Ɛmpare me sɛ mebu mo bem;
meremma wonyi me mudi mfi me ho de bɛkɔ akosi sɛ megyaa mu.
6 Mekura me trenee mu dennen, na merennyaa mu;
me koma remmu me fɔ me nna bi ho.
7 Me tamfo nyɛ sɛ ɔbɔnefo,
na nea ɔma ne ho so hyɛ me no nyɛ sɛ omumɔyɛfo.
8 Na ɛdɛn ne ɔkɔnkɔnsani anidaso,
bere a wotwa ne nkwa so,
bere a Onyankopɔn twe ne kra kɔ no?
9 So Onyankopɔn bɛte ne sufrɛ
bere a ahohia bɛba no so no?
10 Anaasɛ n'ani begye Otumfoɔ ho,
ɔbɛfrɛ Onyankopɔn bere nyinaa mu anaa?
11 Mɛkyerɛ mo Onyankopɔn nsa ho asɛm,
nea ɛwɔ Otumfoɔ hɔ no, merensiw so.
12 Hwɛ, mo de, mo nyinaa moahu,
na adɛn na moda so di ahuhusɛm yi?
13 Eyi ne onipa ɔbɔnefo kyɛfa a onya Onyankopɔn hɔ,
ne nhyɛsofo agyapade a wonya Otumfoɔ nsam:
14 Sɛ ne mma fone a, wɔfone ma afoa,
na wɔn a wofi no mu no aduan remmee wɔn.
15 Ne nnipa a wɔbɛka no,
owuyare mu na wobesie wɔn,
na n'akunafo rensu.
16 Sɛ ɔboa dwetɛ ano sɛ mfutuma,
na osiesie ntade sɛ dɔte a,
17 osiesie de, nanso ɔtreneeni na ɔbɛhyɛ,
na dwetɛ no, nea odi bem na ɔbɛkyɛ mu.
18 Osi ne dan sɛ abubummabaa,
na ɛte sɛ ɔsese a ɔwɛmfo yɛ.
19 Ɔrekɔda, na ɔyɛ ɔdefo, nso ɔrenna so nyɛ saa bio;
obebue n'ani, na onni hɔ bio.
20 Ahuyide fa no sɛ nsu,
anadwo na ahum wia no kɔ.

4 Hiob 9, 2. 5 Hiob 15, 15. 6 Hiob 4, 19–20. — 6 Mmb 15, 11. 8 Dwom 104, 3. 10 Hiob 38, 10–11; Mmb 8, 27–29. 13 Yes 27, 1. — 4 Dwom 34, 13. 6 Aso 24, 16; 1 Ko 4, 4. 8 Luk 12, 20. 14 Hiob 21, 19. 17 Mmb 13, 22.

21 Apuei mframa soa no kɔ,
na ehwim no fi ne trabea.
22 Na ɔtow gu no so, na ɔnkyɛe no so,
aguan ara na ɔpɛ aguan afi ne nsam.
23 Wɔbɛbobɔ nsam agu no so,
na wɔabɔ no so hwirema de no fi ne trabea akɔ.

## Ti 28

*Onipa tumi hu abɔde mu ahintasɛm, nanso ontumi mpɛɛpɛɛ Onyankopɔn nyansa mu*

Na dwetɛ wɔ ne nkommena,
na afa wɔ hɔ ma sika a wɔhoro.
2 Dade nso wotu no fa mu,
na wɔnan abo yɛ kɔbere.
3 Onipa ma esum to twa,
na ɔbɔre kodu akyirikyiri
pɛ sum kabii ne sunsuma mu abo.
4 Wotu nkron nea obi nte hɔ,
anammɔn a etwam werɛ fi wɔn, wɔsensɛn hɔ,
wodi ahim nea ɔdesani bi nni hɔ.
5 Asase wɔ hɔ yi, aduan fi mu ba,
na n'ase nso, wɔdan ani sɛ ogya.
6 Hoabo dabea ne n'abo no mu,
na sikafuturu nso wɔ hɔ.
7 Ɛyɛ ɔkwan a ɔkɔre po nnim,
na akoroma aniwa nhui da,
8 anworanworammoa ntiatiaa so,
na gyatabiri mfaa hɔ.
9 Ɔteɛ ne nsa ka ɔbohemmaa,
obutuw mmepɔw ne ntini mu.
10 Otwitwa akã abotan mu,
na n'aniwa hwɛ abooɔdenne nyinaa.
11 Osisiw asuasu kwan na ansosɔ,
na ade a ahintaw no, oyi ba hann mu.
12 Na nyansa de, ɛhe na wobehu,
na ɛhe na nhumu afa wɔ?
13 Ɔdesani nnim ne bo,
na wonhu ateasefo asase so.
14 Obun donkudonku ka sɛ: Enni me mu.
Na ɛpo ka sɛ: Enni me hɔ.
15 Wɔmfa sika amapa nsi ananmu nnye,
na wɔnkari dwetɛ ntua ne ti bo.
16 Wɔnkari no Ofir sika so ntɔ,
wɔmfa apopobibiribo a ne bo yɛ den ne hoabo ntɔ.
17 Wɔmfa sika ne ahwehwɛ nto ho,
na wɔmfa sika nnwinne nsesa.
18 Wɔmmɔ nhene panyin ne abo a ɛhyerɛn din,
na nyansa nya sen nhene pa de.
19 Etiopia asase so akrate bo ne no nsɛ,
na wɔmfa sika amapa nkyerɛ ne bo.
20 Ɛnde ɛhe na nyansa fi ba?
Na ɛhe na nhumu trabea wɔ?
21 Wɔde ahintaw ateasefo nyinaa aniwa,
wɔakata so ɔsoro nnomaa anim.
22 Ɔyera amoa ne owu ka sɛ:
Yɛde yɛn aso ate ne nka.
23 Onyankopɔn na ohu ne kwan mu,
na ɔno na onim ne trabea;
24 na ɔno na ɔhwɛ asase awiei,
ɔsoro ase nyinaa nso, ohu.
25 Ɔhyɛɛ mframa duru too hɔ,
na ɔhyɛɛ nsu sɛ ne nsusuwii te no,
26 bere a ɔhyɛɛ osu ahyɛde,
na ɔyɛɛ ɔkwan maa n'aprannaa asraman no,
27 ɛno na ohui na oyii no adi;
ɔde sii hɔ na ɔpɛɛpɛɛ mu.
28 Na ɔka kyerɛɛ onipa sɛ:
Hwɛ, Awurade suro, ɛno ne nyansa,
na bɔne ho fi ne nhumu.

## Ti 29

*Hiob kyerɛ n'ahotɔ a atwam*

Na Hiob kɔɔ so maa n'abebusɛm so sɛ:
2 Oo, sɛ anka mɛyɛ sɛ mete kan asram no,
sɛ nna a Onyankopɔn hwɛɛ me so no ɛ!
3 Bere a ne kanea hyerɛn m'atifi,
na mede ne hann menantew sum mu no!
4 Sɛnea mete me twabere nna mu,
bere a Onyankopɔn ayɔnkofa wɔ me ntamadan so no;
5 bere a Otumfoɔ ne me da so wɔ hɔ,
na me mmofra nso atwa me ho ahyia,
6 bere a me nan ho fɔwee nufusu mu srade mu,
na abotan maa ngo asubɔntɛn sen me hɔ no.
7 Mifi adi mekɔ kurow pon ano,
na mede m'agua misi mprae so a,
8 mmerante hu me, na wohintaw,
na nkwakoraa sɔre gyinagyina.
9 Mmapɔmma gyae kasa,
na wɔde wɔn nsa butuw wɔn ano.
10 Mmakoma nne di ntɔremu,
na wɔn tɛkrɛma fãm wɔn dodom.
11 Na asõ te a, ehyira me,
na aniwa hu me a, edi me adanse.

11 Hiob 28, 25. 15 Mmb 3, 14–15; 8, 10–11. 16 1 Ah 9, 28. 19 Ex 28, 17.
23 Mmb 8, 22–31. 25 Hiob 26, 10. 28 Dwom 111, 10; Mmb 1, 7. — 3 Dwom 18, 28.
4 Dwom 25, 14.

12 Efisɛ miyi ɔmanehunufo a osũ frɛ
ɔboafo,
ne ayisaa ne nea onni boafo.
13 Nea ɔyɛ ayera no nhyira ba me so,
na mema ɔbea kunafo nya abotɔyam.
14 Mifura trenee na efura me,
m'atemmusɛm te sɛ atade yuu ne
abotiri:
15 Meyɛ onifuraefo aniwa,
na apakye nan nso ne me;
16 meyɛ ahiafo agya,
na nea minnim no no asɛm, mehwe-
hwɛ mu;
17 na mibubuu omumɔyɛfo sebɔmmɔfo,
na mihwim afow ade mifii ne sẽ mu.
18 Na mekae sɛ: Me berebuw ara
mu na megyaa mu,
na mama me nna adɔɔso sɛ nhwea;
19 me ntini mu bebue ama nsu,
na obosu nso atra m'abãa so;
20 m'anuonyam yɛ foforo ma me,
na me ta anya denyɛ foforo me nsam.
21 Me na wotie me na wɔtwɛn me,
na wɔyɛ komm tie m'afotu;
22 me kasa akyi wɔnsan nkasa,
na me nsɛm sosɔ gu wɔn so:
23 Na wɔtwɛn me sɛ wɔtwɛn osutɔ,
na wɔtɛɛ wɔn anom sɛnea wɔde re-
gye adonsu.
24 Meserew mekyerɛ wɔn a anidaso
abɔ wɔn,
na m'anim a ɛtew no, wɔmma engu
ase.
25 Mepaw wɔn kwan memaa wɔn, me-
traa ase sɛ otitiriw,
na metraa hɔ sɛ ɔhene asafo mu,
sɛ nea ɔkyekye nkɔmmɔdifo werɛ.

## Ti 30

*Hiob kyerɛ ne mpɛrempɛn asetra a ɛyɛ mmɔbɔ*

Na afei wɔn a midi wɔn panyin ko-
raa serew me,
wɔn a mepo wɔn agyanom
sɛ mede wɔn mɛhyɛ me nguankuw
akraman mu no,
2 wɔn nsam tumi nso bɛyɛ me dɛn,
wɔn a wɔn ahoɔden asa?
3 Ohia ne ɔkɔm nti wɔakyenkyen,
wɔwewe nkyerekyerewa so
nea ɛhɔ yɛ sakasaka, kusuu ne basa-
basa;
4 wɔtetew nkyenhaban nnuaa so,
na sare so nnuaa ntini ne wɔn aduan.
5 Wɔatu wɔn afi nnipa mu,
wohuro wɔn sɛ owifo;
6 abon a ɛhɔ yɛ hu mu na wɔtetee,
ɛfam ne abotan mu ntokuru mu;
7 Nnua ntam na wɔbobom,
nsasono ase na wɔsam.
8 Nnyennyentwi mma ne wɔn,
wɔn a wonni din mma,
wɔapam wɔn afi asase no so.
9 Na afei madan wɔn sanku
dwom,
na mayɛ wɔn sɛmɔdɛ.
10 Wokyi me, wɔma me ne wɔn ntam
pan,
na wɔnkame sɛ wɔfefe ntasu gu
m'ani so.
11 Na sɛ Onyankopɔn asan me hama na
wabrɛ me ase nti,
wɔn nso atow nidi akyene wɔ m'a-
nim.
12 Me nifa so na nkisiwa no asɔre,
wosum me nan,
na wɔdan wɔn sɛe akwan ba me so.
13 Wodwiriw me kwan, wɔboa me sɛe,
nso obi bi nsianka wɔn.
14 Wɔba sɛ obuba a emu trɛw,
wɔnam huuyɛ no mu pirew ba.
15 Ahuyide adan akyerɛ me,
wɔpam me bakomadi sɛ mframa,
na me yiyedi asen kɔ sɛ omununkum.
16 Na afei me kra nãn gu me mu,
amanehunu nna asuso me mu.
17 Anadwo gurow me nnompe wɔ me
mu,
na ɛyaw a ɛwe me no nnyae;
18 emu den nko ara nti m'atade asakra,
emia me sɛ me kamisaa kɔn.
19 Watow me akyene dontori mu,
me ho ayɛ sɛ dɔte ne nsõ.
20 Misu mefrɛ wo, na wunnye me so,
migyina hɔ, na wohwɛ me haa.
21 Woadan ayɛ sɛ otirimɔdenfo ama
me,
wode wo nsa a ɛyɛ den ne me di asi.
22 Woma me so ma me tra mframa so
mekɔ na woma menãn huuyɛ mu.
23 Na minim sɛ wode me bɛsan ama
owu
ne ofi a ateasefo hyia mu no.
24 Nanso so obi ntɛɛ ne nsa [nhwe-
hwɛ ogye] odwiriw mu,
na sɛ obi reyera a,
onsu mfrɛ ɔboafo anaa?
25 So mansu mamma nea ɔwɔ amane
mu,
ohiani anyɛ me kra mmɔbɔ anaa?

12 Lev 19, 18; Ex 22, 22. 16 Hiob 31, 18; Sir 4, 10. 17 Dwom 58, 6. —
1 Hiob 29, 8–11. 9 Hiob 17, 6; Dwom 69, 12; Kwa 3, 63. 10 Mat 26, 27.
16 Dwom 42, 4. 18 Hiob 7 ,5. 20 Hiob 19 ,7; Dwom 22, 2.

26 Na metwɛn adepa, nso bɔne na aba,
na m'ani daa hann so, na esum kabii
aba.
27 M'ayamde huru, na ennyae,
amanehunu nna ato me.
28 Mabiri tumm menennamee,
nso emfi awia,
mesɔre bagua mu na meteɛm.
29 Madan sare so akraman nua,
ne sohoribere adamfo.
30 Me were abiri rewae afi me ho,
na ahohuru nti me nnompe ahyew.
31 Na me sanku adan nkɔmmɔdi,
na me bɔtɔwa adan asufo nne.

## Ti 31

*Hiob kyerɛ sɛ n'abrabɔ teɛ Onyankopɔn ne nnipa anim*

Apam na me ne m'aniwa apam,
na adɛn na memfa m'ani menkari
ababaa?
2 Na anka dɛn ne Onyankopɔn kyɛfa
a efi soro,
ne Otumfoɔ agyapade a efi sorɔnso-
rɔnmmea?
3 So ɛnyɛ ɔsɛe ne obusufo ade,
na akatua dennen ne amumɔyɛfo de?
4 So ɛnyɛ ɔno na ohu m'akwan,
na ɔkan m'anammɔn tutu nyinaa?
5 Sɛ midii ahuhude akyi,
na me nan pɛɛ nnaadaa ho ntɛm a,
6 ɔnkari me nseniakwanmu mu,
na Onyankopɔn nhu me mũdi no.
7 Sɛ me nan mãn fii ɔkwan no so,
na me koma dii m'aniwa akyi,
na nkekae wɔ me nsam a,
8 ɛnde wómma minnua na obi ṅni,
na wóntutu me nnɔbae ngu.
9 Sɛ wɔdaadaa me koma ɔbea bi
ho,
na metɛw me yɔnko pon ano a,
10 ɛnde ma me yere nyam mma obi,
na ebinom nkom no so,
11 na ɛno na ɛyɛ aniwusɛm,
na ɛno ne asɛnnifo anim amumɔyɛ.
12 Na ɛno ne ogya a ɛhyew kɔ ɔyera
amoa mu,
na anka ebetutu me nnɔbae nyinaa.
13 Sɛ mammu m'akoa anaa m'afe-
naa atemmu hwee
bere a wɔne me wɔ ɔham bi a,
14 ɛnde sɛ Onyankopɔn sɔre a, dɛn na
mɛyɛ?
Na sɛ obisa a, dɛn na mede mebua
no?
15 So ɛnyɛ nea ɔyɛɛ me no na ɔyɛɛ no
ɔyafunu mu,
na obiakofo na osiesiee yen nyinaa
ɛna yam?
16 Sɛ masianka abrɛfo afi nea wɔ-
hwehwɛ ho,
na mama akunafo ani abu,
17 na me nkutoo madi me teprɛko,
na ayisaa anni mu bi a,—
18 mmom efi ne mmofraase na meyɛn
no sɛ agya,
na efi ne nã yam na mekyerɛɛ no
kwan,—
19 sɛ mahu obi a ntama abɔ no nti
ɔrewu,
na nkataho bi nni ohiani nsam,
20 na sɛ n'asenmu anhyira me,
na wamfa me nguamma nhwi anhyɛ
ne ho hyew,
21 na sɛ mama me nsa so ayisaa so,
efisɛ mihuu me boa kurow pon mu a,
22 ɛnde me mmati nhuan mfi ne dompe
so,
na me nsa mmubu mfi ne dompe so.
23 Efisɛ mmusu a efi Onyankopɔn yii
me hu,
na ne kɛseyɛ nti mantumi manyɛ
hwee.
24 Sɛ mede sika mayɛ m'ahotoso,
na maka makyerɛ amapa sɛ m'ani-
daso ne no,
25 na sɛ m'ani gyei sɛ m'ahode dɔɔso,
ne sɛ me nsa aka ade bebree,
26 na sɛ mihuu owia hann sɛ ɛhyerɛn,
na ɔsram nam ne haran mu,
27 na ɛdaadaa me koma kokoam,
na m'ano few me nsa ho de mae a,
28 ɛno nso ne ɔtemmufo anim amumɔyɛ
bi,
na anka mapa Onyankopɔn a ɔwɔ
soro no akyi.
29 Sɛ m'ani gyee me tamfo abu a
ebuu no ho,
na me ho san me sɛ bɔne ato no a,—
30 nso mamma m'ano anyɛ bɔne,
sɛ mede nnome mɛhwehwɛ ne wu,—
31 ampa ara, me ntamadan mufo anka
sɛ:
Hena na ne nam ammee no?
32 ɔhɔho biara ansoɛ abɔnten so,
mibuee me pon mekyerɛɛ ɔtempɔn,

26 Yer 14, 19. 31 Dwom 30, 11. — 1 Mat 5, 28–29. 4 Hiob 23, 10.
7 Dwom 7, 3–5. 10 Deut 28, 30; 2 Sa 12, 11. 15 Efe 6, 9. 16 Hiob 29, 12.
21 Hiob 29, 7. 23 Hiob 32, 22. 24 Dwom 52, 7. 26 Deut 4, 19.
27 1 Ah 19, 18. 29 Dwom 35, 13; Mmb 24, 17. 30 1 Pe 3, 9. 32 Gen 19, 2;
Heb 13, 2.

33 sɛ mekataa me mmarato so sɛ Adam,
na mede m'amumɔyɛ misiee me kokom,
34 efisɛ misuroo nkurɔfo dodow
na abusuafo ahohorabɔ yii me hu,
na ɛma meyɛɛ komm,
mamfi me pon ano mamfi adi a,... !
35 Oo, sɛ anka menya obi a obetie me ɛ!
Hwɛ, m'agyirae ni!
Otumfoɔ mmua me!
Oo, sɛ anka ɔbarima a ɔne me anya no bɛkyerɛw asɛm a ɔne me wɔ no ɛ!
36 anka ampa ara mede mɛto me mmati,
mede mɛbɔ me ti sɛ abotiri,
37 anka mɛkyerɛ no m'akwan nyinaa,
metwiw mabɛn no sɛ ɔhene.
38 Sɛ m'asase teɛm hyɛ me,
na n'akofi de nne koro sũ,
39 na sɛ midii n'aba na mamma sika,
na memaa ɔdede hweree ne kra a,
40 ɛnde ma nsɔe mmesi awi ananmu mfifi,
na nnɛnkyɛnse mmesi atoko ananmu.
Hiob nsɛm no asi.

## Ti 32

*Elihu asɛnka a edi kan. Ɔkyerɛ nea enti a ɔkasa*

Ɛnna mmarima baasa yi gyaee Hiob
bua, efisɛ ɔyɛ n'ani so treneeni. 2 Na
Busini Elihu a ɔyɛ Barakel ba a ofi Ram
abusua mu bo fuwii. Hiob na ne bo
fuw no, sɛ obu ne ho treneeni sen
Nyankopɔn. 3 Na ne bo fuw ne
mfɛfo baasa no nso, sɛ wonnya mmuae
bi bio, nanso wobuu Hiob fɔ. 4 Na
Elihu twɛn maa Hiob kasae ansa, efisɛ
wɔsen no panyin. 5 Na Elihu hui sɛ
mmuae bi nni mmarima baasa no anom
bio no, ne bo fuwii.
6 Na Busini Elihu a ɔyɛ Barakel ba
buae sɛ:
Me de, meyɛ abofra,
na mo de, moyɛ nkwakoraa:
enti na metɔɔ me bo ase,
na misuroe sɛ mɛka nea minim makyerɛ mo.
7 Mekae sɛ: Wɔmma nna nkasa,
na mfe dodow nkyerɛ nyansa.
8 Ampa, honhom a ɛwɔ ɔdesani mu
ne Otumfoɔ ahome na ɛma no nhumu.
9 Ɛnyɛ wɔn a wɔanyin pii na wonim nyansa,
na ɛnyɛ mpanyin na wohu atemmu mu.
10 Enti na mise: Muntie me;
me nso mɛkyerɛ nea minim.
11 Hwɛ, matwɛn mo nsɛm,
mayɛ asõ mama mo nhumusɛm,
sɛ mobɛsɔre anya nsɛm.
12 Na mewɛn m'asõ sɛ meretie mo,
na hwɛ, obi nni mo mu a ɔkaa Hiob anim,
na obuaa ne nsɛm no.
13 Na monnka sɛ: Yɛahu nyansa;
Onyankopɔn na ɔmmɔ no, na ɛnyɛ onipa.
14 Efisɛ ɛnyɛ me na ɔkaa ne nsɛm no kyerɛɛ me,
na me nso, meremfa mo nsɛm no mimmua no.
15 Wɔn abasam atu, wɔremmua bio,
na wɔn anom nsɛm nso asã.
16 Na sɛ wɔnkasa bio, na wogyina hɔ,
na wommua bio nti, mentwɛn anaa?
17 Me nso mebua me fam de,
me nso, mɛkyerɛ nea minim.
18 Na nsɛm ahyɛ me ma,
na honhom a ɛwɔ me mu no hyɛ me.
19 Hwɛ, me yam te sɛ nsa a wontuu ano,
sɛ̀ nsa kotoku foforo a ɛrepɛ apae.
20 Mɛkasa, na manya ahomeye;
mebue m'ano, na mabua.
21 Ɛmpare me sɛ mɛhwɛ obi anim,
na madɛfɛdɛfɛ m'ano mama onipa:
22 na minnim m'ano adɛfɛdɛfɛ,
anka ebia ɛbɛka ketewaa sɛɛ,
na me yɛfo afa me akɔ.

## Ti 33

*Elihu ka Hiob anim. Onyankopɔn asotwe de ɔkra nkwagye na ɛba*

Na afei, Hiob, tie me kasa ɛ!
na yɛ asõ ma me nsɛm nyinaa.
2 Hwɛ, mabue m'ano,
me tɛkrɛma rekasa me dodom.
3 Me komam tẽeyɛ ne me nsɛm,
m'ano ka nimdeɛ kronkron.
4 Onyankopɔn honhom na ɛyɛɛ me,
na Otumfoɔ no ahome na ɛmaa me nkwa.
5 Sɛ wubetumi a, yi ano kyerɛ me;
siesie wo ho m'anim, sɔre gyina.

35 Hiob 23, 3–7. 39 Hiob 24, 11. — 2 Gen 22, 21; Hiob 9, 20; 13, 18; 19, 6–7; 27, 2, 6; 31, 35.
3 Hiob 15, 5; 18, 21; 20, 29; 22, 5. 7 Hiob 12, 12.

6 Hwɛ, me nso, meyɛ Onyankopɔn de sɛ wo ara,
anwemmo mu na wotii me nso fii.
7 Hwɛ, me ho hu rentu wo bo,
na me nhyɛso renyɛ wo so duru.
8 Ampa, woakã m'asom,
na mate wo nsɛm sɛ wuse:
9 Me de, me ho tew,
mmarato nni me ho;
me ho yɛ tɔtorɔtɔɔ,
amumɔyɛ bi nni me ho.
10 Hwɛ, ohu atutuw nsɛm wɔ me ho,
obu me sɛ ne tamfo.
11 Ɔde me nan hyɛ pã mu,
ɔkari m'akwan nyinaa.
12 Hwɛ, eyi mu na wonteɛ, merebua wo;
na Onyankopɔn sõ sen ɔdesani.
13 Adɛn nti na wo ne no ham,
sɛ ommuá ne nsɛm nyinaa ho?
14 Nso Onyankopɔn kasa prɛko
ne nea etia abien,
nanso onipa nnwen ho.
15 Ɔdae mu, anadwo adehu mu,
nnahɔɔ a atɔ nnipa so mu,
nnae so nkotɔ mu,
16 emu na obue nnipa asõ,
na ɔsɔ wɔn nteɛso ano,
17 sɛ ɔbɛsan onipa afi ne nneyɛe ho,
na wayi ahantan ahintaw ɔbarima,
18 na watwe ne kra afi amoa mu,
ne ne nkwa nso, na antɔ afoa ano.
19 Na wɔde ɛyaw twe n'asõ ne nnae so,
ne ne nnompe mu daa aperedi.
20 Na ne nkwa ma aduan fono no,
na ne kra po akɔnnɔduan.
21 Ne honam afɔn ma ɛyɛ hunã,
na ne nnompe a anka wonhu po ada adi.
22 Na ne kra bɛn ɔsɛe amoa,
na ne nkwa nso bɛn akumfo.
23 Sɛ ɔbɔfo dimafo wɔ hɔ ma no,
apem no mu biako,
sɛ ɔrekyerɛ onipa nea ɛteɛ ma no a,
24 ɛno na ohu no mmɔbɔ ka sɛ: Kogye no,
na wankɔ ɔsɛe amoa no mu,
na manya agyede, a,
25 ɛnde ne honam yɛ fɔɔfɔɔ sɛ mmofra de,
ɔsan kɔ ne mmerantebere mu.
26 Ɔkotɔ Onyankopɔn a, n'ani sɔ no,
na ohu n'anim anigye mu,
na ɔdan ɔdesani trenee ma no,
27 na ɔto dwom kyerɛ nnipa sɛ:
Mayɛ bɔne, na makyea nea ɛteɛ no,
nanso mannya mu hwee:
28 Wagye me kra na ankɔ ɔsɛe amoa mu,
na me nkwa rehu hann yi.
29 Hwɛ, eyinom nyinaa na Onyankopɔn yɛ
mprenu ne mprɛnsa wɔ onipa ho,
30 sɛ ɔbɛsan ne kra afi ɔsɛe amoa ho,
na wanya hann, nkwa hann no mu.
31 Yɛ asõ, Hiob, na tie me;
yɛ komm, na menkasa.
32 Sɛ nsɛm bi wɔ hɔ a, yi ano kyerɛ me,
kasa, na wo bemdi bɛyɛ me fɛ.
33 Sɛ ɛnte saa a, ɛnde tie me ara,
yɛ komm na, menkyerɛ wo nyansa.

## Ti 34

*Elihu asɛnka a etia abien. Ɔde nsɛm ka Hiob anim. Onyankopɔn mmu ntɛnkyew*

Na Elihu buae sɛ:
2 Anyansafo, muntie me nsɛm,
na mo, animdefo, monyɛ aso mma me.
3 Na asõ na ɛsɔ nsɛm hwɛ,
na ano ką aduan hwɛ.
4 Yɛbɛsɔ atemmu ahwɛ afa,
na yɛahu nea eye yɛn ntam.
5 Na Hiob aka sɛ: Meteɛ,
nanso Onyankopɔn amfa me bem amma me.
6 Me bem mu ara na wobu me torofo,
m'agyan kuru nwu,
nanso mmarato bi nni me mu.
7 Ɔbarima bɛn na ɔte sɛ Hiob
a ɔnom mmusubɔ sɛ nsu,
8 na ɔhyɛn amumɔyɛfo ayɔnkofa mu,
na ɔne nnipa abɔnefo nantew?
9 Na ɔka sɛ: Ɛnyɛ mfaso mma onipa
sɛ ɔne Nyankopɔn bɔ.
10 Enti mo a mowɔ ti, muntie me,
ɛmpare Onyankopɔn sɛ obedi asɛmmɔne,
na Otumfoɔ bedi amumɔyɛsɛm,
11 na mmom, onipa nneyɛe so ka na otua no,
na sɛ obi kwan te no, saa na ɔma ɛto no.

6 Hiob 10, 9. 9 Hiob 16, 17; 27, 6; 31. 10 Hiob 13, 24; 19, 11. 11 Hiob 13, 27.
16 Hiob 36, 10; Dwom 16, 7. 17 Dwom 119, 67, 71. 23 Heb 1, 14. 25 Dwom 103, 5.
28 Hiob 33, 18. 30 Dwom 56, 13; 103, 4. — 3 Hiob 12, 11. 5 Hiob 33, 9; 27, 2.
6 Hiob 9, 15, 20; 6, 4. 7 Hiob 15, 16. 8 Dwom 1, 1. 9 Hiob 9, 22.
11 Rom 2, 6.

12 Ampa ne ampa, Onyankopɔn nni asɛmmɔne,
na Otumfoɔ nkyea atemmu.
13 Hena na ɔde asase hyɛɛ ne nsa,
na hena na osiesiee wiase nyinaa?
14 Sɛ ogye n'ahome fa,
na ɔtwe ne honhom ne n'ahome ba ne nkyɛn a,
15 anka ɔhonam nyinaa begyaa mu prɛko,
na onipa bɛsan akɔ dɔte mu.
16 Na sɛ wowɔ nhumu a, tie eyi,
yɛ asõ ma me nsɛm.
17 So nea okyi atɛntrenee benya aman so adi?
Anaasɛ wubebu ɔtreneeni tumfoɔ no fɔ?
18 Nea ɔka kyerɛ ɔhene sɛ: Ohuhuni!
ne mmapɔmma sɛ: Abɔnefo!
19 Nea ɔnhwɛ atitiriw anim,
na ommu ɔdehye nsen ɔbrɛfo;
efisɛ ne nsa ano adwuma ne wɔn nyinaa.
20 Mpofirim na wowu,
na adasu mu na aman hinhim na wɔsen kɔ,
na wɔpra abirɛmpɔn kɔ,
nso ɛmfa onipa nsa so.
21 Na n'aniwa wɔ onipa akwan so,
na ohu n'akwan nyinaa.
22 Esum nni hɔ,
na esum kabii nni hɔ,
na amumɔyɛfo de wɔn ho ahintaw hɔ.
23 Na enhia sɛ ɔhwɛ onipa ma ɛkyɛ
ansa na wakɔ Onyankopɔn nkyɛn, atemmu mu.
24 Obubu abirɛmpɔn na ɔnhwehwɛ mu,
na ɔde afoforo si wɔn ananmu.
25 Ɛno nti ɔhwɛ wɔn nsɛnnii,
obutuw wɔn anadwo ma wɔdwerɛw wɔn.
26 Ɔhwe wɔn sɛ abɔnefo,
ma nnipa nyinaa hu.
27 Efisɛ wɔman fii n'akyi kɔe,
na wɔannwen n'akwan no biara ho,
28 sɛ wɔbɛma ɔbrɛfo sufrɛ adu ne nkyɛn,
na wate amanehunufo sufrɛ.
29 Na sɛ ɔno na ɔma edwo a,
hena na obebu fɔ?
Na ɔde n'ani hintaw a,
hena na ɔbɛhwɛ no?
Ɔman mu so oo,
obiakofo so oo,
odi no pɛ,
30 na onipa kɔnkɔnsani anni hene,
na wɔansum ɔman afiri.
31 Na so obi bɛka akyerɛ Onyankopɔn sɛ:
mahu amane, merenyɛ amumɔyɛ bio,
32 nea minnya minhui, wo na kyerɛ me,
sɛ madi amumɔyɛsɛm a, merenni bio?
33 So ɔ́nhyɛ ananmu sɛ wopɛ na wopo ne nneyeɛ yi?
Enti wo na paw, na ɛnyɛ me,
na nea wunim no, ka ɛ!
34 Nnipa a wɔwɔ ti bɛka akyerɛ me,
na ɔbarima nyansafo betie ama me,
35 Hiob de, ɛnyɛ nimdeɛ so na ɔkasa,
na ne nsɛm mu nni nhumu.
36 Sɛ anka wɔbɛsɔ Hiob ahwɛ akosi awiei ɛ,
efisɛ ne mmuae te sɛ amumɔyɛfo mmuae.
37 Na ɔde mmusubɔ ka ne bɔne ho,
yɛn mu po ɔbɔ ne nsam,
na ɔma ne nsɛm a ɔde ne Onyankopɔn di asi no dɔɔso.

## Ti 35

*Elihu asɛnka a ɛto so abiɛsa.*
*Onyankopɔn bu atɛntrenee*

Na Elihu buae sɛ:
2 So wubu sɛ ɛteɛ,
anaa woka sɛ: Me trenee sen Onyankopɔn de,
3 sɛ woka sɛ: Ɛbɛyɛ me mfaso bɛn?
na mfaso bɛn na menya asen sɛ anka meyɛɛ bɔne?
4 Me de, mede nsɛm mebua wo
ne wo mfɛfo a wɔka wo ho no.
5 Hwɛ ɔsoro, na hu,
na hwɛ omununkum a ɛkorɔn sen wo no.
6 Sɛ woyɛ bɔne a, dɛn na wode yɛ no,
na sɛ wo mmarato dɔɔso a, dɛn na woyɛ no?
7 Sɛ woteɛ a, dɛn na wode ma no,
anaasɛ wo nsam dɛn na ogye?
8 Onipa a ɔte sɛ wo na w'abɔnefosɛm pira no,
na wo trenee bɛma wanya mfaso.
9 Nhyɛso bebrebe nti na ɛma woteɛm,
wosu frɛ ɔboafo, nnipa akɛse nsa ase.
10 Nanso obi nka sɛ: Ɛhe na Onyankopɔn,

12 Hiob 19, 6. 15 Gen 3, 19; Dwom 104, 29. 21 Hiob 31, 4; Mmb 5, 21.
22 Dwom 139, 11–12. 28 Ex 22, 23. 32 Hiob 40, 5. 35 Hiob 38, 2.
37 Hiob 34, 5. — 2 Hiob 32, 2. 3 Hiob 34, 9. 6 Hiob 7, 20. 7 Rom 11, 35.
10 Dwom 42, 8; Aso 16, 25.

me yɛfo no wɔ? nea ɔma nnwom anadwo,
11 nea ɔkyerɛ yɛn nimdeɛ sen asase so mmoa,
na ɔkyerɛ yɛn nyansa sen ɔsoro nnomaa no.
12 Ɛhɔ na wɔteɛm, na ommua,
abɔnefo ahantan nti.
13 Ampa ara, Onyankopɔn rentie ahuhusɛm,
na Otumfoɔ remmu.
14 Na menne sɛ wuse: Wunhu no de,
nanso asɛm no da n'anim,
na wotwɛn no ara.
15 Na afei sɛ ɔmmɛtwee aso, n'abufuw mu,
na onni amumɔyɛ akyi pii nti,
16 Hiob bue n'ano kwa,
na nimdeɛ a onni mu, ɔma nsɛm dɔɔso.

## Ti 36

*Elihu asɛnka a etwa to. Ɔkyerɛ Onyankopɔn trenee ne ne kɛseyɛ*

Na Elihu kɔɔ so sɛ:
2 Ma me kwan kakra, na menkyerɛ wo,
na meda so wɔ nsɛm bi meka ma Onyankopɔn.
3 Mɛfa me nimdeɛ afi akyirikyiri,
na mede me yɛfo no bem mama no.
4 Na ampa, me nsɛm nyɛ atoro!
nea odi mũ nimdeɛ mu na ɔne wo wɔ hɔ yi.
5 Hwɛ, Onyankopɔn yɛ kɛse,
na ommu obi animtiaa,
ɔyɛ ɔkɛse koma mu tumi mu.
6 Ɔmma ɔbɔnefo nnya nkwa,
na ɔde amanehunufo bem ma wɔn.
7 Onyi n'ani mfi ɔtreneeni so,
na ɔma wɔne ahene tra agua so daa,
na wɔma wɔn so.
8 Na sɛ wɔagu wɔn nkɔnsɔnkɔnsɔn,
na wɔde amane nhama akyere wɔn a,
9 ɛnna ɔka wɔn nneyɛe kyerɛ wɔn,
ne wɔn mmarato, sɛ wɔama wɔn ho so,
10 na obue wɔn asõ ma nteɛso,
na ɔka sɛ wɔnsan mfi abusude ho.
11 Sɛ wotie na wɔsom no a,
wowie wɔn nna di yiyedi mu,
ne wɔn mfe nso, nea ɛyɛ wɔn dɛ mu.
12 Na sɛ wɔantie a, wɔtɔ dade ano,
na wogyaa mu, nimdeɛ a abɔ wɔn no mu.
13 Na koma mu nkɔnkɔnsafo kora abufuw,
sɛ ɔkyere wɔn a, wɔnkotɔ nsrɛ.
14 Wɔn kra wu mmerantebere mu,
na wɔn nkwa sɛe sɛ ahosɛefo de no.
15 Oyi ɔmanehunufo n'amane mu,
na obue wɔn aso ahoguan no mu.
16 Anka obegye wo nso afi ahohia mu
akɔ nea ɛhɔ trɛw a ahokyere nni hɔ,
na srade ayɛ wo pon so aduan ma.
17 Nanso ɔbɔnefo atemmu ayɛ wo ma,
atemmu ne atɛntrenee aso wo mu.
18 Na mma abufuw nnnyigye wo nnkɔ ahiiyi mu,
na mma agyede no dodow nnhima w'ani.
19 So w'ahonyade anaa wo tumi ahoɔdenne nyinaa
de wo besi nea ahohia nni hɔ?
20 Mpere anadwo ho,
sɛ ɛmmɛpra aman mfi wɔn afa.
21 Hwɛ yiye, nnan w'ani nkɔ ahuhude so,
efisɛ wopɛ ɛno mmom sen amanehunu.
22 Hwɛ, Onyankopɔn di ne tumi mu asɛnkɛse,
hena ne ɔkyerɛkyerɛfo sɛ ɔno?
23 Hena na ɔhyɛɛ no sɛnea ɔnyɛ n'ade mfa,
na hena na ɔbɛka sɛ: Woadi asɛmmɔne?
24 Kae sɛnea wobɛkamfo ne nneyɛe
a adesamma ato ho dwom no.
25 Nnipa nyinaa hwɛ ara;
ɔdesani fi akyirikyiri hwɛ.
26 Hwɛ, Onyankopɔn sõ, na yennim,
ne mfe dodow nso mu nni hwehwɛbea.
27 Ɔno na ɔtwe nsu atɔatɔw,
a ɛsosɔ tɔ ne mununkum mu su,
28 a efi mununkum mu tɔ gu fam,
ɛtɔ pii gu nnipa so.
29 So obi betumi ate omununkum mu trɛw
ne ne ntamadan mu kurududuyɛ no ase?
30 Hwɛ, ɔtrɛw ne hann mu wɔ no so,
na ɔkata po ntini so.
31 Na ɛno na ɔde di aman asɛm,
ɔde aduan bebree nso ma.

---

13 Yoh 9, 31. 14 Hiob 23, 8–9. 15 Skf 8, 11. — 6 Dwom 72, 4, 12.
10 Hiob 33, 16. 15 Hiob 36, 10. 22 Dwom 25, 9. 27 Hiob 5, 10.
29 Dwom 104, 3. 30 Dwom 18, 14–15.

32 Ɔde hann katakata ne nsa ho,
na ɔhyɛ ma ekosi botae bi mu,
33 Ne mmobom ka ne ho asɛm,
mmoakuw po ka sɛ ɔreba.

## Ti 37

*Elihu asɛnka awiei. Onyankopɔn anuonyam a ɛda adi ahum mu*

Yiw, eyi ho na me koma tutu,
na ɛpopo fi n'afã.
2 Otie na muntie ne nne huuyɛ,
ne mmobom a efi n'anom no.
3 Ogyaa mu ɔsoro nyinaa ase,
na n'anyinam kodu asase anoano.
4 Ɔprannaa bobom di akyiri,
ɔde ne kɛseyɛ nne no bobom.
Sɛ wɔte ne nne a, onsianka wɔn.
5 Onyankopɔn de ne prannaa bobom ma ɛyɛ nwonwa,
ɔyɛ ade akɛse a yenhu mu,
6 na ɔka kyerɛ sukyerɛma sɛ: Tɔ gu asase so!
ne osukɛse nso saa ara sɛ: Tue!
ne n'ahoɔden su akɛse no.
7 Ɔsɔ nnipa nyinaa nsa ano,
sɛ nnipa a ɔbɔɔ wɔn nyinaa nhu de.
8 Ɛnna mmoadoma kɔ wɔn atu mu,
na wɔtratra wɔn trabea.
9 Ahum fi mpiakyiri hɔ ba,
na awɔw nso fi benkum fam.
10 Onyankopɔn home na ɛma nsu nkyenkyenee,
na ɛma nsu a ɛtrɛw nso kyekye.
11 Nsu ara nko na ɔde soa omununkum,
ɔtrɛw ne hann mununkum no mu.
12 Na ɔma edi kyinhyia sɛ n'akwankyerɛ te,
sɛ ɛnkɔyɛ nea ɔhyɛ no nyinaa,
wiase nyinaa nè asase ani;
13 ɛyɛ nteɛso nti oo,
sɛ ɛyɛ n'asase nti oo,
sɛ ɛyɛ adɔe so oo, ɔma ɛba ara.
14 Hiob, yɛ eyi ho asõ,
gyina hɔ dwen Onyankopɔn anwonwade ho.
15 So wunim bere a Onyankopɔn susuw ho,
na ɔma ne mununkum mu hann hyerɛn?
16 So wunim omununkum nkarii,
nimdeɛ mu mudifo no anwonwade no?
17 Sɛnea wo ntade mu yɛ hyew,
bere a nifa mframa ma asase yɛ dinn no?
18 so wo ne no na ɛde wim tɔnn a ɛwɔ hɔ pintinn
sɛ ahwehwɛ a wɔagu no trɛw hɔ?
19 Ma yenhu nea yɛnka nkyerɛ no;
esum nti yɛrenhu nea yɛnka.
20 So wɔnka nkyerɛ no sɛ mɛkasa?
anaasɛ obi bɛpɛ sɛ wɔmene no?
21 Na afei wonhu hann sɛ ɛhyerɛn hyɛnn ewim tɔnn,
na mframa twam a, ɛma wim hɔ tew.
22 Benkum fam asase so na sika fi ba,
Onyankopɔn ho na anuonyam a ɛyɛ hu wɔ.
23 Otumfoɔ de, yenhu no, ɔyɛ tumi mu ɔkɛse,
na ɔrenkyea atemmu ne trenee a ɛdɔɔso.
24 Enti nnipa suro no,
ommu komam nyansafo biara.

## Ti 38

*Awurade asɛm a edi kan. Ɔkyerɛ adebɔ mu anwonwade ne wiase nniso*

Na Awurade fi ahum no mu buaa Hiob sɛ:
2 Hena ne nea obiri afotu ani,
nsɛm a emu nni nimdeɛ mu yi?
3 Bɔ w'asen sɛ ɔbarima ɛ,
na mimmisa wo, na kyerɛ me.
4 Ɛhe na wowɔ, bere a mehyɛɛ asase ase no?
Sɛ wowɔ nhumu a, ka ɛ!
5 Hena na ɔde ne nsusuwii too hɔ, wunim anaa?
Anaasɛ hena na ɔsãa so hama?
6 Dɛn so na wɔde ne nnyinaso sii,
anaa hena na ɔde ne twea bo toe,
7 bere a adekyee nsoromma boom too ahurusi dwom,
na Onyankopɔn mma nyinaa bɔɔ ose no?
8 Na hena na ɔkaa po hyehyɛɛ apon mu,
bere a efii asase yam puei,
9 na mede omununkum meyɛɛ ne nkataho,
ne sum kabii nso meyɛɛ n'abomu,
10 na mitwaa no so hye,
na misisii adaban ne apon,
11 na mekae sɛ: Ɛha yi na bra bedu, na ntra so,
na ɛha ara na w'asorɔkye ahantan mmɛsõ no?

2 Dwom 29, 3. 6 Dwom 147, 16; Hiob 38, 28. 8 Dwom 104, 22. 15 Hiob 38.
23 Hiob 28, 12–28. — 1 Hiob 31, 35. 2 Hiob 34, 35. 3 Hiob 40, 7.
10 Mmb 8, 29. 11 Dwom 104, 8–9.

12 So efi wo nna mfiase woahyɛ
bere ama anɔpa pɛn?
So woakyerɛ adekyee nso ne dibere,
13 sɛ énso asase mmuaano mu,
na wómporoporow abɔnefo mfi so,
14 sɛ énnan sɛ dagyire nsɔano ase,
na ɛnyɛ sɛ atade a wɔahyɛ no aduru,
15 na wɔde abɔnefo hann akame wɔn,
na nsa a wɔama so no, wɔabu mu?
16 So woakɔ po aniwa ho,
na woanantew bun donkudonku
ase?
17 So wɔayi owu aponkɛse adi akyerɛ
wo,
anaasɛ woahu esum kabii abobow
no?
18 Woahu asase trɛw mu anaa?
Sɛ wunim ne nyinaa a, ka ɛ!
19 Ɛhe na hann trabea kwan wɔ,
na esum nso, n'afa wɔ he?
20 na wode akɔ ne hye so,
na woahu ne fi akwan no?
21 Wunim, efisɛ ɛno mu na wɔwoo wo,
na woadi nna bebree.
22 So woakɔ sukyerɛma korabea,
anaa woahu amparuwbo akorae no,
23 ade a makora masie ahohia bere
ne ɔko ne dɔmdi da no?
24 Ɛhe na ɔkwan a hann nam so hyerɛn-
hyerɛn no wɔ,
ne nea apuei mframa fa so bɔ asase
so no?
25 Hena na oyiyi akã ma osu,
ne ɔkwan ma aprannaa asraman no,
26 sɛ ɔbɛma osu atɔ asase a obi nni hɔ
so,
ne wura a onipa bi nni mu mu,
27 na wama amamfo ne asase hunu
amee,
na wama wura a efuw no afefɛw?
28 So osu wɔ agya,
anaasɛ hena na ɔwo obosu a ɛsosɔ?
29 Hena yam na nsu nkyenkyenee fi,
na ɔsoro bosu a akyenkyen no, hena
na ɔwoe?
30 Nsu kyenkyen sɛ ɔbo,
na ebun donkudonku ani pam.
31 So wubetumi akyere Akokɔtan-
ne-ne-mma hama,
anaasɛ wubetumi asãn Nyɛnkrɛnte
nhama?
32 So wubetumi ayi owiakwanmu
nsoromma adi wɔ ne bere mu,
anaa wubetumi akyerɛ sisi nsoro-
mma ne ne mma kwan?
33 So wunim ɔsoro nhyehyɛe
anaa wubetumi ahyehyɛ sɛnea enni
asase so mfa?
34 So woma wo nne so kɔ amunu-
nkum mu
sɛ nsu pii mmɛkata wo ho anaa?
35 So wubetumi asoma anyinam ma
akɔ,
na aka akyerɛ wo sɛ: Yɛn ni! anaa?
36 Hena na ɔde nyansa siee ayamde
mu,
anaasɛ hena na ɔde nhumu maa hon-
hom?
37 Hena na ɔde nyansa kenkan amu-
nunkum,
na ɔsoro nkotoku no, hena na ɔdan
no
38 ma mfutuma twe kɔhɔre siw,
na dɔte bɔ atɔwatɔw?
39 So wo na woyɛ ha ma gyatabere nya
nam,
anaa woma agyataforo mee,
40 ɛbere a wobutubutuw wɔn atu mu,
na wɔtete adɔtɔ mu retɛw no?
41 Hena na osiesie aduan ma anene,
ɛbere a ne mma sũ frɛ Onyankopɔn,
wokyini na wonni aduan no?

## Ti 39

*Mmoadoma di Onyankopɔn nyansa ho adanse*

So wunim abotan so mmirekyi awo
bere,
na aforote awoko nso, wowɛn?
2 Wokan asram a wɔn afuru de nyin,
na wunim bere a wɔde wo anaa?
3 Wɔkotow wowo wɔn mma,
wɔtow wɔn awoyaw kyene,
4 wɔn mma kokwaw, wonyin wuram,
wofi kɔ, na wɔnsan mma wɔn nkyɛn.
5 Hena na ogyaa sare so afurum
sɛ ɔnne ne ho,
na afurum kakatefo nhama, hena na
ɔsan?
6 Nea mede sare pradada mayɛ ne fi,
na mede nkyene asase mayɛ ne
trabea.
7 Ommu kurow mu gyegyeegyeyɛ,
ɔnte ɔkãfo ateɛteɛ.
8 Nea onya mmepɔw so no ne n'aduan,
na ɔpɛ ade biara a ɛyɛ frɔmfrɔm.
9 So okoo bɛpene sɛ ɔsom wo,
anaasɛ ɔbɛtra w'adididaka ho?
10 So wode hama bɛsã okoo, mfɛtɛ-
wee kã ho,

23 Yos 10, 11. 25 Hiob 28, 26. 29 Dwom 147, 16. 31 Hiob 9, 9.
37 Gen 7, 11. 40 Hiob 37, 8. 41 Dwom 147, 9.

anaasɛ ɔbɛtwe abon mu mfɛtɛwee so
adi w'akyi?
11 So n'ahoɔden sõ nti, wode wo ho
bɛto no so,
na woagyaw w'adwuma ama no
anaa?
12 So wubegye no adi sɛ ɔde w'aba
bɛba,
na waboa ano de aba wo san so?
13 Sohori bɔ ne ntaban mu ahuru-
sidi mu,
ɛyɛ asukɔnkɔn ntaban ne ne ntakra
anaa?
14 Mmom ogyaw ne nkesua ma asase,
na mfutuma so na ɔma ɛho dɔ,
15 na ne werɛ fi sɛ ɛnan bɛpɛtɛw,
anaasɛ wuram mmoadoma bɛbobɔ.
16 Ɔbɔ ne mma atirimɔden sɛnea wɔnyɛ
ne de,
ne brɛ yɛ ɔkwa, nanso onsuro,
17 efisɛ Onyankopɔn ama nyansa abɔ
no,
na wankyɛ no nhumu.
18 Na sɛ ɔyere ne ho tu a,
ɔserew ɔpɔnkɔ ne ne sotefo.
19 So wo na wode ahoɔden ma
ɔpɔnkɔ?
wo na wode nnawa hyehyɛ ne kɔn?
20 So wo na woma ohuruw sɛ boadabi?
Ne home foofoo denyɛ yɛ hu.
21 Ɔtwerɛtwerɛw obon mu,
na odi n'ahoɔden ho ahurusi,
ofi kohyia akofofo a wɔamia.
22 Ɔserew ehu, na ne ho mpopo,
na ɔnsan mfi afoa anim.
23 Agyan boha wosow no so,
peaw ne pɛmɛ a etwa nyinamnyinam
nso.
24 Ɔde anibere ne abufuw twerɛw
asase,
na torobɛnto hyɛn a, onnyina bio.
25 Torobɛnto hyɛn a, ɔka sɛ: Wiɛɛ!
Na ɔte ɔko hua wɔ akyirkyiri,
asafohene nteɛm ne osebɔ no.
26 So wo nhumu so na ɔsansa nam
tu?
Ɔtrɛw ne ntaban mu kyerɛ nifa
asase.
27 Anaasɛ w'anom asɛm so na ɔkɔre ma
ne ho so,
na ɔyɛ ne berebuw nea ɛkorɔn?
28 Ɔbotan mu na ɔte na ɔda,
ɔbotan ano hwirenhwiren ne ahwɛe
sorɔnsorɔn so,
29 ɛhɔ na ofi hwehwɛ aduan,
n'aniwa hwɛ ade akyirikyiri.
30 Na ne mma few mogya,
na nea atɔfo wɔ no, ɛhɔ na ɔwɔ.

## Ti 40

*Hiob brɛ ne ho ase. Awurade asɛm a etia abien.*
*Susono ne Ɔdɛnkyɛmmirampɔn*

Na Awurade buaa Hiob sɛ:
2 So ɔtɛnyifo bi ne Otumfoɔ no
bɛham anaa?
Nea ɔne Nyankopɔn gye akyinnye
no, ommua ɛ!
3 Na Hiob gyee Awurade so sɛ:
4 Hwɛ, misua, dɛn na memfa mimmua
wo?
Me nsa na mede meto m'ano.
5 Makasa pɛnkoro, na merentĩa so,
ne mprenu, na merenkɔ so bio.
6 Ɛnna Awurade fi ahum no mu
buaa Hiob sɛ:
7 Bɔ w'asen sɛ ɔbarima ɛ,
mebisa wo, na woakyerɛ me.
8 So wobɛdan m'atemmu ani,
so wubebu me fɔ na woadi bem?
9 Na so wowɔ nsa sɛ Onyankopɔn de,
na wubetumi de nne a ɛte sɛ ne de
abom?
10 Ɛnde fa tumidi ne kɛseyɛ hye-
hyɛ wo ho,
na fura ɔhyerɛn ne anuonyam,
11 hwie w'abufuw mmoroso no gu,
na hwɛ ɔhantanni biara na brɛ no
ase.
12 Hwɛ ahantanfo nyinaa na brɛ wɔn
ase,
na tiatia abɔnefo so wɔn trabea hɔ.
13 Fa wɔn nyinaa sie dɔte mu,
na ma wɔn anim ntintim ahintawee
mu,
14 ɛnde na me nso mɛkamfo wo
sɛ w'ankasa wo nifa na agye wo.
15 Hwɛ susono a meyɛɛ no nè wo,
wura na odi sɛ nantwi.
16 Hwɛ ne tumi a ɛwɔ n'asen mu
ne n'ahoɔden a ɛwɔ ne yafunu ntini
mu.
17 Ɔkõa ne dua sɛ kyeneduru,
ne srɛ mu nhama nso toatõa mu.
18 Ne nnompe te sɛ kɔbere dorobɛn,
ne nkasae te sɛ adaban.
19 Ɔno ne Onyankopɔn akwan
mfiase bi,
nɛ yɛfo na ɔde n'afoa maa no.
20 Na mmepɔw ba aduan ma no,
na wuram mmoadoma nyinaa goru
hɔnom.

30 Hab 1, 8; Mat 24, 28. — 2 Yes 45, 9. 7 Hiob 38, 3. 9 Hiob 37, 5.

21 Nsɔe nnua ase na ɔda,
demmire ne ɔwora ahintawee mu.
22 Nsɔe nnua nwini kata no so,
asukɔn so nnua twa ne ho hyia.
23 Hwɛ, asu ano yɛ den mpo a, ne ho mpopo;
sɛ Yordan bu ba n'ano po a,
ne bo da ne yam ara.
24 So wobetumi akyere no anikan,
na wɔde afiri ahwirew ne hwenem?

## Ti 41

*Ɔdɛnkyɛmmirampɔn*

So wubetumi atwe dɛnkyɛmmirampɔn darewa ano,
na wode hama akyere ne tɛkrɛma anaa?
2 So wode kaa bɛhyɛ ne hwenem,
na wode akɔtɔkorɔ ahwirew n'afono mu?
3 So ɔbɛkotɔ asrɛ wo pii,
anaa ɔbɛyɛ n'ano brɛbrɛ akyerɛ wo?
4 So ɔne wo bɛpam apam,
sɛ fa no yɛ akoa daa?
5 So wo ne no begoru sɛ anomaa,
na woasa no ama wo mmabaa anaa?
6 So apofofo asafo besi no kosow,
na wɔakyɛ no mu abatafo mu?
7 So wode mpeaw bɛhyɛ ne were mu ma,
na wode mpataa mpɛmɛ awowɔ ne tirim?
8 Fa wo nsa ka no,
na hwɛ ɔko no, na worenyɛ bio!
9 Hwɛ, [onipa] anidaso yɛ ohunu,
so ɛnyɛ ne hwɛ po na ɛma obi hwe ase?
10 Obi rensi ne bo sɛ ɔbɛhwanyan no,
na hena ne nea obetumi agyina n'anim?
11 Hena na wadi kan ama me biribi na menhyɛ no ananmu?
Nea ɛwɔ ɔsoro nyinaa ase, me na ɛwɔ me.
12 Merennyae ne honam ade,
ne ne mmaninyɛ ne n'aboaban fɛ a ɛyɛ no ho asɛnka.
13 Hena na obeyi ne ho abõn?
Ne sẽ kyerɛpɛn abien no,
hena na ɔbɛkɔ anim?
14 N'anim apon nso, hena na obehiɛ?
Ne sẽ ho yɛ hu.
15 N'akyɛm akyerɛpɛn yɛ fɛ,
wɔatotom sɛ ade a wɔasɔ ano.
16 Ɛpompam so pɛpɛɛpɛ,
a mframa nnya mu kwan;
17 ɛfomfam ho,
edi nsusom na emu nni atewye.
18 Ne nwansi ma hann hyerɛn,
na n'aniwa te sɛ adekyee anisuatɛtɛ.
19 Agyatɛn fi n'anom,
ogya nturuturuwii fifi mu.
20 Owusiw fi ne hwene mu tokuru mu,
sɛ ɔsɛn a emu rehuru ne nkyɛkyerɛ a ɛrehyew mu.
21 N'ahome sɔ nsramma,
na ogyaframa fi n'anom.
22 Ne kɔn mu na ahoɔden wɔ,
na akomatu saw wɔ n'anim.
23 Ne honam a ɛsensɛn hɔ fomfam ho pintinn,
wogui wɔ ne ho, na entwiw.
24 Ne koma yɛ den sɛ ɔbo,
ɛyɛ den sɛ owiyammo.
25 Sɛ ɔma ne ho so a,
atumfo ho popo,
na ehu ma wɔn ani so yɛ wɔn krakra.
26 Wɔde nkrante ka no a, ɛnka,
peaw ne pɛmɛ a wɔtow ne dade akode po;
27 obu dade sɛ ntɛtɛwa,
ne kɔbere sɛ duwui;
28 bɛmma nka no ngu,
ataabo mu abo yɛ no sɛ sakran;
29 obu aporibaa sɛ sakran,
na ɔserew peaw a wɔtow huuyɛ.
30 N'ase yɛ abon hwetahweta,
obum dontori so sɛ porow ade.
31 Ɔma ebun mu huru sɛ ɔsɛn mu,
ɔyɛ po sɛ srade.
32 Ɔma ɔkwan hyerɛn di n'akyi,
ma wobu ebun [a ehuru no] sɛ dwen.
33 Ne sɛso nni asase so;
wɔyɛɛ no sɛ ne bo nntu;
34 ɔhwɛ ade a ɛkorɔn nyinaa;
ɔne ahokyerɛ mma nyinaa hene.

## Ti 42

*Hiob ahonu*

Ɛnna Hiob gyee Awurade so sɛ:
2 Mahu sɛ wutumi ade nyinaa yɛ,
na wɔrensiw w'atirimbɔ bi kwan.
3 Hena ne nea onni nimdeɛ,
na ɔfono afotu ani yi?
Enti na mekaa nea mente ase,
anwonwade a ɛsen me a minnim.
4 Tie ɛ, na menkasa.
Mebisa wo, na woakyerɛ me.

1 Yes 27, 1. — 3 Hiob 38, 2; Mmb 28, 13; 1 Yoh 1, 9. 4 Hiob 38, 3.

5 Sɛ aso te nko na metee wo nka,
na afei m'aniwa ahu wo.
6 Enti na m'ani wu na minu me ho,
dɔte ne nsõ mu.
7 Na Awurade kaa nsɛm yi kyerɛɛ
Hiob wiei no, Awurade ka kyerɛɛ
Temanni Elifas sɛ: Me bo afuw wo ne
wo mfɛfo baanu no, efisɛ moanka me ho
asɛm a ɛteɛ sɛ m'akoa Hiob. 8 Na afei
momfa anantwinini ason ne adwennini
ason, na monkɔ m'akoa Hiob nkyɛn, na
monkɔbɔ ɔhyew afɔre mma mo ho, na
m'akoa Hiob mmɔ mo ti so mpae, na ne
nko anim na mɛhwɛ, na me ne mo anni
no mo nkwaseasɛm so, efisɛ moanka me
ho asɛm tẽẽ sɛ m'akoa Hiob. 9 Ɛnna
Temanni Elifas ne Suhini Bildad ne
Naamani Sofar siim kɔe kɔyɛe sɛnea
Awurade ka kyerɛɛ wɔn no; na Awu-
rade hwɛɛ Hiob anim.
10 Na Hiob bɔɔ ne nnamfo no ti so
mpae no, Awurade dan ne duam nna no,
na Awurade de ade a Hiob nyae no nyi-
naa mmɔho abien maa no. 11 Ɛnna ne
nuanom mmarima nyinaa ne ne nuanom
mmea nyinaa ne wɔn a wonim no kan
nyinaa baa ne nkyɛn, na wɔne no bedi-
dii wɔ ne fi, na wogyam no, na wɔkye-
kyee ne werɛ, amane a Awurade ma
ɛbaa no so nyinaa ho, na wɔn mu biara
maa no sika dwetɛbona biako ne sika
kaa biako. 12 Na Awurade hyiraa
Hiob awiei sen ne mfiase, na onyaa
nguan ɔpedunnan ne yoma mpemnsia
ne anantwi mpamho apem ne mfurum
abere apem. 13 Na onyaa mmabari-
ma baason ne mmabea baasa. 14 Na
ɔtoo obiako din Yemima, na nea odi so
no de Kesia, na nea ɔto so abiɛsa no de
Keren-Hapuk. 15 Na wɔanhu mmaa
ayiye sɛ Hiob mmabea no asase no nyi-
naa so; na wɔn agya momaa wɔn agya-
pade wɔn nuanom mu. 16 Na eyi akyi
no, Hiob dii mfirihyia ɔha aduanan, na
ohuu ne mma ne ne mma mma awo
ntoatoaso anan. 17 Na Hiob wui, na
wabɔ akora, na wadi nna amee.

8 Hes 14, 14. 10 Hiob 8, 7. 15 Num 27, 8–11. 17 Gen 25, 8.

# NNWOM

## NHOMA A EDI KAN

### 1

*Ɔtreneeni ne ɔbɔnefo*

Nhyira ne onipa a ɔnnantew abɔnefo
agyina mu,
na onnyina nnebɔneyɛfo kwan so,
na ɔntra fɛwdifo trabea,
2 na mmom Awurade mmara sɔ n'ani,
na odwen ne mmara so awia ne ana-
dwo.
3 Ɔte sɛ dua a atim asubɔnten ho
a ɛsow n'aba, ne bere mu,
na n'ahaban mpo,
na nea ɔyɛ nyinaa bewie yiye.
4 Abɔnefo de, wɔnte sa,
na wɔte sɛ ntɛtɛwa a mframa bɔ gu.
5 Enti abɔnefo rennyina atemmu mu,
na nnebɔneyɛfo rentra treneefo
asafo mu.
6 Efisɛ Awurade nim treneefo kwan,
na abɔnefo kwan de, ɛbɛyera.

### 2

*Nea Awurade asra no*

Adɛn nti na amanaman yɛ gyegyee-
gye, na aman susuw ade hunu?
2 Asase so ahene sɔre gyina,
na atumfo bom tu agyina
hyɛ Awurade ne nea wasra no no.
3 Momma yemmubu wɔn mpokyerɛ,
na yɛntow wɔn nhama mfi yɛn ho ngu.

1 Dwom 119, 1; 26, 4; Mmb 4, 14; Yer 15, 17. 2 Dwom 119, 35, 47, 70, 97; Yos 1, 8; Deut 6, 7.
3 Dwom 92, 12–15; Yer 17, 8. 4 Dwom 35, 5; Hiob 21, 18; Hos 13, 3. 6 Dwom 37, 18;
Hiob 23, 10; 2 Ti 2, 19 — 1 Aso 4, 25–30. 2 Adi 11, 18; 19, 19. 3 Yer 2, 20; 5, 5; Luk 19, 14.

4 Nea ɔte soro no serew,
Awurade di wɔn ho fɛw.
5 Ɛno na ɔbɛkasa akyerɛ wɔn, n'abufuw mu,
na ɔde n'abufuhyew beyi wɔn hu.
6 Na me na masi me hene,
me bepɔw kronkron Sion so.
7 Mɛka no sɛ ade a wɔahyɛ,
Awurade ase me sɛ: Me ba ne wo,
ɛnnɛ na mawo wo.
8 Bisa me,
na mede amanaman mɛyɛ w'apɛgyade,
na mama woafa asase ano nohɔ adi so.
9 Wode dade poma bebubu wɔn,
na woabobɔ wɔn sɛ ɔnwemfo ahina.
10 Na afei, ahene, munhu nyansa.
Asase so atemmufo, muntie afotu.
11 Monsom Awurade, osuro mu,
na munni ahurusi ahopopo mu.
12 Mumfew ɔba no ano,
na ne bo amfuw, na moanyera ɔkwan mu;
na aka kakra na n'abufuw adɛw.
Nhyira ne wɔn a woguan toa no nyinaa.

## 3

*Ahohia bere mu anɔpa dwom*

*Dawid dwom a ɔtoe bere a oguan fii ne ba Absalom anim*

Awurade, m'ahohiafo dɔɔso dɛn ara!
Wɔn a wɔsɔre hyɛ me no yɛ pii.
2 Nnipa bebree se me kra sɛ:
Onni nkwagye Onyankopɔn mu. (Sela)
3 Na wo, Awurade, wone me ho kyɛm,
m'anuonyam ne me ti so-mafo.
4 Mede me nne misu mefrɛ Awurade,
na ogye me so fi ne bepɔw kronkron so. (Sela)
5 Mekɔdae na medae;
manyan, na Awurade kura me mu.
6 Minsuro nkurɔfo mpempem
a wɔabɛbɔ me so nsra ahyia yi.
7 Awurade, sɔre ɛ! Me Nyankopɔn, gye me!
Na woabobɔ m'atamfo nyinaa abogye,
woabubu abɔnefo se.
8 Awurade na nkwagye wɔ no;
wo man so na ma wo nhyira mmra. (Sela)

## 4

*Onyankopɔn asomdwoe*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔmfa asanku nto. Dawid dwom*

Me sufrɛ mu gye me so, me trenee Nyankopɔn!
Ahohia mu, wotrɛw mu ma me.
Hu me mmɔbɔ, na tie me mpaebɔ.
2 Mo mmarima mma, m'anuonyam bɛdan ahohora akosi da bɛn?
Mobɛdɔ ade hunu, mubedi atoro akyi akosi da bɛn? (Sela)
3 Na munhu sɛ Awurade ayi ne dɔfo asi hɔ;
misu mefrɛ Awurade a, obetie.
4 Mo bo huru a, monnyɛ bɔne!
Monkasa mo komam
wɔ mo dabere, na monyɛ komm. (Sela)
5 Mommɔ trenee afɔre, na momfa mo ho ntweri Awurade.
6 Nnipa bebree ka sɛ: Hena na ɔbɛma yɛahu papa?
Awurade, tew w'anim ma ɛnharan yɛn so.
7 Wode anigye ahyɛ me komam asen bere a wɔn aburow ne wɔn nsaforo dɔɔso no.
8 Asomdwoe mu na mɛkɔ makɔda, na mada prɛko;
na wo, Awurade, nko na woma metra hɔ dwoodwoo.

## 5

*Anɔpa afɔre so mpaebɔ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔmfa atɛntɛbɛn nto. Dawid dwom*

Awurade, yɛ aso ma me nsɛm,
hwɛ me nsusuwii a mikuram.
2 Tie me nteɛm,
me hene ne me Nyankopɔn,
na wo na mɛbɔ wo mpae.
3 Awurade, tie me nne anɔpa,
anɔpa na mesiesie mama wo,
na mɛhwɛ wo kwan.

4 Dwom 37, 13; 59, 8. 5 Yes 34. 7 Dwom 89, 26–29; Aso 13, 33; Heb 1, 5; 5, 5. 8 Dan 7, 13–14. 9 Adi 2, 27; 12, 5; 19, 15. 11 Flp 2, 12; Heb 12, 28. 12 1 Sa 10, 1; Dwom 34, 8; 84, 12; Yes 30, 18. — 1 2 Sa 15, 14. 3 Dwom 84, 11. 5 Dwom 4, 8; Mmb 3, 24. 6 Dwom 27, 3. 7 Dwom 58, 6. 8 Yer 3, 23. — 3 Dwom 17, 7. 4 Efe 4, 26; Dwom 16, 7. 5 Dwom 51, 17, 19. 6 Num 6, 25–26. 8 Lev 26, 6; Dwom 3, 5. — 2 Dwom 84, 3.

4 Na wonyɛ Onyankopɔn a wopɛ adebɔne;
ɔbɔne ne wo rentra.
5 Agyimfo rennyina w'anim,
wotan amumɔyɛfo nyinaa.
6 Wosɛe wɔn a wɔka atosɛm;
Awurade kyi mogyapɛfo ne asisifo.
7 Na me de, menam wo dom bebree so
mɛba wo fi
mabɛkotow masɔre makyerɛ w'asɔrefi kronkron,
wo suro mu.
8 Awurade, fa wo trenee kyerɛ me kwan,
wɔn a wɔtɛw me nti,
teɛ wo kwan wɔ m'anim.
9 Na wɔn anom nni nokwasɛm bi,
wɔn yam wɔ mmusu,
wɔn menewa yɛ ɔda a abue,
na wɔde wɔn tɛkrɛma dɛfɛdɛfɛ.
10 Onyankopɔn, bu wɔn fɔ, ma wɔmpɔn mfi wɔn agyinatu ho.
Wɔn mmarato bebrebe nti sum wɔn gu,
na wɔasɔre atia wo.
11 Na ma wɔn a woguan toa wo nyinaa ani nnye,
na wɔmfa ahosan nhuro daa,
efisɛ woakata wɔn so,
na ma wɔn a wɔdɔ wo din no ani nka wo ho.
12 Na wo, Awurade, wuhyira ɔtreneeni,
wode anisɔ twa ne ho si sɛ ɔkyɛm.

## 6

*Ahonu mpaebɔ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔmfa sanku nto no ɛnne a ɛto so awotwe so. Dawid dwom*

Awurade, mfa w'abufuw nka m'anim,
na mfa w'awerɛhow ntwe m'aso.
2 Awurade, hu me mmɔbɔ, efisɛ meyɛ hodwoo;
Awurade, sa me yare, na me nnompe adwiriw,
3 na me kra ho nso adwiriw no sɛ.
Na wo, Awurade,—enkosi da bɛn?
4 San bra, Awurade, begye me kra,
gye me nkwa, w'adɔe nti.
5 Na wo ho nkae nni wu mu.
Hena na ɔbɛda wo ase asaman?
6 M'apinisi ama mabrɛ,
anadwo biara me mpa fɔw,
mede me nusu mefɔw me nnae.
7 Awerɛhow ama m'ani ayɛ siamoo,
ɛso ayɛ wusiwusi, m'ahohiafo nyinaa nti.
8 Mo amumɔyɛfo nyinaa, mumfi me so mfi!
Na Awurade ate me su.
9 Awurade ate me nkotɔsrɛ,
Awurade begye me mpaebɔ so.
10 M'atamfo nyinaa ani bewu,
na wɔn ho adwiriw wɔn sɛ,
na wɔapatu de fɛre asan.

## 7

*Onyankopɔn bu atɛntrenee*

*Dawid adesrɛ dwom a Benyaminni Kus nsɛm nti ɔto maa Awurade*

Awurade, me Nyankopɔn, wo na miguan metoa wo.
Gye me m'ataafo nyinaa nsam, na yi me!
2 Na wansunsuane me kra sɛ gyata antetew me
a ogyefo nni hɔ.
3 Awurade, me Nyankopɔn, sɛ mayɛ eyi,
na amumɔyɛde bi wɔ me nsam,—
4 sɛ mayɛ nea ɔne me te asomdwoe mu bɔne,
na madi nea ɔhaw me kwa no amim bi a,
5 ma ɔtamfo ntaa me kra
na ɔnkyere, na ontiatia me nkwa so ɛfam,
na ɔmma m'anuonyam nyɛ fam. (Sela)
6 Awurade, sɔre w'abufuw mu,
ma wo ho so hyɛ m'ahohiafo anuɔden,
na nyan ma me, wo a woahyɛ atemmu.
7 Na ma aman asafo ntwa wo ho nhyia,
na san fi wɔn so kɔ soro.
8 Awurade bebu aman atɛn;
Awurade di m'asɛm, sɛ me trenee
ne bem a ɛwɔ me mu te.
9 Sɛ abɔnefo bɔne to betwa ɛ!
Na ma ɔtreneeni ntim.
Na wone trenee Nyankopɔn
a wosɔ koma ne asaabo hwɛ.

7 Dwom 26, 8. 9 Rom 3, 13. 11 Dwom 40, 16. 12 Dwom 103, 4. —
1 Dwom 38, 1; Yer 10, 24. 2 Dwom 51, 8. 3 Dwom 13, 1–2. 5 Dwom 30, 9; 88, 10; 115, 17. 7 Dwom 31, 9; Hiob 17, 7. 10 Dwom 35, 4, 26; 40, 14. — 1 1 Sa 24, 10; 26, 19; 2 Sa 16, 5–11. 2 Dwom 10, 8–9. 3 Hiob 31, 7–34. 8 Dwom 18, 20–26.
9 Dwom 104, 35; Yer 11, 20; 17, 10; Adi 2, 23.

10 Me kyɛm wɔ Onyankopɔn nsam,
ogye koma mu teefo nkwa.
11 Onyankopɔn ne ɔtemmufo trenee,
ne Onyankopɔn a ɔteɛteɛ daa nyinaa.
12 Sɛ obi annan ne ho a, ɔsew n'afoa,
wakuntun ne ta mu, na wasiesie no.
13 Na wasiesie owu ade ama onii ko no,
wayɛ n'agyan ma ɛhyew ade.
14 Hwɛ, ɔreko amumɔyɛ awo,
na onyinsɛn ɔhaw,
na ɔwo atoro.
15 Watu amoa, na wafunu mu,
na ɔtɔ tokuru a ɔretu no mu.
16 Ne mmusu resan abua n'atifi,
na n'amim aduru ne mpampam.
17 Mɛda Awurade ase sɛ ne trenee te,
na mato Awurade a ɔwɔ sorosoro no din dwom.

## 8

*Ɔbɔadeɛ ne abɔde*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no Gatfo nne so. Dawid dwom*

Awurade, yɛn Awurade,
nim bɛn na wo din nni,
asase nyinaa so,
wo a wode w'anuonyam akata ɔsoro.
2 Efi mmofraa ne nkoakoaa anom
na woasiesie ahoɔden,
w'atamfo nti,
na wode amua ɔtamfo ne werefo ano.
3 Sɛ mehwɛ wo soro,
wo nsateaa ano adwuma,
ɔsram ne nsoromma a woasiesie a,
4 ɔdesani ne hena a wokae no,
na onipa ba ne hena a w'ani ku ne ho.
5 Na woama aka no kakra na wasɛ Onyame,
wode anuonyam ne nidi na abɔ no abotiri.
6 Woama wadi wo nsa ano nnwuma so,
wode nneɛma nyinaa ahyɛ n'anan ase:
7 nguan ne anantwi nyinaa
ne wuram mmoa nso,
8 wim nnomaa ne po mu mpataa,
mmoa a ɛnam po mu akwan so.
9 Awurade, yɛn Awurade,
nim bɛn na wo din nni,
asase nyinaa so.

## 9

*Onyankopɔn atemmu ho aseda dwom*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Wu-ma-ɔba-no!" nne so. Dawid dwom*

Awurade, mɛda wo ase me koma nyinaa mu,
mɛka w'anwonwade nyinaa.
2 Megye m'ani na madi ahurusi wɔ wo mu,
mɛto wo a wowɔ sorosoro no din ayeyi dwom.
3 Efisɛ m'atamfo asan wɔn akyi,
wɔatotɔ, na wɔayera w'anim.
4 Na woabu atɛn ama me adi m'asɛm,
woatra atemmu agua so sɛ ɔtemmufo trenee.
5 Woateɛteɛ amanaman, woasɛe abɔnefo,
woapopa wɔn din korakorakora.
6 Atamfo awie sã adan daa amamfõ,
na woama nkurow ase agu,
wɔn nkae ayera.
7 Na Awurade de, ɔte hɔ daa,
ɔde n'agua asi hɔ rebu atɛn.
8 Ɔno na obebu wiase atɛn trenee mu,
na wadi aman asɛm trenee mu.
9 Ɛnde ma Awurade nyɛ guandɔbea mma nea wɔrepɛtɛw no,
ahokyere bere mu guandɔbea.
10 Na wɔn a wonim wo din de wɔn ho bɛto wo so,
efisɛ woannyaw wɔn a wɔhwehwɛ wo, Awurade.
11 Monto ayeyi dwom mma Awurade a ɔte Sion,
monka ne nneyɛe nkyerɛ, aman mu,
12 sɛ, nea odi mogya so were no akae wɔn,
na ne werɛ amfi abrɛfo nteɛm.
13 Awurade, hu me mmɔbɔ, hwɛ m'amane a efi m'atamfo,
wo a woma me so fi owu abobow ano,
14 na menka w'ayeyi nyinaa menkyerɛ,
Sion babea aponkɛse mu,
na minni ahurusi wo nkwagye mu.
15 Amanaman amemmem amoa a wotui no mu,
afiri a wosum hintawee no ayi wɔn nan.
16 Awurade ayi ne ho adi, wabu atɛn:
ɔde ɔbɔnefo nsam nneyɛe atõatõa no.
(Sanku.—Sela)

---

**10** Dwom 3, 3. **11** Dwom 9, 4. **12** Deut 32, 41; Kwa 2, 4; 3, 12.
**15** Mmb 26, 27. — **2** Mat 21, 16. **3** Dwom 19, 1. **4** Dwom 144, 3; Heb 2, 6–9.
**5** Gen 1, 26. **6** Mat 28, 18; 1 Ko 15, 27. — **4** Dwom 7, 11. **6** Dwom 34, 16.
**7** Dwom 103, 19. **8** Dwom 96, 13. **11** Dwom 132, 13. **12** Gen 4, 10.
**14** Dwom 22, 22; 40, 9–10; 13, 5. **15** Dwom 7, 15. **16** Dwom 7, 16.

17 Abɔnefo bɛsan akɔ asaman,
amanaman a wɔn werɛ afi Nyankopɔn nyinaa.
18 Na ɛnyɛ daa na ne werɛ befi ohiani,
na abrɛfo anidaso ayera.
19 Awurade, sɔre, mma ɔdesani nnni nim,
ma wommu amanaman atɛn, w'anim.
20 Awurade, yi wɔn hu,
na amanaman nhu sɛ wɔyɛ adesamma. (Sela)

## 10

*Ɔtreneeni srɛ ɔboa*

Awurade, adɛn nti na wugyina akyirikyiri,
na wode wo ho hintaw ahokyere bere mu?
2 Ɔbɔnefo ahantan nti ɔbrɛfo ho hyehye no,
wɔde wɔn tirimpɔw a wɔabɔ no kyere wɔn.
3 Na ɔbɔnefo hoahoa ne ho ade a ne kra kɔn dɔ ho,
na omimfo ka abususɛm yi Awurade ahii.
4 Ɔbɔnefo hwene dwa ahun mu ka sɛ: Ɔrenni akyiri da.
Onyankopɔn bi nni baabi. N'adwene nyinaa ne no.
5 N'akwan yere hɔ pintinn daa nyinaa.
W'atemmude asɔre n'ani so kɔ akyirikyiri,
ɔmfa n'ahohiafo nyinaa nyɛ ahuro.
6 Ose ne komam sɛ: Merenhim da,
daa nyinaa mene nea onni amane biara hu.
7 Nnome, nkontomposɛm ne amimdi ahyɛ n'anom ma,
na ɔhaw ne mmusu hyɛ ne tɛkrɛma ase.
8 Ɔtratra nkuraa hintabea,
odi nea ɔnyɛɛ biribi no awu kokoam,
ɔwɔ ayemfo ho ani.
9 Obuw kokoam sɛ gyata wɔ ne tu mu,
obuw sɛ ne nsa bɛka ɔbrɛfo,
ne nsa ka ɔbrɛfo no twe no ba n'afiri mu.
10 Ɔkotow, ɔdɛɛdɛɛ,
na ayemfo akɔka ne nsa.
11 Ose ne komam sɛ: Onyankopɔn werɛ afi,
ɔde n'ani ahintaw, ɔrenhu ara da.
12 Awurade, sɔre ɛ!
Onyankopɔn, ma wo nsa so.
Mma wo werɛ mmfi amanehunufo.
13 Adɛn nti na ɔbɔnefo yi Nyankopɔn ahii
ka ne koman sɛ: Worenni akyiri?
14 Woahu, efisɛ wo na wohwɛ ɔhaw ne awerɛhow,
sɛ wode besie wo nsam.
Wo nsa na ɔbrɛfo de ne ho hyɛ,
ayisaa boafo ne wo ara.
15 Bubu abɔnefo basa,
na di obusuyɛfo bɔne akyi kosi sɛ wunhu bio.
16 Awurade ne hene daa daa,
amanaman ayera afi n'asase so.
17 Awurade, woate nea ahobrɛasefo pɛ,
woahyɛ wɔn koma den, woama w'aso aba so,
18 sɛ wubedi ayisaa ne nea wɔhyɛ no so no asɛm,
na ɔdesani a ofi asase mu no anhunahuna bio.

## 11

*Awurade di nokware na ɔyɛ ɔtreneeni*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid de*

Awurade na miguan metoa no,
adɛn na muse me kra sɛ:
Guan sɛ anomaa kɔ wo bepɔw so.
2 Na hwɛ, abɔnefo kuntun wɔn ta mu,
wɔde wɔn mmɛmma asi hama so,
sɛ wɔde bɛtow abɔ komam teefo, esum mu.
3 Sɛ wɔsɛe nnyinaso no a,
ɔtreneeni bɛyɛ dɛn?
4 Awurade wɔ n'asɔrefi kronkron mu,
Awurade ahengua wɔ ɔsoro,
n'ani tua mu,
n'anisuatɛtɛ sɔ nnipa mma hwɛ.
5 Awurade sɔ ɔtreneeni hwɛ,
na ɔbɔnefo ne nea ɔpɛ amim de,
ne kra tan no.
6 Ɔbɛma asraman aduru abɔnefo,
ogya ne sufre ne mframa a ɛdɛw
ne wɔn kuruwa mu kyɛfa.
7 Na Awurade yɛ ɔtreneeni,
na ɔpɛ asɛntrenee,
wɔn a wɔteɛ behu n'anim.

---

18 Dwom 22, 24; 10, 17–18. 20 Dwom 59, 13. — 1 Dwom 44, 24.
5 Amos 6, 3. 6 Dwom 73, 4–8. 7 Rom 3, 14. 9 Dwom 17, 12. 11 Dwom 94, 7.
14 Dwom 68, 5; Ex 22, 22. 15 Dwom 37, 10, 36. 16 Dwom 99, 1. — 1 1 Sa 26, 20.
2 Dwom 37, 14; 64, 3–4. 4 Hab 2, 20; Yes 66, 1; Dwom 13, 13. 5 Dwom 5, 4.
6 Gen 19, 24. 7 Dwom 33, 5; 17, 15.

## 12

*Nkɔmmɔdi ne awerɛkyekye*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no ɛnne a ɛto so awotwe so. Dawid dwom*

Awurade, boa, na ahotefo rewie sa,
na nokwafo ase regu, nnipa mma mu.
2 Wɔne wɔn mfɛfo keka nsɛnhunu,
ano fremfrem ne koma nta na wɔde kasa.
3 Ma Awurade ntwa ano dɛfɛdɛfɛ nyinaa
ne tɛkrɛma a ɛka nsɛnkɛse,
4 wɔn a wose: Yɛn tɛkrɛma na yɛde di abaninsɛm,
yɛn ano wɔ hɔ, hena na obedi yɛn so?
5 Abrɛfo so hyɛ ne ahiafo apinisi nti mɛsɔre afei,—
sɛ Awurade se ni,—
megye nea ogu ahome repɛ nkwagye no nkwa.
6 Awurade nsɛm yɛ nsɛm kronkron te sɛ dwetɛ a wɔanan
ananee a ɛsen fam a wɔayiyi mu mpɛn ason.
7 Wo, Awurade, wobɛhwɛ wɔn so,
wobɛkora wɔn afi nnɛ mma yi mu daa.
8 Sɛ ahuhusɛm ahoran nnipa mma mu yi,
abɔnefo abu so nenname.

## 13

*Onyankopɔn boa a ɛmma ntɛm no ho nkɔmmɔdi*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Awurade, wo werɛ befi me daa akosi da bɛn?
Wode w'ani behintaw me akosi da bɛn?
2 Enkosi da bɛn na minni me kra mu dadwen,
na ade kye a, awerɛhow ntra me komam?
Me tamfo nhoran me so nkosi da bɛn?
3 Hwɛ na gye me so, Awurade, me Nyankopɔn,
tew m'ani, na manna owu nna,
4 na me tamfo anka sɛ: Matumi no,
na sɛ mihim a, m'ahohiafo anni ahurusi.
5 Na me de, m'ani da w'adɔe so,
me koma bedi wo nkwagye mu ahurusi,
mɛto Awurade dwom sɛ wayɛ me yiye.

## 14

*Wiase nnebɔne*

(Dwom 53)

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid de*

Ogyennyentwi se ne komam sɛ:
Onyankopɔn bi nni hɔ.
Wɔasɛe wɔn nneyɛe ayɛ no akyide,
obi nni hɔ a ɔyɛ papa.
2 Awurade fi soro hwɛ nnipa mma,
sɛ obehu sɛ obi wɔ hɔ a ɔyɛ ɔbadwemma,
obi a ɔhwehwɛ Onyankopɔn akyi kwan.
3 Wɔn nyinaa aman,
wɔn nyinaa aporɔw,
obi nni hɔ a ɔyɛ papa,
obiako po nni hɔ.
4 So omumɔyɛfo biara anhu de,
wɔn a wodi me man sɛ wodi aduan,
na wɔmfrɛ Awurade?
5 Ɛno na wɔn ho bɛpopo,
efisɛ Onyankopɔn wɔ treneefo awo ntoatoaso mu.
6 Monhwete ɔbrɛfo atirimpɔw mu ara,
nanso Awurade ne ne guankɔbea.
7 Hena na ɔde Israel nkwagye befi Sion aba?
Da a Awurade de ne man nnommum bɛsan aba no,
Yakob bedi ahurusi, na Israel ani agye.

## 15

*Nea ɔfata Awurade ntamadan mu tra*

(Dwom 24, 3–5)

*Dawid dwom*

Awurade, hena na ɔbɛsoɛ wo ntamadan mu atra mu?
Hena na ɔbɛtra wo bepɔw kronkron no so?
2 Nea ɔnantew pɛpɛɛpɛ, na odi asɛntrenee,
na ɔka ne komam nokware.
3 Ɔmfa ne tɛkrɛma ntwiri,
na ɔnyɛ ne yɔnko bɔne,
na ɔmmɔ ne mfɛfo ahohora.
4 N'ankasa n'ani so obu onipa huhuw animtiaa,
na odi wɔn a wosuro Awurade no ni,
ɔka amanenya ntam a, ɔnsakra.
5 Ɔmfa ne sika mma hurufɛm,
na onnye nea odi bem ho adanmude.
Nea ɔyɛ eyinom no, ɔrenhim ara da.

---

4 Dwom 73, 8–9. 6 Dwom 19, 8. 8 Mmb 28, 12. — 1 Dwom 77, 7; Hab 1, 2.
5 Dwom 9, 14. — 2 Dwom 33, 13. 3 Gen 6, 12; Rom 3, 10–12. 4 Mika 3, 3.
6 Dwom 12, 5. — 1 Dwom 84, 4. 2 Yes 33, 15. 5 Ex 22, 25.

## 16

*Onyankopɔn ye*
*Dawid abebu dwom*

Onyankopɔn, fa me sie,
na wo na miguan metoa wo.
2 Mise Awurade sɛ: M'awurade ne wo,
minni papa biara nka wo ho.
3 Na akronkronfo a wɔwɔ asase so no,
wɔne anuonyamfo a wɔsɔ m'ani koraa.
4 Wɔn a wodi anyame afoforo akyi no,
wɔma wɔn yaw dɔɔso.
Merenhwie wɔn mogya ahwiesa mingu,
na meremfa m'ano memmɔ wɔn din.
5 Awurade ne m'agyapade ne me kuruwa mu kyɛfa,
wo na woma me ntontode mu trɛw.
6 Me hye hama akɔfa nea eye ama me,
yiw, apɛgyade no yɛ me fɛ.
7 Mekamfo Awurade a wakyerɛ me kasanyansa,
nso anadwo m'asaabo tu me fo.
8 Mede Awurade masi m'anim daa yi,
na ɔwɔ me nifa yi, merenhim.
9 Enti me koma tɔ me yam,
na m'anuonyam di ahurusi,
nso me honam bɛtra hɔ komm.
10 Na worennyaw me kra asaman,
woremma wo hotefo nhu ɔda mu porɔwee.
11 Wobɛkyerɛ me nkwa kwan,
anika a ɛmee wɔ w'anim,
anigyede wɔ wo nifa hɔ daa.

## 17

*Ɔboa ho adesrɛ*
*Dawid mpaebɔ*

Awurade, tie trenee,
wɛn w'aso ma me nkɔmmɔ,
yɛ aso ma me mpaebɔ a emfi nnaadaa anofafa mu.
2 Ma m'atemmu mfi w'anim mmra,
ma w'aniwa nhwɛ ade a ɛteɛ mu.
3 Woasɔ me koma ahwɛ, woahwehwɛ mu anadwo,
woanan me ayiyi mu, woanhu hwee.
Mabɔ me tirim sɛ meremma asɛmmɔne mfi m'ano.
4 Nnipa nneyɛe fãm,
w'anom asɛm no nti masɔre me ho,
otirimɔdenfo akwan ho.
5 W'anammɔn no ara so na me kwan nam,
m'anan anwatiriw.
6 Masu mafrɛ wo,
na wubegye me so, Onyankopɔn.
Yɛ aso ma me, tie m'asɛm.
7 Ma w'adɔe ho nyɛ nwonwa,
wo a wode wo nifa gye wɔn a woguan toa wo
fi wɔn a wɔsɔre hyɛ wɔn no nsam.
8 Hwɛ me so sɛ aniwa kurutiayisi,
fa me hintaw wo ntaban nwini ase,
9 abɔnefo a wɔbɔ me atirimɔden,
me kra atamfo a wotwa me ho si no nti.
10 Wɔapirim wɔn koma srade mu,
wɔde wɔn ano kasa ahantan kasa.
11 Wɔatu yɛn nsɔngɔ atwa yɛn ho ahyia afei,
wɔde wɔn ani akari yɛn pɛ sɛ wɔhwe yɛn ase.
12 Ɔte sɛ gyata a ɔredɛe apɛ adifude
ne gyata ba a ɔtɛw kokoam.
13 Awurade, sɔre besianka no, brɛ no ase,
fa w'afoa gye me kra fi ɔbɔnefo nsam.
14 Awurade, fa wo nsa begye me, nnipa nsam,
nnipa a wofi wi yi ase
a wɔn kyɛfa wɔ nkwa yi mu
na wode w'akorade hyɛ wɔn yafunu ma no;
wɔn mma dɔɔso,
na wɔde wɔn nnikae gyaw wɔn mmotafowa.
15 Me de, mɛhwɛ w'anim trenee mu;
minyan a, mɛmee wo suban mu.

## 18

*Nkonim dwom*
(2 Sa 22)

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Awurade akoa Dawide de. Ɔkaa dwom yi nsɛm kyerɛɛ Awurade, da a Awurade gyee no n'atamfo nyinaa ne Saul nsam no. Ɔkae sɛ:*

Miyi me yam medɔ wo, Awurade, m'ahoɔden.
2 Awurade ne me botan ne m'abankɛse ne me gyefo,
me Nyankopɔn ne me botantim a miguan medɔ no,
me kyɛm ne me nkwagye abɛn, m'abantenten.

**2** Dwom 73, 25. **5** Kwa 3, 24. **7** Dwom 4, 4; 17, 3. **9** Gen 49, 6.
**10** Aso 2, 25–32; 13, 35–37. — **2** Dwom 43, 1. **3** Dwom 16, 7; 139, 1. **7** Dwom 4, 3.
**8** Deut 32, 10. **12** Dwom 10, 9. **14** Luk 16, 25; Flp 3, 19. — **2** Deut 32, 4.

3 Awurade a woyi no ayɛ no na misu
mefrɛ no,
na wɔagye me m'atamfo nsam.
4 Owu nhama bobaree me ho,
na abɔnefo asuasu yii me hu.
5 Asaman nhama twaa me ho kɔntɔn-
krɔn,
owu afiri behyiaa me rebeyi me.
6 M'ahohia mu misu mefrɛɛ Awurade,
me Nyankopɔn na meteɛɛm mefrɛɛ
no.
Ɔtee me nne n'asɔrefi,
na me su a misui n'anim no koduu
n'asom.
7 Ɛnna asase hinhimii, na ɛwosowee,
na mmepɔw nnyinaso popoe, na
ehinhimii,
efisɛ ne bo ahuru.
8 Owusiw tu fii ne hwenem,
na ogya fii n'anom hyew ade,
nnyansramma sɔe ne mu dɛwee.
9 Na okuntun ɔsoro mu, na osii fam,
na sum kabii wɔ ne nan ase.
10 Na ɔtraa Kerub so tui,
na ɔde mframa ntaban tu bae.
11 Ɔde sum kataa ne ho de yɛɛ n'ase-
sewa twaa ne ho kɔntɔnkrɔn,
osu a amuna kabii, amununkum ku-
suu.
12 Ne ho haran mu na amparuwbo
ne nsramma fii,
ɛbɛfaa n'amununkum no mu bae.
13 Na Awurade boom ɔsoro,
na ɔsorosoroni no ma wɔtee ne nne,
amparuwbo ne nnyansramma.
14 Na ɔtotow n'agyan de bɔɔ wɔn
hwetee,
ne asraman bebree de tanee wɔn ani.
15 Ɛnna nsu mu aka yiyii adi,
na wiase nnyinaso ho daa hɔ,
efi w'ateɛteɛ, Awurade,
ne wo hwene mu home hahyee-
hahyee no.
16 Ɔteɛɛ ne nsa fi soro bɛfaa me,
ɔtwee me fii nsu pii mu.
17 Ogyee me fii me tamfo hoɔdenfo
ne wɔn a wokyi me nsam,
efisɛ wɔsen me ahoɔden.
18 Wɔbɛtoaa me m'amanehunu da mu,
na Awurade bɛyɛɛ me akyidua.
19 Na oyii me kogyinaa nea ɛhɔ trɛw,
ogyee me, efisɛ ɔpɛ m'asɛm.
20 Awurade tuaa me ka sɛ me tre-
nee te,
sɛ me nsa ho a afi te na ɔdan maa
me.
21 Na mehwɛɛ Awurade akwan,
na menyɛɛ bɔne minnyaw me Nya-
nkopɔn ɛ,
22 na mmom n'atemmude nyinaa wɔ
m'ani so,
na mimfii n'ahyɛde ho ɛ.
23 Na mayɛ me ho pɛ mama no,
na mahwɛ me ho so mafi m'amu-
mɔyɛ ho.
24 Na Awurade dan maa me sɛ me
trenee,
sɛ me nsa ho a afi wɔ n'ani so no te.
25 Ɔdɔeyɛfo na wo ne no bedi no
adɔe so,
onipa a odi mu na wo ne no bedi no
mudi so.
26 Nea ɔtew ne ho na wobɛtew wo ho
akyerɛ no,
na ɔkɔntɔnkyefo de, wukyinkyim
wo ho kyerɛ no.
27 Na wo na wugye amanehunufo man,
na wobrɛ ahantan ani ase.
28 Na wo na woma me kanea dɛw,
Awurade me Nyankopɔn tew me
sum mu.
29 Na wo na mede wo metow mehyɛ
asafo so,
na mede me Nyankopɔn mihuruw
metra ɔfasu.
30 Onyankopɔn de, ne kwan yɛ pɛpɛ,
Awurade asɛm mu tew,
ɔyɛ ɔkyɛm ma wɔn a woguan toa no
nyinaa.
31 Na hena ne Nyankopɔn sɛ
Awurade nko,
na hena na ɔyɛ ɔbotan sɛ yɛn Nya-
nkopɔn?
32 Onyankopɔn a ɔde ahoɔden bɔ me
so,
na ɔma me kwan yɛ pɛpɛɛpɛ.
33 Ɔyɛ m'anan sɛ aforotebere de,
na ɔde me gyina me srɔnsrɔmmea so.
34 Ɔkyerɛ me nsa akodi,
na ɔma me basa kuntun kɔbere ta.
35 Na womaa me wo nkwagye kyɛm,
na wo nifa soo me mu,
na wo yiyeyɛ ma meyɛɛ kɛse.
36 Wotrɛw m'anammɔn mu m'ase,
na m'anan anwatiriw.
37 Mitiw m'atamfo, na metoo wɔn,
na mansan de kosii sɛ miwiee wɔn
kum.

4 Dwom 116, 3. 8 Ex 19, 18. 9 Dwom 144, 5. 10 Dwom 99, 1.
11 Yes 50, 3. 14 1 Sa 7, 10. 16 Dwom 144, 7; 69, 1–2. 19 Dwom 18, 36.
22 Deut 17, 19. 23 Dwom 15, 2. 27 Hiob 22, 29. 29 Dwom 60, 12.
30 Dwom 19, 8. 34 Dwom 144, 1. 35 Mmb 15, 33. 36 Dwom 31, 8.

38 Meboboɔ wɔn, na wɔantumi ansɔre,
wɔtotɔe me nan ase.
39 Na wode ahoɔden bɔɔ me so maa
akodi,
wobrɛɛ wɔn a wɔsɔre hyɛɛ me no ase
hyɛɛ m'ase,
40 na womaa m'atamfo dan wɔn akyi
kyerɛɛ me,
na wɔn a wokyi me no, mesɛee wɔn.
41 Wosu frɛe, na ogyefo bi nni hɔ,
wɔfrɛɛ Awurade, na wammua wɔn.
42 Na mepɛtɛw wɔn meyɛɛ wɔn sɛ tu-
tuw, mframa anim,
mesesaw wɔn migui sɛ mmorɔn so
dɔte.
43 Wuyii me m'amanko mu, wode
me sii amanaman so ti;
ɔman a minnim wɔn na ɛsom me.
44 Aso tee ara pɛ na wotiee me,
ananafo brɛɛ wɔn ho ase maa me.
45 Ananafo twintwamee,
na wɔde ahopopo fifii wɔn hintabea
bae.
46 Awurade te ase, na nhyira ne
me botantim no.
Na me nkwagye Nyankopɔn no,
wɔmma no so.
47 Onyankopɔn a odii were maa me,
na ɔde aman hyɛɛ m'ase,
48 wagye me afi m'atamfo mu,
yiw, woama me so afi wɔn a wɔsɔre
hyɛɛ me no mu,
woagye me anuɔdenfo nsam.
49 Enti, Awurade, mɛda wo ase aman-
aman mu,
na mabɔ wo din mato ayeyi nnwom,
50 sɛ wone nea ɔma ne hene nkwagye
sõ,
na ɔyɛ nea wasra no no adɔe,
Dawid ne n'asefo daa.

## 19

*Abɔde ne mmara yi Nyankopɔn ayɛ*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Ɔsoro ka Onyankopɔn anuonyam,
na ewim kyerɛ ne nsa ano adwuma.
2 Ɛda woro kyerɛ da,
na anadwo ma anadwo te nka.
3 Ɛnyɛ ɔkasa, na ɛnyɛ nsɛm a wɔnte.
4 Ɔsoro susuhama du asase nyinaa so,
na ne nsɛm du wiase ano;
wasi ntamadan ama owia ɔsoro hɔ.
5 Na ofi adi sɛ ayeforokunu a ofi ne
pia mu,
ɔde ahosɛpɛw tu ne kwan sɛ ɔbran.
6 N'adifi wɔ ɔsoro ano,
na ne kyini kodu ano hɔ,
na biribiara nkora ne ho mfi ne hyew
ano.
7 Awurade mmara yɛ pɛ,
edwudwo ɔkra.
Awurade adanse atim,
ɛma ayemfo hu nyansa.
8 Awurade ahyɛde teɛ,
ɛma koma tɔ yam,
Awurade mmarahyɛ ho tew,
na ɛtew ani.
9 Awurade suro yɛ kronkron,
egyina hɔ daa.
Awurade atemmude yɛ nokware,
ne nyinaa teɛ.
10 Ɛyɛ akɔnnɔ sen sika ne amapa pii,
na ɛyɛ fremfrem sen ɛwo ne ahwerew
mu nsu.
11 W'akoa nam so hu de,
ɛsodi mu wɔ akatua pii.
12 Hena na ohu n'ankasa ne mfomso
mu?
Me bɔne a ahintaw me, fa firi me.
13 Nso bɔ w'akoa ho ban ɔboayɔ bɔne
ho,
na anhyɛ me so.
Ɛno na medi bem,
na me ho afi amumɔyɛ kɛse ho.
14 Ma m'anom nsɛm nyɛ wo fɛ,
na me komam nkɔmmɔ nsɔ w'ani,
Awurade, me botan ne me gyefo.

## 20

*Ɔsrɛ ɔboa ma ɔhene*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Awurade ntie wo hiada,
Yakob Nyankopɔn din mma wo so,
2 omfi kronkron mu hɔ mmɛboa wo,
na omfi Sion mmɛhyɛ wo den.
3 Ɔnkae w'aduan afɔre nyinaa,
na wo hyew afɔre nsɔ n'ani. (Sela)
4 Ɔmma wo nea wo koma pɛ,
na ɔmma wo tirim asɛm nyinaa
mmram.
5 Yɛn ho asan yɛn wo nkwagye mu,
na yɛn Nyankopɔn din mu na yehim
yɛn frankaa.
Awurade mma nea wosrɛ nyinaa
mmram.

41 Mmb 1, 28. 49 Rom 15, 9. 50 2 Sa 7, 12–16. — 1 Rom 1, 20. 4 Rom 10, 18. 6 Dwom 104, 19. 7 Dwom 119, 50, 130. 8 Dwom 12, 6; 18, 30; 119, 105. 10 Dwom 119, 72. 12 Hiob 9, 3; Dwom 130, 3. 13 Dwom 18, 23. — 1 Mmb 18, 10. 4 Dwom 21, 2.

6 Afei mahu sɛ Awurade boa nea wasra no no,
ogye no so, ne soro kronkron hɔ,
ɔde ne nifa ahoɔdenne gye no.
7 Ebinom kamfo nteaseɛnam,
na ebinom kamfo apɔnkɔ,
na yɛn de, yɛkamfo Awurade yɛn Nyankopɔn din.
8 Wɔn de, wobubu duedue so hwehwe ase,
na yɛn de, yɛasɔre gyina hɔ kyerebenn.
9 Awurade, gye ɔhene nkwa.
Obetie yɛn, da a yɛfrɛ no yi ara mu.

## 21

*Aseda mpae a wɔbɔ ma ɔhene*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Awurade, ɔhene ani gye w'ahoɔden mu,
na wo nkwagye nti ne ho san no dɛn ara.
2 Nea ne koma pɛ na wode ama no,
na nea n'ano bisae no, woankame no. (Sela)
3 Na wode papa mu nhyira hyia no,
wode amapa abotiri bɔ ne ti.
4 Obisaa wo hɔ nkwa,
wode ama no, nna a ɛware daa daa.
5 N'anuonyam sõ wo nkwagye nti,
kɛseyɛ ne nidi na wode ama no.
6 Na wode no asi hɔ sɛ nhyira nko ara daa,
wode w'anim anigye gye n'ani.
7 Efisɛ ɔhene ani da Awurade so,
na nea ɔwɔ sorosoro adɔe nti ɔrenhim.
8 Wo nsa bɛka w'atamfo nyinaa,
wo nifa benya wɔn a wokyi wo.
9 Wubeyi wo ho adi ayɛ wɔn sɛ ogya fononoo,
Awurade de n'abufuw bɛmene wɔn,
na ogya ahyew wɔn.
10 Wobɛsɛe wɔn aba afi asase so,
ne wɔn asefo afi nnipa mma mu.
11 Sɛ wɔbɔ wo ho pɔw bɔne na wosusuw bɔne bi ho a,
wɔrentumi nyɛ.
12 Na wobɛma wɔasan wɔn akyi,
wode wo bɛmma bɛkyerɛ wɔn anim.
13 Awurade, ma wo ho so w'ahoɔden mu,
yɛde dwonto ne sanku bɛkamfo wo mmaninne.

## 22

*Kristo amanehunu dwom*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Adekyee forote" nne so. Dawid dwom*

Me Nyankopɔn, me Nyankopɔn, dɛn nti na woagyaw me?
Me su a misu mefrɛ wo ne me nkwagye ntam ware.
2 Me Nyankopɔn, meteɛm mefrɛ wo awia,
na wummua me, ne anadwo, nso minnya ɔhome.
3 Na woyɛ kronkron,
wo a wote Israel ayeyi so.
4 Wo so na yɛn agyanom de wɔn ho toe,
wɔde wɔn ho too wo so,
na wugyee wɔn.
5 Wo na wɔteɛɛm frɛɛ wo,
na wonyaa ɔkwan fii,
wɔde wɔn ho too wo so,
na wɔn ani anwu.
6 Na me de, meyɛ aboawa,
na menyɛ onipa,
meyɛ nnipa ahohorade ne ɔman akyide.
7 Wɔn a wohu me nyinaa
di me ho fɛw tɛɛ wɔn anom wosow wɔn ti ka sɛ:
8 Dan to Awurade so,—ma onnye no,
sɛ ɔpɛ no a, ma onyi no.
9 Na wo na wuyii me fii me na yam,
mitua me na nufu ano no, na womaa me anidaso.
10 Mifi yafunum ara na wɔde me too wo so,
wone me Nyankopɔn fi me na yam.
11 Mma me ne wo ntam nnware,
na ahohia abɛn,
na ɔboafo bi nni hɔ.
12 Anantwinini bebree atwa me ho ahyia,
Basan anantwi akɛse abɔ me ho kɔntɔnkrɔn.
13 Wɔtɛɛ wɔn anom hyɛ me
sɛ gyata a ɔtetew na ɔbobom.
14 Wɔahwie me agu sɛ nsu,
na me nnompe nyinaa ahunhuan n'akwaa so.
Me koma ayɛ sɛ hweawa, anan wɔ me yam.
15 M'ahoɔden mu ayow sɛ kyɛmfɛre,
na me tɛkrɛma afam me dodom,
na wode me ato owu mfutuma mu.

---

6 Ex 15, 6. 7 Deut 20, 1; Yes 31, 1. — 2 Dwom 20, 4; 37, 4. 3 Dwom 132, 18.
10 Dwom 109, 13. 11 Yes 8, 10. 12 Dwom 7, 12. — 1 Mat 27, 46.
5 Dwom 25, 2–3. 6 Dwom 69, 7; Yes 53, 3; Mat 27, 39–44. 7 Hiob 16, 4, 10.
9 Dwom 71, 6. 14 Luk 22, 44. 15 Yoh 19, 28.

16 Na akraman atwa me ho ahyia,
nnipa bɔne asafo abɔ me ho dantaban,
wɔahwirew me nsa ne me nan mu.
17 Mitumi mekan me nnompe nyinaa,
wɔn de, wɔhwɛ me de gye wɔn ani
18 Wɔkyɛ me ntama mu fa,
na m'atade so na wɔbɔ ntonto.
19 Na wo, Awurade, ntra akyiri.
M'ahoɔden, yɛ ntɛm bɛboa me.
20 Hwim me kra fi nkrante ano,
m'ade koro no fi akraman nsam.
21 Gye me gyata anom,
na ɛko mmɛn mu na wutie me.
22 Mɛbɔ wo din makyerɛ me nuanom,
mɛkamfo wo asafo mu.
23 Mo a musuro Awurade, munyi no ayɛ.
Yakob asefo nyinaa, monhyɛ no anuonyam,
na Israel asefo nyinaa, momfɛre no.
24 Na wanserew na wankyi ɔmanehunufo amane,
na wanyi n'anim anhintaw no,
na osu frɛɛ no no, otiei.
25 Wo na woma miyi wo ayɛ asafo kɛse mu,
mɛma m'aboade, wɔn a wosuro no no anim.
26 Ahobrɛasefo bedidi na wɔamee,
wɔn a wɔpɛ Awurade akyi kwan beyi no ayɛ.
Mo koma nnya nkwa daa.
27 Asase ano ano sofo nyinaa bɛkae adan aba Awurade nkyɛn,
na amanaman mmusuakuw nyinaa abɛkotow n'anim.
28 Na ahenni wɔ Awurade,
na odi amanaman so.
29 Asase so abran nyinaa bedidi na wɔakotow no,
wɔn a wosian kɔ mfutuma mu nyinaa,
ne nea anka ne kra nni nkwa no bɛkotow no.
30 Nkyirimma bɛsom no,
wɔbɛka Awurade ho asɛm, awo ntoatoaso a edidi so mu.
31 Wɔbɛba abɛka ne trenee akyerɛ ɔman a wɔbɛwo wɔn no,
sɛ ɔno na wayɛ.

## 23

*Awurade ne guanhwɛfo pa*
*Dawid dwom*

Awurade ne me hwɛfo,
hwee renhia me.
2 Ɔma meda wura frɔmfrɔm adidibea,
ogya me kɔ nsu a ɛho dwo ho.
3 Odwudwo me kra,
ɔde me fa akwantrenee so, ne din nti.
4 Nso menam esum kabii bon no mu a,
minsuro bɔne bi,
efisɛ wo ne me na ɛwɔ hɔ,
w'abaa ne wo poma na ɛkyekye me werɛ.
5 Wotow me pon m'atamfo anim,
wode ngo fɔw me tirim,
me kuruwa yɛ ma bu so.
6 Yiye ne adɔe nko na ebedi m'akyi
me nkwa nna nyinaa,
na mɛtra Awurade fi daa.

## 24

*Ɔba a anuonyam hene no ba*
(2 Sa 6)
*Dawid dwom*

Asase ne n'ade dodow yɛ Awurade dea,
wiase ne wɔn a wɔte mu no wɔ no.
2 Na ɔno na ɔhyɛɛ ase, ɛpo so,
na ɔde atintim asukɛse so.
3 Hena na ɔbɛforo Awurade bepɔw no,
na hena na obegyina ne trabea kronkron hɔ?
4 Nea efĩ nni ne nsam na ne komam tew,
nea ɔmma ne kra ani nsã ahuhude,
na ɔnka nkontompo ntam.
5 Ɔno na obenya Awurade nsam nhyira
ne ne nkwagye Nyankopɔn hɔ trenee.
6 Eyinom ne wɔn a wɔpɛ n'akyi kwan no abusua,
wɔn a wɔhwehwɛ w'anim, o Yakob [Nyankopɔn]. (Sela)
7 Mo aponkɛse, momma mo ti so,
na mo tete apon, montrɛw mo ho mu,
na anuonyam hene no nhyɛn mu.

---

**16** Yoh 20, 25, 27. **18** Yoh 19, 24. **20** Dwom 35, 17. **22** Dwom 9, 14; Heb 2, 12. Yoh 20, 17. **24** Dwom 9, 12; Heb 5, 7. **25** Dwom 116, 14. **26** Dwom 69, 32. **29** Flp 2, 10. **30** Yes 53, 10. **31** Dwom 110, 3; Yoh 19, 30. — **1** Gen 48, 15; Yoh 10, 12–16. **2** Hes 34, 14; Adi 7, 17. **3** Yer 31, 25. **4** Dwom 46, 2. **5** Dwom 36, 8. **6** Dwom 84, 3–4. — **1** Dwom 50, 12; 1 Ko 10, 26. **2** Gen 1, 9–10. **3** Dwom 15. **5** Yes 48, 18. **6** Rom 2, 28–29. **7** Yes 40, 3–4.

8 Hena ne anuonyam hene yi?—
Ɛyɛ Awurade, otumfoɔ kɛse, ɔbran,
Awurade a ɔyɛ ɔbran, ɔko mu.
9 Mo aponkɛse, momma mo ti so,
na montrɛw mo tete apon no mu,
na anuonyam hene no nhyɛn mu.
10 Hena ne saa anuonyam hene yi?—
Asafo Awurade, ɔne anuonyam hene no. (Sela)

## 25

*Fafiri ne ɔkwankyerɛ ho mpaebɔ*
*Dawid de*

Awurade, wo na mema me kra so mekyerɛ wo.
2 Me Nyankopɔn, wo so na mede me ho mato,
mma m'ani nnwu,
mma m'atamfo ho nnsɛpɛw wɔn, me nti.
3 Ampa ara, wɔn a wɔhwɛ wo kwan no biara ani renwu,
wɔn a wotwa nkontompo kwa na wɔn ani bewu.
4 Awurade, kyerɛ me w'akwan,
na fa me fa w'atempɔn so.
5 Ma mennantew wo nokware mu,
na kyerɛkyerɛ me,
na wone me nkwagye Nyankopɔn,
m'ani da wo so daa nyinaa.
6 Awurade, kae wo mmɔborohunu ne w'adɔe,
na ɛwɔ hɔ fi tete.
7 Nkae me mmofraase bɔne ne me mfomso,
kae me sɛ w'adɔe te, Awurade, wo papa nti.
8 Awurade ye, na ɔteɛ,
enti na ɔkyerɛkyerɛ nnebɔneyɛfo ɔkwan so.
9 Ɔma ahobrɛasefo nantew trenee mu,
na ɔma ahobrɛasefo sua ne kwan.
10 Awurade atempɔn nyinaa yɛ adɔe ne nokware
ma wɔn a wodi n'apam ne n'adansesɛm so.
11 Awurade, wo din nti fa me bɔne firi me,
na ɛdɔɔso pii.
12 Onipa biara a osuro Awurade no,
ɔbɛkyerɛ no kwan a ɔmfa so.
13 Ne kra bɛtra papa mu,
na n'asefo anya asase atra so.
14 Awurade yi ne tirim asɛm kyerɛ wɔn a wosuro no,
na ɔma wohu n'apam no mu.
15 M'ani hwɛ Awurade daa,
na ɔno na obeyi me nan afi afiri mu.
16 Dan w'ani hwɛ me, na dom me,
na meyɛ ankonam, na meyɛ mmɔbɔ.
17 Me koma mu ahohia so,
yi me fi m'ahokyere mu.
18 Hwɛ m'amane ne m'ahometew,
na fa me bɔne nyinaa firi me.
19 Hwɛ sɛ m'atamfo dɔɔso,
na wɔde atirimɔden tan me.
20 Hwɛ me kra so na gye me,
mma m'ani nnwu, na miguan metoa wo.
21 Ma pɛyɛ ne teeyɛ nhwɛ me so,
efisɛ m'ani da wo so.
22 Oyankopɔn, gye Israel wɔn ahohia nyinaa mu.

## 26

*Onyankopɔn fam ahotew*
*Dawid de*

Awurade, bu me atɛn,
na me pɛyɛ mu na mebɔɔ me bra,
na mede me ho metoo Awurade so, manwatiriw.
2 Awurade, hwehwɛ me mu na sɔ me hwɛ,
nan m'asaabo ne me koma.
3 Na w'adɔe wɔ m'ani so,
na menam wo nokware mu.
4 Me ne nnipa huhuw antra,
na me ne nyaatwomfo anhyia mu.
5 Metan nnipa bɔne guabɔ,
na me ne nnebɔneyɛfo ntra.
6 Mɛhohoro me nsa, bemdi mu,
na matwa w'afɔremuka ho mahyia, Awurade,
7 sɛ merema wɔate m'aseda dwom,
na maka w'anwonwade nyinaa.
8 Awurade, medɔ wo fi trabea
ne faako a w'anuonyam te.
9 Nhwim me kra nka nnebɔneyɛfo ho,
anaasɛ me nkwa nka mogyapɛfo ho nkɔ.
10 Wɔn na mmusu hyɛ wɔn nsam,
na adanmude ayɛ wɔn nifa ma.
11 Na me de, pɛyɛ mu na mebɔ me bra:
Gye me, na hu me mmɔbɔ.
12 Me nan gyina nea ɛhɔ da fam,
asafo ahyiae mu na mehyira Awurade.

3 Yes 49, 23. 4 Dwom 27, 11. 7 Hiob 13, 26. 12 Dwom 32, 8.
13 Dwom 37, 9. 14 Hiob 29, 4. 19 Dwom 35, 19. 20 Dwom 16, 1.
21 Hiob 1, 1. 22 Dwom 130, 8. — 2 Dwom 17, 3. 4 Dwom 1, 1. 6 Dwom 122.
8 Dwom 27, 4. 12 Dwom 22, 22.

## 27

*Awurade ne me hann ne me nkwagye*
*Dawid de*

Awurade ne me hann ne me nkwagye,
ɛhena na minsuro no?
Awurade ne me nkwa ahoɔden,
ɛhena anim na me ho mpopo?
2 Nnipa bɔne a wɔhyɛ me so na wɔtan me,
sɛ wɔtoa me abesunsuane me a,
wɔawatiwatiriw na wɔahwehwe ase.
3 Sɛ dɔm bɔ me ho nsra a,
me koma rentu;
sɛ wotu me so sa a,
ɛno mu po na me ho tɔ me.
4 Ade biako na masrɛ Awurade,
ɛno na mehwehwɛ akyi kwan,
sɛ me nna a midi nyinaa mɛtra Awurade fi,
na mahwɛ Awurade animtew,
na madwen me tirim, n'asɔrefi.
5 Na ɔkora me ne sese mu hiada,
ɔde me hintaw ne ntamadan ahintawee,
ɔma me so gyina ɔbotan so.
6 Na afei ɔbɛma me ti so,
m'atamfo a wɔatwa me ho asi no so,
na mabɔ ne ntamadan mu ayeyi afɔre,
na mato Awurade sanku dwom.
7 Awurade, tie me sufrɛ;
hu me mmɔbɔ, na gye me so.
8 Woaka sɛ: Monhwehwɛ m'anim nti,
me koma se wo sɛ: Awurade, w'anim na merehwehwɛ.
9 Nyi w'ani nhintaw me,
mfa abufuw mpam w'akoa.
Me boafo ne wo,
ntow me nkyene, na nnyaw me,
me nkwagye Nyankopɔn.
10 Na m'agya ne me na agyaw me,
na Awurade de, ogye me.
11 Awurade, kyerɛ me wo kwan,
na fa me fa ɔtempɔn tamaa so,
m'atɛwfo nti.
12 Nnan me mma sɛ m'atamfo pɛ,
na adansekurumfo asɔre ahyɛ me,
ne wɔn a wopuw anuɔdensɛm.
13 Gye sɛ migye midi sɛ mehu Awurade papa,
ateasefo asase so.
14 Ma w'ani nna Awurade so,
hyɛ wo ho den na ma wo bo nyɛ duru,
na ma w'ani nna Awurade so.

## 28

*Nkɔmmɔdi, adesrɛ ne aseda*
*Dawid de*

Awurade, wo na misu mefrɛ wo, me botan,
mmua w'ano wɔ me ho;
anyɛ saa na wumua w'ano wɔ me ho a,
mɛyɛ sɛ wɔn a wosian kɔ amoa mu no.
2 Sɛ misu mefrɛ wo,
na mema me nsa so mekyerɛ wo trabea kronkron hɔ a,
tie me nkotɔsrɛ.
3 Nyi me afrɛ so mfra abɔnefo ne abusuyɛfo
a wɔne wɔn yɔnkonom kasa asomdwoe so,
na wɔn komam de, bɔne wɔ mu.
4 Yɛ wɔn sɛ wɔn nneyɛe ne wɔn abrabɔ bɔne te,
susuw wɔn nsa ano nnwuma so ma wɔn,
tua wɔn nea wɔayɛ so ka.
5 Efisɛ wɔn ani nni Awurade nneyɛe ne ne nsa ano nnwuma so:—
Obedwiriw wɔn, na ɔrento wɔn nsi hɔ.
6 Ayeyi nka Awurade, efisɛ watie me nkotɔsrɛ.
7 Awurade ne m'ahoɔden ne me kyɛm.
Mede me koma mato no so, na waboa me,
enti me koma ho asan no,
na mede me dwom meda no ase.
8 Awurade ne wɔn ahoɔden,—
nea wasra no no nkwagye aban ne no.
9 Boa wo man, na hyira w'apɛgyade,
na yɛn wɔn, na ma wɔn so daa.

## 29

*Onyankopɔn anuonyam a ɛda adi ahum mu*
*Dawid dwom*

Mo anyame mma, momfa [anuonyam] mma Awurade,—
momfa anuonyam ne tumi mma Awurade.

---

**1** Dwom 56, 4; Yes 12, 2. **2** Hiob 19, 22. **3** Dwom 3, 6. **4** Dwom 23, 6; 26, 6–8; 42, 4; 63, 2; 84, 3–4. **5** Dwom 31, 20; 40, 2. **8** Deut 4, 29. **10** Yes 49, 15. **11** Dwom 25, 4; 86, 11; 139, 24. **13** Dwom 142, 5; Yes 38, 11. **14** Dwom 31, 24. — **1** Dwom 143, 7. **2** 1 Ah 8, 30; Kwa 3, 41. **3** Dwom 26, 9. **5** Yes 5, 12. **7** Dwom 18, 1–2. **9** Dwom 29, 11. — **1** Dwom 89, 6; 103, 20.

2 Monhyɛ Awurade din anuonyam,
monsɔre Awurade, ahokeka kronkron mu.
3 Awurade nne wɔ asu so,
anuonyam Nyankopɔn ma aprannaa bom,
Awurade wɔ nsu bebree so.
4 Awurade nne mu yɛ den sɛ,
Awurade nne mu wɔ anuonyam.
5 Awurade nne bubu nkyeneduru,
Awurade abubu Lebanon nkyeneduru.
6 Na ɔma wohuruhuruw sɛ nantwi ba,
Lebanon ne Sirion sɛ kooforo.
7 Awurade nne pa gya a ɛdɛw.
8 Awurade nne ma sare so hɔ him,
Awurade ma Kades sare so hɔ po.
9 Awurade nne ma aforote ko awo,
na ɛma kwae mu da hɔ,—
na n'asɔrefi mufo nyinaa ka sɛ: Anuonyam!
10 Awurade traa ase ma nsu yirii,
na Awurade bɛtra hɔ sɛ ɔhene daa.
11 Awurade bɛma ne man ahoɔden,
Awurade de asomdwoe behyira ne man.

## 30

*Aseda dwom*

*Dwom a wɔto de dwiraa Dawid dan*

Mɛma wo so, Awurade,
efisɛ woayi me,
na woamma m'atamfo ani annye,
me nti.
2 Awurade, me Nyankopɔn, misu mefrɛɛ wo,
na wosaa me yare.
3 Awurade, woatwe me kra afi asaman,
woama me nkwa na mankɔ amoa mu.
4 Monto Awurade dwom, mo a moyɛ n'ahotefo,
na munyi ne nkae kronkron no ayɛ.
5 Na n'abufuw kyɛ kakraa bi,
na n'adɔe de, ɛtra hɔ kyɛ sɛ nkwa bere.
Osũ bɛsoɛ anadwofa,—
na ade kye a, na anigye aba.
6 Na me de, misee m'ahodwo mu sɛ:
Merenhim ara da.
7 Awurade, wode w'anisɔ ama me bepɔw atim dennen,
na wode w'ani hintawee no, me bo tui.
8 Wo, Awurade, na misu mefrɛɛ wo,
na mekotɔ mesrɛɛ Awurade sɛ:
9 Dɛn mfaso na ɛwɔ me mogya ne m'amoa mu kɔ mu?
Mfutuma bɛda wo ase?
Ɛbɛka wo nokware akyerɛ anaa?
10 Awurade, tie, na hu me mmɔbɔ!
Awurade, bɛboa me.
11 Woama me nkɔmmɔdi adan me asaw,
woasan me ho atweaatam,
na wode anigye abɔ me so,
12 na m'anuonyam ato wo dwom na annyae da.
Awurade, me Nyankopɔn, mɛda wo ase daa.

## 31

*Ahotoso dwom*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Wo, Awurade, na maguan matoa wo,
mma m'anim nngu ase da biara da.
Fa wo trenee so gye me,
2 yɛ aso ma me, yɛ ntɛm gye me.
Yɛ me guandɔbea botan,
ne srɔnsrɔn so aban sɛ wubegye me nkwa.
3 Na wone me botantim ne me trabea srɔnsrɔn,
na wo din nti wobɛkyerɛ me kwan na woakogya me.
4 Wubeyi me afi afiri
a wɔahintaw asum me no mu,
na wo ara ne m'aban a ɛyɛ den.
5 Wo nsam na mede me honhom mehyɛ;
Awurade, nokware Nyankopɔn, woagye me.
6 Metan wɔn a wodi atoro ahuhude akyi,
na me de, mebata Awurade ho.
7 Medi ahurusi, na m'ani agye w'adɔe ho,
sɛ woahwɛ m'amanehunu,
na woahu me kra ahohia.
8 Na woanyi me anhyɛ ɔtamfo nsa,
wode m'anan agyina nea ɛtrɛw.
9 Awurade, hu me mmɔbɔ,
na me ho hia me.
Awerɛhow ama m'aniwa ne me kra ne me honam atwintwam.

---

2 Dwom 110, 3. 3 Hiob 37, 2. 6 Deut 3, 8–9. 11 Dwom 28, 8–9. —
1 Dwom 35, 19, 24. 3 Dwom 116, 3–4. 5 Yes 54, 7. 9 Dwom 6, 5.
11 Yoh 16, 20. 12 Dwom 16, 9. — 2 Dwom 18, 2. 3 Dwom 23, 3.
4 Dwom 25, 15. 5 Luk 23, 46. 8 Dwom 18, 36 9 Dwom 6, 7.

10 Na me nkwa ahwere ɛyaw mu,
na me mfe ahwere ahomegu mu.
M'amumɔyɛ nti m'ahoɔden so ahuan,
na me nnompe agurow.
11 M'ahohiafo nyinaa nti mayɛ ɔhohorafo,
na mayɛ me ho tefo so duru,
na m'amannifo suro me,
wɔn a mifi adi a wohu me guan me.
12 Nnipa werɛ afi me sɛ owufo,
mayɛ sɛ ade a wɔtow kyene.
13 Na mete nnipa bebree nsekudi,
ahude atwa me ho ahyia,
sɛ me ho agyina a wɔakɔ no mu
wɔabɔ wɔn tirim sɛ wɔbɛsɛe me kra.
14 Na me de, wo, Awurade, so na mede me ho mato.
Mise: Wone me Nyankopɔn.
15 Wo nsam na me mmere wɔ,
gye me m'atamfo ne m'ataafo nsam.
16 Tew w'anim kyerɛ w'akoa,
fa w'adɔe so gye me nkwa.
17 Awurade, mma m'anim nngu ase,
na misu mefrɛ wo.
Ma abɔnefo anim ngu ase,
na wɔntotɔ mum asaman.
18 Ma atorofo ano mmũa,
wɔn a wɔka ɔtreneeni ho nsɛm a ɛyɛ den,
ahokyerɛ ne kwasiarebɔ mu no.
19 Wo papa a wode asie ama wo fɛrefo no sõ dɛn ara!
Ɛno na wuyi kyerɛ wɔn a woguan toa wo no, nnipa anim.
20 Wode w'anim bɔ wɔn ho ban de wɔn hintaw fi nnipa a wɔabɔ tukuw anim,
wode wɔn sie ɔsese mu fi tɛkrɛma birebire ho.
21 Nhyira ne Awurade sɛ wama n'adɔe ayɛ nwonwa ama me,
kurow a ɛyɛ den mu.
22 Nso me de, misee m'ahoyeraw mu sɛ:
Wɔatwa me afi w'ani so.—
Nanso misu mefrɛɛ wo no,
wotee me nkotɔsrɛ.
23 Monnɔ Awurade, mo a moyɛ n'ahotefo nyinaa.
Awurade hwɛ wɔn a wodi nokware so,
na otua nea odi ahantansɛm no ka a ɛboro so.
24 Monhyɛ mo ho den na mumpirim mo bo,
mo a motwɛn Awurade nyinaa.

## 32

*Bɔne fafiri mu ahotɔ*
*Dawid de. Nnwenho dwom*

Nhyira ne nea wɔde ne mmarato afiri no,
na wɔakata ne bɔne so.
2 Nhyira ne onipa a Awurade mmu n'amumɔyɛ ngu no so,
na nnaadaa nni ne honhom mu.
3 Na mimuaa m'ano no,
me nnompe gurowee,
m'apini a misii daa nyinaa nti.
4 Na awia ne anadwo wo nsa yɛɛ me so duru,
me mu nsu twee,
na mikisae sɛ awia bere mu. (Sela)
5 Mekaa me bɔne mekyerɛɛ wo,
na mankora m'amumɔyɛ so.
Mekae sɛ: Mɛka me mmarato makyerɛ Awurade.
Na wo na wuyii me bɔne so mmusu. (Sela)
6 Eyi nti teeni biara mmɔ wo mpae da a obehu wo no.
Ampa ara, sɛ asu kɛse yiri a, ɛremfa ɔyaa ko.
7 Wone me hintabea,
wobɛbɔ me ho ban, na me ho anhia me,
na wode nkwagye nnwom atwa me ho ahyia. (Sela)
8 Mebue w'adwenem, na makyerɛ wo ɔkwan a wobɛfa so,
m'ani wɔ wo so, na metu wo fo.
9 Monnyɛ sɛ apɔnkɔ anaa mfurumpɔnkɔ a wonnim de,
nnareka ne ɛho hama na wɔde to wɔn anom twe wɔn,
anka wɔrentwiw mmɛn wo.
10 Ɔbɔnefo yaw dɔɔso,
na nea ɔde ne ho to Awurade so no,
wɔde adɔe bedi no barehyia.
11 Treneefo, momma mo ani nnye Awurade ho,
na munni ahurusi!
Komam teefo nyinaa, momfa anigye nhuro!

11 Dwom 69, 10–12. 13 Yer 20, 10; 46, 5. 15 Dwom 139, 16. 16 Num 6, 25; Dwom 80, 3. 20 Dwom 27, 5. 21 Dwom 17, 7. 22 Dwom 116, 11. 24 Dwom 27, 14. — 1 Rom 4, 6–9. 3 Dwom 31, 11; 51 8. 5 Mmb 28, 13. 8 Dwom 25, 12. 9 Mmb 26, 3. 11 Dwom 33, 1.

## 33

*Wiase sodi ho dwom*

Treneefo, momfa anigye nhuro Awurade mu,
ɛsɛ wɔn a wɔteɛ no sɛ woyi no ayɛ.
2 Momfa sanku nna Awurade ase,
momfa sanku a ɛso hama du nto no dwom!
3 Monto dwom foforo mma no,
mommɔ sanku yiye nka ɛnne ho!
4 Na Awurade asɛm teɛ,
na ne nnwuma nyinaa wɔ nokware mu.
5 Ɔdɔ asɛntrenee ne atemmu,
Awurade adɔe ahyɛ asase so ma.
6 Awurade de n'asɛm na ɛyɛɛ ɔsoro,
na ɔde n'anom honhom yɛɛ emu asafo nyinaa.
7 Ɔka po nsu boa ano kuw,
ɔde ebun sie nea ɛhɔ dɔ.
8 Ma asase nyinaa sofo nsuro Awurade,
wɔn a wɔte wiase nyinaa mfɛre no;
9 na ɔno na ɔka a, ɛbam,
ɔno na ɔhyɛ a, egyina hɔ.
10 Awurade ma amanaman agyina dan hunu,
ɔma aman adwene yɛ ɔkwa.
11 Awurade agyina de, egyina hɔ daa,
ne komam adwene wɔ hɔ ma awo ntoatoaso nyinaa.
12 Nhyira ne nkurɔfo a wɔn Nyankopɔn ne Awurade,
ne ɔman a wapaw wɔn de ayɛ n'ankasa n'apɛgyade.
13 Awurade fi soro hwɛ,
ohu nnipa mma nyinaa.
14 Ɔte ne trabea na ɔhwɛ asase sotefo nyinaa.
15 Ɔno na ɔnwene wɔn nyinaa koma,
ohu wɔn nnwuma nyinaa mu.
16 Ɔhene biara mfa dɔnnodow nni nkonim,
ɔbran mfa ahoɔden kɛse nnye ne ho.
17 Nkwagye mu, ɔpɔnkɔ yɛ ade hunu,
na wɔmfa n'ahoɔden dodow nnye onipa.
18 Hwɛ, Awurade ani wɔ wɔn a wosuro no so,
ɛwɔ wɔn a wɔn ani da n'adɔe so no so,
19 sɛ obegye wɔn kra afi wu mu,
na wama wɔanya nkwa ɔkɔm mu.
20 Yɛn kra twɛn Awurade.
yɛn boafo ne yɛn kyɛm ne no.
21 Na ne mu na yɛn koma bɛtɔ yɛn yam,
efisɛ yɛde yɛn ho ato ne din kronkron so.
22 Awurade, ma w'adɔe ntra yɛn so,
sɛnea yɛn ani da wo so no.

## 34

*Nea ɔte Nyankopɔn hwɛsie mu*

*Dawid de a ɔtoe bere a ɔdan sɛ ɔbɔdamfo Abimelek anim na ɔpam no ma ɔkɔe no*

Mehyira Awurade nna nyinaa,
n'ayeyi wɔ m'anom daa yi.
2 Awurade mu na me kra bɛhoahoa ne ho,
ahobrɛasefo bɛte, na wɔn ani agye.
3 Mo ne me nkamfo Awurade kɛseyɛ,
na momma yɛmmom mma ne din so.
4 Mahwehwɛ Awurade, na wabua me,
na wagye me afi nea misuro nyinaa mu.
5 Wɔn wɔhwɛ no no anim tew,
na wɔn anim ngu ase.
6 Ohiani yi teɛɛm, na Awurade tiee no,
na ogyee no n'ahohia nyinaa mu.
7 Awurade bɔfo bɔ wɔn a wosuro no ho nsra hyia,
na ogye wɔn.
8 Monka nhwɛ na munhu sɛ Awurade ye,
nhyira ne onipa a oguan toa no.
9 Awurade akronkronfo, munsuro no!
na biribiara remmɔ wɔn a wosuro no.
10 Gyataforo bedi hia na ɔkɔm ade wɔn,
na wɔn a wɔhwehwɛ Awurade no,
ade pa biara remmɔ wɔn.
11 Mma, mommra, monyɛ aso mma me!
Mɛkyerɛ mo Awurade suro.
12 Mo mu hena na ɔhwehwɛ nkwa,
na ɔpɛ onyinkyɛ sɛ obehu papa?
13 Kora wo tɛkrɛma, bɔne ho,
ɛne w'ano, nnaadaasɛm ho.
14 Yi bɔne ho akwa, na yɛ papa,
hwehwɛ asomdwoe, na tiw no.
15 Awurade ani wɔ treneefo so,
na n'aso tie wɔn sufrɛ.
16 Awurade ani sa nnebɔneyɛfo,
sɛ obegu wɔn ase, asase so.

---

**1** Dwom 32, 11. **2** Dwom 92, 3. **3** Dwom 40, 3; 96, 1; 98, 1; Adi 5, 9. **6** Gen 1, 6, 14. **7** Dwom 104, 9. **12** Deut 33, 29. **16** 1 Sa 17. **17** Dwom 20, 7. **18** Dwom 34, 15–17. **19** Dwom 34, 9–10. **20** Dwom 3, 3. — **1** 1 Sa 21, 13–15. **7** Gen 32, 1; Dwom 91, 11. **8** 1 Pe 2, 3. **9** Dwom 37, 19. **10** Dwom 33, 18–19; 37, 25; Luk 1, 53. **12** 1 Pe 3, 10–12. **14** Dwom 37, 27. **16** Mmb 10, 7.

17 Treneefo su frɛ, na Awurade tie,
na ogye wɔn fi wɔn ahohia nyinaa mu.
18 Awurade bɛn wɔn a wɔn koma abubu,
na ogye wɔn a wɔn honhom apɛtɛw.
19 Ɔtreneeni amane dɔɔso,
na Awurade gye no ne nyinaa mu.
20 Ɔhwɛ ne nnompe nyinaa,
emu biako po mmu.
21 Bɔne bekum ɔbɔnefo,
na wɔn a wɔtan ɔtreneeni no bɛbrɛ mu.
22 Awurade gye ne nkoa kra,
na wɔn a woguan toa no nyinaa remmrɛ mu.

## 35

*Atamfo nti ɔhwehwɛ ɔboa*
*Dawid de*

Awurade, wo ne wɔn a wɔne me ham no nham,
wo ne wɔn a wɔne me ko no nko!
2 So ɔkyɛm ne nkataani mu,
na sɔre bɛboa me.
3 Twe peaw na siw wɔn a wɔtaa me no kwan,
ka kyerɛ me kra sɛ: W'agyenkwa ne me!
4 Ma wɔn a wɔhwehwɛ me kra no anim ngu ase na wɔn ani nwu,
ma wɔn a wɔpɛ me bɔne no mfa ahohora nsan wɔn akyi!
5 Ma wɔnyɛ sɛ ntɛtɛwa, mframa anim,
na ma Awurade bɔfo nsum wɔn ngu!
6 Ma wɔn akwan mu nnuru sum, na ɛnyɛ patoropatoro,
na Awurade bɔfo ntaa wɔn!
7 Na wɔasum me afiri wɔn amoam kwa,
na wɔatu me kra amoa kwa.
8 Ma ɔsɛe mmefi no aworaw,
na ma n'afiri a wasum ahintaw no nyi no,
ma ɔmfa patabubu nhwe mu!
9 Na me kra bedi ahurusi Awurade mu,
na ne ho asan no, ne nkwagye mu.
10 Me nnompe nyinaa bɛka sɛ:
Awurade, hena na ɔte sɛ wo
a wugye ɔmanehunufo nea ɔyɛ den sen no nsam,
ne ɔmanehunufo ne ohiani fi ne dwowtwafo nsam.
11 Adansefo nkontompofo sɔre;
ade a minnim na wobisa me.
12 Wɔde bɔne tua me papa ka,
me kra ayɛ sɛ ayisaa.
13 Na me de, wɔyare a, mehyɛ atweaatam,
mede mmuada mebrɛɛ me kra ase,
na mebɔɔ mpae ma ɛsan beguu me kokom.
14 Meyɛɛ sɛnea ɔyɛ m'adamfo ne me nua,
misii me ti ase twann sɛ obi a ɔregyam ne na.
15 Na sɛ merekɔhwe ase nti,
wɔn ani gye na wɔbɔ tukuw,
nkwahumafo ne nnipa a minnim wɔn bɔ me so tukuw,
wɔyaw ara na wonnyae.
16 Sɛ asatofo pɛ nkyewa ho tra di fɛw no,
wɔtwɛree wɔn sẽ guu me so.
17 Awurade, wobɛhwɛ ara akosi da bɛn?
Gye me kra fi wɔn sɛe mu,
m'ade koro fi agyata nsam!
18 Mɛda wo ase, gua kɛse mu,
meyi wo ayɛ, ɔman dodow mu.
19 Mma m'atamfo atorofo no ani nnnye me ho,
mma wɔn a wɔtan me kwa no mmmu me anikyew!
20 Na wɔnka asomdwoesɛm,
na wodwen nkontomposɛm hyɛ wɔn a wodwo, asase so.
21 Na wɔtɛɛ wɔn anom haharaa wɔ me so,
wose: Wie, wiɛ, yɛn ani ahu!
22 Awurade, woahu, mmua w'ano,
Awurade, mfi me nkyɛn nkɔ akyiri!
23 Nyan, na sɔre bebu me atɛn,
me Nyankopɔn ne m'Awurade, bedi m'asɛm!
24 Awurade, me Nyankopɔn, fa wo trenee so bebu me atɛn,
na mma wɔn ani nnnye me ho!
25 Mma wɔnnka wɔn komam sɛ: Wiɛ, nea yɛpɛ ni!
Mma wɔnnka sɛ: Yɛamene no.
26 Wɔn a wɔn ani gye m'amanehunu ho nyinaa,
ma wɔn ani nwu, na wɔn anim ngu ase.
Wɔn a wodi me so akokurokosɛm no,

**18** Dwom 51, 17. **19** 2 Ko 1, 5. — **2** Dwom 7, 12–13. **4** Dwom 40, 14. **7** Dwom 35, 19. **8** Dwom 9, 15. **12** Dwom 38, 20. **13** Rom 12, 15; Hiob 31, 29. **16** Hiob 16, 9. **17** Dwom 22, 20. **18** Dwom 22, 22. **19** Dwom 25, 19; 69, 4; Yoh 15, 25. **21** Dwom 40, 15. **23** Dwom 44, 23. **26** Dwom 35, 4.

ma aniwu ne ahohora nsi wɔn adurade!
27 Wɔn a me trenee sɔ wɔn ani no,
ma wonni ahurusi na wɔn ani nnye;
ma wɔnka daa sɛ: Wɔnkamfo Awurade kɛseyɛ,
sɛ n'akoa yiyedi sɔ n'ani.
28 Na me tɛkrɛma bɛka wo trenee
ne w'ayeyi daa nyinaa.

### 36

*Onyankopɔn adɔe*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Awurade akoa Dawid de*

Ɔbɔnefo mmarato kasa wɔ me koma mu:
Onyankopɔn suro biara nni n'ani so.
2 Na obu ne ho bi, n'ankasa ani so,
sɛ worenhu n'amumɔyɛ na wɔakyi.
3 N'anom nsɛm yɛ ahuhusɛm ne nnaadaa,
wagyae nimdeɛ sua ne papayɛ.
4 Odwen amumɔyɛde ne kɛtɛ so,
ɔde ne nan asi ɔkwan a enye so;
bɔne de, onkyi.
5 Awurade, w'adɔe kodu soro,
na wo nokware kodu wim tɔnn.
6 Wo trenee te sɛ Onyankopɔn mmepɔw,
w'atemmu te sɛ ebun a emu dɔ.
Awurade, wugye nnipa ne mmoa nkwa.
7 Onyankopɔn, w'adɔe no so dɛn ara!
Na nnipa mma de wɔn ho dɔ wo ntaban nwini ase.
8 Wo fi mu srade meemee wɔn,
na woma wɔnom w'anigye asubɔnten.
9 Efisɛ wo nkyɛn na nkwa nsuti wɔ,
wo hann mu na yehu hann.
10 Ma w'adɔe nkyɛ mma wɔn a wonim wo,
ne wo trenee mma koma mu teefo.
11 Mma ɔhantanni nan nntia me,
na mma abɔnefo nsa nnsum me!
12 Ɛnde na amumɔyɛfo atotɔ,
woasum wɔn ahwehwe fam a wontumi nsɔre.

### 37

*Abɔnefo ahotɔ nkyɛ*

(Dwom 49; 73; Hiob nhoma)

*Dawid de*

Nhoran wo bo nnebɔneyɛfo nti,
mma wo bo nnhaw wo, amumɔyɛfo ho;
2 na ɛrenni da bi na wɔatwa wɔn agu sɛ sare,
na wɔakisa sɛ wura momono.
3 Bata Awurade ho, na yɛ papa,
tra asase so, na di nokware,
4 na ma w'ani nka Awurade ho,
na wama wo nea wo koma pɛ.
5 Fa wo kwan hyɛ Awurade nsam,
na fa wo ho to no so,
na ɔno na ɔbɛyɛ,
6 na wayi wo trenee adi sɛ adekyee,
ne wo bem sɛ owigyinae.
7 Yɛ komm ma Awurade, na to wo bo ase twɛn no.
Nhoran wo bo, nea ne kwan asi no yiye no nti,
onipa a odi ne koko so asɛm so nti.
8 Ma abufuw ntwa, na gyae bo bɔne yɛ,
nhoran wo bo, na ebewie bɔne nko:
9 na wobeyi nnebɔneyɛfo hɔ,
na wɔn a wɔtwɛn Awurade no,
wɔn na wobenya asase no adi.
10 Aka kakraa sɛ na ɔbɔnefo nni hɔ,
na wɔhwehwɛ ne trabere a, na onni hɔ.
11 Na ahobrɛasefo benya asase no adi,
na wɔagye wɔn ani asomdwoe bebree mu.
12 Ɔbɔnefo susuw ɔtreneeni ho asɛm,
na ɔtwɛre ne sẽ gu no so:—
13 Awurade serew no, efisɛ wahu sɛ ne da reba.
14 Abɔnefo atwe nkrante, na wɔakuntun wɔn ta mu,
sɛ wɔbɛma ɔmanehunufo ne ohiani ahwe ase,
na wɔakum wɔn a wɔn abrabɔ ye:
15 Wɔn nkrante bɛwɔ wɔn ara komam,
na wɔn ta abubu.
16 Ade kakra a onipa trenee wɔ no ye
sen abɔnefo bebree ahonyade dodow.
17 Na abɔnefo abasa bebubu,
na Awurade wowaw treneefo.
18 Awurade nim wɔn a wodi mu no nna,
na wɔn agyapade bɛtra hɔ daa.
19 Wɔn ani renwu bere bɔne mu,
na wɔbɛmee, ɔkɔm mmere mu.
20 Na abɔnefo bɛyera,
na Awurade atamfo bɛyɛ sɛ sare momono fɛfɛ:
wɔbɛhyew awie sã sɛ owusiw.
21 Ɔbɔnefo fɛm, na ontua,

---

**27** Dwom 40, 16. — **1** Rom 3, 18. **4** Mika 2, 1. **5** Dwom 57, 10; 108, 4.
**6** Dwom 125, 1–2. **8** Dwom 23, 5. **9** Yer 2, 13. — **1** Mmb 24, 19. **3** Dwom 37, 27, 29.
**5** 1 Pe 5, 7. **6** Dwom 97, 11; 112, 4; Hiob 11, 17. **7** Dwom 73, 3. **9** Dwom 37, 11, 22, 29, 34. **10** Dwom 37, 35. **11** Dwom 37, 9; Mat 5, 5. **13** Hiob 18, 20.
**14** Dwom 11, 2. **16** Mmb 15, 16. **19** Dwom 33, 19. **20** Dwom 68, 2.

na ɔtreneeni hu mmɔbɔ, na ɔma.
22 Na wɔn a wahyira wɔn na ebedi
asase no,
na wɔn a wabɔ wɔn dua no, wobeyi
wɔn hɔ.
23 Awurade na ɔde onipa anammɔn si-
si yiye,
na ne kwan sɔ n'ani,
24 sɛ ɔhwe ase a, ɔremmea fam koraa,
efisɛ Awurade kura ne nsam.
25 Mayɛ abofra, na afei mabɔ akora,
nanso minhuu onipa trenee a wɔapa
no
anaasɛ n'asefo srɛ aduan.
26 Ohu mmɔbɔ daa, na ɔde fɛm,
na n'asefo nso yɛ nhyira.
27 Fi bɔne ho na yɛ papa,
na woatra hɔ daa;
28 efisɛ Awurade dɔ atemmu,
na ɔrennyaw n'ahotefo.
Ɔhwɛ wɔn so daa,
na abɔnefo asefo de, wobeyi wɔn hɔ.
29 Treneefo benya asase no adi,
na wɔatra so daapem.
30 Ɔtreneeni ano ka nyansasɛm,
na ne tɛkrɛma bu atɛntrenee;
31 ne Nyankopɔn mmara wɔ ne komam,
na ne nan nwatiriw.
32 Ɔbɔnefo tɛw ɔtreneeni,
na ɔhwehwɛ no akum no.
33 Awurade rennyaw no ne nsam,
na sɛ wobu no atɛn a, ɔremmu no fɔ.
34 Twɛn Awurade, na fa ne kwan so,
na ɔbɛma wo so, na woanya asase no
adi;
sɛ wogu abɔnefo ase a, wubehu.
35 Mahu ɔbɔnefo a odi tumi,
na ɔdennan sɛ dua frɔmm a anya
asiye:
36 na obi twaa mu no, na hwɛ, onni hɔ,
na mehwehwɛɛ no, nanso manhu no.
37 Kari onipa a ɔyɛ pɛ, na hwɛ nea ɔteɛ:
sɛ saa onipa no awiei yɛ asomdwoe.
38 Na mmaratofo de, wɔbɛsɛe wɔn nyi-
naa prɛko,
abɔnefo ase de, wobegu.
39 Na treneefo nkwagye fi Awurade,
ɔne wɔn guandɔbea, ahohia da mu.
40 Na Awurade boa wɔn, na ogye wɔn:
oyi wɔn fi abɔnefo nsam, na ogye
wɔn nkwa,
efisɛ wɔde wɔn ho to no so.

## 38

*Amanehunu mu ahonu dwom*
(Dwom 6)
*Dawid dwom a wɔde bɔ nkae*

Awurade, ntwiw m'anim w'abufuw
mu,
na ntwe m'aso w'anibere mu;
2 na w'agyan awowɔ me aka mu,
na wo nsa aduru me so.
3 W'abohuru nti ahoɔden bi nni me
honam mu,
me bɔne nti akwahosan bi nni me
nnompe mu;
4 na me mfomso aboro me ti so,
ɛdɛn me so sɛ adesoa duruduru.
5 M'akuru bɔn, na aporɔw m'agyimi-
sɛm nti.
6 Mapompono, na mapua koraa,
da mũ nyinaa mede awerɛhow
menam foofoo.
7 Na ahyehyekuru ayɛ m'asen mu
ma,
na ahoɔden bi nni me honam mu;
8 mahodwow, na mabubu pasaa,
me koma apinisi nti misu dennen.
9 Awurade, nea mepɛ nyinaa da
w'anim,
na me pene nhintaw wo.
10 Me koma pere katirikatiri, m'ahoɔ-
den atu,
na m'aniwa hann po nni me ho bio.
11 M'adɔfo ne me nnamfo afi me haw
no ho akogyina nsrɛnso,
na m'abusuafo gyinagyina akyiri-
kyiri.
12 Na wɔn a wɔhwehwɛ me kra no
asum me afiri,
na wɔn a wɔpɛ me bɔne no ka me sɛe
ho asɛm,
na wodwen nnaadaasɛm da mũ nyi-
naa.
13 Na me de, mete sɛ ositifo a ɔnte
asɛm,
na mete sɛ mum a ommue n'ano.
14 Na mayɛ sɛ onipa a ɔnte asɛm
na n'anom nni ntuatuaano.
15 Na wo, Awurade, na m'ani da
wo so,
Awurade, me Nyankopɔn, wubebua.
16 Na mise: Mma wɔn ani nnye me ho,
na sɛ me nan watiriw a,
wɔanhoahoa wɔn ho wɔ me so.

---

22 Dwom 37, 9. 24 Mmb 24, 16. 25 Dwom 34, 9–10. 27 Dwom 34, 14. 28 Dwom 11, 7. 29 Yes 60, 21. 31 Dwom 40, 8. 32 Dwom 10, 8–10. 33 Dwom 34, 22. 34 Dwom 37, 9. 35 Hiob 5, 3–5; 20, 6–7; Hes 31, 3–14. 36 Dwom 37, 10. 37 Gen 39, 8–9. 39 Dwom 46, 1. 40 Luk 18, 8. — 2 Hiob 6, 4; Dwom 32, 4. 3 Dwom 51, 8. 4 Kwa 1, 14. 11 Dwom 31, 11; Hiob 19, 14. 13 Dwom 39, 2.

17 Na mereyɛ mahwe ase,
na me yaw wɔ m'anim daa.
18 Na meka me mfomso,
me bɔne nti me werɛ ahow.
19 Na m'atamfo ho yɛ wɛwɛwɛ,
wɔn ho yɛ den,
na wɔn a wɔtan me kwa no dɔɔso.
20 Na wɔde bɔne tua papa so ka,
papa a midi akyiri nti wɔpɛ me ho asɛm.
21 Awurade, nnyaw me,
me Nyankopɔn, mma wo ne me ntam nnware.
22 Yɛ ntɛm bɛboa me,
Awurade, m'agyenkwa!

39

*Amanehunu mu boasetɔ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo Yedutun. Dawid dwom*

Mekae sɛ: Mɛhwɛ m'akwan yiye,
na mamfa me tɛkrɛma manyɛ bɔne.
Mede nnareka meso m'ano,
sɛ ɔbɔnefo wɔ m'anim yi.
2 Medan mum meyɛɛ komm,
mimuaa m'ano, papa ho,
nanso me yaw mu yɛɛ den.
3 Me koma yɛɛ hyerehyere wɔ me mu,
meredwennwene no, na ogya no dɛwee,
na mede me tɛkrɛma mekasae.
4 Awurade, ma minhu m'awiei
ne me nna kakra a wɔasusuw no,
ma minhu me kyɛ a mammɛkyɛ.
5 Hwɛ, woayɛ me nna nsaama pɛ,
na me mfe nyɛ hwee, w'anim.
Ampa ara, onipa asi so sɛ dɛn ara a,
na ɔyɛ ohuruhuro ara kwa. (Sela)
6 Ampa ara, onipa nam sɛ sunsuma kwa.
Ampa ara, wɔhaw wɔn ho ohuruhuro ho;
ɔhyɛ da so, na onnim nea ɔbɛboa ano.
7 Na afei, Awurade, dɛn na metwɛn?
Wo so na m'ani da.
8 Gye me fi me mmarato nyinaa mu,
mfa me mma, na ɔkwasea mmmɔ me ahohora.
9 Matɔ mum, mimmue m'ano,
efisɛ wo na woayɛ.
10 Yi wo haw fi me so.
Wo nsa ano hwe rehyew me.
11 Sɛ wode amumɔyɛ ho animka twe onipa aso a,
woma n'ahoɔfɛ hyew sɛ nwewee yɛ.
Ampa ara, nnipa nyinaa yɛ ohuruhuro. (Sela)
12 Awurade, tie me mpaebɔ,
na yɛ aso tie me sufrɛ.
Mmua w'ano me nusu ho, na meyɛ wo hɔho,
meyɛ ɔmamfrani sɛ m'agyanom nyinaa.
13 Yi w'ani fi me so,
na mentew m'anim,
ansa na mafi ha, na wɔanhu me bio.

40

*Aseda ne adesrɛ mpaebɔ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Ɔtwɛn na metwɛn Awurade,
na ɔyɛɛ aso maa me,
2 na ɔtee me sufrɛ.
Na oyii me fii ɔsɛe amoa mu, fii atɛkyɛ mu,
na ɔde me nan sii ɔbotan so,
ɔmaa m'anammɔn tintimii.
3 Na ɔde dwom foforo ahyɛ m'anom,
yɛn Nyankopɔn ayeyi.
Nnipa bebree behu asuro, na wɔabata Awurade ho.
4 Nhyira ne onipa a ɔde n'ani ato Awurade so,
na ɔnnan n'ani nkyerɛ ahantanfo
ne wɔn a wɔman di atoro.
5 Awurade, me Nyankopɔn,
w'anwonwade ne w'adwene, woama adɔɔso ama yɛn,
wɔrentumi mfa biribi nto wo ho;
anka mɛka na makasa ho,
ɛdɔɔso sen sɛ wobetumi akan.
6 Wompɛ afɔrebɔ ne ayɛyɛde,
woasiesie aso de ama me,
wummisa ɔhyew afɔre ne bɔne ho afɔre.
7 Ɛnna mekae sɛ: Hwɛ, mereba,
wɔakyerɛw me ho asɛm nhoma mmobɔwee no mu.
8 Nea mepɛ ne sɛ mɛyɛ nea wo, me Nyankopɔn, wopɛ,
na wo mmara wɔ me komam.
9 Maka trenee ho asɛmpa asafo kɛse mu,

18 Dwom 32, 5. 20 Dwom 35, 12. — 1 1 Be 25, 1, 3. 2 Dwom 38, 13.
4 Dwom 90, 12; Hiob 14, 5. 5 Dwom 90, 5. 6 Skf 2, 18, 21; Luk 12, 18–20.
9 2 Sa 16, 10. 11 Dwom 39, 5. 12 Lev 25, 23; Dwom 119, 19; 1 Pe 2, 11; Heb 11, 13.
13 Hiob 10, 20. — 3 Dwom 33, 3. 5 Dwom 139, 17–18. 6 Dwom 51, 16; Heb 10, 5–10; Yes 50, 5. 9 Dwom 22, 22, 25.

hwɛ, meremmua m'ano, Awurade, wunim.
10 Mankora wo trenee so me komam,
maka wo nokware ne wo nkwagye,
mansiw w'adɔe ne wo nokware so, asafo kɛse mu.
11 Wo Awurade, worensiw me wo mmɔborohunu so,
w'adɔe ne wo nokware bɛbɔ me ho ban daa,
12 Na bɔne a wonnim ano atwa me ho ahyia,
m'amumɔyɛ aso me mu a ɛmma minhu ade bio,
ɛdɔɔso sen me ti so nhwi,
na me koma agyaw me.

(13–17: Dwom 70)

13 Awurade, ma ɛnyɛ wo fɛ sɛ wubegye me,
Awurade, yɛ ntɛm bɛboa me!
14 Ma wɔn a wɔhwehwɛ me kra asɛe no no ani nwu,
na wɔn anim ngu ase,
ma wɔn a wɔpɛ me bɔne nsan wɔn akyi,
na wɔnnan ahohorafo!
15 Wɔn a wose me sɛ: Wiɛ, wiɛ! no,
ma wɔn ho nnwiriw wɔn,
wɔn aniwu akatua so.
16 Ma wɔn a wɔhwehwɛ wo nyinaa nni ahurusi,
na wɔn ani nnye wo ho:
ma wɔn a wɔdɔ wo nkwagye nka daa sɛ:
Wɔnkamfo Awurade kɛseyɛ.
17 Na me de, meyɛ mmɔbɔ, na meyɛ ohiani de,
nanso Awurade dwen me ho.
Wone me boafo ne me gyefo, me Nyankopɔn,
ntwentwɛn wo nan ase!

## 41

*Amane a efi ɔyare ne atamfo mu*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Nhyira ne nea odwen ɔbrɛfo ho,
Awurade begye no, da bɔne mu.
2 Awurade bɛhwɛ no so na wama no nkwa,
na wɔahyira no asase so.
Na worenyi no nhyɛ n'atamfo a wɔpɛ no nsa.
3 Awurade bɛwaw no ɔyarepa so;
ne yare a ɔyare da hɔ nyinaa,
wodan ma esi no yiye.
4 Me de, mekae sɛ: Awurade, hu me mmɔbɔ,
sa me kra yare, na mayɛ wo bɔne!
5 M'atamfo kasa me ho bɔne sɛ:
Da bɛn na obewu na ne din ayera?
6 Na sɛ ɔba bɛhwɛ me a, ɔka atosɛm,
ne koma tase nsɛnhunu fa, ofi adi kɔkeka.
7 Wɔn a wɔtan me nyinaa tutu me ho asu,
wosusuw me ho bɔne ka sɛ:
8 Abusude akita no,
na afei a ɔda hɔ yi, ɔrensɔre bio.
9 M'adamfo pa po a mede me ho metoo no so
a odii m'aduan bi no,
wama ne nantin so atia me.
10 Na wo, Awurade, hu me mmɔbɔ,
na ma me so, na mintua wɔn so ka!
11 Eyi ho na mehu sɛ wopɛ me:
Sɛ m'atamfo renni me so ahurusi.
12 Na me de, wuso me mu ma migyina hɔ, me mũ a midi mu,
na wode me gyina w'anim pintinn daa.
13 Nhyira ne Awurade, Israel Nyankopɔn,
efi teteete de rekɔ daa. Amen ne Amen.

14 Dwom 6, 10. 15 Dwom 35, 21, 25. 17 Dwom 109, 22. — 1 Mmb 19, 17. 4 Dwom 6, 2. 9 Dwom 55, 13; Yoh 13, 18; Aso 1, 16. 13 Dwom 72, 18; 89, 52; 106, 48; 150, 6.

# NHOMA A ƐTO SO ABIEN

## 42

*Onyankopɔn ho anigyina*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Kora mma nnwenho dwom*

Sɛ ɔforote pere hwehwɛ nsuwa no,
sɛ me kra pere hwehwɛ wo, Nyankopɔn, ne no.
2 Onyankopɔn, nkwa Nyankopɔn ho kɔm de me kra.
Da bɛn na mɛba mabefi Nyankopɔn anim?
3 Me nusu ayɛ me aduan awia ne anadwo,

2 Dwom 84, 2. 3 Dwom 79, 10.

sɛ wose me daa sɛ: Wo Nyankopɔn wɔ he?
4 Mekae eyinom, na mihwie me kra wɔ me mu,
sɛnea me ne asafokuw nantew kɔɔ Onyankopɔn fi,
na me ne nkurɔfo a wɔnam yuu hyɛ fa no
de ayeyi ne aseda nnwom kɔe no.
5 Me kra, adɛn na woabotow sɛɛ,
na wusi me mu apini?
Fa w'ani to Nyankopɔn so,
na mɛda so mayi no ayɛ,
sɛ ɔyɛ m'anim boafo ne me Nyankopɔn.
6 Me kra abotow wɔ me mu,
enti mekae wo, Yordan ne Hermon mmepɔw asase so,
Misar bepɔw so.
7 Ebun frɛ ebun, wo nsu a ɛworo gugu no gyegyeegye no mu,
w'asorɔkye ne w'aworo nyinaa abu afa me so.
8 Adekyee bi Awurade beyi n'adɔe adi,
na anadwo mato no dwom mayi me nkwa Nyankopɔn mpae.
9 Mɛka makyerɛ Onyankopɔn, me botan no, sɛ:
Adɛn nti na wo werɛ afi me?
Adɛn nti na ɔtamfo hyɛ a ɔhyɛ me so nti
memfa awerɛhow mennantew?
10 Ahohora a m'ahohiafo bɔ me no yɛ me sɛ me nnompe redwerɛw,
sɛ daa wose me sɛ: Wo Nyankopɔn wɔ he?
11 Me kra, adɛn na woabotow sɛɛ,
na wusi me mu apini?
Fa w'ani to Nyankopɔn so,
na mɛda so mayi no ayɛ,
sɛ ɔyɛ m'anim boafo ne me Nyankopɔn.

## 43

*Fa wo ho to Nyankopɔn so*

Onyankopɔn, bu me atɛn,
na wo ne ɔman a enye no nni asɛm mma me.
Gye me fi okontomponi ne omimfo nsam.
2 Na wone me guantoa Nyankopɔn,
adɛn nti na wotow me kyene?
Adɛn nti na ɔtamfo hyɛ a ɔhyɛ me so nti
memfa awerɛhow mennantew?
3 Ma wo hann ne wo nokware mmegya me,
na ɛmfa me nkɔ wo bepɔw kronkron so
ne wo trabea.
4 Na makɔ Onyankopɔn afɔremuka ho, m'ahurusi anigye Nyankopɔn nkyɛn,
na mede sanku mada wo ase,
Onyankopɔn, me Nyankopɔn.
5 Me kra, adɛn na woabotow sɛɛ,
na wusi me mu apini?
Fa w'ani to Nyankopɔn so,
na mɛda so mayi no ayɛ,
sɛ ɔyɛ m'anim boafo ne me Nyankopɔn.

## 44

*Kan ne nnɛ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Kora mma nnwenho dwom*

Onyankopɔn, yɛde yɛn aso ate,
yɛn agyanom aka akyerɛ yɛn sɛ:
Woayɛ adwuma bi, wɔn bere so,
tete mmere no mu.
2 Wode wo nsa pam amanaman,
na wɔn de, wuduaa wɔn.
Wobɔɔ aman, na wɔn de, wotrɛw wɔn mu.
3 Na ɛnyɛ wɔn ara afoa na wɔde nyaa asase no,
nanso ɛnyɛ wɔn ara nsa na egyee wɔn,
na mmom ɛyɛ wo nifa ne wo basa ne w'anim hann,
efisɛ wopɛ wɔn.
4 Wo, Nyankopɔn, wone me hene,
hyɛ na Yakob nnya nkwagye ara nko.
5 Wo so na yɛnam sum yɛn ahohiafo gu,
wo din mu na yetiatia wɔn a wɔsɔre hyɛ yɛn no so.
6 Na memfa me ho mento me ta so,
na m'afoa nso rennye me.
7 Na woagye yɛn yɛn ahohiafo nsam,
na woahyɛ wɔn a wɔtan yɛn aniwu.
8 Onyankopɔn mu na yɛhoahoa yɛn ho daa nyinaa,
na yeyi wo din ayɛ daapem. (Sela)
9 Nanso woatow yɛn agu, na woabɔ yɛn ahohora,
na wo ne yɛn dɔm ankɔ.

4 Dwom 27, 4. 5 Dwom 42, 11; 43, 5. 7 Dwom 88, 7. 9 Deut 32, 4; Dwom 43, 2. 11 Dwom 42, 5. — 1 Dwom 26, 1. 2 Dwom 42, 9. 3 Dwom 15, 1. 4 Dwom 63, 5. 5 Dwom 42, 5, 11. — 1 Deut 6, 20–25. 4 Dwom 74, 12. 6 Dwom 20, 7.

10 Woma yɛdan yɛn akyi kyerɛɛ yɛn ahoguanfo,
na wɔn a wɔtan yɛn fow yɛn.
11 Wode yɛn mae sɛ nguan a wodi,
na woabɔ yɛn ahwete amanaman mu.
12 Woantɔn wo nkurɔfo annye hwee,
woamfa wɔn annye abɔɔden.
13 Wode yɛn asi hɔ ama wɔn a wɔtete yɛn ho nsopa,
ama wɔn a wɔatwa yɛn ho ahyia no fɛwdi ne ahiiyi.
14 Wode yɛn ayɛ akasabebui, amanaman mu,
woma aman bobɔ wɔn ti nko wɔ yɛn ho.
15 Daa nyinaa m'ahohora da m'anim,
na aniwu akata me so,
16 nea ɔbɔ me ahohora na ɔsopa me no nne
ne ɔtamfo ne weredifo nti.
17 Eyi nyinaa aba yɛn so,
nanso yɛn werɛ mfii wo,
na yentwaa w'apam ho nkontompo ɛ.
18 Yɛn koma nsan n'akyi ɛ,
na yɛn anammɔn nteree wo kwan ho ɛ.
19 Nanso woabubu yɛn pasaa, nea sakraman wɔ,
na wode sum kabii akata yɛn so.
20 Sɛ yɛn werɛ afi yɛn Nyankopɔn din anaasɛ yɛatrɛw yɛn nsam akyerɛ onyame foforo a,—
21 ɛnyɛ Onyankopɔn na ɔbɛhwehwɛ?
Na ɔno na onim komam ahintasɛm.
22 Na wo nti na wokum yɛn daa nyinaa,
wobu yɛn sɛ nguan a wokokum wɔn.
23 Awurade, nyan ɛ, adɛn nti na woda?
Sɔre ɛ, ntow yɛn nkyene koraa.
24 Adɛn nti na wuyi w'ani hintaw,
na wo werɛ fi yɛn amane ne yɛn so hyɛ no?
25 Na wɔabrɛ yɛn kra ase akɔ mfutuma mu,
yɛn yafunu butuw fam.
26 Sɔre bɛboa yɛn ɛ,
na gye yɛn, w'adɔe nti!

## 45

*Ɔhene ne ayeforo*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Sukooko" nne so. Kora mma nnwenho, adɔde dwom*

Asɛm pa ayɛ me koma ma abu so.
Mɛka ade a mayɛ mama ɔhene no!
me tɛkrɛma yɛ ɔkyerɛwfo a ne nsa yɛ hare krammɛn.
2 Wo ho yɛ fɛ sen nnipa mma,
wɔde dom ahyɛ w'anom ma.
Enti na Onyankopɔn ahyira wo daa.
3 Otumfo, fa w'afoa bɔ w'asen,
fa w'anuonyam ne w'ahensɛm bɔ wo ho so.
4 Na fa w'ahensɛm no tew mu kɔ w'anim
ma nokware ne trenee a wɔabrɛ no ase,
na wo nifa nkyerɛkyerɛ w'ade a ɛyɛ hu.
5 W'agyan ano yɛ nnam,
aman bɛhwehwe ase w'anim,
ɛwɔ ɔhene atamfo komam.
6 Onyankopɔn, w'ahengua wɔ hɔ daa daa,
w'ahenni poma yɛ trenee poma.
7 Wodɔ trenee, na wotan abɔnefosɛm,
enti na Onyankopɔn, wo Nyankopɔn,
de anigye ngo asra wo sen wo mfɛfo.
8 Kurobow ne pɛprɛ ne bɛwewonua yi hua wo ntade nyinaa mu,
sanku a wɔbɔ asommɛn aban mu ma w'ani gye.
9 Ahene mmabea wɔ wo mmea anuonyamfo mu,
wo dɔyere abegyina wo nifa, Ofir sika mu.
10 Ɔbabea, tie, na hwɛ, na yɛ aso,
na ma wo werɛ mfi wo man ne w'agya fi.
11 Na ɔhene ani asɔ w'ahoɔfɛ,
na ɔne wo wura,—na sɔre no.
12 Na Tiro babea de ayɛyɛde ba,
na ɔman mu adefo bɛdɛfɛdɛfɛ wo.
13 Ɔhene babea wɔ anuonyam kɛse mu, ɔdan mu,
wɔde sikatam abu n'adurade.
14 Ɔhyɛ mmobom atade, na wɔde no brɛ ɔhene,
wɔde mmaabun a wɔyɛ ne mfɛfo di n'akyi brɛ wo.
15 Wɔde anigye ne ahosan na ɛde wɔn reba,
wɔkɔhyɛn ɔhene aban mu.
16 Wo mma besi w'agyanom anan mu,
wode wɔn besisi asase nyinaa so ahene.
17 Mɛma wɔakae wo din, awo ntoatoaso nyinaa mu,
enti na aman beyi wo ayɛ daa daa.

13 Dwom 79, 4; 1 Ah 9, 7. 21 Dwom 7, 9. 22 Rom 8, 36. 23 Dwom 35, 23.
24 Dwom 10, 1. — 1 Dwom 69, 1. 2 Nmd 5, 10–16. 4 Dwom 72, 4.
6 2 Sa 7, 13; Heb 1, 8–9. 8 Amos 3, 15. 10 Gen 2, 24.

## 46

*"Yɛn Nyame ne abankɛse"*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Kora mma dwom. Wɔnto no "Mmaabun" nne so*

Onyankopɔn yɛ yɛn guankɔbea ne ahoɔden,
ahohia mu boafo pa a wɔanya no nhui.
2 Enti kansesɛ asase ani dan butuw,
na mmepɔw tutu gu po bun mu,
3 na emu nsu woro na ehuru
na n'asorɔkye ma mmepɔw wosow a, yɛrensuro. (Sela)
4 Asu bi, n'abãa ma Onyankopɔn kurow ani gye,
ɔsorosoroni trabea kronkron no.
5 Onyankopɔn te mfinimfini, ɛnwosow,
Onyankopɔn boa no anɔpahema.
6 Amanaman yɛ hoo, ahenni wosowosow,
ɔma ne nne so ma asase nãn.
7 Asafo Awurade ne yɛn wɔ hɔ,
Yakob Nyankopɔn ne yɛn abankɛse. (Sela)
8 Mommra mmɛhwɛ Awurade nnwuma,
ɔsɛe ko a wama aba asase so.
9 Ɔma akodi gyae kosi asase ano,
obubu ta mu na otwitwa peaw mu asinasin,
ɔde gya hyew nteaseɛnam.
10 Monyɛ komm na munhu sɛ mene Nyankopɔn.
Wɔmma me so, amanaman mu,
wɔmma me so, asase so.
11 Asafo Awurade ne yɛn wɔ hɔ,
Yakob Nyankopɔn ne yɛn abankɛse. (Sela)

## 47

*Onyankopɔn di hene*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Kora mma awom*

Aman nyinaa, mommɔ mo nsam,
momfa anigye huro mmɔ ose mma Onyankopɔn.
2 Na Awurade a ɔwɔ sorosoro no ho yɛ hu,
ɔyɛ ɔhenkɛse, asase nyinaa so.
3 Ɔbrɛ aman ase de hyɛ yɛn ase,
na ɔde nkurɔfo hyɛ yɛn nan ase.
4 Oyi yɛn apɛgyade ma yɛn,
Yakob a ɔdɔ no no anuonyanne. (Sela)
5 Onyankopɔn de anigye huro kɔ ɔsoro,
Awurade de torobɛnto gyigye kɔ.
6 Monto Onyankopɔn dwom, monto ayeyi dwom,
monto dwom mma yɛn hene, monto ayeyi dwom.
7 Na Onyankopɔn ne asase nyinaa so hene,
mommɔ sanku nto nnwenho dwom.
8 Onyankopɔn di amanaman so hene,
Onyankopɔn te n'ahengua kronkron so.
9 Aman ahene boaboa wɔn ho ano,
Abraham Nyankopɔn man.
Na asase so akyɛm wɔ Onyankopɔn,
wɔama no so kɛse.

## 48

*Sion yɛ Onyankopɔn kurow*

*Kora mma dwom*

Awurade yɛ kɛse, na woyi no ayɛ sɛ,
yɛn Nyankopɔn kurow mu, ne bepɔw kronkron so.
2 Trabea a ɛyɛ fɛ, asase nyinaa anika, ɛne Sion bepɔw,
benkum fam twɔtwɔw no, ɔhenkɛse kurow no.
3 Onyankopɔn ama wɔahu no,
kurow yi aban mu, sɛ abankɛse.
4 Na hwɛ, ahene behyiae,
wɔboom wi bae.
5 Wobehui, wɔn ho dwiriw wɔn,
wobirikyii, na woguanee torom.
6 Nketenkete kitaa wɔn,
ɛyaw kaa wɔn sɛ ɔbea a ɔreko awo.
7 Wode apuei mframa bobɔɔ Tarsis ahyɛn.
8 Sɛ yɛtee no, sɛ yehuu no ne no,
asafo Awurade kurow mu, yɛn Nyankopɔn kurom,
Onyankopɔn ma n'ase tim daa. (Sela)
9 Onyankopɔn, yɛkaee w'adɔe w'asɔrefi hɔ,
10 Onyankopɔn, sɛ wo din te no,
saa na w'ayeyi te de kosi asase ano ano;
trenee ahyɛ wo nsa nifa ma.
11 Ma Sion bepɔw ani nnye,
ma Yuda mmabea nni ahurusi, w'atemmu nti.
12 Momfa Sion ho ntwa ho kɔntɔnkrɔn,
monkan n'abantenten,

4 Dwom 48, 1; 2 Ah 19, 21; Yes 12, 3. 8 2 Ah 19, 35. 9 Dwom 76, 3. —
4 Dwom 16, 6. 5 Dwom 68, 18. 7 Dwom 93, 1. 9 Dwom 89, 18. —
1 Dwom 46, 4. 2 Kwa 2, 15; Mat 5, 35. 4 2 Ah 19.

13 momfa mo ani nkari n'afasu,
monhwehwɛ n'aban mu yiye,
na moaka akyerɛ awo ntoatoaso a ebedi mo akyi no,
14 sɛ saa Onyankopɔn yi yɛ yɛn Nyankopɔn daa daa,
ɔbɛyɛ yɛn kwankyerɛfo de akosi wu mu.

## 49

*Abɔnefo ahotɔ nkyɛ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Kora mma dwom*

Aman nyinaa, muntie eyi,
mo a mote wiase nyinaa, monyɛ aso.
2 Nnipa mma mpapahwekwa oo,
mmarima mma a wɔwɔ din oo,
adefo ne ahiafo nyinaa.
3 M'ano bɛka anyansasɛm,
na me komam nsusuwii yɛ nhumu ara nko.
4 Mɛbrɛ m'aso ase matie abebusɛm,
mede sankubɔ mɛkyerɛ me bɛ ase.
5 Adɛn nti na minsuro nna bɔne mu,
nna a m'atɛwfo amumɔyɛ twa me ho hyia mu?
6 Wɔde wɔn ho to wɔn ahonyade so,
na wɔde wɔn adedodow hoahoa wɔn ho.
7 Onua rentumi nnye onipa da,
ɔremma Onyankopɔn ne mpatade,
8 na wɔn kra gye bo yɛ den,
na ɛma ogyaw hɔ koraa,
9 sɛ ɔntra ase ara daa,
na wanhu ɔdamoa.
10 Na ohu sɛ anyansafo wuwu,
ne saa nso na nkwasea ne agyimfo sɛe,
na wogyaw wɔn ahode ma ebinom.
11 Wɔn tirim ne sɛ wɔn adan bɛtra hɔ daa,
na wɔn afi atra hɔ akosi awo ntoatoaso so;
wɔde wɔn din toto wɔn nsase.
12 Nanso onipa a ɔwɔ nidi mu no, ɔrentra mu,
ɔte sɛ mmoa a woyi wɔn hɔ.
13 Ɔkwan a nkwasea fa so ni,
na wɔn a wɔpɛ wɔn anom asɛm no di wɔn akyi. (Sela)
14 Wɔboa asaman sɛ nguan,
owu hwɛ wɔn so,
na treneefo betiatia wɔn so anɔpa,
na wɔn de, asaman bɛsɛe wɔn ahoɔfɛ,
na wɔannya trabea bio.
15 Na me kra de, Onyankopɔn begye no asaman nsam,
na obegye me. (Sela)
16 Sɛ obi nya ne ho a, nsuro,
sɛ ne fi anuonyam redɔɔso a, nsuro,
17 na owu a, ɔremfa emu biribiara nkɔ,
n'anuonyam rensian nni n'akyi.
18 Sɛ ohyira ne kra ne nkwa bere mu,
nso woyi wo ayɛ sɛ woyɛ wo ho yiye a,
19 ɔbɛkɔ n'agyanom abusua mu,
wɔrenhu hann ara da.
20 Onipa a ɔwɔ nidi mu na onni nhumu no,
ɔte sɛ mmoa a woyi wɔn hɔ.

## 50

*Onyamesom pa*

(1 Sa 15, 22)

*Asaf dwom*

Onyankopɔn, Tweaduampɔn Awurade, rekasa,
na ɔfrɛ asase fi awiapuei de kosi n'atɔe.
2 Sion, ahoɔfɛ a ewie pɛyɛ mu, na Onyankopɔn fi haran.
3 Yɛn Nyankopɔn bɛba, na ɔrenyɛ komm.
Ogya di n'anim rehyew ade,
na ahum atu huu atwa ne ho ahyia.
4 Ɔfrɛ ɔsorofo ɔsoro aba, ne asase,
sɛ ɔrebebu ne man atɛn.
5 Mommoaboa m'ahotefo ano mma me,
wɔn a wɔnam afɔrebɔ so ne me wɔ apam no.
6 Na ɔsoro bɛka ne trenee akyerɛ,
efisɛ Onyankopɔn na ɔrebebu atɛn. (Sela)
7 Me man, muntie, na merebɛkasa;
Israel [tie], na merebedi wo adanse:
Me, Nyankopɔn, meyɛ wo Nyankopɔn.
8 Ɛnyɛ wo kum afɔre nti na mɛka w'anim,
na wo hyew afɔre wɔ m'anim daa yi.
9 Meremfa wo fi mu nantwinini,
wo nguannan mu mpapo,
10 efisɛ kwae mu mmoa nyinaa wɔ me,
mmepɔw apem so mmoa.
11 Minim mmepɔw so ntakraboa nyinaa,

14 Yes 25, 9. — 1 Dwom 37; 73. 4 Dwom 78, 2. 8 Mat 16, 26. 10 Skf 2, 16; 6, 2. 12 Skf 3, 19; 2 Pe 2, 12. 15 Hos 13, 14. 16 Hiob 21, 7–15. 17 Skf 5, 14–15. 18 Luk 16, 19–31. 20 Dwom 49, 12. — 1 1 Be 25, 1. 3 Dwom 96, 13. 4 Yes 1, 2. 5 Ex 24, 4–8. 8 Yes 1, 11.

na wuram mmoadoma nyinaa wɔ me
hɔ.
12 Sɛ ɔkɔm de me a, anka merense wo,
na wiase ne ne mãyɛ wɔ me.
13 So midi anantwinini nam?
Na menom mpapo mogya?
14 Fa aseda bɔ Onyankopɔn afɔre,
na tua w'aboade ma nea ɔwɔ ɔsorosoro no,
15 na frɛ me hiada mu,
na megye wo na woahyɛ me anuonyam.
16 Na ɔbɔnefo de, Onyankopɔn se
no sɛ:
adɛn nti na woka m'ahyɛde
na wode w'ano bɔ m'apam din,
17 na wo koro yi ara wukyi animka
na wotow me nsɛm gu w'akyi?
18 Sɛ wuhu owifo a, wopɛ n'asɛm,
na wo ne awaresɛefo bɔ.
19 Wugyaa w'ano mu kɔ bɔne mu,
na wo tɛkrɛma toatoa nnaadaasɛm.
20 Wotra ase ka wo nua ho nsɛm,
wo na ba mpo, wosopa no.
21 Woayɛ eyinom, na mayɛ komm nti,
wususuw sɛ mete sɛ wo ara,—
mɛka w'anim na mede mataataa
w'anim.
22 Mo a mo werɛ fi Nyankopɔn no,
munnwen eyi ho ɛ,
na mantetew mo asinasin a ogyefo bi
nni hɔ.
23 Nea ɔde aseda bɔ afɔre no hyɛ me
anuonyam,
na ɔbɔ ɔkwan a mekyerɛ no Nyankopɔn nkwagye wɔ so.

## 51

*Dawid ahonu mpaebɔ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom; ɔkɔɔ Bat-Seba ho a odiyifo Natan baa ne nkyɛn no na ɔtoe*

Onyankopɔn, hu me mmɔbɔ, sɛ
w'adɔe te no,
wo mmɔborohunu a ɛdɔɔso nti popa
me mmarato.
2 Hohoro me ho fi m'amumɔyɛ mu
koraa,
na prapra me ho fi me bɔne mu.
3 Na me mmarato no, mahu,
na me bɔne wɔ m'anim daa yi.
4 Wo nko ara na mafom wo,
na mayɛ nea ɛyɛ w'ani so bɔne,
na woadi bem wo kasam,
na wo ho atew, w'atemmu mu.
5 Hwɛ, wɔwoo me amumɔyɛ mu,
na bɔne mu na me nã nyinsɛn me.
6 Hwɛ, wopɛ nokware, m'asaabo mu,
na ma minhu nyansa me mu ahintawee mu.
7 Fa adwerɛ yi me ho bɔne, na me
ho afi,
guare me, na mayɛ fitaa asen nsukyerɛma.
8 Ma mente anigye ne abotɔyam nsɛm,
na nnompe a woabubu no adi ahurusi.
9 Yi w'ani fi me bɔne ho hintaw,
na popa m'amumɔyɛ nyinaa.
10 Onyankopɔn, bɔ koma a emu tew ma
me,
na yɛ honhom foforo a ase tim wɔ
me mu.
11 Ntow me mfi w'anim nkyene,
na nyi wo honhom kronkron mfi me
so.
12 Ma minnya wo nkwagye ho abotɔyam bio,
na ayamyi honhom nso me mu.
13 Mɛkyerɛ mmaratofo w'akwan,
na nnebɔneyɛfo adan aba wo nkyɛn.
14 Onyankopɔn me nkwagye Nyankopɔn,
gye me fi mogya ho fɔ mu,
na me tɛkrɛma ato wo trenee ho
ahurusi dwom.
15 Awurade, bue m'ano,
na mede m'ano maka w'ayeyi.
16 Na wompɛ afɔrebɔ, anka mɛbɔ,
ɔhyew afɔre nsɔ w'ani.
17 Onyankopɔn afɔre ne honhom a abubu;
Onyankopɔn, koma a abubu na
apɛtɛw na worempo.—
18 Ma ɛnyɛ wo fɛ sɛ wobɛyɛ Sion
yiye;
to Yerusalem afasu!
19 Ɛno na wobɛpɛ trenee afɔre,
ɔhyew afɔre ne afɔre mũ,
ɛno na wɔde anantwinini bɛkɔ w'afɔremuka so.

## 52

*Amimfo awiei*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid nnwenho dwom. Ɔtoe bere a Edomni Doeg bɛka kyerɛɛ Saul sɛ Dawid aba Ahimelek fi no*

Ɔkatakyi, ɛdɛn na wohoahoa wo ho
bɔne ho?

---

15 Dwom 81, 7; 91, 15; Hiob 22, 27. 16 Rom 2, 21–23. 18 Efe 5, 11.
21 Dwom 73, 11. — 1 2 Sa 12. 1 Luk 18, 13. 3 Dwom 32, 5. 4 Rom 3, 4, 19.
5 Yoh 3, 6. 7 Lev 14, 6–7; Yes 1, 18. 8 Dwom 32, 3–4. 10 Hes 36, 26.
16 Dwom 40, 6; 50, 8–13. 17 Dwom 34, 18. — 1 1 Sa 22, 9–19.

Onyankopɔn adɔe wɔ hɔ daa nyinaa.
2 Okontomponi, wo tɛkrɛma dwen mmusubɔ ho
te sɛ oyisekan a ano yɛ hwetahweta.
3 Wopɛ bɔne sen papa,
wopɛ atoro sen sɛ wobɛka nea ɛteɛ. (Sela)
4 Nkɔnkɔnsa tɛkrɛma, wopɛ amammɔesɛm ara nko.
5 Onyankopɔn bɛbɔ wo ahwe fam koraa,
obeyi wo hɔ atu wo afi wo trabea,
na watutu w'ase afi ateasefo asase so. (Sela)
6 Treneefo nso behu asuro,
na wɔaserew no sɛ:
7 Hwɛ, onipa a wamfa Onyankopɔn anyɛ n'ahoɔden,
na ɔde ne ho too n'ahode bebree no so,
na ɔhyɛɛ ne ho den, n'anibere mu, no ni.
8 Na me de, mete sɛ ngo dua frɔmfrɔm, Onyankopɔn fi,
mede me ho meto Nyankopɔn dom so daa daa.
9 Meyi wo ayɛ sɛ wo na woyɛe,
na mɛtwɛn wo din, efisɛ eye, w'ahotefo anim.

## 53

*Agyennyentwi*
(Dwom 14)

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid nnwenho dwom. Wɔnto no "Ɔyare" nne so*

Ogyennyentwi se ne komam sɛ:
Onyankopɔn bi nni hɔ.
Wɔasɛe, na wɔyɛ amumɔyɛde a wokyi,
obi nni hɔ a ɔyɛ papa.
2 Onyankopɔn fi soro hwɛ nnipa mma,
sɛ obehu sɛ obi wɔ hɔ a ɔyɛ ɔbadwemma,
obi a ɔhwehwɛ Onyankopɔn akyi kwan.
3 Wɔn nyinaa amãn, wɔn nyinaa aporɔw,
obi nni hɔ a ɔyɛ papa, obiako po nni hɔ.
4 So amumɔyɛfo anhu de,
wɔn a wodi me man sɛnea wodi aduan,
na wɔmfrɛ Onyankopɔn?—
5 Ɛno na wɔn ho popoe, nea ahopopo nni hɔ,
na Onyankopɔn petee wɔn a wɔbɔɔ wo so nsra nnompe,
woahyɛ wɔn aniwu, na Onyankopɔn apa wɔn.
6 Hena na ɔde Israel nkwagye befi Sion aba?
Da a Onyankopɔn de ne man nnommum bɛsan aba no,
Yakob bedi ahurusi, na Israel ani agye.

## 54

*Atamfo ho mpaebɔ ne aboadema*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔmfa sanku nto. Dawid nnwenho dwom. Ɔtoe bere a Sififo bɛka kyerɛɛ Saul sɛ: Dawid abehintaw yɛn nkyɛn, no*

Onyankopɔn, fa wo din so gye me,
na fa wo tumi di m'asɛm ma me.
2 Onyankopɔn, tie me mpaebɔ,
yɛ aso tie m'anom nsɛm;
3 na ananafo asɔre ahyɛ me,
na atirimɔdenfo rehwehwɛ me kra,
wɔamfa Onyankopɔn anyɛ wɔn ani so biribi. (Sela)
4 Hwɛ, Onyankopɔn ne me boafo,
Awurade nko ne nea oso me kra mu.
5 Ɔbɛma m'atɛwfo bɔne asan akɔ wɔn so,—
fa wo nokware yi wɔn hɔ.
6 Meyi me yam mabɔ wo afɔre;
Awurade, meyi wo din ayɛ sɛ eye.
7 Na wagye me, amane nyinaa mu,
na m'aniwa ahu nea mepɛ m'atamfo ho.

## 55

*Dwom a etia ɔtan ne nnaadaa*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔmfa sanku nto. Dawid nnwenho dwom*

Onyankopɔn, yɛ aso tie me mpaebɔ,
na nhintaw wo ho mfi me nkotɔsrɛ ho.
2 Wɛn w'aso ma me, na gye me so.
M'adwene nwam me nkɔmmɔ mu,
na mmisi apini,
3 ɔtamfo nne ne abɔnefo ahoguan nti.
Na wɔbɔ mmusu gu me so,
na wɔde abufuw tan me.
4 Me koma pere wɔ me mu,
na owu ho hu agu me so.
5 Osuro ne ahopopo aba me so,
na ahoyeraw akata me so.
6 Na mise: O, sɛ mewɔ ntaban sɛ aborɔnoma de ɛ,

---

6 Dwom 91, 8. 8 Dwom 92, 12–15. — 1 1 Sa 23, 19; 26, 1. 7 Dwom 59, 10. —
6 Dwom 11, 1.

anka metu makɔtra baabi.
7 Yiw, anka meguan makɔ akyirikyiri,
na makɔtra sare so. (Sela)
8 Anka mɛyɛ ntɛm maguan mafi mframa kɛse
ne ahum yi mu.
9 Awurade, yɛ wɔn basabasa,
paapae wɔn tɛkrɛma mu,
na mahu amimdi ne atutuw, kurow no mu.
10 Awia ne anadwo wɔnam n'afasu so twa ho hyia,
na amumɔyɛ ne ɔhaw wɔ mu.
11 Amammɔesɛm wɔ mu,
na nhyɛso ne nnaadaa mpa n'abɔnten so.
12 Na ɛnyɛ ɔtamfo na ɔbɔ me ahohora,
ɛno de, anka metie.
Ɛnyɛ nea okyi me na ɔkyerɛ ne ho wɔ me so,
anka mede me ho mehintaw no.
13 Na wo desani a me ne wo bɔ so,
me yɔnko ne me manni,
14 wo a wo ne me di atirimsɛm dɛdɛ,
na yɛnam yuu kɔ Onyankopɔn fi.
15 Ma owu ntow nsi wɔn so,
ma wonsian nkɔ asaman anikan,
na nsɛmmɔne wɔ wɔn trabea ne wɔn mu.
16 Me de, mesu mafrɛ Onyankopɔn,
na Awurade abegye me.
17 Anadwofa ne anɔpa ne owigyinae
na medwen me tirim na masi apini,
na ɔbɛte me nne.
18 Wagye me kra asomdwoe mu,
na wɔammɛn me,
na wɔn a wɔne me anya dɔɔso.
19 Onyankopɔn bɛte na wabua wɔn,
na ɔno na ɔte hɔ fi teteete.
Wɔn de, wɔnsakra, nanso wonsuro Onyankopɔn. (Sela)
20 Ɔteɛ ne nsa ne yɔnko pa nom so,
wabu n'apam so.
21 N'anom nsɛm yɛ fekɔɔ sen buturu,
nanso ɔko wɔ ne komam.
Ne nsɛm mu dwo bɛtɛɛ sen ngo,
nanso ɛyɛ mfõa a woatwe.
22 Dan w'adesoa to Awurade so,
na obeso wo mu,
ɔremma ɔtreneeni ntwiw n'anan mu da.
23 Na wo, Nyankopɔn, wode wɔn bɛkɔ ɔsɛe amoam,
mogyapɛfo ne nnaadaafo renni wɔn nna fa,
na me de, mede me ho meto wo so.

## 56

*Amanehunu mu anidaso*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid abebu dwom. Wɔnto no "Ananafo mu aborɔnoma mum" nne so. Ɔtoe bere a Filistifo kyeree no Gat no*

Onyankopɔn, hu me mmɔbɔ,
na ɔdesani pɛ me amene me,
daa adesae ɔde ɔko hiahia me ho.
2 M'atɛwfo pɛ me amene me daa adesae,
na nnipa pii ama wɔn ho so ne me reko.
3 Ɛda a misuro no,
mede me ho mitweri wo.
4 Onyankopɔn mu na miyi n'asɛm ayɛ,
Onyankopɔn so na mede me ho mato,
merensuro, ɔhonam betumi ayɛ me dɛn?
5 Da biara wotutu me nsɛm ano sisi,
bɔne nko ara na wodwen me ho.
6 Wɔn ano hyia ma wɔtɛw me,
na wɔkari m'anammɔn, efisɛ wɔtwɛn me kra.
7 Wɔde amumɔyɛ benya ɔkwan aguan anaa?
Onyankopɔn, fa aman hwe fam abufuw so.
8 Wo na woabu me kyini a mikyini yi ano,
fa me nusu gu wo kotoku mu.
Enni wo nhoma mu anaa?
9 Ɛno na m'atamfo bɛsan wɔn akyi,
ɛda a misu mefrɛ no.
Eyi na minim, sɛ Onyankopɔn wɔ m'afa.
10 Oyankopɔn mu na miyi n'asɛm ayɛ,
Awurade mu na miyi n'asɛm ayɛ.
11 Onyankopɔn so na mede me ho mato,
merensuro, nnipa betumi ayɛ me dɛn?
12 Onyankopɔn, w'aboade wɔ me hɔ,
mɛbɔ aseda afɔre mama wo.
13 Na woagye me kra afi wu mu,
so worenyi m'anan mfi asehwe mu?
Na manantew Onyankopɔn anim,
nkwa hann mu.

9 2 Sa 17, 14. 13 Dwom 41, 9; 2 Sa 15, 12. 19 Dwom 102, 26. 21 Yer 9, 7; Dwom 57, 4. 22 1 Pe 5, 7. 23 Dwom 102, 24. — 1 1 Sa 21, 10–15. 4 Dwom 27, 1; 118, 6; Yes 12, 2; 51, 12; Heb 13, 6. 7 Dwom 55, 23. 13 Dwom 116, 8; Hiob 33, 30.

## 57

*Onyankopɔn mu ahotoso*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid abebu dwom. Wɔnto no "Nsɛe!" nne so. Ɔtoe ɔbodan no mu bere a oguan Saul no*

Hu me mmɔbɔ, Onyankopɔn, hu me mmɔbɔ,
na wo na me kra guan toa wo,
na wo ntaban ase nwini mu na mepɛ me guandɔbea
kosi sɛ ahohia yi betwam.
2 Misu mefrɛ ɔsorosoro Nyankopɔn,
mefrɛ Onyankopɔn a odi ma me wie.
3 Ɔbɛsoma afi soro abegye me,
ɔbɔ nea ɔregye me amene me no ahohora. (Sela)
Onyankopɔn bɛsoma ne dom ne ne nokware.
4 Me kra da agyata mu,
meda wɔn a wɔhome gyaframa mu.
Nnipa mma, wɔn se yɛ mpeaw ne agyan,
na wɔn tɛkrɛma yɛ nkrante nnamnam.
5 Onyankopɔn, ma wo ho so tra ɔsoro,
ma w'anuonyam so asase nyinaa so.
6 Wosum m'anammɔn afiri, me kra brɛɛ ase,
wotuu me kwan so amoa, wɔn ankasa ahwehwe mu. (Sela)

(7–11: Dwom 108, 1–5.)

7 Me koma atim, Onyankopɔn, me koma atim,
mɛto dwom na mayi ayɛ.
8 M'anuonyam, nyan, bɛnta sanku ne sankuten, nyan,
me nso menyan adekyeehema.
9 Awurade, mɛda wo ase aman mu,
mɛto wo ayeyi dwom aman mu,
10 na w'adɔe so kodu soro,
na wo nokware kodu wim tɔnn.
11 Onyankopɔn, ma wo ho so tra ɔsoro,
ma w'anuonyam so asase nyinaa so.

## 58

*Onyankopɔn ne ɔtemmufo*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Nsɛe!" nne so. Dawid abebu dwom*

Mo atumfo, ampa ara moka asɛntrenee?
Oo nnipa mma, mubu atɛntrenee anaa?
2 Dabi, mudi asɛmmɔne koma mu,
mo nsam akokobirisɛm na mokari de ma, asase so.
3 Abɔnefo bɔ ko fi yafunum,
wofi wɔn na yam fom kwan di atoro.
4 Wɔn bɔre te sɛ ɔwɔ bɔre,
wɔte sɛ ahurutoa sitifo a wasiw n'aso
5 a entie ntafowayifo a woyi nkonyaa nyansam.
6 Onyankopɔn, bubu wɔn sẽ wɔn anom,
Awurade, tutu gyataforo sebɔmmɔfo.
7 Wɔbɛyow sɛ nsu a ɛretwe,
okuntun ne bɛmmam a,
ma ɛnyɛ sɛ wɔabu ano.
8 Ɔsen sɛ nwaw a wɔapɛtɛw no,
sɛ ɔba a ɔbea apɔn a onhuu owia da.
9 Ansa na mo nkutu bɛte nsɔe no nka no,
sɛ ɛyɛ momono oo, ɛreben oo,
ɔde abufuhyew bɛpra ne nyinaa agu.
10 Ɔtreneeni ani begye sɛ wahu aweredi,
ɔbɛhohoro ne nan ase, ɔbɔnefo mogya mu.
11 Na nnipa bɛka sɛ: Ampa, akatua wɔ hɔ ma ɔtreneeni,
ampa, Onyankopɔn bi wɔ hɔ a obu atɛn asase so.

## 59

*Dwom a etia nkɔnkɔnsa*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Nsɛe!" nne so Dawid abebu dwom. Ɔtoe bere a Saul soma ma wokobuw ne fi sɛ wonkum no no.*

Me Nyankopɔn, gye me fi m'atamfo nsam,
bɔ me ho ban, wɔn a wɔsɔre hyɛ me no ho.
2 Gye me amumɔyɛfo mu,
na gye me nkwa fi mogyapɛfo nsam.
3 Na hwɛ, wobuw me kra,
akokobirifo boaboa wɔn ho ano hyɛ me,
Awurade, ɛnyɛ me mmarato anaa me bɔne nti.
4 Ɛnyɛ m'amumɔyɛ nti na wotu mmirika siesie wɔn ho.
Sɔre bɛboa me, na fa w'ani hwɛ.
5 Na wo, Awurade, asafo Nyankopɔn, Israel Nyankopɔn,
nyan bɛhwɛ amanaman nyinaa, nhu amumɔyɛfo nkontompofo mmɔbɔ. (Sela)
6 Wɔsan ba anadwofa, wɔpa so sɛ akraman,
na wɔbɔ kurow mu anworaman.

---

1 1 Sa 22, 1; Dwom 91, 1–2. 6 Dwom 7, 15. 8 Dwom 16, 9. 10 Dwom 36, 5. — 1 Dwom 82. 5 Skf 10, 11. 11 Dwom 7, 8. — 1 1 Sa 19, 11. 4 Dwom 44, 23. 6 Dwom 59, 14.

7 Hwɛ, wɔde wɔn ano woro kasa,
nkrante wɔ wɔn ano, na "hena na ɔte?"
8 Na wo, Awurade, woserew wɔn,
wudi amanaman nyinaa ho fɛw.
9 M'ahoɔden, wo na mehwɛ wo kwan,
na Onyankopɔn yɛ m'abankɛse.
10 Me Nyankopɔn de ne dom behyia me,
Onyankopɔn bɛma mahu nea mepɛ m'atɛwfo ho.
11 Nkum wɔn, na me man werɛ amfi;
fa w'ahoɔden bɔ wɔn pansam,
na fa wɔn hwe fam,
yɛn kyɛm ne wo, Awurade.
12 Wɔn anom nsɛm yɛ nsɛmmɔne nko,
enti ma wɔnkyere wɔn, wɔn ahantan mu,
ne nsew ne atoro a wodi no nti.
13 Hyew wɔn abufuw mu, hyew wɔn na wɔantra hɔ,
na ma wonhu sɛ Onyankopɔn na odi Yakob so hene,
kosi asase ano. (Sela)
14 Na wɔsan ba anadwofa,
wɔpa so sɛ akraman na wɔbɔ kurow mu anworaman.
15 Wɔn de, wɔnwam hwehwɛ aduan,
na sɛ wɔmmee a, wɔtra hɔ anadwo.
16 Na me de, mɛto w'ahoɔden ho dwom,
na mato w'adɔe ho ahurusi dwom anɔpa,
sɛ woayɛ me abankɛse ne me hiada mu guankɔbea.
17 M'ahoɔden, wo na mɛto wo dwom,
na Onyankopɔn ne m'abankɛse, me dom Nyankopɔn.

## 60

*Nkogu akyi mpaebɔ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Adansedi sukooko" nne so. Dawid abebu dwom. Wɔmfa nkyerɛkyerɛ ade. Ɔtoe bere a ɔne Mesopotamia ne Soba Siriafo koe, na Yoab san kokum Edomfo ɔpedumien, nkyene bon mu no*

Onyankopɔn, woasum yɛn agu,
woabɔ yɛn apansam, wo bo afuw;
ma yɛn ho mmra yɛn ho bio.
2 Woama asase awosow, woapae mu,
fa n'asinasin sisi anim, na ehinhim.
3 Woama wo man ahu nea ɛyɛ den,
woama yɛanom ntintan nsã.
4 Wode frankaa ama w'afɛrefo
sɛ wɔmfa mma wɔn ho so, nokware nti. (Sela)

(5–12: Dwom 108, 6–13)

5 Nea ɛbɛyɛ na wɔagye w'adɔfo nti
fa wo nifa gye yɛn nkwa, na gye yɛn so.
6 Onyankopɔn akasa n'ahotew mu:
Medi ahurusi, mɛkyɛ Sekem mu,
na masusuw Sukot bon.
7 Gilead wɔ me, na Manase wɔ me,
na Efraim yɛ me ti so dadekyɛw,
Yuda yɛ m'ahempoma
8 Moab yɛ me guasɛn,
Edom so na mɛtow me mpaboa magu,
me nti Filistifo asase tɛɛtɛɛm.
9 Hena na ɔde me bɛkɔ kurow dennen no mu,
hena na obegya me akɔ Edom?
10 Ɛnyɛ wo, Nyankopɔn, na woasum yɛn agu yi,
na wo, Nyankopɔn, ne yɛn dɔm ankɔ?—
11 Bɛboa yɛn ahohia mu,
na onipa gye nyɛ ogye bi.
12 Yɛde Nyankopɔn na ɛbɛyɛ mmaninne,
na ɔno na obetiatia yɛn ahohiafo so.

## 61

*Otukɔ mu dwom*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔmfa ɔsanku nto. Dawid de*

Onyankopɔn, tie me sufrɛ,
yɛ aso ma me mpaebɔ.
2 Mifi asase ano misu mefrɛ wo, me koma ahometew mu,
wode me bɛkɔ ɔbotan a ɛware sen me so.
3 Na wo na woayɛ me guandɔbea,
abantenten a ɛyɛ den, ɔtamfo anim.
4 Mɛtra wo ntamadan mu daa,
mɛhyɛ wo ntaban a ɛkata me so no ase. (Sela)
5 Na wo, Nyankopɔn, woate me bɔhyɛ,
wode wɔn a wosuro wo din agyapade ama me.
6 Wobɛto ɔhene nna so,
na ne mfe akodu awo ntoatoaso a edidi so so.
7 Ɔbɛtra Onyankopɔn anim daa,—
fa adɔe ne nokware hwɛ no so.
8 Ɛno na mɛto dwom pa mama wo din daa,
na mama m'aboade daa daa.

8 Dwom 2, 4. 10 Dwom 54, 7. 14 Dwom 59, 6. — 1 2 Sa 8, 3, 13; 10, 13, 18.
3 Yes 51, 17, 22. 4 Dwom 20, 5. 7 Gen 49, 10. — 3 Dwom 18, 1–2; 71, 3.
4 Dwom 69, 2. 6 Dwom 21, 4. 7 2 Sa 7, 16.

## 62

*Onyankopɔn mu kommyɛ*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo Yedutun. Dawid dwom*

Ampa, me kra yɛ komm hwɛ Onyankopɔn ara;
ne nsam na minya nkwagye.
2 Ampa ara, ɔne me botan ne me nkwagye,
m'abankɛse, merenhim bebree bi.
3 Mobɛhaw ɔbaakofo akosi da bɛn,
na mo nyinaa aburuw no sɛ ɔfasu a akyea ne ban gow?
4 Ampa ara, wɔatu agyina sɛ wobetu no so.
Wɔpɛ atorodi, wɔde wɔn ano hyira,
nanso wɔn mu de, wɔhyɛ nsew. (Sela)
5 Ampa, me kra, yɛ komm hwɛ Onyankopɔn ara,
na ne nsam na minya nea m'ani da so.
6 Ampa ara, ɔne me botan ne me nkwagye,
m'abankɛse, merenhim.
7 Onyankopɔn nsam na me nkwagye ne m'anuonyam wɔ,
me botan a ɛyɛ den, me guandɔbea ne Nyankopɔn.
8 Nkurɔfo, momfa mo ho nto no so daa.
Munyi mo yam nkyerɛ no,
Onyankopɔn ne yɛn guandɔbea. (Sela)
9 Ampa ara, nnipa mma yɛ ahuhuw,
mmarima mma yɛ atorode;
wogu nseniam a, ehuan kɔ soro,
wɔn nyinaa yɛ ahuhuw.
10 Mommfa mo ho nnto amimdi so,
na monnyɛ dwowtwa ho ahupoo;
sɛ ahonyade dɔ a,
mommfa mo koma nnto so.
11 Onyankopɔn akasa pɛnkoro, mprenu na mate:
Sɛ tumi yɛ Onyankopɔn dea,
12 na wo, Awurade, na ɔdom wɔ wo.
Na wubetua onipa ka sɛ n'adwuma te.

## 63

*Onyankopɔn ho anigyina*
*Dawid dwom. Ɔwɔ Yuda sare so no, na ɔtoe*

Onyankopɔn, wone me Nyankopɔn,
mehwehwɛ wo anɔpahema,
wo ho sukɔm de me kra,
me honam agurow pɛ wo hɔ biribi,
asase kesee a nsu nni so ma ɛtɔ piti so.
2 Ne saa na mehwɛɛ wo wɔ kronkronbea hɔ,
sɛ mehu wo tumi ne w'anuonyam.
3 Na w'adɔe ye sen nkwa,
mede m'ano meyi wo ayɛ.
4 Ne saa na mete ase yi mehyira wo,
wo din mu na mɛma me nsa so.
5 Ɛbɛmee me kra sɛ hon ne srade,
na mede ahosan mu anotew meyi wo ayɛ.
6 Sɛ mekae wo me kɛtɛ so a,
midi wo so dadwen, adasu mu.
7 Na woayɛ me boafo,
na wo ntaban ase nwini mu midi ahurusi.
8 Me kra bata wo ho di w'akyi,
wo nsa nifa so me mu.
9 Na wɔn a wɔpɛ me kra asɛe no no besian akɔ asase ase tɔnn.
10 Wɔde wɔn bɛto afoa ano,
wɔbɛyɛ sakraman de.
11 Na ɔhene de, n'ani begye Onyankopɔn ho;
obiara a ɔka ne ntam no de bɛhyehye ne ho,
na wobemua wɔn a wodi atoro ano.

## 64

*Onyankopɔn bu abɔnefo atɛn*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Onyankopɔn, tie me nne,
me nkɔmmɔdi mu, bɔ me nkwa ho ban, na ɔtamfo ammeyi me hu.
2 Fa me hintaw fi nnipa bɔne kokoam agyinatu ho,
fi amumɔyɛfo gyegyeegye ho.
3 Wɔn na wɔsew wɔn tɛkrɛma ano sɛ afoa,
wokuntun ta mu rebɛtow wɔn mmɛmma, ɛne nsɛm fõ,
4 sɛ wɔbɛtow abɔ nea ɔyɛ pɛ no kokoam,
wɔtow bɔ mpofirim, na wonsuro.
5 Wɔhyɛ wɔn asɛmmɔne mu den,
wɔkeka sɛ wobehintaw asum afiri,
wɔka sɛ: Hena na obehu yɛn?
6 Wɔbɔre hwehwɛ amumɔyɛ,
wɔawie wɔn atirimpɔw no,
wɔabɔre abɔre, efisɛ onipa tirim ne ne komam dɔ.

**1** Dwom 39, 1; Yes 30, 15. **6** Dwom 18, 1–2. **7** Dwom 61, 3. **10** Mat 19, 22; Luk 12, 19–20; 1 Ti 6, 17. **12** Rom 2, 6–11. — **1** 1 Sa 22, 5; 23, 14; 24, 1; Dwom 42, 2; 143, 6.— **3** Dwom 57, 4. **4** Dwom 11, 2. **5** Dwom 94, 7.

7 Na Onyankopɔn bɛtow bɛmma abɔ
wɔn,
wobepira mpofirim,
8 na wɔbɛhwe ase, na wɔn tɛkrɛma so
asɛm abua wɔn atifi,
wɔn a wɔhwɛ wɔn nyinaa ho bɛpopo.
9 Na nnipa nyinaa besuro,
na wɔaka Onyankopɔn adwuma,
na wɔahu ne nneyɛe mu.
10 Ɔtreneeni ani begye Awurade ho,
na waguan atoa no,
na komam teefo nyinaa bɛhyehye
wɔn ho.

### 65

*Onyankopɔn nhyira ho aseda dwom*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Onyankopɔn, wɔde abodam yi wo ayɛ
wɔ Sion,
na wo na wɔde aboade ma wo.
2 Mpaebɔ tiefo, wo nkyɛn na ɔhonam
nyinaa ba.
3 Amumɔyɛde boroo me so,—
wo na woakata yɛn mmarato so.
4 Nhyira ne nea wuyi no
na woma ɔbɛn wo sɛ ɔntra w'aba-
ngua so.
Wo fi nnepa bɛmee yɛn,
w'asɔrefi kronkron nnepa no.
5 Wode asɛntrenee a eyi hu bua
yɛn,
yɛn nkwagye Nyankopɔn,
wo na asase ano nyinaa ani da wo so,
ne wɔn a wɔwɔ akyirikyiri po so.
6 Wode w'ahoɔden de mmepɔw tin-
tim hɔ,
wode tumi amia.
7 Woma ɛpo huuyɛ, emu asorɔkye
huuyɛ gyae,
na woma amanaman kitikitiyɛ ano
dwo.
8 Na wo nsɛnkyerɛnne nti wɔn a wɔte
ahafi nohɔ suro,
woma wɔn a wɔte apuei ne atɔe nohɔ
tɔnn to ahosan dwom.
9 Woabɛhwɛ asase agugu so nsu,
woama ɛso aduan abu so bebree.
Onyankopɔn asubɔnten no, nsu ayɛ
mu ma,
womaa wɔn aburow gyinae,
woma esii so sɛ ɛsɛ.
10 Wuguguu n'akofi so nsu de honoo
mu apɔwapɔw,
wode osu yɛɛ no bɛtɛɛ, wuhyiraa ne
fifi so.
11 Woabɔ w'ayamye afirihyia abottiri,
na srade sosɔɔ w'akwan so.
12 Ɛsosɔɔ sare so adidibea so,
na mpampa de abotɔyam ahyehyɛ
wɔn ho.
13 Nguankuw ahyɛ adidibea no ma,
aburow nso akata abon no mu,—
wodi ahurusi bɔ ose,
anigye dwom nko ara na wɔto.

### 66

*Nkwagye ho ayeyi dwom a wɔto*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dwom*

Asase nyinaa, munni ahurusi mmɔ
ose mma Onyankopɔn,
2 monto dwom mma ne din anuonyam,
monhyɛ no anuonyam nyi no ayɛ.
3 Munse Onyankopɔn sɛ: Wo nnwuma
yɛ hu ampa.
Wo tumi kɛse nti w'atamfo bɛko-
tow wo.
4 Asase nyinaa bɛsɔre wo na wɔato wo
dwom,
wɔbɛto dwom ama wo din. (Sela)
5 Mommra mmɛhwɛ Onyankopɔn
nneyɛe,
n'ade a ɔyɛ de di nnipa mma so yɛ
hu.
6 Ɔmaa ɛpo dan asase kesee,
wɔde anammɔn twaa asu kɛse,
ɛno nti yɛn ani gye ne ho.
7 Nea ɔde ne tumi di hene daa no,
ɔwɔ amanaman ho ani.
Mma mansotwefo mmma wɔn ho so.
(Sela)
8 Aman, munhyira yɛn Nyanko-
pɔn,
na momma wɔnte n'ayeyi yiye.
9 Ɔde yɛn kra asi nkwa mu,
na wamma yɛn nan anwatiriw.
10 Na wo Nyankopɔn, na woakari yɛn
ahwɛ,
woanan yɛn ahwɛ sɛ wɔnan dwetɛ
hwɛ mu.
11 Wode yɛn ahyɛ asawu mu,
wode adesoa pemee asoa yɛn.
12 Woama ɔdesani anantew yɛn ti
so,
yɛafa ogya ne nsu mu,
nanso woayi yɛn aba nea nnepa abu
so hɔ.
13 Mede ɔhyew afɔre mɛkɔ wo fi,
mɛma wo m'aboade,
14 nea mede mibuee m'ano,

---

**8** Dwom 7, 15. — **4** Dwom 84. **7** Dwom 89, 9. **9** Dwom 46, 4.
**10** Dwom 104, 13–16. — **6** Ex 14, 21; Yos 3, 17. **10** Mmb 17, 3. **12** Yes 43, 2.

ne nea m'ano kae m'ahohia mu no.
15 Mede nguan a wɔadɔ
ne adwennini a ɛyɛ huam mɛbɔ wo ɔhyew afɔre,
mede anantwi ne mpapo mɛbɔ afɔre. (Sela)
16 Mo a musuro Onyankopɔn nyinaa,
mommra mmetie, na mɛka nea wayɛ ama me kra.
17 Mede m'ano misu mefrɛɛ no,
na mede me tɛkrɛma miyii no ayɛ.
18 Sɛ midi ahuhude akyi me komam a,
anka Awurade rentie me.
19 Ampa ne ampa, Onyankopɔn atie me,
wayɛ aso atie me mpaebɔ.
20 Nhyira ne Nyankopɔn a wannan me mpaebɔ ani,
na wanyi n'adɔe amfi me so.

## 67

*Nnɔbaetwa so aseda dwom*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dwom a wɔto no asanku ano*

Onyankopɔn nnom yɛn nhyira yɛn,
ɔntew n'anim nkyerɛ yɛn. (Sela)
2 Na wonhu wo kwan asase so,
wo nkwagye amanaman nyinaa mu.
3 Onyankopɔn, aman beyi wo ayɛ,
aman nyinaa beyi wo ayɛ.
4 Aman ani begye na wɔato ahosan nnwom,
sɛ wubu aman atɛntrenee
na wokyerɛkyerɛ asase so aman kwan. (Sela)
5 Onyankopɔn, aman beyi wo ayɛ,
aman nyinaa beyi wo ayɛ.
6 Asase abɔ n'aduan, Onyankopɔn,
yɛn Nyankopɔn behyira yɛn.
7 Onyankopɔn behyira yɛn,
na wɔn a wɔte asase ano nyinaa asuro no.

## 68

*Onyankopɔn nkonimdifo no ho ayeyi dwom*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid sanku dwom*

Ma Onyankopɔn nsɔre na n'atamfo nhwete,
na ma wɔn a wokyi no nguan n'anim.
2 Sɛ owusiw tu kɔ no, sɛ bɔ wɔn gu ara ne no;
sɛ hwẽawa nãn ogya ho no,
sɛ abɔnefo bɛsɛe Onyankopɔn anim ne no.
3 Na treneefo ani begye, wobedi Nyankopɔn anim ahurusi
na wɔn ho asan wɔn, anigye mu.
4 Monto Nyankopɔn dwom, monto dwom mma ne din,
monsesɛw ɔkwan mma nea ɔte ade so nam sare so reba,
ne din de Yah, na munni n'anim ahurusi.
5 Nyisaa se ne akunafo sɛnnifo ne Nyankopɔn,
ne trabea kronkron mu.
6 Onyankopɔn ma ɔhokwafo nya mpɔn ne mma,
otu apokyerɛfo ma wobedi yiye,
na mansotwefo de, wɔtra nkyerekyerewa so.
7 Onyankopɔn, wufii adi dii wo man anim,
wofaa sare pradadada so no, (Sela)
8 asase wosowee, ɔsoro nso sosɔe, Onyankopɔn anim,
Sinai yi ara wosowee, Onyankopɔn, Israel Nyankopɔn, anim.
9 Onyankopɔn, wotɔɔ adɔe su guu w'agyapade so,
na ɛtɔ beraw a, wo na woma ɛyɛ yiye.
10 W'asafo traa so;
Onyankopɔn, w'ayamye mu wusiesie maa amanehunufo.
11 Awurade bɛka n'anom asɛm,—
mmea a wɔka nkonim asɛmpa no asafo sõ.
12 Atamfo dɔm ahemfo beguanguan,
na ɔbea a ɔte fie no akyekyɛ asade mu.
13 Motete nguannan ntam a,
ɛte sɛ aborɔnoma ntaban a wɔde dwetɛ agu ho,
ne ne ntakra a sika fɛfɛ haran ho.
14 Otumfoɔ bɔ ahemfo gu asase no so a,
ɛhoa sɛ nsukyerɛma, Salmon so.
15 Basan mmepɔw yɛ Onyankopɔn mmepɔw,
Basan mmepɔw yɛ mmepɔw atenten.
16 Adɛn na mo mmepɔw atenten
mode ani bɔne hwɛ bepɔw a Onyankopɔn pɛ sɛ ɔtra so no?
Ampa, Awurade bɛtra so daa.

---

18 Mmb 28, 9; Yoh 9, 31. — 1 Num 6, 24–25. 3 Dwom 117, 1. 6 Dwom 65, 9.
7 Dwom 33, 8. — 1 Num 10, 35. 4 Yes 57, 14. 5 Dwom 10, 14.
7 Ex 13, 21; Ate 5, 4–5. 8 Ex 19, 16–18. 11 Yes 52, 7. 13 Ate 5, 16.
16 Dwom 132, 13.

17 Onyankopɔn ko teaseɛnam si mpem mpem ɔpehuhaa,
Awurade wɔ wɔn mu te sɛ Sinai kronkronbea no mu.
18 Woaforo kɔ ɔsoro, woafa nnommum nnommum,
woagye nnipa mu ayɛyɛde, mansotwefo mu mpo,
na Yah Onyankopɔn atra hɔ.
19 Nhyira ne Awurade a ɔsoa yɛn adesoa ma yɛn daa daa,
ɔno Nyankopɔn no ne yɛn nkwagye. (Sela)
20 Ɔno Nyankopɔn no ne yɛn nkwagye Nyankopɔn,
na AWURADE na owu mu fi wɔ no.
21 Ampa ara, Onyankopɔn bɛbobɔ n'atamfo ti,
ɔbɛbɔ nea wasiw atimum
na ɔkyẽa n'afodi mu no ti.
22 Na Awurade aka sɛ: Mɛfa wɔn mafi Basan maba bio,
mede wɔn mɛsan mafi po bun mu maba,
23 na wode wo nan akeka mogya mu,
na w'akraman tɛkrɛma anya atamfo no ho biribi ataforo.
24 Onyankopɔn, wohu w'adi a worebefi,
me Nyankopɔn ne me hene adi a ɔrebefi, kronkronbea hɔ.
25 Nnwontofo di kan,
asankubɔfo di akyiri, mmabaa a wɔka mpintin ntam.
26 Munhyira Onyankopɔn, mo asafo ahyiae mu,
mo a mufi Israel abura mu, munhyira Awurade.
27 Benyamin akumaa, wɔn sodifo no, wɔ hɔ;
Yuda atitiriw, wɔn asafohene horow,
Sebulon atitiriw ne Naftali atitiriw wɔ hɔ.
28 Wo Nyankopɔn ahyɛ de wo tumi ama wo;
Onyankopɔn, hyɛ nea woayɛ ama yɛn yi mu den.
29 W'asɔrefi a ɛwɔ Yerusalem nti
ahene de ayɛyɛde bɛbrɛ wo.
30 Kã kete mu aboa ne anantwininikuw
ne anantwi mma [a ɛyɛ] aman no anim,
na wɔde dwetɛ mpɔw abɛsom.—
Pansam aman a wɔpɛ akodi mu.
31 Akunini fi Misraim bɛba,
Etiopia bɛteɛ ne nsa ntɛm ama Onyankopɔn.
32 Asase so ahenni, monto Nyankopɔn dwom,
monto dwom mma Awurade. (Sela)
33 Monto mma nea ɔte tete soro mu soro no.
Hwɛ, ɔma wɔte ne nne a ɛyɛ tumi nne no.
34 Momfa tumi mma Onyankopɔn,
n'anuonyam kata Israel so,
na ne tumi wɔ wim tɔnn.
35 Onyankopɔn ho yɛ hu, wo trabea kronkron mu,
Israel Nyankopɔn de tumi ne ahoɔden ma ne man.
Nhyira ne Nyankopɔn.

## 69

*Awurade akoa a ɔwɔ amanehunu mu*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Sukooko" nne so. Dawid de*

Onyankopɔn, gye me nkwa,
na nsu adu me kra ho.
2 Matɔ amoa kuronkuron atɛkyɛ a gyinabea nni hɔ mu,
madu bun a nsu bu kata me so mu.
3 Me sufrɛ ama mabrɛ, me menewa mu ayow,
mahwɛ me Nyankopɔn kwan ma m'ani abu.
4 Wɔn a wɔtan me kwa dɔɔso sen me ti so nhwi,
m'asɛefo a wɔyɛ m'atamfo atorofo dɔɔso,
nea memfae no, wose mennan memma.
5 Onyankopɔn, wunim me nkwaseasɛm,
na me mfomso nhintaw wo ɛ.
6 Awurade, asafo Awurade,
mma wɔn a wɔtwɛn wo ani nnwu me ho,
Israel Nyankopɔn,
mma wɔn a wɔhwehwɛ wo no anim nngu ase, me nti.
7 Na wo nti na magye ahohora,
na aniwu ahyɛ m'ani so ma.
8 Madan me nuanom mu ɔhɔho,
mayɛ me nã mma mu ɔnanani.

17 2 Ah 6, 17; Dan 7, 10. 18 Efe 4, 8–10. 19 1 Ko 10, 13. 24 2 Sa 6, 13–14; Dwom 24, 7. 25 Ex 15, 20. 26 Yes 48, 1. 29 Dwom 72, 10, 15. 31 Yes 19, 21; Dwom 87, 4. 34 Dwom 29, 1. 35 Dwom 29, 11. — 1 Dwom 45, 1. 4 Dwom 35, 19; Yoh 15, 25. 7 Dwom 44, 22. 8 Dwom 38, 11; Hiob 19, 13.

9 Na wo fi ho mmɔdenbɔ amene me,
na wɔn a wɔbɔ wo ahohora ahohorabɔ aba me so.
10 Na me kra sui mmuada mu,
na ɛdan me ahohorabɔ.
11 Mede atweaatam meyɛɛ me ntama,
na meyɛɛ wɔn akasabebui.
12 Wɔn a wɔtete kurow pon mu ka me ho asɛm,
na asanomfo de me to dwom.
13 Na me de, mebɔ wo, Awurade, mpae, ɔdom bere mu;
Onyankopɔn, w'adɔe kɛse nti,
fa wo nkwagye nokware gye me so.
14 Yi me fi atɛkyɛ mu, na mammem,
ma wonyi me mfi wɔn a wokyi me nsam ne abun mu.
15 Mma asu a ayiri no mmfa me,
na mma ebun mmmene me,
na mma amoa nnka me nnhyɛ mu mmmua n'ano.
16 Awurade, gye me so, na w'adɔe ye,
dan w'ani kyerɛ me, sɛ wo mmɔborohunu bebree no te.
17 Na nyi w'ani nhintaw w'akoa,
na me ho hia me, gye me so ntɛm.
18 Twiw bɛn me kra, na begye no,
m'atamfo nti gye me.
19 Wunim m'ahohora ne m'aniwu ne me nsopa,
w'ani tua m'ahohiafo nyinaa.
20 Ahohora apɛtɛw me koma, na abɔ me yare,
na mehwɛ nea ɔrebɛma me due kwan a, obi mma,
mehwehwɛ awerɛkyekyefo a, minhu bi.
21 Wɔde bɔnwoma yɛɛ m'aduan,
na me sukɔm mu wɔmaa me nsa nyinyanyinya sɛ mennom.
22 Ma wɔn pon a esi wɔn anim nnan sɛ apa,
na wodi yiye a, ma ɛnyɛ afiri mma wɔn.
23 Ma wɔn ani so nyɛ wɔn kusuu, na wɔanhu ade,
na ma wɔn sisi mpopo daa,
24 ma w'ani mmere wɔn so,
na w'awerɛhow ne w'abufuw nka wɔn.
25 Ma wɔn trabea nnan amamfo,
na obiara nntra wɔn ntamadan mu.
26 Efisɛ wɔtaa nea wo ara woabɔ no no,
na wɔka wɔn a woapira wɔn no yaw kyerɛ.
27 Ma amumɔyɛ mmɔ wɔn amumɔyɛ so,
na mma wɔmmma wo trenee mu.
28 Ma wonyi wɔn mfi ateasefo nhoma mu,
na mma wɔnnkyerɛw wɔne treneefo din mmmom.
29 Na me de, meyɛ ɔmanehunufo ne ɔwerɛhoni,
Onyankopɔn, ma wo nkwagye mmã me so.
30 Mede dwonto meyi Nyankopɔn din ayɛ,
na mede aseda makamfo no.
31 Na ɛbɛsɔ Awurade ani yiye
asen nantwinini a ɔwɔ mmɛn na ne tɔte mu apae.
32 Ahobrɛasefo hu a, wɔn ani begye;
mo a mohwehwɛ Onyankopɔn akyi kwan,
mo koma nnya nkwa.
33 Na Awurade tie ahiafo,
na ɔnto n'apokyerɛfo ho mpe.
34 Ma ɔsoro ne asase nyi no ayɛ,
ɛpo ne nea ɛkeka ne ho wɔ mu nyinaa.
35 Na Onyankopɔn begye Sion
na wakyekye Yuda nkurow,
na wɔatra mu, na ayɛ wɔn dea.
36 Na ne nkoa asefo benya adi,
na wɔn a wɔpɛ ne din no atra mu.

## 70

*Nkwagye ho adesrɛ*
(Dwom 40, 13–17)

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid de. Wɔde bɔ nkae*

Onyankopɔn, begye me,
Awurade, yɛ ntɛm bɛboa me.
2 Ma wɔn a wɔhwehwɛ me kra ani nwu,
na wɔn anim ngu ase,
ma wɔn a wɔpɛ me bɔne nsan wɔn akyi
na wɔnnan ahohorafo.
3 Wɔn a wose "wiɛ, wiɛ" no, ma wɔmfa aniwu nsan wɔn akyi.
4 Ma wɔn a wɔhwehwɛ wo nyinaa nni ahurusi,
na wɔn ani nnye wo ho,
na ma wɔn a wɔdɔ wo nkwagye no nka daa sɛ:
Ma wɔnkamfo Awurade kɛseyɛ.

**9** Yoh 2, 17; Rom 15, 3. **12** Hiob 30, 9. **13** Yes 49, 8. **20** Kwa 1, 2, 9.
**21** Mat 27, 34, 48. **22** Rom 11, 9–10. **25** Aso 1, 20. **26** Yes 53, 4.
**27** Rom 1, 24. **28** Luk 10, 20. **31** Dwom 50, 8–14. **32** Dwom 22, 26. —
**1** Dwom 38, 1.

5 Na me de, meyɛ mmɔbɔ, na meyɛ ohiani.
Onyankopɔn, yɛ ntɛm ma me.
Wone me boafo ne me gyefo,
Awurade, ntwentwɛn wo nan ase.

### 71

*Awurade, nnyaw me*

Wo Awurade na maguan matoa wo,
m'anim rengu ase da biara da.
2 Fa wo trenee yi me, na gye me,
yɛ aso ma me, na gye me nkwa.
3 Yɛ sɛ ɔbotan a mɛtra so maba hɔ daa yi.
Woahyɛ sɛ wonnye me nkwa,
na wone me botan ne me ho fasu.
4 Me Nyankopɔn, gye me fi ɔbɔnefo nsam,
gye me omumɔyɛfo ne otirimɔdenfo nsam.
5 Na wo, AWURADE, ne m'anidaso,
nea mifi me mmofraase mede me ho metoo no so.
6 Wo na mifi yafunum mede m'akyi mitwerii wo,
wuyii me fii me nã yam,
wo na meyi wo ayɛ daa yi.
7 Mayɛ nnipa bebree ani so anwonwade,
na wone me guandɔbea a ɛyɛ den.
8 W'ayeyi ne wo nidi bɛhyɛ m'anom ma daa adesae.
9 Ntow me nkyene nkwakoraabere,
na sɛ m'ahoɔden sa a, nnyaw me.
10 Na m'atamfo ka me ho asɛm,
na wɔn a wobuw me kra bom tu agyina
11 ka sɛ: Onyankopɔn agyaw no;
muntiw no nkyere no,
na obi nni hɔ a obegye no.
12 Onyankopɔn, mma me ne wo ntam nnware,
me Nyankopɔn, yɛ ntɛm bɛboa me.
13 Me kra ho asɛmpɛfo ani bewu na wɔayera,
ahohora ne nsopa bɛkata wɔn a wɔpɛ me bɔne so.
14 Na me de, mɛtwɛn ara daa yi,
na mede bi maka w'ayeyi nyinaa ho.
15 M'ano bɛka wo trenee
ne wo nkwagye daa adesae,
efisɛ minnim ano.
16 Mede AWURADE ahoɔdenne mɛba mabɛkae wo trenee,
wo nkutoo de no.
17 Onyankopɔn, wo na wufi me mmofraase kyerɛkyerɛɛ me,
na maka w'anwonwade no mabedu sesɛɛ.
18 Onyankopɔn, nkwakoraabere ne dwen mu nso nnyaw me,
kosi sɛ mɛka wo tumi ho asɛm makyerɛ nkyirimma,
na maka wo mmaninyɛ makyerɛ wɔn a wɔbɛba nyinaa.
19 Na, Onyankopɔn, wo trenee kɔ ɔsorosoro,
wo a woayɛ ade akɛse,
Onyankopɔn, hena na ɔte sɛ wo?
20 Wo a woma yehuu amane bebree a ɛyɛ yaw,
wobɛma yɛanya nkwa bio,
na woatwe yɛn afi asase aku mu asan aba.
21 Wobɛma me kɛseyɛ adɔ,
na woadan w'ani akyekye me werɛ.
22 Me nso mede bɛnta sanku meyi wo ayɛ,
me Nyankopɔn ne wo nokware,
mede sankuten mɛto wo, Israel hotefo no, dwom.
23 Meto ayeyi dwom mema wo a,
m'ano ne me kra a woagye no no ho bɛsan no.
24 Mede me tɛkrɛma nso mɛka wo trenee ho asɛm daa,
efisɛ wɔn a wɔpɛ me bɔne no ani awu,
na wɔn anim agu ase.

### 72

*Asomdwoe hene ne n'ahenni*
*Salomo de*

Onyankopɔn, fa w'atemmu ma ɔhene,
ne wo trenee ma ɔhene ba.
2 Ma ɔmfa trenee nni wo man so,
na ɔmfa atemmu nhwɛ w'amanehunufo.
3 Mmepɔw bɛsow asomdwoe ama ɔman,
na nkoko nso de trenee aba.
4 Obedi ɔman mu amanehunufo asɛm ama wɔm,
na wagye ahiafo mma nkwa,
na wabubu nhyɛsofo mu pasapasa.
5 Owia ne ɔsram da so wɔ hɔ yi,
wobesuro wo, awo ntoatoaso nyinaa mu.

3 Dwom 18, 2; 31, 2–3. 6 Dwom 22, 10. 7 Dwom 4, 3. 9 Dwom 71, 18. 15 Dwom 71, 8; 40, 5. 17 1 Sa 7, 12. 18 Dwom 71, 9; Yes 46, 4. 19 Ex 15, 11. 20 1 Sa 2, 6. — 3 Dwom 85, 8–13. 4 Dwom 72, 12.

6 Ɔbɛba sɛ osu a ɛt gu sare a wɔahuw
so so,
sɛ osu kɛse a ɛtɔ dwudwo asase mu.
7 Ɔtreneeni besi frɔmm, ne bere so,
na asomdwoe pii bɛba akodu sɛ
ɔsram nni hɔ bio.
8 Obedi hene afi po so akosi po so,
de afi asubɔnten no so akosi asase
ano.
9 Wɔn a wɔte sare so bɛkotow n'anim,
na n'atamfo ataforo mfutuma.
10 Tarsis ne nsupɔw mu ahene bɛba
abɛyɛ ayɛ,
Saba ne Seba ahene bɛba abɛkyɛ
ade.
11 Na ahene nyinaa bɛkotow asɔre no,
amanaman nyinaa bɛsom no.
12 Na obegye ohiani a osu frɛ no,
ne ɔmanehunufo a onni boafo.
13 Ɔbɛkora ɔbrɛfo ne ohiani so,
na wagye ahiafo kra nkwa.
14 Obegye wɔn kra afi nhyɛso ne
atirimɔdensɛm mu,
na wɔn mogya bo ayɛ den n'anim.
15 Na obenya nkwa, na ɔde Seba sika
no bi bɛma no,
na ɔno nso bɛbɔ mpae ama no daa,
ahyira no daa adesae.
16 Asase no so aburofuw bedu
mmepɔw atifi,
ɛso aba bɛwosow sɛ Lebanon,
na nkurow no asoa sɛ asase so wura.
17 Ne din bɛtra hɔ daa,
na owia wɔ hɔ yi ne din asi so,
na nnipa de no ahyira wɔn ho,
na amanaman nyinaa ahyira no.

18 Nhyira ne Awurade Nyankopɔn,
Israel Nyankopɔn a ne nko yɛ
anwonwade,
19 na nhyira ne n'anuonyam din daa,
na n'anuonyam nhyɛ asase nyinaa
ma.
Amen ne Amen.
20 Yisai ba Dawid mpaebɔ asa.

8 Sak 9, 10. 9 Yes 49, 23. 10 Dwom 68, 29; Yes 60, 9. 11 Dwom 2, 8, 10–12.
12 Hiob 36, 15; Dwom 35, 10. 14 Dwom 9, 12. 15 Dwom 72, 10; 84, 9.
17 Gen 12, 3; 22, 18. 19 Dwom 41, 13; Yes 6, 3.

# NHOMA A ƐTO SO ABIƐSA

## 73

*Gyidi mu tumi*
(Dwom 37; 49; (cf Ps 37) Hiob nhoma)

*Asaf dwom*

Ampa ara, Onyankopɔn ye ma Israel,
ma wɔn a wɔn komam tew.
2 Na me de, anka me nan reyɛ aman,
m'anammɔn rekame awatiriw.
3 Na metwee ahupoofo ho ninkunu,
efisɛ mihuu abɔnefo yiye a wodi no.
4 Wonhu owu mu aninyanne,
na wɔwɔ ɔhonam ne ahoɔden.
5 Ɔdesani haw de, wonni bi,
nanso wonguan wɔn ho sɛ nnipa
binom.
6 Enti ahantan adi wɔn kɔn ho bare-
hyia,
na akokobirisɛm asi wɔn adurade.
7 Srade ama wɔn ani apupuw,
wɔn komam adwene fi bu so.
8 Wosi atwetwe na wɔde tibɔne ka
amimdi asɛm,
wɔka akokurokosɛm.
9 Wɔma wɔn ano to ɔsoro,
na wɔn tɛkrɛma nennam asase so.
10 Enti wɔn nkurɔfo twiw bɛdan wɔn,
na wonya nsu kuruwa ma nom.
11 Na wose: Ɛbɛyɛ dɛn na Onyankopɔn
behu,
so nimdeɛ wɔ ɔsorosoroni no tirim
anaa?
12 Hwɛ, eyinom ne abɔnefo,
nanso wɔn ho dwo wɔn daa,
wɔama wɔn ade adɔɔso.
13 Ampa ara, matew me koma ho
kwa,
na mahohoro me nsa bemdi mu kwa,
14 nanso wɔahaw me daa adesae
na wɔatwe m'aso daa anɔpa.
15 Sɛ mise: Mɛka no sɛɛ de a,
anka matwa wo mmasanten nko-
ntompo.
16 Na misusuw ho sɛ mehu ade yi,
ɛyɛɛ m'ani so den dodo,—
17 kosii sɛ mekɔɔ Onyankopɔn kron-
kron mu hɔ
mikohuu nea akyiri kowie wɔn.

2 Dwom 94, 18. 3 Hiob 21, 7. 7 Hiob 15, 27. 11 Dwom 10, 11.

18 Ampa ara, wode wɔn gyina nea ɛhɔ yɛ toro,
wode wɔn hwe fam bubu wɔn pasaa.
19 Hwɛ sɛ wɔadan sɛ amamfo mprempren yi ara,
ehu ama wɔawie sa.
20 Sɛ ɔdae a wɔaso anyan,
na wo, Awurade, wohwanyan wo ho a,
woma ani pa wɔn sunsumaban so.
21 Sɛ ɛyɛ me koma awerɛhow
na m'asaabo mu wowɔ me a,
22 anka meyɛ ɔkwasea a minnim de,
na mayɛ sɛ aboa, w'ani so.
23 Na me de, mɛtra wo nkyɛn daa yi,
woaso me nsa nifa mu.
24 Wonam w'atirimpɔw so kyerɛkyerɛ me kwan,
na akyiri no, woagye me akɔ anuonyam mu.
25 Hena na mewɔ no ɔsoro?
Na sɛ wowɔ me a, menhwehwɛ asase so hwee.
26 Ma me honam ne me koma nwie sã,
Onyankopɔn ne me koma botan ne me kyɛfa daa.
27 Na hwɛ, wɔn a wofi wo nkyɛn kɔ akyiri no bɛyera,
wobɛsɛe wɔn a wofi wo nkyɛn kɔbɔ aguaman nyinaa.
28 Na me de, Onyankopɔn nkyɛn tra ye ma me,
mede AWURADE mayɛ me guandɔbea, na maka wo nnwuma nyinaa.

## 74

*Asafo no amanehunu mu sufrɛ*
*Asaf nnwenho dwom*

Onyankopɔn, adɛn nti na woasum yɛn agu koraa,
na w'abufuw rehyew w'adidibea nguan?
2 Kae w'asafo a wotɔɔ wɔn teteete,
na wugyee wɔn sɛ w'agyapade mantam no,
Sion bepɔw a wobɛtraa so no.
3 Ma w'anan so bɛhwɛ daa amamfo no,
ɔtamfo asɛe kronkron mu hɔ ade nyinaa.
4 W'atamfo tɛɛtɛɛm w'ahyiae mu,
wɔasi wɔn nsɛnkyerɛnne de ayɛ nsɛnkyerɛnne.
5 Ɛyɛe sɛ wɔma mmonnua so kɔ soro
rebetwa kwae mu nnupa,
6 na afei—ɛho nnwinne nyinaa,
wɔde akuma ne asãe abubu.
7 Wɔde ogya ato wo kronkıon mu hɔ,
wɔagu nea wo din trae no ho fĩ.
8 Wɔkae wɔn komam sɛ:
Momma yemmia wɔn nkɔ fam prɛko.
Wɔahyehyew Onyankopɔn ahyiae nyinaa, asase yi so.
9 Yenhu yɛn nsɛnkyerɛnne,
odiyifo bi nni hɔ bio,
na yɛn mu biara nnim da ko a ɛbɛkɔ akosi.
10 Onyankopɔn, ɔhohiafo nka ahohorasɛm nkosi da bɛn?
Ɔtamfo ngu wo din ho fi daa anaa?
11 Adɛn nti na wotwe wo nsa, wo nsa nifa?
Yi fi wo kokom na sɛe [wɔn]!
12 Nanso Onyankopɔn ne me hene fi teteete,
ɔyɛ ogye adwuma asase so.
13 Wo na wode w'ahoɔden paee po mu,
woboboɔ nsu atweaseɛ ti, nsu no ani.
14 Wopɛtɛw bonsu ti,
wode wɔn yɛɛ sare sofo aduan.
15 Wo na wuyii nsu aniwa ne asubɔnten,
womaa asukɛse a ɛsen daa yowee.
16 Adekyee yɛ wo de, anadwo nso wɔ wo,
wo na woasiesie akanea ne owia.
17 Wo na woatwa asase ano nyinaa hye,
wo na woyɛɛ ahohuru ne awɔw bere.
18 Kae eyi sɛ atamfo bɔɔ Awurade ahohora,
Awurade, na ɔman nnyennyentwi huraa wo din ho.
19 Mfa w'aturukuku kra nhyɛ mmoa nsa,
mma wo werɛ mmfi wo mmɔborɔfo kra da.
20 Ma w'ani mmra apam no so,
na atirimɔdensɛm trabea ayeyɛ asase so nkokoam ma.
21 Mma nea wɔhyɛ no so mmfa ahohora nnsan mmma,
ma ɔmanehunufo ne ohiani nyi wo din ayɛ.
22 Onyankopɔn, sɔre, bedi wo ara w'asɛm,
kae sɛnea nkwasea bɔ wo ahohora daa adesae.
23 Mma wo werɛ mmfi w'atamfo nne,

**22** Rom 8, 35–39. **26** Dwom 16, 5. — **2** Dwom 132, 13. **7** 2 Ah 25, 9.
**8** Dwom 83, 12. **13** Ex 14, 21; 15, 8–10. **15** Dwom 104, 10. **16** Dwom 104, 19.

wɔn a wɔsɔre hyɛ wo no gyegyeegye
a ɛkɔ soro daa yi.

### 75

*Onyankopɔn yɛ wiase temmufo trenee*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Nsɛe!" nne so. Asaf dwom*

Onyankopɔn, yɛda wo ase da wo ase,
na wo din abɛn: wɔka w'anwonwade
kyerɛ.
2 Mɛba bere a ɛsɛ mu,
na me ara mabebu atɛntrenee.
3 Asase ne wɔn a wɔte so nyinaa mu
hodwo a,
me na mede mu adum misisi hɔ.
(Sela)
4 Mise ahupoofo sɛ: Monnyɛ ahupoo.
Na mise abɔnefo sɛ: Mommma mo
abɛn so.
5 Mommma mo abɛn so nnkɔ soro,
monnto bamkɔn nnkasa.
6 Na emfi apuei na emfi atɔe,
nanso emfi mmepɔw sare so,
7 na mmom Onyankopɔn na obu atɛn,
ɔbɛbrɛ oyi ase, na wama oyi so.
8 Na kuruwa bi wɔ Awurade nsam,
na emu bobesa ani fi ahuru,
mfrasa ayɛ mu ma, na ohwie bi;
ampa ara,
ase puw po, asase so abɔnefo nyinaa
befifew anom.
9 Na me de, mɛka ɛho asɛm daa,
mɛto Yakob Nyankopɔn ayeyi
dwom,
10 na abɔnefo mmɛn nyinaa, mebubu,
treneefo mmɛn na wɔbɛma so.

### 76

*Nkonimdi ne Nyankopɔn ayeyi dwom*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔmfa asanku nto. Asaf sanku dwom*

Yuda mu na wɔahu Nyankopɔn,
ne din so Israel mu.
2 Ne sese si Salem,
na ne trabea wɔ Sion.
3 Ɛhɔ na obubuu ta mu mmɛmma,
ɔkyɛm ne nkrante ne ɔsa. (Sela)
4 W'anim yɛ nyam,
na ɛharan sen asade mmepɔw no.
5 Wɔapa abran akokodurufo no
akode,
wɔatɔ nko da wɔn nna,
na ahoɔdenfo no mu biara annya nsa
anyɛ hwee.
6 Yakob Nyankopɔn, w'ateɛteɛ nti
na nteaseɛnam ne apɔnkɔ nyinaa
adeda nnahɔɔ.
7 Wo na wo ho yɛ hu,
na sɛ wo bo refuw a,
hena na obetumi agyina w'anim?
8 Wufi soro ma wɔtee atemmu,
asase suroe na ɛtɛm dinn,
9 bere a Onyankopɔn sɔre bebuu atɛn,
sɛ obegye wɔn a wodwo, asase so
nyinaa no. (Sela)
10 Na nnipa abufuhyew dan wo ayeyi,
wode abufuhyew a ɛboro so no bɔ wo
ho so.
11 Monhyɛ Awurade, mo Nyankopɔn,
bɔ,
na momfa mma no.
Ma wɔn a wɔatwa ne ho ahyia nyinaa
mfa ayɛyɛde mmrɛ nea ne ho yɛ hu
no.
12 Ohuw atumfo home gu,
ne ho yɛ asase ahene hu.

### 77

*Mmere a atwam ne nnɛ*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo Yedutun. Asaf dwom*

Mema me nne so makyerɛ Onyankopɔn,
na masu mafrɛ no,
mema me nne so makyerɛ Onyankopɔn,
na ɔbɛyɛ aso ama me.
2 M'ahohia da mu na mehwehwɛɛ
Awurade,
me nsam ateɛ anadwo nyinaa,
na ɛmpa abaw, me kra kame awerɛkyekye.
3 Mekae Nyankopɔn a, misi apini,
midwen a, me honhom tɔ beraw.
(Sela)
4 Wukura m'anisuatɛtɛw mu,
ɛpempem me, na mintumi menkasa.
5 Midwen tete nna no, tete mmere no
mu mfe,
6 mekae m'anadwo dwom, midwen
me komam,
na me honhom hwehwɛm pɛsɛpɛsɛ.
7 So Awurade bɛtow akyene daa,
na ɔrennom bi bio?
8 So n'adɔe awie mutwa koraa anaa?
So n'asɛm a ɔkae no asa ama awo
ntoatoaso nyinaa?

1 Yes 46, 13. 7 1 Sa 2, 7. 8 Dwom 60, 3. — 2 Dwom 132, 13. 3 Dwom 46, 9.
8 Dwom 46, 10; Hab 2, 20. 11 Ex 15, 11; Deut 7, 21. — 1 Dwom 62, 1.
5 Dwom 143, 5. 7 Dwom 85, 5.

9 So Onyankopɔn werɛ afi ɔdom,
anaasɛ ɔde abufuw atwe ne mmɔbo-
rohunu ato ne yam? (Sela)
10 Ɛnna mise: Me dadwen a ɛda me so
ne sɛ
ɔsorosoroni no nifa asakra.
11 Mɛkae Yah nneyɛe maka,
yiw, mɛkae wo tete anwonwade,
12 na masusuw w'adwuma nyinaa ho,
na madwen wo nneyɛe ho.
13 Onyankopɔn, wo kwan wɔ kronkron-
yɛ mu,
hena na ɔyɛ onyame kɛse sɛ Onya-
nkopɔn?
14 Wone Nyankopɔn a woyɛ anwo-
nwade,
woama wɔahu wo tumi, aman mu.
15 Wode wo nsa na agye wo man,
Yakob ne Yosef mma no. (Sela)
16 Asuasu huu wo, Onyankopɔn,
asuasu huu wo, na wɔbɔɔ birim,
abun nso wosowosowee.
17 Amununkum tɔɔ osu pibibibi,
wim tɔnn gyigyei,
w'agyan nso popaa anyinam,
18 wo prannaa boboom, ahum a edi
kyinhyia mu.
Anyinam hyerɛn wiase,
asase popoe, na ɛwosowee.
19 Wo kwan faa po mu,
ne wo tempɔn nsu pii mu,
na wɔanhu w'anammɔn.
20 Wonam Mose ne Aaron nsa so
begyaa wo man sɛ nguankuw.

## 78

*Israel po ne Yuda paw*
(Dwom 105; 106)
*Asaf nnwenho dwom*

Me man, monyɛ aso mma me mmara,
monwɛn mo aso mma m'anom nsɛm.
2 Mebue m'ano mmebu mu,
meyi atetesɛm adi sɛ akasabebui.
3 Nea yɛate na wɔama yɛahu
na yɛn agyanom aka akyerɛ yɛn no,
4 yɛremfa nhintaw wɔn mma,
yɛreka nkyirimma Awurade aye-
yisɛm,
ne ne tumidi, ne n'anwonwade a
wayɛ no.
5 Ɔde adanse tintimii, Yakob mu,
na ɔhyɛɛ mmara, Israel mu,
ɛno na ɔde hyɛɛ yɛn agyanom
sɛ wɔmma wɔn mma nhu,
6 na nkyirimma, mma a wɔbɛwo wɔn
no, ahu,
na wosi so a, wɔaka akyerɛ wɔn mma,
7 sɛ wɔmfa wɔn ani nto Nyankopɔn so,
na wɔn werɛ mmfi Nyankopɔn nne-
yɛe,
na wonni ne mmara nsɛm so.
8 Na wɔanyɛ sɛ wɔn agyanom,
mma asoɔdenfo ne atuatewfo,
mma a wɔmfa wɔn koma nsi tee,
na wɔn honhom nni Nyankopɔn
nokware.
9 Efraim mmabanin, takurafo, bɛ-
mmatofo,
wɔdan wɔn ani koda.
10 Wɔanni Nyankopɔn apam so,
na ne mmara nso, wɔampɛ sɛ wɔnan-
tew mu.
11 Na wɔn werɛ fii ne nneyɛe
ne n'anwonwade a ɔde kyerɛɛ wɔn
no.
12 Ɔyɛɛ anwonwade wɔn agyanom
anim,
Misraim asase so, Soan petee mu.
13 Ɔpaee po mu de wɔn twaa mu,
na ɔmaa nsu no gyinae sɛ kuw.
14 Ɔde mununkum gyaa wɔn awia,
na anadwo nyinaa ɔde gya kanea
nso gyaa wɔn.
15 Ɔpaee abotan mu sare so.
na ɔma wɔnomee sɛ asukɛse.
16 Ɔmaa mmasu fii ɔbotan mu bae,
na ɔmaa nsu senee sɛ asuten.
17 Na wɔkɔɔ so ara yɛɛ no bɔne,
tew ɔsorosoroni no anim atua sare
so.
18 Na wɔsɔɔ Onyankopɔn hwɛe wɔn
komam,
bisaa no aduan sɛnea wɔn kɔn
dɔe,
19 na wɔkasa hyɛɛ Onyankopɔn sɛ:
So Onyankopɔn betumi atow ɔpon
sare so?
20 Hwɛ, ɔbɔɔ ɔbotan ma nsu tuei,
na asubɔnten senee; —
so abodoo nso, obetumi ama,
na wapɛ nam ama ne man?
21 Enti Awurade tee no, ne bo fuwii,
na ogya sɔe Yakob mu,
na abufuw nso sɔre hyɛɛ Israel,
22 efisɛ wɔannye Onyankopɔn anni,
na wɔamfa wɔn ho anto ne nkwagye
so.

---

13 Ex 15, 11. 20 Ex 12, 37; 14 22. — 2 Dwom 49, 3–4; Mat 13,35. 3 Ex 13, 14; Deut 4, 9–10. 8 Deut 32, 5–6. 12 Yes 19, 11. 13 Ex 14, 21–22. 14 Ex 13, 21. 15 Ex 17, 6; Num 20, 7–11. 18 Ex 16, 3; Num 11, 4. 21 Num 11, 1.

23 Nanso ɔhyɛɛ wim tɔnn ɔsoro,
na ohiɛɛ ɔsoro apon,
24 na ɔtɔɔ mana guu wɔn so sɛ wonni,
na ɔde soro aduan maa wɔn.
25 Atumfo aduan na onipa dii,
ɔmaa wɔn aduan di mee.
26 Ɔmaa apuei mframa bɔe ɔsoro,
na ɔde ne tumi twee nifa mframa bae,
27 na ɔtɔɔ nam guu wɔn so sɛ mfutuma,
ne ntakraboa sɛ mpoano nhwea.
28 Na ɔma wɔtotɔɔ wɔn nsram
de twaa wɔn trabea ho hyiae.
29 Na wodi mee boroo so,
efisɛ ɔmaa wɔn wɔn akɔnnɔde.
30 Wonnya nnyaee wɔn akɔnnɔ no ɛ,
wɔn aduan da so wɔ wɔn anom no,
31 Onyankopɔn abufuw sɔre hyɛɛ wɔn,
na okunkum wɔn mu abran no mu bi,
ɔde Israel mmerante hwehwee fam.
32 Eyi nyinaa mu na wɔkɔɔ so yɛɛ bɔne,
na wɔannye n'anwonwade no anni.
33 Enti ɔmaa wɔn nna yerae sɛ ahuro,
ne wɔn mfe ehu mu.
34 Ɔrekum wɔn no, na wɔhwehwɛɛ no,
na wɔsan bɛpɛɛ Onyankopɔn akyi kwan ntɛm,
35 na wɔkaee sɛ Onyankopɔn ne wɔn botan,
na ɔsorosoro Nyankopɔn ne wɔn gyefo.
36 Wɔde wɔn ano dɛfɛdɛfɛɛ no,
na wɔde wɔn tɛkrɛma dii atoro kyerɛɛ no,
37 na wɔn koma de, ɛmmata ne ho.
na wɔanni n'apam mu nokware.
38 Na ɔno de, ɔyɛ timmɔbɔ nti, ɔkataa wɔn amumɔyɛ so,
na wansɛe wɔn;
na ɔtaa sianka n'abufuw,
na wanhwanyan n'awerɛhow nyinaa.
39 Na ɔkaee sɛ wɔyɛ ɔhonam,
mframa a ɛkɔ na ɛnsan n'akyi bio.
40 Mpɛn ahe ara na wɔantew n'anim atua sare so,
na wɔanhow ne werɛ nkyerekyerewa so!
41 Na wɔsan sɔɔ Onyankopɔn hwɛe,
na woyii Israel kronkronni no ahii.
42 Wɔankae ne nsa, da a oyii wɔn fii ɔhohiafo nsam,
43 na ɔyɛɛ ne nsɛnkyerɛnne Misraim
ne n'anwonwade, Soan petee mu no.
44 Ɔdan wɔn nsubɔnten mogya,
na wɔantumi annom wɔn nsuwansuwa.
45 Ɔsomaa atɛn beguu wɔn so ma wɔbɛwee wɔn,
ne mponkyerɛn ma wɔbɛsɛee wɔn.
46 Ɔde wɔn nnɔbae maa mmebɛw,
na ɔde wɔn adwumade maa mmoadabi.
47 Ɔde amparuwbo sɛee wɔn bobe,
na ɔde asukɔtweaa bɔɔ wɔn ankye nnua,
48 na oyii wɔn afieboa maa amparuwbo,
ne wɔn mmoakuw maa asraman.
49 Ɔtow n'abufuw hyewhyew no guu wɔn so;
anibere, ahi ne ahohia,
abɔfo bɔne a ɔsomaa wɔn baa wɔn so no.
50 Ɔbɔɔ ɔkwan maa n'abufuw,
wankora wɔn kra amfi owu mu,
na oyii wɔn nkwa maa owuyare.
51 Na okum Misraim mmakan nyinaa,
wɔn ahoɔden asefi, Ham ntamadan mu.
52 Na ogyaa ne man sɛ nguan,
na ɔkaa wɔn sɛ mmoakuw, sare so,
53 na ogyaa wɔn dwoodwoo kɔe na wɔansuro.
na wɔn atamfo de, ɛpo no kataa wɔn so.
54 Na ɔde wɔn baa ne kronkronbea hye so,
bepɔw a ne nsa nifa gyei no so.
55 Ɔpampam amanaman, wɔn anim,
na ɔbɔɔ wɔn awunnyade so ntonto kyɛɛ no hama so,
na ɔmaa Israel mmusuakuw tratraa wɔn ntamadan mu.
56 Nanso wɔsɔɔ ɔsorosoro Nyankopɔn hwɛe tew no ahi,
na n'adansesɛm no, wɔanni so.
57 Na wɔwae twaa nkontompo sɛ wɔn agyanom,
wɔmanee sɛ ta daadaafo.
58 Wɔde wɔn srɔnsrɔmmea huruu ne bo,
na wɔde wɔn ahoni ma ɔtwee ninkunu.
59 Onyankopɔn tee, na ne bo fuwii,
na Israel ho yɛɛ no nwini koraa.

---

24 Ex 16, 4, 14–15. 31 Num 11, 33. 33 Num 14, 23. 39 Dwom 103, 14–16.
40 Num 14, 22. 43 Dwom 78, 12. 44 Ex 7, 19–20. 45 Ex 8, 6, 24.
46 Ex 10, 13. 47 Ex 9, 25. 50 Ex 9, 15. 51 Ex 12, 29.
52 Dwom 77, 20. 53 Ex 14, 19, 22, 27. 54 Ex 15, 17. 57 Hos 7, 16.
58 Deut 32, 21.

60 Na ogyaw Silo trabea no,
ntamadan a osii nnipa mu no.
61 Ɔde n'ahoɔden hyɛɛ nnommumfa mu,
na ɔde n'anuonyam hyɛɛ ɔtamfo nsa.
62 Ogyaa ne man maa nkrante,
na ne bo fuw n'agyapade.
63 Ogya hyew wɔn mmerante,
na wɔn mmabaa nso, wɔanto wɔn ayeforo dwom.
64 Wɔn asɔfo totɔɔ nkrante ano,
na wɔn akunafo annya asuye.
65 Na Awurade nyanee sɛ obi a ofi nna mu,
sɛ ɔkatakyi a nsa ma ohuro,
66 na ɔbobɔɔ n'atamfo ma wɔsan wɔn akyi,
ɔbɔɔ wɔn daa adapaa.
67 Nso wampɛ Yosef ntamadan no,
na Efraim abusuakuw no, wamfa;
68 na mmom ɔfaa Yuda abusuakuw,
Sion bepɔw a wadɔ no no.
69 Na osii ne kronkronbea sɛ ɔsoro,
sɛ asase a ɔde atim hɔ daa no.
70 Na oyii n'abofra Dawid,
na ɔfaa no fii nguannan mu.
71 Ɔma ofii nguammere a wɔma nufu akyidi bae,
sɛ ɔmmɛyɛn ne man Yakob ne n'agyapade Israel.
72 Na ɔyɛn wɔn koma mudi so,
na ɔde ne nsam nimdeɛ kyerɛɛ wɔn kwan.

## 79

*Yerusalem sɛefo*
(Dwom 74)
*Asaf dwom*

Onyankopɔn, amanaman aba w'agyapade mu,
wɔagu w'asɔrefi kronkron ho fi,
wɔama Yerusalem ayɛ agowagow.
2 Wɔde wo nkoa amu ama wim nnomaa adi,
wɔde w'ahotefo nam ama asase so mmoa.
3 Wɔahwie wɔn mogya agu sɛ nsu de atwa Yerusalem ho ahyia,
na nea osie wɔn nni hɔ.
4 Yɛayɛ ahohora ama wɔn a wɔtete yɛn ho,
fɛwdi ne ahiiyi ama wɔn a wɔatwa yɛn ho ahyia.
5 Enkosi da bɛn, Awurade, na wo bo befuw daa yi,
na wo ninkuntwe adɛw sɛ ogya?
6 Hwie w'abufuw gu amanaman a wonnim wo
ne ahenni a wɔmmɔ wo din no so,
7 na wɔamene Yakob, na wɔagu ne trabea.
8 Nkae kanfo amumɔyɛ mfa ngu yɛn so,
yɛ ntɛm ma w'ayamhyehye mmehyia yɛn,
na wɔabrɛ yɛn ase fɛmm.
9 Di boa yɛn, yɛn nkwagye Nyankopɔn,
wo din anuonyam nti na yi yɛn,
na wo din nti kata yɛn bɔne so.
10 Adɛn nti na amanaman nka sɛ:
Wɔn Nyankopɔn wɔ he?
Ma wonhu amanaman mu, yɛn anim,
sɛ wudi wo nkoa mogya a wɔka gui no so were.
11 Ma ɔpokyerɛni apinisi nnu w'anim,
sɛ wo nsa kɛseyɛ te no, kora owu mma so.
12 Na ahohora a wɔn a wɔtete yɛn ho de abɔ wo, Awurade, no,
dan no mpɛn ason gu wɔn kokom.
13 Na yɛn a yɛyɛ wo man ne w'adidibea nguan no,
yɛbɛda wo ase daa,
yɛbɛka w'ayeyi akyerɛ awo ntoatoaso nyinaa.

## 80

*Israel foforoyɛ*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Sukooko" nne so. Asaf adansedi. Dwom*

Israel guanhwɛfo, yɛ aso,
wo a woka Yosef sɛ nguankuw,
wo a wote Kerubim so, pue haran.
2 Efraim ne Benyamin ne Manase anim
na ma wo hobere so, na bra begye yɛn.
3 Onyankopɔn, dan yɛn bra,
na ma w'anim nhyerɛn na yɛanya nkwa.
4 Awurade, asafo Nyankopɔn, wo bo befuw
ahyɛ wo man mpaebɔ akosi da bɛn?
5 Wode nusu yɛɛ aduan ma wodii,
na wode nusu ma wɔnomee.

60 1 Sa 1, 3; 4, 11. 64 1 Sa 4, 17, 20. 67 Dwom 78, 9. 68 2 Be 6, 6.
70 1 Sa 16, 11–12. 71 2 Sa 7, 8. — 4 Dwom 44, 13. 5 Dwom 80, 4. 6 Yer 10, 25.
10 Dwom 42, 3; 115, 2; Yoel 2, 17. 11 Dwom 102, 20. 12 Dwom 137, 7. —
1 Dwom 45, 1; 1 Sa 4, 4; Dwom 99, 1. 3 Dwom 80, 7, 19. 5 Dwom 102, 9.

6 Wode yɛn yɛɛ atutuw maa wɔn a
wɔtete yɛn ho,
na yɛn atamfo sereserew wɔ wɔn
mu.
7 Asafo Nyankopɔn, dan yɛn bra,
na ma w'anim nhyerɛn na yɛanya
nkwa.
8 Wutuu obobe fii Misraim bae,
wututuu amanaman na wobɛtɛwee.
9 Wuyii n'anim kwan, na egyee ntini,
na ɛyɛɛ asase ma.
10 Ne nwini kataa mmepɔw so,
na ne nhama kataa Onyankopɔn
kyeneduru so.
11 Ɛbaabaa n'abaa mu koduu po ho,
na n'abasa frɔmfrɔm kɔɔ asubɔnten
no ho.
12 Adɛn nti na woabubu ne ban,
ma wɔn a wɔnam kwan so nyinaa te-
tew no yi?
13 Kwaem kɔkɔte sɛe no,
na petee mu mmoa we.
14 Asafo Nyankopɔn, san wo akyi
ɛ!
Brɛ w'ani ase fi soro hwɛ,
na bɛhwɛ obobe yi,
15 na bɛwaw nea wo nifa tɛwee no,
ne ɔba a woafa no ayɛ wo de no
pintinn.
16 Wɔde ogya ahyew no, wɔatwitwa no,
w'anim ateɛteɛ nti wɔresɛe.
17 Fa wo nsa kata wo nifa nipa no so,
onipa ba a woafa no ayɛ wo de
pintinn no so,
18 na yɛrentwiw mfi wo nkyɛn.
Ma yennya nkwa, na yɛmmɔ wo din.
19 Awurade, asafo Nyankopɔn, dan
yɛn bra,
ma w'anim nhyerɛn na yɛanya nkwa.

## 81

*Nokware afahyɛ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no Gatfo nne so. Asaf de*

Mommɔ ose mma Onyankopɔn, yɛn
ahoɔden,
munhuro mma Yakob Nyankopɔn.
2 Monto dwom na monyan mpintin,
mommɔ sanku dɛdɛ ne bɛnta sanku.
3 Monhyɛn torobɛnto ɔsram foforo so,
ɔsram korokumatwa mu, mma yɛn
afahyɛ da.
4 Na ɛne sɛnnahɔ ma Israel,
atɔremude ma Yakob Nyankopɔn.
5 Ɔde adi adanse, Yosef mu,
ɛbere a ofii adi faa Misraim asase
so,—
metee obi a minnim no kasa.
6 Miyii ne mmati fii adesoa ase,
ne ne nsa fii kyerɛnkyɛ ho;
7 wofrɛe ahohia mu, na miyii wo wɔ
mu,
mifi ɔprannaa mu migyee wo so.
Mesɔɔ wo mehwɛe Meriba asu ho.
(Sela)
8 Me man, tie, na minni wo adanse!
O Israel, sɛ wubetie me ɛ!
9 Onyame nanani bi nntra wo mu,
na nsɔre onyame nanani biara.
10 Me ara mene Awurade wo Nya-
nkopɔn
a miyii wo Misraim asase so mebae
no,
tɛɛ w'anom tɛtrɛɛ na menhyɛ no ma.
11 Na me man antie me nne,
na Israel ampene me.
12 Na migyaa wɔn wɔn koma denyɛ mu,
ma wɔnantee wɔn ankasa tirim
agyina a wotui mu.
13 Ao, sɛ me man tie me ɛ,
sɛ Israel nantew m'akwan so ɛ!
14 Anka ɛnkyɛ na mabrɛ wɔn atamfo
ase,
na madan me nsa mahyɛ wɔn ahohia-
fo.
15 Anka Awurade atamfo bɛbrɛ wɔn ho
ase ama no,
na wɔn bere akyɛ akosi daa.
16 Na ɔde awi mu awi pa bɛyɛn wɔn,
na mede abotan mu wo mɛma woa-
mee.

## 82

*Israel atamfo*

*Asaf dwom*

Onyankopɔn gyina Onyankopɔn asa-
fo mu,
obu atɛn anyame ntam.
2 Da bɛn na mubebu ntɛnkyew,
na moahwɛ abɔnefo anim akosi?
(Sela)
3 Munni mpere ɔbrɛfo ne ayisaa,
munni asɛntrenee mma ɔmanehunu-
fo ne mmɔboroni.
4 Munnye ɔbrɛfo ne hiani,
munhwim wɔn mfi abɔnefo nsam.
5 Wonnim de, na wɔnte ase,
esum mu na wɔnantew kɔ,
asase nnyinaso nyinaa rewosow.

---

7 Dwom 80, 3, 19. 8 Yes 5, 1–7; Hos 10, 1. 12 Dwom 89, 40. 19 Dwom 80, 3, 7. — 3 Lev 23, 24, 34. 7 Ex 17, 7; Num 20, 13. 9 Ex 20, 2–3. 12 Aso 14, 16. 16 Deut 32, 13. — 1 Dwom 82, 6. 2 Deut 1, 17. 3 Yes 1, 17.

6 Me de, maka sɛ: Moyɛ anyame,
na mo nyinaa yɛ ɔsorosoroni no mma,
7 nanso mubewuwu sɛ nnipa pɛ,
na moatotɔ sɛ ahemfo mu biara.
8 Onyankopɔn, sɔre, bu asase atɛn,
na wo na wubedi ade, amanaman nyinaa mu.

## 83

*Israel atamfo*

*Asaf dwom*

Onyankopɔn, nyɛ komm,
mmua w'ano, na nhome, Onyankopɔn.
2 Na hwɛ, w'atamfo yɛ gyegyeegye,
na wɔn a wokyi wo ama wɔn ti so.
3 Wo man tiri so na wɔrepam anyansapam,
na wɔkɔ wɔn a wɔahintaw no ti so agyina.
4 Wɔka sɛ: Mommra mma yɛntɔre wɔn ase mfi ɔman no mu,
na wɔankae Israel din bio.
5 Na wɔde koma koro tu agyina,
wo tiri so na wɔpam.
6 Edom ntamadan ne Ismaelfo,
Moab ne Hagarfo,
7 Gebal ne Amon ne Amalek,
Filistifo asase ne wɔn a wɔte Tiro.
8 Asiria nso de ne ho bataa wɔn ho,
wɔaboa Lot mma. (Sela)
9 Yɛ wɔn sɛ Midian, sɛ Sisera,
sɛ Yabin, Kison subon mu.
10 Wɔsɛee wɔ En-Dor,
na wɔyɛe sɛ nwura dodow maa asase.
11 Yɛ wɔn ne wɔn adehye sɛ Oreb ne Seeb,
na yɛ wɔn ahemfo nyinaa sɛ Sebah ne Salmuna,
12 wɔn a wɔka sɛ: Momma yɛmfa Onyankopɔn afi nni, no.
13 Me Nyankopɔn, yɛ wɔn sɛ ahum a edi kyinhyia,
sɛ mframa anim ntɛtɛwa.
14 Sɛ ogya hyew kwae na ogyaframa taforo mmepɔw ho no,
15 saa ara na fa w'ahum taa wɔn,
na fa wo mframa dennen no yi wɔn hu.
16 Awurade, ma wɔn ani nwu,
na wommisa wo din akyi kwan.
17 Ma wɔn anim ngu ase na wɔmmɔ twi daa,
na wɔmmɔ adapaa na wɔnyera,
18 na wonhu sɛ wo a wo din de Yahwe no,
wo nko ara ne ɔsorosoroni, asase nyinaa so.

## 84

*Onyankopɔn fi ho anigye*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no Gatfo nne so. Kora mma dwom*

Wo trabea hɔnom yɛ fɛ dɛn ara, asafo Awurade.
2 Me kra ani gyina, ɛtɔ piti po, Awurade adiwo no nti;
me koma ne me honam di ahurusi ma Onyankopɔn teasefo.
3 Nso akasanoma anya ɔdan,
na asomfena anya buw a ɔbɛtow ne mma agu mu,—
ɛne w'afɔremuka no, asafo Awurade,
me hene ne me Nyankopɔn.
4 Nhyira ne wɔn a wɔte wo fi,
wɔbɛkɔ so ayi wo ayɛ. (Sela)
5 Nhyira ne onipa a n'ahoɔden wɔ wo mu,
na w'atempɔn wɔ ne koman.
6 Wotwam nusu bon no mu a,
wɔdannan no nea mmasu wɔ,
adonsu nso de nhyira pii kata so.
7 Wɔnantew fi ahoɔden mu kɔ ahoɔden mu
bepue Onyankopɔn anim, Sion.
8 Awurade, asafo Nyankopɔn, tie me mpaebɔ,
yɛ aso, Yakob Nyankopɔn! (Sela)
9 Yɛn kyɛm, Onyankopɔn, hwɛ,
na hwɛ nea woasra no no anim.
10 Na wo fi dakorodi ye sen nna apem.
Mepɛme Nyankopɔn fi nammɔnnampan mu tra mmom
sɛn sɛ metra abɔnefo ntamadan mu.
11 Na owia ne kyɛm ne Awurade Nyankopɔn.—
Awurade ma ɔdom ne anuonyam,
ɔmfa papa nkame wɔn a wɔnam tee no.
12 Asafo Awurade, nhyira ne onipa
a ɔde ne ho to wo so.

## 85

*Ɔdom ho adesrɛ*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Kora mma dwom*

Awurade, woadom w'asase,
wode Yakob nnommum asan aba,

6 Dwom 82, 1; Ex 21, 6; Yoh 10, 34. — 3 Dwom 27, 5; 35, 20. 9 Ate 7, 22; 4, 15, 21, 23. 11 Ate 7, 25; 8, 21. 12 Dwom 74, 8. 18 Hos 12, 5. — 1 1 Be 26, 1. 2 Dwom 42, 2, 4. 3 Dwom 5, 2. 4 Dwom 65, 4. 9 Dwom 72, 15. 10 Dwom 27, 4. 11 Dwom 3, 3; 34, 10.

2 wode wo man mfomso afiri,
woakata wɔn bɔne nyinaa so. (Sela).
3 Woatwe w'anibere nyinaa,
woadan afi w'abufuw hyewhyew no mu.
4 Yɛn nkwagye Nyankopɔn, dan yɛn bra,
na twa wo bo a ehuru yɛn no to wo yam.
5 So wo werɛ bɛhow ahyɛ yɛn akosi daa a?
Wobɛtwe w'abufuw mu akɔ awo ntoatoaso a edidi so mu?
6 So worensan mma yɛn nkwa,
na wo man ani nnye wo ho?
7 Awurade, ma yenhu w'adɔe,
na fa wo nkwagye ma yɛn.
8 Metie nea Onyankopɔn Awurade bɛka.
Ampa, ɔka asomdwoesɛm kyerɛ ne man ne n'ahotefo;
na mma wɔnnsan nnkɔ nkwaseade mu.
9 Ampa ara, ne nkwagye bɛn wɔn a wosuro no,
na anuonyam atra yɛn asase so.
10 Ɔdom ne nokware behyia,
na trenee ne asomdwoe adi mfewano.
11 Nokware befifi asase so,
na trenee afi soro ahwɛ.
12 Nso Awurade bɛma papa,
na yɛn asase bɛma ne nnɔbae.
13 Trenee bedi n'anim,
na asi n'anammɔn kwan so.

## 86

*Ahohia kɛse mu mpaebɔ*

*Dawid mpaebɔ*

Awurade, brɛ w'aso ase tie me,
na meyɛ mmɔboroni ne hiani.
2 Hwɛ me kra so, na meyɛ ɔhotefo,
wo, me Nyankopɔn, gye w'abofra a ɔde ne ho tweri wo.
3 O Awurade, hu me mmɔbɔ,
na wo na misu mefrɛ wo daa adesae.
4 Ma w'akoa kra ani nnye,
na wo, AWurade, na mema me kra so mema.
5 Na wo, Awurade, wuye, na wode firi,
na w'adɔe dɔɔso ma wɔn a wɔfrɛ wo nyinaa.
6 Awurade, yɛ aso ma me mpaebɔ,
na tie me nkotɔsrɛ nne.
7 M'ahohia da mu mefrɛ wo,
na wubegye me so.
8 Obiara nte sɛ wo, anyame mu, Awurade,
na biribiara nte sɛ wo nnwuma.
9 Amanaman a woyɛe nyinaa bɛba abɛkotow w'anim, Awurade,
na wɔabɛhyɛ wo din anuonyam.
10 Na woyɛ kɛse, na woyɛ anwonwade,
wo nkutoo ne Nyankopɔn.
11 Awurade, kyerɛ me wo kwan,
mɛnantew wo nokware mu,
ka me koma bom ma ensuro wo din.
12 O AWurade, me Nyankopɔn,
mede me koma nyinaa mɛda wo ase,
na mahyɛ wo din anuonyam daa,
13 sɛ w'adɔe sõ wɔ me so,
na woayi me kra afi asaman bun mu.
14 Onyankopɔn, ahantanfo asɔre ahyɛ me,
na atirimɔdenfo asafo rehwehwɛ me kra,
na wɔamfa wo ansi wɔn ani so.
15 Na wo, Awurade, woyɛ Onyankopɔn mmɔborohunufo ne ɔdomfo,
wo boasetɔ kyɛ, na w'adɔe ne wo nokware dɔɔso.
16 Dan w'ani kyerɛ me, na dom me,
fa w'ahoɔden ma w'akoa,
na gye w'afenaa ba nkwa.
17 Yɛ me ho sɛnkyerɛnne ma ensi me yiye,
na m'atamfo nhu, na wɔn ani nwu,
sɛ wo, Awurade, woaboa me akyekye me werɛ.

## 87

*Onyankopɔn kurow mufo*

*Kora mma dwom*

Ne kurow a ɔkyekyee wɔ mmepɔw kronkron so:
2 Awurade dɔ Sion apon sen Yakob trabea nyinaa.
3 Wɔka wo ho anuonyansɛm, Onyankopɔn kurow. (Sela)
4 Mɛbɔ Rahab ne Babel din mafra wɔn a wonim me mu.
Hwɛ, Filistia ne Tiro ne Etiopia nso,
nea wɔwoo no wɔ hɔ no ni.
5 Na Sion ho de, wɔbɛka sɛ:
Wɔwoo wɔn nyinaa mmiako mmiako wɔ ne mu,
na ɔno na ɔma n'ase tim, ɔsorosoroni no.

2 Dwom 89, 49. 5 Dwom 77, 7. 8 Dwom 72, 3. — 2 Dwom 18, 20–26. 3 Dwom 6, 2. 5 Dwom 86, 15. 7 Dwom 50, 15. 8 Dwom 71, 19. 11 Dwom 27, 11. 15 Ex 34, 6. 16 Dwom 116, 16. — 4 Yes 30, 7; Dwom 68, 31.

6 Sɛ Awurade kyerɛw aman din a, ɔbɛka sɛ:
Oyi, wɔwoo no hɔnom. (Sela)
7 Na nnwontofo ne asawfo bɛka sɛ:
Me mmasu nyinaa wɔ wo mu.

## 88

*Sɔhwɛ kɛse mu mpaebɔ*

*Kora mma dwom a wɔde ma dwonkyerɛfo sɛ wɔnto no "Ɔyare" nne so. Esrahini Heman nnwenho dwom*

Awurade, me nkwagye Nyankopɔn,
misu mefrɛ, w'anim, awia e anadwo,
2 ma me mpaebɔ nnu w'anim,
brɛ w'aso ase ma me nteɛm.
3 Na ɔhaw ayɛ me kra mã,
na me nkwa rebɛn asaman.
4 Wɔkan me fra wɔn a wɔkɔ amoa mu mu,
mayɛ sɛ ɔbarima a onni ɔboa bi.
5 Wɔatow me akyene awufo mu,
sɛ atɔfo a wɔde wɔn agu ɔda mu
a wonkae wɔn bio,
na wɔatwa wɔn afi wo nsam.
6 Wode me ato amoa donkudonku mu,
esum mu, ebun ase tɔnn.
7 W'abufuhyew hyɛ me so,
na woma w'asorɔkye nyinaa gu me so. (Sela)
8 Woayi m'amannifo afi me nkyɛn akɔ akyirikyiri,
wode me ayɛ wɔn akyide,
wɔato me mu a meremfi adi.
9 Amane ama m'aniwa akisa,
mefrɛ wo, Awurade, daa adesae,
metrɛw me nsam mekyerɛ wo.
10 So wobɛyɛ anwonwade akyerɛ awufo,
anaasɛ asamanfo bɛsɔre ayi wo ayɛ? (Sela)
11 So wɔbɛka w'adɔe ɔda mu
anaa wo nokwaredi ɔsɛe amoa mu?
12 So wobehu w'anwonwade, esum mu,
ne wo trenee, awerefiri asase so?
13 Na me de, wo, Awurade, na misu mefrɛ,
na me mpaebɔ tua wo ahema.
14 Awurade, adɛn na wotow me kra kyene,
adɛn nti na wode w'anim hintaw me?
15 Meyɛ mmɔboroni, na mereyɛ mawu fi me mmofraase,
wo ho hu akita me, na metɔ ntintan.
16 W'abufuw abu afa me so,
w'ahiiyide atware me;
17 atwa me ho ahyia te sɛ nsu daa adesae,
ɛbom twa me ho dantaban.
18 Woayi ɔdɔfo ne adamfo afi me nkyɛn akɔ akyirikyiri,
na me manni akɔ sum mu.

## 89

*Mpae a wɔbɔ ma Dawid fi*
(2 Sa 7, 8–16)
*Esrahini Etan nnwenho dwom*

Mɛto Awurade adɔe ho dwom daa,
mede m'ano mɛka wo nokwaredi
makyerɛ awo ntoatoaso a edidi so;
2 na mɛka sɛ: Adɔe besi so daa,
ɔsoro hɔ na wode wo nokwaredi atim.
3 Me ne nea mayi no no apam apam bi,
maka ntam makyerɛ m'akoa Dawid:
4 Mɛma w'asefo atim akosi daa,
na mama w'ahengua asi so
akodu awo ntoatoaso a edidi so so. (Sela)
5 Na ɔsoro yi wo, Awurade, anwonwade ayɛ,
ne wo nokware nso wɔ akronkronfo asafo mu.
6 Na hena na ɔwɔ wim a wɔde no bɛto Awurade ho,
hena na ɔsɛ Awurade, anyame mma mu?
7 Onyankopɔn a ne ho yɛ hu, kronkronfo guabɔ kɛse no mu,
na wosuro no sen wɔn a wɔatwa ne ho asi nyinaa.
8 Awurade, asafo Nyankopɔn, hena na ɔte sɛ wo?
Otumfoɔ Yah, wo nokwaredi atwa wo ho ahyia.
9 Wo na wudi po mpatabiribiriyɛ so,
sɛ n'asorɔkye sɔre a, wo na wudwudwo ano.
10 Wo na woabubu Rahab pasaa sɛ ɔtɔfo,
wode wo tumi nsa abɔ w'atamfo apansam.
11 Ɔsoro wɔ wo, asase nso wɔ wo;
wiase ne ne mãyɛ, wo na wohyɛɛ ase.
12 Benkum fam ne nifa fam, wo ara na woboe,
Tabor ne Hermon di wo din mu ahurusi.
13 Tumi basa wɔ wo,
wo nsa yɛ den, wɔama wo nifa so.

---

7 Dwom 42, 7. 8 Dwom 88, 18; 31, 11; 38, 11. 10 Dwom 6, 5. 18 Dwom 88, 8. — 3 Dwom 132, 11; Yes 55, 3; Aso 2, 30. 6 Hiob 1, 6. 8 Dwom 115, 3. 9 Mat 8, 26; Dwom 65, 7. 10 Dwom 87, 4. 11 Dwom 24, 1.

14 Trenee ne atemmu ne w'ahengua nnyinaso,
adɔe ne nokware gyina w'anim.
15 Nhyira ne ɔman a wonim osebɔ,
na wɔnantew wo, Awurade, anim hann mu.
16 Wo din mu na wɔn ho bɛsɛpɛw wɔn daa nyinaa,
na wo trenee mu na wɔama wɔn so.
17 Na wɔn ahoɔden ahyehyɛde ne wo,
na wo dom mu na wɔama yɛn abɛn so.
18 Na Awurade na yɛn kyɛm wɔ no,
na Israel kronkronni no na yɛn hene wɔ no.
19 Da bi wokasae anisoadehu mu kyerɛɛ w'ahotefo sɛ:
Madi maboa ɔbarima bi,
mama obi a wɔapaw no fi ɔman no mu so.
20 Mahu m'akoa Dawid,
mede me ngo kronkron masra no.
21 Ɔno na me nsa bɛma watim,
na me basa nso ahyɛ no den.
22 Ɔtamfo bi rensisi no,
na obusuyɛfo bi renhyɛ no so.
23 Na mebubu n'anim ahohiafo,
na mabobɔ wɔn a wɔtan no.
24 Na me nokwaredi ne m'adɔe ne no bɛtra,
na me din mu na wɔbɛma n'abɛn so.
25 Na mede ne nsa mesi po mu,
na mede ne nifa masi nsubɔnten so.
26 Ɔno de, ɔbɛfrɛ me sɛ: Wone m'agya,
me Nyankopɔn ne me nkwagyɛ botan!
27 Na me nso mede no mɛyɛ m'abakan,
asase so ahene mu pumpuni.
28 Mɛkora m'adɔe so mama no daa,
na m'apam atim hɔ ama no.
29 Mɛma n'asefo atra hɔ daa,
ne n'ahengua sɛ ɔsoro nna.
30 Sɛ ne mma gyaw me mmara,
na wɔnnantew m'atemmude mu,
31 sɛ wogu m'ahyɛde ho fĩ
na wɔnni me mmaransɛm so a,
32 ɛno de mede abaa mɛba mabɛhwɛ wɔn mmarato,
na mede ɔhaw ahorow mabɛhwɛ wɔn amumɔyɛ.
33 Na m'adɔe de, merenyi mimfi ne ho,
na merenyɛ me nokwaredi no ho nsakyinsayam.
34 Merengu m'apam ho fĩ,
na merensakra nea afi m'anom no.
35 Maka me kronkronyɛ ho ntam biako,
merenni Dawid huammɔ.
36 N'asefo bɛtra hɔ daa,
na n'agua ayɛ m'anim sɛ owia.
37 Ebetim hɔ sɛ ɔsram daa,
na ɔsoro dansefo no yɛ ɔnokwafo. (Sela)
38 Na wo ankasa de, woatow akyene na ayɛ wo nwini,
na woafa nea woasra no no abufuw.
39 Woapo w'akoa apam,
woahura n'abotiri ho de ato fam.
40 Woadwiriw ne ban nyinaa agu,
woama n'aban akɛse ayɛ agowagow.
41 Wɔn a wotwam ɔkwan no so nyinaa fow no,
wayɛ ahohora ama wɔn a wɔtete ne ho.
42 Woama n'ahohiafo nifa so,
woama n'atamfo nyinaa ani agye.
43 Woadan n'afoa ano nso,
na woamma wannyina ɔsa mu.
44 Woama n'anuonyam apa,
na woatow n'agua akyene fam.
45 Woatwa ne mmerantebere nna so,
wode aniwu abum no so. (Sela)
46 Enkosi da bɛn, Awurade, na wode wo ho behintaw daa yi
ama w'abufuw adɛw sɛ ogya?
47 Kae me nna tiaa a ɛyɛ!
Ade hunu yi ara nti na wobɔɔ nnipa mma nyinaa?
48 Ɔbarima bɛn na ɔte ase a ɔrenhu wu,
na obeyi ne kra afi asaman nsam? (Sela)
49 Ɛhe na wo kan adɔe no wɔ, Awurade,
nea wokaa ho ntam kyerɛɛ Dawid, wo nokware mu no?
50 Awurade, kae wo nkoa ahohora
a efi aman dodow no nyinaa mu a ɛda me koko so no.
51 Awurade, w'atamfo bɔ ahohora,
wɔbɔ nea woasra no no anammɔn ahohora!
52 Nhyira nka Awurade daa. Amen ne Amen.

14 Dwom 97, 2. 18 Dwom 47, 9. 19 Dwom 89, 3; 1 Sa 13, 14. 20 1 Sa 16, 13.
24 1 Sa 2, 10; Dwom 132, 17. 25 Dwom 72, 8. 26 2 Sa 7, 14. 28 Yes 54, 10. 36 Dwom 72, 17.
37 Gen 9, 13. 38 Dwom 44, 9–24; 74; 79. 41 Dwom 80, 12. 46 Dwom 85, 5.
47 Dwom 90, 9–10. 49 Dwom 85, 1. 52 Dwom 41, 13.

# NHOMA A ƐTO SO ANAN

## 90

*Daa Nyankopɔn ne yɛn guankɔbea*
*Onyankopɔn nipa Mose mpaebɔ*

Awurade, wo na woayɛ yɛn guankɔbea,
awo ntoatoaso nyinaa mu.
2 Wo de, wonnya nwoo mmepɔw
na wunnya nyii asase ne wiase adi no,
na wufi tete akyirikyiri
kosi daakye akyirikyiri yɛ Onyankopɔn.
3 Woma ɔdesani dan mfutuma, na wuse:
Onipa mma, monsan mmra.
4 Na mfirihyia apem yɛ w'ani so sɛ nnɛra da a etwaa mu
ne anadwo mu dasu.
5 Woma wɔsen kɔ sɛ sunsuansu,
wɔyɛ ɔdae, anɔpa wɔfefɛw sɛ wura,
6 anɔpa ɛyɛ frɔmfrɔm na ɛfefɛw,
anwummere wotwa, na atwintwam.
7 Na yɛresa w'abufuw mu,
na yɛahyew w'abufuhyew no ano.
8 Wode yɛn amumɔyɛ asi w'anim,
wode yɛn kokoam bɔne aba w'anim hann no mu.
9 Na yɛn nna nyinaa twam kɔ w'abufuw mu,
yɛhwere yɛn mfe sɛ asutu bi.
10 Yɛn mfirihyiam nna, emu wɔ mfe aduɔson,
na sɛ ɛboro so a, na ɛredu aduɔwɔtwe,
na emu ahoahoade yɛ ɔbrɛ ne ahuhude,
na etwam ntɛmso, na yetu kɔ.
11 Hena na ohu w'abufuw ano den a ɛyɛ,
ne w'anibere, sɛ wo ho suro te?
12 Ma yenhu yɛn nna kan sɛ ɛte,
na yɛanya nyansa koma.
13 Awurade, san w'akyi,—
ɛno, da bɛn ara?—
Na ma wo nkoa ade nyɛ wo mmɔbɔ.
14 Fa w'adɔe ma yɛmmee nhema,
na yɛadi ahurusi,
na yɛn ani agye yɛn nna nyinaa mu.
15 Ma yɛn ho nsan yɛn,
sɛ nna a wobrɛɛ yɛn ase wɔ mu
ne mfe a yehuu mu bɔne no.
16 Ma w'adwuma nna adi mma wo nkoa,
na w'anuonyam nna adi wɔn mma so.
17 Na Awurade yɛn Nyankopɔn animtew mmra yɛn so,
na yɛn nsa ano adwuma no,
ma ɛnyɛ yiye mma yɛn,
yiw, yɛn nsa ano adwuma na ma ɛnyɛ yiye.

## 91

*Ɔsorosoroni no hintabea*

Nea ɔte ɔsorosoroni no hintabea
tra Tweaduampɔn nwini ase.
2 Mise Awurade sɛ:
Me guankɔbea ne m'abankɛse, me Nyankopɔn
a mede me ho meto wo so.
3 Na ɔno na obegye wo afi ofirisumfo afiri mu
ne owuyare sɛe mu.
4 Ɔde ne ntakra bɛkata wo so,
na ne ntaban ase na wobɛkɔ akɔdɔ,
ɔkyɛm ne nkatabo ne ne nokware.
5 Worensuro anadwo wibɔ,
bɛmma a etu nam awia,
6 ɔyaredɔm a ɛnennam sum mu,
nsan yare a ɛsɛe ade awia ketee.
7 Apem totɔ wo nkyɛn na ɔpedu totɔ wo nifa a,
wo de, ɛrenka wo.
8 W'aniwa nko na wode bɛhwɛ,
na woahu abɔnefo akatua.
9 Na wo, Awurade, ne me guankɔbea,
ɔsorosoroni no na wode no ayɛ wo trabea.
10 Bɔne renka wo, na ɔhaw remmɛn wo ntamadan.
11 Na wahyɛ n'abɔfo ama wo,
sɛ wɔnhwɛ wo so w'akwan nyinaa mu.
12 Wɔbɛsoa wo wɔn nsam,
na wo nan ampem ɔbo.
13 Wobɛnantew gyata ne ahurutoa so,
wubetiatia gyataforo ne ɔtweasee so.
14 Na sɛ ɔfam me ho yi, megye no,
mɛma no so, na onim me din.
15 Osu frɛ me, na megye no so,
me ne no bɛtra ahohia mu,

3 Skf 1, 4; 12, 7. 4 2 Pe 3, 8. 5 Dwom 102, 11; 103, 15; Hiob 14, 2; Yes 40, 6–7.
10 Skf 1, 3, 8. 12 Dwom 39, 4. — 2 Dwom 18, 2. 3 Dwom 124, 7.
8 Dwom 54, 7. 11 Mat 4, 6. 13 Luk 10, 19.

meyi no na mahyɛ no anuonyam.
16 Mɛma wadi nkwa tenten amee,
na mama wahu me nkwagye.

## 92

*Onyankopɔn trenee nniso ho ayeyi*
*Dwom a wɔto no homeda*

Eye sɛ wɔda Awurade ase
na wɔto dwom ma wo din, ɔsorosoroni,
2 sɛ wɔka w'adɔe anɔpa
ne wo nokwaredi anadwo,
3 sankuhan du ne bɛnta sanku so,
sanku ho adwempa dwom mu.
4 Na wo, Awurade, woma m'ani gye wo nneyɛe ho,
wo nsa ano nnwuma ho na medi ahurusi.
5 Awurade, wo nnwuma sosoe dɛn ara,
w'adwene mu dɔ pii.
6 Ogyimfo nnim, na ɔkwasea nhu eyi mu.
7 Abɔnefo fifi sɛ fan,
na amumɔyɛfo nyinaa si so sɛ nhwiren a,
ɛne sɛ wɔbɛsɛe wɔn korakora.
8 Na wone nea ɔsorotra wɔ no daa, Awurade.
9 Na hwɛ, w'atamfo no, Awurade,—
na hwɛ, w'atamfo bɛsɛe,
na wɔbɛhwete amumɔyɛfo nyinaa mu.
10 Na woma m'abɛn so sɛ okoo de,
wode ngo foforo gu me so.
11 Na m'aniwa hu nea mepɛ m'atɛwfo so,
na m'aso te nea ɛyɛ me dɛ,
abɔnefo a wɔsɔre hyɛ me no ho.
12 Ɔtreneeni bɛfefɛw sɛ abɛ,
obenyin sɛ Lebanon so kyeneduru.
13 Wɔn a wɔtɛw wɔn Awurade fi no
bɛfefɛw yɛn Nyankopɔn abangua so.
14 Wɔbɛkɔ so asow aba nkwakoraa bere,
wɔbɛyɛ akɛse ne frɔmfrɔm ara,
15 na wɔaka akyerɛ sɛ Awurade teɛ,
ɔne me botan, na nea ɛnteɛ biara nni ne mu.

## 93

*Daa hene*

Awurade di hene, ɔde anuonyam ahyehyɛ ne ho.
Awurade ahyehyɛ ne ho, ɔde ahoɔden akyekyere ne ho,
na wiase tim hɔ a ɛrenhim.
2 W'agua tim hɔ fi tete,
wowɔ hɔ fi daa.
3 Asuten ama so, Awurade,
asuten ama wɔn nne so,
asuten ma wɔn huuyɛ so.
4 Nea ɔsen nsukɛse nne,
nsu a ɛwɔ tumi,
po mu asorɔkye nne,
ɔne ɔsoro hɔ tumfoɔ Awurade
5 W'adansesɛm yɛ nokware pii;
kronkronyɛ na ɛfata wo fi,
Awurade, nnasanten nyinaa.

## 94

*Onyankopɔn yɛ ɔweredifo*

Aweredi Nyankopɔn, Awurade,
aweredi Nyankopɔn, pue.
2 Asase temmufo, ma wo ho so,
tua ahokyerɛfo ka.
3 Awurade, enkosi da bɛn na abɔnefo,
enkosi da bɛn na abɔnefo nni ahurusi?
4 Wɔka asɛnnennen,
amumɔyɛfo nyinaa di ahantansɛm.
5 Wo man de, Awurade, wɔrebɔ no pasaa,
na wɔbrɛ w'agyapade ase.
6 Wokum okunafo ne ɔhɔho,
na wodi nyisaa awu;
7 na wɔka sɛ: Yah renhu,
na Yakob Nyankopɔn remmu.
8 Ɔman mu agyimfo, monte ase,
na mo nkwasea, da bɛn na mubehu de?
9 Nea ɔtɛw aso no, so ɔrente asɛm,
anaa nea ɔnwenee aniwa no, ɔrenhu ade?
10 Nea ɔtwe amanaman aso no, so ɔrenteɛ so,
nea ɔkyerɛ nnipa nimdeɛ no, ɔno ɛ?
11 Awurade hu nnipa adwene sɛ ɛyɛ ahuhude.
12 Nhyira ne onipa a wo, Yah, wotwe n'aso,

---

1 Dwom 147, 1. 3 Dwom 33, 2. 5 Dwom 104, 24; Yes 55, 9. 7 Dwom 37, 2.
8 Dwom 97, 9. 10 Dwom 23, 5. 11 Dwom 91, 8. 12 Dwom 52, 8. 13 Dwom 84, 2.
14 Dwom I, 3. 15 Deut 32, 4. — 1 Ex 15, 18; Dwom 97, 1; 99, 1; 96, 10.
5 Dwom 19, 7–10. — 1 Deut 32, 35. 2 Gen 18, 25. 7 Dwom 10, 11.
8 Dwom 92, 6. 9 Ex 4, 11. 11 1 Ko 3, 20. 12 Dwom 19, 11–13; Hiob 5, 17.

na wufi wo mmara no mu kyerɛkyerɛ no,
13 sɛ wobɛma no nna bɔne ho abodam
akosi sɛ wobefunu amoa ama ɔbɔnefo.
14 Na Awurade rentow ne man nkyene,
na ɔrennyaw n'agyapade,
15 na atemmu bɛsan akɔ trenee mu,
na komam teefo nyinaa bedi akyiri.
16 Hena na ɔbɛsɔre ne nnebɔneyɛfo adi asi ama me?
Hena na obegyina ne amumɔyɛfo adi asi ama me?
17 Sɛ ɛnyɛ Awurade na ɔyɛ me boafo a,
anka aka kumaa na me kra akɔtra kommyɛ mu.
18 Sɛ mise me nan rewatiriw a,
wo, Awurade, w'adɔe na ɛwaw me.
19 Me mu dadwen dɔɔso a,
w'awerɛkyekye gye me kra ani.
20 So amammɔe agua a ɛnam mmara so bɔ mmusu no
ne wo bɛfa ayɔnko?
21 Wɔbɔ ɔtreneeni kra so tukuw,
na wobu mogya a edi bem fɔ.
22 Nanso Awurade ayɛ me abankɛse,
na me Nyankopɔn ayɛ me guankɔbea botan.
23 Na ɔde wɔn mmusu abua wɔn atifi,
na wɔn bɔne nti obeyi wɔn hɔ;
Awurade, yɛn Nyankopɔn beyi wɔn hɔ.

## 95

*Momma yɛnsɔre Awurade*

Mommra mma yɛnto anigye dwom mma Awurade,
momma yɛmmɔ ose mma yɛn nkwagye botan.
2 Momma yɛmfa aseda mmra n'anim,
na yɛmfa nnwom nni ahurusi mma no.
3 Na Awurade yɛ Onyankopɔn kɛse
ne ɔhenkɛse, anyame nyinaa so.
4 Ne nsam na asase mu ahintade wɔ,
na mmepɔw so srɔnsrɔn nso wɔ no.
5 Ɔno na ɛpo wɔ no, na ɔno na ɔyɛe,
na asase kesee nso, ne nsa na ɛnweneе.
6 Mommra mma yɛmmutuw nkotow nsɔre Awurade,
yɛn yɛfo anim.
7 Na ɔno ne yɛn Nyankopɔn,
na yɛn de, yɛyɛ n'adidibea nkurɔfo
ne ne nsam nguan.
Ɛnnɛ mote ne nne no ɛ!
8 Monnyɛ mo koma dennen sɛ Meriba,
sɛ Masa da no, sare so hɔ,
9 bere a mo agyanom gyigyee m'ano,
na wɔsɔɔ me hwɛe no,
nanso wɔanya me nnwuma nhui.
10 Mfe aduanan na awo ntoatoaso no ho yɛɛ me ahi,
na mekae sɛ: Ɔman a wɔfom komam ne wɔn.
Na wɔn de, wɔanhu m'akwan.
11 Na ɛma mekaa m'abufuw mu ntam,
sɛ wɔrennu me home mu.

## 96

*Asase nyinaa wura no ayeyi*
(1 Beresosɛm 16, 23–33)

Monto dwom foforo mma Awurade,
asase nyinaa, monto dwom mma Awurade.
2 Monto dwom mma Awurade,
munhyira ne din,
monka ne nkwagye da biara da.
3 Monka n'anuonyam, amanaman mu,
n'anwonwade, aman nyinaa mu.
4 Na Awurade yɛ kɛse, na ɔsɛ ayeyi sɛ,
ne ho yɛ hu, anyame nyinaa so,
5 na aman anyame nyinaa yɛ abosonhuhuw,
na Awurade mmom na ɔyɛɛ ɔsoro.
6 Ɔharan ne anuonyam wɔ n'anim,
tumi ne ahoɔfɛ wɔ ne kronkronbea hɔ.
7 Aman mmusuakuw, momfa mma Awurade
momfa anuonyam ne tumi mma Awurade.
8 Momfa Awurade din anuonyam mma no,
monsoa ayɛyɛde mmra n'abangua so.
9 Monsɔre Awurade, ahokeka kronkron mu,
asase nyinaa, mo ho mpopo n'anim.
10 Monka amanaman mu sɛ, Awurade di hene,
na wiase tim hɔ a ɛrenhim,
na obedi aman so, trenee mu.
11 Ɔsoro ani begye na asase ho asan no,
ɛpo ne ne mãyɛ bɛworo.
12 Petee mu ne nea ɛwom nyinaa bedi ahurusi,
ɛno na kwae mu nnua nyinaa bɛto ahosan nnwom,

13 Dwom 37, 7. 17 Dwom 115, 17. 19 2 Ko 1, 4–5. — 3 Dwom 96, 4.
7 Dwom 100, 3; Yoh 10, 27–28; Heb 3, 7; 4, 7. 9 Ex 17, 2, 7. 11 Num 14, 22–23. —
1 Dwom 33, 3. 8 Dwom 72, 10. 10 Dwom 93, 1. 11 Dwom 98, 7–9; Yes 49, 13.

13 Awurade anim, na ɔreba,
na ɔreba abebu asase atɛn.
Ɔrebebu wiase atɛn trenee mu,
ne amanaman, ne nokware mu.

## 97

*Onyankopɔn ahenni wɔ awiei bere no mu*

Awurade di hene, asase ho san no,
nsupɔw bebree no ani gye.
2 Omununkum ne sum atwa ne ho ahyia,
trenee ne atemmu ne n'ahengua nnyinaso.
3 Ogya di n'anim, na ɛrehyew n'ahohiafo hyia.
4 N'anyinam haran wiase,
asase hu, na ɛpopo.
5 Mmepɔw nan sɛ hwẽawa Awurade anim,
asase nyinaa AWurade anim.
6 Ɔsoro keka ne trenee kyerɛ,
na aman nyinaa hu n'anuonyam.
7 Ahonisomfo, wɔn a wɔde abosonhuhuw
hyehye wɔn ho no nyinaa ani awu,
mo anyame nyinaa, monkotow no.
8 Sion te, na n'ani gye,
Yuda mmabea ho san wɔn, Awurade, w'atemmu nti.
9 Na wo Awurade ne ɔsorosoroni, asase nyinaa so,
wɔama wo so koraa, anyame nyinaa so.
10 Mo a modɔ Awurade, munkyi bɔne.
Ɔhwɛ n'ahotefo kra so,
obeyi wɔn afi abɔnefo nsam.
11 Wɔde hann agu ama ɔtreneeni,
ne anigye ama koma mu teefo.
12 Treneefo, mo ani nnye Awurade ho,
na munyi ne din kronkron ayɛ.

## 98

*Awurade reba*

*Dwom*

Monto dwom foforo mma Awurade,
na wayɛ anwonwade,
ne nifa ne ne basa kronkron adi nim ama no.
2 Awurade ama wɔahu ne nkwagye,
wayi ne trenee adi, amanaman anim.
3 Wakae n'adɔe ne ne nokware ama Israel fi,
asase ano nyinaa ahu yɛn Nyankopɔn nkwagye.
4 Nsase nyinaa, mommɔ ose mma Awurade,
monteɛm nni ahurusı nto ayeyi dwom.
5 Monto dwom mma Awurade, sanku so,
ɔsanku ne dwonto nne so.
6 Momfa torobɛnto ne mmɛn nne mmɔ ose,
ɔhene Awurade anim.
7 Ma ɛpo ne ne mãyɛ nworo,
wiase ne wɔn a wɔte mu.
8 Ma asu akɛse mmobɔ nsam,
mmepɔw mmom nni ahurusi,
9 Awurade anim,
na ɔreba abebu asase atɛn,
obebu wiase atɛn, trenee mu,
ne amanaman, atɛntrenee mu.

## 99

*Onyankopɔn kronkron ho ayeyi*

Awurade di hene, aman ho popo;
ɔte Kerubim so, asase him.
2 Awurade yɛ kɛse, Sion,
na wɔama no so, aman nyinaa so.
3 Wobeyi wo din kɛse a ɛho yɛ hu no ayɛ,—
ɔne kronkron.
4 Ɔhene tumfo a wodɔ atemmu,
wo na wubu atɛntrenee,
Yakob mu atemmu ne trenee, wo na wubu.
5 Momma Awurade, yɛn Nyankopɔn, so,
na monkotow nsɔre, ne nan ase agua anim,—
ɔhene kronkron.
6 Mose ne Aaron wɔ n'asɔfo mu,
na Samuel wɔ wɔn a wɔbɔ ne din mu,
wɔfrɛɛ Awurade, na ogyee wɔn so.
7 Ɔkasa kyerɛɛ wɔn omununkum dum mu,
wodii n'adansesɛm ne ahyɛde
a ɔde maa wɔn no so.
8 Awurade, yɛn Nyankopɔn, wo na wugyee wɔn so,
woyɛɛ wɔn Onyankopɔn a ɔde firi,
ne wɔn nneyɛe so weredifo.
9 Momma Awurade, yɛn Nyankopɔn, so,

13 Aso 17, 31. — 1 Dwom 93, 1. 2 Dwom 89, 14. 3 Hab 3, 3–6.
6 Dwom 19, 1. 7 Heb 1, 6. 8 Flp 4, 4-5. 9 Dwom 96, 4. 10 Amos 5, 14–15.
11 Dwom 112, 4. — 1 Dwom 33, 3. 3 Yes 52, 10. 6 Num 23, 21.
7 Dwom 96, 11–13. — 1 Dwom 93, 1; 80, 1. 4 Yes 9, 6. 6 Yer 15, 1.

na monkotow nsɔre, ne bepɔw kron-
kron so,
na Awurade, yɛn Nyankopɔn, ne
kronkron.

## 100

*Mommɔ ose mma Awurade*
*Aseda dwom*

Asase nyinaa, mommɔ ose mma Awu-
rade.
2 Momfa anigye nsom Awurade,
na momfa ahurusi dwom mmra
n'anim.
3 Munhu sɛ Awurade ne Nyankopɔn,
ɔno na ɔyɛɛ yɛn, na ɔno na yɛwɔ no,
yɛyɛ ne man ne n'adidibea nguan.
4 Momfa aseda nhyɛn n'aponkɛse mu,
na momfa ayeyi mmra n'abangua so.
Monna no ase, munhyira ne din.
5 Na Awurade ye, n'adɔe wɔ hɔ daa,
na ne nokwaredi kodu awo ntoa-
toaso nyinaa so.

## 101

*Ahene nhwɛso*
*Dawid dwom*

Mɛto adɔe ne atemmu ho dwom,
wo, Awurade, na mɛto dwom mama
wo.
2 Mede nimdeɛ mɛfa pɛyɛ kwan so.
Da bɛn na wobɛba me nkyɛn?
Mede me koma pɛyɛ mɛnantew me
fi.
3 Meremma ahuhusɛm bi nsi m'ani so,
mikyi ahohwisɛmdi, ɛremfam me
ho.
4 Koma kɔntɔnkye mpare me,
bɔne rensɔ m'ani.
5 Nea ohintaw twiri ne yɔnko no, ɔno
na metwa no;
ahantan ani ne koma a ɛhoran mere-
mpene no.
6 M'ani wɔ asase so nokwafo so, sɛ
wɔmmɛtra me ho;
nea ɔnam pɛyɛ kwan so no, ɔno na
ɔmmɛsom me.
7 Nea otwa nkontompo rentra me dan
mu,
nea ɔkeka atosɛm rennyina m'anim.
8 Daa anɔpa metwitwa asase so
abɔnefo nyinaa,
na matu amumɔyɛfo nyinaa mafi
Awurade kurow mu.

## 102

*Nkɔmmɔdi ne anidaso*
*Mmɔboroni a ne home tew no a oyi ne nkɔmmɔ gu Awurade anim no mpaebɔ*

Awurade, tie me mpaebɔ,
na ma me sufrɛ nnu w'anim.
2 Nyi w'anim nhintaw me,
da a me ho hia me no, brɛ w'aso ase
ma me,
da a misu mefrɛ no, yɛ ntɛm gye me
so.
3 Na me nna hi sɛ owusiw,
na me nnompe adɔ sɛ mukyia.
4 Me koma abow na akisa sɛ fan,
na m'ani apa m'aduan di so.
5 M'apinisi nne nti me nnompe afom-
fam me werem.
6 Mete sɛ sare so pokupoku,
mayɛ sɛ amamfo so patu.
7 Misi pɛ, mete sɛ akasanoma
a ne nko si ɔdan atifi.
8 Daa adesae na m'atamfo bɔ me
ahohora,
wɔn a wɔbɔ me so dam de me yɛ
ntanka.
9 Na madi nsõ sɛ aduan,
na mede osũ mafra m'anonne mu.
10 Efi w'abufuw ne w'anibere so,
sɛ womaa me so, na woatow me
akyene.
11 Me nna te sɛ sunsuma a ɛretwam,
na me de, mikisa sɛ fan.
12 Na wo, Awurade de, wowɔ hɔ daa,
na wo nkae kodu awo ntoatoaso nyi-
naa so.
13 Wobɛsɔre abehu Sion mmɔbɔ,
na ɛbere a ɛsɛ sɛ wodom no ni,
na ɛbere no adu.
14 Na wo nkoa wɔ n'abo ho koma,
na wɔn yam hyehye wɔn, ne mfutu-
ma ho.
15 Na amanaman besuro Awurade din,
na asase so ahene nyinaa asuro
w'anuonyam,
16 sɛ Awurade akyekye Sion,
wayi ne ho adi n'anuonyam mu,
17 wadan n'ani akyerɛ onnibie mpaebɔ,
na wampo wɔn mpaebɔ.
18 Wɔbɛkyerɛw eyi ama nkyirimma,
na ɔman a wɔbɛbɔ wɔn no beyi Yah
ayɛ,
19 sɛ wafi ne soro kronkron hɔ abrɛ
n'ani ase ahwɛ fam,
Awurade fi soro na ahwɛ asase,

---

3 Dwom 95, 7. 5 Dwom 106, 1. — 3 Mmb 20, 8, 28. 6 Mmb 22, 11.
8 Mmb 20, 26. — 5 Hiob 19, 20. 9 Dwom 80, 5. 11 Dwom 90, 5; Hiob 14, 2.
13 Dwom 14, 7.

20 sɛ obetie apokyerɛfo apinisi,
na wasan owu mma;
21 na wɔabɔ Awurade din Sion,
aka n'ayeyi Yerusalem,
22 da a aman bɛbom aboaboa wɔn ho ano,
ne ahenni, sɛ wɔbɛsom Awurade.
23 Wagow me tumi mu ɔkwan mu,
watwa me nna so.
24 Meka sɛ: Me Nyankopɔn, mmu me nna mu mfa me,—
wo mfe kyɛ kodu awo ntoatoaso nyinaa so.
25 Tete beeme na wohyɛɛ asase ase,
na ɔsoro ne wo nsa ano adwuma.
26 Ɛno de, ɛbɛsɛe, na wo de, wugyina hɔ.
Wɔn nyinaa besuw sɛ atade,
wɔbɛsakra wɔn sɛ atade, na wɔasakra.
27 Na wone wo ara, na wo mfe rensa da.
28 Wo nkoa mma bɛtra ase,
na wɔn asefo atim w'anim.

## 103

*Me kra, hyira Awurade!*
*Dawid de*

Me kra, hyira Awurade,
na me mu ade nyinaa nhyira ne din kronkron.
2 Me kra, hyira Awurade,
na mma wo werɛ mmfi ne nneyɛe pa nyinaa.
3 Ɔno na ɔde wo mfomso nyinaa firi wo,
na ɔsa wo nyarewa nyinaa.
4 Ogye wo nkwa fi amana mu,
ɔde adɔe ne mmɔborohunu bɔ wo abotiri.
5 Ɔde adepa hyɛ w'afono ma
ma wo mmerantebere yɛ foforo sɛ ɔkɔre.
6 Awurade di asɛntrenee,
na obu atɛn gye wɔn a wɔhyɛ wɔn so nyinaa.
7 Ɔde n'akwan kyerɛɛ Mose,
ɔmaa Israel mma huu ne nneyɛe.
8 Mmɔborohunufo ne ɔdomfo ne Awurade,
ne bo kyɛ fuw, na n'adɔe dɔɔso.
9 Ɔrenham nkosi daapem,
na ɔrennya yɛn menasepɔw nkosi daa.
10 Onsusuw yɛn bɔne so ne yɛn nni,
na ɔnhwɛ yɛn mfomso nhyɛ yɛn ananmu.
11 Na sɛ ɔsoro ware sen asase no,
sɛ n'adɔe sõ, wɔn a wosuro no so ne no.
12 Sɛ apuei ne atɔe ntam ware no,
sɛ wama yɛn ne yɛn mmarato ntam aware ne no.
13 Sɛ agya yam hyehye no mma ho no,
sɛ Awurade yam yɛ no wɔn a wosuro no ho ne no.
14 Na onim yɛn su, ɔkae sɛ yɛyɛ mfutuma.
15 Ɔdesani de, ne nna te sɛ sare,
ɔyɛ frɔmm sɛ wuram nhwiren.
16 Sɛ mframa bɔ fa no so a, na onni hɔ,
na ne sibea nnim no bio.
17 Na Awurade adɔe fi daa kɔ daa, wɔn a wosuro no so,
na ne trenee wɔ hɔ ma mma mma,
18 ma wɔn a wodi n'apam so,
na wɔkae n'ahyɛde sɛ wɔbɛyɛ.
19 Awurade de n'agua asi soro,
na n'ahenni di ade nyinaa so.
20 Awurade abɔfo, munhyira no,
mo tumi abran a mudi n'asɛm so na mutie ne kasa no.
21 Awurade asafo nyinaa, munhyira no,
n'asomfo a moyɛ nea ɛsɔ n'ani no.
22 Awurade nnwuma nyinaa, munhyira no,
mmeammea a odi tumi nyinaa.
Me kra, hyira Awurade.

## 104

*Onyankopɔn adebɔ mu ayeyi*
(Gen 1)

Me kra, hyira Awurade.
Awurade, me Nyankopɔn, woso kɛse,
woahyɛ ɔharan ne anuonyam.
2 Wufura hann sɛ ntama,
wotrɛw ɔsoro mu sɛ ntamadan tam,
3 wode wo mpia sɛm nsu so,
wode amununkum yɛ wo teaseɛnam,
wode mframa ntaban nennam.
4 Wode mframa yɛ w'abɔfo,
wode gya a ɛdɛw yɛ w'asafo.

---

20 Dwom 79, 11. 22 Dwom 87, 4. 24 Dwom 55, 23. 25 Heb 1, 10–12; Dwom 90, 2. 26 2 Pe 3, 10. 27 Dwom 102, 12. 28 1 Yoh 2, 17. — 3 Dwom 32, 1. 4 Dwom 5, 12. 5 Yes 40, 31. 7 Ex 33, 13. 8 Ex 34, 6; Dwom 86, 15. 9 Yes 57, 16. 11 Dwom 33, 6. 14 Hiob 10, 9; Gen 2, 7; 3, 19. 15 Dwom 90, 5–6; 1 Pe 1, 24–25. 17 Kwa 3, 22; Luk 1, 50. 20 Dwom 29, 1; Dan 7, 10. 22 Dwom 148. — 4 Heb 1, 7.

5 Wode asase atim ne nnyinaso so,
na anhim da biara da.
6 Wode ebun kataa so sɛ atade,
nsu gyinaa mmepɔw so,
7 w'animka nti eguanguanee,
wo prannaa nne nti na ɛyɛɛ ntɛm kɔe,—
8 mmepɔw momaa wɔn ho so,—
ɛsen kokɔɔ abon mu,
nea woasiesie ama no hɔ.
9 Woatwa ɔhye sɛ ɛnntra,
na ansan ammɛkata asase so.
10 Oyi nsuaniwa, abon mu,
ɛsen nennam mmepɔw ntam,
11 Ɛma wuram mmoa nyinaa nom bi,
torɔm de kum wɔn sukɔm.
12 Ɛso na wim nnomaa tetee,
nnubaa mu na wofi ma wɔn nne so.
13 Ofi ne soro mpia mu gu mmepɔw so nsu,—
wo nnwuma so aba mee asase.
14 Ɔma wura fifi ma afieboa,
ne afumduan a onipa yɛ ho adwuma,
sɛ ɔbɛma aduan afi asase mu.
15 Na nsã ama ɔdesani koma atɔ ne yam,
na wama ngo ayɛ onipa anim hyɛɛhyɛɛ,
na aduan awowaw ɔdesani koma.
16 Wɔma Awurade nnua nso mee,
Lebanon nkyeneduru a oduae no.
17 Ɛhɔ na nnomaa yɛ wɔn mmerebuw,
asukɔnkɔn wɔ ne fi, ɔpopaw nnua so.
18 Mmepɔw atenten yɛ guankɔbea ma akakragya,
na abotan yɛ ma nkukuban.
19 Ɔyɛɛ ɔsram sɛ ɛnkyerɛ bere mu nsakrae,
owia nim ne tɔbere.
20 Woma sum duru, na ade sa,
ɛno mu na kwae mu mmoa nyinaa keka wɔn ho.
21 Gyataforo bobom di mmoa akyi,
na wɔkɔpɛ wɔn aduan, Onyankopɔn nsam.
22 Owia pue a, wɔtwe wɔn ho,
na wobutubutuw wɔn atu mu.
23 Onipa fi kɔ n'adwuma
ne ne dwumadi ho kosi anadwofa.
24 Awurade, wo nnwuma dɔɔso dɛn ara,
nyansa mu na woyɛɛ ne nyinaa,
w'abɔde ahyɛ asase so ma.
25 Ɛpo ni, ɛsõ, na ɛtrɛw haharaa,
ɛhɔ na mmoa manyamanya a enni ano nennamee,
mmoa nketewa ne akɛse.
26 Ɛhɔ na ahyɛn nennamee,
bonsu a woyɛɛ no sɛ ongoru mu no ni.
27 Wɔn nyinaa hwɛ wo kwan
sɛ ma wɔn wɔn aduan, ne bere mu.
28 Woma wɔn, na wɔtase,
wubue wo nsam, na adepa mee wɔn.
29 Wuhintaw w'ani, na wɔpatuw wu,
wuyi wɔn ahome, na wogyaa mu,
na wɔsan kɔ wɔn mfutuma mu.
30 Wosoma w'ahome ba, na wode bɔ wɔn,
na woma asase ani yɛ foforo.
31 Ma Awurade anuonyam ntra hɔ daa,
ma Awurade ani nnye ne nnwuma mu.
32 Ɔno na ɔhwɛ asase na ɛwosow,
ɔka mmepɔw na efi wusiw.
33 Mete ase yi, mɛto dwom mama Awurade,
mewɔ hɔ yi, mɛto ayeyi dwom mama me Nyankopɔn.
34 Ɔmma m'adwene yi nyɛ no fɛ,
na me nso m'ani begye Awurade ho.
35 Ma nnebɔneyɛfo nsã, asase so,
na mma abɔnefo nntra hɔ bio.
Me kra, hyira Awurade.
Munyi Awurade ayɛ.

## 105

*Ade a Onyankopɔn yɛɛ Israel nkwagye ho*

(Dwom 78, 1–15; 1 Beresosɛm 16, 8–22)

Monna Awurade ase, mommɔ ne din,
momma wonhu ne nneyɛe, aman mu.
2 Monto dwom mma no, monto ayeyi dwom mma no,
munnwen n'anwonwade nyinaa ho nka.
3 Momfa ne din kronkron nhyehye mo ho,
wɔn a wɔhwehwɛ Awurade no koma ntɔ wɔn yam.
4 Mompɛ Awurade ne ne tumi akyi kwan,
monhwehwɛ n'anim daa yi.
5 Monkae n'anwonwade a wayɛ,
n'ahodwiriwde ne n'anom atemmusɛm no,
6 mo, n'akoa Abraham asefo,
Yakob a oyii no no mma.
7 Ɔno ne Awurade yɛn Nyankopɔn,
n'atemmu fa asase nyinaa so.

7 Hiob 38, 8–11. 14 Dwom 147, 8. 15 Ate 9, 13; Skf 10, 19. 19 Dwom 19, 6; 74, 16. 27 Dwom 145, 15–16. 29 Gen 3, 19. 32 Dwom 144, 5. — 1 Yes 12, 4.

8 Ɔkae n'apam no de kosi daa,
asɛm a ɔhyɛ maa awo ntoatoaso apem no,
9 apam a ɔne Abraham pamee,
ne ne ntam a ɔkaa Isak no,
10 na ɔde sii hɔ maa Yakob sɛ ahyɛde,
na ɔde maa Israel sɛ daa apam no,
11 sɛ: Wo na mede Kanaan asase mɛma wo
sɛ mo agyapade a wɔkyɛ no hama so.
12 Ɛbere a nnipa no ano nnɔɔso,
wɔyɛ kakraa bi ne ahɔho wɔ hɔ,
13 na wɔnennam fi ɔman mu kɔ ɔman mu,
wofi ahenni bi mu kɔ ɔman foforo bi mu no,
14 wamma obi kwan sɛ ɔnhom wɔn so,
na wɔn nti ɔkaa ahene anim sɛ:
15 Monnka me nnipa a wɔasra wɔn no,
na monnyɛ m'adiyifo bɔne bi.
16 Na ɔmaa ɔkɔm baa asase no so,
obubuu aduan poma nyinaa mu.
17 Ɔsomaa onipa bi dii wɔn anim,
wɔtɔn Yosef ma ɔkɔyɛɛ akoa.
18 Wɔde mpokyerɛ miaa ne nan,
de no too dade [nkɔnsɔnkɔnsɔn] mu,
19 kosii bere a n'asɛm baa mu,
Awurade asɛm sɔɔ no hwɛe.
20 Ɔhene soma ma wokotuu no,
nea odi aman so no ma wɔkɔsan no.
21 Ɔde no sii ne fi so panyin,
ne nea ɔwɔ nyinaa sodifo,
22 sɛ ɔnkyerɛ n'asafohene nea ɔpɛ,
na ɔnkyerɛ ne mpanyimfo nyansa.
23 Ɛnna Israel baa Misraim,
na Yakob bɛsoɛɛ Ham asase so hɔho.
24 Na ɔmaa ne man ase fɛɛe bebree,
na ɔma wɔyɛɛ den sen wɔn ahohiafo.
25 Ɔdan wɔn koma sɛ wɔntan ne man,
na wɔmfa anifere nhyɛ ne nkoa so.
26 Ɔsomaa n'akoa Mose ne Aaron a oyii no no.
27 Woyii ne nsɛnkyerɛnne sii wɔn mu,
ne anwonwade, Ham asase so.
28 Ɔmaa sum bedurui,
nanso wɔannwen ne nsɛm ho.
29 Ɔdannan wɔn nsu mogya,
na ɔde kum wɔn mpataa.
30 Wɔn asase dɔɔ mponkyerɛn manyamanya
ma wɔbaa wɔn ahene mpia mu.
31 Ɔkae, na atɛn bae,
ntontom baa wɔn asase nyinaa so.
32 Ɔde amparuwbo yɛɛ wɔn sutɔ
ma ogyaframa baa wɔn asase so.
33 Na ɔbobɔɔ wɔn bobe ne wɔn borɔdɔma,
na obubuu wɔn asase so nnua.
34 Ɔkae, na ntuntummɛ bae,
ne abirinkran a wɔn dodow nni ano,
35 na wobedii wɔn asase so ahaban nyinaa,
na wodii wɔn mfuw so aduan.
36 Na ɔbobɔɔ wɔn asase so mmakan nyinaa,
wɔn ahoɔden nyinaa mma a edi kan.
37 Na ɔde wɔn ne dwetɛ ne sika fi kɔe,
na mmerɛwni bi nni ne mmusuakuw mu.
38 Wɔn adifi yɛɛ Misrifo anigye,
na wɔn ho hu tɔɔ wɔn so.
39 Ɔtrɛw omununkum mu yɛɛ nkataso,
ne ogya, sɛ ɛnyɛ hann anadwo.
40 Wobisae, na ɔde mmoko bae,
na ɔde ɔsoro aduan ma wɔmee.
41 Obuee ɔbotan maa nsu tuei,
ɛteɛɛ nkyerekyerewa so sɛ asubɔnten.
42 Na ɔkaee n'asɛm kronkron no,
ɔkaee n'akoa Abraham,
43 na oyii ne man ma wɔde abotɔyam fi adi,
ɔmaa wɔn a ɔpaw wɔn no de ahurusi kɔe.
44 Na ɔde amanaman nsase maa wɔn,
na wodii nkurɔfo adwuma so ade,
45 sɛ wɔnhwɛ n'ahyɛde nyɛ,
na wonni ne mmara so.
Munyi Awurade ayɛ!

## 106

*Onyankopɔn adɔe ne Israel bonniayɛ*

(Nkyekyem 1. 47. 48. 1 Beresosɛm 16, 34–36)

Munyi Awurade ayɛ!
Monna Awurade ase, na oye,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
2 Hena na obetumi aka Awurade mmaninne,
na wama wɔate n'ayeyi nyinaa?
3 Nhyira ne wɔn a wokura atemmu mu,
ne nea odi asɛntrenee daa nyinaa.
4 Awurade, wo man ho anisɔ no mu, kae me,
wo nkwagye mu, bɛhwɛ me,
5 na minhu wɔn a woapaw wɔn no yiyedi,

11 Gen 12, 7. 14 Gen 12, 17; 20, 3, 7. 16 Gen 41, 54. 17 Gen 37, 28.
20 Gen 41, 14. 23 Gen 46, 1. 24 Ex 1, 7, 12. 27 Ex 3–12.
37 Ex 12, 35. 39 Ex 13, 21. 40 Ex 16, 13–15; Yoh 6, 31. 41 Ex 17, 6.
1 Dwom 107, 1; 118, 1; 136, 1.

na m'ani nnye wo nkurɔfo no anigye ho bi,
na me ne w'agyapade nhyehye yɛn ho.
6 Yɛne yɛn agyanom ayɛ bɔne,
yɛafom, yɛayɛ bɔne kɛse.
7 Yɛn agyanom anhu w'anwonwade Misraim,
wɔankae w'adɔe dodow no,
na wɔtew atua ɛpo ho, mmɛw po ho.
8 Nanso ne din nti ogyee wɔn,
sɛ ɔbɛma wɔahu ne mmaninyɛ.
9 Ɔteɛteɛɛ mmɛw po no ma ɛyowee,
na ɔde wɔn faa abun mu sɛ sare so.
10 Na ogyee wɔn fii okyifo nsam,
na oyii wɔn fii ɔtamfo nsam,
11 na nsu kataa wɔn ahohiafo so,
wɔn mu biako po anka.
12 Ɛnna wogyee ne nsɛm dii,
wɔtoo n'ayeyi dwom.
13 Wɔn werɛ fii ne nneyɛe ntɛm,
wɔantwɛn n'agyinatu.
14 Na wɔn kɔn dɔe ntraso sare so,
na wɔsɔɔ Onyankopɔn hwɛe nkyerekyerewa so.
15 Ɛnna ɔmaa wɔn nea wobisae,
nanso ɔmaa ɔfɔn baa wɔn kra mu.
16 Na wɔn ani beree Mose, nsra no mu,
ne Aaron, Awurade hotefo no.
17 Asase bue menee Datan,
na ɛkataa Abiram asafo so.
18 Na ogya sɔ kɔkaa wɔn asafo,
ogyaframa taforoo abɔnefo no.
19 Wɔyɛɛ nantwi ba Horeb,
na wɔkotow ohoni a wogui.
20 Na wɔsakraa wɔn anuonyam
yɛɛ no nantwi a ɔwe wura nsɛso.
21 Wɔn werɛ fii Nyankopɔn a ogyee wɔn,
ɔyɛɛ nneɛma akɛse Misraim,
22 ɔyɛɛ anwonwade, Ham asase so,
ne ahude, mmɛw po ho no.
23 Na ose anka ɔbɛsɛe wɔn,
nanso Mose a oyii no no
kogyinaa n'anim siw abu no ano,
sɛ ɔrepam n'abufuw no, na wansɛe wɔn.
24 Na wɔtoo asase a eye no ho mpe,
wɔannye n'asɛm anni.
25 Wonwiinwii wɔn ntamadan mu,
na wɔantie Awurade asɛm.
26 Ɛnna ɔmaa ne nsa so hyɛɛ wɔn
sɛ ɔbɛma wɔatotɔ sare so,
27 na wabɔ wɔn asefo agu amanaman mu,
na wapansam wɔn, nsase so.
28 Na wɔde wɔn ho bɔɔ Baal-Peor ho,
na wodii adefunu afɔrebɔde,
29 na wɔde wɔn nneyɛe yii no ahii,
na owuyare baa wɔn mu.
30 Na Pinehas sɔre gyina patae,
na osoo owuyare no ano.
31 Na wobuu eyi trenee maa no
kɔɔ mma mma so kosi daa.
32 Na woyii no abufuw, Meriba nsu no so,
na wɔn nti ewiee Mose bɔne.
33 Na wɔhow ne honhom werɛ,
na ɔde n'ano woroo nsɛm.
34 Wɔankunkum aman a Awurade kaa wɔn ho asɛm no,
35 na wɔfrafraa amanaman no mu,
na wosuasuaa wɔn nneyɛe.
36 Na wɔsom wɔn ahoni,
na ɛdan wɔn afiri.
37 Na wɔde wɔn mmabanin ne wɔn mmabea
bobɔɔ afɔre maa abosom,
38 na wɔkaa mogya a enni fɔ gui,
wɔn mmabanin ne wɔn mmabea mogya:
wɔde wɔn bɔɔ afɔre maa Kanaan ahoni,
ma mogya guu asase no ho fī.
39 Na wɔde wɔn nneyɛe maa wɔn ho yɛɛ nwini,
na wɔde wɔn nsɛnnii dan nguaman.
40 Ɛnna Awurade abufuw dɛw hyɛɛ ne man,
na okyii n'agyapade.
41 Na ɔde wɔn hyɛɛ amanaman nsa,
na wɔn a wokyi wɔn dii wɔn so.
42 Na wɔn atamfo hyɛɛ wɔn so,
na wɔbrɛɛ wɔn ase hyɛɛ wɔn nsa ase.
43 Ogyee wɔn mpɛn pii,
na wɔn de, wɔyɛɛ mpi tew atua,
na wɔbrɛɛ wɔn ase wɔn amumɔyɛ mu.
44 Nanso ɔhwɛɛ wɔn ahohia maa wɔn,
otiee wɔn nkɔmmɔdi no.
45 Na ɔkaee n'apam maa wɔn,
na n'adɔe dodow nti ɔyɛɛ timmɔbɔ.
46 Na ɔmaa wɔn a wɔfaa wɔn nnommum nyinaa
huu wɔn mmɔbɔ.
47 Gye yɛn nkwa, Awurade, yɛn Nyankopɔn,
na boaboa yɛn ano fi amanaman mu,
na yɛnna wo din kronkron no ase,
na yɛmfa w'ayeyi nhyehye yɛn ho.

**6** Dan 9, 5. **7** Ex 14, 11–12. **12** Ex 15. **14** Num 11, 4–6. **16** Num 16. **19** Ex 32. **20** Rom 1, 23. **21** Deut 32, 18. **23** Hes 13, 5. **24** Num 14, 2–4. **28** Num 25, 3. **31** Gen 15, 6; Num 25, 12. **32** Num 20, 2–13. **34** Deut 7, 1–2; 12, 2–3; Ate 1, 28. **37** Lev 18, 21. **41** Ate 2, 14. **47** Deut 30, 30.

48 Nhyira ne Awurade, Israel Nyankopɔn
fi da a wonnim mfiase kosi da a wonhu ase,
na ma ɔman mũ no nyinaa nse sɛ: Amen. Munyi Awurade ayɛ!

48 Dwom 41, 13.

# NHOMA A ƐTO SO ANUM

## 107

*Wɔn a wɔagye wɔn nkwa no aseda dwom*

Monna Awurade ase, na oye,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
2 Ma wɔn a Awurade agye wɔn nka sa,
wɔn a wagye wɔn afi ɔhohiafo nsam,
3 na waboaboa wɔn ano afi nsase so,
afi apuei ne atɔe, afi benkum fam ne nifa fam.
4 Wokyinkyinii sare so,
nkyerekyerewa a ɛso nni kwan so,
wɔanhu kurow bi antra mu.
5 Ɔkɔm dee wɔn, osukɔm dee wɔn,
wɔn kra tɔɔ piti.
6 Na wosu frɛɛ Awurade, wɔn ahohia mu,
na ogyee wɔn fii wɔn ahokyere mu,
7 na ɔde wɔn faa ɔkwantrenee so
sɛ wɔnkɔ kurow a wobetumi atra mu so.
8 Wɔnkamfo Awurade, n'adɔe ho,
ne n'anwonwade, nnipa mma mu,
9 sɛ wama ɔkra a ne ho ayow amee,
na ɔde adepa ahyɛ ɔkra a ɔkɔm de no ma.
10 Wɔn a wɔtraa sum ne sum kabii mu,
na wɔkyeree wɔn guu amane ne dade [nkonsɔnkonsɔn] mu,
11 efisɛ wɔtew Onyankopɔn nsɛm ho atua,
na wɔtew ɔsorosoroni no agyina ahi,
12 na ɔde ɔhaw brɛɛ wɔn koma ase,
wɔhwehwee ase a ɔboafo bi nni hɔ.
13 Na wosu frɛɛ Awurade, wɔn ahohia mu,
na ogyee wɔn fii wɔn ahokyere mu.
14 Oyii wɔn fii sum ne sum kabii mu,
na obubuu wɔn mpokyerɛ mu.
15 Wɔnkamfo Awurade, n'adɔe ho,
ne n'anwonwade, nnipa mma mu,
16 sɛ wabubu kɔbere apon,
na watwitwa adaban mu asinasin.
17 Agyennyentwi, wɔn mmarato kwan
ne wɔn amumɔyɛ nti wohuu amane.
18 Wɔn kra kyi aduan nyinaa,
na wɔbɛn owu abobow ano.
19 Na wosu frɛɛ Awurade, wɔn ahohia mu,
na ogyee wɔn fii wɔn ahokyere mu.
20 Ɔmaa n'asɛm bɛsaa wɔn yare,
na oyii wɔn fii wɔn amoa mu.
21 Wɔnkamfo Awurade, n'adɔe ho,
ne n'anwonwade, nnipa mma mu,
22 na wɔmmɔ aseda afɔre,
na wɔmfa ahurusi dwom nka ne nneyɛe.
23 Wɔn a wosian kɔɔ po so ahyɛn mu
na wokodii nsu akɛse mu dwuma no,
24 wɔn na wohuu Awurade nneyɛe,
ne n'anwonwade ebun mu,
25 na ɔka maa ahum kɛse tui,
na ɛmomaa n'asorɔkye so.
26 Wɔforo kɔɔ soro,
na wosian kɔɔ bun donkudonku mu,
ahohia nti wɔn kra hodwowee.
27 Wokyim kɔ bae tɔɔ ntintan sɛ ɔsabofo,
na wɔn nyansa nyinaa sae wɔn tirim.
28 Na wosu frɛɛ Awurade, wɔn ahohia mu,
na ogyee wɔn fii wɔn ahokyere mu.
29 Ɔmaa ahum no yɛɛ komm,
na asorɔkye no yɛɛ konii.
30 Na wɔn ani gyei sɛ ano adwo komm,
na ɔde wɔn kɔɔ wɔn agyinae a wɔhwehwɛ no:
31 Wɔnkamfo Awurade, n'adɔe ho,
ne n'anwonwade nnipa mma mu,
32 na wɔmma no so, ɔman ahyiae mu,
na wonyi no ayɛ, mpanyimfo guabɔ mu.
33 Ɔdan asuten ma ɛyɛ sare,
ne nsuaniwa ma ɛyɛ nkyerekyerewa.
34 Asase a ɛba aduan dan tɛpa,
wɔn a wɔte so no bɔneyɛ nti.
35 Ɔdan sare me ɛyɛ ɔtare,
ne nkyerekyerewa ma ɛyɛ nsu aniwa,
36 na ɔmaa wɔn a ɔkɔm de wɔn kɔtraa hɔ,

1 Dwom 106, 1. 6 Dwom 107, 13, 19, 28. 8 Dwom 107, 15, 21, 31. 9 Luk 1, 53.
13 Dwom 107, 6. 15 Dwom 107, 8. 19 Dwom 107, 6. 21 Dwom 107, 8.
22 Dwom 50, 14. 28 Dwom 107, 6. 31 Dwom 107, 8.

na wɔkyekyee kurow traa mu,
37 na wɔyɛɛ mfuw, na wɔtetɛw bobe nturo,
na wonyaa nnɔbae pii.
38 Na ohyiraa wɔn maa wɔn ase fɛee bebree,
na wamma wɔn afieboa so anhuan.
39 Afei wɔn so huanee, na wɔbrɛɛ wɔn ase,
efi nhyɛso, ɔhaw ne awerɛhowhyɛ.
40 Ɔde animtiaabu gu mmapɔmma so,
na ɔma wokyini asase fõ a ɔkwan nni hɔ so.
41 Na ɔmaa ohiani so fii amanehunu mu,
na ɔyɛɛ wɔn mmusua sɛ nguankuw.
42 Treneefo behu na wɔn ani agye,
na amumɔyɛ nyinaa bemua n'ano.
43 Obiara a ɔyɛ onyansafo no, ma ommu eyinom,
na ma wonnya Awurade adɔe mu ahuye.

## 108

*Adɔe ho ayeyi ne ɔboa ho adesrɛ*
(1–5: Dwom 57, 7–11)
*Dawid dwom*

Me koma atim, Onyankopɔn,
mɛto dwom, na mayi ayɛ,
m'anuonyam na ɛbɛyɛ saa.
2 Bɛnta sanku ne sankuten, nyan,
menyan adekyeehema.
3 Awurade, mɛda wo ase, aman mu,
na mɛto ayeyi dwom mama wo, aman mu.
4 Na w'adɔe so tra ɔsoro,
na wo nokware du wim tɔnn.
5 Onyankopɔn, ma wo ho so tra ɔsoro,
na ma w'anuonyam so asase nyinaa so.

(6–13: Dwom 60, 5–12)

6 Nea ɛbɛyɛ na woagye w'adɔfo nti,
fa wo nifa gye yɛn nkwa, na gye me so.
7 Onyankopɔn akasa ne kronkronyɛ mu;
medi ahurusi, mɛkyɛ Sekem mu,
na masusuw Sukot bon.
8 Gilead wɔ me, Manase wɔ me,
na Efraim yɛ me ti so dade kyɛw,
Yuda yɛ m'ahempoma.
9 Moab yɛ me guasɛn,
Edom so na mɛtow me mpaboa magu,
Filistia so na mɛbɔ ose.
10 Hena na ɔde me bɛkɔ kurow dennen no mu,
hena na obegya me akɔ Edom?
11 Onyankopɔn, ɛnyɛ wo na woasum yɛn agu yi,
na wo, Nyankopɔn, ne yɛn dɔm ankɔ?
12 Bɛboa yɛn fi ahohia mu,
na onipa gye nyɛ ogye bi.
13 Yɛde Nyankopɔn na ɛbɛyɛ mmaninne,
na ɔno na obetiatia yɛn ahohiafo so.

## 109

*Atamfo bɔne no nnue!*
*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

M'ayeyi Nyankopɔn, mmua w'ano.
2 Na abɔnefo ne nkontompofo abue wɔn ano ahyɛ me,
wɔde atoro tɛkrɛma akeka me ho nsɛm,
3 na wɔde nitansɛm atwa me ho ahyia,
na wɔne me di ako kwa.
4 Wɔtan me de hyɛ me dɔ ananmu,
na me de, mpae ara na mebɔ.
5 Na wɔde bɔne hyɛ me papa ananmu,
na wokyi me de hyɛ me dɔ ananmu.
6 Fa ɔbɔnefo si no so,
na ma Satan nnyina ne nifa.
7 Wobu no atɛn a, ma onni fɔ,
na ma ne mpaebɔ nnan no bɔne.
8 Ma ne nna nsua,
na ne hwɛ adwuma no, ma obi mfa,
9 ne mma nyɛ nyisaa,
na ne yere nnan okunafo,
10 na ne mma nkyinkyin nsrɛsrɛ ade,
na womfi wɔn amamfo so nkɔhwehwɛ aduan.
11 Ma ɔpempensifo nsa nka nea ɔwɔ nyinaa,
na ananafo mfow n'adwuma so ade.
12 Mma obiara nnyɛ no adɔe,
na obiara nnnom ne nyisaa.
13 Ma wɔntɔre n'ase,
ma wɔn din ngu awo ntoatoaso a edi so yi mu.
14 Wɔnkae n'agyanom amumɔyɛ Awurade anim,
na ne nã bɔne nso, wɔmmpopa.
15 Ɛntra Awurade anim daa,
na ontwa wɔn ho nkae mfi asase so.
16 Esiane sɛ wankae sɛ ɔbɛyɛ adɔe,
na ɔtaa onipa mmɔboroni ne ohiani

---

42 Hiob 22, 19–20. — 1 Dwom 16, 9. — 5 Dwom 35, 12. 8 Aso 1, 20. 14 Ex 20, 5.
15 Mmb 10, 7.

ne nea ne koma abubu, sɛ obekum
won.
17 Sɛ ɔdɔɔ nnuabɔ nti, aba no so,
sɛ wampɛ nhyira nti, ɛne no ntam
pan.
18 Ɔhyɛɛ nnome sɛ n'atade,
na ɛkɔɔ ne yam sɛ nsu, ne ne nnompe
mu sɛ ngo.
19 Ma ɛnyɛ no sɛ ɔtam a ofura
ne abɔso a ɔde kyekyere ne ho daa.
20 Eyi ne me ho asɛmpɛfo akatua a efi
Awurade nsam,
ne wɔn a wɔka me kra ho asɛmmɔne
no de.
21 Na wo, AWURADE, wo din nti
di ma me,
na w'adɔe no ye,—yi me!
22 Na meyɛ mmɔboroni ne hiani,
na me koma apira wɔ me mu.
23 Mekɔ sɛ sunsuma a ɛrekɔtɔ,
wɔawosow me akyene sɛ ntuntu-
mmɛ.
24 Abuada nti me nkotodwe popo,
na me honam afɔn, na srade apa mu.
25 Na me de, madan ahohora mama
wɔn,
wɔhwɛ me a, wɔwosow wɔn ti.
26 Boa me, Awurade, me Nyankopɔn,
gye me sɛnea w'adɔe te,
27 na wonhu sɛ wo nsa ni,
sɛ wo, Awurade, na woyɛɛ.
28 Wɔn de, wɔdome, na wo de, wu-
hyira;
wɔsɔre, na wɔn ani wu,
na w'akoa de, n'ani gye.
29 Me ho asɛmpɛfo bɛhyɛ aniwu,
na wɔafura wɔn ahohora sɛ ntama.
30 Mede m'ano mɛkamfo Awurade pii,
mɛto ayeyi dwom mama no nnipa
bebree mu,
31 sɛ ogyina ohiani nifa,
na ɔregye no afi wɔn a wobu ne kra
atɛn nsam.

## 110

*Ɔsɔfo a odi hene*
(Mat 22, 44; Aso 2, 34–35; Heb 1, 13; 5, 6)
*Dawid dwom*

Awurade asɛm a osee me wura ni:
Tra me nifa kosi sɛ mede w'atamfo
mɛyɛ wo nan ase ntiaso.
2 Wo tumidi poma no, Awurade fi
Sion bɛtee.
"Di hene w'atamfo mfinimfini!"
3 Wo man beyi wɔn yam koraa aba,
wo koda no,
adurade kronkron mu,
wo mmerante asafo ba ma wo sɛ
obosu fi adekyee yam.
4 Awurade aka ntam, na ɔrennu ne
ho:
Woyɛ daapem sɔfo, Melkisedek di-
bea so.
5 Awurade a ɔwɔ wo nifa so no
bɛbobɔ ahene, n'abufuw da no.
6 Obedi amanaman mu asɛm,
ɔbɛma afunu ahyɛ hɔ ma.
Ɔbɛbobɔ ti, asase a ɛtrɛw so.
7 Ɔbɛnom ɔkwan ho asuten mu nsu,
enti na ɔbɛma ne ti so.

## 111

*Onyankopɔn nnepa ho ayeyi*

Munyi Awurade ayɛ!
Mede me koma nyinaa mɛkamfo
Awurade,
treneefo guabɔ ne asafo mu.
2 Awurade nneyɛe yɛ akɛse,
wɔn a ɛyɛ wɔn fɛ nyinaa hwehwɛ
akyi kwan.
3 N'adwuma yɛ nidi ne anuonyam,
na ne trenee gyina hɔ daa.
4 Wama wɔakae n'anwonwade,
ɔdomfo ne mmɔborohunufo ne Awu-
rade.
5 Ɔma wɔn a wosuro no didi mee,
ɔkae n'apam daapem.
6 Wayi ne nneyɛe tumi akyerɛ ne
man
de amanaman agyapade ama wɔn.
7 Ne nsa ano nneyɛe yɛ nokware ne
atemmu,
n'ahyɛde nyinaa tim hɔ pintinn.
8 Etintim hɔ daa daa,
wɔayɛ no nokware ne tee mu.
9 Wasoma ogye abrɛ ne man,
wahyɛ n'apam de kosi daa,
ne din yɛ kronkron, na ɛho yɛ hu.
10 Nyansa mfiase ne Awurade suro,
ɛyɛ nimdeɛ pa ma wɔn a wodi so
nyinaa;
n'ayeyi gyina hɔ daa.

## 112

*Onyankopɔn suro mu nhyira*

Munyi Awurade ayɛ!
Nhyira ne onipa a osuro Awurade,
na onya ne mmara ho anika pii.

---

18 Num 5, 22. 25 Dwom 22, 7. 28 Mat 5, 11. 29 Dwom 35, 26. —
1 1 Ko 15, 25; Heb 10, 12–13. 2 Dwom 2, 6. 3 Dwom 29, 2. 4 Gen 14, 18–20;
Heb 5, 10; 6, 20; 7, 17, 21. 6 Dwom 2, 2, 5, 9. 7 Flp 2, 8–9. —
2 Dwom 104, 24. 5 Dwom 145, 15. 10 Mmb 1, 7. — 1 Dwom 1, 1.

2 N'asefo bɛyɛ kɛse asase so,
wohyira treneefo awo ntoatoaso.
3 Ade ne ahonya wɔ ne fi,
na ne trenee wɔ hɔ daa.
4 Hann pue sum mu ma nnipa trenee:
ɔne ɔdomfo, mmɔborohunufo ne ɔtreneeni.
5 Onipa a ɔyɛ adom na ɔde fɛm, esi no yiye,
obewie ne nsɛm di, atemmu mu.
6 Na ɔrenhim da biara da,
ɔtreneeni bɛyɛ daa nkae.
7 Akwanmusɛmmɔne renyi no hu,
ne koma si hɔ pintinn da Awurade so.
8 Ne koma atim,
ɔrensuro kosi sɛ obehu nea ɔpɛ, n'ahohiafo so.
9 Ɔtow pete, ɔyɛ ahiafo yiye;
ne trenee wɔ hɔ daa,
wɔbɛma n'abɛn so, anuonyam mu.
10 Ɔbɔnefo behu ma ayɛ no ahi,
ɔbɛtwɛre ne sẽ na wahodwow;
abɔnefo ade a wɔpɛ bɛyera.

## 113

*Onyankopɔn dom ahobrɛasefo*

Munyi Awurade ayɛ!
Awurade nkoa, munyi ayɛ,
munyi Awurade din ayɛ.
2 Momma wonhyira Awurade din mfi nnɛ nkosi daa.
3 Efi owiapuei kɔpem n'atɔe, Awurade din sɛ ayeyi.
4 Wɔama Awurade so amanaman nyinaa so,
n'anuonyam tra ɔsoro.
5 Hena na ɔte sɛ Awurade yɛn Nyankopɔn
a ne trabea wɔ soro,
6 na ɔbrɛ ne ho ase hwɛ fam,
ɔsoro ne asase so?
7 Ɔma ɔbrɛfo so fi mfutuma mu,
na ɔma ohiani so fi sumina so,
8 sɛ ɔde no bɛtra mmapɔmma nkyɛn,
ne man mu mmapɔmma.
9 Ɔma ɔbaabonin nya ofi tra mu,
na ɔyɛ ɔbaatan a n'ani gye.
Munyi Awurade ayɛ!

## 114

*Misraim fi mu anwonwade*

Israel fii Misraim,
na Yakob fifo fii ananafo man mu no,
2 Yuda yɛɛ ne kronkronbea,
na Israel yɛɛ ne tumidibea.
3 Ɛpo hui, na eguanee,
Yordan san n'akyi.
4 Mmepɔw huruhuruwii sɛ adwennini,
na nkoko yɛɛ sɛ nguammaa.
5 Ɛpo, dɛn na ɛyɛ wo na wuguan,
na wo Yordan nso, wosan w'akyi yi?
6 Mo mmepɔw, sɛ muhuruhuruw sɛ adwennini,
na mo nkoko, moyɛ sɛ nguammaa yi?
7 Asase, popo AWurade anim,
Yakob Nyankopɔn anim.
8 Ɔno na ɔdan ɔbotan ma ɛyɛɛ ɔtare,
na atwɛrebo yɛɛ nsuaniwa.

## 115

*Onyankopɔn nko na nidi sɛ no*

Ɛnyɛ yɛn, Awurade, ɛnyɛ yɛn,
na wo din mmom na fa anuonyam ma no,
w'adɔe nti, wo nokware nti.
2 Adɛn na amanaman nka sɛ:
Ɛhe ara na wɔn Nyankopɔn wɔ?
3 Na yɛn Nyankopɔn wɔ ɔsoro,
nea ɔpɛ nyinaa na ɔyɛ.

(4–11: Dwom 135, 15–20)

4 Wɔn ahoni yɛ dwetɛ ne sika,
nnipa nsa ano adwuma.
5 Wɔwɔ ano, na wɔnkasa,
wɔwɔ aniwa, na wonhu ade,
6 wɔwɔ aso, na wɔnte asɛm,
wɔwɔ hwene, na wɔnte hua.
7 Wɔn nsa, wɔmfa nka ade,
wɔn anan, wɔmfa nnantew,
na wɔmfa wɔn menewa nkasa.
8 Wɔn a wɔyɛ wɔn te sɛ wɔn ara,
obiara a ɔde ne ho to wɔn so no.
9 Israel, fa wo ho to Awurade so.
Wɔn boa ne wɔn kyɛm ne no.
10 Aaron fi, momfa mo ho nto Awurade so.
Wɔn boa ne wɔn kyɛm ne no.
11 Mo a musuro Awurade, momfa mo ho nto Awurade so.
Wɔn boa ne wɔn kyɛm ne no.

---

**2** Mmb 20, 7. **4** Dwom 37, 6. **5** Dwom 41, 1. **8** Dwom 91, 8. **9** 2 Ko 9, 9. **10** Dwom 35, 16. — **5** Ex 15, 11; Yes 57, 15. **6** Luk 1, 48. **7** Gen 41, 40–41; 1 Sa 2, 8. **9** Gen 21, 2; 1 Sa 1, 20; 2, 21; Luk 1, 57–58. — **1** Ex 12, 41. **3** Ex 14, 21–22; Yos 3, 13–16. **4** Dwom 68, 8. **7** Ex 19, 18. **8** Ex 17, 6. — **2** Dwom 42, 3. **4** Deut 4, 28; Yes 44, 9–20. **9** Dwom 118, 2. **10** Dwom 118, 3. **11** Dwom 118, 4.

12 Awurade akae yɛn, obehyira yɛn,
obehyira Israel fi, obehyira Aaron fi,
13 obehyira wɔn a wosuro Awurade,
nketewa ne akɛse nyinaa.
14 Awurade bɛma mo adɔɔso,
mo ne mo mma.
15 Moyɛ nnipa a wɔahyira wɔn ama Awurade,
ɔsoro ne asase yɛfo no.
16 Ɔsoro yɛ Awurade soro,
na asase de, ɔde ama nnipa mma.
17 Ɛnyɛ awufo na ebeyi Awurade ayɛ,
na ɛnyɛ wɔn a wosian kɔ kommyɛ mu biara.
18 Na yɛn de, yebehyira Awurade
afi nnɛ akosi daa.
Munyi Awurade ayɛ!

## 116

*Nea wɔagye no nkwa aseda ne ne bɔhyɛ*

Medɔ Awurade sɛ otie me nne
ne me nkotɔsrɛ.
2 Na wabrɛ n'aso ase ama me,
enti mete ase yi, mɛbɔ ne din.
3 Owu nhama kyekyeree me,
na asaman ahohia too me,
mihuu ahoguan ne awerɛhow
4 Na Awurade din na mebɔe sɛ:
O Awurade, gye me kra.
5 Ɔdomfoɔ ne ɔtreneeni ne Awurade,
na yɛn Nyankopɔn yɛ mmɔborohunufo.
6 Awurade hwɛ ayemfo,
miguroe, na ogyee me nkwa.
7 Me kra, san kɔ wo home mu,
na Awurade ne wo adi no yiye.
8 Na woayi me kra afi wu mu,
m'aniwa afi nusu mu,
ne me nan afi asehwe mu.
9 Mɛnantew Awurade anim,
ateasefo asase so.
10 Magye madi, enti na mekae sɛ:
Me de, meyɛ mmɔbɔ sɛ!
11 Mekae m'abotu mu sɛ:
Nnipa nyinaa yɛ atorofo.—
12 Dɛn na mede mɛhyɛ Awurade anan mu,
ne yiye a ɔyɛ me nyinaa ho?
13 Mɛma nkwagye kuruwa so,
na mabɔ Awurade din.
14 Mede m'aboade mɛma Awurade,
ne man nyinaa anim.
15 Awurade ahotefo wu de,
ɛbo yɛ den n'anim.
16 O Awurade, meyɛ w'akoa, meyɛ w'akoa,
w'afanaa ba, woasan me nhama.
17 Wo na mɛbɔ wo aseda afɔre,
na mabɔ Awurade din.
18 Mede m'aboade mɛma Awurade,
ne man nyinaa anim,
19 Awurade fi adiwo, wo, Yerusalem,
mfinimfini.
Munyi Awurade ayɛ!

## 117

*Munyi Nyankopɔn ayɛ*

Amanaman nyinaa, munyi Awurade ayɛ,
aman nyinaa, monkamfo no.
2 Na n'adɔe sõ yɛn so,
na Awurade nokware wɔ hɔ daa.
Munyi Awurade ayɛ.

## 118

*Asafo no aseda dwom*

Monna Awurade ase, na oye,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
2 Ma Israel nka ɛ:
Yiw n'adɔe wɔ hɔ daa.
3 Ma Aaron fifo nka ɛ:
Yiw n'adɔe wɔ hɔ daa.
4 Ma wɔn a wosuro Awurade nka ɛ:
Yiw, n'adɔe wɔ hɔ daa.
5 Mifi ahohia mu mefrɛɛ Yah,
na Yah gyee me so, nea ɛhɔ trɛw.
6 Awurade wɔ m'afa, minsuro,
dɛn na onipa betumi ayɛ me?
7 Awurade wɔ m'afa sɛ me boafo,
na me nso mehu nea mepɛ m'atamfo so.
8 Eye sɛ wɔkɔdɔ Awurade
sen sɛ wɔde wɔn ho bɛto nnipa so.
9 Eye se wɔkɔdɔ Awurade
sen sɛ wɔde wɔn ho bɛto ahene so.
10 Amanaman nyinaa atwa me ho ahyia,
Awurade din mu ara na metwitwa wɔn magu.
11 Wɔatwa me ho ahyia awie koraa po,
nanso Awurade din mu ara na metwitwa wɔn magu.
12 Wɔatwa me ho ahyia sɛ nnowa,
wobedum sɛ nsɔe mu gya,

17 Dwom 6, 5; Yes 38, 18. — 3 Dwom 116, 8; 18, 5. 7 Dwom 42, 5.
9 Dwom 27, 13; 56, 13. 10 2 Ko 4, 13. 11 Rom 3, 4. 14 Dwom 22, 25.
15 Dwom 72, 14. — 1 Rom 15, 11. 2 Ex 34, 6. — 1 Dwom 107, 1.
2 Dwom 115, 9–13. 6 Dwom 56, 4; Heb 13, 6. 7 Dwom 54, 7. 9 Dwom 146, 3.
12 Yes 33, 12.

Awurade din mu ara na metwitwa
won magu.
13 Wɔpoo me taw sɛ anka menhwe ase,
na Awurade aboa me.
14 M'ahoɔden ne m'ayeyi dwom ne
Yah,
na wayɛ me nkwagye.
15 Osebɔ ne nim gyigye treneefo nta-
madan mu,
Awurade nifa di abaninsɛm.
16 Wɔama Awurade nifa so,
Awurade nifa di abaninsɛm.
17 Merenwu, na mmom menya nkwa,
na maka Yah nneyɛe makyerɛ.
18 Aso na Yah atwe me,
na owu de, wamfa me amma no.
19 Munhiɛ trenee aponkɛse mma
me,
na menhyɛn mu menna Yah ase.
20 Awurade ponkɛse ni,
treneefo bɛhyɛn mu.
21 Meda wo ase sɛ woagye me so,
na woayɛ me nkwagye.
22 Ɔbo a abantofo apa no
abɛyɛ twea bo titiriw.
23 Awurade na ɔmaa eyi yɛe,
ɛyɛ nwonwa, yɛn ani so.
24 Eyi ne da a Awurade ayɛ,
momma yenni ahurusi,
na yɛn ani nnye wɔ mu.
25 O Awurade, gye nkwa ɛ,
o Awurade, ma ensi yiye!
26 Nhyira ne nea ɔnam Awurade din
so reba no,
yefi Awurade fi rehyira mo.
27 Awurade ne Nyankopɔn, wama
hann ahyerɛn ama yɛn.
Momfa nnubaa ntwa afahyɛ asefo
no ho nhyia
nkodu afɔremuka no mmɛn ho.
28 Me Nyankopɔn ne wo, na mɛda wo
ase
Me Nyankopɔn ne wo, mɛma wo so.
29 Monna Awurade ase, na oye,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.

## 119

*Onyankopɔn mmara ho anigye*

(Alef)

Nhyira ne wɔn a wɔn kwan yɛ pɛ,
na wɔnam Awurade mmara so.
2 Nhyira ne wɔn a wɔhwɛ n'adanse-
sɛm so,
na wɔde wɔn koma nyinaa di akyiri,
3 nso wɔnyɛ amumɔyɛde,
na wɔnam n'akwan so.
4 Wo na wode wo nsiesiei ahyɛ yɛn
sɛ yenni so koraa.
5 O, sɛ wɔateɛteɛ m'akwan,
na midi w'ahyɛde so ɛ!
6 Sɛ mehwɛ wo mmara nsɛm nyinaa
a,
ɛnde anka m'ani renwu.
7 Mede koma a ɛteɛ mɛda wo ase
sɛ meresua wo trenee atemmude
no.
8 Medi w'ahyɛde so,
nnyaw me korakora.

(Bet)

9 Ɛdɛn na aberante de bɛtew ne
kwan ho?
Ɛne sɛ ɔhwɛ ne ho so sɛnea wo nsɛm
se.
10 Mede me koma nyinaa midi w'akyi,
mma mimmfi wo mmara nsɛm ho
minnkyini.
11 Mede wo nsɛm makora me komam,
na manyɛ wo ho bɔne bi.
12 Nhyira ne wo, Awurade,
kyerɛkyerɛ me w'ahyɛde.
13 Mede m'ano maka w'anom atemmu
nyinaa.
14 W'adansesɛm kwan mu na m'ani
gye,
sɛnea egye ahonyade bi ho.
15 Meredwen wo nsiesiei ho,
na merehwɛ w'akwan.
16 W'ahyɛde ho na me ho sɛpɛw me,
me werɛ remfi wo nsɛm.

(Gimel)

17 Yɛ w'akoa yiye, na minnya
nkwa,
na madi wo nsɛm so.
18 Bue m'aniwa,
na menhwɛ wo mmara mu anwo-
nwade.
19 Meyɛ ɔhɔho asase so,
mfa wo mmara nsɛm nhintaw me.
20 Me kra posaw daa nyinaa,
w'atemmu ho anigyina mu.
21 Woateɛteɛ ahantanfo a wɔadome
wɔn
a wɔfom fi wo mmara nsɛm ho no.
22 Yi ahohora ne aniwu fi me so,
na madi w'adansesɛm so.
23 Aman mpanyin nso tra ase keka me
ho nsɛm a,

14 Ex 15, 2. 18 2 Ko 6, 9. 21 Dwom 119, 71. 22 Yes 28, 16; Mat 21, 42.
26 Mat 21, 9; 23, 39. — 1 Dwom 1, 1–2; 112, 1. 12 Dwom 119, 26, 64, 68.
16 Dwom 119, 24; Rom 7, 22; Dwom 119, 61. 19 Dwom 39, 12. 21 Deut 27, 26.

w'akoa bedwen w'ahyɛde ho.
24 W'adansesɛm yɛ m'adɔde ara,
na ɛyɛ m'agyinatufo.

(Dalet)

25 Me kra aka fam,
ma minnya nkwa, sɛ w'asɛm te.
26 Maka m'akwan makyerɛ, na woagye me so,
ma minsua w'ahyɛde.
27 Ma minhu wo nsiesiei kwan mu,
na minnwen w'anwonwade ho.
28 Awerɛhow ama me kra anan,
ma me so, sɛ w'asɛm te.
29 Yi atoro kwan fi me ho,
na fa wo mmara dom me.
30 Mafa nokwaredi kwan,
mede w'atemmude magu m'anim.
31 Matim w'adansesɛm mu,
Awurade, mma m'ani nnwu.
32 Mitu wo mmara nsɛm kwan so mmirika,
na wotrɛw me komam.

(He)

33 Awurade, kyerɛ me w'ahyɛde kwan,
na mafa so makosi ase.
34 Ma minhu mu, na madi wo mmara so,
na mede me koma nyinaa medi so.
35 Ma memfa wo mmara nsɛm kwan so,
na ɛno na ɛsɔ m'ani.
36 Kom me koma kɔ w'adansesɛm so,
na ɛnyɛ sikanibere so.
37 Ma m'ani ntwa adehunu hwɛ ho,
ma minnya wo kwan mu nkwa.
38 Hyɛ w'asɛm mu den ma w'akoa
a ɔde ne ho ama wo suro.
39 Ma m'ahohora a ɛyɛ me hu ntwa me ho,
na w'atemmude ye.
40 Hwɛ, mafe wo nsiesiei,
ma minnya wo trenee mu nkwa.

(Waw)

41 Awurade, ma w'adɔe mmra mma me,
ne wo nkwagye, sɛ w'asɛm te.
42 Na manya asɛm bi mabua nea ɔbɔ me ahohora,
na mede me ho meto w'asɛm so.
43 Na nyi nokwasɛm no mfi m'anom koraa,
na w'atemmude so na m'ani da.
44 Na medi wo mmara so ara
daa yi akosi daa ne daapem,
45 na mɛnantew tãtrãã mu,
na midi wo nsiesiei akyi.
46 Na mɛka w'adanse ho asɛm, ahene anim,
na m'ani renwu.
47 Na me ho bɛsɛpɛw me wo mmara nsɛm ho,
na ɛno na madɔ no,
48 na mɛma me nsa so wo mmara nsɛm a madɔ no ho,
na madwen w'ahyɛde ho.

(Zayin)

49 Kae asɛm a woka kyerɛɛ w'akoa no,
efisɛ woma mede m'ani metoo so.
50 Eyi ne m'awerɛkyekye m'amanehunu mu,
efisɛ w'asɛm ma minya nkwa.
51 Ahantanfo di me ho fɛw pii,
nanso mennan mimfii wo mmara ho ɛ.
52 Awurade, mekae w'atemmu a efi teteete no,
na mekyekye me werɛ.
53 Abufuhyew hyɛ me so,
abɔnefo a wogyaw wo mmara no nti.
54 W'ahyɛde adan me nnwom,
me hɔhoyɛ fi mu.
55 Awurade, mekae wo din anadwo,
na midi wo mmara so.
56 Eyi ayɛ me ade,
sɛ mikura wo nsiesiei mu ara.

(Het)

57 Awurade, me kyɛfa ne wo,
maka sɛ medi wo nsɛm so.
58 Mede me koma nyinaa masrɛ wo:
Dom me sɛnea w'asɛm te.
59 Meda midwen m'akwan ho,
na medan me nan mekyerɛ w'adansesɛm.
60 Mayɛ ntɛm, na mentwentwɛn me nan ase,
sɛ medi wo mmara nsɛm so.
61 Abɔnefo nhama abobare me ho,
nanso me werɛ mfii wo mmara ɛ.
62 Mesɔre ɔdasum meda wo ase,
wo trenee atemmude ho.
63 Meyɛ wɔn a wosuro wo nyinaa adamfo
ɛne wɔn a wodi wo nsiesiei so.

24 Dwom 119, 35. 35 Dwom 119, 47. 46 Mat 10, 18; Rom 1, 16.
47 Dwom 119, 70. 50 Dwom 19, 7. 61 Dwom 119, 83. 62 Dwom 42, 8.

64 Awurade, w'adɔe ahyɛ asase ma,
ma minsua w'ahyɛde.

(Tet)

65 Wo ne w'akoa adi no yiye, Awurade,
sɛ w'asɛm te.
66 Kyerɛkyerɛ me nhumu pa ne nimdeɛ,
na magye wo mmara nsɛm madi.
67 Wonnya mmrɛɛ me ase no, mefomee,
na afei midi w'asɛm so.
68 Wuye, na woyɛ yiye,
kyerɛkyerɛ me w'ahyɛde.
69 Ahantanfo atoatoa atoro ato me so,
me de, mede me koma nyinaa miso wo nsiesiei mu.
70 Wɔn koma apirim sɛ srade,
me de, wo mmara ho na me ho sɛpɛw me.
71 Eye ma me sɛ wobrɛɛ me ase,
na ama masua w'ahyɛde.
72 W'anom mmara ye ma me
sen sika ne dwetɛ mpem.

(Yod)

73 Wo nsa na ɛyɛɛ me na esiesiee me,
ma me nhumu, na minsua wo mmara nsɛm.
74 Wɔn a wosuro wo behu me na wɔn ani agye,
na w'asɛm so na m'ani da.
75 Awurade, mahu sɛ w'atemmu yɛ trenee,
na wode nokwaredi abrɛ me ase.
76 Ma w'adɔe nyɛ me awerɛkyekye ɛ,
sɛnea wokaa w'akoa no.
77 Ma wo mmɔborohunu mmra me so, na minnya nkwa,
na wo mmara ne m'anika.
78 Ma ahantanfo ani nwu
sɛ wɔbrɛɛ me ase nkontompo so.
Me de, medwen wo nsiesiei ho.
79 Ma wɔn a wosuro wo nnan mmra me nkyɛn,
ne wɔn a wonim w'adansesɛm no.
80 Ma me koma nyɛ pɛ, w'ahyɛde mu,
na m'anim angu ase.

(Kaf)

81 Me kra tɔ wo nkwagye ho piti,
w'asɛm so na m'ani da.
82 W'asɛm nti m'ani ayɛ siamoo.
Mise: Da bɛn na wobɛkyekye me werɛ?
83 Na mayɛ sɛ toa a ɛwɔ wusiw mu,
nanso me werɛ mfi w'ahyɛde.
84 W'akoa nna si ahe?
Da bɛn na wubebu wɔn a wɔtaa me atɛn?
85 Ahantanfo atutu amoa ama me,
wɔn a wɔnte sɛnea wo mmara kyerɛ.
86 Wo mmara nsɛm nyinaa yɛ nokware.
Wɔtaa me nkontompo so,—boa me!
87 Aka kumaa na wɔahyew me awie asase so,
na me de, minnyaw wo nsiesiei.
88 W'adɔe nti ma minnya nkwa,
na madi w'anom adanse so.

(Lamed)

89 Awurade, w'asɛm wɔ hɔ daa,
etim ɔsoro.
90 Wo nokwaredi wɔ hɔ ma awo ntoatoaso nyinaa,
woasiesie asase, na egyina hɔ.
91 Egyina hɔ nnɛ sɛnea w'ahyɛde te,
na nneɛma nyinaa yɛ w'asomfo.
92 Sɛ wo mmara anyɛ m'adɔde a,
anka masɛe m'amane mu.
93 Me werɛ remfi wo nsiesiei ara da,
na ɛno so na wonam ma minya nkwa.
94 Meyɛ wo dea, gye me nkwa,
na midi wo nsiesiei akyi.
95 Abɔnefo tɛw me asɛe me.
Me de, m'ani ku w'adansesɛm ho.
96 Mahu pɛyɛ nyinaa awiei,
na wo mmara nsɛm trɛw pii.

(Mem)

97 Medɔ wo mmara dɛn ara!
Ɛne m'adwene daa adesae.
98 Wo mmara nsɛm ayɛ me onyansafo asen m'atamfo,
na ɛwɔ me daa.
99 Mewɔ nimdeɛ mesen m'akyerɛkyerɛfo nyinna,
na w'adansesɛm ne m'adwene.
100 Mihu ade mu mesen mpanyimfo,
na mehwɛ wo nsiesiei midi so.
101 Misianka me nan mifi kwammɔne nyinaa so,
na madi w'asɛm so.

---

64 Dwom 33, 5. 65 Dwom 119, 17, 41. 67 Dwom 119, 75; Yes 28, 19.
68 Dwom 119, 12. 69 Dwom 119, 78. 70 Dwom 119, 77. 71 Dwom 118, 21.
72 Dwom 19, 10. 75 Dwom 119, 67. 76 Dwom 109, 21. 77 Dwom 119, 143.
78 Dwom 119, 85–86. 83 Dwom 119, 93. 85 Dwom 119, 69. 88 Dwom 119, 149.
89 Yes 40, 8. 92 Dwom 119, 50; Yer 15, 16. 93 Dwom 119, 109. 94 Dwom 119, 45.
97 Dwom 1, 2. 98 Deut 4, 6.

102 Memman mimfii w'atemmu ho ɛ,
na wo na woakyerɛkyerɛ me.
103 Wo nsɛm yɛ me dodom dɛ dɛn ara!
Ɛsen sɛ ɛwo yɛ m'anom.
104 Wo nsiesiei mu na minya nhumu,
enti mikyi nkontompo kwan nyinaa.

(Nun)

105 W'asɛm yɛ me nan ase kanea,
ne me kwan so hann.
106 Maka ntam, na mɛma agyina,
sɛ medi wo trenee atemmude so.
107 Wɔabrɛ me ase dodo,
Awurade, ma minnya nkwa,
sɛ w'asɛm te.
108 Awurade, ma w'ani nsɔ m'anom ayamyi afɔre ɛ,
na ma minsua w'atemmude.
109 Me kra da me nsam daa,
nanso me werɛ mfi wo mmara.
110 Abɔnefo asum me afiri,
nanso memfom wo nsiesiei kwan ho ɛ.
111 Mafa w'adansesɛm mayɛ m'agyapade daa,
na ɛno na ɛma me koma ani gye.
112 Makom me koma sɛ mɛyɛ w'ahyɛde daa
makosi ase.

(Samek)

113 Mikyi adwene ntantafo,
na medɔ wo mmara.
114 Me guankɔbea ne me kyɛm ne wo,
m'ani da w'asɛm so.
115 Nnebɔneyɛfo, mumfi me so,
na madi me Nyankopɔn mmara nsɛm so.
116 Wowaw me, sɛ w'asɛm te, na manya nkwa,
na mma m'ani nnwu, me kwanhwɛ mu.
117 So me mu, na manya nkwagye,
na mahwɛ w'ahyɛde no daa.
118 Wubu wɔn a wɔfom w'ahyɛde so nyinaa animtiaa;
efisɛ nkontompo nko ne wɔn nsisi.
119 Wuyi asase so abɔnefo nyinaa hɔ sɛ dadebin,
enti na medɔ w'adansesɛm.
120 Wo ho hu ma me honam popo,
na misuro w'atemmude.

(Ayin)

121 Mayɛ atemmude ne treneede,
nnyaw me mma wɔn a wɔhyɛ me so.
122 Di agyinam pa ma w'akoa,
mma ahantanfo nnni me amim.
123 M'ani ayɛ siamoo repɛ wo nkwagye
ne wo trenee asɛm no.
124 Wo ne w'akoa nni no sɛ w'adɔe te,
na ma minsua w'ahyɛde.
125 W'akoa ne me, ma me nhumu,
na minhu w'adansesɛm.
126 Bere adu sɛ Awurade yɛ biribi,
efisɛ wɔatu wo mmara agu.
127 Enti medɔ wo mmara nsɛm
sen sika ne amapa.
128 Enti mibu ade nyinaa mu nsiesiei nyinaa sɛ ɛteɛ,
metan nkontompo kwan nyinaa.

(Pe)

129 W'adansesɛm yɛ nwonwa,
enti na me kra di so.
130 Wo nsɛm mu bue ma hann,
ɛma nkwasea hu nyansa.
131 Mibue m'anom haa mepere,
efisɛ m'ani gyinaa wo mmara nsɛm.
132 Dan w'ani kyerɛ me, na dom me,
sɛ woyɛ ma wɔn a wɔdɔ wo din no.
133 Ma m'anammɔn ntim w'asɛm mu,
na mma amumɔyɛ biara nnni me so.
134 Yi me fi onipa nhyɛso mu,
na minni wo nsiesiei so.
135 Ma w'anim nharan w'akoa so,
na ma minsua w'ahyɛde.
136 Asuten sen m'aniwa mu gu,
efisɛ wonni wo mmara so.

(Sade)

137 Ɔtreneeni ne wo, Awurade,
na w'atemmude nso teɛ.
138 Woahyɛ w'adansesɛm, trenee mu
ne nokwaredi kɛse mu.
139 Me mmɔdenbɔ ahyew me,
efisɛ m'ahohiafo werɛ afi wo nsɛm.
140 W'asɛm yɛ gyenennyenen pii,
na w'akoa dɔ no.
141 Misua, na memfra,
nanso me werɛ mfi wo nsiesiei.
142 Wo trenee yɛ daa trenee,
na wo mmara yɛ nokware.
143 Ahohia ne ahoyeraw ato me,
nanso wo mmara nsɛm ne m'adɔde.

---

103 Dwom 19, 10. 105 2 Pe 1, 19. 107 Dwom 119, 67, 71. 108 Dwom 19, 14.
109 Dwom 119, 141. 113 Dwom 31, 6. 114 Dwom 3, 3. 122 Dwom 19, 13.
127 Dwom 19, 10. 130 Dwom 19, 7. 133 Dwom 17, 5. 139 Dwom 69, 9.
141 Dwom 119, 153. 143 Dwom 119, 174.

144 W'adansesɛm yɛ trenee daa,
ma me nhumu, na minnya nkwa.

(Kof)

145 Mede me koma nyinaa misu mefrɛ:
Gye me so.
Awurade, medi w'ahyɛde so.
146 Misu mefrɛ wo: Begye me,
na madi w'adansesɛm so.
147 Mitua ahema meteɛm,
m'ani da w'asɛm so.
148 M'aniwa di adasu kan
sɛ medwen w'asɛm ho.
149 Tie me sɛ w'adɔe te.
Awurade, ma minnya nkwa sɛ w'atemmude te.
150 Wɔn a wodi mmusu akyi twiw bɛn,
wɔne wo mmara ntam ware.
151 Awurade, wo nso wobɛn,
na wo mmara nsɛm nyinaa yɛ nokware.
152 Mihuu w'adansesɛm mu akyɛ,
sɛ woama atim sɛ ensi hɔ daa.

(Resh)

153 Hwɛ m'amanehunu, na yi me,
na me werɛ mfi wo mmara.
154 Di m'asɛm ma me, na gye me,
ma minnya nkwa, sɛ w'asɛm te.
155 Abɔnefo ne nkwagye ntam ware,
na wɔnhwehwɛ w'ahyɛde akyi kwan.
156 Wo mmɔborohunu dɔɔso, Awurade,
ma minnya nkwa, sɛ w'atemmude te.
157 M'ataafo ne m'ahohiafo dɔɔso,
nanso mintwiw mimfii w'adansesɛm ho ɛ.
158 Mihu akyipafo nkontompofo a,
wɔn ho yɛ me nwini,
sɛ wonni w'asɛm so.
159 Hwɛ sɛ medɔ wo nsiesiei, Awurade,
ma minnya nkwa, sɛ w'adɔe te.
160 W'asɛm ntoano yɛ nokware,
na wo trenee atemmu nyinaa wɔ hɔ daa.

(Shin)

161 Aman mpanyin tiw me kwa,
nanso w'asɛm nko na misuro.
162 M'ani ka w'asɛm ho
sɛ nea wanya asade pii.
163 Metan atoro, na mikyi,
wo mmara na medɔ.
164 Da koro miyi wo ayɛ mpɛn ason,
wo trenee atemmu ho.
165 Asomdwoe pii wɔ wɔn a wɔdɔ wo mmara,
na biribi ntõatõa wɔn.
166 Mehwɛ wo nkwagye kwan, Awurade,
na madi wo mmara nsɛm so.
167 Me kra di w'adansesɛm so,
na medɔ no kɛse.
168 Midi wo nsiesiei ne w'adansesɛm so,
na m'akwan nyinaa wɔ w'anim.

(Taw)

169 Awurade, ma me nteɛm nnu w'anim,
ma me nhumu, sɛ w'asɛm te.
170 Ma me nkotɔsrɛ mmra w'anim,
gye me, sɛ w'asɛm te.
171 M'ano bɛworo w'ayeyi,
sɛ wokyerɛkyerɛ me w'ahyɛde.
172 Me tɛkrɛma begye w'asɛm so,
na wo mmara nsɛm nyinaa yɛ trenee.
173 Ma wo nsa mmɛboa me,
na wo nsiesiei na mapaw.
174 Mefe wo nkwagye, Awurade,
na wo mmara ne m'adɔde.
175 Ma me kra ntra ase nyi wo ayɛ,
na w'atemmu mmoa me.
176 Mafom kwan sɛ oguan a wayera,
hwehwɛ w'akoa,
na me werɛ mfi wo mmara nsɛm.

## 120

*Nkɔnkɔnsafo*
*Mforoso dwom*

Awurade na m'ahohia mu misu mefrɛɛ no,
na otiee me.
2 Awurade, yi me kra fi atoro ano
fi nnaadaa tɛkrɛma mu.
3 Dɛn na ɔmfa mma wo,
na dɛn na ɔmfa nka wo ho,
wo nnaadaa tɛkrɛma?
4 Ɔbran agyan hwirenhwiren
ne akase nsramma.
5 Minnue sɛ mabɛsoɛ Mesek
na matra Kedar ntamadan mu!
6 Me kra ne wɔn a wɔtan asomdwoe
atra akyɛ dodo.
7 Me de, meyɛ asomdwoeni,
na sɛ mekasa a, wɔn de, wɔpɛ ɔko.

---

**147** Dwom 119, 114. **149** Dwom 119, 88,154, 159. **151** Dwom 119, 86.
**153** Dwom 119, 176. **160** Yoh 17, 17. **166** Gen 49, 18. **168** Dwom 18, 21.
**172** Dwom 1, 2; Mmb 6, 22. **174** Dwom 119, 16. **176** Yes 53, 6; Dwom 119, 16.

## 121

*Israel hwɛfo*

*Mforoso dwom*

Mema m'ani so makyerɛ mmepɔw no,
ɛhe na me boa fi bɛba?
2 Me boa fi Awurade,
ɔsoro ne asase yɛfo no.
3 Ɔremma wo nan nwatiriw,
nea ɔhwɛ wo no rentɔ nko.
4 Hwɛ, nea ɔhwɛ Israel no,
ɔrentɔ nko, na ɔnna.
5 Awurade ne wo hwɛfo,
Awurade ne wo nwini, wo nsa nifa so.
6 Owia renhye wo awia,
na ɔsram rensi wo so anadwo.
7 Awurade bɛhwɛ wo so, bɔne nyinaa ho,
ɔbɛhwɛ wo kra so.
8 Awurade bɛhwɛ w'adifi ne wo fieba so
afi sesɛɛ de akosi daa.

## 122

*Ɔkwantuni anigye ne apɛde*

*Mforoso dwom. Dawid de*

M'ani gyei sɛ wosee me sɛ:
Ma yɛnkɔ Awurade fi.
2 Yɛn nan begyinaa
w'aponkɛse mu, Yerusalem.
3 Yerusalem a wɔakyekye no
sɛ kurow a ɛtoatoam yiye.
4 Ɛhɔ na mmusuakuw no nantew kɔ,
Yah mmusuakuw,—
sɛ wodii Israel adanse no,—
sɛ wokoyi Awurade din ayɛ.
5 Ɛhɔ na wɔde nkongua sisi maa atemmu,
Dawid fi nkongua no.
6 Monsrɛ Yerusalem asomdwoe,—
ensi w'adɔfo yiye.
7 Asomdwoe ntra w'afasu mu,
na yiyedi ntra w'aban mu.
8 Me nuanom ne me mfɛfo nti
mɛka ama asomdwoe aba ama wo.
9 Awurade, yɛn Nyankopɔn, fi nti
mɛhwehwɛ papa mama wo.

## 123

*Onyankopɔn mu gyidi*

*Mforoso dwom*

Wo na mema m'ani so mehwɛ wo,
wo a wote soro no.
2 Hwɛ, sɛnea nkoa ani hwɛ wɔn wura nsa ano.
sɛ afenaa ani hwɛ n'awuraa nsa ano no,
sɛ yɛn ani hwɛ Awurade, yɛn Nyankopɔn, ne no,
kosi sɛ ɔbɛdom yɛn.
3 Dom yɛn, Awurade, bɛdom yɛn,
na aniwuhyɛ afono yɛn dodo.
4 Taamudifo fɛwdi ne ahantanfo aniwuhyɛ
afono yɛn kra dodo.

## 124

*Onyankopɔn ne yɛn wɔ hɔ ahohia mu*

*Mforoso dwom. Dawid de*

Sɛ ɛnyɛ Awurade na ɔwɔ yɛn afa a,—
ma Israel nka ɛ:
2 Sɛ ɛnyɛ Awurade na ɔwɔ yɛn afa,
bere a nnipa sɔre hyɛɛ yɛn no a,
3 anka wɔn abufuw dɔ hyɛɛ yɛn no,
wɔamemmene yɛn animono,
4 anka nsu amene yɛn,
anka asubɔnten abɔ afa yɛn kra so,
5 anka nsu a ɛyɛ ahantan
abɔ afa yɛn kra so.
6 Nhyira ne Awurade
a wamfa yɛn anyɛ hanam amma wɔn sẽ.
7 Yɛn kra aguan sɛ anomaa
afi afirisumfo afiri mu,
afiri no abu,
na yɛn de, yɛaguan.
8 Yɛn boa wɔ Awurade
a ɔyɛɛ ɔsoro ne asase no din mu.

## 125

*Israel guankɔbea*

*Mforoso dwom*

Wɔn a wɔde wɔn ho to Awurade so no te sɛ Sion bepɔw,
entwiw, na esi hɔ daa.
2 Yerusalem, mmepɔw atwa ho ahyia,
saa ara na Awurade atwa ne man ho ahyia
fi sesɛɛ de kosi daa.
3 Na bɔne ahempoma rentra treneefo kyɛfa so,
na treneefo anteɛ wɔn nsa anso amumɔyɛ mu.
4 Awurade, yɛ wɔn a woye no yiye,
ne wɔn a wɔteɛ, wɔn koma mu.

---

7 Num 6, 24 — 1 Dwom 26, 6–8. 6 Sak 4, 7. — 4 Dwom 42, 7; 69, 15.
8 Dwom 121, 2. 2 Dwom 36, 6.

5 Na wɔn a wɔman kɔ wɔn akwan kɔntɔnkye so de,
Awurade de wɔn bɛfra amumɔyɛfo akɔ.
Asomdwoe mmra Israel so.

## 126

*Wɔn a wɔde nusu gu de ahurusi betwa*
*Mforoso dwom*

Bere a Awurade de Sion nnommum san bae no,
yɛyɛɛ sɛ adaesofo.
2 Ɛno na ɔserew hyɛɛ yɛn anom ma,
na anigye dwom hyɛɛ yɛn tɛkrɛma so ma.
Ɛno na wɔkae, amanaman mu, sɛ:
Awurade ayɛ ade kɛse ama wɔn.
3 Awurade ayɛ ade kɛse ama yɛn,
yɛn ani agye.
4 Awurade, fa yɛn nnommum san bra
sɛ nifa fam asase so asuten.
5 Wɔn a wɔde nusu gu
de ahurusi betwa.
6 Ɔde nusu nennam kura aba a wogu,
ɔde ahurusi kura n'afiafi bɛba.

## 127

*Awurade nhyira ne ade kɛse*
*Mforoso dwom. Salomo de*

Sɛ Awurade ansi dan no a,
wɔn a wosi yɛ ho adwuma kwa.
Sɛ Awurade anwɛn kurow no a,
ɔwɛmfo si ho pɛ kwa.
2 Ɔkwa ara na mutua ahema sɔre kyɛ asetra
di ɔbrɛ aduan.
Ɔde saa ara ma ne dɔfo wɔ nna mu.
3 Hwɛ, Awurade agyapade ne mmabanin,
na yafunu mu aba yɛ akatua.
4 Sɛ ɔbran nsam bɛmma te no,
sɛ mmeranteberem mmabanin te ne no.
5 Nhyira ne ɔbarima a wɔahyɛ n'agyan kotoku ma,
wɔne atamfo di, kurow pon mu a,
wɔn ani renwu.

## 128

*Ofie ahotɔ*
*Mforoso dwom*

Nhyira ne obiara a osuro Awurade,
na ɔfa n'akwan so.
2 Na wubedi wo nsa ano adwuma,
nhyira ne wo, na ebesi wo yiye.
3 Wo yere yɛ sɛ obobe a ɛsow, wo fi mpia mu,
wo mma yɛ sɛ ngodua
a wɔatetɛw atwa wo pon ho ahyia.
4 Hwɛ, sɛ wohyira onipa
a osuro Awurade ni.
5 Awurade mfi Sion nhyira wo,
na hu Yerusalem papa wo nkwa nna nyinaa,
6 na hu wo mma mma.
Asomdwoe mmra Israel so.

## 129

*Amanehunu a aba atwam*
*Mforoso dwom*

Wɔahiahia me ho pii fi me mmofraase,—
ma Israel nka ɛ,—
2 wɔahiahia me ho pii fi me mmofraase,
nanso wɔantumi me.
3 Fɛntɛmfo afɛntɛm m'akyi,
wɔama wɔn akã awoware.
4 Awurade teɛ,
watwitwa abɔnefo hama mu.
5 Ma wɔn ani nwu
na wɔnsan wɔn akyi,
wɔn a wɔtan Sion nyinaa.
6 Ma wɔnyɛ sɛ adan atifi wura
a ennya mfefɛwee na ɛhyew,
7 ɛnhyɛ otwitwafo nsa
anaa ɔkyekyefo basa mu ma,
8 na wɔn a wotwam nka sɛ:
Awurade nhyira mmra mo so,
yehyira mo Awurade din mu.

## 130

*Amanehunu kɛse mu mpaebɔ*
*Mforoso dwom*

Mifi abun kuronkuron mu mefrɛ wo, Awurade.
2 AWurade, tie me nne,
wɛn w'aso tie me nkotɔsrɛ.
3 Yah, sɛ wudi amumɔyɛde akyi a,
AWurade, hena na anka obegyina?
4 Na wo na fafiri wɔ wo fam,
na wɔasuro wo.
5 Mehwɛ Awurade kwan,
me kra rehwɛ ɔkwan,
na n'asɛm so na m'ani da.

5 Gal 6, 16. — 1 Dwom 14, 7. 5 Mat 5, 4. 6 Yes 35, 10. — 2 Mmb 10, 22.
3 Gen 33, 5; Dwom 123, 3–4. — 3 Dwom 127, 3. 6 Dwom 125, 5. —
3 Yes 50, 6; 51, 23. 8 Rut 2, 4. — 1 Dwom 69, 2. 3 Dwom 19, 12.
4 Yes 55, 7; Rom 6, 1–2.

6 Me kra twεn AWurade sen awεmfo
a wɔtwεn adekyee,—
sen awεmfo a wɔtwεn adekyee.
7 Israel, ma w'ani nna Awurade so,
na Awurade fam na adɔe wɔ,
na ogye a εdɔɔso wɔ ne nsam.
8 Ɔno na obegye Israel
afi n'amumɔyε nyinaa mu.

## 131

*Akobrεasε ne abotɔyam*
*Mforoso dwom. Dawid de*

Awurade, me koma nyε kwasiare,
na m'ani ntra ne ntɔn,
na menyε apɔmpɔmpε,
na menhwehwε anwonwade a εkyεn
me.
2 Ampa, madwudwo me kra mama ayε
komm;
sε ɔba a wɔatwa no nufu a ɔwɔ ne nã
ho,
sε ɔba a wɔatwa no nufu
na me kra nso wɔ me ho.
3 Israel, ma w'ani nna Awurade so
mfi sesεε nkosi daa.

## 132

*Mpae a Dawid nti wɔbɔ ma Sion*
*Mforoso dwom*

Awurade, kae Dawid brε nyinaa ma
no,
2 sεnea ɔkaa Awurade ntam
na ɔhyεε Yakob tumfoɔ no bɔ sε:
3 Merenkɔ me fi ntamadan mu,
meremforo me mpa so mpikyi,
4 meremma m'aniwa nna,
m'anisuatεtε rentɔ nko
5 kosi sε menya baabi mama Awurade,
trabea bi ama Yakob tumfoɔ no
ansa.
6 Hwε, yεkɔtee wɔ Efrata,
yekohui wɔ kwae asase so
7 Momma yεnkɔ ne trabea
nkɔkotow ne nan ntiaso anim ε.
8 Awurade, sɔre kɔ wo home mu,
wo ne wo tumi adaka no.
9 Ma w'asɔfo nhyε trenee,
na ma w'ahotefo nni ahurusi.
10 Esiane w'akoa Dawid nti,
nnan nea woasra no no ani.
11 Awurade aka Dawid ntam nokwarem a ɔnnan ani:
Mede wo yafumma mu bi matra
w'agua so mama wo.
12 Sε wo mma di m'apam ne m'adanse
a mεkyerεkyerε wɔn no so a,
wɔn mma nso bεtra w'agua so daa.
13 Na Awurade apaw Sion,
wapε hɔ de ayε ne trabea.
14 Eyi ne me homebea daapem,
εha na mεtra, na mepε ha.
15 Mede nhyira mehyira n'adidide,
mεma n'ahohiafo aduan adi amee.
16 Na mede nkwagye mεhyε n'asɔfo,
na n'ahotefo bεto ahurusi dwom.
17 Ɛhɔ na mεma abεn afi ama Dawid,
masiesie ɔkanea mama nea masra no
no.
18 Mεhyε n'atamfo aniwu,
na ɔno de, n'ahenkyεw bεhyerεn n'atifi.

## 133

*Anuanom biakoyε mu nhyira*
*Mforoso dwom. Dawid de*

Hwε oye a eye ne fε a εyε
sε anuanom bom tra faako.
2 Ɛte sε mpampam ngo pa
a esian gu bogyesε mu,
Aaron bogyesε mu,
esian fa ne ntade mmuano so.
3 Ɛte sε Hermon bosu
a esian gu Sion mmepɔw so:
na εhɔ na Awurade ahyε nhyira,
nkwa de kosi daa.

## 134

*Asɔrefi anadwo dwom*
*Mforoso dwom*

Hwε, mo Awurade nkoa
a mugyina Awurade fi anadwo no,
munhyira Awurade.
2 Mommoma mo nsa so nkyerε kronkronbea hɔ,
na munhyira Awurade.
3 Awurade a ɔyεε ɔsoro ne asase no
mfi Sion nhyira wo.

## 135

*Onyankopɔn tumi ne ahoni mmerεwyε*

Munyi Awurade ayε.
Munyi Awurade din ayε,
Awurade nkoa, munyi no ayε,
2 mo a mugyina Awurade fi,
yεn Nyankopɔn fi adiwo.

8 Mat 1, 21. — 3 Dwom 130, 7. — 2 2 Sa 7. 5 Aso 7, 46. 6 1 Sa 7, 1; 2 Sa 6, 3.
8 Num 10, 35; 2 Be 6, 41–42. 11 Dwom 89, 3. 13 Dwom 68, 16; 76, 2.
17 Luk 1, 69; Dwom 89, 24. — 2 Ex 29, 7; 30, 23–30. — 3 Dwom 115, 15.

3 Munyi Awurade ayɛ, na Awurade ye,
monto dwom mma ne din, na ɛyɛ dɛ.
4 Na Yah apaw Yakob afa,
ɔde Israel ayɛ ne de.
5 Na me de, minim sɛ Awurade sõ,
na yɛn wura sen anyame nyinaa.
6 Biribiara a Awurade pɛ no, ɔyɛ,
ɔsoro ne fam, ɛpo ne abun nyinaa mu.
7 Ɔma amununkum fi asase ano ba,
ɔyɛ anyinam ma osutɔ,
oyi mframa fi ne korabea.
8 Okum Misraim mmakan
fi nnipa so kosii mmoa so.
9 Ɔmaa nsɛnkyerɛnne ne anwonwade
baa wo, Misraim, mfinimfini,
Farao ne ne nkoa nyinaa so.
10 Ɔbobɔɔ amanaman pii,
na okum ahene atumfo:
11 Amorifo hene Sihon,
ne Basan hene Og,
ne Kanaan ahenni nyinaa,
12 na ɔde wɔn asase mae sɛ agyapade,
ɔde yɛɛ ne man Israel agyapade.
13 Awurade, wo din wɔ hɔ daa,
Awurade, wo nkae tra awo ntoatoaso nyinaa so.
14 Na Awurade bebu ne man atɛn,
na obenu ne ho ne nkoa ho.

(15–20: Dwom 115, 4–11)

15 Amanaman ahoni yɛ dwetɛ ne sika,
nnipa nsa ano nnwuma.
16 Wɔwɔ ano, na wɔnkasa,
wɔwɔ aniwa, na wonhu ade,
17 wɔwɔ aso, na wɔnte asɛm,
nso ɔhome biara nni wɔn anom.
18 Wɔn a wɔyɛ wɔn bɛyɛ sɛ wɔn ara,
obiara a ɔde ne ho to wɔn so no.
19 Israel fifo, munhyira Awurade,
Aaron fifo, munhyira Awurade.
20 Lewi fifo, munhyira Awurade,
mo Awurade afɛrefo, munhyira Awurade.
21 Womfi Sion nhyira Awurade a ɔte Yerusalem no,
munyi Awurade ayɛ.

## 136

*Onyankopɔn anuonyam wɔ abɔde ne abakɔsɛm mu*

Monna Awurade ase, na oye,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
2 Monna anyame mu Nyankopɔn ase,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
3 Monna awuranom mu owura no ase,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
4 Nea ne nko ye anwonwade akɛse,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
5 Nea ɔde nhumu yɛɛ ɔsoro no,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
6 Nea ɔde asase trɛw nsu so no,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
7 Nea ɔyɛɛ akanea akɛse,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
8 Owia, sɛ enni adekyee so,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
9 Ɔsram ne nsoromma, sɛ enni anadwo so,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
10 Nea ɔbobɔɔ Misrifo, wɔn mmakan mu,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
11 Na oyii Israel fii wɔn mu no,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
12 Ɔde nsa a ɛyɛ den ne basa a wateɛm na eyii wɔn,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
13 Nea otwitwaa mmɛw po mu asinasin,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
14 Na ɔde Israel faa mu,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
15 Na ɔkaa Farao ne ne dɔm guu mmɛw po mu,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
16 Nea ogyaa ne man sare so,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
17 Nea ɔbobɔɔ ahemfo akɛse,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
18 Na okunkum ahene anuonyamfo,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
19 Amorifo hene Sihon,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
20 Ne Basan hene Og,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
21 Na ɔde wɔn asase mae sɛ agyapade,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
22 Ɔde yɛɛ n'akoa Israel agyapade,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
23 Nea ɔkaee yɛn yɛn ahobrɛase mu,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
24 Na ogyee yɛn fii yɛn ahohiafo nsam,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.
25 Ɔma ɔhonam nyinaa aduan,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.

---

4 Ex 19, 5–6; Deut 7, 6. 5 Dwom 86, 8. 7 Yer 10, 13. 8 Ex 12, 29.
9 Dwom 78, 43–52. 11 Num 21, 21–35. 12 Yos 12. 13 Dwom 102, 12.
14 Deut 32, 36, 43. 19 Dwom 118, 2–4. — 1 Dwom 106, 1. 7 Gen 1, 14–18.
10 Dwom 78, 51; 135, 8–12. 25 Dwom 145, 15.

26 Monna ɔsoro Nyankopɔn ase,
na n'adɔe wɔ hɔ daa.

## 137

*Babel nsubɔnten ho sufrɛ*

Babel nsubɔnten ho,
ɛhɔ na yɛtrae na yesui
sɛ yɛkaee Sion.
2 Ɛhɔ nsukɔn so nnua no so
na yɛde yɛn asanku sensɛnee.
3 Na ɛhɔ na yɛn nnommumfafo bisaa
yɛn nnwom bi,
na yɛn ahawfo pepɛɛ yɛn hɔ anigye
sɛ:
Monto Sion dwom bi nkyerɛ yɛn.
4 Ɛbɛyɛ dɛn na yɛbɛto Awurade
dwom,
ananafo asase so?
5 Yerusalem, sɛ me werɛ fi wo a,
ma me nifa werɛ mfi ne ho kekã.
6 Sɛ mankae wo a, ma me tɛkrɛma
mfam me dodom,
sɛ mammu Yerusalem ankyɛn m'a-
nigye nyinaa a. . . .!
7 Awurade, kae Yerusalem da no
ma Edom mma,
sɛ wɔsee sɛ: Munnwiriw,
munnwiriw nkosi ne nhyɛase so!
8 Babel babea a wɔayɛ wo pasaa,
nhyira ne nea ɔhyɛ wo ananmu,
sɛnea wode yɛɛ yɛn no.
9 Nhyira ne nea oso wo nkokoaa mu
pempem ɔbotan.

## 138

*Onyankopɔn adɔe ne ne nokwaredi so aseda Dawid de*

Mede me koma nyinaa mɛda wo ase,
anyame no anim mɛto wo dwom.
2 Mɛkotow makyerɛ w'asɔrefi kron-
kron no,
na mada wo din ase,
w'adɔe ne wo nokware so,
sɛ woama w'asɛm asõ atra wo din
nyinaa.
3 Da a misu mefrɛɛ no, wugyee me so,
wohyɛɛ me baninha ma me kra nyaa
ahoɔden.
4 Awurade, asase so ahene nyinaa
bɛda wo ase,
sɛ wɔate w'anom nsɛm.
5 Na wɔbɛto Awurade akwan ho
dwom,
sɛ Awurade anuonyam yɛ kɛse.
6 Na Awurade wɔ ɔsorosoro, na ɔhwɛ
ahobrɛasefo,
na ahantanfo de, ohu wɔn wɔ akyi-
rikyiri.
7 Menam ahohia mu a, woma me
nkwa,
woteɛ wo nsa, m'atamfo abufuw so,
na wo nifa gye me.
8 Awurade bewie di ama me,
Awurade, w'adɔe wɔ hɔ daa,
wo nsa ano adwuma no, worennyaw
no hɔ.

## 139

*Onyankopɔn yɛ honhom Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Awurade, wohwehwɛ me mu, na
wuhu me.
2 Wo na wunim m'asetra ne me sɔre,
wuhu m'adwenem akyirikyiri.
3 Wopɛɛ me nantew ne me nna mu,
na wunim m'akwan nyinaa mu yiye.
4 Na asɛm biara nni me tɛkrɛma so
gye nea wo, Awurade, wunim ne
nyinaa.
5 Woaka me ahyɛm, m'akyi ne m'anim,
na wode wo nsa ato me so.
6 Saa nimdeɛ yi yɛ me nwonwa dodo,
ɛkɔ soro dodo, mintumi koraa.
7 Ɛhe na mefi wo honhom no anim
maguan makɔ?
Na ɛhe na mefi w'anim maguan
makɔ?
8 Sɛ meforo soro a, wowɔ hɔ,
na mekɔsɛw me kɛtɛ asaman a,
wuni!
9 Sɛ mefa adekyee ntaban mitu
mekɔtra po akyi nohɔ a,
10 ɛhɔ nso na wo nsa bɛkɔ akogya me,
na wo nifa beso me mu.
11 Na sɛ mise: Esum nko mmɛkata me
so,
na me ho hann nnan anadwo a,
12 esum nso nnuru sum mma wo,
na anadwo haran sɛ awia,
esum ne hann yɛ wo pɛ.
13 Na wo na wobɔɔ m'asaabo,
wonwenee me, me nã yam.
14 Meda wo ase sɛ woyɛɛ me ma ɛyɛ hu
ne nwonwa;
wo nneyɛe yɛ nwonwa, na me kra
nim saa yiye.
15 Me nnompe anhintaw wo, bere a
wɔyɛɛ me ahintawee mu

---

5 Yer 51, 50. 7 Dwom 79, 12; Oba 10-15. 9 Yes 13, 16. — 2 Dwom 26, 8.
4 Yes 2, 3. 6 Dwom 113, 5. 8 Flp 1, 6. — 1 Dwom 139, 23; 7, 9.
2 Yer 17, 10. 8 Amos 9, 2. 9 Yona 1, 3. 11 Hiob 34, 22. 12 Yak 1, 17.

na wɔnwenee me, asase mu tɔnn no.
16 Meyɛ mogya tɔw nko no, w'aniwa huu me,
na wo nhoma mu wɔakyerɛw ne nyinaa,
nna a wɔahyɛ asie na emu biako pɛ nnya mmae no.
17 Na me de, Onyankopɔn, w'adwene bo yɛ me den dɛn ara!
Ɛdɔɔso dɛn ara!
18 Sɛ merekan a, ɛdɔɔso sen nhwea,
minyan a, meda so mewɔ wo ho ara.
19 Onyankopɔn, sɛ wubekum ɔbɔnefo,
na mogyapɛfo afi me so akɔ ɛ!
20 Wɔn a wɔkasa tia wo mmusu mu
ne w'atamfo a wɔbɔ wo din ahuhude mu no.
21 Awurade, wɔn a wɔtan wo no, mentan wɔn anaa?
Na wɔn a wɔsɔre hyɛ wo no, me werɛ nhow wɔn anaa?
22 Mede ɔtan pa metan wɔn,
mibu wɔn m'atamfo.
23 Onyankopɔn, hwehwɛ me mu, na hu me koma,
sɔ me hwɛ, na hu m'adwene,
24 na hwɛ sɛ amane kwan bi wɔ me hɔ,
na gya me kɔ daa kwan so!

## 140

*Atamfo nkɔnkɔnsafo*

*Wɔde ma dwonkyerɛfo. Dawid dwom*

Awurade, yi me fi onipa bɔne nsam,
bɔ me ho ban, ɔbarima kokobirifo ho.
2 Wɔn na wodwen komam bɔne,
daa nyinaa wɔka ɔko.
3 Wɔsew wɔn tɛkrɛma ano sɛ ɔwɔ,
ahurutoa bɔre wɔ wɔn se ano. (Sela)
4 Awurade, hwɛ me so fi ɔbɔnefo nsam,
bɔ me ho ban, ɔbarima kokobirifo ho,
na wɔabɔ wɔn tirim pɔw sɛ wobebu-tuw m'anammɔn.
5 Ahantanfo de afiri ne nhama ato hɔ ama me,
wɔasum me nsɛmma ɔkwankyɛn,
wɔasum me apa. (Sela)
6 Misee Awurade sɛ: Wone me Nyankopɔn,
Awurade, yɛ aso ma me nkotɔsrɛ nne.
7 AWURADE ne me nkwagye ahoɔden,
wokataa me ti so koda.
8 Awurade, mma ɔbɔnefo nea ɔpɛ,
mma n'agyina no nnkɔ so,
na wɔamma wɔn ho so. (Sela)
9 Wɔn a wotwa me ho hyia de,
ma wɔn anom mmusu mmua wɔn atifi.
10 Ma nsramma ngu wɔn so,
ma wɔmfa wɔn ngu ogya mu,
aku donkudonku mu a wɔrensɔre bio.
11 Mma ɔtɛkrɛmafo nntim asase so,
ɔkokobirifo, ma bɔne ntiw no yerɛdɛdɛ.
12 Minim sɛ Awurade bedi mmɔboroni asɛm,
obebu atɛn ama ahiafo.
13 Ampa, treneefo bɛda wo din ase,
teefo bɛtra w'anim.

## 141

*Nkwagye ho adesrɛ*

*Dawid dwom*

Awurade, misu mefrɛ wo, yɛ ntɛm ma me;
sɛ misu mefrɛ wo a, yɛ aso ma me.
2 Ma me mpaebɔ mmesi w'anim sɛ ohuam,
me nsa soma sɛ anwummere ayɛyɛde.
3 Awurade, fa ɔwɛn bɛwɛn m'ano,
na hwɛ m'anofafa pon ano.
4 Nkom me koma nkɔ asɛmmɔne ho,
sɛ me ne nnipa amumɔyɛfo bedi nsɛmmɔne,
na mma mennka wɔn adɔkɔdɔkɔde bi mennhwɛ.
5 Ma ɔtreneeni mmɔ me na ɔnka m'anim adɔe so,
ɛyɛ tiri so ngo a me ti rempo,
na me mpaebɔ ara na ɛda so hyia wɔn asɛmmɔne.
6 Wɔsum wɔn atemmufo hwe ɔbotan so,
na wɔte me nsɛm sɛ ɛyɛ dɛ.
7 Sɛnea obi dwiriw asase funtum so no,
saa ara na wɔama yɛn nnompe apete asaman ano.
8 Na wo, AWURADE, so na m'ani da,

15 Skf 11, 5. 16 Hiob 14, 5. 17 Yes 55, 9. 18 Dwom 40, 5; 63, 6.
23 Dwom 139, 1. 24 Dwom 27, 11. —
3 Rom 3, 13. 6 Dwom 22, 10. 9 Dwom 7, 16. — 2 Ex 30, 7; 29, 39.
3 Dwom 39, 1. 4 Dwom 119, 36. 5 Lev 19, 17; Mmb 27, 5–6.

wo na miguan metoa wo, ntow me kra nkyene.
9 Kora me fi apa a wɔasum me
ne amumɔyɛfo mfiri ho.
10 Ma abɔnefo nhwe wɔn ankasa nsɛmma mu,
na me de, ma mintwa ho menkɔ prɛko.

## 142

*Ɔboa ho adesrɛ*

*Dawid nnwenho dwom. Mpae a ɔwɔ ɔbodan mu no, ɔbɔe*

Mede me nne misu mefrɛ Awurade,
mede me nne mekotɔ mesrɛ Awurade,
2 mihwie me nkɔmmɔdi migu n'anim,
meka m'ahohia mekyerɛ no.
3 Me honhom tɔ beraw me mu a,
wo na wunim me kwan.
Ɔkwan a menam so no so na wosum me afiri.
4 Mehwɛ nifa, na hwɛ, obi nni hɔ a n'ani ku me ho,
guankɔbea abɔ me, obi nhwɛ me kra kyea.
5 Misu mefrɛ wo, Awurade.
Mise: Wone me guankɔbea,
me kyɛfa, ateasefo asase so.
6 Wɛn w'aso tie me su, na magurow gorɔww,
yi me fi m'ataafo nsam, na wɔn ho yɛ den kyɛn me.
7 Yi me kra fi afiase, na mayi wo din ayɛ.
Me nti treneefo bɛhyehye wɔn ho
sɛ wo ne me adi no yiye.

## 143

*Ɔboa ho sufrɛ*

*Dawid dwom*

Awurade, tie me mpaebɔ, yɛ aso ma me nkotɔsrɛ,
wo nokwaredi mu gye me so, wo trenee mu.
2 Na mfa w'akoa nkɔ atemmu mu,
na ɔteasefo biara renni bem w'anim.
3 Na ɔtamfo taa me kra, ɔbɔ me nkwa hwe fam,
ɔma metra sum mu sɛ wɔn a wowuwui akyɛ.
4 Na me honhom tɔ beraw me mu,
me koma asen me yam.
5 Mekae tete nna, midwen wo nneyɛe nyinaa ho,
misusuw wo nsa ano nnwuma ho.
6 Meteɛ me nsam mekyerɛ wo,
wo ho sukɔm de me kra sɛ asase a awo. (Sela)
7 Awurade, yɛ ntɛm gye me so,
me honhom tɔ piti,
nyi w'ani nhintaw me,
na manyɛ sɛ wɔn a wosian kɔ amoa mu.
8 Ma mente w'adɔe anɔpa,
na wo so na mede me ho meto.
Ma minhu ɔkwan a memfa so,
na wo na mema me kra so mekyerɛ wo.
9 Awurade, yi me fi m'atamfo nsam.
Wo nkyɛn na mede me ho makora.
10 Kyerɛkyerɛ me nea wopɛ yɛ,
na wone me Nyankopɔn,
wo honhom pa no nnya me asase tee so.
11 Wo din nti, Awurade, ma minnya nkwa,
wo trenee mu yi me kra fi ahohia mu,
12 na w'adɔe mu yi m'atamfo hɔ,
na sɛe wɔn a wɔhaw me kra nyinaa,
na w'akoa ne me.

## 144

*Awurade ne Israel botan*

*Dawid de*

Nhyira ne Awurade, me botan
a ɔkyerɛkyerɛ me nsa ɔsa ne me nsateaa akodi.
2 M'adɔe ne m'abankɛse, m'abantenten ne me gyefo,
me kyɛm ne nea miguan metoa no
a ɔbrɛ me man ase hyɛ m'ase.
3 Awurade, onipa ne hena a wuhu no,
ɔdesani ba ne hena a wudwen ne ho?
4 Onipa,—ɔte sɛ ahuhuw,
ne nna te sɛ sunsuma a ɛretwam.
5 Awurade, kuntun wo soro, na si fam,
keka mmepɔw, na emfi wusiw.
6 Popa anyinam, na pansam wɔn,
totow wo mmɛmma, na sɛe wɔn.
7 Teɛ wo nsa fi soro nohɔ,
huam me, na yi me fi nsu akɛse mu,
fi ananafo mma nsam.

10 Dwom 7, 15. — 1 1 Sa 24, 3. 3 Dwom 138, 7. 5 Dwom 27, 13.
6 Dwom 7, 1. — 2 Dwom 130, 3; Hiob 9, 2. 5 Dwom 77, 5. 6 Dwom 42, 1–2; 63, 1.
7 Dwom 28, 1. 10 Dwom 25, 5. 11 Dwom 23, 3; 119, 25. 12 Dwom 116, 16. —
1 Dwom 18, 34. 2 Dwom 18, 2. 3 Dwom 8, 4. 4 Hiob 14, 2.
5 Dwom 18, 9; 104, 32.

8 Wɔn na wɔn ano ka nsɛnhuhuw,
na wɔn nifa yɛ atoro nifa.
9 Onyankopɔn, mɛto dwom foforo mama wo,
mede sanku a ɛso han du mɛto dwom mama wo,
10 sɛ wo na woma ahene di nkonim,
na wugyee w'akoa Dawid fii afoa a enye ano.
11 Huam me na yi me fi ananafo mma
a wɔn ano ka nsɛnhuhuw
na wɔn nifa yɛ atoro nifa nsam.
12 Na yɛn mmabanin ayɛ sɛ tɛ nnua
a anyin yiye, wɔn mmerantebere mu,
na yɛn mmabea ayɛ sɛ twea so adum
a wɔasen no sɛ ahemfi de.
13 Na yɛn asan ayɛ ma a woyi mu nneɛma horow nyinaa,
na yɛn nguan awo mpem ayɛ mpem du du, yɛn nsase so.
14 Na yɛn anantwi ho atua wɔn ho
a ɔsɛe ne ɔyera mma wɔn mu,
na nkɔmmɔdi amma yɛn mmɔnten so.
15 Nhyira ne ɔman a wɔte sɛɛ,
nhyira ne ɔman a Awurade ne wɔn Nyankopɔn.

## 145

*Onyankopɔn kɛseyɛ ne n'adɔe*
*Dawid ayeyi dwom*

Mema wo so, me Nyankopɔn, ɔhene,
na mehyira wo din daa daa.
2 Mehyira wo daa nyinaa,
na meyi wo din ayɛ daa daa.
3 Awurade sõ, na ɔsɛ ayeyi kɛse,
ne kɛseyɛ mu nni hwehwɛbea.
4 Awo ntoatoaso kamfo wo nnwuma kyerɛ awo ntoatoaso foforo,
na wɔka wo mmaninne.
5 Medwen w'anuonyam a ɛharan no kɛseyɛ
ne w'anwonwade no ho.
6 Na wɔka wo nneyɛe a ɛyɛ hu no tumi ho asɛm,
na mɛka wo kɛseyɛ makyerɛ.
7 Wɔworo wo papayɛ bebrebe no nkae,
na wɔto wo trenee ho ahurusi dwom.
8 Awurade yɛ ɔdomfo ne mmɔborohunufo,
abufuwyɛ mu nyaa ne adɔeyɛ mu kɛse.
9 Awurade ye ma nnipa nyinaa,
na ne mmɔborohunu wɔ ne nnwuma nyinaa so.
10 Awurade, wo nnwuma nyinaa da wo ase,
na w'ahotefo hyira wo.
11 Wɔka w'ahenni anuonyam,
na wɔbɔ wo mmaninyɛ din,
12 sɛ wɔbɛma nnipa mma ahu ne mmaninne
ne n'ahenni anuonyam a ɛharan no.
13 W'ahenni yɛ daa ahenni,
na wo tumidi fa awo ntoatoaso nyinaa mu.
14 Awurade wowaw wɔn a wɔhwe ase nyinaa,
na ɔma wɔn a wɔakotow nyinaa so gyina.
15 Aniwa nyinaa hwɛ wo kwan,
na woma wɔn wɔn aduan, ne bere mu.
16 Wubue wo nsam,
na woma ateasefo nyinaa nya nea wɔpɛ di mee.
17 Awurade teɛ, n'akwan nyinaa mu,
na ɔyɛ adɔe ne nnwuma nyinaa mu.
18 Awurade bɛn wɔn a wɔfrɛ no nyinaa,
wɔn a wɔfrɛ no nokware mu nyinaa.
19 Ɔyɛ nea n'afɛrefo pɛ ma wɔn,
na otie wɔn sufrɛ, na ogye wɔn.
20 Awurade hwɛ n'adɔfo nyinaa so,
na abɔnefo nyinaa de, ɔbɛsɛe wɔn.
21 M'ano bɛka Awurade ayeyi,
na ma ɔhonam nyinaa nhyira ne din kronkron daa daa.

## 146

*Onyankopɔn daa nokwaredi*

Munyi Awurade ayɛ!
Me kra, yi Awurade ayɛ.
2 Mete ase yi, meyi Awurade ayɛ,
mewɔ hɔ yi, mɛto dwom mama me Nyankopɔn.
3 Mommfa mo ho nnto ahene
anaa onipa ba a nkwagye bi nni ne mu so.
4 Ne honhom fi kɔ, ɔsan kɔ ne dɔte mu,
da no ara ne tirim a ɔbɔbɔe yera.
5 Nhyira ne nea Yakob Nyankopɔn ne ne boafo,
nea n'ani da Awurade, ne Nyankopɔn, so.
6 Ɔno na ɔyɛɛ ɔsoro ne asase,
ɛpo ne nea ɛwom nyinaa,
ɔno na ɔkora nokware daa.

8 Dwom 144, 11. 9 Dwom 33, 2–3. 11 Dwom 144, 8. 12 Dwom 128, 3.
15 Deut 33, 29. — 8 Ex 34, 6. 9 Rom 11, 32. 12 Dwom 145, 5.
14 Dwom 146, 8; Luk 1, 52. 15 Dwom 104, 27–28; 136, 25. 17 Deut 32, 4.
19 Mmb 10, 24. — 3 Dwom 118, 8–9; Yer 17, 5. 4 Gen 3, 19; Skf 12, 7.

7 Obu atɛn ma wɔn a wodi wɔn amim,
ɔma wɔn a ɔkɔm de wɔn aduan.
Awurade tu nneduafo.
8 Awurade bue anifuraefo ani,
Awurade ma wɔn a wɔakotow so gyina,
Awurade dɔ treneefo,
9 Awurade kora ahɔho so,
ogyina nyisaa ne akunafo akyi,
na abɔnefo kwan de, ɔdan ani.
10 Awurade di hene daa,
Sion, wo Nyankopɔn di hene kɔ awo ntoatoaso nyinaa so.
Munyi Awurade ayɛ!

## 147

*Onyankopɔn tumi, adɔe ne nyansa*

Munyi Awurade ayɛ,
na eye sɛ wɔto dwom ma yɛn Nyankopɔn,
na ɛyɛ dɛ, ayeyi fata.
2 Awurade na ɔkyekye Yerusalem,
ɔpɔn Israelfo a wɔapete wɔn.
3 Ɔsa wɔn a wɔn koma abubu yare,
na ɔkyekyere wɔn akuru.
4 Ɔkyerɛ nsoromma dodow,
ɔtoto wɔn nyinaa din.
5 Yɛn Awurade sõ, na ne tumi dɔɔso,
ne nhumu nni anobu.
6 Awurade ma ahobrɛasefo gyina,
ɔtow abɔnefo hwe fam.
7 Monto aseda dwom mma Awurade,
momfa ɔsanku nto dwom mma yɛn Nyankopɔn.
8 Ɔno na ɔde amununkum kata ɔsoro,
osiesie osu ma asase,
ɔma wura fifi mmepɔw so.
9 Ɔde aduan ma mmoadoma
ne kwaakwaadabi mma a wosu.
10 Ɛnyɛ ɔpɔnkɔ ahoɔden na ɛyɛ no fɛ,
ɛnyɛ onipa nnyaa na ɛsɔ n'ani.
11 Awurade ani sɔ wɔn a wosuro no,
wɔn a wɔn ani da n'adɔe so.
12 Yerusalem, kamfo Awurade,
Sion, yi wo Nyankopɔn ayɛ!
13 Na wahyɛ w'apɔnkɛse adaban den,
wahyira wo mma a wɔwɔ wo mu.
14 Ɔma w'ahye so dwo,
ɔde awi mu awi pa ma wudi mee.
15 Ɔma nɛ kasɛɛ ba asase so,
n'asɛm tu mmirika ntɛmntɛm.
16 Ɔma sukyerɛma tɔ sɛ asaawa mfuturu,
ɔpete obosu nkyenkyenee sɛ nsõ.
17 Ɔtow n'asukɔtweaa gu sɛ mporoporowa;
hena na obetumi n'awɔw?
18 Ɔma n'asɛm bɛnãn no,
ɔma ne mframa bɔ ma nsu sen.
19 Oyi n'asɛm kyerɛ Yakob,
ɔde n'ahyɛde ne n'atemmude kyerɛ Israel.
20 Ɔnyɛɛ ɔman biara saa ɛ,
na n'atemmude no, wonnim.
Munyi Awurade ayɛ!

## 148

*Onyankopɔn nkamfo*

Munyi Awurade ayɛ!
Munyi Awurade ayɛ mfi soro,
munyi no ayɛ ɔsorosoro.
2 N'abɔfo nyinaa, munyi no ayɛ,
n'asafo nyinaa, munyi no ayɛ.
3 Owia ne ɔsram, munyi no ayɛ,
nsoromma a ɛharan nyinaa, munyi no ayɛ.
4 Mo soro mu soro, munyi no ayɛ,
ɛne mo asuasu a ɛwɔ ɔsoro so.
5 Ma wonyi Awurade din ayɛ,
na ɔno na ɔhyɛe
na wɔbɔɔ wɔn;
6 na ɔde wɔn tintim hɔ daa daa,
wahyɛ ahyɛde a obi ntra.
7 Munyi Awurade ayɛ mfi asase so,
nsuboa ahorow ne abun nyinaa.
8 Ogya ne amparuwbo, sukyerɛma ne huruhurow,
ahum a ɛyɛ nea n'asɛm se:
9 Mmepɔw ne nkoko nyinaa,
nnua a ɛsow ne nkyeneduru nyinaa,
10 wuram mmoa ne afieboa nyinaa,
mmoa a wɔwea ne ntakraboa.
11 Asase so ahene ne aman nyinaa,
atitiriw ne asase so atemmufo nyinaa,
12 mmerante ne mmabaa nso,
mpanyin ne mmofra:
13 Wonyi Awurade din ayɛ,
sɛ ne din nko na ɛsõ,
n'anuonyam tra asase ne ɔsoro so.
14 Na wama abɛn so ama ne man,
ama n'ahotefo nyinaa ayeyi,
ama Israel mma, ɔman a wɔbɛn no no.
Munyi Awurade ayɛ!

---

8 Dwom 145, 14. 9 Ex 22, 20–21; Dwom 10, 14; 68, 5. 10 Dwom 93, 1. — 1 Dwom 92, 1. 3 Yes 61, 1. 4 Yes 40, 26. 6 Luk 1, 52. 9 Hiob 38, 41. 14 Dwom 81, 16. 16 Dwom 148, 8; Hiob 38, 22–30. 20 Deut 4, 7; Aso 14, 16; Rom 3, 2. — 2 Dwom 103, 20–22. 5 Dwom 33, 9. 14 Dwom 132, 17.

### 149

*Sion, yi Awurade ayɛ!*

Munyi Awurade ayɛ!
Monto dwom foforo mma Awurade,
monka n'ayeyi, ahotefo asafo mu.
2 Ma Israel ani nnye ne yɛfo ho,
ma Sion mma nni wɔn hene ho ahu-
rusi.
3 Ma wɔmfa asaw nyi ne din ayɛ,
ma wɔmfa mpintin ne asanku nto
dwom mma no.
4 Na Awurade ani sɔ ne man,
ɔde nkwagye hyehyɛ ahobrɛasefo.
5 Ahotefo hyehye wɔn ho anuo-
nyam mu,
wɔto ahosan dwom, wɔn nnae so.
6 Onyankopɔn ayeyi a ɛsõ wɔ wɔn
anom,
na nkrante anofanu hyɛ wɔn nsam,
7 sɛ wobedi amanaman mu were,
na wɔatwe aman aso;
8 sɛ wɔde nkɔnsɔnkɔnsɔn bɛkyere
wɔn ahene,
na wɔde dade mpokyerɛ agu wɔn
atitiriw;
9 sɛ wɔde atɛn a wɔakyerɛw no bebu
wɔn:
ɛn'ahotefo nyinaa anuonyam.
Munyi Awurade ayɛ!

### 150

*Nea ɛhome nyinaa nyi Awurade ayɛ!*

Munyi Awurade ayɛ!
Munyi Nyankopɔn ayɛ, ne kronkron-
bea,
munyi no ayɛ, ne tumi wi no mu.
2 Munyi no ayɛ, ne mmaninyɛ mu,
munyi no ayɛ sɛ ne kɛse a ɛsõ no te.
3 Munyi no ayɛ ntorobɛnto nne so,
munyi no ayɛ bɛnta sanku ne san-
kuten so.
4 Munyi no ayɛ mpintin ne asaw so,
munyi no ayɛ asankuhan ne atɛntɛ-
bɛn so.
5 Munyi no ayɛ nsambɔ nnawuru a
ɛnne sõ so,
munyi no ayɛ nnawuta a egyigye
dennen so.
6 Momma nea ɛhome nyinaa nyi Yah
ayɛ.
Munyi Awurade ayɛ!

1 Dwom 96, 1. 2 Dwom 100, 3; 93, 1. — 6 Dwom 41, 13; Adi 5, 13.

# MMEBUSƐM

---

### Ti 1

*Nyansa frɛ*

Israel hene Salomo, Dawid ba no,
mmebusɛm ni:
2 Sɛ wɔmfa nhu nyansa ne nteɛso,
sɛ wɔmfa nhu nhumu nsɛm mu;
3 sɛ wɔmfa nnye nimdeɛ nteɛso,
trenee, atemmu ne ade a ɛteɛ;
4 sɛ wɔmfa nkyerɛ ntetekwaa anitew,
aberante nso nimdeɛ ne adwempa:
5 Na onyansafo ntie,
na n'adenim nnɔɔso,
na onimdefo mfa nnya atɛmpa:
6 Sɛ wɔmfa nhu abebusɛm ne akasa-
bebui,
anyansafo nsɛm ne wɔn mmɛ mu.
7 Awurade suro ne nimdeɛ mfia-
se;
agyimfo bu nyansa ne nteɛso ani-
mtiaa.
8 Me ba, tie w'agya nteɛso,
na mpo wo na mmara;
9 na ɛyɛ wo ti anuonyam abotiri
ne wo kɔn mu ntweaban.

*Nnyigye ho kɔkɔbɔ*

10 Me ba, sɛ nnebɔneyɛfo gyigye
wo a, mpene!
11 Sɛ wose: Bra ma yenkobuw mogya,
ma yɛnkɔtɛw nea odi bem kwa;
12 ma yɛmmemmene wɔn anikan sɛ
asaman,

1 1 Ah 4, 29–32. 7 Mmb 9, 10; Dwom 111, 10; Hiob 28, 28. 8 Mmb 6, 20.
9 Mmb 4, 9.

ne pɛyɛfo sɛ wɔn a wosian kɔ amoa
mu;
13 yebenya ade a ne bo yɛ den nyinaa,
yɛde asade bɛhyɛ yɛn afi ma.
14 Fa wo kyɛfa bɛbɔ yɛn de mu,
yɛn nyinaa benya kotoku biako.
15 Me ba, wo ne wɔn nnnantew ɔkwan
so.
Twe wo nan fi wɔn sa so.
16 Na wɔn nan tu mmirika kɔ bɔne mu,
na wɔpɛ ntɛm hwie mogya gu.
17 Na ɔkwa ara na wɔasum afiri
ntakraboa nyinaa anim;
18 na wɔn de, wɔn ankasa mogya na
wobuw,
wɔtɛw wɔn ankasa kra.
19 Saa na amim mu mfasopɛfo nyinaa
akwan te,
ɛfa ne wuranom kra kɔ.

*Asɔɔden so asotwe*

20 Nyansa teɛm mmorɔn so,
ɔma wɔte ne nne mmɔnten so;
21 ɔteɛm aguabirim ti,
ɔka ne nsɛm, kurow apon ano, kurow
no mu sɛ:
22 Da bɛn ara na mo ntetekwaa mo-
bɛpɛ ntetekwaasɛm akosi?
na afɛwdifo bɛpɛ wɔn fɛwdi, na
nkwasea akyi nimdeɛ?
23 Monnan mo ho mma me kasa-
kyerɛ.
Hwɛ, mɛworo me honhom mama mo,
mɛma moahu me nsɛm.
24 Sɛ mafrɛ, na mokame,
mateɛ me nsam, na obi mfa nyɛ
hwee,
25 na motow m'afotu nyinaa kyene,
na me kasakyerɛ no, mompɛ nti,
26 me nso mɛserew mo mo amane mu,
mo ahopopo bɛba no, meyi mo ahii.
27 Mo ahopopo ba sɛ ɔprannaa,
na mo amane ba sɛ ahum,
ahohia ne ahokyere ba mo so a,
28 ɛno na wɔbɛfrɛ me, na merennye so,
wɔbɛhwehwɛ me ahema, na wɔrenhu
me.
29 Esiane sɛ wokyi nimdeɛ,
na wɔampɛ Awurade suro,
30 wɔampɛ m'afotu,
na wɔpoo me kasakyerɛ nyinaa:
31 enti wobedi wɔn kwan so aba,
na wɔn agyina a wotutui amee wɔn.
32 Na ntetekwaa akyirisan bekum wɔn,
na nkwasea yiyedi bɛsɛe wɔn.
33 Na nea otie me no bɛtra hɔ komm,
na ne ho adwo no a onsuro sɛ amane
reba.

## Ti 2

*Nyansahu mu nhyira*

Me ba, sɛ wutie me nsɛm,
na wode me mmara nsɛm sie wo
nkyɛn,
2 sɛ wobɛyɛ asõ atie nyansa,
na woakom wo koma ama ntease,
3 yiw, sɛ wusu frɛ nhumu,
na woma wo nne so frɛ ntease,
4 sɛ wohwehwɛ n'akyi kwan sɛ dwetɛ,
na wobɔre hwehwɛ no sɛ akorade a
ahintaw a,
5 ɛno na wubehu Awurade suro,
na woahu Onyankopɔn ho nimdeɛ.
6 Na Awurade na ɔma nyansa,
n'anom na nimdeɛ ne ntease fi ba.
7 Ɔkora nyansahu ma tẽefo,
ɔyɛ ɔkyɛm ma wɔn a wɔnam pɛpɛ,
8 sɛ ɔbɛkari atemmu akwan,
na wahwɛ n'ahotefo kwan so.
9 Ɛno na wubehu trenee ne ate-
mmu
ne ade a ɛteɛ ne ɔkwan pa nyinaa
mu.
10 Sɛ nyansa ba wo koma mu,
na nimdeɛ sɔ wo kra ani a,
11 adwempa bɛhwɛ wo so,
na ntease abɔ wo ho ban,
12 na ayi wo afi bɔne kwan mu,
ne onipa a ɔka akontɔnkyesɛm ho,
13 afi wɔn a wogyaw trenee akwan
kɔnantew sum akwan so no ho,
14 wɔn a wɔn ani gye bɔneyɛ ho,
wodi bɔne akontonkyesɛm ho ahu-
rusi,
15 wɔn a wɔn atempɔn kyeakyea,
na wɔn akwan dannan:
16 na ayi wo afi ɔbea nanani nsam,
afi ɔbea hɔho a ɔka adɔkɔdɔkɔsɛm
no nsam;
17 ɔno na wapa ne mmabaabere mu
kunu,
na ne werɛ afi ne Nyankopɔn apam;
18 na ne fi kom kɔ owu mu,
na n'akwan kɔ asamanfo mu:
19 Wɔn a wɔkɔ ne ho mu biara nsan,
na wɔrensi nkwa akwan mu:
20 na woafa nnipa pa kwan so,
na woadi treneefo kwan so.
21 Na tẽefo na ɛbɛtra asase no so,
na wɔn a wɔyɛ pɛ no na ɛbɛtra mu;

21 Mmb 8, 1. 24 Yes 65, 2, 12. 26 Mmb 3, 34. 28 Yes 59, 2; Mika 3, 4.
31 Yes 3, 10-11. 32 Mmb 8, 36. 33 Mmb 8, 34. — 3 Yak 1, 5. 7 Skf 7, 29.
16 Mmb 6, 24; 7, 5; 5, 3. 18 Mmb 5, 5-6. 21 Dwom 37, 9, 29; Mat 5, 5.

22 na wobegu abɔnefo ase afi asase so,
na wɔatu nkontompofo afi so.

## Ti 3

*Onyankopɔn suro nè nyansa mu mfaso*

Me ba, mma wo werɛ mmfi me mmara,
na ma wo koma nni me mmara nsɛm so;
2 efisɛ onyinkyɛ ne nkwa mfe ne asomdwoe
na ède bɛka wo ho.
3 Mma adɔe ne nokware nnnyaw wo;
fa kyekye wo kɔn,
kyerɛw wo koma pon so.
4 Ɛnna wubenya ɔdom ne nimdeɛ pa,
Onyankopɔn ne nnipa anim.
5 Fa wo koma nyinaa bata Awurade ho,
na mfa wo ho ntweri wo nhumu.
6 Hu no w'akwan nyinaa mu,
na ɔno na ɔbɛteɛ w'akwan,
7 Nyɛ w'ani so onyansafo,
suro Awurade, na dan fi bɔne ho.
8 Ɛbɛyɛ ahoɔden ama wo honam,
ne akwahosan ama wo nnompe.
9 Fa w'ahonyade hyɛ Awurade anuonyam,
ne wo nnɔbae mu adekan nyinaa:
10 ɛnna ade dodow bɛyɛ w'asan amaama,
na wo nsa-kyĩ-amoa mu nsã foforo bebu so.
11 Me ba, mpo Awurade nteɛso,
na mma n'animka mmfono wo.
12 Na nea Awurade dɔ no na ɔka n'anim,
sɛ agya yɛ ne ba a ɔdɔ no.
13 Nhyira ne onipa a ohu nyansa,
ne onipa a onya ntease.
14 Na emu adenya ye sen dwetɛ de,
na ne mfaso sen sika amapa.
15 Ne bo yɛ den sen mmota,
na afɛfɛde nyinaa, wɔmfa nto ho.
16 Onyinkyɛ wɔ ne nifa mu,
ne benkum kura ade ne anuonyam.
17 N'akwan yɛ akwan a ɛyɛ fɛ,
na n'asa nyinaa yɛ asomdwoe.
18 Ɛyɛ nkwa dua ma wɔn a woso no mu,
na nhyira ne nea okura mu.
19 Awurade de nyansa na ɛhyɛɛ asase ase,
ɔde ntease de ɔsoro tim hɔ;
20 ne nimdeɛ so na abun mu nsu paee,
na amununkum sosɔ obosu.
21 Me ba, mma ɛnnnan mmfi w'ani so,
fa nyansahu ne adwempa sie,
22 na ayɛ nkwa ama wo kra,
ne anuonyam ama wo kɔn.
23 Ɛno na wobɛnantew wo kwan so dwoodwoo,
na wo nan anhintiw.
24 Sɛ wokɔda a, woremmɔ piriw,
na woda a, wo nna bɛyɛ dɛ.
25 Nsuro mpofirim huyi
ne abɔnefo sɛe a ɛbɛba.
26 Na Awurade bɛyɛ w'ahodasode,
na ɔbɛkora wo nan afi ɔkyere mu.
27 Mfa yiyeyɛ nkame nea ɛsɛ no,
bere a ɛwɔ wo tumi mu sɛ wobɛyɛ no.
28 Nka nkyerɛ wo yɔnko sɛ: Kɔ na bra!
ne: Ɔkyena mede mɛma,
bere a ɛwɔ wo hɔ.
29 Mpam wo yɔnko hɔ apammɔne,
bere a ɔne wo te hɔ dwoodwoo no.
30 Wo ne obi nnni atutuw kwa,
bere a ɔnyɛɛ wo bɔne bi no.
31 Ntwe otirimɔdenfo ho ninkunu,
nso mpaw n'akwan mu biara.
32 Na ɔkɔnkɔnsani yɛ Awurade akyide,
na tẽefo na ɔne wɔn di atirimsɛm.
33 Awurade nnome wɔ ɔbɔnefo fi,
na ohyira treneefo trabea.
34 Odi afɛwdifo ho fɛw,
na ɔdom ahobrɛasefo.
35 Anyansafo benya anuonyam adi,
na nkwasea bɛsoa ahohora.

## Ti 4

*Nyansa ho afotu*

Mma, muntie agya nteɛso,
na monyɛ aso na moanya nhumu.
2 Na adenim pa na mekyerɛ mo,
munnnyaw me mmara.
3 Na mayɛ m'agya ba,
abadomaa ne ɔba koro,
me nã anim,
4 na ɔkyerɛkyerɛɛ me, na ɔka kyerɛɛ me sɛ:

---

**22** Dwom 37, 10, 22. — **2** Mmb 4, 10; Lev 18, 5. **3** Mmb 6, 21; 7, 3; Deut 6, 8; Yer 31, 33. **4** Luk 2, 52. **7** Yes 5, 21. **8** Mmb 4, 22. **9** Ex 23, 19. **11** Hiob 5, 17–19; Heb 12, 5–6. **12** Adi 3, 19. **13** Mat 13, 44. **14** Mmb 8, 10, 19. **15** Mat 13, 45–46. **16** Mmb 3, 2. **19** Mmb 8, 24–30. **22** Mmb 1, 9. **24** Dwom 3, 5; 4, 8. **26** Mmb 10, 29. **32** Dwom 25, 14. **34** Mmb 1, 26; 1 Pe 5, 5. — **4** Lev 18, 5.

Ma wo koma nso me nsɛm mu,
di me mmara nsɛm so, na nya nkwa.
5 Nya nyansa, nya nhumu,
mma wo werɛ mmfi,
na mmãn mfi m'anom kasa ho.
6 Nnyaw no, na ɛbɛhwɛ wo so,
dɔ no, na ɛbɛkora wo.
7 Nyansa ne ade titiriw: Enti nya nyansa,
na fa w'adenya nyinaa nya nhumu.
8 Bu no, na ɛbɛma wo so;
sɛ woyɛ no atuu a, ɛbɛhyɛ wo anuonyam.
9 Ɛbɛyɛ wo ti anuonyam akyekyetiri,
abotiri fɛfɛ na ɛde bɛhyehyɛ wo.
10 Me ba, tie, na fa me nsɛm,
na wo nkwa mfe adɔɔso.
11 Makyerɛ wo nyansa kwan,
magya wo atempɔn tẽe so.
12 Wo nantew mu w'anammɔn renkyere wo,
na sɛ wutu mmirika a, worenhintiw.
13 So nteɛso mu dennen, nnyaa mu,
kora no, na ɛne wo nkwa.
14 Nkɔ abɔnefo kwan mu,
na mfa nnipa bɔne kwan so.
15 Kwati no, nsen mfa so,
mãn fi ho, na twa ho kɔ.
16 Na wɔnna, gye sɛ wɔayɛ bɔne ansa,
na wontumi nna, gye sɛ wɔahwe obi ase ansa;
17 na wodi abɔnefosɛm aduan,
na amimdi nsã na wɔnom.
18 Na treneefo kwan te sɛ owia hann,
ɛkɔ so hyerɛn kodu awia ketee.
19 Abɔnefo kwan te sɛ esum kabii,
wonnim nea wohintiw.
20 Me ba, tie me nsɛm,
wɛn w'aso ma me kasa.
21 Mma emmfi w'ani so,
fa sie wo komam tɔnn.
22 Na ɛyɛ nkwa ma wɔn a wohu,
ne akwahosan ma ne honam nyinaa.
23 Kora wo koma so sen nea wode sie nyinaa,
na emu na nneyɛe nyinaa fi.
24 Yi ano kɔntɔnkye fi wo ho,
na ma nkontompo ano nkɔ akyirikyiri.
25 Ma w'ani nhwɛ tẽe,
na w'anisuatɛtɛw nteɛ nhwɛ w'anim.
26 Taataa w'anammɔn pɛpɛɛpɛ,
na ma w'akwan nyinaa ntim.
27 Mmãn nifa anaa benkum,
twe wo nan fi bɔne mu.

## Ti 5

*Aguamammɔ ho kɔkɔbɔ*

Me ba, tie me nyansa,
brɛ w'aso ase ma me ntease,
2 na woahwɛ adwempa so,
na w'ano akora nimdeɛ.
3 Na ɔbea nanani ano kyĩ ɛwo sosɔ,
na n'anom yɛ toro sen ngo;
4 na n'akyi yɛ nwene sɛ awɔnwene,
ɛyɛ nnam te sɛ nkrante anofanu.
5 N'anan sian kɔ owu mu,
asaman na n'anammɔn tutu kɔ.
6 Nkwa kwan de, ɔnkɔ ara da,
n'anammɔn kyinkyini kɔ nea onnim hɔ.
7 Na afei, me mma, muntie me,
na munnyi mo ho mmfi m'anom nsɛm ho.
8 Ma wo kwan mfi ne ho nkɔ akyiri,
na mmɛn ne fi pon ano:
9 na woamfa wo nidi amma ebinom,
ne wo mfe amma otirimɔdenfo;
10 na ahɔho anni w'ade ammee,
na w'adwumade antra obi hunu fi;
11 na wo nna a edi akyiri no, woampenepene,
sɛ wo nipadua ne wo honam asã,
12 na woanka sɛ: Ao, sɛ metan nteɛso
na me koma kyii animka ni!
13 na mantie m'akyerɛkyerɛfo,
na mammrɛ m'asõ ase mamma me nyansakyerɛfo!
14 Ɛkaa kumaa ma esii me bɔne koraa,
asafo ne guabɔ mu.
15 Nom w'abura mu nsu
ne nsu a ɛsen fi wo nsuti mu:
16 wo nsuaniwa bebu so afi adi
ayɛ mmɔnten so asuten;
17 ɛbɛyɛ wo nko dea,
na ɛnyɛ wo ne ahɔho bi dea.
18 Ma w'abura nyɛ nhyira,
na wo ne wo mmerantebere mu yere ani nnye;
19 ɔdɔ satwe ne anuonyam wansan no:
ma ne mpokua nsɔ w'ani daa,
tɔ ne dɔ mu ntintan daa yi.
20 Me ba, adɛn na wotɔ ɔbea nanani ho ntintan,
na wuso ɔbea hɔho kokom?
21 Na onipa akwan da Awurade anim,
na ɔtaataa n'anammɔn nyinaa.
22 Ɔbɔnefo amumɔyɛ so no mu,
na ne bɔne nhama kyere no.

---

**9** Mmb 1, 9. **10** Mmb 3, 2. **11** Dwom 32, 8; 27, 11. **14** Mmb 1, 10; Dwom 1, 1. **19** Mmb 13, 9; 24, 20. **22** Mmb 3, 8, 13–16. **26** Heb 12, 13. **27** Deut 5, 32. — **3** Mmb 2, 16–19. **19** Skf 9, 9.

23 Ɔkwati nteɛso nti obewu,
na n'agyennyentwisɛm dodow nti
ɔbɛyera.

## Ti 6

*Akagyinamdi ho kɔkɔbɔ*

Me ba, sɛ wugyina wo yɔnko akyi,
sɛ wudi ɔhɔho agyinam,
2 sɛ wɔnam w'anom asɛm so
akyere wo a,
3 yɛ eyi mmom, me ba, na yi wo ho,
efisɛ woatɔ wo yɔnko nsam;
kɔ kɔkotow, na srɛ wo yɔnko no.
4 Mma nna nnkɔ w'aniwa mu,
na mma w'anisuatɛtɛw nntɔ nnko;
5 yi wo ho sɛ adowa fi ne nsam,
sɛ anomaa fi ofirisumfo nsam.

*Anihaw ho kɔkɔbɔ*

6 Ɔkwaadwofo, kɔ ntɛtea nkyɛn,
hwɛ n'akwan, na hu nyansa.
7 Ɔno na onni otitiriw,
ɔpanyin ne sodifo,
8 nanso osiesie n'aduan ahohurubere,
na ɔboaboa n'adidide ano twabere
mu.
9 Wobɛda akosi da bɛn, ɔkwaadwofo?
Bere bɛn na wobɛsɔre afi wo nna
mu?
10 Nna kakra, nkotɔ kakra,
nsa a mɛpono mada kakra.
11 Ɛnna wo hia bɛto wo sɛ ɔkwanmu-
kafo,
ne w'ahokyere sɛ ɔkyɛmkurafo.

*Nseku ho kɔkɔbɔ*

12 Onipa huhuw ne ɔbarima bu-
suyɛfo:
ɔde ano kɔntɔnkye nennamee,
13 obubu n'aniwa, ɔde ne nan kasa,
ɔde ne nsateaa kyerɛkyerɛ ade,
14 akɔntɔnkyesɛm wɔ ne komam,
ɔpam ne tirim apammɔne daa,
takrawogyam na ɔhyɛ.
15 Enti mpofirim na ne sɛe bɛba,
wobebubu no afrɛ so a wontumi nsa.
16 Ade asia yi na Awurade tan,
na ade ason na ɛyɛ ne kra akyide:
17 ani a ɛtra ntɔn, atoro tɛkrɛma,
ne nsa a ehwie mogya a edi bem gu;
18 koma a edwen mmusu adwene,
nan a ɛyɛ hare tu mmirika kɔ bɔne
mu;
19 ɔdansekurumfo a ohuw atosɛm,
ne nea ɔhyɛ anuanom ntam takra-
wogyam.

*Awaresɛe ho kɔkɔbɔ*

20 Me ba, bu w'agya mmara nsɛm,
na ntow wo na kyerɛ nkyene.
21 Fa kyekyere wo koma ho daa yi,
na fa bobare wo kɔn ho hyia.
22 Wonam a, ma enkogya wo,
woda a, ɛnhwɛ wo so,
na wunyan a, ɛnyɛ wo sɛmɔdɛbɔ.
23 Na mmara nsɛm no yɛ ɔkanea, na
kyerɛ no yɛ hann,
na nteɛso nkaanim yɛ nkwa kwan:
24 na ahwɛ wo so afi ɔbea bɔne ho,
afi ɔbea hɔho tɛkrɛma dɔkɔdɔkɔ ho.
25 Mma w'ani mmmere n'ahoɔfɛ wo
komam,
na mma ɔmmfa n'anisuatɛtɛw nnkye-
re wo.
26 Na ɔbea aguaman ma obi di abo-
doosin,
na obi yere buw nkwa a ne bo yɛ
den.
27 So onipa de ogya bɛhyɛ ne kokom,
na ne ntade renhyew?
28 So obi bɛfa nsramma so,
na ne nan renhyew?
29 Saa na nea ɔkɔ ne yɔnko yere nkyɛn
te,
obiara a ɔka no renni bem.
30 Owifo, sɛ owia ade sɛ ɔredi amee,
efisɛ ɔkɔm de no a, wommu ani ngu
so;
31 na sɛ wohu no a, ɔbɔ ho mpɛn ason,
ɔde n'afide nyinaa bɛma.
32 Nea ɔfa ɔyere nni ti,
nea ɔsɛe ne kra na ɔyɛ saa.
33 Mmaa ne animguase na obenya,
na n'ahohora no, wɔrempopa.
34 Na ninkunu ne ɔbarima abufuhyew,
na aweredi da no, ɔremfa mfiri;
35 ɔremmu mpata biara,
na woma akyɛde dɔɔso po a, ɔre-
mpene.

## Ti 7

*Aguamammɔ ne ɛso aba*

Me ba, di me nsɛm so,
na fa me mmara nsɛm sie.
2 Di me mmara nsɛm so na nya nkwa,
na bu me mmara sɛ w'aniwa kuru-
tiayisi.

---

**1** Mmb 11, 15; 17, 18; 20, 16. **6** Mmb 10, 4; 20, 4. **10** Mmb 24, 33–34.
**12** Mmb 10, 31–32. **13** Mmb 10, 10. **20** Mmb 1, 8. **21** Mmb 3, 3.
**22** Dwom 119, 172. **24** Mmb 2, 16. **29** Mmb 5, 10–14. **32** 1 Ko 6, 18.

3 Fa kyekyere wo nsateaa so,
kyerɛw wo koma pon so.
4 Ka kyerɛ nyansa sɛ: Me nuabea ne wo!
na frɛ nhumu sɛ w'adamfowa,
5 na ahwɛ wo so afi ɔbea nanani ho,
afi ɔbea hɔho a ɔka adɔkɔdɔkɔsɛm ho.
6 Na mifi me dan mfɛnsere mu,
m'ahunuaniankansa mu mehwɛe;
7 na mehwɛɛ ntetekwaafo mu,
mihuu mmofra no mu aberantewa bi a onni ti:
8 ɔperee abɔnten bɛn ne twea,
na ɔsen faa ne fi kwan,
9 ɛbere a ade resa, anadwofa,
anadwo kɔnkɔn ne sum mu.
10 Na hwɛ, ɔbea bi hyiaa no,
ofura aguamantam, ne koma asen;
11 wagyigya na n'aso asorow,
ne nan ntra ne fi;
12 mprempren ɔwɔ mmorɔn so,
seesee yi ɔwɔ gua so,
na ɔtetɛw twea nyinaa so.
13 Ɛnna osoo no mu, na ofew n'ano,
na ɔhyɛɛ n'ani den ka kyerɛɛ no sɛ:
14 Asomdwoe afɔrebɔ da me so,
ɛnnɛ na mama m'aboade:
15 enti na mifi mibehyiaa wo yi,
mebɛhwehwɛɛ w'anim, na mahu wo yi.
16 Mede mmomo makata me mpa so,
Misraim nkyeremu;
17 mede kurobow ne pɛprɛ ne dupapo mapete me nnae so:
18 bra ma ɔdɔ mmee yɛn nkosi anɔpa,
ma yɛmfa akɔnnɔde nsɛpɛw yɛn ho.
19 Na ofiwura nni fie,
watu kwan kɔ akyirikyiri;
20 wafa foto ne sika akura,
ɔsram korokumatwa da mu ansa na ɔbɛba fie.
21 Ɔde brada pii too no,
ɔde n'ano fremfrem nyaa no de no kɔe.
22 Odii n'akyi prɛko sɛ nantwi a wɔrekokum no,
sɛ mpokyerɛ a wɔde twe ogyimfo asõ,
23 kosii sɛ agyan hwirew ne mmerɛbo mu,
te sɛ anomaa de ahoɔhare kɔ afiri mu,
na onnim sɛ ne nkwa na ɛda mu.
24 Na afei, me mma, muntie me,
na monyɛ asõ mma m'anom nsɛm.
25 Mma wo koma mmmãn nnkɔ n'atempɔn so,
mfom nkɔ n'akwan so.
26 Na wapirapira nnipa pii agugu hɔ,
na wɔn a wakunkum wɔn dɔɔso;
27 ne fi ne asaman kwan,
esian kɔ owu mpia mu.

## Ti 8

*Nyansa kamfo ne ho*

Ɛno ɛnyɛ nyansa na ɛteɛm,
na ntease ma ne nne so?
2 Sorɔnsorɔn atifi, ɔkwan so,
nkwanta so na ogyinae,
3 na ɔteɛm aponkɛse ho,
kurotia, abobowano sɛ:
4 Mo mmarima na meteɛm mefrɛ mo,
na me nne gyigye ma nnipa mma.
5 Mo, ntetekwaa, momma mo ani ntew,
na mo, nkwasea, munnya nhumu koma.
6 Muntie, na merebɛka nsɛm a emu da hɔ,
na m'anom bue de nsɛm a ɛteɛ ba;
7 na nokware fi m'anom,
na m'ano akyide ne abɔnefosɛm;
8 m'anom nsɛm nyinaa nam trenee mu,
ade a akyim anaasɛ ɛkyea nni mu;
9 ne nyinaa mu da hɔ ma nhumufo,
na ɛteɛ ma wɔn a wɔahu nimdeɛ.
10 Momfa me nteɛso, na ɛnyɛ dwetɛ,
na momfa nimdeɛ, na munnyaw sika a wɔayiyi mu.
11 Na nyansa ye sen mmota,
na afɛfɛde nyinaa, wɔmfa nto ho.
12 Me, nyansa, me ne anitew na ɛte,
na adwempa ne nimdeɛ na mihu.
13 Awurade suro ne bɔne tan:
ahokyerɛ ne ahantan ne ɔkwammɔne
ne akɔntɔnkyesɛm ano na mikyi.
14 Afotu ne nyansahu wɔ me,
mene nhumu, mmaninyɛ wɔ me.
15 Me so na ahene nam di hene,
na atitiriw hyɛ mmara trenee;
16 me so na mpanyimfo nam di panyin,
ne abirɛmpɔn, ne asase so atemmufo nyinaa.
17 Me de, medɔ wɔn a wɔdɔ me,
na wɔn a wɔhwehwɛ me ntɛm hu me.
18 Ahonyade ne anuonyam wɔ me hɔ,
ahode a ɛkyɛ ne trenee.

---

**3** Mmb 3, 3. **5** Mmb 2, 16. **14** Lev 3, 3–4. **27** Mmb 2, 18–19. — **1** Mmb 1, 20–33. **10** Mmb 3, 14. **13** Mmb 6, 12–19. **15** Mmb 16, 12; Skf 10, 16. **18** Mmb 3, 16.

19 M'aba ye sen sika ne amapa,
na me nnɔbae sen dwetɛ a wɔayiyi mu.
20 Trenee tempɔn mu na menam,
atemmu akwan so pɛ,
21 sɛ merema m'adɔfo adi ade,
na mahyɛ wɔn adekorabea amaama.
22 Awurade bɔɔ me de fii n'adwuma ase,
ne nnwuma a efi teteete no mu adikan,
23 ɔde me sii hɔ fii tete beeme,
fii mfiase ansa na asase reba.
24 Abun nni hɔ no, na wɔawo me,
nsuti a ɛba nsu pii nni hɔ no;
25 wonnya mfaa mmepɔw nsisii hɔ,
na nkoko nnya mmae no, na wɔawo me;
26 onnya nyɛɛ asase ne wura,
ne wiase mfutuma no.
27 Osiesiee ɔsoro no, na mewɔ hɔ,
bere a otwaa abun ani kɔntɔnkrɔn no;
28 ɔde amununkum sensɛn soro pintinn,
na bun mu nsuaniwa paee dennen,
29 otwaa ɛpo hye, na nsu antra,
na ɔde asase nhyɛase too hɔ no,
30 na mewɔ ne nkyɛn sɛ ne dɔba
na meyɛ n'adɔde daa daa;
m'ani gye n'anim bere nyinaa mu,
31 m'ani gye ne wi yi ase asase so,
na m'ani ka nnipa mma mu.
32 Na afei, mma, muntie me,
na nhyira ne wɔn a wodi m'akwan so.
33 Muntie nteɛso na munhu nyansa,
na monntew atua.
34 Nhyira ne onipa a otie me
na ɔwɛn m'apon ano daa daa,
na ɔhwɛ m'abobowano apongua so:
35 Na nea ohu me no hu nkwa,
na onya Awurade hɔ anisɔ;
36 na nea ɔfom me no di ne kra aboro,
wɔn a wɔtan me nyinaa dɔ owu.

## Ti 9

*Nyansa frɛ*

Nyansa asi ne dan,
wasen n'adum ason;
2 wakum ne mmoa,
wafra ne nsã,
na wasiesie ne pon nso;
3 wasoma ne mmaawa,
ɔkɔteɛm kurow mu sorɔnsorɔmmea so sɛ:
4 Nea ɔyɛ atetekwaa mmãn ha!
Na nea onni ti no, ose no sɛ:
5 Mommra mmedi m'aduan no bi,
na monnom me nsã a mafra no bi.
6 Munnyaw ntetekwaa na munnya nkwa,
na monnantew nhumu kwan so.
7 Nea ɔteɛ ɔfɛwdifo so no soa aniwu,
na nea ɔka ɔbɔnefo anim no nya nkekae.
8 Nka ɔfɛwdifo anim na wantan wo;
ka onyansafo anim, na ɔbɛdɔ wo.
9 Tu onyansafo fo, na ɔbɛkɔ so ahu nyansa,
ma ɔtreneeni nhu de, na ɔbɛkɔ so n'adenim mu,
10 Nyansa mfiase ne Awurade suro,
na ɔkronkronni no ho nimdeɛ ne nhumu.
11 Na me na wo nna de bɛdɔɔso,
na wɔde nkwa mfe bɛka wo ho.
12 Sɛ wuhu nyansa a, wuhu fa,
na sɛ wudi fɛw a, wo nko na wobɛsoa

*Nkwaseasɛm ho kɔkɔbɔ*

13 Ɔbea kwasea yɛ ɔkasafo,
tibɔnkɔso a onnim hwee;
14 ɔtra ne fi abobowano,
kurow mu sorɔnsorɔn hɔ agua so,
15 sɛ ɔrefrɛ wɔn a wɔresen ɔkwan so,
wɔnam wɔn nkwammɔe so tẽe no sɛ:
16 Nea ɔyɛ atetekwaa mman ha!
Na nea onni ti nso, ose no sɛ:
17 Nsu a wowia yɛ fremfrem,
na ahintaduan yɛ dɛ!
18 Nso onnim sɛ nsamanfo wɔ hɔ,
asaman abun mu na wɔn a wahyia wɔn no wɔ.

## Ti 10

*Nhyira ne nnome*

Salomo mmebusɛm.
Ɔba nyansafo ma n'agya ani gye,
na ɔba kwasea yɛ ne na awerɛhow.
2 Ɔbɔnefo akorade nyɛ mfaso bi,
na trenee gye onipa fi owu mu.
3 Awurade mma ɔkɔm nne ɔtreneeni kra,
na abɔnefo adepɛ de, ɔka gu.

22 Hiob 28, 27. 27 Hiob 26, 10. 29 Hiob 38, 10–11; Dwom 104, 9. 31 Deut 33, 3. 35 Mmb 3, 2. — 2 Mat 22, 4. 6 Mmb 1, 22. 8 Mmb 23, 9. 10 Mmb 1, 7. 11 Mmb 3, 2, 16. 17 Mmb 20, 17. — 1 Mmb 15, 20; 17, 21, 25. 3 Dwom 37, 19, 25.

4 Ohia behia nea ɔtwentwɛn ne nsa
ase,
na nsiyɛfo nsa ma wonya wɔn ho.
5 Nea ɔboaboa ano ahohuru bere no
yɛ ɔba nyansafo,
na nea ɔtɔ nko twabere no yɛ ɔba a
ɔhyɛ aniwu.
6 Nhyira da ɔtreneeni atifi,
na akakabensɛm kata abɔnefo ano.
7 Ɔtreneeni nkae yɛ nhyira,
na abɔnefo din bɛporɔw.
8 Komam nyansafo gye mmara nsɛm,
na ogyimfo kurokurofo bɛhwe ase.
9 Nea ɔnam pɛyɛ mu no nam dwoo-
dwoo,
na nea ɔkyea n'akwan no, wobehu no.
10 Nea obu ani no yi awerɛhow,
na ogyimfo kurokurofo bɛhwe ase.
11 Ɔtreneeni ano yɛ nkwa nsuti,
na akakabensɛm kata abɔnefo ano.
12 Ɔtan hwanyan atutuw,
na ɔdɔ kata mfomso nyinaa so.
13 Nhumufo anom na wohu nyansa,
na abaa fata nea onni ti akyi.
14 Anyansafo kora nimdeɛ,
na ogyimfo ano yɛ abu a ɛbɛn.
15 Ɔdefo ahonyade ne ne kurow a ɛyɛ
den,
abrɛfo abu a ebu wɔn ne wɔn hia.
16 Ɔtreneeni adeyɛ ma nkwa,
ɔbɔnefo nnɔbae de, ɔde yɛ bɔne.
17 Nea obu nteɛso no fa nkwa kwan
so,
na nea ɔpo animka no fom kwan.
18 Nea ɔkata nitan so no wɔ atoro ano,
na nea otwiri obi no yɛ ɔkwasea.
19 Mfomso mpa ɔkasa dodow mu,
na nea osianka n'ano yɛ onimdefo.
20 Ɔtreneeni tɛkrɛma yɛ dwetɛ a wɔa-
yiyi mu,
abɔnefo koma de, ɛmfra.
21 Ɔtreneeni ano yɛn nnipa pii,
na agyimfo de, ti a wonni nti wowu-
wu.
22 Awurade nhyira na ɛyɛ ɔdefo,
na ɔbrɛ adwuma mfa bi nka ho.
23 Amumɔyɛ yɛ ɔkwasea sɛ agoru,
na nyansa yɛ nhumu nipa fɛ.
24 Ɔbɔnefo ade a osuro ara na ɛbɛba no
so,
na treneefo ade a wɔpɛ no, wɔbɛma
wɔn.
25 Sɛ ahum tu twam a, na ɔbɔnefo nni
hɔ bio,
na ɔtreneeni yɛ daa nnyinaso.
26 Sɛ nsã nyinyanyinya yɛ ɛse na owu-
siw yɛ aniwa no,
sɛ onihafo yɛ wɔn a wɔsoma no ne no.
27 Awurade suro to nna so,
na abɔnefo mfe de, wobetwa so.
28 Treneefo anidaso bɛyɛ anigye,
na nea abɔnefo hwɛ no kwan no
bɛyera.
29 Awurade akwan yɛ ahoɔden ma
pɛyɛfo,
na ɛyɛ ɔsɛe ma amumɔyɛfo.
30 Ɔtreneeni renhim da biara da,
na abɔnefo rentra asase so.
31 Ɔtreneeni ano yi nyansa adi,
na tɛkrɛma kɔntɔnkye de, wobetwa.
32 Ɔtreneeni ano nim ade a ɛsɔ ani,
na abɔnefo ano di akɔntɔnkyesɛm.

## Ti 11

*Tẽefo ahotɔ ne abɔnefo ahoyeraw*

Nsisi nsenia yɛ Awurade akyide,
na abrammokwanmu yɛ no anisɔ.
2 Ahantan ba a, na aniwu ba,
na ahobrɛasefo na nyansa ne wɔn te.
3 Tẽefo pɛyɛ begya wɔn,
na nkontompofo nnaadaa bɛsɛe wɔn.
4 Adedodow nye mma hwee abufuw
da,
na trenee gye onipa fi owu mu.
5 Pɛyɛfo trenee bɛteɛ ne kwan,
na ɔbɔnefo bɛhwe ase n'abɔne-
fosɛm mu.
6 Teefo trenee begye wɔn,
na nkontompofo mmusubɔ mu na
wɔbɛkyere wɔn.
7 Onipa bɔne wu a, n'anidaso yera,
na amumɔyɛfo kwanhwɛ yera.
8 Wobeyi ɔtreneeni afi ahohia mu,
na ɔbɔnefo abesi n'ananmu.
9 Nyaatwomni de n'ano sɛe ne yɔnko,
na treneefo nimdeɛ na wɔde beyi
wɔn.
10 Treneefo di yiye a, ɔman ho sãn
wɔn,
na abɔnefo sɛe a, wohuro.
11 Teefo nhyira na ɛma kurow so,
na abɔnefo anom nsɛm na ɛbɔ no.

4 Mmb 6, 6–11; 12, 24, 27; 19, 15; 28, 19. 7 Hiob 18, 17; Dwom 9, 5. 10 Mmb 6, 13.
11 Mmb 10, 31; 13, 14. 12 1 Pe 4, 8. 15 Mmb 18, 11. 16 Luk 16, 19.
22 Dwom 127, 2. 24 Mmb 1, 27; Dwom 37, 4. 27 Mmb 9, 11; 14, 27.
28 Dwom 9, 17; Hiob 8, 13. 29 Mmb 3, 26. 30 Dwom 112, 6; Mmb 2, 22.
31 Mmb 10, 11; Dwom 37, 30. — 1 Mmb 16, 11; 20, 10; Lev 19, 35. 2 Mmb 16, 18; 18, 12.
3 Dwom 52, 5. 4 Mmb 10, 2. 7 Mmb 10, 28. 8 Mmb 21, 18; Yes 43, 3.
11 Mmb 28, 12; 29, 2.

12 Nea oyi ne yɔnko ahii nni ti,
na ɔbadwemma mua n'ano.
13 Osekufo nennam yi ahintasɛm adi,
na nokware honhom kata asɛm so.
14 Nea akwankyerɛ nni no, ɔman hwe ase,
na ɔmannwoee wɔ agyinatufo dodow mu.
15 Nea odi hɔho agyinam no, ebewie no bɔne,
na nea ɔtan nkyia no asom dwo no.
16 Ɔbea a n'anim tew nya anuonyam,
na ɔhoɔdenfo nya ahonyade.
17 Ɔyamyefo yɛ ne kra yiye,
na otirimɔdenfo haw n'ankasa honam.
18 Ɔbɔnefo yɛ adwuma hunu,
na nea ogu trenee no nya nokware akatua.
19 Nea otim trenee mu no kɔ nkwa mu,
na nea otiw bɔne no nya owu.
20 Awurade akyide ne koma kɔntɔnkyefo,
na wɔn a wɔn kwan yɛ pɛ sɔ n'ani.
21 Ampa ara ɔbɔnefo renni bem;
na treneefo asefo de, wobegye wɔn.
22 Sɛ sika adwinne te, prako hwene mu,
sɛ ɔbaabere a onnim nea ɛfata te ne no.
23 Treneefo ade a wɔpɛ yɛ papa nko;
abɔnefo anidaso dan wɔn abufuw.
24 Obi wɔ hɔ a ɔpete, nanso ɔkɔ so dɔ ara;
na obi kyɛe so tra so, nanso ehia no ara.
25 Ɔyamyefo bɛdɔ srade,
na nea ɔma ebinom mee nso bɛmee.
26 Nea ɔkora aburow so no, nkurɔfo dome no,
na nhyira ba nea ɔtɔn no so.
27 Nea ɔpɛ papa akyi kwan no hwehwɛ anisɔ,
na nea odi bɔne akyi no, ɛba no so.
28 Nea ɔde ne ho to n'ahonyade so no bɛhwe ase,
na treneefo bɛyɛ frɔmfrɔm sɛ ahaban.
29 Nea ɔhaw ne fi bedi mframa,
na ogyimfo bɛyɛ komam nyansafo akoa.
30 Ɔtreneeni aba yɛ nkwa dua,
na onyansafo nya akra.
31 Hwɛ, wotua ɔtreneeni ka asase so,
na menne ɔbɔnefo ne ɔdebɔneyɛfo.

## Ti 12

*Onyansafo ne ɔkwasea su*

Nea ɔdɔ nteɛso dɔ nimdeɛ,
na nea ɔtan animka yɛ aboa.
2 Onipa pa nya Awurade anim anisɔ,
na onipa busuyɛfo de, obu no fɔ.
3 Onipa remfa abɔnefosɛm so ntim,
na treneefo ntini renhim.
4 Ɔyepa yɛ ne kunu abotiri,
na nea ɔka aniwusɛm tɛ sɛ nnompe mu porɔw.
5 Treneefo adwene teɛ,
na abɔnefo agyinatu yɛ nkontompo.
6 Abɔnefo nsɛm yɛ mogyatɛw,
na tẽefo ano beyi wɔn.
7 Wobutuw abɔnefo, na wonni hɔ,
na treneefo fi begyina.
8 Onipa nimdeɛ so na woyi na ayɛ,
na nea wakyea ne koma no anim begu ase.
9 Nea wommu no nanso ɔwɔ akoa no ye
sen nea ɔhyehye ne ho na n'aduan bɔ no.
10 Ɔtreneeni nim n'afieboa kra,
na abɔnefo ayamye yɛ atirimɔden.
11 Nea ɔdɔw n'asase no didi mee,
na nea odi nsɛnhunu akyi nni ti.
12 Ɔbɔnefo pɛ nea nnipa bɔne anya,
na treneefo ntini bɛsow aba.
13 Ano mfomso yɛ afiri ma ɔbɔne,
na ɔtreneeni befi ahohia mu.
14 Onipa anom aba na ɔde bedi papa amee,
na onipa nsa ano ade na wɔbɛdan ama no.
15 Ogyimfo kwan teɛ n'ani so,
na nea otie afotu yɛ onyansafo.
16 Ogyimfo abohuru da adi ntɛm ara,
na onitefo kata aniwu so.
17 Nea ɔka nokware no ka nea ɛteɛ,
na ɔdansekurumfo de, nkontompo.
18 Ɛwɔ nea ɔworo kasa sɛ nkrante nwowoɔe,
na onyansafo tɛkrɛma sa yare.
19 Nokware ano tim hɔ daa,
na atoro tɛkrɛma nkyɛ koraa.
20 Nnaadaa wɔ wɔn a wodwen bɔne koma mu,
na asomdwoe ho afotufo nya anigye.
21 Mmusu biara rento ɔtreneeni,

15 Mmb 6, 1–2. 19 Mmb 19, 23. 22 Mmb 31, 30. 23 Mmb 11, 7.
25 Mmb 19, 17. 28 Dwom 52, 7–8. 30 Mmb 3, 18; 15, 4. 31 1 Pe 4, 17–18. —
1 Mmb 13, 1, 18. 3 Mmb 12, 12. 4 Mmb 31, 10-31. 5 1 Ah 12, 6–19.
7 Mmb 10, 25; Hiob 8, 13–19. 10 Ex 23, 5. 11 Mmb 28, 19. 12 Mmb 12, 3.
14 Rom 2, 6. 18 Mmb 13, 3.

na amane bɛhyɛ abɔnefo ma.
22 Awurade akyide ne atoro ano,
na wɔn a wodi nokware sɔ n'ani.
23 Onipa nitefo kora nimdeɛ so,
na nkwasea koma pae agyimisɛm mu.
24 Nsiyɛfo nsa bedi panyin,
na anihaw nsa beyi tow.
25 Onipa komam awerɛhow botow no,
na asɛmpa ma koma tɔ yam.
26 Ɔtreneeni kyerɛ ne yɔnko kwan,
na abɔnefo kwan ma wɔfom.
27 Onihafo nsa nka ne hanam,
na nsiyɛfo nya onipa ade a ne bo yɛ den.
28 Trenee kwan so na nkwa wɔ,
na akwatikwan de kɔ owu mu.

## Ti 13

*Nyansa ne nkwaseasɛm*

Ɔba nyansafo tie agya nteɛso,
na ɔfɛwdifo ntie ntwiwanim.
2 Onipa anom aba so odi nnepa,
na nea nkontompofo kra pɛ ne mmusu.
3 Nea ɔkora n'ano hwɛ ne kra so,
nea ɔtɛɛ n'anom nya ɔsɛe.
4 Onihafo kra kɔn dɔ, na onnya,
na nsiyɛfo kra bɛdɔ srade.
5 Ɔtreneeni tan atosɛm,
na abɔnefo yɛ aniwude ne ahohorade.
6 Trenee kora nea ne kwan yɛ pɛ,
na abɔnefosɛm butuw ɔdebɔneyɛfo.
7 Obi yɛ ne ho defo, nso na onni hwee,
obi nso yɛ ne ho hiani, nso na ɔwɔ ade pii.
8 Obi kra nnwensa ne n'ahonyade,
na ohiani de, ɔnte ntwiwanim.
9 Treneefo hann dɛw anigye,
na abɔnefo kanea bedum.
10 Ahantan de atutuw nko na ɛba,
na wɔn a wotie afotu, nyansa ne wɔn te.
11 Ahonyade a efi ahuhude mu sua,
na nea ɔde ne nsa ano boaboa ano no ma ɛdɔ.
12 Anidaso a ɛkyɛ muba ma koma yare,
na anigyinade a ɛba mu yɛ nkwa dua.
13 Nea obu asɛm animtiaa de ɔsɛe ba ne ho so,
na nea osuro mmara no, obenya akatua.
14 Onyansafo kyerɛ yɛ nkwa asuti,
sɛ wɔde befi owu afiri mu.
15 Nimdeɛ pa ma onipa anim ba nyam,
na nkontompofo kwan yɛ aboabo.
16 Onitefo yɛ n'ade nyinaa nimdeɛ mu,
na ɔkwasea trɛw n'agyimisɛm mu.
17 Ɔbɔfo bɔne hwe amane mu,
na ɔsomafo nokwafo sa ɔyare.
18 Ohia ne aniwu ka nea ɔpa nteɛso,
na nea obu animka no nya anuonyam.
19 Akɔnnɔde a adɔ kɔn yɛ ɔkra dɛ,
na bɔne mu fi yɛ nkwasea akyide.
20 Wo ne anyansafo ńmmɔ, na dan onyansafo,
na nea ɔne nkwasea bɔ no hu amane.
21 Bɔne tiw nnebɔneyɛfo,
na treneefo de, ɔde papa tua wɔn ka.
22 Onipa pa gyaw n'ade ma mma mma,
na ɔdebɔneyɛfo ahonyade de, wotĩa ma ɔtreneeni.
23 Ahiafo adɔw ma aduan pii ba,
nanso atɛntrenee nni hɔ a, wɔpra kɔ.
24 Nea ɔkora n'abaa tan ne ba,
na nea ɔdɔ no no teɛ no so ntɛmso.
25 Ɔtreneeni bedidi ma ne kra amee,
na abɔnefo yafunu bɛda mpan.

## Ti 14

*Onipa daa asetra mu nyansa*

Ɔbea nyansafo si ne dan,
na ɔbea kwasea de ne nsa dwiriw.
2 Nea ɔnantew ne teeyɛ mu no suro Awurade,
na nea ɔkyea n'akwan no tew no ahi.
3 Ogyimfo anom na n'ahokyerɛ abaa wɔ,
na anyansafo ano kora wɔn so.
4 Nea anantwi nni hɔ no, adidide nso nni hɔ,
na nnɔbae pii wɔ nantwinini ahoɔden mu.
5 Ɔdansefo nokwafo renni atoro,
na ɔdansekurumfo huw atosɛm.
6 Ɔfɛwdifo hwehwɛ nyansa, na onnya,
na nimdeɛ nyɛ nhumufo nyanã.
7 Fi ɔba kwasea nkyɛn kɔ,
na worenhu nimdeɛ wɔ n'anom.
8 Onitefo nyansa ne sɛ ohu ne kwan mu,
na nkwasea agyimisɛm yɛ nnaadaa.

---

22 Mmb 6, 17. 23 Mmb 29, 11. 24 Mmb 10, 4. 25 Mmb 16, 24.
27 Mmb 12, 24. — 1 Mmb 1, 8; 12, 1. 2 Mmb 12, 14. 3 Mmb 12, 18; 21, 23.
4 Mmb 10, 4. 7 Mat 5, 3; Adi 2, 9; 3, 17. 9 Mmb 24, 20; Hiob 5, 14; 18, 5-6, 18.
10 Mmb 28, 25; 1, 6. 14 Mmb 10, 11; 14, 27. 16 Mmb 12, 23; 15, 2. 18 Mmb 12, 1.
22 Mmb 14, 14, 19; 28, 8; Skf 2, 26. 24 Mmb 22, 15. 25 Dwom 34, 10.

9 Agyimfo asõdi ho afɔre yɛ ɔkwa,
na tẽefo mu na anisɔ wɔ.
10 Koma nim ne kra awerɛhow,
na n'anigye nso, ɔhɔho mfa ne ho mfra mu.
11 Abɔnefo fi bebutuw,
na teefo ntamadan bɛfefɛw.
12 Ɛwɔ ɔkwan bi a ɛteɛ onipa ani so,
na n'awiei yɛ owu kwan.
13 Ɔserew mu po koma hu yaw,
na anigye no awiei yɛ awerɛhow.
14 Komam kyirisanfo akwan bɛmee no,
na onipa pa nso ade bɛmee no.
15 Atetekwaa gye nsɛm nyinaa di,
na onitefo hwɛ ne nantew mu yiye.
16 Onyansafo suro, na ɔsan fi bɔne ho,
na ɔkwasea de n'ahodaso fa mu.
17 Nea ne bo nkyɛ fuw di agyimisɛm,
na onipa a ɔpam apammɔne, wɔtan no.
18 Ntetekwaa ade a wodi ne agyimisɛm,
na anitefo de nimdeɛ hyehyɛ wɔn ho.
19 Abɔnefo bɛbrɛ wɔn ho ase apapafo anim,
na abɔnefo akotow treneefo mmobowano.
20 Ohiani de, ne yɔnko po tan no,
na ɔdefo adɔfo dɔɔso.
21 Nea obu ne yɔnko animtiaa yɛ bɔne,
na nhyira ne nea ohu amanehunufo mmɔbɔ.
22 So wɔn a wɔbɔre asɛmmɔne mfom anaa?
Na ɔdom ne nokware wɔ wɔn a wɔbɔre asɛmpa.
23 Ɔbrɛ nyinaa mu wɔ nnɔbae,
na anosɛm de, ohia ara nko.
24 Anyansafo abotiri ne wɔn ahode,
nkwasea agyimisɛm yɛ agyimisɛm ara nko.
25 Nokware dansefo gye nnipa nkwa,
na nea ohuw atosɛm twa nkontompo.
26 Awurade suro mu wɔ ahodaso a emu yɛ den,
na ɔbɛyɛ guankɔbea ama ne mma.
27 Awurade suro yɛ nkwa nsuti,
na wɔde fi owu afiri mu.
28 Ɔman dodowyɛ mu na ɔhene kɛseyɛ wɔ,
na nkurɔfo sã a, ɛma otitiriw sɛe.
29 Nea n'abufuw yɛ nyaa no wɔ ntease pii,
na honhom mu katirikatirifo ma agyimisɛm so.
30 Komam dwo yɛ ɔhonam nkwa,
na nitan yɛ nnompe mu porɔw.
31 Nea ɔhyɛ ɔbrɛfo so no bɔ ne yɛfo ahohora,
na nea ohu ohiani mmɔbɔ no hyɛ no anuonyam.
32 Wosum ɔbɔnefo kyene, ne bɔneyɛ mu,
na ɔtreneeni wɔ ne wu mu anidaso.
33 Nyansa te nhumufo komam,
na nea ɛwɔ nkwasea mu beyi adi.
34 Trenee ma ɔman so,
na nkurɔfo ahohora ne bɔne.
35 Ɔhene ani sɔ akoa nimdefo,
na ne bo fuw nea ɔyɛ aniwude.

## Ti 15

*Nkwagye ne ɔsɛe*

Mmuae bɔkɔɔ sianka anibere,
na asɛnnennen hwanyan abufuw mu.
2 Anyansafo tɛkrɛma ma nimdeɛ yɛ dɛ,
na nkwasea ano woro agyimisɛm.
3 Awurade aniwa wɔ mmaa nyinaa
rehwɛ abɔnefo ne apapafo.
4 Tɛkrɛmabere yɛ nkwa dua,
na emu kyea yɛ honhom mu mmubui.
5 Ogyimfo tew n'agya nteɛso ahi,
na nea obu nkaanim no ani bɛtew.
6 Ɔtreneeni fi wɔ ahode pii,
na ɔbɔnefo nnɔbae mu wɔ anitane.
7 Anyansafo ano pete nimdeɛ,
na nkwasea koma ntim.
8 Abɔnefo afɔre yɛ Awurade akyide,
na tẽefo mpaebɔ yɛ n'anisɔde.
9 Ɔbɔnefo kwan yɛ Awurade akyide,
na trenee kyidifo na ɔdɔ no.
10 Nteɛso a ano yɛ den bɛba nea ogyaw ɔkwan pa no so,
na nea okyi animka no bewu.
11 Asaman ne ɔsɛe amoa wɔ Awurade anim,
na menne nnipa mma koma.
12 Ɔfɛwdifo nnɔ nea ɔka n'anim,
ɔnkɔ anyansafo nkyɛn.
13 Anigye koma ma anim tew,
na komam awerɛhow bubu honhom.

---

11 Hiob 18, 14; Mmb 12, 7. 18 Efe 5, 15. 20 Mmb 19, 4, 7. 21 Dwom 41, 1.
23 Mmb 10, 4. 25 Mmb 12, 17. 26 Mmb 18, 10. 27 Mmb 13, 14.
29 Mmb 16, 32; 19, 11. 30 Mmb 12, 4. 31 Mmb 17, 5; 19, 17. 35 Gen 41, 38. —
1 Mmb 15, 18; 1 Ah 12, 13, 16. 2 Mmb 12, 23. 5 Mmb 15, 32; 13, 1.
8 Mmb 15, 29; 21, 27; 28, 9; Gen 4, 4–5; Yes 1, 11, 15; Luk 18, 9–14. 9 Mmb 11, 20.
10 Mmb 10, 17; 29, 1. 11 Hiob 26, 6; Dwom 139, 8; Yer 17, 10. 12 Mmb 9, 8; 13, 1.
13 Mmb 15, 15.

14 Nhumufo koma hwehwɛ nimdeɛ,
na nkwasea ano di agyimisɛm.
15 Ɔmanehunufo nna nyinaa yɛ bɔne,
na koma pa te sɛ daa apontow.
16 Awurade suro mu ade ketewa ye
sen ahode pii a ɔhaw wɔ mu.
17 Mfámmiri a ɔdɔ wɔ mu ye
sen nantwi a wadɔ na ɔtan wɔ mu.
18 Obufufafo hwanyan atutuw mu,
na abodwokyɛrefo pata akayɔ.
19 Onihafo kwan te sɛ nsɔe ban,
na tẽefo kwan yɛ petee.
20 Ɔba nyansafo ma n'agya ani gye,
na onipa kwasea bu ne na animtiaa.
21 Agyimisɛm yɛ nea onni ti anigye,
na ɔbadwemma teɛ ne nantew.
22 Wɔkwati agyinakɔ a, tirimpɔw yɛ
ɔkwa,
na agyinatufo pii mu na ebegyina.
23 Onipa anom mmuae yɛ anigye ma
no,
na asɛm a wɔka ne bere mu, eye dɛn
ara!
24 Nkwa kwan kɔ ɔsoro ma onimdefo,
na wakwati asaman a ɛwɔ ase no.
25 Awurade dwiriw ahantanfo fi,
na ɔhyɛ okunafo hye so den.
26 Ɔbɔne adwene yɛ Awurade akyide,
na nsɛm a ɛyɛ dɛ ho tew.
27 Amim mu mfasopɛfo sɛe ne fi,
na nea okyi akyɛde bɛtra ase.
28 Ɔtreneeni koma dwen mmuae ho,
na abɔnefo ano woro nsɛmmɔne.
29 Awurade ne abɔnefo ntam ware,
na treneefo mpaebɔ de, otie.
30 Aniwa so tew ma koma tɔ yam,
na atesɛm pa ma nnompe mu ba hon.
31 Asõ a etie nkwa animka no,
ɛbɛtra anyansafo mu.
32 Nea ɔpo nteɛso no pa ne kra,
na nea otie animka no hu nyansa.
33 Awurade suro ne nyansa nteɛso,
na ahobrɛase di anuonyam anim.

## Ti 16

*Onyankopɔn hu nnipa nneyɛe*

Komam nsiesiei yɛ onipa dea,
na tɛkrɛma mmuae fi Awurade.
2 Onipa akwan nyinaa so tew n'ani so,
na ahonhom karifo ne Awurade.
3 Fa wo nnwuma hyɛ Awurade nsa,
na w'adwene betim.
4 Awurade yɛ ade nyinaa ma biribi,
ɔbɔnefo mpo ma da bɔne.
5 Koma mu kwasiarefo nyinaa yɛ
Awurade akyide,
ampa ara, ne ho renyɛ tɔtorɔtɔɔ.
6 Wɔde adɔe ne nokware kata amumɔ-
yɛ so,
na wɔde Awurade suro kwati bɔne.
7 Sɛ onipa akwan sɔ Awurade ani a,
ɔma n'atamfo po ne no ntam ba
asomdwoe.
8 Trenee mu ade ketewa ye
sen nnɔbae pii a emfi trenee mu.
9 Onipa koma na edwen ne kwan ho,
na Awurade na ɔtaataa n'anammɔn.
10 Nkɔmhyɛ wɔ ɔhene anom,
atemmu mu nso n'ano mfom.
11 Abrammɔ ne nsenia tẽe yɛ Awurade
dea,
foto mu abo nyinaa ye ne nnwuma.
12 Ahene akyide ne abɔnefosɛm di,
na trenee mu na agua tim.
13 Ahene anisɔde ne ano trenee,
na nea ɔka nea ɛteɛ no, ɔdɔ no.
14 Ɔhene anibere yɛ owu abɔfo,
na ɔba nyansafo pata no.
15 Ɔhene animtew mu na nkwa wɔ,
na n'anisɔ te sɛ adommere mu mu-
nunkum.
16 Nyansa nya ye sen sika dɛn ara,
na nhumu nya sɛ sɛ wɔpaw sen dwetɛ.
17 Teefo tempɔn ne bɔne kwati,
nea ɔhwɛ ne kwan kora ne kra so.
18 Ahantan di ɔsɛe anim,
na kwasiare honhom di asehwe kan.
19 Eye sɛ wo ne abrɛfo nya ahobrɛase
honhom
sen sɛ wo ne ahokyerɛfo bɛkyɛ asade
20 Nea odwen asɛm so no hu papa.
na nhyira ne nea ɔde ne ho to Awu-
rade so.
21 Wɔfrɛ komam nyansafo sɛ nhumufo,
na ano dɛdɛ ma adenim dɔ.
22 Nimdeɛ yɛ nkwa nsuti ma nea ɔwɔ,
na agyimfo asotwe ne wɔn agyimi-
sɛm.
23 Onyansafo koma kyerɛ n'ano nim-
deɛ,
na ɛma adenim dɔ n'anom.
24 Nsɛm a ɛyɛ dɛ yɛ ɛwokyɛm,
ɔkra adɔkɔdɔkɔde ne nnompe akwa-
hosan.

15 Mmb 15, 13; 17, 22. 16 Mmb 16, 8; 17, 1; Dwom 37, 16. 18 Mmb 15, 1; 26, 21; 29, 22.
19 Mmb 24, 30–31. 20 Mmb 10, 1. 22 Mmb 11, 14. 27 Dwom 15, 5.
29 Mmb 15, 8; Yoh 9, 31. 30 Mmb 25, 25. 32 Mmb 15, 5. 33 Mmb 1, 7; 18, 12. —
2 Mmb 21, 2. 3 Dwom 37, 5. 5 Mmb 11, 21. 7 Gen 31, 24; 33, 4. 8 Mmb 15, 16.
9 Mmb 19, 21. 11 Mmb 11, 1. 12 Mmb 20, 28; 25, 5; 29, 14. 14 Mmb 20, 2.
15 Mmb 19, 12. 16 Mmb 3, 14; 8, 10–11, 19. 18 Mmb 18, 12. 22 Mmb 13, 14; 14, 27.
24 Mmb 12, 25.

25 Ɛwɔ ɔkwan bi a ɛteɛ onipa ani so,
na n'awiei yɛ owu kwan.
26 Odwumayɛfo kɔm yɛ adwuma ma no,
efisɛ n'ano pĩa no.
27 Obusuyɛfo bɔre bɔne,
na n'ano te sɛ ogya a ɛhyehye.
28 Onipa kɔntɔnkye hyɛ takrawogyam,
na osututufo tetew nnamfo ntam.
29 Omimdifo sisi ne yɔnko,
na ɔde no fa ɔkwan a enye so,
30 omũa n'ani dwen akɔntɔnkyesɛm ho,
ɔwe n'ano wie bɔneyɛ.
31 Abotiri a ɛyɛ fɛ ne dwen,
wohu no trenee kwan so.
32 Nea ne bo kyɛ fuw no yɛ sen dɔmmarima,
na nea odi ne honhom so no sen nea ɔko fa kurow.
33 Kokom na wɔtwe ntonto,
na ɛho atemmu nyinaa fi Awurade.

## Ti 17

*Ɔkasa mu nyansa ne nkwaseasɛm*

Trɔma kesee a asomdwoe wɔ mu ye sen ofi a afɔrebɔde a wɔko ho ayɛ no ma.
2 Akoa nimdefo bedi ɔba a ɔyɛ aniwude so,
na obenya agyapade mu kyɛfa, anuanom mu.
3 Kyɛmfɛre wɔ hɔ ma dwetɛ,
na fononoo wɔ hɔ ma sika;
na nea ɔsɔ koma hwɛ ne Awurade.
4 Bɔneyɛfo tie ahuhude ano,
ɔtorofo yɛ asõ ma mmusubɔ tɛkrɛma.
5 Nea oyi ohiani ahii bɔ ne yɛfo ahohora,
nea n'ani gye amane ho no, ne ho renyɛ tɔtɔrɔtɔɔ.
6 Nkwakoraa abotiri ne mma mma,
na mma anuonyam ne wɔn agyanom.
7 Ɔkasatraso mfata ogyennyentwi,
na menne sɛ atoro ano bɛfata ɔdehye.
8 Ayɛyɛ te sɛ abɔɔden bo, nea onyae ani so,
baabiara a ɛfa no ɛma ɛyɛ yiye.
9 Nea ɔkata mfomso so no hwehwɛ ɔdɔ,
na nea otĩ asɛm mu no tetew nnamfo ntam.
10 Nkaanim hyɛn nhumufo mu
kyɛn sɛ mmaa ɔha hyɛn ɔkwasea mu.
11 Atuatew nko na ɔbɔne hwehwɛ,
na wɔbɛsoma ɔbɔfo tirimɔdenfo akɔ no so.
12 Ma osisi a wɔafa ne mma nhyia wo mmom,
na ɛnyɛ́ ɔkwasea n'agyimisɛm mu.
13 Nea ɔde bɔne hyɛ papa ananmu no,
bɔne rempa ne fi da.
14 Atutuw mfiase te sɛ nsu ano tue,
enti ɔham mu nnya nyɛɛ den no, gyae.
15 Nea obu ɔbɔnefo bem nè nea obu ɔtreneeni fɔ no,
Awurade akyide ne wɔn baanu nyinaa.
16 Ɛdɛn nti na sika wɔ ɔkwasea nsam,
sɛ ɔde bɛtɔ nyansa, bere a onni ti?
17 Adamfo dɔ bere nyinaa mu,
na onua, wɔwoo no maa hiada.
18 Onipa a onni ti na odi akagyinam,
na odi ne yɔnko agyinam.
19 Nea ɔpɛ atutuw no pɛ mmarato,
nea ɔma ne dan ano korɔn no hwehwɛ abu.
20 Komam kɔntɔnkyefo nhu papa,
na tɛkrɛma dannanfo hwe bɔne mu.
21 Nea ɔwo ɔkwasea no, ɔwo nya awerɛhow,
na anigye bi nni hɔ mma ogyennyentwi agya.
22 Anigye koma ma ahoɔden,
na honhom a abotow yow nnompe mu.
23 Ɔbɔnefo gye ayɛyɛde fi kokoam,
sɛ ɔrebɛdan atemmu akwan ani.
24 Nyansa wɔ nhumufo anim,
na ɔkwasea de, n'aniwa da asase ano nohɔ.
25 Ɔba kwasea yɛ n'agya awerɛhow
ne ne na a ɔwoo no amutew.
26 Sɛ wodi ɔtreneeni kasa a, enye,
na sɛ wohwe adɛɛfoɔ a, enye koraa.
27 Nea ɔkyɛɛ ne nsɛm hu nimdeɛ,
na nea ne honhom dwo yɛ nhumu nipa.
28 Ogyimfo po, omua n'ano a, wobu no nyansafo,
na nea ɔka n'ano tom no, wobu no badwemma.

25 Mmb 14, 12. 26 Mmb 18, 7. 28 Mmb 6, 14, 19. 29 Mmb 1, 10–14. 30 Mmb 6, 13. 31 Mmb 20, 29. 32 Mmb 14, 29. — 1 Mmb 15, 16–17; 16, 8. 3 Dwom 66, 10. 5 Mmb 14, 31. 6 Dwom 128, 6. 13 Dwom 109, 5. 15 Yes 5, 23. 17 Mmb 18, 24. 18 Mmb 6, 1. 21 Mmb 10, 1. 22 Mmb 15, 13, 15. 24 Mmb 4, 25. 25 Mmb 17, 21. 27 Mmb 10, 19; Yak 1, 19. 28 Hiob 13, 5.

## Ti 18

*Adamfofa ne asomdwoepɛ*

Nea watew ne ho no hwehwɛ anoyi daa,
na ade biara ho yɛ no ahi.
2 Ɔkwasea nni nhumu ho anika,
na mmom sɛ obeyi ne koma adi.
3 Ɔbɔnefo ba a, animtiaabu nso ba,
na adapaa ne ahohora na ɛnam.
4 Ɔbarima anom nsɛm te se nsu a emu dɔ,
nyansa abura te sɛ asuten a ɛba yiye.
5 Enye sɛ wɔhwɛ ɔbɔnefo anim,
na wɔdan ɔtreneeni asɛm ani, atemmu mu.
6 Ɔkwasea ano ma atutuw ba,
na n'afono frɛfrɛ asotɔre.
7 Ɔkwasea ano ne ne sɛe,
na n'anofafa ne ne kra afiri.
8 Osututufo nsɛm te sɛ mfremfremade,
na esian kɔ ɔyafunu mpia mu.
9 Nea ɔtoto n'adwuma ase nso,
ɔdesɛefo nua ne no.
10 Aban dennen ne Awurade din,
ɛno mu na ɔtreneeni guan kɔ, na wɔkora no.
11 Ɔdefo ahonyade ne ne kurow a ɛyɛ den,
na ɛte sɛ ɔfasu a ɛkorɔn n'adwene mu.
12 Nea edi ɔsɛe anim ne sɛ ɔbarima koma ma ne ho so,
na nea edi anuonyam anim ne ahobrɛase.
13 Nea obua asɛm ansa na ɔte no,
ɛyɛ agyimisɛm ne aniwu ma no.
14 Onipa honhom tumi soa ne yare,
na honhom a abotow de, hena na obetumi asoa?
15 Nhumufo koma nya nimdeɛ,
na anyansafo aso hwehwɛ nimdeɛ akyi kwan.
16 Onipa ayɛyɛde bɔ ɔkwan ma no,
na ɛde no ba nnipa akɛse anim.
17 Nea ɔbɔ ne nkuro kan yɛ sɛ ɔtreneeni
kosi sɛ ne yɔnko ba bɛpɛɛ no mu.
18 Ntonto pata atutuw,
na ɛpae atumfo ntam.
19 Onua a wɔafom no sen kurow dennen,
na atutuw te sɛ abankɛse akyi adaban.
20 Ɔbarima anom aba ma ne yafunu mee,
n'anom nnɔbae mee no.
21 Owu ne nkwa wɔ tɛkrɛma nsam,
na nea ɔdɔ ho no bedi n'aba.
22 Nea wanya ɔyere no anya adepa,
na wanya Awurade hɔ anisɔ.
23 Kyɛwpa na ohiani de kasa,
na ɔdefo bua asɛnnennen.
24 Nea ɔfa nnamfo pii no de sɛe n'ankasa ne ho,
nanso na adamfo bi wɔ hɔ a ɔfam ne ho sen onua.

## Ti 19

*Trenee hia. Nkwdseasɛm, anihaw ne fɛwdi*

Ohiani a ɔnam ne pɛyɛ mu ye
sen nea ɔkyea n'anom nsɛm na ɔyɛ ɔkwasea.
2 Ɔkra a nimdeɛ abɔ no nye,
na nea ne nan ase yɛ hare no yɛ bɔne.
3 Onipa agyimisɛm dannan ne kwan,
na ne koma huru hyɛ Awurade.
4 Ahonyade ma obi nya nnamfo pii,
na ɔbrɛfo ne ne yɔnko ntam tetew.
5 Ɔdansekurumfo ho renyɛ tɔtorɔtɔɔ,
na nea ohuw atosɛm no rennya aguanye.
6 Nnipa pii dɛfɛdɛfɛ ɔdɛɛfoɔ,
na nnipa nyinaa yɛ ɔyamyefo nnamfo.
7 Ohiani nuanom nyinaa tan no,
na mpɛn ahe na ne nnamfonom ne no ntam rempan;
ɔde nsɛm tiw wɔn a, ɔnto wɔn.
8 Nea onya nyansa no dɔ ne kra,
nea obu nhumu no, ohu papa.
9 Ɔdansekurumfo ho renyɛ tɔtorɔtɔɔ,
na nea ohuw atosɛm no bɛyera.
10 Taamudi mfata ɔkwasea,
na menne sɛ akoa bedi mpanyimfo so.
11 Onipa nimdeɛ twentwɛn n'abufuw ase,
na mfomso ho twa yɛ no anuonyam.
12 Ɔhene abufuw te sɛ gyata mmobom,
na n'anisɔ te sɛ wura so bosu.
13 Ɔba kwasea yɛ n'agya mmusu,
na ɔbea atutupɛ yɛ daa nsosɔe.

5 Deut 1, 17. 7 Mmb 13, 3; 16, 26. 8 Mmb 26, 22. 9 Mmb 10, 4.
10 Mmb 14, 26; Dwom 20, 1. 11 Mmb 10, 15. 12 Mmb 16, 18; 15, 33.
14 Mmb 15, 13, 15. 16 Gen 43, 11. 18 Mmb 16, 33. 20 Mmb 12, 14; 13, 2.
21 Mmb 13, 3. 22 Mmb 19, 14; 31, 10. — 1 Mmb 28, 6. 3 Kwa 3, 39.
4 Mmb 14, 20. 5 Mmb 19, 9; 21, 28; Deut 19, 18–21. 7 Mmb 19, 4. 9 Mmb 19, 5.
12 Mmb 20, 2; 16, 14–15. 13 Mmb 10, 1.

14 Ofi ne ahode yɛ agyanom awunnyade,
na ɔyere nimdefo fi Awurade.
15 Anihaw yɛ nnahoɔ,
na ɔkra kwaadwofo bedi kɔm.
16 Nea ɔkora mmara asɛm no kora ne kra,
na nea ɔnhwɛ n'akwan yiye no bewu.
17 Nea ohu ɔbrɛfo mmɔbɔ de fɛm Awurade,
na nea ɔde ama no, ɔbɛhyɛ no anammu.
18 Anidaso wɔ hɔ yi, teɛ wo ba,
na mmɔ wo tirim sɛ wubekum no.
19 Nea n'abufuw sõ no benya asotwe,
na sɛ wugyaa no a, wobɛsan agyaa no bio.
20 Tie afotu na gye nteɛso,
na woahu nyansa w'akyiri nna mu.
21 Adwene pii wɔ onipa komam,
nanso Awurade agyinatu na ebegyina.
22 Onipa adɔeyɛ na ɛma wɔdɔ no,
na ohiani ye sen ɔtorofo.
23 Awurade suro de kɔ nkwa mu,
nea okura mu no bɛmee ada, na bɔne bi renka no.
24 Ɔkwaadwofo de ne nsa to asanka mu,
na ɔnsan mfa nkɔ n'anom po.
25 Bɔ ɔfɛwdifo, na atetekwaa ani bɛtew,
na ka nhumufo anim, na wahu nimdeɛ mu.
26 Nea ɔbɔ n'agya atirimɔden na ɔpam ne nã no
yɛ aniwu ne ahohora ba.
27 Me ba, gyae nteɛso tie ɛ:
na woafom afi nimdeɛ nsɛm ho!
28 Ɔdansehuhufo di atemmu ho fɛw,
na abɔnefo ano mene mmusu.
29 Wɔasiesie atemmu ama afɛwdifo
ne mmaa ama nkwasea akyi.

## Ti 20

*Potwaa ne sadoi*

Nsã yɛ ɔfɛwdifo, mmosa yɛ otutupɛfo,
na obiara a ɔtɔ mu ntintan no nhu nyansa.
2 Ɔhene ho hu te sɛ gyata mmobom,
nea oyi no abufuw no yɛ ne kra bɔne.
3 Ɛyɛ ɔbarima anuonyam sɛ ɔtwe ne ho fi ɔham mu,
na agyimfo de, wɔpɛ ntɔkwaw.
4 Awɔw nti ɔkwaadwofo mfɛtew,
enti twabere mu ɔbɛhwehwɛ biribi,
nso ɔrennya hwee.
5 Ɔbarima komam agyinatu te sɛ nsu a emu dɔ,
nanso nea ɔwɔ nhumu bɛsaw.
6 Nnipa bebree ka wɔn ara adɔeyɛ,
na ɔbarima nokwafo de, hena na obehu no?
7 Ɔtreneeni a ɔnam ne pɛyɛ mu,
wobehyira ne mma wɔ n'akyi.
8 Ɔhene a ɔte asenni agua so
de n'aniwa huw bɔne nyinaa so.
9 Hena na ɔbɛka sɛ: Matew me koma mu,
me ho afi afi me bɔne ho?
10 Abrammo ahorow, susukorow ahorow,
n'abien nyinaa yɛ Awurade akyide.
11 Abofra po, wɔde ne nneyɛe na ehu no,
sɛ n'adeyɛ bɛyɛ yiye na ateɛ.
12 Asõ a ɛte ne aniwa a ehu,
Awurade na ɔyɛɛ n'abien nyinaa.
13 Mpɛ nna, na woanni hia,
bue w'ani, na aduan bɛmee wo.
14 Ɛmfra, ɛmfra! sɛ ɔtɔfo se ne no,
na ɔdan ne ho kɔ a, na ɔhoahoa ne ho.
15 Sika wɔ hɔ, na nhene pa pii wɔ hɔ,
na nimdeɛ ano yɛ adwinne a ne bo yɛ den.
16 Nea odi ɔhɔho agyinam no, fa ne ntama,
na nea odi ɔnanani akagyinam no, gye no awowa.
17 Aduan a wɔnam nnaadaa so nya yɛ obi dɛ,
nanso akyiri no, mmosea yɛ n'anom ma.
18 Wɔde agyinatu na ɛma tirimpɔw gyina,
na fa atempa kyere ɔsa.
19 Nea okyini di nseku no yi ahintasɛm adi,
na mfa wo ho mmɔ okurokurofo ho.

---

14 Mmb 18, 22. 15 Mmb 10, 4; 23, 21. 16 Mmb 16, 17. 17 Mmb 14, 31; Dwom 41, 1–3; Mat 25, 40. 18 Efe 6, 4. 21 Mmb 16, 9; Yer 10, 23. 23 Mmb 14, 27. 24 Mmb 26, 15. 25 Mmb 21, 11. 27 Yak 1, 22. 29 Mmb 26, 3. — 1 Mmb 23, 29–35; 31, 5. 2 Mmb 16, 14; 19, 12. 4 Mmb 6, 6–8. 5 Mmb 18, 4. 7 Mmb 14, 26; Dwom 112, 2. 8 Dwom 101, 3–8. 9 Mmb 28, 13; 30, 12. 10 Mmb 20, 23; 11, 1. 11 Mmb 22, 6. 13 Mmb 6, 10. 16 Mmb 6, 1–5; 27, 13. 17 Mmb 9, 17. 18 Mmb 24, 6.

20 Nea ɔdome n'agya ne ne na no,
ne kanea bedum esum kabii mu.
21 Awunnyade a woapere ho anya mfiase no,
akyi renwie nhyira.
22 Nka sɛ: Mɛhyɛ bone ananmu.
Twɛn Awurade, na ɔbɛboa wo.
23 Awurade akyide ne abrammo ahorow,
na nsisi nsenia nso nye.
24 Ɔbarima anammɔntutu fi Awurade,
na ɛbɛyɛ dɛn na onipa behu n'akwan mu?
25 Ɛyɛ afiri ma onipa sɛ ɔbɛpɛ ntɛm aka sɛ: ɛyɛ ade kronkron,
na ɔbɛhyɛ bɔ ansa na wabisabisa mu.
26 Ɔhene nyansafo huw abɔnefo so,
na ɔde teaseɛnam nan fa wɔn so.
27 Awurade kanea ne onipa ahome,
ɛhwehwɛ yam mpia mu hwɛ.
28 Adɔe ne nokware hwɛ ɔhene so,
na adɔe so na n'agua tim.
29 Mmerante anuonyam ne wɔn ahoɔden,
na nkwakoraa ahoɔfɛ ne dwen.
30 Mmaa a epira twiw ɔbɔne ho,
na ɔhwe hyɛn yam mpia mu.

## Ti 21

*Onyankopɔn kyerɛ koma kwan*

Ɔhene koma te sɛ asuten, Awurade nsam,
baabiara a ɔpɛ no na ɔdan kɔ.
2 Onipa kwan biara kwan teɛ n'ani so,
na koma karifo ne Awurade.
3 Asɛntreneedi ne atemmu
sɔ Awurade ani sen afɔrebɔ.
4 Ani a ɛtra ntɔn ne koma a ɛhoran,
abɔnefo kanea, ɛyɛ bɔne.
5 Nsiyɛfo adwene de adedodow ara na ɛba,
na obiara a ɔpere ho no, ɛde no kɔ ohia nko mu.
6 Ademude a wɔde atoro tɛkrɛma anya yɛ ahuhuw a ehuw kɔ;
wɔn a wɔhwehwɛ no hwehwɛ owu.
7 Abɔnefo akokobirisɛm de wɔn kɔ,
efisɛ wɔpo atemmu.
8 Ɔbarima a ɛsõ da no so kwan kyea,
na nea ne ho tew adwuma yɛ tẽe.
9 Ɔdan atifi kokoam tra ye
sen sɛ wo ne ɔbea tutupɛfo bɛtra ɔdan mu.
10 Ɔbɔnefo kra kɔn dɔ bɔne,
ne yɔnkɔ anim nyɛ nyam n'ani so.
11 Ɔfɛwdifo akasadi mu, atetekwaa hu nyansa,
na onyansafo yiyedi mu na onya nimdeɛ.
12 Ɔtreneeni gyen n'ani hwɛ abɔnefo fi,
sɛnea wɔka abɔnefo gu sɛe wɔn.
13 Nea osiw n'asõ fi ɔbrɛfo sũ ho no,
ɔno nso besu afrɛ, na wɔrennye no so.
14 Kokoam adekyɛ pata abufuw,
na kokom ayɛyɛde dwudwo abufuhyew.
15 Ɛyɛ ɔtreneeni anigye sɛ obedi asɛntrenee,
na ɛyɛ hu ma amumɔyɛfo.
16 Onipa a ɔfom fi nimdeɛ kwan so no bɛtra asamanfo asafo mu.
17 Nea ɔdɔ anigye bedi hia,
nea ɔdɔ nsã ne ngo rennya ade.
18 Ɔbɔnefo bɛyɛ ɔtreneeni nnwensa,
na nkontompofo besi tẽefo ananmu.
19 Sare asase so tra ye
sen ɔyere tutupɛfo a ne ho yɛ ahi nkyɛn.
20 Ademude a ɛsom bo ne ngo wɔ onyansafo trabea,
na ɔkwasea de, ɔsɛe no.
21 Nea odi trenee ne adɔe akyi no,
obenya nkwa, trenee ne anuonyam.
22 Onyansafo foro nnɔmmarima kurow,
na osum ahoɔden a wɔde wɔn ho too so no kyene.
23 Nea ɔkora n'ano ne ne tɛkrɛma no,
ɔkora ne kra fi ahohia mu.
24 Ɔhantanni a wahoman, ne din de ɔfɛwdifo,
odi n'asɛm ahantan ntraso mu.
25 Ɔkwaadwofo akɔnnɔ kum no,
efisɛ ne nsa nso ade mu.
26 Ɔpere ara na obi pere ade daa adesae,
na ɔtreneeni de, ɔma na ɔnkyɛe so.
27 Abɔnefo afɔrebɔ yɛ akyide,
na menne sɛ ɔde nam adwemmɔne mu ba.

20 Ex 21, 17. 22 Mmb 24, 29; Rom 12, 17–19. 23 Mmb 20, 10. 26 Dwom 101, 8. 27 1 Ko 2, 11. 28 Mmb 16, 12. 29 Mmb 16, 31. — 1 Dwom 33, 14. 2 Mmb 16, 2; 24, 12. 3 1 Sa 15, 22; Yes 1, 11–18; Hos 6, 6. 4 Yes 2, 11. 5 Mmb 22, 29. 6 Mmb 10, 2. 9 Mmb 21, 19; 25, 24. 11 Mmb 19, 25. 14 1 Sa 25, 18. 17 Mmb 23, 21. 18 Mmb 11, 8. 19 Mmb 21, 9. 22 Mmb 24, 5. 23 Mmb 13, 3. 25 Mmb 13, 4. 27 Mmb 15, 8.

28 Atoro dansefo bɛyera,
na onipa a otie asɛm, ɔkasa daa.
29 Onipa bɔnefo hyɛ n'ani den,
na ɔtẽefo de, ɔtaataa n'akwan.
30 Nyansa ne nhumu ne afotu bi nni hɔ
a ɛne Awurade bedi asi.
31 Wosiesie ɔpɔnkɔ ma kõ da,
na nkonimdi wɔ Awurade nsam.

## Ti 22

*Din pa*

Din pa na ɛsɛ sɛ wɔpaw sen ahonyade pii,
na anuonyam ye sen dwetɛ ne sika.
2 Ɔdefo ne hiani hyia,
nea ɔyɛɛ wɔn nyinaa ne Awurade.
3 Onitefo hu bɔne a ɛbɛba, na ɔde ne ho hintaw,
na ntetekwaa fa mu, na wonya asotwe.
4 Nea edi ahobrɛase ne Awurade suro akyi
ne ahonyade ne anuonyam ne nkwa.
5 Nsɔe ne mfiri wɔ ɔkɔntɔnkyefo kwan so,
nea ɔkora ne kra ne wɔn ntam bɛpan.
6 Kyerɛ abofra ɔkwan a ɔmfa so,
na sɛ onyin nso a, ɔremfi ho.
7 Ɔdefo di ahiafo so,
na ɔdefɛmfo yɛ nea ɔde fɛm akoa.
8 Nea ogu amumɔyɛ no betwa mmusu,
na n'anibere abaa behi.
9 Nea ohu mmɔbɔ no nya nhyira,
efisɛ ɔde n'aduan bi ma ɔbrɛfo.
10 Pam fɛwdifo na atutuw befi adi,
na akasakasa ne nsopa to atwa.
11 Nea ɔdɔ koma mu tew na n'anom kasa yɛ dɛ no,
n'adamfo ne ɔhene.
12 Awurade aniwa kora onimdefo so,
na obutuw ɔkɔnkɔnsani asɛm.
13 Ɔkwaadwofo se: Gyata wɔ adiwo,
wobekum me, mmorɔn so!
14 Mmea ananafo ano yɛ amoa donkudonku,
nea Awurade werɛ ahow no no bɛhwe mu.
15 Agyimisɛm kyekyere abofra koma ho,
nteɛso abaa bɛma afi ne ho.
16 Nea ɔhyɛ ɔbrɛfo so de dɔre n'ade,
anaa ɔde ma ɔdefo no, ohia na ebehia no.
17 Brɛ w'asõ ase tie anyansafo kasa,
na fa wo koma to me nimdeɛ so.
18 Na ɛyɛ fɛ sɛ wode besie wo yam,
na ne nyinaa abom afam w'ano.
19 Nea ɛbɛyɛ na wode wo ho ato Awurade so no,
merema woahu nnɛ, wo ara!
20 Ɛno menkyerɛw wo nsɛnkunini,
afotu horow ne nimdeɛ mu,
21 sɛ mɛma woahu nokware nsɛm asetim,
na wode nokwasɛm akobua wɔn a wɔsomaa wo no?
22 Ntwa ɔbrɛfo dwow, sɛ ɔyɛ ɔbrɛfo,
na ntiatia mmɔboroni so kurow pon mu.
23 Na Awurade bedi wɔn asɛm ama wɔn,
na wɔn a wɔfow wɔn no, ɔbɛfow wɔn kra.
24 Wo ne obufufafo mmfa ɔyɔnko,
na wo ne ɔbarima niberefo mmmɔ,
25 na woansua n'akwan,
na woannya afiri amma wo kra.
26 Nyɛ wɔn a wodi agyinam no mu bi,
wɔn a wodi akagyinam no.
27 Sɛ wunni biribi a wode betua a,
adɛn nti na onnye w'ase kɛtɛ no?
28 Ntwiw tete hye
a w'agyanom abɔ ato hɔ no.
29 Sɛ wuhu onipa a ɔyɛ n'adwuma ho nsi a,
ahene anim na obegyina,
ɔrennyina mpapahwekwa anim.

## Ti 23

*Asetra mu nyansa ne tẽeyɛ*

Sɛ wotra ase ne obirɛmpɔn rebedidi a,
susuw nea ɛwɔ w'anim no ho yiye;
2 na sɛ woyɛ odifudepɛfo a,
ɛte sɛ wode ɔsekan reto wo menewa mu.
3 Mma n'adɔkɔdɔkɔde nnnɔ wo kɔn,
na ɛyɛ nnaadaa aduan.
4 Mmiri wo mogya ani mpɛ ahonyade,
gyae wo nhumu yi akyidi.
5 So wobɛma w'ani adi nea enni hɔ akyi?

28 Mmb 19, 5, 9. 30 Dwom 33, 10–11. 31 Dwom 33, 17; Yes 31, 1, 3. — 1 Skf 7, 1. 3 Mmb 27, 12. 6 Mmb 20, 11. 8 Hiob 4, 8. 9 Mmb 19, 17. 10 Mmb 26, 20; Gen 21, 9–10. 11 Dwom 101, 6. 13 Mmb 26, 13. 14 Mmb 5, 3–4; 23, 27. 15 Mmb 23, 14; 29, 17. 23 Mmb 23, 11. 24 Mmb 29, 22. 26 Mmb 6, 1. 28 Mmb 23, 10; Deut 27, 17. 29 Mmb 21, 5. — 4 Mmb 28, 22; Skf 9,11.

Na ahonyade fuw ntaban tu sɛ
ɔkɔre a otu kɔ ɔsoro.
6 Nni nea ɔwɔ ani bɔne aduan,
na mma n'adɔkɔdɔkɔde nnnɔ wo
kɔn.
7 Na sɛnea odwen ne mu no, sɛ ɔte ne
no,
ose wo sɛ: Didi, nom! Nanso ne
koma nni wo ho.
8 Afono ma a woadi no, wobɛfe,
na wo nsɛm dɛdɛ no ayɛ ɔkwa.
9 Nkasa ngu ɔkwasea asom,
na obebu wo kasa mu nimdeɛ no
animtiaa.
10 Ntwiw tete hye,
na nhyɛn nyisaa mfuw mu.
11 Na wɔn gyefo no yɛ otumfo,
ɔne wo bedi wɔn asɛm ama wɔn.
12 Fa wo koma bra nteɛso ho,
na fa w'asõ bra nimdeɛ nsɛm ho.
13 Mfa nteɛso nkame abofra:
na wode abaa hwe no a, ɔrenwu.
14 Sɛ wode abaa hwe no a,
na wode regye ne kra afi asaman.
15 Me ba, sɛ wo koma hu nyansa a,
me koma bɛtɔ me yam,
me ara nso m'ani begye,
16 na m'asaabo ho bɛsɛpɛw no,
sɛ w'ano reka nea ɛteɛ.
17 Mma wo koma mmpere wo nneb ne-
yɛfo ho,
na mmom Awurade suro ho daa nyi-
naa.
18 Na ampa ara, akyiri asɛm bi wɔ hɔ,
na wɔrentwa nea w'ani da so no
nkyene.
19 Me ba, wo de, tie, na hu nyansa,
na teɛ wo koma kɔ ɔkwan no so.
20 Mfra sadweamfo,
ne wɔn a wodi nam fuu no mu;
21 na ɔsadweam ne ohohwini bedi hia,
na nkotɔ de ntamagow fura onipa.
22 Tie w'agya, ɔno na ɔwoo wo,
na wo na, sɛ ɔbɔ aberewa a, mmu no
animtiaa.
23 Tɔ nokware, na ntɔn,
nyansa ne nteɛso ne nhumu nso.
24 Ahurusi na ɔtreneeni agya bedi,
na nea ɔwoo onyansafo no ano gye
ne ho.
25 Ma w'agya ne wo na ani nnye,
na nea ɔwoo wo no nni ahurusi.
26 Me ba, fa wo koma ma me,
na ma m'akwan nsɔ w'ani.
27 Na aguaman yɛ amoa donkudonku,
na ɔbea hɔho yɛ abura hihiaa.
28 Ɔtɛw nso sɛ ɔkwanmukafo,
na ɔma nnipa mu nkɔnkɔnsafo dɔɔso.
29 Hena na ɔwɔ ahohia mu, hena
na ɔwɔ awerɛhow mu,
hena na ɔwɔ atutuw ne nkɔmmɔdi,
hena na ɔwɔ apirapira hunu ne ani a
abere?
30 Wɔn a wɔkyɛ nsã ho,
wɔn a wɔkɔka afrasa hwɛ.
31 Nhwɛ nsã sɛ ɛbere kɔɔ, na ani twa
kuruwa mu, na ɛkɔ yɔɔ no,
32 akyiri no ɛka sɛ ɔwɔ,
na ɛwɔ bɔre sɛ ahurutoa.
33 W'aniwa bɛhwɛ ananade,
na wo koma aka akɔntɔnkyesɛm.
34 Na woayɛ sɛ nea ɔda po mfinimfini,
ne nea ɔda hyɛn nnua atifi.
35 Na woaka sɛ: wɔbɔɔ me ade, ante me,
wɔpem me, mante,
minyan ara pɛ a,
mɛkɔ so mapɛ akyi kwan ara!

## Ti 24

*Boasetɔ ne asomdwoepɛ*

Mma wo ho mmpere wo abɔnefo ho,
na mma wo ne wɔn tra nnnɔ wo kɔn,
2 na wɔn koma dwen ɔsɛe ho,
na wɔn ano ka mmusu.
3 Wɔde nyansa na esi dan,
na wɔde nhumu ma egyina,
4 na wɔnam nimdeɛ so de ahode abɔɔ-
denne afɛfɛde nyinaa
hyɛ mpia mama.
5 Ɔbarima nyansafo wɔ ahoɔden,
na ɔba nimdefo ma ne tumi mu yɛ
den.
6 Atɛmpa na fa kyerɛ wo sa,
na nkonim wɔ agyinatufo dodow mu.
7 Nyansa korɔn papa ma ogyimfo,
ommue n'ano kurow pon mu.
8 Nea odwen bɔneyɛ ho no,
wɔfrɛ no ɔkɔtwebrɛfo.
9 Agyimisɛm tirimbɔ yɛ bɔne,
na nnipa akyide ne ɔfɛwdifo.
10 Wo nsa mu gow ahohia da mu a,
w'ahoɔden sua.
11 Gye wɔn a wɔretwe wɔn akɔ owu mu,
na sɛ wɔtɔ okum kwan so ntintan a,
sianka wɔn ɛ.
12 Sɛ wuse: Hwɛ, yennim yi a,
so nea ɔkari koma no nhu mu,

9 Mmb 9, 8. 10 Mmb 22, 28. 14 Mmb 13, 24; 22, 15. 20 Luk 21, 34.
21 Mmb 23, 29–35; 21, 17; 20, 13. 22 Mmb 1, 8. 24 Mmb 10, 1. 27 Mmb 22, 14.
28 Mmb 7, 12. 30 Mmb 20, 1; Yes 5, 11, 22. 35 Yes 56, 12. — 4 Mmb 31, 10–31.
6 Mmb 20, 18; 11, 14. 11 Hiob 29, 12; Dwom 82, 4. 12 Mmb 16, 2; 1 Sa 16, 7; Rom 2, 6.

na nea ɔkora wo kra no nnim?
Na obetua onipa ka sɛ ne nneyɛe te.
13 Di ɛwo, me ba, na eye,
ne ɛwokyɛm a ɛyɛ wo dodom dɛ;
14 saa na bu nyansa ma wo kra,
sɛ wuhu a, ɛso ade bɛba daakye,
na w'anidaso no, ɛrenyɛ ɔkwa.
15 Ɔbɔnefo, ntɛw ɔtreneeni fi,
na nsɛe ne homebea.
16 Na mpɛn ason na ɔtreneeni hwe ase
na ɔsɔre,
na abɔnefo de, amanehunu hwe wɔn
ase korakora.
17 Wo tamfo hwe ase a, mma
w'ani nnnye,
na ɔwatiriw a, mma wo koma nnni
ahurusi,
18 na Awurade anhu, na anyɛ n'ani so
bɔne,
na wannan n'abufuw amfi no so.
19 Mma wo bo nnhaw wo, nnebɔne-
yɛfo ho,
na mma w'ani mmmere abɔnefo.
20 Na akyiri [asefo] nni hɔ mma ɔbɔne,
abɔnefo kanea bedum.
21 Me ba, suro Awurade ne ɔhene,
mfa wo ho mfra amansofo,
22 na mpofirim na wɔn sɛe bɛba,
na wɔn baanu abu a ebebu wɔn,
ɛhena na onim?
23 Eyinom nso yɛ anyansafo dea.
Atemmu mu animhwɛ nye.
24 Nea ose ɔbɔnefo sɛ: Woteɛ, no,
nkurɔfo bɛdome no,
na aman bo ahuru no;
25 na wɔn a wɔtwe asõ no bedi yiye,
na wɔn so na nhyira pa bɛba.
26 Nea ɔma mmuae a ɛteɛ no
te sɛ nea ofew ano.
27 Siesie w'adwuma wɔ baabi,
na yɛ w'asase so kua fa,
na ɛno akyi woakyekye wo fi.
28 Nni wo yɔnko ho adanse hunu,
na mfa w'ano nnaadaa?
29 Nka sɛ: Sɛ ɔyɛɛ me no, saa na mɛyɛ
no,
metua no nea wayɛ no so ka.
30 Mitwaa ɔbarima kwaadwofo
afuw
ne onipa a onni ti bobeturo ho,
31 na hwɛ, ne nyinaa afuw sasono,
na ahyehyensa akata ani,
na ɛho abo fasu abubu agu.
32 Na mehwɛe, na midwen ho yiye;
mihui, na minyaa mu suahu.
33 Nna kakra, nkotɔ kakra!
nsa a mɛpono mada kakra.
34 Ɛnna wo hia nam so bɛba sɛ odwow-
twafo,
ne w'ahokyere sɛ ɔkyɛmkurafo.

## Ti 25

*Nyansa so akatua*

Eyi nso ne Salomo mmebusɛm bi a
Yuda hene Hesekia nnipa fa
kyerɛwee.
2 Onyankopɔn anuonyam ne asɛm
so hintaw,
na ahene anuonyam ne asɛm mu
hwehwɛ.
3 Ɔsoro ware a ɛware, ne asase mu dɔ
a ɛdɔ,
ne ahene komam nni hwehwɛbea.
4 Yi fĩ fi dwetɛ mu,
na agude fi odwumfo nsam aba.
5 Yi ɔbɔnefo fi ɔhene anim,
na n'ahengua betim trenee mu.
6 Nhyehye wo ho ɔhene anim,
na nkogyina nnipa akɛse gyinabea.
7 Na eye sɛ wɔka kyerɛ wo sɛ: Bra
ɔsoro ha!
sen sɛ wɔbɛbrɛ wo ase obirɛmpɔn a
w'aniwa ahu no no anim.
8 Mfi hyerebahyereba nkɔko,
na ebewie akyiri no a wo yɔnko agu
w'anim ase no, wobɛyɛ dɛn?
9 Asɛm a wo ne wo yɔnko wɔ no,
wo ne no nni,
na nyi obi ahintasɛm adi.
10 Na nea ɔbɛte no annidi wo atɛm,
na wo nsopa anka hɔ.
11 Asɛm a wɔka a ɛfata
te sɛ sika aduaba wɔ dwetɛ kyerɛ-
nkyɛ mu.
12 Sɛ sika asonkaa ne amapa ahye-
hyɛde te no,
sɛ onimkafo nyansafo te wɔ asõ a
ɛte asɛm so ne no.
13 Sɛ sukyerɛma dwo te twabere mu
no,
saa na ɔbɔfo nokwafo te ma wɔn a
wɔsomaa no,
na odwudwo ne wuranom kra.
14 Nea ɔde ayɛyɛ hunu hoahoa ne ho no
te sɛ amununkum ne mframa a osu
nni mu.

---

**14** Mmb 23, 18. **16** Hiob 5, 19; Dwom 37, 24. **17** Hiob 31, 29. **19** Mmb 3, 31; Dwom 37, 1; 73, 3. **20** Mmb 13, 9. **21** 1 Pe 2, 17. **22** Rom 13, 2. **23** Lev 19, 15. **26** Mmb 15, 23. **28** Mmb 19, 5. **29** Mmb 20, 22. **33** Mmb 6, 9–11. **34** Mmb 10, 4. — **5** Mmb 16, 12. **7** Luk 14, 7–11. **9** Mmb 20, 19. **11** Mmb 15, 23. **14** 2 Pe 2, 17.

15 Abodwokyɛre dan ɔtemmufo ti,
na tɛkrɛmabere bu dompe mu.
16 Wuhu ɛwo a, di nea ɛsõ wo,
na anyi wo, na woamfe angu.
17 Mma wo nan nnyɛ wo yɔnko fi ntia-
ntia,
na wo ho anyɛ no mfonee na wantan
wo.
18 Asabaa ne nkrante ne agyan nnam-
nam
ne onipa a odi ne yɔnko ho adanse-
kurum.
19 Ɔkɔnkɔnsani so anidaso hiada
te sɛ ɛsẽ a abu ne nan a afekyere.
20 Nea ɔto dwom kyerɛ ɔwerɛhowni no
te sɛ nea ɔpa ntama awɔwbere mu,
anaa nsã nyinyanyinya a wɔde gu
gyakisi so.
21 Sɛ ɔkɔm de wo tamfo a, ma no aduan
nni,
na osukɔm de no a, ma no nsu nnom;
22 na wobɛsɔ nsramma agu n'atifi,
na Awurade bɛhyɛ wo ananmu.
23 Benkum fam mframa wo osu,
na ntwiri tɛkrɛma wo abufunim.
24 Ɔdan atifi kokoam tra ye
sen sɛ wo ne ɔbea tutupɛfo bɛtra
ɔdan mu.
25 Sɛ nsuonwini yɛ ɔkra a atɔ piti no,
sɛ asɛmpa a efi akyirikyiri asase so
yɛ ne no.
26 Ɔtreneeni a ɔtɔ ɔbɔnefo anim nti-
ntan
te sɛ nsuaniwa a wɔatiatia mu ne
abura a wɔasɛe no.
27 Ɛwodi ntraso nye,
na ade a ɛyɛ duru mu hwehwɛ yɛ
duru.
28 Ɔbarima a ontumi nsianka ne hon-
hom
te sɛ kurow a abubu a afasu nni ho.

## Ti 26

*Nkwaseafo, anihafo ne nkɔnkɔnsafo*

Sɛ ahohurubere mu sukyerɛma
ne twabere mu su te no,
sɛ anuonyam mfata ɔkwasea ne no.
2 Sɛ akasanoma kyini na asomfena tu
no,
saa ara na nnuabɔ hunu remma mu.
3 Pɔnkɔbaa fata ɔpɔnkɔ, nnareka fata
afurum,
na abaa nso fata ɔkwasea akyi.
4 Mmua ɔkwasea n'agyimisɛm so,
na wo nso woanyɛ sɛ ɔno.
5 Bua ɔkwasea n'agyimisɛm so,
na wanyɛ n'ani so onyansafo.
6 Nea ɔde nsɛm soma ɔkwasea no
twitwa n'ankasa nan, na ɔnom mmu-
su.
7 Sɛ apakye nan sensɛn hɔ no,
sɛ nkwasea anom abebusɛm te ne no.
8 Sɛ abohene boaa te abokuw so no,
sɛ nea ɔhyɛ ɔkwasea anuonyam te ne
no
9 Sɛ nsɔe poma te wɔ ɔsabofo nsam no,
sɛ nkwasea anom abebusɛm te ne
no
10 Nea ɔbɔ ɔkwasea ne anantefo paa
no.
te sɛ bɛmmatofo a opira nnipa nyi-
naa.
11 Sɛ ɔkraman san kɔ ne fe ho no,
sɛ ɔkwasea ti n'agyimisɛm mu ne no.
12 Wuhu onipa a ɔyɛ n'ankasa ani so
nyansafo a,
anidaso wɔ hɔ ma ɔkwasea sen no.
13 Ɔkwaadwofo se: Ɔhyeegya wɔ
ɔkwan mu,
gyata wɔ mmɔnten so!
14 Sɛ ɔpon dan ne ho ne mpontɛre so
no,
sɛ ɔkwaadwofo nso yɛ ne kɛtɛ so ne
no.
15 Ɔkwaadwofo de ne nsa bɔ asanka
mu,
ɛhaw n'ani sɛ ɔde bɛhyɛ n'anom.
16 Ɔkwaadwofo yɛ n'ani so nyansafo
sen nnipa baason a wɔkyerɛ ade a ɛsɛ.
17 Nea ɔde ne ho fra asɛm a ɛnyɛ ne
de mu
te sɛ nea oso ɔkraman a ɔretwam
asõ mu.
18 Sɛ ɔbɔdamfo a ɔtow nnyansramma,
agyan ne owu te no,
19 sɛ onipa a ogyigye ne yɔnko,
na ɔka sɛ: agorɔ na meredi, te ne no.
20 Nnyina sã a, ogya dum,
na sɛ osututufo nni hɔ a, atutuw to
twa.
21 Sɛ gyabiriw yɛ ma nsramma, ne
nnyina ma ogya no,
sɛ ɔbarima tutupɛfo ma ɔko ano sɔ
ne no.
22 Osututufo nsɛm te sɛ mfremfrem
ade,
na esian kɔ yam mpia mu.

---

**15** Mmb 15, 1. **18** Mmb 19, 5. **21** Rom 12, 20; Mat 5, 44. **24** Mmb 21, 9, 19.
**28** Mmb 29, 11. — **1** Mmb 26, 8. **3** Dwom 32, 9; Mmb 10, 13. **8** Mmb 26, 1.
**11** 2 Pe 2, 22. **12** Mmb 3, 7. **13** Mmb 22, 13. **14** Mmb 6, 9-11.
**15** Mmb 19, 24. **20** Mmb 22, 10. **21** Mmb 15, 18. **22** Mmb 18, 8.

23 Ano fremfrem ne amumɔyɛ koma
te sɛ dwetɛ fī a wɔde adura kurowagow ho.
24 Nea ɔtan obi no de n'ano kyerɛ asɛm bi,
na ne mu de, osiesie nkontompo.
25 Sɛ ɔka adɔkɔdɔkɔsɛm a, nnye no nni,
na akyide ason wɔ ne komam.
26 Nitan de nnaadaa kata ne ho,
nanso asafo mu wobeyi ne bɔne adi.
27 Nea otu amoa bɛhwe ɛno ara mu,
na nea omunum ɔbo no, ɛbɛsan aba no so.
28 Atoro tɛkrɛma tan wɔn a epira wɔn,
na ano a ɛdɛfɛdɛfɛ de ɔsɛe ba.

## Ti 27

*Ahohoahoa nye*

Mfa ɔkyena nhoahoa wo ho,
na wunnim nea ɛda bɛwo.
2 Ma obi nyi wo ayɛ, na ɛnyɛ w'ano,
ɔhɔho, na ɛnyɛ w'anofafa.
3 Ɔbo yɛ duru na nhwea yɛ pemee,
na ogyimfo abohuru yɛ duru sen n'abien nyinaa.
4 Anibere yɛ atirimɔden, na abufuw yɛ ɔbrammiri,
na hena na obetumi agyina ninkuntwe anim?
5 Animka pefee ye
sen ɔdɔ a ahintaw.
6 Ɔdɔfo pira yɛ nokware,
na ɔtamfo mfewano yɛ nsisi.
7 Ɔkra a wamee tia ɛwokyɛm so,
na ɔkra a ɔkɔm de no de,
nea ɛyɛ nwene biara yɛ no dɛ.
8 Sɛ anomaa a ofi ne berebuw mu kyini te no,
saa na onipa a ofi ne trabere kokyini te ne no.
9 Ngo ne aduhuam ma akomatɔyam,
na onipa adamfo mu dɛ sen ne komam agyinatu.
10 Nnyaw w'adamfo ne w'agya adamfo,
na w'amane da, nhyɛn wo nua fi:
wo fipamfo a ɔbɛn ye sen onua a ɔwɔ akyiri.
11 Me ba, yɛ onyansafo, na ma me koma ntɔ me yam,
na manya asɛm mabua nea ɔbɔ me ahohora.
12 Onitefo hu bɔne a ɛbɛba, na ɔde ne ho hintaw,
ntetekwaa fa mu, na wonya asotwe.
13 Nea ogyina ɔhɔho akyi no, fa ne ntama,
na nea odi ɔbea nanani agyinam no, gye no awowa.
14 Nea otua ahema de nne kɛse hyira ne yɔnko no,
wobebu no nnuabɔ ama no.
15 Asusow bere mu nsu a ɛsosɔ daa
ne ɔbea tutupɛfo sɛ:
16 Nea ose ɔresianka no no te sɛ nea osianka mframa,
anaa ne nifa kita ngo.
17 Dade sew dade ano,
na onipa sew ne yɔnko anim.
18 Nea ɔhwɛ borɔdɔma dua no di n'aba,
na nea ɔsom ne wura no, wɔbɛhyɛ no anuonyam.
19 Sɛ nsu mu anim kyerɛ anim no,
saa ara na onipa koma kyerɛ onipa koma.
20 Asaman ne ɔsɛe amoa mmee da,
na onipa aniwa nso mmee da.
21 Kyɛmfɛre wɔ hɔ ma dwetɛ,
na fononoo wɔ hɔ ma sika,
na ɔbarima de, sɛ n'ayeyi te na wɔde hu no.
22 Sɛ wode ɔwɔmma siw ogyimfo
ɔwaduru mu fra awi mu a,
n'agyimisɛm rempa no.
23 Ohu na hu sɛ wo nguan ho tew,
fa wo koma to mmoa akuwakuw no so.
24 Na ade a woakora ntra hɔ daa,
na abotiri kodu awo ntoatoaso nyinaa so anaa?
25 Wɔsesaw sare kɔ, na wura momono fifi,
na wɔboaboa mmepɔw so nhabamma ano.
26 Nguanten ma wo ntama,
na mpapo yɛ asase ti ade.
27 Na mmirekyi nufusu no dɔɔso ma w'aduan,
wo fifo aduan ne wo mmabaa akɔnhamabɔde.

## Ti 28

*Nhyira ne nnome*

Abɔnefo guan bere a obi ntaa wɔn,
na treneefo de, wɔyɛ nnam sɛ gyataforo.
2 Asase mmarato na ɛma ɛso ahene dɔɔso,
na nnipa nhumufo ne nimdefo na ɛma ɔhene kyɛ.

**27** Dwom 7, 15; Skf 10, 8. — **1** Yak 4, 13-14. **2** 2 Ko 10, 12. **6** Dwom 141, 5. **10** Mmb 14, 20. **12** Mmb 21, 29; 22, 3. **13** Mmb 20, 16. **15** Mmb 19, 13; 25, 24. **20** Mmb 30, 15-16; Skf 1, 8. **24** 1 Ti 6, 7.

3 Ohiani a ɔhyɛ ohiani so
te sɛ osu a ɛpra ade kɔ a ɛmma aduan mma.
4 Wɔn a wogyaw mmara no yi abɔnefo ayɛ,
na wɔn a wodi mmara so no ne wɔn di aperepere.
5 Nnipa bɔne nhu atemmu mu,
na wɔn a wɔhwehwɛ Awurade akyi kwan no hu ade nyinaa mu.
6 Ohiani a ɔnam ne pɛyɛ mu ye
sen nea ɔkyea akwan abien mu na wanya ne ho.
7 Nea obu mmara no yɛ ɔba nyansafo,
na nea ɔne ahohwifo bɔ no hyɛ n'agya aniwu.
8 Nea ɔde mfɛntom ne apempensi dɔre n'ade no,
ɔboaboa ano ma nea obehu abrɛfo mmɔbɔ.
9 Nea oyi n'asõ fi mmara tie ho no,
ne mpaebɔ mpo yɛ akyide.
10 Nea ogyigye tẽefo kɔ bɔne kwan so no,
ɔbɛhwe ɔno ara amoa mu,
na pɛyɛfo bedi ade pa.
11 Onipa defo yɛ n'ani so nyansafo,
na ɔbrɛfo nhumufo hwehwɛ no mu.
12 Treneefo di ahurusi a, ɛyɛ fɛ pii,
na abɔnefo sɔre a, nnipa hintaw.
13 Nea ɔkata ne mmarato so no, ɔrenkyẽ ade,
na nea ɔka na ogyae no, wobehu no mmɔbɔ.
14 Nhyira ne onipa a ɔfɛre ade daa yi;
na nea ɔhyɛ ne koma den bɛtɔ bɔne mu.
15 Ɔbɔnefo a odi ɔman abrɛfo so
te sɛ gyata a ɔbobom ne sisi a n'ani abere.
16 Ɔhene a onni nhumu na ne nhyɛso sõ,
nea ɔtan amimdi ma ne nna kyɛ.
17 Onipa a odi obi mogya ho sõ no
obeguan akɔtɔ amoa mu,
mma wonnsianka no.
18 Nea ɔnam pɛyɛ mu no benya nkwa,
na nea ɔkyea akwan abien mu no bɛhwe ase biako mu.
19 Nea ɔdɔw n'asase no, aduan bɛmee no,
na nea odi ade hunu akyi no, ohia bɛmee no.
20 Onipa ɔnokwafo nhyira bɛdɔɔso,
na nea ɔpɛ ntɛm anya ne ho renyɛ tɔtorɔtɔɔ.
21 Animhwɛ nye,
nanso aduan afono ma so mpo na onipa bedi asɛmmɔne.
22 Oniberefo pere ahonya ho,
na onhu sɛ ohia bɛba no so.
23 Nea ɔka obi anim, ɛyɛ akyiri a,
obenya anuonyam asen nea ɔde ne tɛkrɛma dɛfɛdɛfɛ.
24 Nea ɔfow n'agya ne ne na ade na ɔka sɛ:
Ɛnyɛ mmarato! no yɛ ɔdesɛefo adamfo.
25 Nea n'akonnɔ sõ hwanyan atutuw,
na nea ɔde ne ho to Awurade so bɛdɔ srade.
26 Nea ne ho da ne koma so no yɛ ɔkwasea,
na nea ɔnam nyansa mu no benya aguanye.
27 Nea ɔma ohiani no, ɛrenhia no,
na nea oyi n'ani no benya nnuabɔ pii.
28 Abɔnefo sɔre a, nnipa hintaw,
na wɔyera a, na treneefo redɔɔso.

## Ti 29

*Nhyira ne ɔsɛe*

Animka nipa a osen ne kɔn,
wobebu no mpofirim,
na ano nni aduru.
2 Treneefo redɔɔso a, ɔman ani gye,
na ɔbɔnefo di so a, ɔman si apini.
3 Onipa a ɔdɔ nyansa ma n'agya ani gye,
na nea ɔne nguaman bɔ bɛsɛe n'ade.
4 Ɔhene de atemmu ma ɔman gyina,
na akyɛdepɛfo bɔ no.
5 Onipa a ɔdɛfɛdɛfɛ ne yɔnko no,
osum n'anammɔn afiri.
6 Onipa bɔne mmarato mu wɔ afiri,
na ɔtreneeni bɛto ahurusi dwom, na n'ani agye.
7 Ɔtreneeni hu abrɛfo asɛm di,
ɔbɔnefo nhu saa nimdeɛ yi.
8 Fɛwdifo sɔ kurow mu gya,
na anyansafo sianka abufuw.
9 Ɔba nyansafo ne ogyimfo di apere a,
ɔyɛ hoo oo, ɔserew oo, ɔhome nni mu.

4 Dwom 49, 13. 6 Mmb 19, 1. 8 Mmb 13, 22. 9 Mmb 21, 27. 12 Mmb 11, 10–11. 13 Dwom 32, 3–5; 1 Yoh 1, 8–9. 17 Gen 4, 14. 19 Mmb 6, 6–11; 10, 4; 12, 11. 20 Mmb 28, 22; 20, 21. 22 Mmb 28, 20; 23, 4; 1 Ti 6, 9. 24 Mat 15, 5. 26 Mmb 3, 5. 27 2 Kor 9, 6, 9. 28 Mmb 29, 2. — 1 Mmb 15, 10. 2 Mmb 11, 10. 3 Luk 15, 13. 4 Yes 32, 7. 9 Mat 11, 17.

10 Mogyapɛfo tan pɛyɛfo,
na tēefo hwehwɛ ne kra agye no.
11 Ɔkwasea yi ne honhom nyinaa adi,
na onyansafo dwudwo no ma ɛka akyiri.
12 Ɔpanyin a otie atosɛm no,
n'asomfo nyinaa yɛ abɔnefo.
13 Ohiani ne ɔpooboni hyia,
nea ɔtew wɔn baanu nyinaa ani ne Awurade.
14 Ɔhene a obu nokwatɛn ma abrɛfo no,
n'ahengua betim daa.
15 Abaa ne animka ma nyansa,
na abofra a wɔato no sraha gu ne na anim ase.
16 Abɔnefo dɔɔso a, mmarato dɔɔso,
nanso treneefo behu wɔn asehwe.
17 Teɛ wo ba so na wama woahome,
na wama wo kra anika.
18 Anisoadehu nni hɔ a, ɔman yɛ bisibasaa,
nanso nea obu mmara no, nhyira ne no.
19 Wɔmfa nsɛm nteɛ akoa so,
efisɛ ɔte ase, nso ommu.
20 Wuhu onipa a ɔpere ne nsɛm ho a,
anidaso wɔ hɔ ma ɔkwasea sen no.
21 Nea ɔkokɔ n'akoa fi ne mmofraase no,
akyiri no ɔbɛyɛ sɛ ɔba.
22 Obufufafo sɔ atutuw ano,
na ɔbobɔnefo mmarato dɔɔso.
23 Onipa ahantan bɛbrɛ no ase,
na honhom mu hobrɛaseni nsa bɛka anuonyam.
24 Nea ɔne owifo kyɛ ade no tan ne kra,
ɔte nsewhyɛ no, nso ɔnka.
25 Onipa ho suro sum afiri,
na nea ɔde ne ho to Awurade so no ho bɛyɛ sonn.
26 Nnipa pii hwehwɛ ɔman so difo anim anuonyam,
nanso Awurade na obiara atemmu fi no.
27 Treneefo akyide ne ɔbarima busufo,
na ɔbɔnefo akyide ne nea ne kwan yɛ tee.

## Ti 30

*Agur mpaemuka*

Yake ba Agur nsɛm. Anisoadehu.
Ɔbarima no ka kyerɛ Itiel,
Itiel ne Ukal sɛ:
2 Na meyɛ aboa a menyɛ onipa,
na nhumu a onipa wɔ no, minni bi.
3 Na minsuaa nyansa,
na minni ɔkronkronni no ho nimdeɛ.
4 Hena na waforo akɔ soro na wasian?
Hena na okura mframa ne nsam?
Hena na ɔbɔ nsu boaa, ntama mu?
Hena na ɔde asase ano nyinaa sisii hɔ?
Sɛ wunim a, ne din de dɛn?
Na ne ba din de dɛn?
5 Onyankopɔn asɛm nyinaa ho tew,
ɔyɛ ɔkyɛm ma wɔn a wɔde wɔn ho to no so.
6 Mfa biribi nka ne nsɛm ho,
na wanka w'anim, na wɔanhu wo sɛ ɔtorofo.
7 Nneɛma abien na mesrɛ wo ho,
nkame me ansa na mawu.
8 Yi ade huhuw ne atosɛm fi me ho kɔ akyirikyiri;
mma me ohia anaa ahonyade,
ma minnya m'aduan a ehia me no minni;
9 na mammee mampa wo manka sɛ:
Hena ne Awurade?
Nanso manni hia manwia ade mamfom me Nyankopɔn din.
10 Nni akoa ho nseku nkyerɛ ne wura,
na wammɔ wo dua na woanni fɔ.
11 Nnipa bi wɔ hɔ a wɔdome wɔn agya,
na wonhyira wɔn nã.
12 Nnipa bi wɔ hɔ a wɔn ho tew wɔn ankasa ani so,
nanso wonguaree wɔn mfii wɔn fĩ mu ɛ.
13 Nnipa bi wɔ hɔ, wɔn ani tra wɔn ntɔn,
na wɔamoma wɔn anisuatɛtɛw so dɛn ara!
14 Nnipa bi wɔ hɔ a wɔn sẽ yɛ nkrante,
na wɔn nnyepi yɛ asekan
a wɔde we abrɛfo fi asase so,
ne ahiafo fi nnipa mu.
15 Amemem wɔ mmabea baanu:
Fa ma! Fa ma!
Nneɛma abiɛsa na ɛmmee da,
nneɛma anan na ɛnka sɛ: Ɛdɔɔso:
16 Asaman nė ɔyafunu bonin,
asase a nsu mmee no ne ogya a ɛnka sɛ: Ɛdɔɔso.
17 Aniwa a eyi n'agya ahii, na ebu ɛna tie animtiaa no,

11 Mmb 25, 28; 12, 23. 14 Mmb 16, 12. 17 Mmb 23, 13. 20 Skf 5, 2–3; Yak 1, 19. 24 Lev 5, 1. — 4 Hiob 38. 8 1 Ti 6, 6–8; Mat 6, 11. 12 Mmb 20, 9.
15 Mmb 29, 17; 22, 15. 16 Dwom 37, 36. 22 Mmb 15, 18; 26, 21. 23 Mat 23, 12; 1 Pe 5, 5. 5 Dwom 12, 6; 18, 30. 6 Deut 4, 2. 13 Mmb 21, 4. 17 Mmb 20, 20.

asubɔnten ho kwaakwaadabi betutu,
na akɔre mma bedi.
18 Nneɛma abiɛsa na ɛyɛ me nwonwa dodo,
na anan de, minhu:
19 Ɔkɔre kwan, ewim,
ɔwɔ kwan, ɔbotan so,
hyɛn kwan, ɛpom,
ne ɔbarima kwan, ababaa ho.
20 Sɛ ɔbea ɔwaresɛefo kwan te ni:
Odidi popa n'ano, na ose:
Memmɔɔ mmusu bi ɛ.
21 Nneɛma abiɛsa ase na asase wosow,
na anan na entumi nsoa:
22 Akoa a wabedi hene,
ne ogyennyentwi a wadidi amee,
23 ɔbea a obi mpɛ no, na wanya okunu,
ne abaawa a wadi n'awuraa ade.
24 Nneɛma anan na esusuae asase so,
nanso wɔyɛ anyansafo ɛe:
25 Ntɛtea, ɔman a wonni ahoɔden bi,
nanso wosiesie wɔn aduan ahohurubere;
26 nkukuban, ɔman a wɔn ho nyɛ den,
nanso wɔyɛ wɔn adan abotan mu;
27 mmoadabi nni hene,
nanso wɔn nyinaa fi nam akuwakuw;
28 wubetumi de wo nsa akyere hwinamenhwean,
nso ahene aban mu na ɔte.
29 Nneɛma abiɛsa yi nantew mu ye,
na anan kɔbea yɛ fɛ:
30 Gyata, mmoa mu bran
a ɔnsan mfi obiara anim,
31 akõdi pɔnkɔ a n'asen amia,
ne ɔpapo, ne ɔhene a obi nsɔre nhyɛ no.
32 Sɛ woayɛ nkwaseade ama wo ho so,
na sɛ woabɔ pɔw a,
fa wo nsa to w'ano.
33 Na wumia nufusudae a, wuyi nufusu ani srade,
na wukyim hwene a, wuyi mogya,
na wumia abufuw a, wuyi atutuw.

## Ti 31

*Ɔkasakyerɛ ma ɔhene*

Masa hene Lemuel nsɛm, ɔkasakyerɛ a ne na de teɛɛ no so.
2 Ɛdɛn, me ba, na ɛdɛn, me yafumma?
Na ɛdɛn, me bɔhyɛ ba?
3 Mfa w'ahoɔden mma mmea,
na mfa w'akwan nyɛ nea ɛsɛe ahene.
4 Ɛnsɛ ahene, Lemuel, ɛnsɛ ahene, sɛ wɔbɛnom nsã,
anaa atitiriw, sɛ wobedi mmosa akyi,
5 na wannom, na ne werɛ amfi mmara a wɔahyɛ,
na wannan amanehunufo nyinaa nsɛm ani.
6 Fa mmosa ma nea ɔresɛe,
ne bobesa ma awerɛhowfo.
7 Ma ɔnnom na ne werɛ mfi ne hia.
na wankae n'amane bio.
8 Bue w'ano ma omum,
ma mma a wɔagyaw wɔn nyinaa asɛm.
9 Bue w'ano, bu atɛntrenee,
na di ɔbrɛfo ne ohiani asɛm.

*Ɔyere pa ayeyi*

10 Ɔyepa, hena na obenya?
Nanso ne bo sen nhene pa koraa.
11 Ne kunu koma da no so,
na siade ade nhia no.
12 Ɔyɛ no yiye, na ɔnyɛ no bɔne bi,
ne nkwa nna nyinaa.
13 Odwen kuntu ne asaawa ho,
na ɔde ne nsa yɛ adwuma fɛw so.
14 Ɔte sɛ oguadini ahyɛn,
ɔde n'aduan fi akyirikyiri ba.
15 Ade nnya nkyee a, na wasɔre,
na wama ne fifo aduan,
na wama ne mmaawa nnwuma.
16 Odwen afuw ho na ɔtɔ,
ɔde ne nsa ano aba yɛ bobeturo.
17 Ɔde ahoɔden bɔ n'asen,
na ɔhyɛ n'abasa mu den.
18 Ɔte ne dwumadi mu dɛw,
ne kanea nnum anadwo.
19 Ɔteɛ ne nsa so tadua mu,
na ne nsateaa so kyekye mu.
20 Ɔbae ne nsam ma ɔbrɛfo,
na ɔteɛ ne nsa ma ohiani.
21 Onsuro sukyerɛma mma ne fifo,
na ne fifo nyinaa furafura atankɔkɔɔ.
22 Wanwene mmommo afa,
ne ntama yɛ nwera pa ne ntama a ɛberedum.
23 Wonim ne kunu kurow apon mu,
bere a ɔte asase no so mpanyimfo mu no.
24 Ɔpam nkamisaa na ɔtɔn,
na ɔde abɔso ma oguadini.

18 Mmb 6, 16. 22 Skf 10, 6. 25 Mmb 6, 6–8; 10, 5. — 3 Deut 17, 17; 1 Ah 11, 1.
4 Mmb 20, 1. 8 Hiob 29, 12, 15. 10 Mmb 12, 4; 18, 22. 24 Aso 9, 39.

25 Ahoɔden ne ahoɔfɛ ne n'adurade,
na ɔserew da [bɔne] a ɛbɛba.
26 Obue n'ano nyansa mu,
na adɔe kyerɛ wɔ ne tɛkrɛma so.
27 Ɔhwɛ ne fifo kɔree ne bae,
na onni anihaw aduan.
28 Ne mmabanin sɔre,
na wɔfrɛ no nhyira,
ne kunu nso, oyi no ayɛ sɛ:
29 Mmea pii ayɛ papa,
na wo de, wosen wɔn nyinaa.
30 Osoowayɛ yɛ nnaadaa, na ahoɔfɛ yɛ ahuhude;
ɔbea a osuro Awurade na wobeyi no ayɛ.
31 Momma no ne nsa ano aba bi,
na ne nneyɛe nyi no ayɛ kurow apon mu.

25 Hiob 5, 22; Mat 6, 34. 30 Mmb 11, 22.

# ƆSƐNKAFO

## Ti 1

*Wiase ade nyinaa yɛ ade huhuw*

Dawid ba ɔsɛnkafo a odii hene Yeru-
salem no nsɛm ni. 2 Ahuhude mu
ahuhude! Ɔsɛnkafo na ose; ahuhude
mu ahuhude! Ade nyinaa yɛ huhuw.
3 Mfaso bɛn na onipa nya ne brɛ a ɔbrɛ
owia yi ase nyinaa mu? 4 Awo
ntoatoaso kɔ, na awo ntoatoaso ba, na
asase de, etim hɔ daa. 5 Owia pue,
na owia kɔtɔ, na ɛyɛ ntɛm kɔ n'afã a efi
hɔ na ɛsan pue. 6 Mframa kɔ nifa fam
na ɛdan ba benkum fam; ɛde adannan
kɔ, na n'adannan no so na mframa no
nam san ba. 7 Nsubɔnten nyinaa sen
kɔ po mu, nanso ɛpo renyɛ ma: Fako a
nsubɔnten no nennam kɔ no, ɛhɔ ara
na ɛsan kɔ bio. 8 Nsɛm nyinaa yɛ ɔbrɛ
nko ara; obiara ntumi nka; ɔhwɛ mmee
aniwa, na ɔte nso nyɛ asõ ma. 9 Dɛn
ne nea aba? Ɛne nea ɛbɛba; na ɛdɛn
ne nea wɔayɛ? Ɛne nea wɔbɛyɛ; na
ade foforo biara nni hɔ owia ase.
10 Asɛm bi wɔ hɔ a wɔka sɛ: Hwɛ, eyi
de, ɛyɛ foforo, anaa? Tete nteredee
bere a edi yɛn anim no so na ɛbae.
11 Nkae bi nni hɔ mma kanfo no, na
nkyirimma a wɔbɛba no nso rennya
nkae bi, wɔn a wobedi akyiri aba no
nkyɛn.
12 Me ɔsɛnkafo, midii Israel so hene
Yerusalem, 13 na mede me koma
memae sɛ mede nyansa merebisa na
mahwehwɛ nneɛma a wɔyɛ no ɔsoro ase
nyinaa mu, ɔhaw bɔne a Onyankopɔn
de ato nnipa mma so sɛ wɔmmrɛ mu
ne no. 14 Mihuu nnwuma a wɔyɛ
owia ase nyinaa, na hwɛ, ne nyinaa yɛ
ahuhude ne ɔdadwen hunu. 15 Nea
akyea no, wontumi nteɛ, na nea edi
kam no, wontumi nkan.
16 Me ne me koma kasae sɛ: Me de,
hwɛ, mama me nyansa asõ ayɛ bebree
sen wɔn a wodii me kan Yerusalem
nyinaa, na me koma ahu nyansa ne
nimdeɛ a ɛdɔɔso. 17 Na mede me
koma mehwɛe sɛ mehu nyansa, na
mahu adammɔ ne nkwaseasɛm, na nso
mahu sɛ eyi nso yɛ ɔdadwen hunu.
18 Na nyansa dodow mu wɔ ɔhaw
dodow, na nea otĩa nimdeɛ no tĩa
awerɛhow.

## Ti 2

*Anigye ne adwuma yɛ ade huhuw*

Mekae me komam sɛ: Bra na memfa
anigye mensɔ wo menhwɛ, na hu adepa!
Na hwɛ, ɛno nso yɛ ahuhude. 2 Misee
ɔserew sɛ: Woabɔ dam! Na misee
anigye sɛ: Dɛn na woreyɛ yi? 3 Mipee
me komam sɛ mede nsã mɛhwɛ me
honam, nso na merema nyansa akyerɛ
me koma kwan, na maso nkwaseasɛm
mu makosi sɛ mehu nea eye ma nnipa
mma a wɔbɛyɛ ɔsoro ase, wɔn nkwa
nna dodow. 4 Memaa me nnwuma
sosõe akɛse, misisii adan, meyɛɛ bobe
nturo, 5 meyɛɛ nturo ne mfikyifuw

3 Skf 2, 22. 4 Dwom 90, 3. 8 Dwom 90, 10. 12 Skf 1, 1. 15 Skf 7, 13. 17 Skf 2, 12; 7, 25. — 3 Mmb 31, 4.

afɛfɛ, na metetɛw mu nnua a ɛsow aba
ahorow nyinaa; 6 meyeyɛɛ nsu atare,
na mede mu nsu magugu kwae mu nnua
a ɛrenyin no so; 7 minyaa nkoa ne
mfenaa, na ofie nnipa nso wɔ me; nso
minyaa anantwi ne nguan akuwakuw
pii sen wɔn a wodii me kan Yerusalem
nyinaa; 8 nso meboaa dwetɛ ne sika
ne ahene ne nsase so ademude ano;
misii mmarima ne mmea nnwontofo
ne nnipa mma anigyede ne ɔyerenom
bebree; 9 na meyɛɛ kɛse mekɔɔ so
mesen wɔn a wodii me kan Yerusalem
nyinaa, na me nyansa nso wɔ me hɔ,
10 na biribiara a m'aniwa hwehwɛe
no, mankame no; mansiw me koma
anigye biara ho kwan, na me koma ani
gyei me brɛ no nyinaa mu, na eyi yɛɛ
me brɛ no nyinaa mu kyɛfa. 11 Ɛnna
medan m'ani mehwɛɛ me nnwuma a
me nsa yɛe no nyinaa ne me brɛ a
mebrɛ meyɛe no, na hwɛ, ne nyinaa yɛ
ahuhude ne ɔdadwen hunu, na mfaso
bi nni mu owia ase.
12 Na medan m'ani sɛ merehwɛ
nyansa ne adammɔ ne nkwaseasɛm, na
dɛn na onipa a ɔbɛba ɔhene akyi no
bɛyɛ? Nea wɔayɛ no tete nteredee!
13 Na mihui sɛ mfaso wɔ nyansa mu
sen nkwaseasɛm mu, sɛnea hann mfaso
sen sum de no.
14 Onyansafo de, n'aniwa wɔ ne
tirim, na ɔkwasea de, esum mu na
ɔnantew. Nanso mihui nso sɛ asiane
koro no ara na esiane wɔn nyinaa.
15 Na mekae me komam sɛ: Sɛ ɔkwasea
asiane no ara na esiane me nso, na ɛno
de, ɛdɛn nti na mihuu nyansa mesen
ebinom? Na misee me komam sɛ: Eyi
nso yɛ ahuhude. 16 Na onyansafo ne
ɔkwasea nyinaa, wɔrenkae wɔn daa,
efisɛ nna a ɛbɛba no mu no na werɛ afi
ne nyinaa dedaw; na ɛyɛ dɛn na
onyansafo ne ɔkwasea nyinaa wuwu!
17 Ɛnna asetra fonoo me, efisɛ nneɛma
a wɔyɛ owia ase no nye m'ani so: na ne
nyinaa yɛ ahuhude ne ɔdadwen hunu.
18 Na me brɛ a mebrɛe owia ase no
nyinaa fonoo me, sɛ merebegyaw mama
onipa a obedi m'akyi aba no. 19 Na
hena na onim sɛ ɔbɛyɛ onyansafo anaa
ɔkwasea? Nanso obedi m'ade a
mebrɛɛ ho mede nyansa minyae owia
ase no nyinaa so. Eyi nso yɛ ahuhude.
20 Na medan me ho memaa me koma
tui, ɔbrɛ a mebrɛe owia ase no nyinaa ho
21 Na onipa bi wɔ hɔ a ne brɛ wɔ
nyansa ne nimdeɛ ne yiyedi mu, nanso
ɔde bɛma onipa a wammrɛ mu sɛ ne
kyɛfa: Eyi nso yɛ ahuhude ne adebɔne
kɛse. 22 Na ɛdɛn na onipa nya ne brɛ
nyinaa ne ne koma mu dadwen a ɔde
haw ne ho owia ase no mu? 23 Na ne
nna nyinaa yɛ ayayade, na ne haw yɛ
no awerɛhow, nso anadwo po ne koma
ntɔ ne yam: eyi nso, ahuhude ne no.
24 Biribi pa bi nna hɔ mma onipa sɛ
obedidi na wanom na wama ne kra ahu
adepa ne brɛ no mu; eyi nso mahu sɛ
Onyankopɔn nsam na efi: 25 na hena
na odidi, na hena na onya biribi sen
me? 26 Na onipa a oye n'anim no,
ɔma no nyansa ne nimdeɛ ne anigye,
na ɔdebɔneyɛfo de, ɔma ɔhaw ne ho
tase ade boa ano de ma nea oye
Onyankopɔn anim. Eyi nso yɛ ahu-
hude ne ɔdadwen hunu.

## Ti 3

*Ade biara wɔ ne bere, na Onyankopɔn de, otim hɔ daa*

Ade biara wɔ ne bere a wɔahyɛ no,
na ɛbere wɔ hɔ ma adwuma nyinaa
ɔsoro ase: 2 Awo wɔ ne bere, na owu
wɔ ne bere; ɔtɛw wɔ ne bere, na nea
wɔatɛw no tutu wɔ ne bere; 3 okum
wɔ ne bere, na ɔsa wɔ ne bere; obubu
wɔ ne bere, na osi wɔ ne bere; 4 osũ
wɔ ne bere, na ɔserew wɔ ne bere;
nkɔmmɔdi wɔ ne bere, na asaw wɔ ne
bere; 5 abo towgu wɔ ne bere, na
abo anoboa wɔ ne bere; atuuyɛ wɔ ne
bere, na atuuyɛ ntetewmu wɔ ne bere;
6 ɔhwehwɛ wɔ ne bere, na ɔyera wɔ ne
bere; nhwɛso wɔ ne bere, ɔtowgu wɔ
ne bere; 7 osuane wɔ ne bere, na
ɔpam wɔ ne bere; kommyɛ wɔ ne bere,
na ɔkasa wɔ ne bere; 8 ɔdɔ wɔ ne
bere, na ɔtan wɔ ne bere; akõdi wɔ ne
bere, na ɔmannwoe wɔ ne bere.
9 Mfaso bɛn na nea ɔyɛ adwuma no
nya nea ɔbrɛ ho no mu?
10 Mahu ɔbrɛ adwuma a Onyankopɔn
de ama nnipa mma sɛ wonni mmrɛ mu
no. 11 Wayɛ ade nyinaa fɛfɛ ne bere
mu, nso ɔde wiase ahyɛ wɔn komam,
anyɛ saa de a, anka onipa renhu
adwuma a Onyankopɔn yɛ fi mfiase
kosi awiei no. 12 Mahu sɛ adepa nni
hɔ mma nnipa, gye sɛ wɔma wɔn ani

**9** 1 Ah 10, 23. **11** Skf 1, 14. **12** Skf 1, 17. **14** Mmb 17, 24. **16** Dwom 49, 10.
**18** Skf 2, 21, 26; Dwom 39, 6. **24** Skf 3, 12, 22; 5, 18; 8, 15; 9, 7. **26** Mmb 13, 22;
28, 8. — **1** Skf 8, 6. **11** Skf 8, 17. **12** Skf 2, 24.

gye na wɔyɛ yiye wɔn nkwa mu;
13 nanso sɛ onipa biara didi nom hu
adepa ne brɛ nyinaa mu a, Onyankopɔn
akyɛde ne no. 14 Mahu sɛ ade biara
a Onyankopɔn yɛ no, ɛno na ɛbɛtra hɔ
daa, wɔrenka ho bi, na wɔrenyi mu bi.
Na Onyankopɔn yɛe sɛ wonsuro n'anim.
15 Nea ɛba no yɛ teteete ade, na nea
ɛrebɛba no nso, ɛbae teteete, na
Onyankopɔn hwehwɛ nea ɛsen kɔ bio.

*Suro Onyankopɔn na tɔ wo bo ase*

16 Na nea mahu bio owia ase ne
atemmubea a abɔnefosɛm wɔ hɔ ne
treneebea a amumɔyɛ wɔ hɔ.
17 Mekae me komam sɛ: Ɔtreneeni
ne ɔbɔnefo nyinaa, Onyankopɔn bebu
wɔn atɛn, efisɛ adwuma nyinaa ne
nneyɛe nyinaa wɔ ne bere. 18 Mekae
me komam sɛ: Nnipa mma ntia! sɛ
Onyankopɔn bɛsɔ wɔn ahwɛ, na wɔahu
sɛ wɔn fam no wɔyɛ mmoa ara nko.
19 Na nnipa mma hyɛbea ne mmoa
hyɛbea sɛ, na hyɛbea koro da hɔ ma
wɔn: sɛ oyi wu te no, sɛ oyi wu te ne no,
na honhom biako na wɔn nyinaa wɔ, na
ɔkyɛn a onipa bɛkyɛn aboa nni hɔ; na
ade nyinaa yɛ ahuhude. 20 Ade nyi-
naa kɔ faako, ade nyinaa fi dɔte mu,
na ade nyinaa san kɔ dɔte mu.
21 Hena na onim nnipa mma honhom
sɛ ɔforo kɔ ɔsoro, ne mmoa honhom sɛ
osian kɔ asase ase? 22 Na mihui sɛ
adepa bi nni hɔ gye sɛ onipa ani gye
ne nnwuma mu, na ɛne ne kyɛfa; na
hena na ɔde no bɛba na wabɛhwɛ nea
ɛbɛba n'akyi no?

## Ti 4

*Ohiani, nsiyɛfo ne ɔhene*

Na mesan mehwɛɛ nhyɛso a ɛwɔ
owia ase no nyinaa, na hwɛ, wɔn a
wɔhyɛ wɔn so no nusu, na wonni
ɔwerɛkyekyefo bi, na nhyɛsofo nsam
den no mu no, wonni ɔwerɛkyekyefo
bi! 2 Ɛnna mekamfoo awufo a wɔa-
wuwu dedaw no sen anikanfo a wɔda
so tete ase no. 3 Na nea oye sen wɔn
baanu no ne nea onnya mmae a onnya
nhuu nneyɛe bɔne a wɔyɛ owia ase no.
4 Na mihuu ɔbrɛ nyinaa ne adwumayɛ
mu yiyedi nyinaa nso, sɛ ɛno ho na obi
ne ne yɔnko twe ninkunu. Eyi nso yɛ
ahuhude ne ɔdadwen hunu.
5 Ɔkwasea pompono ne nsa te hɔ,
na odi n'ankasa ne honam.
6 Nsa ma ne ɔhome ye sen nsa abien
amaama ne ɔbrɛ ne ɔdadwen hunu.
7 Na mesan mehwɛɛ owia ase ahu-
hude. 8 Obiako wɔ hɔ na obi nka ne
ho, nso onni ba anaa onua, nanso ne
brɛ nyinaa nni awiei, ahonya nso mmee
n'aniwa. Na hena po na merebrɛ na
merekame me kra nnepa mama no?
Eyi nso, ahuhude ne ɔhaw bɔne ne no.
9 Baanu ye sen obiako, efisɛ wɔn
brɛ mu akatua pa wɔ hɔ ma wɔn;
10 na sɛ wɔhwe ase a, obiako bɛma ne
yɔnko so, na obiakofo a ɔhwe ase a obi
nka ne ho mma no so nnue. 11 Nso
sɛ baanu da a, wɔn ho yɛ wɔn hyew, na
obiakofo de, ne ho bɛyɛ no hyew dɛn?
12 Na sɛ obi toa wɔn mu biako a,
baanu no ne no besi anim; na hama a
ɛbɔ ho abiɛsa no rentew ntɛm so.
13 Ɛfanim aberantewa hiani nyansafo
sen ɔhene akwakoraa kwasea a onnim
kɔkɔbɔ tie bio. 14 Na obi fi nneduafo
dan mu bedii hene, nso wɔwoo no hiani
n'ahenni asase no so. 15 Mihuu atea-
sefo a wɔnam owia ase nyinaa ne
aberantewa a otia abien a obegyinaa
n'ananmu no. 16 Ɔman no nyinaa,
wɔn a wodii n'anim nyinaa nni awiei,
nso wɔn a wɔbɛba akyiri no ani rennye
ne ho. Na eyi nso yɛ ahuhude ne
ɔdadwen hunu.

## Ti 5

*Ahodaso ne Onyankopɔn anim ahobrɛase*

Sɛ worekɔ Onyankopɔn fi a, wɛn
w'anan, na wobɛn kotie a, eye sen
nkwasea afɔrebɔ; na wɔn de, wonnim
sɛ wɔyɛ bɔne.
2 Mma w'ano nnyɛ birebire, na wo
koma nso mmpɛ ntɛm mmma asɛm bi
mmfi, Onyankopɔn anim, na Onyanko-
pɔn wɔ ɔsoro, na wo de, wowɔ asase so;
enti ma wo nsɛm nyɛ kakraa bi.
3 Na adaeso nam ɔbrɛdwen mu na
ɛba, na ɔkwasea nne nso nam nsɛm
dodow mu.
4 Sɛ wohyɛ Onyankopɔn bɔ bi a,
ntwentwɛn ne ma ase, efisɛ onni
nkwasea ho koma pa bi: nea woahyɛ
bɔ no, ma! 5 Ɛfanim sɛ woanhyɛ bɔ
sen sɛ woahyɛ bɔ na womma. 6 Mma

17 Skf 12, 14. 19 Dwom 49. 12, 20. 20 Gen 3, 19. 21 Skf 12, 7. — 2 Hiob 3, 11.
3 Skf 6, 3. 5 Mmb 6, 10. 6 Mmb 15, 16. 7 Skf 2, 12. 14 Gen 41, 14.
16 Skf 1, 14. — 1 1 Sa 15, 22. 2 Yak 1, 19. 3 Skf 10, 14; Mmb 10, 19.
4 Deut 23, 21. 6 Mal 2, 7.

w'ano kwan na ɛmmma wo honam
nnyɛ bɔne, na nka ɔbɔfo no anim sɛ:
Ɛyɛ mfomso. Ɛdɛn nti na Onyankopɔn
bo mfuw wo nne na ɔnsɛe wo nsa ano
adwuma.
7 Na nea ɛnam so ba ne adaeso,
ahuhude ne nsɛnnodow; na Onyanko-
pɔn mmom na suro no.

*Ahonyade yɛ ahuhude*

8 Sɛ wuhu ɔbrɛfo so hyɛ ne atemmu
ne trenee anidan asase bi so a, mma
wo ho nnnwiriw wo saa asɛm no ho, na
nea ɔsõ no, nea ɔsõ sen no hwɛ no, na
nea ɔsõ koraa no wɔ wɔn so. 9 Na ade
nyinaa mu mfaso ne sɛ ɔhene bi wɔ hɔ
ma asase a wɔdɔw so no.
10 Nea ɔpɛ sika no, sika mmee no,
na nea ɔpɛ adedodow no nnya mu
mfaso. Eyi nso yɛ ahuhude.
11 Nea nnepa redɔɔso no, na adifo
nso redɔɔso, na yiyedi bɛn na ɛwom ma
adede no, sɛ ɔhwɛ a wɔn aniwa hwɛ
nko?
12 Odwumayɛfo didi kakraa oo, pii
oo, ne nna yɛ no dɛ, na ɔmee a ɔdefo
mee no mma onnya adaye.
13 Bɔne bi a ɛyɛ yaw wɔ hɔ a mahu
owia ase, ɛne ahonyade a adede kora
so ma wɔn ara mmusu. 14 Na
ahonyade no sɛe adwuma bɔne mu, na
wawo ɔba a, biribiara nka ne nsam.
15 Sɛnea ofi ne nã yam adagyaw mu
bae no, saa ara na ɔbɛsan akɔ, sɛ ɔbae
no, na ɔremfa ne brɛ mu hwee a ɔde
bekita ne nsam akɔ. 16 Na eyi nso
yɛ bɔne a ɛyɛ yaw, sɛnea ɔbae no ara,
saa ara na ɔbɛkɔ, na ɛyɛ no mfaso bɛn
sɛ ɔbrɛɛ ɔbrɛ hunu? 17 Nso ne nna
nyinaa, esum mu na odii, na n'abo-
huru ne ne yare ne n'awerɛhow dɔɔso.

*Ɔpene*

18 Hwɛ, nea mahu sɛ eye ne sɛ ɛyɛ
fɛ sɛ obi didi na ɔnom na ohu papa ne
brɛ a ɔbrɛ owia ase no nyinaa mu, ne
nkwa nna dodow a Onyankopɔn de ma
no; na ɛne ne kyɛfa. 19 Nso onipa
biara a Onyankopɔn ma no ahonyade
ne adedodow, na ɔma no ho kwan sɛ
onni bi na ɔmfa sɛ ne kyɛfa, na n'ani
nnye ne brɛ mu no, eyi nso, Onyankopɔn
akyɛde ne no. 20 Na ɔnkae ne nkwa
nna bebree bi, efisɛ Onyankopɔn agye
no so ama no ne koma anigye.

## Ti 6

*Ahonyade ne anuonyam nso yɛ ahuhude*

Bɔne bi wɔ hɔ a mahu owia ase, na
ɛdɔɔso nnipa so: 2 Obi a Onyankopɔn
ama no ahonyade ne adedodow ne
anuonyam, na nea ɛyɛ no akɔnnɔ mu
biara mmɔ ne kra, nanso Onyankopɔn
mma no ho kwan sɛ onni bi, na ɔnanani
bi na odi, eyi de, ahuhude ne ayayade
ne no. 3 Sɛ obi wo ɔha na odi mfe pii,
na ne mfe mu nna dɔɔso bebree, na
papa ammee ne kra nanso wɔansie no
yiye a, mise, ɔpɔn ba ye sen no. 4 Na
ɔ̀bà no adehunu mu, na esum mu na ɔkɔ,
na esum na ɛkata ne din so, 5 owia
nso wanhu na onnim: ɔhome wɔ hɔ ma
oyi sen ɔno. 6 Na sɛ mpo odi mfe
apem mmɔho, nanso wannya mu papa
bi a, so ɛnyɛ faako na wɔn nyinaa kɔ?
7 Onipa brɛ nyinaa, ɔbrɛ ma n'ano,
nanso ɔmmee da. 8 Na ɛdɛn na onya-
nsafo de sen ɔkwasea? Ɛdɛn nso na
ohiani a onim ateasefo mu abrabɔ no de
kyɛn so. 9 Ɛfanim aniwa adehu mmom
sen ɔkra kyini. Eyi nso yɛ ahuhude ne
ɔdadwen hunu.
10 Nea ayɛ no, wɔabɔ ne din dedaw,
na wonim sɛ onipa ne no, na ontumi ne
nea ɔyɛ den sen no no nham. 11 Na
nsɛm pii wɔ hɔ a ɛma ahuhude dɔɔso;
mfaso bɛn na onipa nya? 12 Na hena
na onim nea eye ma onipa, nkwa mu,
ne nkwa huhuw mu, nna dodow a odi
sɛ sunsuma no? Na hena na ɔbɛka
onipa nea ɛbɛba n'akyi owia ase no?

## Ti 7

*Abrabɔ pa ne boasetɔ*

Din pa ye sen ngo pa, na owuda ye
sen awoda. 2 Nkɔmmɔdi fi kɔ ye sen
asanom fi kɔ, efisɛ ɛno ne nnipa nyinaa
awiei, na ɔteasefo de hyɛ ne komam.
3 Awerɛhow ye sen ɔserew, na anim
mmɔbɔmmɔbɔyɛ mu na koma nam yɛ
yiye. 4 Anyansafo koma wɔ nkɔmmɔdi
fi, na nkwasea koma wɔ anigye fi.
5 Onyansafo animka tie ye sen sɛ obi
tie nkwasea dwonto. 6 Na sɛ nsɔe
turuturuw ɔsɛn ase no, sɛ ɔkwasea
serew te ne no. Eyi nso yɛ ahuhude.
7 Na amimyɛ bɔ onyansafo dam, na
ayɛyɛde sɛe koma. 8 Asɛm awiei ye
sen ne mfiase; boasetɔ honhom ye sen

---

10 Mmb 28, 22. 15 Hiob 1, 21; Dwom 49, 17. 18 Skf 2, 24; Mmb 15, 15. —
2 Skf 2, 18. 12 1 Be 29, 15; Dwom 90, 5. — 1 Mmb 22, 1.

ahomaso honhom. 9 Mma wo honhom
mmpere abohuru ho, na nkwasea
kokom na abohuru te. 10 Nka sɛ:
Ɛdɛn na kan nna no ye sen eyinom yi?
Na ɛnyɛ nyansa so na wubisa eyi ase.
11 Nyansa ye sɛ awunnyade, na ɛyɛ
mfaso ma wɔn a wohu owia no. 12 Na
nyansa onwini ase tra te sɛ sika onwini
ase tra, na nimdeɛ yɛ mfaso, na nyansa
gye ne wura nkwa. 13 Hwɛ Onyanko-
pɔn nneyɛe. Na hena na obetumi
ateɛ nea ɔno akyea no.
14 Da pa mu nya koma pa, na da
bɔne mu dwen sɛ Onyankopɔn ayɛ eyi
nso aka ɛno ho, nea ɛbɛyɛ na onipa anhu
n'akyi biribiara. 15 Mahu ade nyinaa
m'ahuhude nna mu: ɔtreneeni bi wɔ hɔ
a ɔyera ne trenee mu, na ɔbɔnefo bi wɔ
hɔ a ɔkyɛ ne bɔne mu. 16 Nyɛ wo ho
ɔtreneeni bebrebe, na nyɛ onyansafo
ntra so: ɛdɛn nti na wobɛsɛe wo ho?
17 Mma abɔnefosɛm nnnɔɔso na nyɛ
ɔkwasea: ɛdɛn nti na wubebu wo bere
mu awu? 18 Eye sɛ wuso eyi mu, na
eyi nso wunyi wo nsa mfi ho; na nea
osuro Onyankopɔn befi ne nyinaa mu.
19 Nyansa hyɛ onyansafo den sen
atamfo du a wɔwɔ kurow mu.
20 Na onipa trenee bi nni asase so a
ɔyɛ papa na ɔnyɛ bɔne.
21 Nso mfa wo koma nsi nsɛm a
wɔka nyinaa so, na woante sɛ w'akoa
redome wo. 22 Na wo koma nim
mpɛn bebree a wo nso wodomee
ebinom.
23 Mede nyansa masɔ eyi nyinaa
mahwɛ; mekae sɛ: Mehu nyansa; nso
ɛne me ntam ware. 24 Nea ɛwɔ hɔ
wɔ akyirikyiri na ɛyɛ donkudonku,
hena na obehu?
25 Mede me koma nso mikyinii sɛ
mehu na mapee mu na mahwehwɛ
nyansa ne adwempa, na mahu abɔne-
fosɛm sɛ ɔkwaseayɛ, ne nkwaseasɛm
sɛ adammɔ. 26 Na mihuu nea ɛyɛ
nwene sen owu: ɔbea a ne komam wɔ
mfiri ne asawu na ne nsa yɛ nhama;
nea ɔsɔ Onyankopɔn ani befi ne ho afi,
na ɔdebɔneyɛfo de, ɔbɛkyere no. 27
Hwɛ eyi na mahu, ɔsɛnkafo no na ose,
mefaa no mmiako mmiako, na mahu
adwempa. 28 Nea me kra hwehwɛ bio
nanso minhui ni: ɔbarima biako na
mahu no apem mu, na ɔbea de, minhuu
bi, eyinom nyinaa mu. 29 Hwɛ, eyi
nko na mihui sɛ: Onyankopɔn bɔɔ onipa
yiye, na wɔn de, wɔhwehwɛ tirim
adwene bebree.

## Ti 8

*Nniso ho setie*

Hena na ɔte sɛ onyansafo, na ɛhena
na onim asɛm ase kyerɛ? Onipa
nyansa ma n'anim hyerɛn, na n'anim
denyɛ sakra.
2 Mise: Di ɔhene anom asɛm so,
Onyankopɔn ntam no nti. 3 Mpɛ
ntɛm mfi n'anim nkɔ, nnyina asɛmmɔne
so, na nea ɛsɔ n'ani nyinaa na ɔyɛ.
4 Efisɛ ɔhene asɛm di tumi, na hena na
obetumi aka akyerɛ no sɛ: Dɛn na
woreyɛ yi? 5 Nea odi mmara asɛm so
no nnim asɛmmɔne bi, na onyansafo
koma nim bere ne atemmu. 6 Na
ɛbere ne atemmu wɔ hɔ ma nsɛnnii
nyinaa, na onipa bɔne dɔɔ no so sõ.
7 Na obi nni hɔ a onim nea ɛbɛba, na
sɛnea ɛbɛba no, hena na obetumi
akyerɛ no? 8 Onipa bi nni honhom
so tumi, sɛ ɔde besiw honhom no kwan,
na owu da so tumi nni hɔ, na ɔkwanma
nni ɔsa mu, na bɔne mma ne yɛfo mfi
mu mfi.

*Ewie treneefo ne abɔnefo pɛ*

9 Eyi nyinaa mahu, na mede me
koma mato adwuma a wɔyɛ owia ase
nyinaa so: ɛbere bi wɔ hɔ a onipa di
onipa so tumi ma ɛdan no bɔne.
10 Na saa nso na mihuu abɔnefo a
wosiee wɔn, na wɔhyɛn wɔn home mu,
nanso wɔn a wɔyɛɛ nea ɛfata no, wofi
kronkronbea kɔe na ani paa wɔn so
kurow mu. Eyi nso yɛ ahuhude.
11 Sɛ nneyɛe bɔne ho afobu mma
ntɛm nti na nnipa mma bɔne ho
atirimpɔw ayɛ wɔn koma ma. 12 Sɛ
ɔdebɔneyɛfo di asɛmmɔne mpɛn ha na
ɔtra hɔ kyɛ a, ɛnyɛ dɛn ara a, minim sɛ
ebesi wɔn a wosuro Onyankopɔn na
wɔfrɛ no no yiye; 13 na ɛrenwie
ɔbɔnefo yiye, na ɔremma ne nna nkyɛ,
ɔte sɛ sunsuma, sɛ ɔmfɛre Onyankopɔn
ntia.
14 Ahuhude bi nso wɔ asase so: sɛ
atreneefo bi wɔ hɔ a ade a ɛfata abɔnefo
nneyɛe bɛto wɔn, na abɔnefo nso wɔ hɔ
a ade a ɛfata atreneefo nneyɛe bɛto
wɔn. Mekae sɛ eyi nso yɛ ahuhude.

9 Yak 1, 19. 12 Mmb 3, 2. 13 Skf 1, 15. 15 Skf 8, 14; Dwom 73, 12–13.
20 Dwom 14, 3. 26 Mmb 2, 16–22. 29 Mmb 2, 7. — 6 Skf 3, 1. 7 Skf 10, 14.
11 Hiob 35, 15. 12 Dwom 73, 17–26. 14 Skf 7, 15.

15 Ɛnna mekamfoo anigye, sɛ papa nni
hɔ mma onipa owia ase, gye sɛ odidi
na ɔnom na n'ani gye, na eyi ara na
ɛfam ne ho ne brɛ mu, ne nkwa nna a
Onyankopɔn de ma no owia ase no mu.
16 Mede me koma mehwɛɛ sɛ mehu
nyansa, na mahwɛ ɔbrɛ adwuma a
wɔyɛ asase so no, sɛ awia ne anadwo
po onipa nnya nna, n'aniwa mu no,
17 ɛnna mihuu Onyankopɔn nneyɛe
nyinaa, sɛ onipa ntumi nhu nneɛma a
wɔyɛ owia ase no, sɛnea onipa bɛbrɛ
de ahwehwɛ, nanso ɔrenhu, na sɛ
onyansafo nso ka sɛ obehu a, ɔrentumi
nhu.

## Ti 9

*Nkwa ho mfaso ne anigye*

Na eyi nyinaa na mede mehyɛɛ me
komam, na mipee eyi nyinaa mu, sɛ
atreneefo ne anyansafo ne wɔn nnwuma
wɔ Onyankopɔn nsam, ɔdɔ oo, ɔtan oo,
onipa nnim, nneɛma nyinaa yɛ wɔn pɛ.
2 Ade nyinaa ba nnipa nyinaa so pɛ,
nkrabea koro na ɛda hɔ ma ɔtreneeni
ne ɔbɔnefo, onipa pa ne ɔhotefo, ne
nea ne ho agu fĩ, nea ɔbɔ afɔre ne
nea ɔmmɔ afɔre; onipa pa te sɛ ɔde-
bɔneyɛfo, nea ɔka ntam te sɛ nea osuro
ntanka. 3 Eyi yɛ bɔne nea wɔyɛ owia
ase no nyinaa mu, sɛ nkrabea koro da
hɔ ma nnipa nyinaa; enti nso na bɔne
ayɛ nnipa mma koma ma, na adammɔ
wɔ wɔn komam ara wɔn asetra mu, na
ɛno akyi wɔkɔ awufo nkyɛn. 4 Na
hena na woyi no wɔ mu? Ateasefo
nyinaa nkyɛn na anidaso wɔ. Na
ɔkraman a ɔte ase ye sen gyata a
wawu. 5 Na ateasefo nim sɛ wobe-
wuwu, na awufo de, wonnim biribiara,
na wonni akatua bi bio, na werɛ afi wɔn
nkae. 6 Wɔn dɔ oo, wɔn tan oo, wɔn
ninkuntwe oo, ayera dabidabi dedaw,
na wonni nea wɔyɛ owia ase nyinaa mu
kyɛfa bi bio da.
7 Kɔ na fa anigye kodi w'aduan, na
fa koma pa nom wo nsã, na Onyankopɔn
ani asɔ wo nneyɛe dedaw.
8 Ma wo ntade nhoa bere nyinaa mu,
na mma ngo mmpa wo tiri so.
9 Wo ne wo yere a wodɔ no ntra ase
nni wo nkwa huhuw nna a ɔde ama wo
owia ase no nyinaa, w'ahuhude nna
nyinaa, na ɛne wo kyɛfa nkwa yim ne
wo brɛ a worebrɛ owia ase no mu.
10 Biribiara a wo nsa bɛka sɛ wobɛyɛ
no, fa w'ahoɔden yɛ, na adwuma ne
adwene ne nimdeɛ ne nyansa nni
asaman a worekɔ hɔ no.

*Nyansa ho mfaso ne ne hunuyɛ*

11 Mesan mihui owia ase sɛ ɛnyɛ
ahoɔharefo de ne ammirikatu, na ɛnyɛ
nnɔmmarima de ne ɔko, na ɛnyɛ
anyansafo de ne aduan, na ɛnyɛ nhumu-
fo de ne ahonya, nanso ɛnyɛ animdefo
de ne anuonyam, na ɛbere ne nkrabea
to wɔn nyinaa. 12 Nso onipa nnim ne
bere: sɛ mpataa a woyi wɔn asawu bɔne
mu ne nnomaa a woyi wɔn afiri mu no,
saa ara na woyi nnipa mma bere bɔne
a ɛto wɔn mpofirim no mu.
13 Nso saa nyansa yi na mihui owia
ase, na ɛsõ m'ani so: 14 Kurow ke-
tewa bi wɔ hɔ, na mmarima kakraa bi
wɔ mu, na ɔhenkɛse bi baa ho betwaa
ho hyiae, na ɔtotoo ɛho abantenten
akɛse: 15 na wohuu emu barima
hiani nyansafo bi, na ɔde ne nyansa no
gyee kurow no; nso obiara ankae onipa
hiani no. 16 Ɛnna mise: Nyansa ye
sen mmaninyɛ, nanso wobu ohiani
nyansa animtiaa, na ne nsɛm no, wɔnte.
17 Anyansafo nsɛm a wɔte no komm
sen nkwasea mu tumfoɔ nteɛm.
18 Nyansa ye sen akode, nanso ɔde-
bɔneyɛfo biako sɛe papa bebree.

## Ti 10

*Nyansa ho mmɛ horow*

Nwansena funu ma odufrafo aduru
bɔn na ɛporɔw, na nkwaseasɛm kakra
yɛ duru sen nyansa ne anuonyam.
2 Onyansafo koma wɔ ne nifa mu, na
ɔkwasea koma wɔ ne benkum mu.
3 Nanso ɔkwan biara a ɔkwasea fa so
no, ntease bɔ no, na ɔka kyerɛ nnipa
nyinaa sɛ ɔyɛ ɔkwasea. 4 Sɛ otumfoɔ
honhom sɔre hyɛ wo a, nnyaw w'afã, na
odwo brɛ bɔne akɛse ano ase.
5 Adebɔne bi wɔ hɔ a mihui owia ase
sɛ mfomso bi a efi otumfoɔ anim,
6 wɔama nkwasea so bebree, na adefo
tete fam. 7 Mahu nkoa a wɔtete
apɔnkɔ so ne adehye a wɔnennam fam
sɛ nkoa.
8 Nea otu amoa no, emu na ɔbɛhwe,
na nea oburuw ban no, ɔwɔ bɛka no.

15 Skf 2, 24. 17 Skf 3, 11. — 2 Skf 2, 14; Hiob 9, 22. 3 Skf 8, 11. 7 Skf 5, 18.
9 Mmb 5, 18. 11 Yer 10, 23. — 4 Dwom 37, 1; Mmb 24, 19. 6 Mmb 30, 21–22.
8 Mmb 26, 27.

9 Nea otu abo no, ɛbɛhyɛ no yaw, na
nea ɔpae nnua no, emu na obepira.
10 Sɛ obi dade ano akum na wansew
ano a, ɛnde gye sɛ ɔma ahoɔden dɔɔso,
na mfaso a wɔde di yiye ne nyansa.
11 Sɛ ɔwɔ ka ansa na wɔkyere no
kaberɛ a, na mfaso bi nni hɔ mma
kaberɛkyerefo no.
12 Onyansafo anom asɛm yɛ nyam,
na ɔkwasea ano bɛmene no.
13 N'anom asɛm mfiase yɛ nkwasea-
sɛm, na ne kasaa wiei yɛ adammɔ bɔne.
14 Ɔkwasea ma nsɛm dɔɔso, nso
onipa nnim nea ɛreba, na nea ɛbɛba
n'akyi no, hena na ɔbɛkyerɛ no?
15 Nkwasea haw hyɛ nea onnim kurow
mu kɔ brɛ.
16 Due, wo asase a wo hene yɛ
abofra, na wo mmapɔmma didi anɔpa.
17 Nhyira ne wo, asase a wo hene yɛ
adehye ba, na wo mmapɔmma didi bere
a ɛsɛ mu, ahoɔden nti, na ɛnyɛ asabow
nti. 18 Akwadworɔ nti na mpuran
hunhuan, na nsamgow ma ɔdan nwini.
19 Ɔserew nti na wosiesie aduan, na
nsã ma ateasefo ani gye, na sika na ɛyɛ
ne nyinaa. 20 Nnome ɔhene w'adwene
mu po, na nnome ɔdefo wo dabekyiri,
na wim nnomaa de nne no bɛkɔ, na
ntakraboa aka asɛm no.

## Ti 11

*Gu w'aba ntɛm*

Tow w'abodoo gu nsu ani, na daakye
bi wubehu. 2 Kyɛ mu ma nnipa baa-
son ne baawɔtwe nso, na wunnim bɔne
ko a ɛbɛba asase so. 3 Sɛ osu yɛ
amununkum ma a, etue gu asase so;
na sɛ dua kɔhwe nifa fam anaa benkum
fam a, faako a dua no hwe no, ɛhɔ na
ɛbɛda. 4 Nea ɔhwɛ mframa no rengu
aba, na nea ɔhwɛ amununkum no
rentwa.
5 Sɛnea wunnim mframa kwan ne
sɛ nnompe nyin onyinsɛmfo yam no,
saa ara na wunnim Onyankopɔn a ɔyɛ
ade nyinaa no nneyɛe.
6 Gu w'aba anɔpa, na anwummere
nso nyi wo nsa fi ho, na wunnim nea
ɛbɛyɛ yiye, eyi anaa eyi, anaasɛ n'abien
nyinaa bɛbom ayɛ yiye.
7 Nso hann yɛ dɛ, na ɛyɛ aniwa fɛ sɛ
ehu owia.
8 Na sɛ onipa di mfe pii a, ɔ́mma
n'ani nnye ne nyinaa mu, nanso ɔnkae
sum nna no, sɛ ɛbɛdɔɔso; nea ɛbɛba
nyinaa yɛ ahuhude.

*Mmerantebere mu anigye*

9 Aberante, ma w'ani nnye wo mmo-
fraase, na nya koma pa wo mmerante-
bere mu, na fa wo koma akwan so ne
nea w'aniwa hu mu, nso hu sɛ eyinom
nyinaa nti na Onyankopɔn de wo bɛkɔ
atemmu.
10 Na yi awerɛhow fi wo koma mu,
na ma adebɔne mpare wo honam, na
mmofraase ne mmerantebere yɛ ahu-
hude.

## Ti 12

Na kae wo bɔfo wo mmerantebere
mu ansa na nna bɔne no aba, na mfe a
wobɛka sɛ: minni ho anigye, no adu.
2 Ansa na owia ne hann ne ɔsram ne
nsoromma aduru sum, na osu nya tɔ a,
asan amuna, 3 ɛda a ofie awɛmfo ho
bɛpopo, na mmarima ahoɔdenfo no mu
akurum, na awiyamfo agyae, sɛ wɔasua
ntia, na wɔn a wɔhwɛ mfɛnsere mu ani
so ayɛ wɔn kusuu; 4 na wɔatoto borɔn
so apon mu, na awiyamee gyegyeegye
ano abrɛ ase, na wasɔre anomaa sũ ano,
na nnwontofo nyinaa nne asi ase;
5 na wɔasuro nea ɛkorɔn, na ehu aba
ɔkwan mu, na ɔsonkoran aba ayɛ
mfonoee, na otutuafuru ayɛ adesoa,
na akɔnnɔ to atwa, efisɛ onipa rekɔ ne
daa fie, na ayiyɛfo rekyini mmorɔn so.
6 Ansa na dwetɛ hama no atew, na
sika toaa no apae, na ahina no abɔ asu
ho, na asubura ho nkyimii abubu,
7 na dɔte asan akɔ asase mu sɛ ɛte
kan no, na honhom asan akɔ Onyanko-
pɔn a ɔde mae no nkyɛn.
8 Ahuhude mu ahuhude, ɔsɛnkafo
no na ose, ne nyinaa yɛ ahuhude!

*Asɛm no awiei ne Onyankopɔn suro*

9 Nanso nea ɛka ho a ɔsɛnkafo no yɛ
mu nyansafo no, ɔkyerɛɛ ɔman no
nimdeɛ kaa ho, na ɔkarii na opee mu,
na obubuu mmɛ bebree. 10 Ɔsɛnkafo
no hwehwɛe sɛ obehu nsɛm a ɛyɛ dɛ,
na nea wɔakyerɛw no ne trenee nè
nokware nsɛm.
11 Anyansafo nsɛm te sɛ anantwikafo
mpeaw ne nnadewa a nhyiam mu aku-

**11** Dwom 58, 4–5. **14** Skf 5, 3; 8, 7. **16** Yes 3, 4. **18** Mmb 19, 15.
**19** Ate 9, 13; Dwom 104, 15. **20** Ex 22, 28. — **1** Mmb 19, 17. **5** Yoh 3, 8; Skf 8, 17.
**9** Skf 8, 15. — **7** Skf 3, 20; Gen 3, 19. **8** Skf 1, 2. **9** 1 Ah 4, 32. **11** Heb 4, 12.

nini de ama a ɔhwɛfo biako na ɔde mae.
12 Na nea aka eyinom akyi no nso, me
ba, fa tew w'adwenem. Nhoma be-
bree . yɛ nni awiei, na tirim dwen
bebrebe hyɛ ɔhonam brɛ.
13 Asɛm no awiei, ne nea yɛate
nyinaa ne sɛ: Suro Onyankopɔn, na di
ne mmara nsɛm so. Na eyi ne nnipa
nyinaa asɛde. 14 Na nneyɛe nyinaa
na Onyankopɔn de bɛba atemmu mu,
na nea ahintaw nyinaa nso, papa oo,
bɔne oo, wabu so atɛn.

13 1 Ti 1, 5. 14 Rom 2, 16; 1 Ko 4, 5.

# NNWOM MU DWOM

## Ti 1

*Nnamfonom dɔ*

Nnwom mu dwom a ɛyɛ Salomo de.
2 Ma ɔmfa n'ano mfewano mfew m'ano,
na wo dɔ ye sen bobesa.
3 Wo sradehuam yi hua pa,
ngohuam a wɔahwie ne wo din,
ɛno nti na mmabaa dɔ wo no.
4 Twe me di w'akyi! Yɛde mmirika reba.
Ɔhene de me aba ne mpia mu.
Yebedi ahurusi na yɛn ani agye wo ho,
yɛbɛkamfo wo dɔ asen bobesa.—
Trenee so na wɔdɔ wo.
5 Yerusalem mmabea, mibiri de,
nanso me ho yɛ fɛ,
sɛ Kedar ntamadan, sɛ Salomo mmɔɔhɔɔ.
6 Monnhwɛ me sɛ mibiri,
sɛ owia ahyehye me;
me nã mma bo fuw me,
wɔde me yɛɛ bobe nturo wɛmfo,
me bobeturo a ɛyɛ me de no, manwɛn.
7 Ka kyerɛ me, wo a me kra dɔ wo,
ɛhe na woyɛn nguan no,
ɛhe na woma wobutubutuw awiabere?
Na ɛdɛn nti na menyɛ sɛ nea okyini
wo mfɛfo nguankuw so?
8 Sɛ wo de, wunnim a, wo mmea mu hoɔfɛfo,
fi adi fa nguan no anammɔn so,
na kɔyɛn wo mmirekyi mma,
nguanhwɛfo trabea hɔnom.
9 Me pɔnkɔbere a ɔwɔ Farao teaseɛnam ho no ho
na mede wo meto, m'adamfowaa.
10 W'afono yɛ fɛ, kona no mu,
wo kɔn nso yɛ fɛ, kompu no mu.
11 Sika nnwinne kona na yɛbɛyɛ ama wo,
ne dwetɛ nkoropɛe a esisi so.
12 Ɔhene wɔ n'adidipon ho no,
na me sradehuam reyi ne hua.
13 Me dɔfo yɛ me kurobow kasiaw
a ɛda me nufu ntam.
14 Me dɔfo yɛ me sɛ ahuahaa nhwiren kasiaw,
En-Gedi bobe nturo mu.
15 Hwɛ, wo ho yɛ fɛ, m'adamfowaa,
hwɛ, wo ho yɛ fɛ,
w'aniwa yɛ aborɔnoma aniwa.
16 Hwɛ, wo de, wo ho yɛ fɛ, me dɔfo,
yiw, wosɔ ani,
yɛn nnae nso yɛ frɔmfrɔm.
17 Yɛn adan nsɛmso yɛ kyeneduru,
yɛn ntaaboo yɛ ɔpopaw.

## Ti 2

*Adamfowaa ho anigyina*

Me de, meyɛ Saron nhwiren,
ne abon mu sukooko.
2 M'adamfowaa wɔ mmabea mu
sɛ nsɔe ntam sukooko.
3 Me dɔfo wɔ mmabanin ntam sɛ akutu
a ɛwɔ kwae mu nnua ntam,
ne nwini mu na mepɛ matra,
na n'aba yɛ me dodom dɛ.
4 Ɔde me aba bobesa dan mu,
na ne frankaa a edi me so ne ɔdɔ.

8 Nmd 5, 9; 6, 1. 15 Nmd 2, 14; 4, 1, 7; 6, 4. 16 Nmd 5, 16.

5 Momfa bobe aba tetare nwowaw me,
momfa akutu aba nnwudwo me,
efisɛ meyare ɔdɔ.
6 Ne benkum hyɛ me ti ase,
na ne nifa yɛ me atuu.
7 Meka mo ntam, Yerusalem mmabea,
atwewa ne petee mu aforotebere ho ntam,
sɛ munnnyan na monnhwanyan ɔdɔ
kosi sɛ ɔno ara pɛ.
8 Me dɔfo nne ni!
Hwɛ, ɔreba ni!
Ohuruw tratra mmepɔw,
ɔbɔ nkoko so pentenkwaw.
9 Me dɔfo te sɛ ɔtwe anaa ɔforoteforo.
Hwɛ sɛ ogyina yɛn fasu akyi,
ɔhwɛ mfɛnsere mu,
otwam nyinam ahunaniankansa mu.
10 Me dɔfo kasa se me sɛ: Sɔre ɛ,
m'adamfowaa, me yima, na bra ɛ!
11 Na hwɛ, awɔwbere atwam,
asusow agyae na ɛkɔ koraa.
12 Nhwiren yi ne ho adi asase so,
dwonto bere adu,
na wɔte aturukuku nka, yɛn asase so.
13 Borɔdɔma rema n'abunabun agyigye,
na obobe nnwennaa reyi ne hua.
Sɔre, m'adamfowaa, me yima, na bra ɛ!
14 M'aturukuku a wowɔ ɔbotan tokuru
mu ne sorɔnsorɔmmea ahintawee,
ma minhu w'anim, ma mente wo nne,
na wo nne yɛ dɛ, na w'anim yɛ fɛ.
15 Monkyere sakraman mma yɛn,
sakraman nketewa a wɔsɛe bobe nturo no,
na yɛn bobe asosow nnwennaa.
16 Me dɔfo wɔ me,
na me nso mewɔ no,
ɔno a ɔyɛn ne nguan sukooko mu.
17 Dan wo ho, me dɔfo,
na yɛ sɛ ɔtwe anna ɔforoteforo,
mpaapaemu mmepɔw so,
kosi sɛ onwini bedwo na sunsuma ayerayera.

## Ti 3

*Adamfowaa no nokwaredi*

Me nnae so, adasu mu
na mehwehwɛɛ nea me kra dɔ no no,
mehwehwɛɛ no, nanso manhu no.
2 Eyi de, mesɔre makyini kurow mu,
mmɔnten so ne gua so.
Mehwehwɛ nea me kra dɔ no no.
Mehwehwɛɛ no, nanso manhu no.
3 Awɛmfo a wokyini kurow mu bɛtoo me:
Nea me kra dɔ no no, muhuu no anaa?
4 Mitwaa wɔn ho kakraa pɛ no,
ɛnna mihuu nea me kra dɔ no no,
misoo no mu na mannyaa no mu
kosii sɛ mede no mebaa me nã fi,
ne nea ɔwoo me no pia mu.
5 Meka mo ntam, Yerusalem mmabea,
atwewa ne petee mu aforotebere ho ntam,
sɛ munnnyan na monnhwanyan ɔdɔ
kosi sɛ ɔno ara pɛ.
6 Hena ne oyi a ɔforo fi sare so ba
sɛ owusiw a ɛsɔre tẽe,
a kurobow ne huamfufu
ne oguadifo nnuhuam nyinaa apun no yi?
7 Hwɛ, ne nnae a ɛyɛ Salomo de no,
nnɔmmarima aduosia atwa ho ahyia,
wofi Israel nnɔmmarima mu.
8 Wɔn nyinaa kurakura mfoa,
wɔasuasua akõdi,
wɔn mfoa bobɔ wɔn asen,
anadwo wibɔ nti.
9 Ɔhene Salomo de Lebanon nnua
yɛɛ ɔsako fɛfɛ fae.
10 Ɔyɛɛ n'adum dwetɛ, ne ntwerimu sika,
n'agua yɛ ntama a ɛberedum,
emu nso, Yerusalem mmabea de ɔdɔ adura mu.
11 Sion mmabea, mumfi adi mmɛhwɛ ɔhene Salomo,
abotiri a ne nã de bɔɔ no,
ne yere hyia da ne ne koma anigye da no.

## Ti 4

*Adamfowaa no ahoɔfɛ*

Hwɛ, wo ho yɛ fɛ, m'adamfowaa,
hwɛ, wo ho yɛ fɛ,
na w'aniwa yɛ aborɔnomani,
w'anim ntontan mu.
Wo nhwi te sɛ mmirekyikuw
a wobutubutuw Gilead bepɔw ho.
2 Wo sẽ te sɛ nguankuw
a wɔatwitwa wɔn nhwi

5 Nmd 5, 8. 6 Nmd 8, 3. 7 Nmd 3, 5; 8, 4. 9 Nmd 2, 17; 8, 14.
14 Nmd 4, 7. 16 Nmd 6, 3. 17 Nmd 8, 14. — 1 Nmd 5, 6. 4 Nmd 8, 2.
5 Nmd 2, 7. — 1 Nmd 5, 12; 6, 5. 2 Nmd 6, 6.

a wofi aguaree
a wɔn nyinaa awowo ntanta,
na nea wabu kyenenee nni wɔn mu;
3 w'anofafa te sɛ adidi hama,
na w'anom kasa yɛ dɛ;
w'asontɔre mu te sɛ atea aba fã,
w'anim ntontan mu;
4 wo kɔn si so teateaa sɛ Dawid
abantenten
a akyɛm nketenkete apem sensɛn ho,
ne nyinaa yɛ nnɔmmarima akyɛm;
5 wo nufu abien te sɛ atweforo nta
a wodidi sukooko mu.
6 Mɛkɔ kurobow bepɔw
ne ohuamfufu koko no so
akosi sɛ onwini bedwo,
na sunsuma bɛyera.
7 Wo ho nyinaa yɛ fɛ, m'adamfowaa,
na ɛdɛm biara nni wo ho.
8 Ayeforo, wo ne me mfi Lebanon,
wo ne me mfi Lebanon nkɔ,
na yemfi Amana atifi, Senir ne
Hermon atifi,
agyata trabea, asebɔ mmepɔw so,
nhwɛ fam.
9 Woafa me koma, me nua, ayeforo,
wode w'aniwa mu biako afa me
koma,
ne wo kɔn mu ntweaban biako.
10 Wo dɔ yɛ fɛ dɛn ara, me nua, ayeforo,
wo dɔ yɛ dɛ sen nsã dɛn ara,
na wo sradehuam hua sen nnuhuam
nyinaa.
11 W'ano sosɔ ɛwomono, ayeforo,
ɛwo ne nufusu wɔ wo tɛkrɛma ase,
na wo ntade mu hua te sɛ Lebanon
hua.
12 Me nua, m'ayeforo yɛ turo a woato
ano pon mu,
nsuaniwa a wɔasiw ano kwan,
ne asubura a wɔasɔw ano.
13 W'abãa yɛ atea aba
ne nnuaba a ɛwɔ bo turo,
ahuahaa ne nnuannua horow,
14 nnuannua ne mmetire, osiko ne
pɛprɛ
ne ohuamfufu nnua nyinaa, kurobow
ne dupapo
ne nnuhuam atitiriw nyinaa;
15 nturo mu asubura, mmasu aniwa
ne nsuwansuwa a efi Lebanon so
sen.
16 Benkum fam mframa, sɔre,
na nifa mframa nso, bra bɛbɔ me
turo mu,
ma ne nnuhuam nsosɔ.
Ma me dɔfo mmra ne turo mu,
na onni mu nnuaba a ɛwɔ bo no.

## Ti 5

*Ayeforo no nnae*

Maba me turo mu, me nua, ayeforo,
meretetew me kurobow ne m'adu-
huam,
meredi me wokyɛm ne me wo,
merenom me nsã ne me nufusu.
Nnamfonom, munnidi,
adɔfonom, monnom na mommee.
2 Me de, mereda no,
na me koma nyanee.
Me dɔfo nne ni, ɔpem se:
Hiɛ me, me nua, m'adamfowaa,
m'aborɔnoma a wudi mũ;
na obosu ayɛ m'atifi ma,
anadwo nsosɔe ayɛ me mpɛsɛmpɛsɛ
ma.
3 Mayi m'atade, mɛyɛ dɛn mahyɛ?
Mahohoro me nan ho, mɛyɛ dɛn mayɛ
no fĩ?
4 Me dɔfo teɛɛ ne nsa faa mfɛnsere
mu,
na me yam hyehyee me ne ho.
5 Ɛnna meresɔre sɛ mikohiɛ me dɔfo
no,
kurobow sosɔɔ me nsa ho,
na kurobow a ɛnene sosɔɔ me
nsateaa so,
apratwom nsomu so.
6 Merehiɛ me dɔfo, na me dɔfo dan
ne ho sen kɔe;
ɔrekasa no, me koma tui;
mehwehwɛɛ no, na manhu no,
mefrɛɛ no, na wannye me so.
7 Awɛmfo a wokyini kurow mu no
bɛtoo me,
wɔboboɔ me, wopiraa me,
afasu so awɛmfo gyee me nkataanim.

*Ayeforokunu no ahoɔfɛ*

8 Meka mo ntam, Yerusalem
mmabea,
sɛ muhu me dɔfo a, monka nkyerɛ
no
sɛ meyare ɔdɔ.
9 Dɛn na wo dɔfo de sen ɔdɔfo bi,
mmea mu ɔhoɔfɛfo?
Dɛn na wo dɔfo de sen ɔdɔfo bi,
sɛ woka ntam gu yɛn so sɛɛ yi?

3 Nmd 6, 7. 4 Nmd 7, 4. 5 Nmd 7, 3. 6 Nmd 2, 17. 7 Dwom 45, 13. —
1 Nmd 6, 2. 2 Nmd 6, 9. 6 Nmd 3, 1. 8 Nmd 2, 5.

10 Me dɔfo hoa na ɔbere,
ɔdɛnsow nnipa mpem mpem mu.
11 Ne ti yɛ sika amapa pa,
ne mpɛsɛmpɛsɛ yɛ kuhaa,
ebiri sɛ anene.
12 N'aniwa te sɛ asuten ho mmorɔnoma
a woguare nufusu,
sisi ne mãyɛ so.
13 N'afono te sɛ aduhuam akofĩ
a nnuhuam yɛ so yiye;
n'anofafa te sɛ sukooko fɛfɛ
a ɛsosɔ kurobow a ɛnene;
14 ne nsa yɛ sika nnwinne
a wɔde sikabereɛbo asisi mu;
ne nipadua yɛ asonse dwinne
a wɔde hoabo adura so.
15 N'asrɛ yɛ abofufu adum
a esisi amapa nnyinaso so,
ne suban te sɛ Lebanon,
wɔapaw no sɛ kyeneduru nnua.
16 N'anom wɔ adɔkɔdɔkɔde,
na ne ho nyinaa yɛ anisɔde ara nko.
Me dɔfo ni, na m'adamfo ni,
Yerusalem mmabea.

## Ti 6

*Nhyia mu anigye*

Mmea mu hoɔfɛfo, ɛhe na wo dɔfo kɔ?
Ɛhe na wo dɔfo no adan ne ho afa?
Na yɛne wo nkɔhwehwɛ no.
2 Me dɔfo asian kɔ ne turo mu,
aduhuam akofĩ ho,
sɛ okodidi nturo no mu,
na watetew sukooko nhwiren afɛfɛ no.
3 Me de, mewɔ me dɔfo,
na me dɔfo wɔ me,
ɔno a ɔyɛn ne nguan sukooko no mu.
4 M'adamfowaa, wo ho yɛ fɛ sɛ Tirsa,
woyɛ oyima sɛ Yerusalem,
wo ho yɛ hu sɛ wɔn a wɔahyia ɔfrankaa ase.
5 Yi w'ani fi me so, na ɛhaw me,
wo nhwi te sɛ mmirekyi kuw
a wobutubutuw Gilead bepɔw ho.
6 Wo sẽ te sɛ nguanten mmaatan
a wofi aguaree reforo ba
a wɔn nyinaa awowo ntanta,
na nea wabu kyenenee nni wɔn mu.
7 W'asontɔre mu te sɛ atea aba fã,
w'anim ntontan mu.
8 Ahemmaa si aduɔson,
na ayefam si aduɔwɔtwe,
na mmabaa nni ano.
9 Obiako ne m'aborɔnoma a odi mũ,
ne nã ba koro ne no,
nea ɔwoo no ɔdɔba ne no,
mmabaa hu no, na wohyira no,
ahemmaa ne ayefam nso, na wɔkamfo no.
10 Ɛhena ne oyi a opue sɛ adekyee,
ne ho yɛ fɛ sɛ ɔsram,
ne ho tew sɛ owia,
na ne ho yɛ hu sɛ wɔn a wɔahyia ɔfrankaa ase yi?
11 Misian mekɔɔ adwe turo mu,
sɛ mekɔhwɛ obon mu nhabamma frɔmfrɔm,
sɛ mekɔhwɛ sɛ obobe afefɛw,
sɛ atea agu nhwiren anaa?
12 Minnim sɛ me kra de me besi
me man adehye nteaseɛnam mu.
13 San, san bra, Sulamit,
san, san bra, na yɛnhwɛ wo.
Dɛn na mohwɛ wɔ Sulamit ho?
Ɔte sɛ Mahanaim asaw no.

## Ti 7

*Nkɔmmɔbɔ*

Wo mpaboa mu anammɔn tutu yɛ fɛ dɛn ara,
ɔdehye babea, w'asen ne w'ataaso te sɛ adwinne
a odwumfo nsa ayɛ.
2 Wo funuma te sɛ kora kurukuruwa
a mfrasa mmɔ no da,
wo yafunu te sɛ awikuw bi
a wɔde sukooko asisiaw ho.
3 Wo nufu abien
te sɛ atweforo nta;
4 wo kɔn te sɛ asonse abantenten;
w'aniwa te sɛ Hesbon atare
a ɛwɔ Bat-Rabim pon ho no;
wo hwene te sɛ Lebanon abantenten
a ɛkyerɛ Damasko fam no;
5 wo ti si wo so sɛ Karmel,
wo ti nhwi te sɛ ntama a ɛberedum,
ne mmɛsa afa ɔhene dommum.
6 Wo ho yɛ fɛ dɛn ara,
na wosɔ ani dɛn ara, ɔdɔfo,
anigyede horow no mu.
7 Wo kɛseyɛ yi te sɛ ɔbɛten,
wo nufu te sɛ obobe kasiaw.
8 Mise, mɛforo bɛten maso ne mpopa mu,
na ma wo nufu nyɛ sɛ obobe kasiaw,
na wo hwenem hua nyɛ sɛ akutu,

---

12 Nmd 4, 1. 13 Dwom 45, 2. — 2 Nmd 4, 16. 3 Nmd 2, 16. 4 Nmd 1, 15.
5 Nmd 4, 1. 6 Nmd 4, 2. 7 Nmd 4, 3. 8 Dwom 45, 14. 9 Nmd 5, 2. —
4 Nmd 4, 4. 6 Nmd 1, 15; 2, 14.

9 na wo dodom nyɛ sɛ bobesa pa!
ɛno na ɛkɔ me dɔfo yiye,
ɛma wɔn a wɔtɔ nko kasakasa.
10 Me de, meyɛ me dɔfo de,
na me na n'ani gyina me.—
11 Bra, me dɔfo, na yɛnkɔ petee mu,
ma yɛnsoɛ nkuraa ase.
12 Ma yentua ahema nkɔ bobe nturo mu nkɔhwɛ
sɛ obobe afefɛw, na ne nhwiren apaapae,
sɛ atea agu nhwiren anaa?
Ɛhɔ na meyi me dɔ makyerɛ wo.—
13 Asaa no yiyi ne huam,
na aba a ɛwɔ bo nyinaa wɔ yɛn pon ano,
aba afoforo ne adedaw,
me dɔfo, mede masie mama wo.

### Ti 8

*Nnamfonom no daa nokwaredi*

Oo sɛ anka woyɛ me nua
a onum me na nufu ɛ!
sɛ mihu wo borɔn so a,
anka mefew w'ano,
nso obi remmu me animtiaa.
2 Anka megya wo makɔ me na fi,
na woakyerɛkyerɛ me ade,
na mama woanom nsã
a wɔde aduhuam bi agu mu,
m'atea nsã no bi.
3 Ne benkum hyɛ me ti ase,
na ne nifa yɛ me atuu.
4 Meka mo ntam, Yerusalem mmabea:
Munnnyan ɔdɔ na monnhwanyan no,
gye sɛ ɔno ara pɛ ansa.
5 Ɛhena ne ɔbea yi a ɔforo fi sare so reba
a otweri ne dɔfo yi?
Minyan wo akutu no ase,
ɛhɔ na wo nã woo wo,
ɛhɔ na wo wofo kyemee.
6 Fa me si wo koma so sɛ nsɔanode,
fa me si wo basa so sɛ nsɔanode.
Na ɔdɔ yɛ den sɛ owu,
ninkuntwe mu yɛ duru sɛ asaman,
ne nsramma yɛ ogya nsramma,
Awurade gyaframa.
7 Nsu pii ntumi nnum ɔdɔ,
na nsubɔnten ntumi nsram so;
sɛ obi de ne fi adedodow nyinaa ma de tɔ ɔdɔ mpo a,
wɔremmu no hwee.
8 Yɛwɔ onuabea kumaa bi a ɔmmɔɔ nufu ɛ,
dɛn na yɛbɛyɛ ama yɛn nuabea no da a wobebisa n'ase no?
9 Sɛ ɔyɛ ɔfasu a, yɛbɛto no so dwetɛ aban,
na sɛ ɔyɛ ɔpon a, yɛde kyeneduru ntaaboo bɛbram ne ho.
10 Me de, meyɛ ɔfasu, na me nufu te sɛ aban atenten,
ɛno na meyɛɛ n'ani so sɛ nea n'asom adwo no.
11 Salomo wɔ bobeturo bi Baal-Hamon,
ɔde bobeturo no maa ahwɛfo,
sɛ n'aba nti wɔn nyinaa mmoma no dwetɛ apem apem.
12 Me bobeturo a ɛyɛ me de no wɔ m'anim;
apem no nyɛ wo de, Salomo,
na ahanu nyɛ n'aba ahwɛfo de.
13 Wo a wote nturo no mu no,
wo mfɛfo retie wo nne;
ma mintie ɛ!
14 Fa mmirika guan, me dɔfo,
na yɛ wo ho sɛ ɔtwe anaa ɔforoteforo,
nnuhuam mmepɔw so.

10 Nmd 2, 16. 11 Nmd 2, 10–13. 12 Nmd 6, 11. — 2 Nmd 3, 4.
3 Nmd 2, 6. 4 Nmd 2, 7. 13 Dwom 45, 14. 14 Nmd 2, 9.

## ODIYIFO
# YESAIA
## NHOMA

### Ti 1

*Israel wae ne asotwe*

Amos ba Yesaia anisoade a ohui Yuda ne Yerusalem ho, Yuda ahene Usia ne Yotam ne Ahas ne Hesekia bere so.
2 Ɔsoro, muntie, na asase, yɛ aso, na Awurade rekasa: Mayɛn mma ma wɔanyin, na mama wɔn so, na wɔn de,

2 Deut 32, 1, 5–6.

wɔabɔ me so ko. 3 Nantwi nim ne
wura, na afurum nim ne wura adidi-
daka, na Israel de, onnim; me man nhu
mu.
4 Ao, ɔman nnebɔneyɛfo, ɔman a wɔn
asodi yɛ duru, amumɔyɛfo asefo, mma
a wɔaporɔw. Wɔagyaw Awurade,
wɔatew Israel kronkronni no ahi, wɔa-
san wɔn akyi. 5 Ɛdɛn nti na wɔmmɔ
mo ara, sɛ morekɔ so asan akyiri yi?
Eti mũ no nyinaa yare, na koma mu no
nyinaa agurow; 6 efi nan ase kosi
atifi, mũdi biara nni ho: apirakuru ne
nsoasoae ne akuru momono; wɔntotõe
na wɔnkyekyeree, na wɔmfaa ngo
nnwudwoo no ɛ.
7 Mo asase, ada ntuw; mo nkurow,
wɔde ogya ahyew, mo mfuw, ananafo
redi, mo anim, na asɛe sɛ ananafo
abutuw no. 8 Na Sion babea aka sɛ
bobeturom sese, sɛ fere turom home-
bea, sɛ kurow a wɔatua. 9 Sɛ asafo
Awurade annyaw yɛn nkae ketewaa bi
a, anka yɛayɛ sɛ Sodom, na yɛadan sɛ
Gomora.

*Onyamesom pa ne onyamesom bɔne*

10 Muntie Awurade asɛm, Sodom
atitiriw, monyɛ aso mma yɛn Nyanko-
pɔn mmara, Gomora man. 11 Mo
afɔre dodow yɛ me dɛn? Awurade na
ose. Adwennini hyew afɔre ne nyɛ-
mmoa srade afono me, na anantwi ne
nguammaa ne mpapo mogya, ɛnsɔ
m'ani.
12 Sɛ moba abepue m'anim a, hena
na ose ɔhwehwɛ sɛ mubetiatia m'a-
bangua so? 13 Monnkɔ so mmfa
ayɛyɛde hunu mmma; aduhuam yɛ me
akyide. Ɔsram foforo ne homeda, ne
gua a mobɔ no: mintumi nhwɛ amumɔyɛ
ne nhyiam kronkron. 14 Mo asram
foforo ne mo afahyɛ no, me kra kyi;
ɛyɛ me ɔhaw, emu kura apurow me.
15 Na sɛ motrɛw mo nsam a, meyi
m'ani mahintaw mo; nso sɛ moma
mpaebɔ dɔɔso a, me de, merentie:
mogya ayɛ mo nsa mama. 16 Mungu-
are, munnwira mo ho. Munyi mo
nneyɛe mu bɔne mfi m'ani so, munnyae
bɔneyɛ. 17 Munsua papayɛ, monhwe-
hwɛ atɛntrenee, monteɛ omimfo so,
munni mma ayisaa, na mompere
okunafo.

*Bɔhyɛ ne ateɛteɛ*

18 Mommra mma yenni ɛ, Awurade
na ose; sɛ mo bɔne te sɛ dammaramma
a, ɛbɛhoa sɛ sukyerɛma, sɛ ɛbere sɛ
nkranhoma a, ɛbɛyɛ sɛ oguan nhwi.
19 Sɛ mopɛ na mutie a, mubedi asase
so nnepa; 20 na sɛ moampene na
motew atua a, afoa bɛsɛe mo; na
Awurade ano na aka.
21 Ɛdɛn na kurow nokwafo adan
aguaman yi? Anka atemmu ayɛ no
ma, trenee nso te mu, na afei de,
awudifo nko! 22 Wo dwetɛ adan fĩ,
wo nsã pa, wɔde nsu afra mu. 23 Wo
mansohwɛfo yɛ mansotwefo ne awifo
nnamfo; wɔn nyinaa pɛ adanmude na
wodi akatua akyi; wonni mma nyisaa,
na akunafo asɛm nnu wɔn anim.
24 Enti Awurade, asafo Awurade,
Israel tumfoɔ no, asɛm ni: Ao, meyi
m'abufuhyew makyerɛ m'ahohiafo, na
medi me were m'atamfo so. 25 Na
mɛdan me nsa maba wo so, na mede
gyakisi mɛnan wo mayi wo mu fĩ, na
mayi wo sumpii mfrafrae nyinaa makɔ.
26 Na mɛdan w'atemmufo mama wo
sɛ kan no, ne w'afotufo sɛ mfiase no;
ɛno ansa na wɔbɛfrɛ wo: Trenee man,
nokware kurow.
27 Wɔde atemmu begye Sion, na
wɔde trenee agye ne mma a wɔsan ba.
28 Na wɔbɛdwɛre mmaratofo ne nne-
bɔneyɛfo prɛko, na wɔn a wogyaw
Awurade no bɛhyew. 29 Na mo ani
bewu nnupɔn a mo ani gyee ho no ho,
na moafɛre nturo a mopawee no ho.
30 Na mobɛdan sɛ dupɔn a n'ahaban
apo, na moayɛ sɛ turo a nsu nni mu;
31 na ɔhoɔdenfo bɛyɛ sɛ asaawa
mfuturu, na n'adwuma ayɛ sɛ ogya
nturuturuwii, na n'abien nyinaa ahyew,
a obi bi rennum.

## Ti 2

*Daakye asomdwoe ahenni*

Asɛm a Amos ba Yesaia hui Yuda
ne Yerusalem ho ni: 2 Na nna a edi
akyiri no mu no, Awurade fi bepɔw no

5 Yer 2, 30; Hes 21, 18. 6 Deut 28, 35. 9 Rom 9, 29; Gen 19, 24–25; Deut 29, 22–28.
10 Yer 23, 14; Kwa 4, 6. 11 Dwom 50, 8; Mmb 21, 27; Yer 6, 20; Amos 5, 22.
15 Mmb 15, 29; Yes 59, 1–3; Yoh 9, 31. 16 Yoel 2, 12–13; Mika 6, 6–8. 17 Yes 1, 23;
Yer 7, 3–7; 1 Sa 15, 22. 18 Yes 43, 25; 44, 22; Dwom 51, 7. 19 Lev 25, 18–19.
20 Lev 26, 25. 21 Mat 23, 37. 23 Yes 1, 17. 25 Yes 1, 22; Mal 3, 2–3.
26 Sak 8, 3. 27 Yes 46, 13. 29 Yes 65, 3. — 2-4 Mika 4, 1–3. 2 Yer 3, 17.

betim hɔ ataa mmepɔw atifi, na wɔama
so asen nkoko nyinaa, na amanaman
nyinaa asen yuu aba ho. 3 Na aman
pii bɛkɔ akɔka sɛ: Mommra mma
yɛnkɔ Awurade bepɔw so nkɔ Yakob
Nyankopɔn fi, na ɔnkyerɛ yɛn n'akwan,
na yɛnnantew n'atempɔn so: Na Sion
na mmara befi, na Awurade asɛm afi
Yerusalem. 4 Na obebu amanaman
no ntam atɛn, na ɔbɛka aman bebree
anim, na wɔde wɔn nkrante abobɔ
nsɔw, ne wɔn mpeaw ayeyɛ nnare;
ɔman bi remma afoa so nhyɛ ɔman bi,
na wɔrensua akodi bio.
5 Yakob fi, mommra mma yɛnkɔ, na
yɛnkɔnantew Awurade hann mu.
6 Na woagyaw wo man, Yakob fi,
efisɛ apuei ntafowayifo ayɛ wɔn
amaama, ɛne nkɔmhyɛfo, sɛ Filistifo,
na wɔne ananafo mma di nsawɔso.
7 Dwetɛ ne sika ayɛ wɔn asase so ma,
na wɔn akorade nni ano; apɔnkɔ ahyɛ
wɔn asase so ma, na wɔn nteaseɛnam
nni ano. 8 Abosonhuhuw nso ahyehyɛ
wɔn asase so ma, wɔn nsa ano adwuma
na wɔsom, ade a wɔn nsateaa ayɛ.
9 Enti wɔbrɛ nnipa ase, na wɔde
mmarima hwe fam: mfa mfiri wɔn.
10 Awurade ho hu ne ne kɛseyɛ
anuonyam nti hyɛn ɔbotan mu, na fa
wo ho kora mfutuma mu. 11 Nnipa
ahantan aniwa bɛbrɛ ase, na mmarima
ahomaso ahwe fam, na wɔama Awurade
nko so ɛda no.
12 Na asafo Awurade da bi wɔ hɔ a
ɛbɛba nea ɛkorɔn na ɛyɛ sorɔnsorɔn
nyinaa ne nea wɔama so nyinaa so, na
abrɛ ase; 13 na ɛbɛba Lebanon nkye-
neduru a ɛware na ɛkorɔn nyinaa, ne
Basan nnupɔn nyinaa so, 14 ne mme-
pɔw atenten nyinaa ne nkoko a wɔama
so nyinaa so, 15 ne abantenten a
ɛkorɔn nyinaa ne afasu a ɛyɛ den
nyinaa so, 16 ne Tarsis ahyɛn nyinaa
ne ahwɛde a ɛyɛ fɛ nyinaa so. 17 Na
wɔbɛbrɛ onipa ahantan ase, na mma-
rima ahokyerɛ aba fam, na wɔama
Awurade nko so ɛda no. 18 Na abo-
sonhuhuw no betu ayera koraa. 19 Na
wɔbɛhyɛn abotan ntokuru ne fam amoa
mu, afi Awurade ho hu anim, ne ne
kɛseyɛ anuonyam no ho, da a ɔbɛsɔre
abɛwosow asase no.
20 Ɛda no onipa bɛtow ne dwetɛ
abosonhuhuw ne ne sika abosonhuhuw
a wɔyɛ maa no a ɔresom no no akyene
ama akisi ne mpan, 21 na wahyɛn
abotan ntokuru ne abo mpaapae mu,
afi Awurade ho hu anim, ne ne kɛseyɛ
anuonyam no ho, da a ɔbɛsɔre abɛwo-
sow asase no. 22 Montwe mo ho mfi
onipa a ahome wɔ ne hwenem no ho:
na wobu no dɛn koraa?

## Ti 3

*Ɔman no nnebɔne sõ*

Na hwɛ, Awurade, asafo Awurade,
betutu dua a wɔde waw ne akyidua
nyinaa afi Yerusalem ne Yuda, aduan
dua nyinaa ne nsu dua nyinaa,
2 dɔmmarima ne ɔkofoni, ɔtemmufo
ne odiyifo, nkɔmhyɛfo ne ɔpanyin,
3 aduonum so asafohene ne onuo-
nyamfo, ne oguasemni ne adwumfo mu
nyansafo, ne nea onim ntafowayi.
4 Na mede mmerantewa mayɛ wɔn
asafohene, na mmotafowa adi wɔn so.
5 Na nkurɔfo no bɛhaw wɔn ho, oyi
ne oyi, onipa ne ne yɔnko; aberantewa
bɛkyerɛ ne ho ɔteteni so, na apapahwe-
kwa nso, onuonyamfo so.
6 Sɛ obi so ne nua a ɔwɔ n'agya fi
mu sɛ: Wowɔ atade, bɛyɛ yɛn panyin,
na odwiriw yi mmra wo nsa ase a,
7 ɔbɛma ne nne so da no sɛ: Merenyɛ
okukyekyefo, na me fi nso, aduan nni
hɔ na atade nni hɔ, munnsi me ɔman
panyin.
8 Na Yerusalem adwiriw, na Yuda
ahwe ase, efisɛ wɔn tɛkrɛma ne wɔn
nneyɛe ne Awurade di asi, sɛ wɔbɛtew
n'anuonyam anim atua.
9 Wɔn anim su di wɔn adanse, na
wɔka wɔn bɔne sɛ Sodomfo, wonsiw
so. Wɔn kra nnue! Na wɔde bɔne
yɛ wɔn ho. 10 Monka ɔtreneeni ho sɛ
obedi yiye, na wobedi wɔn nneyɛe so
aba. 11 Ao, ɔbɔnefo nnue: na obedi
mmusu, na ne nneyɛe so ade na wɔde
bɛma no. 12 Me man de, mmofra na
ɛhyɛ no so, na mmea di no so. Me man,
w'akwankyerɛfo yɛ nnaadaafo, na
w'akwan tempɔn no, wɔamene.
13 Awurade asɔre redi asɛm, na
wabegyina hɔ rebu aman atɛn;
14 Awurade reba abebu ne man
mpanyimfo ne n'asafohene atɛn, efisɛ
mo na moadi bobeturo no, ɔbrɛfo

3 Yoh 4, 22. 4 Yes 9, 4. 7 Deut 17, 16; Mika 5, 10. 10 Yes 2, 19, 21.
11 Yes 5, 15. 19 Luk 23, 30. 21 2 Te 1, 9. 22 Gen 2, 7. —
1 Lev 26, 26; Hes 4, 16. 4 Skf 10, 16. 9 Hos 13, 9. 10 Yes 32, 17.

asade wɔ mo afi; 15 muhuu dɛn na
mopɛtɛw me man na modwɛre abrɛfo
anim? Awurade, asafo Awurade, asɛm
ni.

*Mmea ahantanfo ne atemmufo*

16 Na Awurade aka sɛ: Esiane sɛ
Sion mmabea yɛ ahantan na wɔtoto
abamkɔn deda wɔn ani akyi nantew,
wɔde anammɔn ntiantia nennam ma
wɔn nannweaa so nkaa gyigye nti,
17 Awurade bɛma atikuru agu Sion
mmabea mpampam, na Awurade beyi
wɔn adagyaw so.
18 Ɛda no Awurade beyi mfɛfɛwade
no, nannweaa so nkaa ne ntamma ne
asramfã, 19 asom nnwinne ne nkapo
ne animkata ntontan, 20 abotiri ne
anan ntam ntweaban ne abɔso ne
ohuam ntoaa ne nnohuwa, 21 mpɛtea
ne hwenem nnwinne, 22 ntade nsa-
kraho ne ntade yuu ne nguguso ne
nkotoku, 23 nhwehwɛ ne nwera pa
ne ntamabamma ne nkataanim. 24 Na
ohuam ananmu na ɔbon besi, na ntampe
asi abɔso ananmu, na tipae asi mmɛsa
ananmu, na ntweaatam asi atade
ananmu, na ɔhyew twã asi ahoɔfɛ
ananmu. 25 Wo nnipa bɛtotɔ nkrante
ano, ne wo nnɔmmarima ɔsa mu;
26 na n'abobow bedi nkɔmmɔ na atwa
adwo, na ɔbɛda mpan na watra fam.

## Ti 4

Na mmea baason besuso ɔbarima
koro mu da no aka sɛ: Yebedi yɛn
ankasa aduan, na yɛahyɛ yɛn ankasa
atade: ma wɔmfa wo din nko nto yɛn
so, na yi yɛn aniwu fi yɛn so.

*Awiei bere mu nkwagye*

2 Ɛda no na Awurade bãa no bɛyɛ
fɛfɛ nyamnyam, na asase so aba bɛyɛ
ahoahoade ne ahyehyɛde ama Israel
nkae a wɔanya nkwa no. 3 Na nea
wɔagyaw no Sion ne nea waka Yeru-
salem no, wɔbɛfrɛ no kronkron, wɔn a
wɔakyerɛw wɔn din afra ateasefo mu,
Yerusalem nyinaa: 4 da a Awurade
de atemmu honhom ne ɔhyew honhom
bɛhohoro Sion mmabea ho fĩ na wayi
Yerusalem mogya sõ afi mu no. 5 Na
Awurade bɛyɛ omununkum ne owusiw
awia, ne ogyaframa hyerɛn anadwo,
akata Sion bepɔw so trabea nyinaa ne
nkurɔfo a wɔahyia hɔ so, na katamanso
akata anuonyam no nyinaa so; 6 na
ɛbɛyɛ ntamadan a ase wɔ nwini awia,
ahohuru mu, ɛne guankɔbea ne hinta-
bea, ɔprannaa ne osutɔ mu.

## Ti 5

*Bobeturo ho bɛ*

Ma mento me dɔfo ho dwom, me dɔfo
dwom a ɛfa ne bobeturo ho. Me dɔfo
wɔ bobeturo bi, asasebere koko bi so;
2 na ɔfɛtɛw mu tutuu mu abo, na
ɔtetɛw mu bobe pa, na ɔtoo abantenten
sii mu, na otuu mu nsã-kyĩ-amana nso;
na ɔtwɛnee sɛ ɛbɛsow obobe aba. Ɛnna
ɛsow abuntwɛre. 3 Na afei, Yeru-
salem ne Yuda mmarima, mummu me
ne me bobeturo ntam atɛn. 4 Dɛn na
anka ɛsɛ sɛ meyɛ me bobeturo bio a
menyɛe? Ɛdɛn nti na metwɛnee sɛ
ɛbɛsow obobe aba, na asow abuntwɛre
yi?
5 Na afei merema moahu nea mere-
bɛyɛ me bobeturo no: Meyi ɛho ban,
na mmoa adi, mebubu ne fasu, na
wɔatiatia so; 6 mɛma adan ntuw,
worentwitwa ho, na worennɔw mu, na
afuw nsɔe ne nnɛnkyɛnse ara nko, na
mɛhyɛ osu sɛ ɛnntɔ nngu so.
7 Na asafo Awurade bobeturo ne
Israel fi, na Yuda mmarima ne n'afuw
a ɔdɔ ho; na ɔhwehwɛɛ atemmu, na
hwɛ, nhyɛso na ohui; ɔhwehwɛɛ trenee,
na hwɛ, nteɛm na ɔtee.

*Due horow asia*

8 Wonnue, wɔn a wɔde ɔdan toa
ɔdan so, wɔn a wɔde afuw ka afuw ho,
kosi sɛ ɔkwan bi nni hɔ bio, na mo nko
motra asase no so. 9 Asafo Awurade
aka agu m'aso mu sɛ: Ampa ara, adan
pii bɛdan amamfõ, adan a ɛsosõe na
eye rennya obi ntra mu; 10 na bobe-
turo a anka anantwi mpamho du yɛ mu
adwuma no bɛma bobesa twahina
biako pɛ, na ɔpɔɔdɔ biako a wɔadua
bɛma susukorow biako pɛ.
11 Wonnue, wɔn a wɔsɔre anɔpatutu
di nsã akyi, wɔn a wosi pɛ ma nsa bow
wɔn, 12 na ɔsankuten ne bɛnta sanku
ne mpintin ne bɔtɔwa ne nsã wɔ wɔn
apontow ase, na Awurade nneyɛe de,
wɔnhwɛ, na ne nsa ano adwuma nso,
wonhu.

16 Mmb 13, 30; 1 Ti 2, 9. — 1 Gen 30, 23; 1 Sa 1, 5–6. 2 Yes 11, 1. 3 Luk 10, 20.
4 Sak 13, 1; Mat 3, 11. 5 Ex 13, 21; 40, 34, 38. 6 Yes 25, 4–5. —
1 Yes 27, 2; Dwom 80, 8–15; Mar 12, 1–9. 8 Mika 2, 2. 12 Amos 6, 5–6; Dwom 28, 5.

13 Enti wɔrebetu me man akɔ,
nimdeɛ a wonni nti; na ɔkɔm bekum
n'anuonyamfo, na osukɔm ade ne nni-
pa dodow; 14 enti asaman atrɛw
n'akɔnnɔ mu, na ahan n'anom haharaa,
na kurow no anuonyamfo ne nnipa
dodow ne nnipa dɔm ne wɔn a wɔn ani
ka mu no asian akɔ hɔ. 15 Na wɔabrɛ
nnipa ase, na wɔde mmarima ahwe fam,
na wɔabrɛ ahantanfo aniwa ase;
16 na asafo Awurade bɛma ne ho so,
atemmu mu, na Onyankopɔn kronkron
atew ne ho, trenee mu. 17 Na ngu-
ammaa bedidi sɛ wɔn adidibea, na
ananafo adidi taamudifo amamfõ so.
18 Wonnue, wɔn a wɔde ahuhusɛm
hama twe amumɔyɛ, na wɔde tease-
ɛnam ntampehama twe bɔne: 19 wɔn
a wɔka sɛ: Ma ɔnyɛ no hare nyɛ
n'adwuma ntɛm na yenhu! Na ma
Israel kronkronni no agyina mmɛn na
ɛmmra mma yenhu.
20 Wonnue, wɔn a wɔfrɛ bɔne sɛ
papa, ne papa sɛ bɔne, wɔn a wɔde sum
yɛ hann, na wɔde hann yɛ sum, wɔde
nwenenwene yɛ fremfrem, na wɔde
fremfrem yɛ nwenenwene!
21 Wonnue, wɔn a wɔyɛ wɔn ankasa
ani so anyansafo na wɔyɛ wɔn ani so
nhumufo no!
22 Wonnue, asanom mu mmarima
ne nsafra mu ahoɔdenfo! 23 Wɔn a
wobu ɔbɔnefo bem gye adanmude, na
wɔmfa nea odi bem no bem mma no.

*Ɔsɛe atemmu*

24 Enti, sɛ ogyaframa hyew sakran na
ogya framfram hyew wura guanguan
no, saa ara nso na wɔn ntini bɛporɔw,
na wɔn nhwiren betu akɔ sɛ otutuw,
efisɛ wɔapa asafo Awurade mmara, na
wɔatew Israel kronkronni no asɛm ahi.
25 Eyi nti Awurade bo afuw ne man,
na ɔteɛ ne nsa hyɛ wɔn na ɔbɔbɔ wɔn,
na ɛma mmepɔw ho him, na wɔn afunu
yɛ sɛ mmorɔn so wura dodow. Eyi
nyinaa mu no n'abufuw no nnyaee ɛ,
na ne nsa mu ateɛ ara.
26 Na obesi frankaa ama amanaman
a ɛwɔ akyirikyiri, na wabɔ hwirema
afrɛ ɔman bi afi asase ano, na hwɛ,
wɔreba ɔhareso ntɛm. 27 Nea ɔbrɛ ne
nea ohintiw nni mu, wɔrentɔ nko na
wɔn ani renkum, wɔn asen so abɔso
rensãn, na wɔn mpaboa hama rentew.
28 Wɔn agyan ano yɛ hwirenhwiren,
na wɔn ta nyinaa akuntunkuntun; wɔn
apɔnkɔ tɔte te sɛ twɛrebo, na wɔn
nteaseɛnam nan te sɛ kyinhyia mframa;
29 wɔn mmobom te sɛ gyata de, na
wɔbobom sɛ agyataforo, wɔpa so kyere
wɔn hanam kɔ a ogyefo bi nni hɔ.
30 Na wɔbɛworo ahyɛ wɔn da no sɛ
ɛpo woro, na wɔhwɛ asase a, na hwɛ,
ahohia ne sum ni, na hann reduru wɔn
so sum.

## Ti 6

*Odiyifo no frɛ ne ne hyɛ*

Afe a ɔhene Usia wui no, mihuu
Awurade sɛ ɔte agua a ɛkorɔn a wɔama
so so, na n'atade mmuano ayɛ asɔrefi
ma. 2 Serafim gyinagyina no so, wɔwɔ
ntaban asia asia, wɔde abien abien
katakata wɔn anim, na wɔde abien
abien katakata wɔn nan ho, na wɔde
abien abien nso tu. 3 Na oyi teɛm
kyerɛ oyi sɛ: Kronkron, kronkron,
kronkron ne asafo Awurade! N'anu-
onyam ahyɛ asase nyinaa ma. 4 Na
apon ase wosowee, nea ɔkasa no nne
nti, na owusiw yɛɛ ɔdan no ma.
5 Ɛnna mekae sɛ: Minnue, na mayera:
na meyɛ onipa a m'ano ho ntew, na
mete ɔman a wɔn ano ho ntew mu, efisɛ
ɔhene, asafo Awurade, na m'aniwa
ahu no yi.
6 Ɛnna Serafim no mu biako tu baa
me nkyɛn, okura nsramma a ɔde dabaw
kɔfae afɔremuka no so; 7 na ɔde kaa
m'ano kae sɛ: Hwɛ, eyi aka w'ano, na
wɔayi w'amumɔyɛ kɔ, na wɔakata wo
bɔne so.
8 Na metee Awurade nne sɛ ose:
Hena na mensoma no, na hena na
ɔbɛkɔ ama yɛn? Na mise: Mini, soma
me! 9 Na ose: Kɔ na kɔka kyerɛ
ɔman yi sɛ: Ɔte ara na monte, na
monnte ase, na ohu ara na munhu, na
munnhu mu. 10 Ma ɔman yi koma
mpirim, na wɔn aso nyɛ den, na ka wɔn
ani fomfam: na wɔamfa wɔn aniwa
anhu, na wɔamfa wɔn aso ante, na wɔn
koma anhu mu, na wɔansakra, na
wɔansa wɔn yare. 11 Na mise: Oo
Awurade, enkosi da bɛn? Na ose:
Enkosi sɛ nkurow bɛdan akurofõ a obi
nte mu, na afi ada ntuw a onipa nni mu,
na asase no asɛe ayɛ afõ koraa, 12 na

15 Yes 2, 11. 19 Yer 17, 15; 2 Pe 3, 4. 21 Mmb 3, 7; Rom 12, 17. 25 Yes 9, 12. —
1 Yoh 12, 41. 3 Adi 4, 8; Hab 3, 3. 4 Hes 10, 4; Adi 15, 8. 5 Ex 33, 20.
7 Sak 3, 4. 9 Mat 13, 11–15; Yoh 12, 40; Aso 28, 26–27. 10 Deut 29, 4.

Awurade aka nnipa akɔ akyirikyiri, na
amamfõ adɔɔso wɔ asase no so. 13 Na
sɛ ɛka abupɛn du mu biako wɔ mu po a,
wɔbɛsan ahyew wɔn, sɛ odupɔn ne
odum a wɔatow ahwe fam, na esin si
hɔ: na asefo kronkron ne ne dunsin no.

## Ti 7

*Yerusalem amanehunu*

Na ɛbae sɛ Usia ba Yotam ba Ahas
a ɔyɛ Yuda hene bere so no, Siria hene
Resin ne Israel hene Peka a ɔyɛ
Remalia ba baa Yerusalem, sɛ wɔne
no rebɛko, nanso wɔantumi no. 2 Na
wɔbɛka kyerɛɛ Dawid fi sɛ: Siria abɛbɔ
Efraim mu. Ɛnna ne koma ne ne man
koma wosowee sɛ kwae mu nnua
wosow mframa anim.

3 Na Awurade ka kyerɛɛ Yesaia sɛ:
Fi kohyia Ahas, wo ne wo ba Sear-
Yasub, atifi tare suka nɔ ano a ɛkyerɛ
ntamasifo afuw tempɔn so no, 4 na ka
kyerɛ no sɛ: Hwɛ yiye, na yɛ komm, nsu-
ro, na mma wo koma nntu, nnyentia
abien a efi wusiw yi nti, Resin ne Siria
ne Remalia ba no abufuhyew no nti.
5 Esiane sɛ Siria ne Efraim ne Remalia
ba no apam wo tiri so apammɔne sɛ:
6 Momma yɛnkɔ Yuda so na yɛnkɔhaw
no, na yemmubu mu mfa, na yensi
Tabeel ba no hene wom, nti, 7 sɛɛ na
Awurade se: Ɛrennyina na ɛremma,
8 na Siria ti ne Damasko, na Damasko
ti ne Resin, na ɛha mfirihyia aduosia
anum no, wobebubu Efraim na anyɛ
ɔman bio. 9 Na Efraim ti ne Samaria,
na Samaria ti ne Remalia ba no. Sɛ
morennye nni a, morennyina.

*Imanuel sɛnkyerɛnne*

10 Na Awurade toaa so ka kyerɛɛ
Ahas sɛ: 11 Bisa Awurade wo
Nyankopɔn hɔ sɛnkyerɛnne fa, esian kɔ
asaman oo, ɛkorɔn kɔ ɔsoro oo! 12 Na
Ahas se: Meremmisa, na merensɔ
Awurade menhwɛ. 13 Ɛnna ose:
Dawid fi, muntie ɛ! So ɔhaw a
mohaw nnipa yi, ɛnnɔɔ mo sõ, sɛ
mobɛhaw me Nyankopɔn nso?
14 Enti Awurade ankasa bɛma mo
sɛnkyerɛnne: Hwɛ, ababaa no
benyinsɛn awo babanin, na wato no
din Imanuel [ase ne: Onyankopɔn ne
yɛn wɔ hɔ]. 15 Nufusu ani srade ne
ɛwo na obedi, bere a ohu bɔne kyi ne
papa fa no; 16 na abarimaa no nnya
nhuu bɔne kyi ne papa fa no, wobegyaw
asase a wusuro n'ahene baanu anim no.

*Asotwe a ɛnam Asiriafo so ba*

17 Awurade de nna bi bɛba wo ne
wo man ne w'agya fi so, nna a ɛmmae
da fi bere a Efraim tew fii Yuda ho no:
ɛne Asiria hene.

18 Na ɛda no, Awurade bɛbɔ ohwire-
ma afrɛ nwansena a ɔwɔ Misraim
asuasu awiei no, ne ɔdowa a ɔwɔ
Asiria asase so no, 19 na wɔn nyinaa
aba abesisi abon a esian kuronkuron
ne abotan mpaapae mu ne nsɔe nyinaa
so ne sare nyinaa so.

20 Ɛda no ara na Awurade de oyiwan
a wɔabɔ no paa asuogya hɔnom a ɛne
Asiria hene no beyi eti ne anan ho
nhwi, na ayi bogyesɛ nso.

21 Na ɛda no, obi bɛyɛn nantwi
aburuwa ne nguan abien bi, 22 na
nufusu a obenya no dodow nti, obedi
nufusu ani srade, na nufusu ani srade
ne ɛwo ara na wɔn a wɔbɛka asase no so
nyinaa bedi.

23 Na ɛda no, baabiara a bobe apem
a edi nnwetɛbona apem kan wɔ no
bɛdan nsɔe ne nnɛnkyɛnse ara nko.
24 Agyan ne ta na wɔde bɛba hɔ, efisɛ
asase no nyinaa ayɛ nsɔe ne nnɛnkyɛnse
ara nko; 25 na mmepɔw a anka wɔde
asɔw dɔw so nyinaa no, nguare ne
nsɔe ho hu nti wɔrenkɔ hɔ bio, na
wobegyaa anantwi akɔ so, na nguan
atiatia so.

## Ti 8

*Wɔde Asiria hene bɛtwe ɔman no aso*

Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Fa
kyerɛwpon kɛse, na fa ɔdesani krammɛn
kyerɛw so sɛ: "Ntɛm-so-asade, ɔhare-
so-afow". 2 Na mɛma adansefo ano-
kwafo, ɔsɔfo Uria ne Yeberekia ba
Sakaria adi me adanse. 3 Na mekɔɔ
odiyifobea no ho, na onyinsɛnee, na
ɔwoo ɔbabanin. Na Awurade ka kye-
rɛɛ me sɛ: Frɛ ne din sɛ: "Ntɛm-so-
asade, ɔhare-so-afow". 4 Na abari-
maa no nnya nhuu agya anaa ɛna frɛ
no, wɔbɛsoa Damasko ahoɔden ne
Samaria asade adi Asiria hene anim.

5 Na Awurade toaa so ka kyerɛɛ me

13 Yes 4, 3. — 1 2 Ah 15, 37; 16, 5. 4 Yes 30, 15. 9 2 Be 20, 20. 14 Mika 5, 3; Mat 1, 23; Yes 8, 8, 10; 9, 6. 15 Yes 7, 21–22. 16 Yes 8, 4. — 4 Yes 7, 16; 2 Ah 16, 9; 15, 29. 6 Yes 30, 15.

bio sɛ: 6 Esiane sɛ ɔman yi bu Siloa
nsu a ɛsen brɛoo animtiaa na wɔn ho
san wɔn Resin ne Remalia ba no ho
nti, 7 hwɛ, Awurade de asubɔnten
no mu nsu a ano yɛ den na ɛdɔɔso no
reba wɔn so, Asiria hene ne n'anuonyam
nyinaa; na ɛbɛba abɛforo ne suka
nyinaa, na ayiri asram ne kɔn so
nyinaa; 8 na ɛbɛsen afa Yuda mu
ayiri akodu kɔn mu, na ne ntaban mu
han adu w'asase trɛw so, o Imanuel.
9 Aman, monyɛ hoo, na monnwerɛw
ara, asase a ɛwɔ akyirikyiri sofo nyinaa,
monyɛ aso, mummia na monnwerɛw,
mummia na monnwerɛw. 10 Muntu
agyina na ɛbɛyɛ ɔkwa, monka asɛm na
ɛrennyina, na Onyankopɔn ne yɛn wɔ
hɔ.

*Onyankopɔn mu gyidi ho kɔkɔbɔ*

11 Na sɛɛ na Awurade de nsa dennen
ka kyerɛɛ me, na ɔde teɛɛ me sɛ
mennantew ɔman yi kwan so sɛ:
12 Mommfrɛ ade a ɔman no frɛ no
atirisopam no nyinaa sɛ atirisopam, na
wɔn suro nso munnsuro, na mo bo nntu.
13 Asafo Awurade no, ɔno na monyɛ
no kronkron, na ɔno na ɔnyɛ mo suro
ne mo abotu. 14 Na ɔbɛyɛ kron-
kronbea, nso ɔbɛyɛ hintibo ne watiriw
botan ama Israel afi abien no nyinaa,
na wayɛ hentia ne afiri ama wɔn a wɔte
Yerusalem no. 15 Na wɔn mu bebree
bɛwatiriw, na wɔahwehwe ase na
wɔabubu, na wɔatotɔ afiri mu na wɔayiyi
wɔn.
16 Kyekyere adanse no, sɔ kyerɛ no
ano m'asuafo mu. 17 Na metwɛn
Awurade a oyi n'ani hintaw Yakob fi
no, na m'ani da no so. 18 Hwɛ, me ne
me mma a Awurade ama me no fi asafo
Awurade a ɔte Sion bepɔw so no yɛ
nsɛnkyerɛnne ne anwonwade, Israel
mu. 19 Na sɛ wɔka kyerɛ mo sɛ:
Mummisa asamanfrɛfo ne asumanfo
a wɔde nnomaa sũ ne asutu kasa no
a,—so ɛnyɛ ɔman no Nyankopɔn na ɛsɛ
sɛ wobisa ne hɔ ade? So awufo hɔ na
wommisa ade mma ateasefo?
20 Wónni mmara ne adanse no akyi!
Sɛ wɔanka no sɛnea asɛm yi te a, ɛnde
ade renkye wɔn. 21 Na wɔbɛfa asase
no mu akɔ, na aden wɔn na ɔkɔm ade
wɔn; na ɛbere a ɔkɔm rede wɔn no, wɔn
ho bɛyeraw wɔn, na wɔadome wɔn
hene ne wɔn Nyankopɔn, na wɔa-
dannan wɔn ani akyerɛ soro, 22 na
wɔahwɛ fam nso; nanso hwɛ, ahohia
ne sum ni, ahoguan kusuuyɛ, na
wɔasum wɔn agu sum kabii mu.

## Ti 9

*Nea wɔasra no no awo, ne din horow ne n'ahenni*

Nanso kusuuyɛ no rentra nea aho-
guan no wɔ no; kan bere no wammu
Sebulon asase ne Naftali asase no,
nanso akyiri no, ɔbɛhyɛ no anuonyam,
ɛpo kwan, Yordan agya, amanaman
Galilea no. 2 Ɔman a wɔnam sum mu
hu hann kɛse, wɔn a wɔte sum kabii
asase so no, hann aharan wɔn so.
3 Woma ɔman no dɔ, woma n'anigye
sõ, wɔn ani gye w'anim sɛ twabere mu
anigye, sɛnea wodi asade kyɛ mu ahu-
rusi. 4 Na wɔn adesoa dua ne wɔn
akyi abaa ne wɔn kafo poma no, woa-
bubu mu sɛ Midian da no. 5 Na ɔko
kitikitiyɛ mu amiafo amiade nyinaa ne
ntama a wɔde afɔtɔfɔtɔw mogya no,
wɔbɛhyew no sɛ ade a wɔde sɔ gya.
6 Na wɔawo akokoaa ama yɛn, wɔama
yɛn ɔbabanin; na n'ahenni bɛda ne
mmati so, na wɔafrɛ ne din sɛ: Nwonwa,
Ɔfotufo, Onyankopɔn-tumfoɔ, Daa-
agya, Asomdwoe-hene; 7 na n'ahenni
mu bɛtrɛw, na asomdwoe a enni awiei
aba, Dawid ahengua so ne n'ahenni
so, na ɔde atemmu ne trenee awowaw
no atim no afi sesɛɛ de akosi daa.
Asafo Awurade mmɔdenbɔ na ɛbɛyɛ
eyi.

*Israel ho atemmu*

8 Awurade de asɛm bi akra Yakob,
na aduru Israel so, 9 sɛ ɔman mũ no
nyinaa nhu, Efraim ne Samariafo a
wɔde ahantan ne ahomaso ka sɛ:
10 Ntayaa agu fam, na yɛde abo a
wɔatwa bɛto; wɔatotow ankye agu na
yɛde nkyeneduru besi ananmu. 11 Na
Awurade bɛma Resin ahohiafo so ahyɛ
no, na wahwanyan n'atamfo: 12 Siri-
afo wɔ anim, na Filistifo wɔ akyiri, na
wɔbɛtɛɛ wɔn anom amene Israel. Eyi
nyinaa mu no n'abufuw nnyaee ɛ, na
ne nsa ateɛ ara.

8 Yes 7, 14. 9 Dwom 2. 10 Yes 8, 8. 13 Yes 29, 23; Mat 10, 28; 1 Pe 3, 15.
14 Yes 28, 16; Rom 9, 33; 1 Pe 2, 7–8. 18 Heb 2, 13; Yes 7, 3; 8, 3. 19 2 Ah 1, 3.
21 Adi 16, 9, 11. 22 Yes 5, 30. — 1 Mat 4, 12–16. 2 Luk 1, 79. 4 Ate 7, 22.
6 Yes 7, 14; 22, 22; Mika 5, 2; Luk 2, 7, 11; Yes 10, 21. 7 Yes 11; Dwom 72, 3–4; 2 Sa 7,
12–13; Luk 1, 32. 12 Yes 9, 17; 5, 25.

13 Na ɔman no nsan mmaa nea
ɔhwee wɔn no nkyɛn, na asafo Awurade
akyi kwan nso, wɔnhwehwɛe ɛ.
14 Enti Awurade betwa Israel mu eti
ne duà, popã ne sakran da koro.
15 Ɔpanyin ne onuonyamfo ne eti, na
odiyifo atorokyerɛfo ne dua. 16 Na
ɔman yi akwankyerɛfo ma wɔfom, na
wɔn a wɔkyerɛ wɔn kwan no, wɔamene
wɔn. 17 Enti Awurade rennya wɔn
mmerante ho anigye, na ne yam
renhyehye no wɔn nyisaa ne wɔn
akunafo ho, na wɔn nyinaa yɛ nkɔn-
kɔnsafo ne nnebɔneyɛfo, na ano nyinaa
ka agyennyentwisɛm. Eyi nyinaa mu
no n'abufuw nnyaee ɛ, na ne nsa ateɛ
ara.
18 Na abɔnefosɛm dɛw sɛ ogya,
ɛhyew nnɛnkyɛnse ne nsɔe, na ɛsɔ
kwae mu adɔtɔ mu ma efi wusiw
kumɔnn foro kɔ soro. 19 Asafo Awu-
rade abufuhyew nti na asase no ahyew
tumm, na ɔman no ayɛ sɛ ade a wɔde sɔ
gya: obi nkora ne nua so. 20 Na
wohwim di, nifa so, nanso ɔkɔm de wɔn
ara, na wodidi benkum so, nanso
wɔmmee, wɔwewe wɔn ara nsa ho nam.
21 Manase we Efraim, na Efraim we
Manase, na wɔn baanu nyinaa sɔre
hyɛ Yuda. Eyi nyinaa mu no n'abufuw
nnyaee ɛ, na ne nsa ateɛ ara.

## Ti 10

*Atemmufo bɔne asotwe*

Wônnue, wɔn a wɔhyehyɛ ahyɛde
huhuw ne kyerɛwfo a wɔkyerɛw
mmusu, 2 sɛ wɔbɛdan ahiafo afi
atɛntrenee ho, na wɔakyea me man mu
mmɔborɔfo atemmu, na akunafo adan
wɔn asade, na wɔafom nyisaa. 3 Na
mobɛyɛ dɛn asotwe da no ne ɔsɛe a efi
akyirikyiri reba no mu? Hena nkyɛn
na mubeguan akogye ɔboa, na ɛhe na
mubegyaw mo anuonyam no? 4 Ɛnkaa
hwee sɛ wɔbɛbrɛ wɔn ho ase afra
nneduafo mu na wɔne atɔfo atotɔ afra.
Eyi nyinaa mu no n'abufuw nnyaee ɛ,
na ne nsa ateɛ ara.
5 Due, Asiria, m'abufuw abaa a wo
nsam poma yɛ m'abufuhyew! 6 Ɔman
nkɔnkɔnsafo mu na mɛsoma no makɔ,
na m'abufuw man no so na mɛhyɛ no sɛ
ɔnkɔ nkɔfa asade na ɔnkɔfow, na
ontiatia wɔn so sɛ mmorɔn so dɔte.
7 Nso ɔno de, ɛnyɛ́ saa na odwen, na
ne koma nsusuw no sa, na ɛwɔ ne
koma mu sɛ ɔbɛsɛe na watutu aman-
aman pii. 8 Efisɛ ɔka sɛ: So m'asafo-
hene nyɛ ahene nko ara? 9 So Kalno
nte sɛ Karkemis, na Hamat nte sɛ
Arpad, na Samaria nte sɛ Damasko?
10 Sɛnea me nsa kaa ahenni a wɔn
abosonhuhuw no ahoni sen Yerusalem
ne Samaria de no, 11 so ɛnyɛ sɛnea
meyɛɛ Samaria ne ɛhɔ abosonhuhuw
no na mɛyɛ Yerusalem ne ɛhɔ ahoni no
nso?
12 Na sɛ Awurade nya yɛ n'ade a
ɔbɛyɛ, Sion bepɔw so ne Yerusalem
wie a, mɛba mabetua Asiria hene koma-
pirim ne n'ani a atra ne ntɔn no so ka.
13 Efisɛ ose:
Me nsam ahoɔden ne me nyansa na
mede mayɛ, efisɛ mewɔ nhumu; na
matwiw aman no ahye, na mafow wɔn
akorade, na masunsum wɔn a wɔtete
agua so magu, sɛ ɔbran. 14 Na me
nsa aka aman no ahonyade sɛ berebuw;
na sɛ wɔtase nkesua a wɔagyaw no,
sɛ me nso matase asase nyinaa ne no,
obiara nni hɔ a ɔkekaa ntaban anaasɛ
ɔtɛɛ n'anom anaasɛ osui twẽe twẽe.
15 So akuma hoahoa ne ho nea ɔde
twa ade no so, anaasɛ ɔwan ma ne ho
so nea ɔtwe no no so? Sɛ gyama dua
tumi him nea ɔma so no, anaasɛ poma
tumi ma nea ɔnyɛ dua no so. 16 Enti
Awurade, asafo Awurade no, bɛma
n'abran afomfɔn, na wasɔ n'anuonyam
ase gya sɛ ogya a ɛdɛw. 17 Na Israel
hann no bɛdan ogya, na ne kronkronni
no adan gyaframa, na wadɛw ahyew
ne nguare ne ne nsɔe da koro. 18 Na
ne kwae ne ne mfuw anuonyam no,
obefi ɔkra so akosi honam so asɛe no,
na ayɛ sɛ ɔyarefo a ɔyare rewie no kum.
19 Na ne kwae mu nnua nkae no besua
a abofra po betumi akan

*Nkae no sanba*

20 Na da no, Israel nkae ne Yakob
fi aguanfo no rentweri nea ɔhwee wɔn
no bio, na wobetweri Awurade, Israel
kronkronni no, nokware mu. 21 Nkae
no bɛsan aba, Yakob nkae bɛba
Onyankopɔn tumfoɔ no nkyɛn. 22 Na
sɛ wo man Israel dodow te sɛ mpoano
nhwea a, nkae bi nko na ɛbɛsan aba.
Wɔahyɛ ɔsɛe a ɛde trenee a ɛboro so

14 Yes 10, 33. 17 Yes 9, 21. 21 Yes 10, 4. — 4 Yes 5, 25. 5 Yes 7, 20. 7 Sak 1, 15. 10 Yes 36, 18–20. 12 Yes 37, 36. 15 Yes 10, 5. 17 Deut 4, 24. 22 Rom 9, 27.

bɛba. 23 Na ɔsɛe pasaa a wahyɛ no
pintinn no na Awurade, asafo Awurade,
de reba asase mũ no nyinaa so.
24 Ne saa nti, sɛ Awurade, asafo
Awurade, se ni: Me man a wɔte Sion,
munnsuro Asiria. Abaa na ɔde bɛhwe
wo, na ne poma na ɔbɛma so wo so, sɛ
Misraim de no; 25 nanso aka ketewaa
bi sɛɛ na abufuhyew no to atwa, na
m'abufuw adan akɔdwerɛw wɔn.
26 Na asafo Awurade behim mpire
ahyɛ no, sɛ okum Midian, Oreb botan
so no; na n'abaa bɛkyerɛ po no so, na
wama so sɛ Misraim de no. 27 Na da
no, n'adesoa beyi afi wo mmati so, na
ne kɔndua afi wo kɔn so.
Na srade nti kɔndua no bɛpae.
28 Waba Ayat afa Migron de n'akyi
agyaw Mikmas; 29 wɔakɔfa mpɔtam
hɔ, akɔsoɛ Geba anadwo no; Rama ho
repopo, Gibea-Saul reguan. 30 Ma
wo nne so teɛm, Galim babea, Laisa,
tie ɛ, Anatot, woyɛ mmɔbɔ! 31
Madmena reguan, Gebimfo retu.
32 Ɛnnɛ ara wobegyina Nob, ɔwosow
ne nsa gu Sion babea bepɔw, Yeru-
salem koko no, so.
33 Hwɛ, Awurade, asafo Awurade,
de tumi a ɛyɛ hu resuaw nnubaa kusuu
no, nnutan a ɛwowaree no, wobetwa
agu, na nea ɛkorɔn no abrɛ ase; 34 na
ɔde dade behuw kwae mu adɔtɔ, na
Lebanon ne ne nnua akɛse no ahwe
ase.

## Ti 11

*Nea wɔasra no no ne n'asomdwoe ahenni*

Na duforo bi befifi afi Yisai dunsin
no mu, na dubaa afi ne ntini mu asow
aba. 2 Na Awurade honhom besi no
so, nyansa ne nhumu honhom, afotu
ne mmaninyɛ honhom, nimdeɛ ne
Awurade suro honhom. 3 Na Awu-
rade suro bɛyɛ no huam.
Na ɛnyɛ nea n'ani hu so na obebu
atɛn, na ɛnyɛ nea n'aso te so na obedi
asɛm, 4 na trenee na ɔde bebu atɛn
ama mmɔboroni, na ɔde asɛntrenee adi
ama asase so amanehunufo; na ɔde
n'anom abaa bɛbɔ asase, na ɔde n'anom
honhom akum ɔbɔnefo; 5 na trenee
bɛyɛ n'asen so abɔso, na gyidi ayɛ
n'akwaa mu abɔmu.
6 Ɛnna habɔdɔm ne oguanten ba
bɛtra, na ɔsebɔ ne apapowa ada, na
nantwi ba ne gyata ba ne nantwi a
wadɔ bɛtra faako, na abofra ketewa
aka wɔn. 7 Nantwibere ne osisi bɛ-
bom adidi na wɔn mma ada faako, na
gyata awe wura sɛ nantwi. 8 Akokoaa
begoru ahurutoa amoa ano, na nea
watwa nufu ateɛ ne nsa aka ɔkyereben
bɔn. 9 Wɔrenyɛ bɔne na wɔrensɛe ade
bio, me bepɔw kronkron no nyinaa so,
na Awurade hu bɛyɛ asase ma, sɛ nsu
kata po so no.

*Ɔman no mu wɔn a wɔapete no sanba*

10 Na da no, Yisai ntini mu duforo
a esi hɔ sɛ ɔfrankaa ma aman no, n'akyi
kwan na amanaman bɛhwehwɛ, na ne
trabea bɛyɛ anuonyam trabea.
11 Na da no, Awurade bɛteɛ ne nsa
ne mprenu so de agye ne man nkae a
wɔaka afi Asiria ne Misraim ne Patros
ne Etiopia ne Elam ne Sinear ne
Hamat ne po mu nsupɔw mu.
12 Na wama ɔfrankaa so ama aman-
aman, na wapɔn Israel asɛnkyɛfo aboa
ano, na wama Yuda nnipa a wɔapete
no afi asase ahin anan so abehyia.
13 Na Efraim anibere befi akɔ, na
Yuda ahohiafo ase agu; Efraim ani
remmere Yuda bio, na Yuda nso
renhiahia Efraim ho bio. 14 Na wobe-
tu akosi Filistifo mmati so atɔe fam,
wɔbɛbom afow apueifo; Edom ne Moab
bɛka wɔn nsa, na Amon mma atie wɔn.
15 Na Awurade bɛyow Misraim po mu
nsu korakora, na ɔde ne mframa a
ɛhyehye bɛwosow ne nsa akyerɛ asu
[Eufrate] so, na wabɔ no ma adan nsu-
wansuwa asɔn a wɔde mpaboa po bɛfa
mu. 16 Na ɔtempɔn bɛda hɔ afi Asiria
ama ne man nkae a wɔaka no, sɛnea
ɛdaa hɔ maa Israel, ɛda a wofi Misraim
asase so bae no.

## Ti 12

*Nkwagye so aseda dwom*

Ɛda no na wobɛka sɛ: Meda wo ase,
Awurade, sɛ, wo bo fuw me mpo a,
w'abufuw no asan, na woakyekye me
werɛ.
2 Hwɛ, me nkwagye Nyankopɔn ni.
Mete hɔ dwoodwoo, na minsuro, na
m'ahoɔden ne me dwom ne Yah
Awurade, na wadan me nkwagye.

23 Yes 28, 22. 26 Ate 7, 25; Ex 14, 26. — 1 Yes 4, 2; 53, 2. 2 Yes 42, 1; Mat 12, 18.
4 Dwom 72, 4, 12–14; 2 Te 2, 8. 6 Yes 65, 25. 9 Hab 2, 14. 10 Rom 15, 12.
13 Hes 37, 22. 16 Ex 14, 29. — 2 Dwom 56, 4; Ex 15, 2.

3 Na mode anika bɛsaw nsu afi
nkwagye nsuaniwa no mu. 4 Na da
no mobɛka sɛ: Monkamfo Awurade,
mommɔ ne din. Momma wonhu ne
nneyɛe, aman mu. Monka sɛ wɔama
ne din so!
5 Monto dwom mma Awurade, na
wayɛ ade akɛse; momma wonhu eyi
asase nyinaa so. 6 Sion babea, huro
na di ahurusi, na Israel kronkronni a
ɔwɔ wo mu no sõ.

## Ti 13

*Babel ho atemmusɛm*

Babel ho atemmusɛm a Amos ba
Yesaia hui ni: 2 Munsi frankaa
bepɔw petee so, momma mo nne so
mma wɔn, munhinhim mo nsa, na
wɔnhyɛn mmapɔmma abobow mu.
3 Me, mahyɛ me kronkronfo, mafrɛ me
nnɔmmarima nso mama m'abufuw,
wɔn a wodi me kɛseyɛ ho ahurusi no.
4 Asafo yuu gyegyeegye wɔ mme-
pɔw so, sɛ nkurɔfo bebree de te no.
Ɛte sɛ amanaman a wɔboaboa wɔn ho
ano, ahenni horow huuyɛ gyegyeegye,
asafo Awurade rehwehwɛ ɔsa mu dɔm.
5 Wofi akyirikyiri asase so ne ɔsoro
awiei reba, Awurade nè n'abufuhyew
akode no, sɛ ɔrebɛsɛe asase nyinaa.
6 Muntwa adwo, na Awurade da no
abɛn; ɛreba sɛ ɔsɛe a efi Otumfoɔ no.
7 Enti nsa nyinaa mu begow, na
ɔdesani biara koma bɛnan; 8 na wɔn
ho bedwiriw wɔn, nketenkete ne
awerɛhow bekita wɔn, wobehu yaw sɛ
ɔwofo a ɔreko awo; wɔbɛhwɛ wɔn ho
wɔn ho anim haa, wɔn anim bɛyɛ sɛ
ogyaframa anim.
9 Hwɛ, Awurade da no reba, atirim-
ɔden ne anibere ne abufuhyew, sɛ
ɔrebɛdan asase afõ, na wasɛe ɛso
nneboneyɛfo afi so. 10 Na ɔsoro nsoro-
mma ne emu akunini renhyerɛn, owia
beduru sum n'adifi mu, na ɔsram nso
renharan. 11 Na mɛba mabɛtwe wiase
asõ, ne bɔne ho, ne abɔnefo asõ, wɔn
amumɔyɛ ho, na mama ahantanfo
ahomaso no to atwa, na ahupoofo
ahokyerɛ abrɛ ase; 12 mɛma ɔdesani
ho ayɛ nã asen sika amapa, na onipa
asen Ofir mpɔkoa. 13 Enti mɛma
ɔsoro awosow, na asase ahinhim afi ne
sibea, asafo Awurade abufufa no ano
ne n'abufuhyew da no nti. 14 Na
wɔbɛdannan wɔn ho akokɔ wɔn nku-
rɔfo nkyɛn, na wɔaguanguan akokɔ wɔn
nsase so sɛ ɔwansan a wɔatutu no, ne
nguan a obi mmoa wɔn ano. 15 Obiara
a wobehu no no, wobehwirew no mu,
na obiara a wɔbɛkyere no bɛtɔ nkrante
ano; 16 na wɔbɛposa wɔn mmotafowa,
wɔn anim, wɔbɛfofow wɔn afi, na
wɔabobɔ wɔn yerenom adapaa.
17 Hwɛ, merehwanyan Mediafo
mahyɛ wɔn, nnipa a wommu dwetɛ, na
sika nso, wɔnhwehwɛ; 18 wɔn mmɛ-
mma bɛbobɔ mmerante, wɔn yam
renhyehye wɔn ɔyafunum mma po ho,
na wɔn aniwa renkyɛe mmofra so.
19 Na Babel a ɛyɛ ahenni mu kunini,
ne Kaldeafo kɛseyɛ anuonyam no, ɛbɛyɛ
sɛ Sodom ne Gomora butuw a Onyanko-
pɔn butuw wɔn no. 20 Obi rentra mu
da biara da, na obi renkɔtra hɔ, awo
ntoatoaso a edidi so mu, na Arabiani
bi rensi ntamadan hɔ, na nguanhwɛfo
nso remma wɔn mmoa mmutuw hɔ;
21 na sare so mmoa na wɔbɛdeda hɔ,
na mpatu bɛyɛ wɔn adan amaama, na
nsohori nso bɛtra hɔ, na nsasabonsam
asaw hɔnom; 22 na nkuntumpaa besũ
n'aban mu, ne sakraman nso, anigye
aban no mu. Na ne bere abɛn a ɛreyɛ
aba, na ne nna renkyɛ bio.

## Ti 14

*Babel hene asehwe*

Na Awurade yam bɛhyehye no Yakob
ho, na wapaw Israel bio, na ɔde wɔn
adua wɔn asase so, na ananafo de wɔn
ho afam wɔn ho, na wɔabata Yakob fi
ho. 2 Na aman bɛfa wɔn de wɔn aba
wɔn trabea, na Israel fi afa wɔn adi
Awurade asase no so ma wɔayeyɛ
nkoa ne mfenaa, na wɔafa wɔn
nnommumfafo nnommum, na wɔahom
wɔn ahoguanfo so.
3 Na ɛda a Awurade bɛma wo
ɔhome afi wo yaw ne w'ahoyeraw ne
w'anyadimɔ dennen a wodii wo no mu
no, 4 wɔde bɛ yi bebu Babel hene
aka sɛ:
Ɛyɛɛ dɛn na ɔhawfo no agyae, na
ahoguan no to atwa yi? 5 Awurade
abubu abɔnefo abaa ne wɔn a wodi

**3** Sak 13, 1; Dwom 46, 4. **4** 1 Be 16, 8; Dwom 105, 1. — **1** Yer 50; 51. **2** Yes 13, 17.
**6** Yoel 1, 15. **10** Amos 5, 8; Hiob 9, 9; Hes 32, 7; Yoel 2, 10; 3, 4; 4, 15; Mat 24, 29.
**12** 1 Ah 9, 28. **16** Dwom 137, 8–9. **18** Yes 13, 16. **19** Gen 19, 24–25.
**22** Yes 34, 10–15. — **1** Sak 1, 17. **2** Yes 49, 22.

panyin poma no mu; 6 ɔde abufufa
bobɔɔ aman ɔbɔ a ennyae, ɔde abufuw
hom amanaman so hyɛɛ wɔn ahometew
a emu ngow. 7 Asase nyinaa so adwo,
ayɛ komm: wɔma dwom so; 8 ɔpopaw
nso nya wo ho anigye, ɛne Lebanon
nkyeneduru, na ɛka sɛ: Sɛ woakɔda yi,
obi remforo mma yɛn so mmɛtow yɛn.
9 Asaman a ɛwɔ ase no ka ne ho behyia
wo ba; ɛhwanyan asamanfo ama wo,
asase so akunini nyinaa; ɛma aman-
aman ahene nyinaa sɔresɔre fi wɔn
agua so. 10 Wɔn nyinaa gye so ka
kyerɛ wo sɛ: Wo nso woagurow sɛ yɛn,
woayɛ sɛ yɛn ara pɛ! 11 Wo kɛseyɛ
asian aba asaman, wo mmɛnta sanku
nne no nso; w'ase kɛtɛ a wɔasɛw ne
mmoawa manyamanya, na wo so
nkataso ne asunson!

12 Ɛyɛɛ dɛn na wufi soro ahwe ase,
nsoromma hyerɛnfo, adekyee ba, wɔa-
twa wo ahwe fam, wo a wobrɛɛ aman-
aman ase no. 13 Na wo de, wokae wo
komam sɛ: Ɔsoro na mɛforo makɔ,
Onyankopɔn nsoromma no atifi na
mɛma m'ahengua so masi, na matra
ahyiae bepɔw no so, benkum fam
asasetifi ano nohɔ tɔnn; 14 mɛforo
makɔ amununkum sorɔnsorɔmmea,
mɛyɛ me ho sɛ ɔsorosoroni no.
15 Mmom asaman na woresian akɔ
akodu amoa no ase tɔnn. 16 Wɔn a
wohu wo no hwɛ wo dinn de wɔn ani
kari wo komm ka sɛ: Ɔbarima a ɔmaa
asase wosowee na ɔmaa ahenni
hinhimii no ni? 17 Nea ɔmaa wiase
dan sare so na oburuburuw emu
nkurow, na wanto emu nneduafo kwan
ankɔ ofie no ni? 18 Amanaman ahene
nyinaa, wɔn nyinaa deda hɔ anuonyam
mu, obiara da ne damoa mu; 19 na
wo de, wɔatow wo afi wo damoa mu
akyene sɛ dubaa a wɔapo; sɛ atɔfo a
afoa ahwirew wɔn mu na wɔasian akɔ
abo amoa mu no adurade, sɛ efunu a
wɔatiatia no so. 20 Wɔremfa wo nka
wɔn ho afunsie mu, efisɛ woasɛe
w'asase na woakunkum wo man.

Wɔmmmɔ nnebɔneyɛfo asefo din da
biara da bio. 21 Wɔn agyanom amu-
mɔyɛ nti munsiesie akumii mma ne
mma; na wɔansɔre amfa asase anni so,
na wɔamfa nkurow anyɛ asase ani ma.

22 Na mɛsɔre mahyɛ wɔn, asafo
Awurade asɛm ni, na matwa din ne
wɔn a aka, mma ne mmanana, mafi
Babel, Awurade na ose. 23 Na mede
no mɛyɛ mpɛsɛe agyapade ne nsu atare,
na mede ɔsɛe prae mapra no, asafo
Awurade asɛm ni.

*Asiriafo ne Filistifo ho atemmusɛm*

24 Asafo Awurade aka ntam sɛ:
Ampa ara, sɛnea misusuwii no, saa na
ɛbɛba mu, na sɛnea mabɔ me tirim no,
ebegyina: 25 sɛ mebubu Asiriafo
m'asase so, na matiatia no so, me
mmepɔw so, na ne kɔndua no befi wɔn
so akɔ, na n'adesoa no afi wɔn mmati
so. 26 Ɛno ne pɔw a wɔabɔ asase
nyinaa ho, na ɛno ne nsa a wɔateɛ,
amanaman nyinaa so. 27 Na asafo
Awurade abɔ ne tirim, hena na ɔbɛma
ayɛ ɔkwa? Na ne nsa ateɛ, hena na
obesianka no?

28 Afe a ɔhene Ahas wui no mu na
atemmusɛm yi bae: 29 Nni ahurusi,
wo Filistea nyinaa, sɛ abaa a ɛhwee wo
no abu, na ɔwɔ ntini no mu na ɔkyereben
befi aba, na ne ba nso ayɛ ogya wɔ a
otu. 30 Na mmɔborɔfo mmakan bedi-
di, na ahiafo nso adeda hɔ dwoodwoo;
na mede ɔkɔm mekum wo ntini, na
w'akyikafo nso, mɛma wɔatotɔ.
31 Kurow pon, twa adwo, kurokɛse,
teɛm ɛ! Wo Filistea nyinaa, ma wo
bo ntu, efisɛ owusiw fi benkum fam aba,
na n'asafo mu biara nka akyiri.

32 Na asɛm bɛn na wɔde bebua ɔman
no abɔfo? Sɛ Awurade de Sion atim,
na ne man mu amanehunufo te mu
dwoodwoo.

## Ti 15

*Moab ho atemmusɛm*

Moab ho atemmusɛm. Sɛ anadwo
biako wɔasɛe Ar-Moab abɔ no, sɛ
anadwo biako wɔasɛe Kir-Moab abɔ
no nti, 2 wɔreforo akɔ Bayit ne Dibon
sorɔnsorɔmmea akosu, Moab retwa
adwo, Nebo ne Medeba; wɔn nyinaa
abobɔ tikwaw, wɔn nyinaa ayiyi wɔn
bogyesɛ; 3 wofurafura atweaatam,
wɔn mmorɔn so, na wɔn adan atifi ne
wɔn mprae so, wɔn nyinaa retwa adwo
sũ pii. 4 Na Hesbon ne Eleale teɛm
ma wɔte wɔn nne kodu Yahas, eyi nti
na Moab akofo teɛm dennen; ne kra ho
popo. 5 Me koma sũ ma Moab, na

7 Hab 2, 20. 8 Yes 37, 24. 11 Hes 32, 18–19. 13 Hes 28, 14. 19 Yes 34, 3; Yer 22, 19. 21 Ex 20, 5. 28 2 Be 28, 27. 29 Yer 47. — 1-9 Yer 48.
1 Sef 2, 8–11. 2 Hes 7, 18. 3 Yes 22, 1. 5 Yes 16, 9–11.

n'aguanfo kodu Soar, kodu Eglat-
Selisiya, na Luhit aforoe no, wɔde
nusu foro, na Horonaim kwan mu
wɔma ɔsɛe adwotwa so. 6 Na Nimrim
asu no asɛe pɔtɔɔ, na sare aguan, na
wura asã, wura momono nni hɔ bio.
7 Enti ade a wɔanya asie ne wɔn
akorade no, wɔsoa kotwa Mpampuro
Subon. 8 Na adwotwa no atwa Moab
asase so ahyia, ne sũ adu Eglaim, ne
sũ nso adu Beer-Elim. 9 Na mogya
ayɛ Dimon nsu no ma, na mede ade
foforo nso meka Dimon ho: gyata bɛba
Moab aguanfo ne asase no so nkae no
so.

## Ti 16

*Moab ho atemmusɛm*

Mómfa nguammaa mfi Sela mfa sare
so fam nkɔ Sion babea bepɔw no so
nkɔma asase no sodifo no. 2 Na Moab
mmabaa bɛyɛ sɛ nnomaa a wotu kyini,
sɛ berebuw a wɔayi, Arnon asutwaree.
3 Tu fo, bu atɛn; ma wo nwini nyɛ sɛ
anadwo, awia ketee; fa wɔn a wɔapam
wɔn hintaw, nyi aguanfo mmã; 4 ma
wɔn a wɔapam wɔn afi Moab no nsoɛ
wo nkyɛn, yɛ wɔn hintabea, ɔsɛefo
anim! na opoobɔfo agyae, ɔsɛe to
atwa, nhyɛsofo asã asase no so. 5 Na
wɔbɛma agua bi atim, adɔeyɛ so, na obi
atra so, nokware mu, wɔ Dawid
ntamadan mu a obu atɛn na ɔpɛ
atɛntrenee, na ɔyɛ adetrenee ntɛm.

6 Yɛate Moab homan a wahoman
dodo, n'ahantan ne n'ahokyerɛ ne
n'anuɔden ne ahoahoasɛm huhuw no.
7 Enti Moab betwa Moab ho adwo,
wɔn nyinaa betwa adwo, Kir-Hareset
bobe aba tetare ho na mubegu aho-
yeraw ahome.

8 Na Hesbon mfuw ahyew; Sibma
bobe no, amanaman wuranom abubu
n'abaa koraa; ekoduu Yaser, ekyinii
sare so, n'abaa trɛtrɛwee, ekotwaa po.

9 Enti mede Yaser sũ misu Sibma
bobe no, mede nusu migu wo so, Hesbon
ne Eleale, na wo nnuabatew ne wo
bobe abatew so na ɔko nteɛteɛm aba;
10 na wɔayi anigye ne ahosɛpɛw afi
mfuw pa mu, na wɔnte ahurusi dwom
anaa nteɛteɛm, bobe nturo mu, nsa-
kyĩfo nkyĩ nsa-kyĩ-amoa mu nsã,
atiatiafo dwom nso, matwa so. 11 Enti
m'ayamde gyigye Moab ho sɛ ɔsanku,
me yam nso hyehye me Kir-Heres ho.

12 Na sɛ Moab yi ne ho adi ba besu,
na ɔbrɛ ne ho wɔ sorɔnsorɔmmea hɔ,
na ɔhyɛn ne kronkronbea bɛbɔ mpae a,
ɔrentumi nyɛ hwee. 13 Eyi ne asɛm
a Awurade aka atia Moab dedadedaw;
14 na afei Awurade rekasa sɛ: Ɛha mfe
abiɛsa a ɛte sɛ ɔpaani mfe no Moab
anuonyam bɛsopa, ɔne ne nnipa dodow
no nyinaa; na nkae no bɛyɛ kakraa bi
a wɔnyɛ den.

## Ti 17

*Damasko ho atemmusɛm*

Damasko ho atemmusɛm. Hwɛ,
Damasko nyɛ kurow bio, na ayɛ
afabo kuw. 2 Wɔagyaw Aroer nku-
row, mmoakuw afa na wobutubutuw
hɔ, na nea obetu wɔn nni hɔ. 3 Na
wɔbɛsɛe Efraim abannennen ne Da-
masko ahenni, na Siria nkae bɛyɛ sɛ
Israelfo anuonyam no: asafo Awurade
na ose.

*Israel ho atemmusɛm*

4 Ɛda no, Yakob anuonyam no
besua, na ne honam a adɔ srade no
betwãm; 5 na ɛbɛyɛ sɛ otwafo buma
awi a esisi hɔ, na ɔde ne nsa twa mmɛ-
tem no; na ɛbɛyɛ sɛ nea odi awi mmɛtem
mu mpɛpɛwa Refaim bon no mu.
6 Nanso ɛbɛka wɔn mu mpɛpɛwa no bi,
sɛ ngo dua porow mu a aba abien anaa
abiɛsa wɔ ntɛntɛnoa, anan anaa anum
wɔ n'abãa a asow yiye no so no:
Awurade, Israel Nyankopɔn, na ose.

7 Ɛda no na onipa ani begyina ne
yɛfo, na n'aniwa bɛhwɛ Israel kron-
kronni no; 8 na ɔrenhwɛ afɔremuka
a ɛyɛ ne nsa ano adwuma no, na Asera
nnua ne owia adum a ne nsateaa ayɛ
no, ɔremmu bio.

9 Ɛda no na ne nkurow a ɛyɛ den no
bɛyɛ sɛ Hewifo ne Amorifo nkurow a
wɔagyaw wɔ kwae mu ne mmepɔw
atifi a wogyawee wɔ Israelfo anim no,
na ayeyɛ akurofõ.

10 Efisɛ wo werɛ afi wo nkwagye
Nyankopɔn, na w'ahoɔden botan no,
wonkae no; enti wudua nnua afɛfɛ na
wotɛw ananafo tɛw nnua; 11 woma
efifi da a wuduae no, na anɔpa a wuduae

1 2 Ah 3, 4; 14, 7. 9 Yes 15, 5; Yer 4, 19; Amos 2, 2. 11 Yes 16, 9. 14 Yes 21, 16. —
1 Yer 49, 23; Amos 1, 3. 3 Yes 7, 1, 8. 10 Deut 32, 15, 18.

no ara, woma egu nhwiren, nanso ɛso
aba no betu akɔ, amane ne yaw a enni
sabea da no.

*Amanaman po no huuyɛ*

12 Ao, aman bebree huuyɛ, wɔyɛ huu
sɛ ɛpo huuyɛ, ne aman hooyɛ, wɔyɛ hoo
sɛ nsu a ɛyɛ den hooyɛ! 13 Aman a
wɔyɛ hoo sɛ nsu bebree hooyɛ, ɔka wɔn
ma woguan kɔ akyirikyiri, na wotiw
wɔn sɛ mmepɔw so ntɛtɛwa, mframa
anim, ne atwasitutuw, ahum anim.
14 Anwummere no, na hwɛ, piriwbɔ
aba; ade nnya nkyee no, na wonni hɔ
bio. Eyi ne yɛn dwowtwafo kyɛfa ne
yɛn afowfo ade a wonya.

## Ti 18

*Etiopia hyɛ Onyankopɔn anuonyam*

Due, ntaban honyohonyo asase a
ɛwɔ Etiopia nsubɔnten agya nohɔ.
2 Wɔsoma mpomafo a wɔtete sakran
akorow mu de nam nsu ani no fa po so se:
Abɔfo a mo ho yɛ hare, monkɔ ɔman a
wɔyɛ atenten na wɔn ho akokwaw no
nkyɛn, ɔman a wɔn ho yɛ hu fi ha de
rekɔ no, ɔman a wɔwɔ tumi a wotiatia
aman so a nsubɔnten atwitwa wɔn
asase mu no.
3 Mo wiasefo ne asase sotefo nyinaa,
sɛ wosi mmepɔw so frankaa a, monhwɛ,
na sɛ wɔhyɛn torobɛnto a, muntie.
4 Na sɛ Awurade aka akyerɛ me ni:
Mɛtra m'agua so mahwɛ komm, sɛ
awia ketee ahohuru mu, sɛ twabere
ahohuru mu bosu mununkum. 5 Na
ennya nnuu twabere a nhwiren no apo-
row na dwennaa reyɛ bobe kasiaw a
ɛregyigye no, ɔde adare betwitwa abãa
no agu, na wayi ne nhama no abubu
mu; 6 wobegyaw ne nyinaa ama
mmepɔw so nnomaa ne asase so mmoa,
na nnomaa bedi so ahohurubere, na
asase so mmoa nyinaa adi so awɔwbere.
7 Ɛbere no mu na wɔde ɔman a wɔyɛ
atenten na wɔn ho akokwaw bɛyɛ ayɛ-
yɛde abrɛ asafo Awurade, wɔn a wofi
ɔman a wɔn ho yɛ hu ara fi ha de rekɔ
no mu, ɔman a wɔwɔ tumi a wotiatia
aman so a nsubɔnten atwitwa n'asase
mu no, wɔde wɔn bɛba asafo Awurade
din atrae a ɛne Sion bepɔw no so.

## Ti 19

*Misraim ho atemmusɛm*

Misraim ho atemmusɛm. Hwɛ,
Awurade te mununkum harehare so
reba Misraim, na Misraim abosonhu-
huw ho bɛpopo n'anim, na Misraim
koma anãn wɔ ne mu. 2 Na mɛhwa-
nyan Misraim mahyɛ Misraim, na wɔne
wɔn ho akoko: onua ne onua, adamfo
ne adamfo, kurow ne kurow, ahenni ne
ahenni. 3 Na Misraim honhom bɛsã
wɔ ne mu, na n'agyinatu nso, mahwete
na wɔakɔ akobisa abosonhuhuw ne
kaberɛkyerefo ne asamanfrɛfo ne asu-
manfo. 4 Na mede Misraim mɛhyɛ
owura tirimɔdenfo nsa, na ɔhene a ɔyɛ
den adi wɔn so: Awurade, asafo
Awurade, na ose.
5 Na ɛpo no mu nsu bɛmem, na
asubɔnten no asã na ayow, 6 na
nsubɔnten no bɛbɔn, na Misraim nsuka
no atwe asã, nnemmire ne sakran
benyinnyam. 7 Nil kɔn so ne Nil ano
wura a efuw ne ade a wɔadua Nil ho
nyinaa bɛhyew apete asɛe; 8 na apo-
fofo no begu ahome, na wɔn a wɔto Nil
mu nnarewa adi nkɔmmɔ, na nsu no
ani asawugufo ahodwow; 9 na siwa-
biri mfuturu srɛnfo ne nweranwemfo
ani bewu. 10 Asase no adum bebubu
na apaadifo nyinaa werɛ ahow.
11 Soan mmapɔmma yɛ nkwasea ara
nko, Farao afotufo mu anyansafo afotu
adan nkwapaesɛm. Ɛdɛn na muse
Farao sɛ: Anyansafo ba ne me, tete
ahene no ba? 12 Ɛhe na afei
w'anyansafo no wɔ? na wonyi nkyerɛ
wo, na wonhu agyina a asafo Awurade
atu, Misraim so. 13 Soan mmapɔmma
adan nkwasea, wɔasisi Memfis asafo-
hene nso, na wɔn a wɔyɛ mmusuakuw
no mu tweabo adaadaa Misraim.
14 Awurade ahwie anisobiri honhom
agu no mu, na wɔama Misraim agyigya,
ne nneyɛe nyinaa mu, sɛnea ɔsabofo
yantam ne fe mu no. 15 Na biribiara
nni hɔ a eti anaa duà, popã anaa mmɛw,
betumi ayɛ ama Misraìm.

*Misraim, Asiria ne Israel yɛ biako*

16 Ɛda no, Misraim bɛyɛ sɛ mmea, na
wobesuro na wɔn ho apopo, asafo
Awurade nsa wosow a ɔbɛwosow wɔ
wɔn so no nti. 17 Na Yuda asase ho

14 Yes 37, 36. — 7 Dwom 68, 29, 31. — 1 Yer 46; Hes 29; 30. 14 Yes 29, 10;
1 Ah 22, 22. 15 Yes 9, 14.

wobɛfrɛ no mpaebɔ fi ama aman
nyinaa. 8 Awurade Nyankopɔn a ɔboa
Israel panyifo ano no asɛm ni: Mɛkɔ so
maboa nnipa ano mapae ɛno so maka
wɔn a wɔaboa wɔn ano no ho.

*Ɔman no sohwɛfo asotwe*

9 Wuram mmoadoma nyinaa,
mommra mmedidi—kwae mu mmoa-
doma nyinaa. 10 N'awɛmfo yɛ ani-
furaefo, wɔn nyinaa nnim de; wɔn
nyinaa yɛ akraman mum, wontumi
mmobom; wɔyɛ nnamukasafo deda hɔ,
pɛ nkotɔ. 11 Na akraman no yɛ
adifudepɛfo sɛ, wonnim ɔmee. Wɔyɛ
nguanhwɛfo a wonni nhumu, wɔn
nyinaa adannan wɔn ani akyerɛkyerɛ
wɔn akwan so, obiara hwehwɛ ne
mfaso, obiara biara. 12 Wɔka sɛ:
Mommra, mekɔfa nsã maba, na yɛawe
mpahyewa, na ɔkyena bɛyɛ sɛ nnɛ,
ɛbɛsõ aboro so pii.

## Ti 57

Ɔtreneeni yera, na obi mfa nhyɛ ne
koma mu, na wɔfa nnipa pa kɔ, na
obi nnwen ho, sɛ bɔne a ɛbɛba no anim
na woyi treneeni no fi kɔ. 2 Ɔkɔ
asomdwoe mu; wɔhome wɔn nnae so,
wɔn a wɔanantew wɔn tẽeyɛ mu no.

*Ɔman no bra bɔne*

3 Na mo de, muntwiw mmra ha,
ɔbaayɛn mma, ɔwaresɛefo ne aguaman
asefo. 4 Hena ho fɛw na mudi yi?
Hena so na motɛɛtɛɛ mo anom na motwe
mo tɛkrɛma mu yi? Ɛno, ɛnyɛ mmarato
mma ne atoro asefo ne mo anaa?
5 mo a mo ani yɛ hyew abosonnua ho,
nnua frɔmfrɔm nyinaa ase, mukunkum
mmofra asubon mu, abotan mpaapae
ase; 6 asubon mu abo torotoro mu na
wo kyɛfa wɔ, ɛno, ɛno ne wo ntonto, nso
ɛno so na wuhwiee ahwiesa na wode
ayɛyɛde gui, so eyinom so na me bo
bedwo anaa? 7 Bepɔw sorɔnsorɔn a
ɛkorɔn so na wosɛw wo nnae, ɛhɔ ara
nso na woforo kɔe kɔbɔɔ afɔre; 8 na
wode wo nkae ade no sii ɔpon ne
apongua mu-fãm, na wufii m'akyi
koyii wo nnae so foroe, na wobaee mu
na wo ne wɔn dii nea wubegye wɔn ano,
wopɛɛ wɔne wo nna na wuhuu wɔn
adagyaw mu. 9 Na wode ngo tuu
kwan de kɔmaa ɔhene no, na womaa
wo nnuhuam dɔɔso, na wosomaa
w'abɔfo akyirikyiri, na wobrɛɛ wo ho
ase kɔɔ asaman. 10 Wo kwantenten
no nti wobrɛe, nanso woanka sɛ: Ama
mapa abaw; wunyaa wo nsam akwa-
hosan nti, anyɛ wo yaw.
11 Na hena nti na wo koma tui na
wusuroe, na wudii atoro na woankae
me amfa anhyɛ wo koma mu yi? So
me de, ɛnyɛ komm a mifi tete mayɛ nti
na wunsuro me yi? 12 Mɛka wo
trenee ne wo nneyɛe makyerɛ, nso
ɛrenyɛ wo mfaso bi. 13 Woteɛm a, ma
w'abosompem a woaprapra aboa ano
no nnye wo. Na mframa bɛsoa wɔn
nyinaa, ohuw bɛfa wɔn akɔ; na nea
oguan toa me no benya asase adi, na
wanya me bepɔw kronkron atra so.
14 Na ɔbɛka sɛ: Muntu ngu so, muntu
ngu so, mommɔ ɔkwan, munyi akwa-
mmew mfi me man kwan mu.

*Ɔdom ho bɔhyɛ foforo*

15 Na sɛ nea ɔkorɔn na wɔama no so,
nea ɔte hɔ daa na ne din yɛ kronkron
no se ni: Mete soro ne nea ɛhɔ yɛ
kronkron, ne nea wabubu na ne honhom
brɛ ase no nkyɛn nso, sɛ mɛma aho-
brɛasefo honhom anya nkwa, na mama
wɔn a wɔabubu wɔn no koma anya
nkwa. 16 Na merenham nkosi daa,
na me bo renhuru daa, na anka honhom
bɛtɔ beraw, m'anim, ne akra a me ara
na meyɛe. 17 N'anibere a ɛyɛ amu-
mɔyɛ nti na me bo fuwii na mehwee
no, mihintawee, na me bo hurui; nanso
ɔkɔɔ so san n'akyi faa ne koma kwan
so. 18 Mahu n'akwan, nso mɛsa no
yare; mɛkyerɛ no kwan, na masan
makyekye ne werɛ, na mabɔ anofafa
so aba ama ne nkɔmmɔdifo. 19 Asom-
dwoe, asomdwoe nka nea ɔwɔ akyiri-
kyiri ne nea ɔbɛn, Awurade na ose, na
mɛsa no yare. 20 Na abɔnefo te sɛ ɛpo
a ehuru kutukutu; na entumi nyɛ komm,
na emu nsu puw dontori ne dɔte gu.
21 Asomdwoe nni hɔ mma abɔnefo, me
Nyankopɔn na ose.

## Ti 58

*Onyamesom huhuw*

Han wo nne mu teɛm, nkyɛe so; ma
wo nne so sɛ torobɛnto, na ka me man

8 Yoh 10, 16. 10 Yes 52, 8; Hes 3, 17; 33, 2–9. 11 Yer 6, 13. 12 Mmb 23, 35. — 1 2 Ah 22, 20. 2 Yes 26, 20; Dan 12, 13. 3 Mat 12, 39. 5 Yer 2, 20, 24. 11 Dwom 50, 21. 14 Yes 62, 10. 15 Dwom 113, 5–9; Yes 66, 1–2; Dwom 51, 17. 16 Dwom 103, 9. 19 Efe 2, 17. 20 Yuda 13. 21 Yes 48, 22. — 1 Mika 3, 8.

mmarato ne Yakob fi bɔne kyerɛ wɔn.
2 Ɛwom, wɔhwehwɛ me da biara, na
wɔpɛ m'akwan ahu sɛ gyama wɔyɛ
ɔman bi a wodi asɛntrenee na wonnyaw
wɔn Nyankopɔn ahyɛde no ɛ; wobisa
me hɔ asɛntrenee, wɔpɛ sɛ wopinkyɛ
Onyankopɔn. 3 [Wɔka sɛ:] Ɛdɛn nti
na yedi mmuada na wunhu, yɛbrɛ yɛn
kra ase na wunnim yi?—Hwɛ, mo
abuada da no, moyɛ nea mo ara mopɛ,
na mupiapia mo adwumayɛfo nyinaa.
4 Hwɛ, ɔham ne atutuw na mode di
mmuada, na mobɔ kuturuku atirimɔden
so. Ɛnyɛ mo nnɛ yi mmuada yi na
ɛbɛma wɔate mo nne ɔsoro. 5 So sɛ
mmuada a mepɛ, ɛda a onipa brɛ ne
kra ase no te ni? Sɛ obi si ne ti ase sɛ
mmɛw na ɔsɛw atweaatam ne nsõ da
so a, so eyi na wofrɛ no abuadadi ne
da a ɛsɔ Awurade ani?

*Mmɔborohunu na ɛsɔ Onyankopɔn ani*

6 Ɛno ɛnyɛ eyi ne abuadadi a mepɛ?
sɛ mobɛsansãn abɔnefo apɔw, ahotiri
kɔndua nhama, ama wɔn a wɔhom wɔn
so no afa wɔn ho akodi, na moabubu
kɔndua nyinaa? 7 Ɛno ɛnyɛ eyi nso?
sɛ wububu w'abodoo ma nea odi kɔm,
na wode mmɔborɔfo, apanyifo, ba wo
fi, sɛ wuhu dagyafo a, wokata ne ho, na
womfa wo ho nhintaw wo yɔnko?
8 Ɛno na wo hann begyigye sɛ adekyee,
na w'akwahosan afefɛw ntɛm; wo
trenee bedi w'anim, na Awurade
anuonyam abɔ wo kyidɔm. 9 Ɛno na
wobɛfrɛ, na Awurade bebua, wobɛteɛm,
na ɔbɛka sɛ: Hwɛ, mini. Sɛ wuyi
kɔndua fi wo mu, nsateaa teɛ ne ahu-
hukasa, 10 na wode nea wo kra pɛ
ma nea ɔkɔm de no, na woma ɔkra a
ɔyɛ mmɔbɔ no mee a, ɛno de wo hann
bepue sum mu, na wo kusuu bɛyɛ sɛ
awia ketee. 11 Na Awurade bɛkyerɛ
wo kwan daa yi, na wama wo kra amee
nea ɛhɔ awo, na wahyɛ wo nnompe mu
den, na woayɛ sɛ turo a nsu sen wom,
ne nsuaniwa a emu nsu nni huammɔ.
12 Na wo mufo bɛkyekye tete akurofõ,
wobɛma awo ntoatoaso horow nhyɛase
agyina, na wɔafrɛ wo ɔpamago, nea
ɔsesɛw akwan sɛ nnipa ntra hɔ.

*Homedadi pa so nhyira*

13 Sɛ wusianka wo nan homeda na
me da kronkron no, woanyɛ nea wopɛ,
na wofrɛ homeda sɛ anigyede, ne
Awurade da kronkron no sɛ da a ɛsɛ
nidi, na wudi no nĩ, na woamfa wo
ankasa akwan so, na woanyɛ nea wo
ara wopɛ, na woankeka nsɛm a, 14 ɛno
na w'ani begye Awurade ho, na mɛma
woafa asase so sorɔnsorɔmmea so, na
mɛma woadi w'agya Yakob agyapade
no, efisɛ Awurade ano na aka.

## Ti 59

*Ɔman abɔnefo no sɛe*

Hwɛ, Awurade nsa nyɛ tiaa a ɛnso
ogye, na n'aso nyɛ duru a ɛrente asɛm,
2 na mmom mo amumɔyɛ ne nea ɛma
mo ne mo Nyankopɔn ntam pan, na mo
bɔne na akata n'ani afi mo ho a enti
ontie. 3 Na mogya akeka mo nsam,
na amumɔyɛ agu mo nsateaa ho fĩ; mo
ano keka atosɛm, mo tɛkrɛma woro
nkontompo. 4 Obiara nsamena asɛn-
trenee so, na obiara nni asɛm nokware
so; wɔde wɔn ho to nsɛnhunu so, na
wɔka nsɛnhuhuw; wonyinsɛn ɔhaw, na
wɔwo mmusu. 5 Wosow ɔkyereben
nkesua, na wɔnwene ananse ntontan;
nea odi wɔn nkesua wu, na wotia bi so
a, ɛpae ahurutoa. 6 Wɔn ntontan
no renyɛ atade, na nnipa remfa nea
wɔyɛ nkata wɔn ho; wɔn nnwuma yɛ
abusudwuma, na akokobirisɛmdi wɔ
wɔn nsam. 7 Wɔn anan tutu mmirika
kɔyɛ bɔne, na wɔyɛ ntɛm kohwie mogya
a edi bem gu; wɔn adwene yɛ abusu-
dwene, ɔsɛe ne obubu wɔ wɔn atempɔn
mu. 8 Asomdwoe kwan de, wonnim,
na atɛntrenee nni wɔn akwan mu;
wɔayɛ wɔn akwan akɔntɔnkye, obiara
a ɔfa so nnim asomdwoe.
9 Enti na atemmu ne yɛn ntam aware,
na trenee nso nto yɛn no; yɛtwɛn hann,
na hwɛ, esum ni, ne ɔhyerɛn nso, na
sum kabii mu na yɛnam. 10 Yesinsia-
ne ɔfasu ho sɛ afuraefo, na yesinsiane
sɛ wɔn a wonni aniwa; yehintiw awia
ketee sɛ kusuu mu, yehinhim atwen-
twemfo mu sɛ awufo. 11 Yɛn nyinaa
po so sɛ asisi, na yesi apini sɛ mmo-
rɔnoma; yɛtwɛn atemmu, nso ebi nni
hɔ, ne nkwagye, nso ɛne yɛn ntam ware
12 Na yɛn mmaratode dɔɔso w'anim,
na yɛn bɔne di yɛn adanse; na yɛn
mmaratode da yɛn anim, na yɛn
amumɔyɛde nso, yenim. 13 Yɛatõ

2 Yes 43, 26. 5 Sak 7, 5; Mat 6, 16–18. 7 Mat 25, 35. 8 Yes 58, 10; Dwom 37, 6.
9 Yes 30, 19 11 Yer 31, 12. 12 Yes 61, 4. 13 Yes 56, 2, 4. — 1 Yes 50, 2.
3 Yes 1, 15. 7 Rom 3, 15–17.

Awurade mmara atwa no nkontompo,
na yεapa yεn Nyankopɔn akyi; yεkasa
nhyεso ne mfomso kasa, yesusuw
atosεm wɔ koma mu yi no adi. 14 Na
wɔde atemmu asan akyiri kɔ, na
trenee akogyina akyirikyiri; na
nokware ahwe ase gua so, na nea εteε
ntumi mma mu. 15 Na nokware ayε
ade a εho yε nã, na nea ɔtwe ne ho fi
bɔne ho no, wɔfow no.

Na Awurade hui, na εyεε n'ani so
bɔne sε atemmu bi nni hɔ, 16 na ohui
sε ɔbarima bi nni hɔ, na εyεε no
nwonwa sε ɔkamafo bi nni hɔ; εnna ne
basa gyee no, na ne trenee wowaw no.
17 Na ɔhyεε trenee sε nkatabo, na
nkwagye dade kyεw hyεε ne ti, na
ɔhyεε aweredi atade kataa ne ho, na
ofuraa ninkuntwe sε ntama. 18 Sε
wɔyεe no, saa ara na ɔbεhyε wɔn
ananmu de abufuhyew ama n'ahohiafo,
ne akatua ama n'atamfo; nsuano aman
nso, ɔde akatua bεhyε wɔn ananmu.
19 Na wobesuro Awurade din afi atɔe,
ne n'anuonyam afi owia puebea, na
ɔbεba sε asu a ano yε den a Awurade
ahum de reba.

20 Na ɔbεba sε ogyefo ama Sion ne
Yakob mu wɔn a wɔsan fi mmarato mu
no, Awurade asεm ni. 21 Na me de,
eyi ne me ne wɔn apam no, Awurade na
ose: me honhom a εwɔ wo so no ne me
nsεm a mede mahyε w'anom no,
εremfi w'anom ne w'asefo anom ne
w'asefo asefo anom, Awurade na ose,
efi sesεε de bεkɔ akosi daa.

## Ti 60

*Sion ne amanaman hann*

Sɔre haran, na wo hann reba, na
Awurade anuonyam apue wo so. 2 Na
hwε, esum bεkata asase so, na sum
kabii akata aman so; nanso Awurade
bepue wo so, na n'anuonyam abεda adi
wo so. 3 Na amanaman bεnantew
aba wo hann no ho, na ahene aba
hyerεn a apue wo so no ho.

4 Ma w'ani so hwε wo ho hyia, wɔn
nyinaa aboa ano reba ama wo; wo mma-
banin fi akyirikyiri reba, na wo mmabea
nso, wotuturu wɔn nkyεn mu reba.
5 Εno na wubehu, na w'anim atew, wo
koma de ahosεpεw bedi ahurusi, efisε
εpo ahonyade dodow redan abεyε wo
de, amanaman ahode reba wo nkyεn.
6 Yoma manyamanya bεkata wo so,
Midian ne Efa yomaforo no; wɔn
nyinaa fi Seba reba, sika ne aduhuam
na wɔsosoe, na wɔkeka Awurade ayeyi.
7 Wɔbεboa Kedar nguankuw nyinaa
ano abrε wo, Nebayot adwennini bεsom
wo: wɔde anisɔ bεforo m'afɔremuka,
na mεhyehyε m'anuonyam fi no.

8 Henanom ne eyinom a wotu sε
omununkum, ne mmorɔnoma a wɔba
wɔn ahunaniankasa mu yi? 9 Yiw,
nsuano aman bεtwεn me, Tarsis ahyεn
na ebedi kan, na wɔde wo mma fi
akyirikyiri aba a wɔn dwetε ne wɔn
sika ka wɔn ho, wɔde rebrε Awurade
wo Nyankopɔn din, ne Israel kron-
kronni no, efisε ɔno na wahyε wo
anuonyam.

10 Na ananafo mma bεto w'afasu,
na wɔn ahene asom wo; na m'abufuw
mu na mehwee wo, na m'adɔeyε mu na
mahu wo mmɔbɔ. 11 Na wo kurow
apon ano bεda hɔ daa yi, wɔrentoto mu
awia ne anadwo, na nkurɔfo de aman-
aman ahonyade abrε wo, wɔne wɔn
ahene a woyuw wɔn. 12 Na ɔman ne
ahenni a εrensom wo no begu, saa
aman no, ɔsεe na wɔbεsεe wɔn.
13 Lebanon anuonyam bεba wo nkyεn,
na apopaw ne ɔsεsε ne kwabɔhɔrɔ
bεbom ahyehyε me kronkronbea hɔ; na
mεhyε me nan tiabea anuonyam.
14 Na wo nhyεsofo mma de akoto-
kotow bεba wo nkyεn, na w'ahiiyifo
nyinaa bεba abebum wo nan ase, na
wɔafrε wo Awurade kurow, Israel
kronkronni no Sion.

15 Nea anka wogyaw wo na wɔtan
wo na obi bi mfa wo mu no, mεma wo
daa kεseyε na mayε wo awo ntoatoaso
a edidi so anigye. 16 Na wubenum
amanaman nufu, na woanum ahene
mpokua; na woahu sε me, Awurade,
mene w'agyenkwa ne wo dimafo,
Yakob tumfoɔ no.

17 Kɔbere ananmu na mede sika mesi
maba, na dade ananmu na mede dwetε
mesi maba, na kɔbere asi nnua ananmu,
na dade asi abo ananmu. Na mεma
asomdwoe adi wo so panyin ahwε wo,
na mede trenee mayε wo kãfo.
18 Wɔrente nhyεso nka w'asase so bio,
wɔrente ɔsεe ne obubu nka w'ahye mu;
na wobεfrε w'afasu Nkwagye, ne wo

**16** Yes 63, 5. **20** Yes 1, 27; Rom 11, 26. **21** Yer 1, 9. — **3** Adi 21, 24. **4** Yes 49, 18; 66, 12.
**6** Dwom 72, 10; Mat 2, 1–11. **10** Yes 54, 7–8. **11** Adi 21, 25–26. **14** Yes 14, 2; 49, 23.
**16** Yes 49, 23. **17** Yes 52, 7. **18** Yes 26, 1.

kurow apon nso Ayeyi. 19 Ɛnyɛ owia
na ɛbɛyɛ wo hann awia bio, na ɔhyerɛn
nso, ɛnyɛ ɔsram na ɛbɛharan ama wo,
na mmom Awurade na ɔbɛyɛ wo daa
hann, na wo Nyankopɔn ayɛ w'anuo-
nyam. 20 Wo wia rentɔ bio, na wo
sram nso renwu, na Awurade bɛyɛ wo
daa hann, na wo nkɔmmɔdi nna awie
ɔsa. 21 Na wo man de, wɔn nyinaa
bɛyɛ treneefo, wobedi asase no so
akosi daa; wɔbɛyɛ me tɛdua dubaa a
afefɛw, me nsa ano adwuma a ɛhyɛ me
anuonyam. 22 Nea osua koraa no
bɛdan apem, na akumaa adan ɔman a
ɛyɛ den. Me, Awurade, mɛyɛ no ntɛm
ne bere mu.

## Ti 61

*Awerɛkyekye a ɛbɛba no*

Awurade Nyankopɔn honhom wɔ me
so, efisɛ Awurade asra me sɛ menka
asɛmpa menkyerɛ amanehunufo; waso-
ma me sɛ memmɛkyekye wɔn a wɔn
koma abubu werɛ, mempae ahofadi
menkyerɛ nnommum, ne nneduadan
bue menkyerɛ apokyerɛfo; 2 na
mempae Awurade anisɔ afe, ne yɛn
Nyankopɔn aweredi da no; menkyekye
nkɔmmɔdifo nyinaa werɛ, 3 menhye-
hyɛ Sion nkɔmmɔdifo memma
wɔnnɛnsow nsi nsõ mu da ananmu,
memma wɔn anika ngo minsi nkɔmmɔdi
ananmu, memma wɔn ayeyi ntade
minsi honhom a watɔ beraw ananmu,
na wɔmfrɛ wɔn trenee nnua, Awurade
tɛw nnua a ɛhyɛ no anuonyam. 4 Na
wɔbɛkyekye tete akurofõ ama kanfo
amamfõ so agyina, na wɔayɛ nkurow
agowagow ne awo ntoatoaso santen no
amamfõ foforo.

5 Na ahɔho begyina ahwɛ mo nguan,
na ananafo mma ayeyɛ mo akuafo ne
mo turoyɛfo. 6 Na mo de, wɔbɛfrɛ
mo Awurade asɔfo, na wɔase mo sɛ:
Yɛn Nyankopɔn asomfo; mubedi aman-
aman ahonyade, na mode wɔn adedo-
dow ahoahoa mo ho. 7 Mo aniwu no
ananmu mubenya mmɔho, na ahohora
ananmu mubedi mo kyɛfa ho ahurusi;
ɛno nti mubenya mmɔho, mo asase so,
daa anigye bɛyɛ mo dea.

8 Na me, Awurade, medɔ atemmu,
mikyi atirimɔden so dwowtwa, na
metua wɔn ka nokware mu, na me ne
wɔn apam daa apam. 9 Na wobehu
wɔn asefo, amanaman mu, ne wɔn
mma, aman mu; obiara a n'ani bɔ wɔn
so no behu wɔn sɛ wɔyɛ ɔman a Awurade
ahyira wɔn.

10 Awurade mu na me ho sɛpɛw me,
na me Nyankopɔn mu na me kra di
ahurusi, efisɛ ɔde nkwagye atade ahyɛ
me, ɔde trenee batakari asi me, sɛ
ayeforokunu a ɔkeka ne ho bɔ n'abotiri,
ne ayeforo a ɔde ne nnwinne hyehyɛ
ne ho. 11 Na sɛ asase ma ne mfifii
pue, na turo ma nea wɔadua mu fifi no,
saa ara na Awurade Nyankopɔn bɛma
trenee ne ayeyi afifi amanaman nyinaa
anim.

## Ti 62

*Sion daakye anuonyam*

Sion nti meremmua m'ano, na Yeru-
salem nti merenyɛ komm, de bɛkɔ
akosi sɛ ne trenee bepue sɛ adekyee
haran, na ne nkwagye adɛw sɛ ogyatɛn.
2 Na amanaman behu wo trenee, na
ahene nyinaa ahu w'anuonyam, na
wɔato wo din foforo a Awurade ano
bɛkyerɛ no. 3 Na wobɛyɛ ahokeka
abotiri, Awurade nsa so, ne ɔhene
abotiten, wo Nyankopɔn nsam.
4 Wɔrense wo sɛ: Nea wɔagyaw no,
bio, na w'asase nso, wɔrense no sɛ:
Afõ, bio, na mmom wɔbɛfrɛ wo sɛ:
M'anisɔ wɔ no mu, ne w'asase nso
sɛ: Ɔbaa warefo, efisɛ Awurade ani sɔ
wo, na w'asase nso, wɔbɛware no.
5 Na sɛ aberante ware ababaa no, sɛ
wo mma bɛware wo ne no; sɛ ayeforo-
kunu ho sɛpɛw no ayɛforo ho no, saa
ara nso na wo Nyankopɔn ho bɛsɛpɛw
no wo ho.

6 W'afasu so, Yerusalem, na mede
awɛmfo maduadua; adekyee nyinaa ne
anadwo nyinaa daa yi, wɔremmua wɔn
ano: mo a mokae Awurade no, monnyɛ
komm koraa. 7 Na mommma ɔnnyɛ
komm nso kosi sɛ ɔbɛsesɛw Yerusalem
ma asi hɔ ayɛ ayeyi wɔ asase so.
8 Awurade aka ne nifa ne ne tumi basa
ho ntam sɛ: Meremfa w'awi memma
w'atamfo nni bio, na ananafo mma
rennom wo nsã a wobrɛɛ ho no. 9 Na
wɔn a wɔboa ano na wobedi ayi Awu-

---

19 Yes 24, 23; 30, 26; Adi 21, 23. — 1 Mat 11, 5; Luk 4, 18–19. 2 Lev 25, 10; Yes 63, 4.
5 Yes 60, 10–16. 6 Yes 66, 21. 7 Yes 40, 2. 8 Yes 54, 10; 55, 3.
10 Mat 22, 11–12. — 2 Yes 65, 15; Adi 2, 17. 4 Yes 60, 15; Hos 2, 19. 5 Sef 3 17.
6 Yes 52. 8. 8 Yes 65, 21–22.

rade ayɛ, na wɔn a wɔde ba ofie no
bɛnom, me kronkronbea abangua so.
10 Monsen, monsen mfa kurow apon
no mu, mommɔ ɔman no kwan; muntu
ngu so, muntu ngu so nyɛ no tempɔn,
montase so abo; munsi aman no so
frankaa. 11 Hwɛ, Awurade ama wɔate
akodu asase awiei nohɔ sɛ: Monka
nkyerɛ Sion babea sɛ: Hwɛ, wo
nkwagye reba, hwɛ, n'akatua ka ne ho,
na n'ananmuhyɛ di n'anim. 12 Na
wɔbɛfrɛ wɔn sɛ: Ɔman kronkron, wɔn
a Awurade agye wɔn, na wo nso,
wɔbɛfrɛ wo nea wɔahwehwɛ n'akyi
kwan, kurow a wɔrennyaw no.

## Ti 63

*Awurade tiatia atamfo no so*

Hena ne oyi a ofi Edom reba, nea ne
ntade bere kɔɔ a ofi Bosra reba yi?
Oyi a wahoman, n'adurade mu, na
ɔkyẽa, ne tumi kɛse mu yi?
Ɛyɛ me a mekasa trenee mu na mesõ
nkwagye no. 2 Ɛdɛn na w'adurade
bere sɛɛ, na wo ntade te sɛ nsã-kyĩ-amoa
mu tiatiafo de yi?
3 Nsã-kyĩ-amoa no, me nko na
matiatia mu, na aman sofo mu biara
nka me ho; na mitiatiaa wɔn so m'abu-
fuw mu, na mewɔw wɔn m'abufuhyew
mu, na wɔn mu nsu abɔ apete me ntade
mu, na akeka m'adurade nyinaa mu.
4 Na aweredi da bi wɔ me koma mu,
na me gye afe no aba. 5 Na mehwɛe,
nso na ɔboafo bi nni hɔ; na ɛyɛɛ me
nwonwa sɛ obi nni hɔ a oso mu abia:
ɛnna me basa gyee me, na m'abufuhyew
nso soo me mu abia. 6 Na mitiatiaa
aman so, m'abufuw mu, na mema
wɔbobowee, m'abufuhyew mu, na
mihwiee wɔn mogya miguu asase so.

*Onyankopɔn dɔ a ɔdɔ ne man*

7 Mɛbɔ Awurade adɔeyɛ din, Awu-
rade ayeyide no, sɛ ɛfata nea Awurade
ne yɛn adi no nyinaa, na maka Israel
fi yiye pii a ɔde ayɛ wɔn no, sɛ n'ayam-
hyehye ne n'adɔeyɛde dodow no te
no. 8 Na ose: Me man ara ne wɔn,
mma a wɔrenni atoro, na ɔyɛɛ wɔn
agyenkwa. 9 Wɔn ahohia nyinaa mu
no, ne ho hiaa no, na n'anim bɔfo no
gyee wɔn; ne dɔ ne ne nkyɛeso mu na
ogyee wɔn, na ɔmomaa wɔn so, na
ɔsoaa wɔn tete nna no nyinaa mu.
10 Na wɔn de, wɔtew atua na wɔhyɛɛ
ne honhom kronkron no yaw, enti ɔdan
wɔn ɔtamfo, na ɔno ara ne wɔn dii dɔm.
11 Ɛnna ne man kaee Mose tete nna
no sɛ: Ɛhe na nea oyii wɔn ne ne
nguankuw ahwɛfo no fii po mu no wɔ?
Ɛhe na nea ɔde ne kronkronyɛ honhom
sii wɔn mu no wɔ? 12 nea ɔmaa n'anu-
onyam basa no dii Mose nifa, nea ɔpaee
nsu mu, wɔn anim de gyee daa din fae
no? 13 nea ɔma wɔfaa ebun mu sɛ
ɔpɔnkɔ fa sare so na wɔanwatiriw no?
14 Awurade honhom ma wɔhomee sɛ
mmoa a wosian kɔ obon mu: saa na
wokyerɛɛ wo man kwan de gyee
anuonyam din fae.

*Mmɔborohunu ne ɔboa ho adesrɛ*

15 Brɛ w'ani ase fi soro, na fi wo
kronkronyɛ ne w'anuonyam trabea hɔ
hwɛ. Ɛhe na wo ninkuntwe ne wo
mmaninne no wɔ? W'ayamhyehye
ne wo mmɔborohunu afi me ho. 16 Na
wo ara wone yɛn agya; na Abraham
nnim yɛn, na Israel nhu yɛn: Wo,
Awurade ara ne yɛn agya, yɛn gyefo
ne wo din fi tete beeme. 17 Awurade,
ɛdɛn nti na woma yefi wo kwan so kɔwɔ
ntwɛtwɛdɛ, na wupirim yɛn koma na
yɛansuro wo? San bra, wo nkoa nti,
w'agyapade mmusuakuw no nti. 18
Wo man kronkron kuraa wo kronkron-
bea no kakraa bi; yɛn ahohiafo atiatia
so. 19 Yɛadannan sɛ wɔn a wunnii
wɔn so da; sɛ wɔn a wɔmmɔɔ wo din
wɔ wɔn so da.

## Ti 64

O, sɛ wusunsuane ɔsoro mu sian na
mmepɔw wosow w'anim ɛ! 2—sɛ ogya
sɔ mmobaa na ogya huru nsu no—na
woama w'atamfo ahu wo din, na aman-
aman ho apopo, w'anim! 3 Woyɛɛ
nneɛma a ɛyɛ hu a yɛn ani anna kwan
no, wusian sii fam, na mmepɔw woso-
wee w'anim! 4 Na efi tete beeme
wɔntee, ɛnkɔɔ obi aso mu, aniwa nso
nhui sɛ Onyankopɔn bi wɔ hɔ a odi ma
nea n'ani da no so, gye wo nko.
5 Wuhyia nea ɔde anigye di asɛntrenee,
wɔn a wɔkae wo, w'akwan so no.
Hwɛ, wo bo fuwii, na yɛyɛɛ bɔne; na

10 Yes 57, 14. 11 Sak 9, 9; Yes 40, 10; Adi 22, 12. 12 Yes 35, 10. — 1 Yes 42, 1, 3.
2 Adi 19, 13. 3 Adi 14, 20; Yoel 3, 13. 4 Yes 13, 9; 34, 8; 61, 2. 5 Yes 59, 16.
6 Yes 51, 17. 8 Deut 32, 5, 20. 9 Ex 33, 14–15. 11 Ex 14, 30. 16 Deut 32, 6.
18 Dwom 79, 1. — 4 1 Ko 2, 9.

εno mu na yεwɔ dabidabi yi, na wo-
begye yεn nkwa anaa?

*Bɔne mpaemuka*

6 Na yεn nyinaa ayε sε nea ne ho
ntew, na yεn adetrenee nyinaa te sε
ntamagow afiafĩ; na yεn nyinaa kisa
sε ahaban, na yεn amumɔyε soa yεn kɔ
sε mframa; 7 na obi nni hɔ a ɔbɔ wo
din anaasε ɔkanyan ne ho so wo mu:
na woayi w'ani ahintaw yεn, na yεn
amumɔyε nti woama yεayera. 8 Na
afei, Awurade, yεn agya ne wo; yεn de,
dɔte ne yεn, na wone yεn nwemfo, na
wo nsa ano adwuma ne yεn nyinaa.
9 Awurade, mma wo bo nnhuru
bebrebe, na nkae amumɔyε nkosi daa.
Hwε, ma w'ani mmra so ε, wo man ne
yεn nyinaa. 10 Wo kronkronyε nku-
row adan sare so, Sion adan sare so,
Yerusalem ayε akurofõ. 11 Yεn kron-
kronyε ne yεn anuonyam fi a yεn
agyanom yii wo emu ayε no, wɔde gya
ahyew, na yεn afεfεde nyinaa ayε
amamfõ. 12 So eyinom nyinaa mu,
wobεhyε wo ho so ara, Awurade,
wobεyε komm abrε yεn ase koraa?

## Ti 65

*Atemmu ho nkɔmhyε*

Medaa me ho so metwεn wɔn a
wɔammisa m'akyi kwan no; na wɔn a
wɔanhwehwε me no, metwεnee sε anka
wobehu me. Mekae sε: Mini, mini,
mekyerεε ɔman a wɔammɔ me din no.
2 Mebaee me nsam daa adesae
mekyerεε ɔman asowuifo, wɔn a wɔnam
ɔkwan a enye so di wɔn adwene akyi;
3 ɔman a woyi me ahii m'anim daa yi,
wɔbɔbɔ afɔre nturo mu, na wɔhyew
nnuhuam ntayaa so, 4 wɔtratra ada-
moa mu, deda nkokoam, wodi prako-
nam, na akyide nkwan wɔ wɔn nkutu
mu, 5 wɔka sε: Twe wo ho, nka me,
na me ho tew sen wo! no: eyinom ne
me hwene mu wusiw, ogya a εdεw
daa adesae. 6 Hwε, wɔakyerεw wɔ
m'anim: Merenyε komm, na metua so
ka, yiw, metua so ka magu wɔn kokom.
7 Mεka mo amumɔyεde ne mo agyanom
amumɔyεde mabom matua so ka,
Awurade na ose; sε wɔahyew aduhuam
wɔ mmepɔw so na wɔasopa me wɔ
nkoko so nti, mesusuw wɔn kan
nsennii no so magu wɔn kokom.
8 Sε Awurade se ni: Sεnea nsa ba
bobe aba kasiaw mu a, wɔka sε: Nsεe
no, na nhyira wɔ mu, no, saa na me
nkoa nti mεyε, na mansεe wɔn nyinaa.
9 Na meyi asefo mafi Yakob mu, ne
me bepɔw sodifo mafi Yuda mu, na
wɔn a mapaw wɔn no bedi so, na me
nkoa atra hɔ. 10 Na Saron bεdan
nguankuw adidibea, na Akor bon no
ayε anantwi dabea ama me man a
wɔhwehwε m'akyi kwan no.

*Ɔman waefo no asotwe*

11 Na mo a mugyaw Awurade na
mo werε fi ne bepɔw kronkron no na
motow pon ma siade bosom na mohyε
mfrasa nkuruwa amaama ma hyεbea
bosom no, 12 me nso mede mo mεma
afoa, na mo nyinaa moakotow ama
okum; efisε mefrεe, na moannye so,
mekasae, na moantie, na moyεε nea
εyε m'ani so bɔne, na nea mempε na
mopawee. 13 Enti sε Awurade Nyan-
kopɔn se ni: Hwε, me nkoa bedidi, na
mo de, mubedi kɔm; hwε, me nkoa
bεnom, na mo de, mubedi sukɔm; hwε,
me nkoa ani begye, na mo de, mo ani
bewuwu; 14 hwε, me nkoa de koma
pa bεto ahurusi dwom, na mo de, mode
koma mu yaw bεteεm, na mode honhom
a abubu asũ yɔɔ. 15 Na mubegyaw
mo din de ayε ntanka ama wɔn a mapaw
wɔn, na Awurade Nyankopɔn bekum
wo, na wato ne nkoa din foforo, 16 na
ama nea ohyira ne ho asase so no
ahyira ne ho nokwaredi Nyankopɔn
mu, na nea ɔka ntam asase so no aka
nokwaredi Nyankopɔn no ntam, na
wɔn werε befi kan amanehunu no, na
ahintaw afi m'anim.

*Ɔsoro foforo ne asase foforo*

17 Na hwε, merebɔ ɔsoro foforo, na
worenkae kan de no na εremma koma
mu bio; 18 na mmom, momma mo ho
nsεpεw mo na munni ahurusi daa daa,
ade a merebɔ no nti: na hwε, merebɔ
Yerusalem ama ayε ahurusidi, ne ne
man, ama ayε ahosεpεw. 19 Na medi
Yerusalem ho ahurusi, na me ho asεpεw
me me man ho, na worente osu ne
nteεteεm wɔ mu bio. 20 Wɔrenhu

8 Yes 63, 16; 45, 9. 10 Dwom 74, 7; 79, 1. — 1 Rom 10, 20. 2 Mmb 1, 24; Yer 3, 17.
4 Yes 66, 17; Lev 11, 7. 8 Gen 18, 26; Yes 6, 13. 10 Yos 7, 26.
12 Yes 65, 2; 66, 4. 13 Yes 55, 1. 15 Yes 62, 2. 16 Yes 19, 18; Yer 4, 2; 12, 16.
17 Yes 66, 22; 2 Pe 3, 13; Adi 21, 1. 18 Yes 35, 10. 19 Yes 25 ,8. 20 Sak 8, 4.

emu abotafowa a ne nna nware bio,
anaa akwakoraa a wanwie ne nna di;
na aberante bedi mfirihyia ɔha ansa
na wawu, na ɔdebɔneyɛfo a wɔadome
no mpo adi mfe ɔha. 21 Na wobesisi
adan atra mu, na wɔayeyɛ bobe nturo
adi mu aba. 22 Wɔrensisi adan mma
obi ntra mu, na wɔrennua mma obi nni,
na me man nna bɛyɛ sɛ dua nna, na wɔn
a mapaw wɔn yi bedi wɔn nsa ano
adwuma. 23 Wɔrenyɛ adwumayɛhunu,
na wɔrenwo mma ɔpatuwu, efisɛ wɔyɛ
wɔn a Awurade ahyira wɔn no asefo,
wɔne wɔn mma. 24 Na wonnya mfrɛe
no, megye so; wɔda so rekasa no,
metie. 25 Habɔdɔm ne oguammaa
bedidi faako, na gyata awe wura sɛ
nantwi; na ɔwɔ de, dɔte na ɛbɛyɛ
n'aduan; wɔrenyɛ bɔne na wɔrensɛe
ade bio, me bepɔw kronkron no nyinaa
so, Awurade na ose.

## Ti 66

*Nyaatwomfo asotwe*

Sɛ Awurade se ni: Ɔsoro yɛ m'agua,
na asase yɛ me nan ntiaso, ɔdan bɛn na
mubesi ama me, na ɛhe na me homebea
wɔ? 2 Na eyinom nyinaa, me nsa na
ɛyɛe maa eyinom nyinaa bae, Awurade
asɛm ni. Na nea mɛhwɛ no ni: Nea
ɔyɛ mmɔbɔ na ne honhom abubu, na
ne ho popo m'asɛm ano.

3 Nea okum nantwi no te sɛ nea
okum nipa; nea okum guan bɔ afɔre no
te sɛ nea obu ɔkraman kɔn mu; nea
ɔbɔ aduan afɔre no te sɛ nea ɔde prako
mogya ba; nea ɔhyew aduhuam no te
sɛ nea ohyira ohoni. Wɔn de, wɔapaw
wɔn akwan, na wɔn kra ani sɔ wɔn
akyide; 4 me nso mɛpaw amane bi
mama wɔn, na mede nea wosuro maba
wɔn so, efisɛ mefrɛe, na obi annye so,
mekasae, na wɔantie, na wɔyɛɛ m'ani
so bɔne, na nea mempɛ no na wɔpawee.

*Awiei bere no mu nkwagye*

5 Muntie Awurade asɛm, mo a
n'asɛm nti mo ho popo: Mo nuanom a
wɔtan mo a me din nti wotu mo no ka
sɛ: Awurade nnya anuonyam na yenhu
mo anigye; nanso wɔn ani bewu.
6 Muntie oo, ɛnne bi fi kurow no mu!
ɛnne bi fi asɔrefi! Awurade a otua
n'atamfo nsɛnnii so ka no nne!

7 Onnya nkyemee no, na wawo;
awoyaw nnya nkaa no no, na wawo
babarima. 8 Hena na wate eyi bi
pɛn? Hena na wahu eyi bi da? So
wɔkyem wo asase da koro, anaasɛ
wɔwo ɔman prɛko? Efisɛ awo kaa
Sion ara pɛ na ɔwoo ne mma. 9 So me,
mɛma wɔabue awotweaa ano, na
meremma wɔnwo? Awurade na ose.
Ɛno me a mema wɔwo no, mesiw ano
anaa? Wo Nyankopɔn na ose.

10 Mo ne Yerusalem ani nnye, na
munni ne ho ahurusi, mo a modɔ no
nyinaa; mo ne no ho nsɛpɛw mo, mo a
mudi ne ho nkɔmmɔ nyinaa: 11 na
moanum n'awerɛkyekye nufu amee, na
moafew n'anuonyam mmoroso ama mo
bo atɔ mo yam.

12 Na sɛ Awurade se ni: Hwɛ,
merekoa yiyedi mama no, sɛ asubɔnten,
ne amanaman ahonyade nso, sɛ asuten
a ayiri, na moanom. Nkyɛn mu na
wobeturu mo, na wɔagyigye mo anan-
koroma so. 13 Sɛ obi ne nã kyekye ne
werɛ no, saa ara na me nso mɛkyekye
mo werɛ, na mo werɛ akyekye Yerusa-
lem ho. 14 Na mubehu, na mo koma
ho asɛpɛw no, na mo nnompe ayɛ
huronhuron sɛ wura frɔmfrɔm; na
wobehu Awurade nsa, ne nkoa ho, ne
abufuw a emu yɛ den, n'atamfo so.

*Awaefo atemmu ne wɔn a wɔapete no sanba*

15 Na hwɛ, Awurade de ogya ne ne
nteaseɛnam a ɛte sɛ ahum bɛba de
abufuhyew abetua n'abufuw so ka, na
ɔde gyaframa ayɛ n'ateɛteɛ. 16 Na
ogya na Awurade de bebu atɛn, na ɔde
afoa ne honam nyinaa adi, na wɔn a
Awurade behwirew wɔn mu bɛdɔɔso.

17 Wɔn a wɔtew wɔn ho dwira wɔn
ho kɔ nturo mu, na wodi obiakofo a odi
mfinimfini akyi ma wodi prakonam ne
akyide ne nkura no, wɔbɛbom awie sã,
Awurade asɛm ni.

18 Na minim wɔn nneyɛe ne wɔn
adwene, na ɛbɛba sɛ mɛboaboa aman-
aman ne kasa horow nyinaa ano, na
wɔaba abehu m'anuonyam. 19 Na
mɛyɛ sɛnkyerɛnne wɔn mu, na masoma
wɔn mu nnipa a wɔafi mu afi no akɔ
amanaman nkyɛn: Tarsis, Put ne Lud,
takuntunfo no, Tubal ne Yawan, nsu-
ano aman a wɔwɔ akyirikyiri a wɔntee

21 Yes 62, 8. 22 Deut 28, 30. 24 Yes 30, 19; 58, 9. 25 Yes 11, 6–9. —
1 1 Ah 8, 27; Aso 7, 49; 17, 24. 2 Yes 57, 15. 3 Lev 17, 14. 4 Yes 65, 12.
5 Luk 6, 22. 9 Yes 37, 3. 10 Dwom 122, 6. 12 Yes 60, 4. 15 Adi 19, 11–15.
17 Yes 65, 4–5. 19 Mat 28, 19.

me nka na wonhuu m'anuonyam no, na
wɔakɔka m'anuonyam amanaman no
mu. 20 Na wɔde mo nuanom nyinaa
befi amanaman no nyinaa mu abɛyɛ
ayɛyɛde ama Awurade, apɔnkɔ so ne
nteaseɛnam mu ne asako mu ne mfurum-
pɔnkɔ ne yoma so, aba me bepɔw kron-
kron Yerusalem so, Awurade na ose,
sɛnea Israel mma de aduan afɔre a ɛwɔ
ade a emu tew mu ba Awurade fi no.
21 Na meyi wɔn mu binom nso ayɛ asɔfo
ne Lewifo, Awurade na ose.
22 Na sɛnea ɔsoro foforo ne asase
foforo a mɛyɛ no begyina m'anim no,
Awurade asɛm ni, saa ara na mo asefo
ne mo din begyina. 23 Na ɛbɛba sɛ
ɔsram foforo daa ne homeda daa na
ɔhonam nyinaa bɛba abɛsɔre m'anim,
Awurade na ose.
24 Na wobefi adi akɔhwɛ nnipa a
wɔatõ me mmara no afunu a wɔn mu
mmoaa renwu da, na wɔn gya nso
rennum da; na wɔn ho bepurow ɔhonam
nyinaa.

20 Yes 60, 3–7. 21 Yes 61, 6. 22 Yes 65 ;17. 24 Mar 9 ;44.

## ODIYIFO
# YEREMIA
## NHOMA

### Ti 1

*Yeremia frɛ*

Hilkia ba Yeremia a ofi asɔfo a wɔwɔ
Anatot, Benyamin asase so, no mu no
nsɛm ni. 2 Ɔno na Awurade asɛm baa
ne nkyɛn Yuda hene Yosia a ɔyɛ Amon
ba bere so, n'ahenni afe a ɛto so abiɛsa
mu. 3 Na ɛbae Yuda hene Yehoiakim
a ɔyɛ Yosia ba bere so nso, de besii
Yuda hene Sedekia a ɔyɛ Yosia ba afe
a ɛto so dubiako awiei, de besii Yeru-
salem tu a wotuu wɔn kɔe, ɔsram a ɛto
so anum mu no so.
4 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn
sɛ: Minnya mennwenee wo ɔyafunu
mu no, na minim wo, 5 na wunnya
mfii adi mfii awotwaa mu no, na metew
wo ho; misii wo odiyifo memaa aman-
aman. 6 Ɛnna mekae sɛ: Ao, Awurade
Nyankopɔn, hwɛ, minnim kasa, na
meyɛ abofra. 7 Na Awurade ka kyerɛɛ
me sɛ: Nka sɛ: Meyɛ abofra; na
mmom, baabiara a mɛsoma wo no, kɔ, na
asɛm biara a mɛka wo no, ka. 8 Nsuro
wɔn anim, na wo de, medi w'akyi, na
mayi wo, Awurade asɛm ni. 9 Na Awu-
rade teɛɛ ne nsa ma ɛkaa m'ano. Na
Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Hwɛ, mede
me nsɛm mahyɛ w'anom. 10 Hwɛ,
ɛnnɛ da yi mede wo masi amanaman
so ne ahenni horow so, na woatutu na
woabubu, na woasɛe na woadwiriw,
na woasi na woatɛw nso.
11 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn
sɛ: Yeremia, dɛn na wuhu? Na mise:
Ɔsonkoran kanyan abaa bi na mihu yi.
12 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
Ampa, woahu, na merekanyan me ho
m'asɛm ho, na mayɛ.
13 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn
ne mprenu so sɛ: Ɛdɛn na wuhu? Na
mise: Ɔsɛn a huruhurow tu mu na
mihu, na epue benkum fam. 14 Na
Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Benkum
fam nso na adebɔne befi aba asase no
sofo nyinaa so. 15 Na hwɛ, mɛfrɛ
benkum fam ahenni mmusua nyinaa,
Awurade asɛm ni, na wɔn nyinaa aba
de wɔn agua abesisi Yerusalem apon
akɛse ano ne n'afasu nyinaa ho ahyia
ne Yuda nkurow nyinaa ho, 16 na
mabu wɔn wɔn bɔne nyinaa ho atɛn,
sɛ wɔagyaw me, na wɔhyew aduhuam
ma anyame foforo, na wɔkotow sɔre
wɔn nsa ano adwuma. 17 Enti wo de,

2 2 Ah 21, 24. 3 2 Ah 23, 34; 24, 17; 25, 2, 8. 5 Yes 49, 1; Gal 1, 15.
6 Ex 3, 11; Yes 6, 5-8. 9 Deut 18 18. 10 Yer 18, 7–10. 12 Yer 31, 28.

bɔ w'asen, na sɔre ka nea mɛhyɛ wo
nyinaa kyerɛ wɔn. Mma wo ho
mmpopo wɔn anim, na mamma wo ho
ampopo wɔn anim. 18 Na me de, hwɛ,
ɛnnɛ mede wo mayɛ kurow a ɛyɛ den
ne dade dum ne kɔbere afasu mahyɛ
asase no nyinaa, Yuda ahene, wɔn asa-
fohene, wɔn asɔfo ne asase no so
nkurɔfo. 19 Na wɔne wo bedi ako,
nanso wɔrentumi wo, efisɛ midi w'akyi,
Awurade asɛm ni, na megye wo.

## Ti 2

*Israel bonniayɛ*

Na Awurade asɛm baa me nkyɛn sɛ:
2 Kɔ na kɔpae gu Yerusalem asom sɛ:
Sɛ Awurade se ni: Mekae wo mma-
baabere mu adɔe, w'ayeforobere mu
dɔ no, m'akyi a wudii wɔ sare so, asase
a wonnua so ade no so, mema wo.
3 Israel yɛ kronkron ma Awurade, ɛyɛ
ne nnɔbae mu aduankan; wɔn a
wɔbɛfa no adi nyinaa bedi sõ; adebɔne
bɛba wɔn so, Awurade asɛm ni.
4 Muntie Awurade asɛm, Yakob fi
ne Israel fi mmusua nyinaa. 5 Sɛ
Awurade se ni: Bɔne bɛn na mo
agyanom hui wɔ me ho a enti wofii me
ho kɔɔ akyirikyiri na wokodii ahuhude
akyi na wɔadannan hunu yi? 6 Na
wɔanka sɛ: Awurade wɔ he? nea oyii
yɛn fii Misraim asase so, na ɔma yɛfaa
sare so, nkyerekyerewa ne amoa asase
so, keseeyɛ ne sum kabii asase so,
asase a obi mfa so na onipa bi nte hɔ so
no! 7 Na mede mo mebaa turo asase
so, sɛ munni ɛso aba ne ɛso nnepa; na
mobae, na mubeguu m'asase ho fĩ, na
mode m'agyapade yɛɛ akyide. 8 Asɔfo
no anka sɛ: Ɛhe na Awurade wɔ? Na
mmarakyerɛfo no anhu me, na ahwɛfo
no afom me, na adiyifo no nam Baal so
hyɛɛ nkɔm, na wodii nneɛma a ɛho nni
mfaso akyi.
9 Enti me ne mo da so ham, Awurade
asɛm ni, na me ne mo mma mma bɛham.
10 Na muntwam nkɔ Kitifo nsupɔw
so nkɔhwɛ, na monsoma nkɔ Kedar
nkopeepee mu yiye, na monhwɛ sɛ ade
a ɛte sɛ eyi aba pɛn anaa? 11 So ɔman
bi asakra wɔn anyame? nso wɔn
mpo de, wɔnyɛ anyame. Na me man
de n'anuonyam asesa nea ɛho nni
mfaso. 12 Momma eyi nyɛ mo
nwonwa, ɔsoro, ahodwiriw ne nkete-
nkete nkita mo, Awurade asɛm ni.
13 Na bɔne abien na me man ayɛ,
wɔagyaw me a meyɛ nkwa nsuti no, sɛ
wɔkɔbɔre mmura a apaapae a entumi
nnyina nsu.
14 So Israel yɛ akoa anaa ofienipa?
Ɛdɛn nti na wadan afow ade yi?
15 Gyataforo bobom na wɔpa so wɔ
no so; na wɔayɛ n'asase amamfõ,
wɔahyehyew ne nkurow, na obi nte
mu. 16 Memfis ne Tahpanhes mma
nso bɛma wo mpampam apa. 17 So
ɛnyɛ ɛno na ɛyɛɛ wo saa, sɛ wugyaw
Awurade wo Nyankopɔn, bere a ɔde wo
nam ɔkwan no so? 18 Na afei dɛn na
wubenya Misraim kɔ mu a enti worekɔ
akɔnom Nil mu nsu yi? Anaa dɛn na
wubenya afi Asiria kɔ mu a enti worekɔ
akɔnom Eufrate mu nsu yi? 19 Wo
bɔne bɛtwe w'aso, na wo nsanakyiri
atwiw w'anim, na hu na hwɛ ogyaw a
wugyaw Awurade wo Nyankopɔn, ne
me ho hu a wunni no mu bɔne ne
awerɛhow, Awurade, asafo Awurade
asɛm ni.

*Abosonsom ne ahohwibɔ*

20 Na wufi teteete na wububuu wo
kɔndua tetew wo nkyehama mu, na
wokae sɛ: Merensom. Efisɛ nkoko a
ɛkorɔn nyinaa so ne nnua frɔmfrɔm
nyinaa ase na woda bɔ aguaman.
21 Na me de, matɛw wo bobe pa ma
wufi nea eye nko ara mu, na ɛyɛɛ dɛn
na woadan me amannɔne bobe nhama
yi? 22 Na sɛ wode gyakisi guare, na
wofa samina ma ɛdɔɔso a, w'amumɔyɛ
yɛ m'anim nkekae ara, Awurade
Nyankopɔn asɛm ni. 23 Ɛyɛɛ dɛn na
woka sɛ: Me ho nguu fĩ ɛ, Baalim akyi
nso minnii ɛ? Hwɛ wo kwan obon
no mu, hu nea woayɛ. Yomabere a
wagyigya a ɔkɔntɔnkɔntɔn ne kwan,
24 ha mu afurum a sare so akokwaw
no a ne kra akɔnnɔ mu osow mframa
no, hena na obesianka ne yem? Wɔn
a wɔhwehwɛ no nyinaa remmrɛ, ne
sram mu na wohu no. 25 Hwɛ wo
nan yiye, na ɛho anna hɔ, ne wo menewa
nso, na osukɔm anne wo. Na wo de,
wokae sɛ: Ɔkwa! Dabi! Na mepɛ
ananafo, na wɔn akyi na medi.
26 Sɛ wɔkyere owifo a, n'ani wu no,
saa na Israel fi ani awu, wɔn, wɔn

18 Yer 15, 20; Hes 3, 8–9. — 5 Mika 6, 3–5. 11 Rom 1, 23.
13 Yer 17, 13; Dwom 36, 9. 16 Yer 44, 1 17 Hos 13, 9. 20 Yer 3, 6; Yes 57, 5;
Hes 6, 13. 21 Yes 5, 1–4.

ahene, wɔn asafohene ne wɔn asɔfo ne
wɔn adiyifo 27 a wɔka kyerɛ dua sɛ:
M'agya ne wo! ne ɔbo nso sɛ: Wo na
wowoo me! no; efisɛ wɔadannan wɔn
akyi akyerɛ me, na ɛnyɛ wɔn anim; na
wɔn amanehunu bere mu de, wɔka sɛ:
Sɔre na gye yɛn. 28 Na ɛhe na
w'anyame a woyɛ fae no wɔ? Ma
wɔnsɔre, sɛ wobegye wo w'amanehunu
bere mu anaa? Na sɛ wo nkurow
dodow te no, saa ara na w'anyame nso
dodow te, o Yuda!

29 Ɛdɛn nti na mo ne me ham ara?
Mo nyinaa moafomfom me, Awurade
asɛm ni. 30 Teta ara kwa na mebobɔɔ
mo mma ade; wɔannye nteɛso. Mo
afoa akunkum mo adiyifo sɛ gyata a
ɔsɛe ade. 31 Mo nnɛ mma, monhwɛ
Awurade asɛm. So madan Israel
sare so anaa asase a aduru sum kabii?
Ɛdɛn nti na me man ka sɛ: Yɛato yɛn
ho sraha, yɛremma wo nkyɛn bio?
32 So ababaa werɛ befi n'ahyehyɛde,
ayeforo werɛ befi n'abɔso? Nanso me
man de, wɔn werɛ afi me, nna a wontumi
nkan.

33 Hwɛ sɛnea wusiesie wo kwan de
pɛ adɔfo! Ɛno nti nso [mmea] bɔne
mpo woakyerɛ wɔn w'akwan. 34 Nso
w'atade mmuaano na wohu ahiafo a
wodi bem no mogya; nso woanhu sɛ
wobubu adan kɔ mu. Nanso eyinom
nyinaa akyi no, 35 woka sɛ: Midi bem.
Ampa, n'abufuw adan afi me so. Hwɛ,
me ne wo bedi, nea woka sɛ: Menyɛɛ
bɔne ɛ, no nti. 36 Hwɛ sɛnea wo-
nennam kwa dannan wo kwan!
Misraim ho nso w'ani bewu, sɛnea
w'ani wui Asiria ho no. 37 Ɛhɔ nso
na wubefi aba a wode wo nsa asoa wo
ti, efisɛ Awurade apa wɔn a wode wo
ho to wɔn so no, na worenni yiye wɔn
nkyɛn.

## Ti 3

*Ahonu ho kɔkɔbɔ*

Wose: Sɛ ɔbarima bi ko ne yere, na
ofi ne nkyɛn kɔyɛ ɔbarima foforo de a,
so ɔbɛsan aba ne nkyɛn bio anaa?
Anka ɛnyɛ efĩ na ɛbɛka asase no anaa?
Na wo de, wo ne adɔfo pii abɔ aguaman
de, nanso san bra me nkyɛn! Awurade
asɛm ni. 2 Ma w'ani so kyerɛ nkoko
pataa so, na hwɛ! Ɛhe na wonguu wo
ho fi ɛ? Akwankyɛn na wote twɛn wɔn,
sɛ sare so Arabiani, na wode w'agua-
mammɔ ne wo nnebɔne agu asase no
ho fĩ. 3 Enti asusow ano asiw, na
adonsu ntɔ. Nanso w'anim te sɛ ɔbea
aguaman de ara, na wunnim aniwu.
4 So afei de womfrɛɛ me sɛ: M'agya,
me mmabaabere mu adamfo ne wo!
5 So ɔde bɛhyɛ ne yam akosi daa a?
so ɔbɛfa abufuw akosi ase? Hwɛ,
woka no saa de, nanso woyɛ nnebɔne
a wubetumi nyinaa.

6 Na Awurade ka kyerɛɛ me ɔhene
Yosia bere so sɛ: Woahu nea ɔkobɔfo
Israel ayɛ yi? Wakɔ bepɔw biara a
ɛkorɔn so ne dua biara a esi frɔmm ase
akɔbɔ aguaman wɔ hɔ. 7 Na mise: Ɔyɛ
eyinom nyinaa wie a, ɔbɛsan aba me
nkyɛn, nanso wansan: na ne nuabea
kɔnkɔnsani Yuda hui; 8 ohui sɛ ɔko-
bɔfo Israel awaresɛe nti ara na mekoo
no maa no ɔko nhoma de, nanso ne
nuabea kɔnkɔnsani Yuda ansuro, na
ɔno nso kɔe kɔbɔɔ aguaman. 9 Na
aguamammɔ a wammu no hwee nti,
oguu asase no ho fĩ, na ɔne ɔbo ne dua
sɛee aware. 10 Na eyi nyinaa mu mpo
ne nuabea kɔnkɔnsani Yuda amfa ne
koma nyinaa ansan amma me nkyɛn,
ɔbɛdaadaa me, Awurade asɛm ni.

*Yerusalem ne Yuda so nhyira*

11 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
Ɔkobɔfo Israel kra teɛ sen ɔkɔnkɔnsani
Yuda. 12 Kɔ na kɔpae saa nsɛm yi
kyerɛ benkum fam sɛ: San w'akyi,
ɔkobɔfo Israel! Awurade asɛm ni.
Meremmuna m'anim menkyerɛ mo bio,
na ɔdomfoɔ ne me, Awurade asɛm ni.
Meremfa menhyɛ me yam nkosi daa.
13 Hu w'amumɔyɛ no nko, sɛ Awurade
wo Nyankopɔn na woafom no, na woabɔ
anworaman akɔ ananafo nkyɛn, dua
biara a esi frɔmm ase, na me nne de,
muntiei, Awurade asɛm ni. 14 Mma
akyirisanfo, monsan mmra, Awurade
asɛm ni, na mene mo wura; na mɛfa
mo, kurow biara mu, obiako, ne abusua
biara mu, baanu, na mede mo maba
Sion.

15 Na mɛma mo ahwɛfo sɛ me koma
pɛ, na wɔde nhumu ne nimdeɛ ayɛn mo.
16 Na modɔɔso na mo ase fɛe asase no
so a, saa bere no, Awurade asɛm ni,
wɔrenka bio sɛ: Awurade apam adaka!

28 Ate 10, 14; Yer 11, 13. 30 Yes 1, 5. 35 Yes 43, 26. — 1 Deut 24, 1–4.
6 Yer 2, 20. 8 2 Ah 17, 18–19; Hes 23, 2–11. 12 Dwom 103, 8–9. 14 Hos 2, 21;
Yes 6, 13. 15 Yer 23, 4.

Na εremma koma mu, na wɔrenkae, na
wɔrenhwehwε, na wɔrenyε bi bio.
17 Ɛbere no mu na wɔbεfrε Yerusalem
sε Awurade ahengua, na amanaman
nyinaa abehyiam ne nkyεn, ama Awu-
rade din wɔ Yerusalem, na wɔrenni
wɔn koma bɔne denyε akyi bio.
18 Nna no mu na Yuda fi ne Israel fi
bεbom anantew, na wɔafi benkum fam
asase so aba asase a mede memaa wɔn
agyanom dii so no so.
19 Na mise: Mede wo mesi me mma
mu, na mede asase a εyε fε, amanaman
asafo anuonyam apεgyade, mama wo.
Na mise: Mobεfrε me sε: M'agya, na
morensan mfi m'akyi bio. 20 Ampa,
sε ɔbea twa ne dɔfo nkontompo no, sε
mo, Israel fi, moatwa me nkontompo
ne no, Awurade asεm ni.
21 Wɔte nne bi nkoko pataa so,
Israel mma sũ ne nkotɔsrε, sε wɔakɔn-
tɔn wɔn kwan, wɔn werε afi Awurade,
wɔn Nyankopɔn no. 22 Monsan mo
akyi, mma akyirisanfo, mεsa mo
akyirisan no. Hwε, yεn ni, yεreba wo
nkyεn, na wone Awurade, yεn Nya-
nkopɔn. 23 Ampa ara, nkoko ne
mmepɔw so hooyε yε ɔkwa. Ampa
ara, Awurade, yεn Nyankopɔn mu na
Israel nkwagye wɔ.
24 Na aniwude no adi nea yεn
agyanom brεε ho no fi yεn mmofraase:
wɔn nguan ne wɔn anantwi ne wɔn
mmabanin ne wɔn mmabea. 25
Momma yεnneda yεn aniwu mu, na yεn
ahohora nkata yεn so, sε Awurade yεn
Nyankopɔn na yεayε no bɔne, yεne
yεn agyanom, fi yεn mmofraase de besi
nnε, na yεantie Awurade, yεn Nya-
nkopɔn.

## Ti 4

*Ahonu asεnka*

Israel, sε wosan w'akyi a, Awurade
asεm ni, me nkyεn na san bra. Na sε
wuyi w'akyide fi m'anim a, worenhin-
him, 2 na ka Awurade teasefo ho
ntam nokware mu, atemmu ne trenee
mu, na amanaman ahyirahyira wɔn ho
wɔ ne mu, na ɔno mu wɔahyehye wɔn
ho.
3 Na sε Awurade ka kyerεε Yudafo
ne Yerusalem ni: Monnɔw adɔw foforo
mfa, na munngu nguare wɔ mu.
4 Muntwitwa mo ho twetia mma
Awurade, na munyi mo koma momo-
noto, Yuda mmarima ne Yerusalemfo,
na m'abufuw amfi sε ogya ammεhyew
a obi nni hɔ a obedum, mo nsεnnii mu
bɔne ntia.

*Onyankopɔn atemmu bεn*

5 Monka wɔ Yuda, momma wɔnte
Yerusalem, mommɔ din, monhyεn
torobεnto asase no so, monteεm mma
εnyε den, na monka sε: Mommoaboa
mo ho ano mma yεnkɔ nkurow a εyε
den mu. 6 Munsi frankaa nkyerε Sion
fam, mommɔ mo ho aguaa, munnnyina
hɔ. Na adebɔne na merema afi ben-
kum fam aba, ne ɔsεe kεse. 7 Gyata
bi afi ne dɔtɔ mu reba, na amanaman
sεefo atu afi ne trabea reba, sε ɔrebεyε
w'asase no amamfõ, na wo nkurow
abobɔ a obi nte mu bio. 8 Eyi nti
mumfura atweaatam, mommɔ abubuw
na muntwa adwo dennen, efisε Awu-
rade abufuhyew no nnan mfii yεn ho ε!
9 Na εbεba da no, Awurade asεm ni,
sε ɔhene ne asafohene koma betutu,
na asɔfo no ho adwiriw wɔn, na adiyifo
ani so ayε wɔn yaa. 10 Na mise: Ao,
Awurade Nyankopɔn, ampa ara woadi
ɔman yi ne Yerusalem huammɔ sε
woka sε: Asomdwoe bεba ama mo,
nanso afoa da menewam.
11 Ɛbere no mu na wɔbεka akyerε
ɔman yi ne Yerusalem sε: Mframa a
emu yε hyew befi sare so mpampa so
afa me man babea kwan so aba, εnyε
nea εbεpo so anaa ebehuw so,
12 mframa a emu yε den sen saa fi
hɔnom ara bεba ama me. Afei na me
nso mεka atemmusεm agu wɔn so.
13 Hwε, ɔreforo aba sε amununkum,
na ne nteaseεnam te sε mframa a edi
kyinhyia. N'apɔnkɔ ho yε hare sen
akɔre. Yennue! Na yεawie ɔsεe.
14 Hohoro wo koma ho fi bɔne mu,
Yerusalem, na wɔagye wo. Da bεn na
w'abusudwene ntra wo mu nkosi?
15 Na obi nne teεm fi Dan, na ɔma wɔte
mmusu nka fi Efraim bepɔw so.
16 Mommɔ din nkyerε amanaman, hwε,
momma wɔnte nka Yerusalem.
Atεwfo fi akyirikyiri asase so reba, na
wɔrebεma wɔn nne so Yuda nkurow
so. 17 Wɔasɔre ahyε no atwa ne ho
ahyia sε mfuw awεmfo, efisε watew me
so atua, Awurade asεm ni. 18 Wo

**17** Yes 2, 2–4; 65, 2. **18** Yes 11, 11–13. **19** Yer 3, 4. **22** Hos 6, 1. — **2** Yer 12, 16; Yes 65, 16. **3** Hos 10, 12. **4** Yer 9, 26; Deut 10, 16. **6** Yer 1, 14. **10** Yer 6, 14. **14** Yes 1, 16. **17** Yer 1, 15; 6, 3.

kwan ne wo nsɛnnii na ama eyinom
aba wo so, eyi ne w'atemmu, na ɛyɛ
nwene; edu wo koma ho pɛɛ.

*Odiyifo no nkɔmmɔdi*

19 Me yam! me yam! mete me koma
mpia mu yaw! Me koma pere me,
mintumi mimmua m'ano, efisɛ me kra
te torobɛntohyɛn, ɔko mu sebɔ.
20 Wɔteɛm sɛ abu bɔ abu so, asase no
nyinaa asɛe. Mpofirim na me ntama-
dan asɛe, me mmɔhɔɔ asɛe afrɛso.
21 Enkosi da bɛn na minhu frankaa na
mente torobɛntohyɛn? 22 Efisɛ me
man agyimi, wonnim me: wɔyɛ mma
nkwasea, na wonni nhumu. Wɔyɛ
bɔne ho anyansafo, na papayɛ de,
wonnim.
23 Mehwɛɛ asase, na hwɛ, ɛyɛ saka-
saka ne amamfõ. Na mehwɛɛ ɔsoro,
na ne hann nni hɔ. 24 Mehwɛɛ mme-
pɔw, na hwɛ, ɛrewosow, na nkoko
nyinaa rehinhim. 25 Mehwɛe, na hwɛ,
onipa bi nni hɔ, na wim nnomaa nyinaa
atutu kɔ. 26 Mehwɛe, na hwɛ, mfuw
adannan sare, na ɛso nkurow nyinaa
abubu, Awurade anim, n'abufuw a
emu yɛ hyew no anim. 27 Na sɛ
Awurade se ni: Asase no nyinaa bɛdan
amamfõ, nso owie de, merenwie no sɛe.
28 Ɛno nti na asase di nkɔmmɔ, na
ɔsoro biri tumm wɔ so, efisɛ maka,
mabɔ me tirim, na merennu me ho, na
merensan mimfi ho.
29 Apɔnkɔfo ne bɛmmatofo kitikitiyɛ
nti kurow no nyinaa guan. Wɔhyɛn-
hyɛn adɔtɔ mu na wɔfoforo abotan.
Nkurow nyinaa adeda mpan, na obi
nte mu bio. 30 Na wo nso, wo a
wɔasɛe wo yi, woreyɛ no dɛn ni na
wufura ɔtankɔkɔɔ, na wode sika
ahyehyɛde hyehyɛ wo ho, na wode
adubiri keka w'aniwa yi? Ɔkwa ara
kwa na wokeka wo ho fɛfɛ. Adɔfo apo
wo, wɔpɛ wo akum wo. 31 Na mete
nne a ɛte sɛ ɔbea a ɔko awo de, ahohia
a ɛte sɛ ɔbea a ɔreboɛ awo de: Sion
babea nne, osi apini, ɔtrɛw ne nsam
sɛ: Minnue! Na me kra atɔ awudifo
nsam beraw.

## Ti 5

*Ɔsɛe ne asotwe*

Munkyini Yerusalem mmorɔn so, na
monhwɛ ɛ, na munhu, na monhwehwɛ
ne mmɔnten so, sɛ mubehu onipa bi,
sɛ obi wɔ hɔ a odi asɛntrenee na
ɔhwehwɛ nokware, na memfa mfiri no.
2 Ɛwom sɛ wɔka sɛ: Sɛ Awurade te ase
yi, de, nanso ntanhunu na wɔkeka.
3 Awurade, so w'aniwa nsã nokware?
Wobobɔ wɔn, na ɛnte wɔn; wodwɛre
wɔn, wɔpo nteɛso; wɔahyɛ wɔn ani den
sen ɔbotan, wɔmpɛ sɛ wonu wɔn ho.
4 Ɛnna mise: eyinom yɛ mmɔborɔfo,
nkwaseafo ne wɔn, efisɛ wonnim
Awurade kwan ne wɔn Nyankopɔn
atemmu. 5 Mɛkɔ nnipa akɛse nkyɛn
makɔkasa makyerɛ wɔn, efisɛ wɔn na
wonim Awurade kwan ne wɔn Nya-
nkopɔn atemmu no. Nanso wɔn
nyinaa abubu kɔndua no atetew nkye-
hama no.
6 Ne saa nti kwae mu gyata bekum
wɔn, sare so habɔdɔm bɛsɛe wɔn, ɔsebɔ
rewɛn wɔn nkurow ho. Obiara a obefi
adi no, wɔbɛtetew no asinasin; efisɛ
wɔn mmarato dɔɔso, na wɔn akyirisan
no asõ.
7 Eyi de, ɛbɛyɛ dɛn na mede mefiri
wo? Wo mma agyaw me, na wɔkeka
wɔn a wɔnyɛ anyame ho ntam. Na
mema wɔmee mpo a, wɔsɛe aware ara,
na wɔbɔ yuu kɔ aguaman fi. 8 Wɔte
sɛ apɔnkɔnini abran a wɔbɔ anwora-
man, wɔbobɔ wɔn mfɛfo yerenom ho
mmɔn. 9 So merentua eyinom so ka?
anaasɛ merenni were ɔman a ɛte sɛɛ
so anaa?
10 Momforo n'afasu na monsɛe no,
nanso monnsɛe no nnwie. Mompem-
pan n'abãa, na wɔnyɛ Awurade dea.
11 Efisɛ Israel fi ne Yuda fi atwa me
nkontompo, Awurade asɛm ni.
12 Wɔapa Awurade akyi, na wɔka sɛ:
Ɛnyɛ ɔno nen; na bɔne bi remma yɛn
so, na yɛrenhu afoa ne ɔkɔm. 13 Na
adiyifo no bɛdannan mframa a asɛm bi
nni wɔn anom; sɛnea ɛbɛyɛ wɔn ne no.
14 Enti sɛ Awurade, asafo Nya-
nkopɔn no, se ni: Esiane sɛ mokaa saa
asɛm yi nti, hwɛ, merema me nsɛm ayɛ
ogya w'anom, na ɔman yi adan nnyina,
na ahyew wɔn. 15 Hwɛ, mede ɔman
bi mifi akyirikyiri mereba mo so,
Israel fi, Awurade asɛm ni; ɔman a
wɔyɛ ɔmantease, ɔman a wofi teteete,
ɔman a wunnim wɔn kasa, na wonte
nea wɔka no ase. 16 Wɔn agyan
kotoku te sɛ ɔdamoa a ano da hɔ, wɔn

---

**19** Yes 16, 9. **27** Yer 5, 10, 18. — **3** Yer 2, 30; Yes 48, 4. **5** Yer 2, 20.
**6** Lev 26, 22. **9** Yer 5, 29. **10** Yer 4, 27. **15** Yer 6 ,22.

nyinaa yɛ nnɔmmarima. 17 Na wobedi
wo nnɔbae ne w'aduan a anka wo
mmabarima ne wo mmabea bedi, na
wobedi wo nguan ne w'anantwi,
wobedi wo bobe ne w'aborɔdɔma, na
wɔde afoa abobɔ wo nkurow a ɛyɛ den
a wode wo ho too so no.
18 Nanso saa nna no mu nso, Awu-
rade asɛm ni, merensɛe mo minwie.
19 Na sɛ moka sɛ: Ɛdɛn nti na Awurade
yɛn Nyankopɔn ayɛ yɛn saa ade yi
nyinaa? a, wobɛka akyerɛ wɔn sɛ:
Sɛnea moagyaw me, na moakɔsom
amannɔne anyame mo asase so no, saa
ara nso na mobɛsom ahɔho, asase bi a
ɛnyɛ mo de so.

*Nkwaseasɛm ne nnebɔne*

20 Monka eyi Yakob fi, na momma
wɔnte Yuda sɛ: 21 Muntie eyi ɛ,
ɔman nkwasea a wonni ti, wɔwɔ aniwa,
na wonhu ade, wɔwɔ aso, na wɔnte
asɛm. 22 So munsuro me? Awurade
asɛm ni; anaasɛ mo bo ntu m'anim?
Me a mede nhwea mitwa po ano hye,
daa ɔhye a entumi ntra; na sɛ mpo
n'asorɔkye bɔ a, entumi no, na sɛ
ehuru sɛ dɛn ara a, entumi ntra. 23 Na
ɔman yi wɔ atuatew ne asoɔden koma;
wɔtew atua, na wɔkɔ so ara; 24 na
wɔnka wɔn koma mu sɛ: Momma
yensuro Awurade, yɛn Nyankopɔn, na
ɔno na ɔma asusow ne adonsu tɔ ne
bere mu, ɔhwɛ twabere adapɛn a wahyɛ
no so ma yɛn. 25 Mo amumɔyɛ na
ama eyinom adan, na mo bɔne na ama
adepa abɔ mo. 26 Efisɛ wohu abɔnefo
me man mu: wɔtetɛw sɛ nnomaayifo
butubutuw; wosunsum mfiri yiyi nnipa.
27 Sɛ nnomaa hyɛ kyerɛnkyɛ ma no, sɛ
nsisi ayeyɛ wɔn afi mu amaama ne no;
enti wɔayɛ akɛse na wɔanya wɔn ho.
28 Wɔadodɔ srade, wɔn ho ayɛ srasrã;
nso wodi nsɛmmɔne tra so: wommu
atɛntrenee, wonni nyisaa asɛm, na
ama wɔadi yiye; na ahiafo nso, wommu
atɛn mma wɔn. 29 So meremmetua
eyinom so ka? Awurade asɛm ni;
anaasɛ me kra rentɔ ɔman a ɛte sɛɛ yi
so were? 30 Ahobowde ne ahodwi-
riwde na wɔyɛ asase no so. 31 Adiyifo
hyɛ nkɔntoro, na asɔfo nam wɔn so di
wɔn koko so asɛm; me man nso pɛ no
sa, nanso n'awiei no, mobɛyɛ no dɛn?

## Ti 6

*Atemmu no bɛba*

Benyamin mma, mómmɔ mo ho aguaa
mfi Yerusalem, na mónhyɛn torobɛnto
Tekoa, na munsi frankaa Bet-
Hakerem! na adebɔne bi ne ɔsɛe kɛse
repue afi benkum fam. 2 Ɔhoɔfɛfo a
ɔkokɔ ne ho no, Sion babea no, metwa
no akyene. 3 Mmoahwɛfo ne wɔn
mmoakuw bɛba no so; wobesisi wɔn
ntamadan atwa ne ho ahyia, na wɔn mu
biara adidi n'afã. 4 Mónnoa no so ɔsa;
mónsɔre mma yɛnkɔtoa no awia ketee.
Yénnue! na ade resa, na anwummere
sunsuma mu atwe. 5 Monsɔre mma
yɛnkɔtoa no anadwo, na yɛnkɔsɛe
n'aban afɛfɛ no.
6 Na sɛ Awurade, asafo Nyankopɔn
se ni: Montotow Yerusalem nnua, na
monhɔre ho mpempe, ɛyɛ kurow a ɛsɛ
asotwe, amimdi nko ara na ɛwɔ mu.
7 Sɛ asubura mu nsu tue no, sɛ ne
bɔne nso tue ne no; wɔte atirimɔden
ne nhyɛso nka wɔ mu, ɔyare ne akuru
wɔ m'anim daa yi. 8 Yerusalem, ma
wɔnteɛ wo so, na me kra antwe amfi
wo ho, na mamma woannan amamfõ,
asase a obiara nte so.
9 Sɛ asafo Awurade se ni: Wobedi
Israel nkae ho mpɛpɛwa sɛ obobe ho.
Himahima wo nsa kɔ nkyerɛnkyɛ mu
sɛ obobe abatewfo.
10 Hena na menkasa menkyerɛ no,
na minni adanse, na watie? Hwɛ, wɔn
aso asisiw, na wontumi ntie asɛm;
hwɛ, Awurade asɛm adan wɔn aho-
horade, ɛnyɛ wɔn dɛ. 11 Enti Awurade
abufuhyew ahyɛ me ma, mabrɛ ne me
ho so hyɛ: Hwie gu mmorɔn so mmota-
fowa ne mmerante asafo no nyinaa so;
na wɔbɛkyere okunu ne ɔyere nyinaa,
akwakoraa ne nea wadi nna amee.
12 Na wɔn afi bɛyɛ afoforo de, nsase
ne ɔyerenom nyinaa, na mɛteɛ me nsa
maka asase no sofo no, Awurade asɛm
ni. 13 Na efi wɔn mu akumaa so kosi
wɔn mu ɔkɛse so, wɔn nyinaa yɛ
adifudepɛfo, na efi odiyifo so kosi
ɔsɔfo so, wɔn nyinaa yɛ nkontompofo.
14 Na wɔsa me man kuru adwenhare
so ka sɛ: Asomdwoe, asomdwoe! Nso
asomdwoe nni hɔ. 15 So wɔn ani wuu
akyide a wɔyɛɛ no ho? dabi, wɔn ani
anwu koraa, na wɔn anim nso ansiam;

---

**21** Yes 6, 9–10. **22** Hiob 38, 8–11. **24** Aso 14, 17. **25** Yes 59, 2.
**28** Ex 22, 22; Yes 1, 23. **29** Yer 5, 9. — **1** Yer 4, 6. **3** Yer 4, 17.
**13** Yer 8, 10–12. **14** Hes 13, 10, 16; 1 Te 5, 3.

ne saa nti wɔbɛtotɔ atɔfo mu. Ɛbere
a mɛba mabɛtwe wɔn aso no, wɔbɛhwe-
hwe ase, Awurade na ose.
16 Sɛ Awurade se ni: Munkogyina
akwan so na monhwɛ, na mummisa
tete atempɔn no, nea ɔkwan pa no wɔ,
na momfa so, na munnya ɔhome mma
mo kra. Nanso wose: Yɛremfa so.
17 Na masisi mo so awɛmfo sɛ: Monyɛ
aso mma torobɛntohyɛn no. Nanso
wose: Yɛrenyɛ aso. 18 Ɛno nti, aman-
aman, muntie, na mo asafo, munhu nea
ɛrebɛyɛ wɔn. 19 Asase, tie, hwɛ, me
na mede bɔne mereba ɔman yi so, wɔn
nneyɛe so aba no, efisɛ wɔanyɛ asõ
amma me nsɛm, na me mmara nso
wɔapa. 20 Dɛn na aduhuam a wɔde
fi Saba ba ne ahwerew pa a efi akyiri-
kyiri asase so no yɛ ma me? Mo hyew
afɔre nsɔ m'ani, na mo kum afɔre nyɛ
me dɛ. 21 Enti sɛ Awurade se ni:
Hwɛ, mede hintide mereto ɔman yi
anim, na wɔahintihintiw so, agyanom
ne mma nyinaa, na ofipamfo ne ɔyɔnko
ayera.
22 Sɛ Awurade se ni: Hwɛ, ɔman bi
fi benkum fam asase so reba, na ɔman
kɛse bi ahwanyan ne ho fi asase anoano
tɔnn, 23 wokurakura ta ne pɛmɛ, wɔn
tirim yɛ den na wonni timmɔbɔ; wɔn nne
te sɛ po huuyɛ, na wɔtete apɔnkɔ so;
wɔamia sɛ akofofo, sɛ wɔne wo, Sion
babea, rebɛko. 24 Yɛate wɔn nka, yɛn
nsam agow, yɛn ho yeraw yɛn, awoko a
ɛte sɛ ɔbaa wofo de. 25 Mfi adi nkɔ
wuram, na nnantew ɔkwan so; na
ɔtamfo kura afoa, ehu atwa wo ho
ahyia. 26 Me man babea, fura atwea-
atam na yantam nsõ mu; twa agyaadwo
a ɛte sɛ ɔbakoro ho de, bɔ abubuw a
ɛyɛ yaw, efisɛ mpofirim na ɔsɛefo bɛba
yɛn so.
27 Mede wo masi me man a ɛyɛ
sikatwa bo so twahwɛfo, sɛ hu na sɔ
wɔn akwan hwɛ. 28 Wɔn nyinaa yɛ
asoɔdenfo atuatewfo, wɔnennam di
nseku, wɔyɛ kɔbere ne dade ara nko;
wɔn nyinaa yɛ nkontompofo. 29 Afa
rehuw, ogya rehyew sumpii; wɔnannan
no kwa, efisɛ wonyii abɔnefo mfii wɔn
mu. 30 Wɔfrɛ wɔn dwetɛ a wɔapo,
efisɛ Awurade apo wɔn.

## Ti 7

*Aniani nyamesom*

Asɛm a efi Awurade nkyɛn baa
Yeremia nkyɛn se: 2 Kogyina Awu-
rade fi ponkɛse mu, na kɔpae asɛm yi
hɔ ka sɛ: Muntie Awurade asɛm, mo
Yudafo a mofa aponkɛse yi mu bɛsɔre
Awurade nyinaa. 3 Sɛ asafo Awurade,
Israel Nyankopɔn se ni: Momma mo
akwan ne mo nsɛnnii nyɛ yiye, na
mama moatra ha yi. 4 Mommfa mo
ho nnto atosɛm so se: Awurade asɔrefi,
Awurade asɔrefi, Awurade asɔrefi ni!
5 Na sɛ moma mo akwan ne mo
nsɛnnii yɛ yiye ampa, sɛ mubu onipa
ne ne yɔnko ntam atɛntrenee, 6 sɛ
monhyɛ ɔhɔho, ayisaa ne okunafo so,
na munhwie mogya a edi bem ngu ha
yi, na munni anyame foforo akyi mfa
nyɛ mo ho bɔne a, 7 ɛno na mɛma
moatra ha yi, asase a mede memaa mo
agyanom sɛ emfi daa nkosi daa no so.
8 Hwɛ, mode mo ho to atosɛm a
enye mma hwee no so. 9 So mobɛbɔ
korɔn, adi awu, asɛe aware, akeka
ntanhunu, akɔhyew aduhuam ama
Baal, akodi anyame foforo a munnim
wɔn akyi, 10 ansa na moaba abegyina
m'anim ofi yi a wɔde me din ato no yi
mu na moaka sɛ: wɔayi yɛn afi mu!
nea ɛbɛyɛ na moakɔ so ayɛ akyide yi
nyinaa anaa? 11 So adwọwtwafo tũ
na ofi a wɔde me din ato no yi ayɛ mo
ani so anaa? Me nso, hwɛ, mahu,
Awurade asɛm ni. 12 Na monkɔ me
trabea a ɛwɔ Silo a miyii kan sɛ me din
ntra hɔ no, na monkɔhwɛ nea me man
Israel bɔne no nti mayɛ no. 13 Na
afei, esiane sɛ moayɛ eyinom nyinaa,
Awurade asɛm ni, na matua ahema
makasa makyerɛ mo, makasa na mo-
antie, na mafrɛ mo nso na moannye so
nti, 14 mɛyɛ ofi a wɔde me din ato no a
mode mo ho to so no, ne trabea a mede
memaa mo ne mo agyanom no, sɛnea
meyɛɛ Silo no ara, 15 na matotow
mo mafi m'anim magu, sɛnea metow mo
nuanom nyinaa, Efraim asefo nyinaa,
migui no.
16 Enti wo de, mpa kyɛw bi mma
ɔman yi, nso mma wɔn ho nkɔmmɔdi

---

16 Mat 11, 29; Yer 44, 16. 17 Yes 52, 8; Hes 3, 17. 19 Deut 32, 1; Yes 1, 2.
20 Yes 1, 11. 22 Yer 5, 15; Deut 28, 49. 23 Yer 50, 42. 26 Amos 8, 10.
28 Hes 22, 18. 30 Yes 1, 22. — 3 Yer 26, 13; Yes 1, 16. 6 Ex 22, 21–22.
10 Yer 4, 10. 11 Mat 21, 13. 12 Yos 18, 1; 1 Sa 4, 12; Dwom 78, 60. 13 Mmb 1, 24;
Yes 65, 12. 14 Yer 26, 6. 15 2 Ah 17, 18, 20 .23. 16 Yer 11, 14; 14, 11.

ne mpaebɔ so, na nsrɛ mma wɔn, efisɛ
merentie wo. 17 So wunhu nea
wɔreyɛ Yuda nkurow mu ne Yerusalem
mmorɔn so no anaa? 18 Mma tase
nnyina, na agyanom sɔ ogya, na mmea
fɔtɔw mmɔre sɛ wɔreyɛ tetare ama
ɔsoro hemmaa no, na wɔagu anyame
foforo ahwiesa, de yi me abufuw.
19 So me na woyi me abufuw? Awu-
rade asɛm ni, so ɛnyɛ́ wɔn ho aniwu na
wɔhyɛ? 20 Enti sɛ Awurade Nya-
nkopɔn se ni: Hwɛ, wobehwie m'abu-
fuw ne m'abɔɔhyew agu ɛha yi, nnipa
ne mmoa, wura mu nnua ne asase so
aba so, na adɛw a ɛrennum.

21 Sɛ asafo Awurade, Israel Nya-
nkopɔn, se ni: Momfa mo hyew afɔre
nka mo kum afɔre ho, na múnni nam.
22 Efisɛ da a miyii mo agyanom fii
Misraim asase so no, manka wɔn
ɔhyew afɔre ne okum afɔre ho asɛm,
na manhyɛ wɔn ɛho mmara bi; 23 na
mmom asɛm yi ho mmara na mehyɛɛ
wɔn sɛ: Múntie me, na mɛyɛ mo Onya-
nkopɔn, na mo nso moayɛ me ɔman; na
mónnantew me kwan a mahyɛ mo ho
mmara nyinaa so, na awie mo yiye.
24 Nanso wɔantie, na wɔammrɛ wɔn
asõ ase, na wɔfaa wɔn ankasa kwan so,
dii wɔn koma bɔne denyɛ akyi, na
wɔsan wɔn akyi, na wɔankɔ anim.
25 Efi da a mo agyanom fii Misraim
asase so de besi nnɛ da yi, masoma me
nkoa nyinaa, adiyifo no, aba mo nkyɛn;
daa na mitua ahema mesoma wɔn,
26 nanso wɔantie me, na wɔammrɛ wɔn
asõ ase, na wosen wɔn kɔn yɛɛ bɔne
sen wɔn agyanom.

27 Na woka nsɛm yi nyinaa kyerɛ
wɔn a, wɔrentie wo, na wofrɛ wɔn a,
wɔrennye wo so. 28 Na ka kyerɛ wɔn
sɛ: Eyi ne ɔman a wontie Awurade wɔn
Nyankopɔn na wonnye nteɛso no;
nokware asã, na atu afi wɔn anom.

29 Yi wo ti nhwi gu, na twa mpampa
pataa so agyaadwo: na Awurade apa
nnɛ mma a ne bo afuw wɔn no asum
wɔn agu.

30 Na Yuda mma ayɛ m'ani so bɔne,
sɛ Awurade se ni, wɔde wɔn akyide
asisi ofi a wɔde me din ato no mu, de
agu ho fĩ; 31 na wɔasisi sorɔnsorɔm-
mea a ɛwɔ Hinom ba bon mu no, de
hyew wɔn mmabanin ne wɔn mmabea
ogya mu; nso menhyɛɛ wɔn sa, na
ɛmmaa me komam da. 32 Enti sɛ
Awurade se ni, hwɛ, nna bi reba, a
wɔremfrɛ no Tofet anaa Hinom ba
bon bio, na mmom okum bon, na
wobesie nnipa Tofet hɔ, siebea a
wonnya nti. 33 Na ɔman yi afunu
bɛyɛ aduan ama wim nnomaa ne asase
so mmoa, na wɔrennya obi mpam wɔn.
34 Na megu Yuda nkurow mu ne
Yerusalem mmorɔn so ahosɛpɛw nne
ne anigye nne, ayeforokunu nne ne
ayeforo nne, efisɛ asase no bɛdan
amamfõ.

## Ti 8

*Atemmu no huyɛ*

Ɛbere no mu no, Awurade asɛm ni,
wɔbɛsa Yuda ahene nnompe, ne
n'asafohene nnompe, ne asɔfo nnompe,
ne adiyifo nnompe, ne Yerusalemfo
nnompe afi wɔn adamoa mu, 2 na
wɔahata wɔn owia ne ɔsram ne ɔsoro
asafo nyinaa a wɔdɔɔ wɔn na wɔsom
wɔn na wodii akyi na wɔpɛɛ akyi kwan
na wɔsɔree wɔn no anim. Wɔremmoa
ano na wɔrenkora, ɛbɛyɛ sumina asase
ani. 3 Na abusua bɔne yi mu nkae a
wɔbɛka nyinaa bɛpɛ owu asen nkwa,
wɔn a ɛkae mmaa nyinaa a mituu wɔn
mekɔe no, asafo Awurade asɛm ni.

4 Na ka kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade
se ni: So wɔhwe ase a, wɔnsɔre,
anaasɛ wɔdan kɔ a, wɔnsan mma?
5 Yerusalem, ɛdɛn nti na ɔman yi
adan wɔn ho a wɔnsan da? Wokura
nnaadaa kwan mu pintinn, wɔmpɛ sɛ
wɔsan ba. 6 Mawɛn m'aso matie, nso
nea ɛnteɛ na wɔka; obiara nni hɔ a onu
ne ho ne bɔne ho ka sɛ: Dɛn na mayɛ
yi? Obiara asi ne kwan so sɛ ɔpɔnkɔ
a ɔrebɔ ahyia dɔm. 7 Asukɔnkɔn a
ɔwɔ wim po nim ne bere, aturukuku ne
asomfena ne pokupoku wɛn wɔn ba
bere, nanso me man nnim Awurade
ahyɛde.

8 Ɛdɛn na moka sɛ: Yɛyɛ anyansafo,
na Awurade mmara wɔ yɛn hɔ? Ampa,
hwɛ, kyerɛwfo atoro pɛnsere ama adan
atoro. 9 Anyansafo ani bewu, wɔbɛbɔ
piriw na wɔakyere wɔn. Hwɛ, Awu-
rade asɛm na wɔapa yi, na nyansa bɛn
na wɔwɔ? 10 Ɛno nti mede wɔn yere-
nom mɛma afoforo, na mama ahɔho afa

**18** Yer 44, 17. **21** Dwom 50, 8–15. **22** Mika 6, 6–8; 1 Sa 15, 22. **23** Ex 19, 5.
**24** Yer 11, 18; Yes 65, 2. **26** Yer 16, 12. **28** Yer 5, 1. **30** Yer 32, 34.
**31** 2 Ah 23, 10; Lev 18, 21. **32** Yer 19, 6. **33** Yer 19, 7; 9, 22. **34** Yer 16, 9. —
**2** Deut 4, 19; Yer 14, 16. **7** Yes 1, 3. **10** Yer 6, 13–15; Yes 56, 11.

wɔn mfuw adi: na efi akumaa so kosi
ɔkɛse so wɔn nyinaa yɛ adifudepɛfo, efi
odiyifo so kosi ɔsɔfo so wɔn nyinaa
yɛ nkontompofo. 11 Na wɔsaa me
man babea kuru adwenhare so sɛ:
Asomdwoe, asomdwoe! Nso asom-
dwoe nni hɔ. 12 So wɔn ani wuu
akyide a wɔyɛe no ho? dabi, wɔn ani
anwu koraa, na wɔn anim nso ansiam.
Ne saa nti wɔbɛtotɔ atɔfo mu; bere
a mɛba mabɛtwe wɔn aso no, wɔ-
bɛhwehwe ase, Awurade na ose.
13 Ɔsesaw na mɛsesaw wɔn makɔ,
Awurade asɛm ni, wɔrenhu akasiaw
obobe ho, anaa borɔdɔma wɔ borɔdɔma
nnua so, na ahaban begunguan, na nea
mede mama wɔn no befi wɔn nsa

14 Yɛda so tete hɔ yɛ dɛn? Mommoa-
boa mo ho ano, na yɛnhyɛn nkurow a
ɛyɛ den mu, na yenkowuwu wɔ hɔ, na
Awurade yɛn Nyankopɔn rema yɛa-
wuwu, na wama yɛn nsu a bɔre wɔ mu
anom, efisɛ yɛayɛ Awurade bɔne.
15 Yɛhwɛ asomdwoe kwan, nso yiye
bi mma, ne ɔyaresa bere nso, na hwɛ,
abotutu nko.

16 Wɔte wɔn apɔnkɔ home foofoo fi
Dan; wɔn apɔnkɔnini mmɔnbɔ nti
asase no nyinaa popo; efisɛ wɔba abedi
asase ne ɛso ade nyinaa, nkurow ne
wɔn a wɔte mu. 17 Na hwɛ, merema
awɔ, nhurutoa a ntafowayi bi ntumi
wɔn aba mo mu na wɔabɛkeka mo,
Awurade asɛm ni.

*Odiyifo no ahodwiriw*

18 O, sɛ minya m'awerɛhow mu
awerɛkyekye ɛ! me koma abotow me
mu. 19 Hwɛ, me man babea sufrɛ
nne fi akyirikyiri asase so: So Awurade
nni Sion, anaasɛ ne hene no nni mu
bio? Ɛdɛn nti na wɔde wɔn ahoni ne
amannɔne ahuhude no ahuru me bo?
20 Twabere atwam, aduatew bere asa,
na yɛn de, wonnyee yɛn ɛ. 21 Me man
babea kuru nti mayɛ siamoo, mayɛ
kusuu, ahodwiriw akita me. 22 So
aneneduhuam bi nni Gilead, anaasɛ
ɔsafo bi nni hɔ? Na ɛdɛn nti na wonnya
nsaa me man babea no yare ɛ?

## Ti 9

*Yeremia pa ne man ho abaw*

Sɛ me ti yɛ nsu na m'aniwa yɛ nusu
abura ɛ! Anka mesu me man babea
atɔfo no awia ne anadwo. 2 Sɛ minya
akwantemfo asoɛe sare so ɛ! Anka
megyaw me man, na mafi wɔn nkyɛn
makɔ! efisɛ wɔn nyinaa yɛ awaresɛefo,
nkɔnkɔnsafo asafo. 3 Na wokuntun
wɔn tɛkrɛma de yɛ wɔn ta di atoro, na
wodi asase so tumi a wonni mma
nokware, na wofi bɔne mu kɔ bɔne mu,
na me de, wonnim me, Awurade asɛm ni.

4 Monhwɛ mo ho yiye mo yɔnkonom
ho, na obi mmfa ne ho nnto onua biara
so, na onua biara nua, nsisi ara na
osisi, na ɔyɔnko biara yɔnko nam di
nseku. 5 Na wɔn nyinaa twitwa wɔn
mfɛfo nkontompo, na nokware de,
wɔnka. Wɔma atosɛm ka kokwaw
wɔn tɛkrɛma, wɔde akontonkyesɛm
hyɛ wɔn ho brɛ. 6 Wo trabea wɔ
nnaadaa ntam; nnaadaa nti wɔmpɛ sɛ
wohu me, Awurade asɛm ni.

7 Enti sɛ asafo Awurade se ni: Hwɛ,
mɛnan wɔn na masɔ wɔn mahwɛ: na
menyɛ dɛn, me man babea no ho?
8 Wɔn tɛkrɛma yɛ agyan a ekum nipa,
nnaadaasɛm na ɛka; wɔde wɔn ano ka
asomdwoesɛm kyerɛ ɔyɔnko, na wɔn
mu de, wɔtetɛw no.

9 So meremmɛtwe wɔn asõ eyi nti?
Awurade asɛm ni, anaasɛ me kra
rentɔ ɔman a wɔte sɛɛ yi so were?

10 Mmepɔw no nti mitue osũ ne
nkɔmmɔdi, na sare so adidibea no nti
meto osũ dwom, efisɛ ahyew na obi
mfa hɔ, na wɔnte mmoakuw nne bio;
wim nnomaa ne afieboa nyinaa atutu
kɔ. 11 Na mɛyɛ Yerusalem afabo
akuwakuw, sakraman trabea, na madan
Yuda nkurow amamfõ a obi nte hɔ.

12 Hena ne ɔba nyansafo a ɔbɛte eyi
ase? na hena na Awurade ano akasa
akyerɛ no a ɔbɛka? Ɛdɛn nti na asase
no asɛe, ahyew sɛ sare, na obi mfa so?
13 Na Awurade se: Efisɛ wɔagyaw
me mmara a mede misii wɔn anim, na
wɔantie me, na wɔannantew mu ntia.
14 Na wodii wɔn koma denyɛ akyi ne
Baalim akyi, sɛ wɔn agyanom kyerɛɛ
wɔn no. 15 Enti sɛ asafo Awurade,
Israel Nyankopɔn no se ni: Hwɛ, mede
awɔnwene mɛma ɔman yi adi, na mede
nsu a bɔre wɔ mu ama wɔanom. 16 Na
mabɔ wɔn mapete amanaman a wɔne
wɔn agyanom nhuu wɔn da mu, na
mama afoa adi wɔn akyi akosi sɛ
mewie wɔn sɛe.

14 Yer 9, 15. 15 Yer 14, 19. 17 Skf 10, 11. 18 Yer 4, 19. 22 Yer 46, 11. —
1 Yer 13, 17; Kwa 1, 16. 4 Mika 7, 5–6. 9 Yer 5, 9. 10 Yer 4, 25; 12, 4.
11 Yer 26, 18. 12 Deut 32, 29. 14 Yer 7, 24. 15 Yer 23, 15. 16 Lev 26, 33.

17 Sɛ asafo Awurade se ni: Munnwen
so na momfrɛ mmea a wonim osũ
mmra, na monsoma nkohyia mmea
anyansafo, na wɔmmra, 18 na wɔnyɛ
ntɛm ntue yɛn ho sũ, na yɛn aniwa
mporoporow nusu, na yɛn anisuatɛtɛw
nsen nsu. 19 Na wɔte osũ nka fi Sion:
Yɛasɛe dɛn ara! Yɛn ani awu pii,
efisɛ yɛagyaw asase no, na wɔasunsum
yɛn trabea agu.

20 Na mo mmea, muntie Awurade
asɛm, na n'anom asɛm nkɔ mo asom, na
monkyerɛ mo mmabea osũ na monkye-
rɛkyerɛ mo ho kwadwom. 21 Na owu
aforo afa yɛn mfɛnsere mu ahyɛn yɛn
aban afɛfɛ mu, sɛ ebetwa mmotafowa
afi mmorɔn so, ne mmerante afi mmɔ-
nten so. 22 Ka sɛ: Sɛ Awurade se ni:
Nnipa afunu begugu hɔ sɛ mfuw so
nwura dodow, sɛ awitwafo akyi afiafĩ,
na obiara remmoa ano.

23 Sɛ Awurade se ni: Mma onyansafo
nnhyehye ne ho ne nyansa ho, na
ɔhoɔdenfo nnhyehye ne ho n'ahoɔden
ho, na ɔdefo nso nnhyehye ne ho n'ade
ho, 24 na eyi ho mmom na ma nea
ɔhyehye ne ho no nhyehye ne ho, sɛ
onim de ahu me, sɛ mene Awurade a
ɔyɛ adɔe, na obu atɛntrenee, yɛ ade-
trenee, asase so, na eyi na ɛsɔ m'ani,
Awurade asɛm ni.

25 Sɛ Awurade se ni: Hwɛ, nna bi
reba a mɛba mabɛtwe twetiafo a wɔyɛ
momonotofo no nyinaa aso,— 26 Misri-
fo, ne Yudafo, ne Edomfo, ne Amonfo,
ne Moabfo, ne wɔn a wɔte anhwea pra-
dada so na wɔatwitwa wɔn bogyesɛ-
putu nyinaa; efisɛ amanaman nyinaa yɛ
momonotofo, na Israel fi nyinaa yɛ
komam momonotofo.

## Ti 10

*Onyankopɔn teasefo nè anyame*

Israel fi, muntie asɛm a Awurade
reka akyerɛ mo: 2 Sɛ Awurade se
ni: Munnsua amanaman kwan, na
munnsuro ɔsoro nsɛnkyerɛnne, na
amanaman na esuro ɛnonom. 3 Na
aman no anyame yɛ ahuhude: na ɛyɛ
dua a wɔatwa kwae mu, odwumfo nsa
ano adwuma a ɔde dade yɛe. 4 Ɔde
dwetɛ ne sika hyehyɛ no; ɔde nnadewa
ne asae bobɔ mu, na ampɔn. 5 Wɔte
sɛ ferefuw mu krakrabotobi, na wɔ-
nkasa, ɔsoa na wɔsoa wɔn, efisɛ wontu
anammɔn; munnsuro wɔn, na wontumi
nyɛ bɔne bi, na papayɛ nso nni wɔn hɔ.
6 Obiara nni hɔ a ɔte sɛ wo, Awurade;
wo na woyɛ kɛse, na wo din nso sõ,
mmaninyɛ mu. 7 Hena na ɔrensuro
wo, amanaman hene, efisɛ wo na ɛfata
wo. Na amanaman anyansafo nyinaa
mu ne wɔn ahenni nyinaa mu, obiara
nni hɔ a ɔte sɛ wo. 8 Na wɔn nyinaa
yɛ mmoa ne nkwasea: ahoni kasakyerɛ!
ɛyɛ dua! 9 Wɔde dwetɛ a wɔaboro fi
Tarsis ba, ne sika nso fi Ufas, ɛyɛ
odwumfo nsa ano adwuma; bibitama
ne ntama a ɛberedum na efura wɔn,
wɔn nyinaa yɛ adwumfo nsa ano
adwuma. 10 Na Awurade ne nokware
Nyankopɔn no, ɔne Onyankopɔn teasefo
ne daa hene; n'abufuw nti asase wosow,
na amanaman ntumi n'abufuhyew.

11 Dɛ mbrɛ hom nse hɔn nye yi:
Abosom a wɔannyɛ sor nye asaase
bɛhara efi asase do nye sor n'ase.

12 Ɔno na ɔde ne tumi yɛɛ asase, de
ne nyansa maa wiase tim hɔ, na ɔde ne
nhumu trɛw ɔsoro mu. 13 Ɔma ne
nne so a, nsu pii ba ɔsoro, na ɔma
suwusiw tu fi asase ano nohɔ. Ɔyɛ
anyinam ka osu ho, otu mframa fi
n'adekorabea. 14 Nnipa nyinaa yɛ
mmoa a wonni nimdeɛ, sikadwumfo
nyinaa ani wuwu wɔn ahoni ho, efisɛ
wɔn agude no yɛ atoro, na ahome nni
wɔn mu. 15 Wɔyɛ ahuhude nko, ahu-
ammɔdwuma; wɔn asotwe bere no mu,
wɔbɛyera. 16 Yakob kyɛfa nte sɛ
eyinom, na ade nyinaa yɛfo ne no, na
Israel ne n'apɛgyade a ne poma di so;
asafo Awurade ne ne din.

*Atemmusɛm ne nkɔmmɔdisɛm*

17 Boaboa w'ahode ano fi asase so,
wo a wote kurow a wɔatua ho no mu.
18 Na sɛ Awurade se ni: Hwɛ, meretow
asase no sofo ataabo afei, na mahiahia
wɔn ho, na wɔahu.

19 M'amane nti minnue, me pira yɛ
me yaw; nanso mise: Me yaw ara ne
no, na meso mu. 20 Me ntamadan
asɛe, na me ntampehama nyinaa
mu atetew; me mma afi me ho kɔ, na
wonni hɔ; obiara nni hɔ a ɔbɛyere me
ntamadan mu bio, na wasi me mmɔhɔɔ!
21 Na ahwɛfo no adan mmoa, na

22 Yer 7, 33. 24 1 Ko 1, 31; 2 Ko 10, 17. 26 Lev 19, 27; Yer 4, 4; Deut 30, 6. —
3 Yes 44, 10–20. 12-16 Yer 51, 15–19. 13 Dwom 135, 7; Hiob 38, 24–30.
16 Dwom 16, 5; Deut 32, 9. 19 Dwom 77, 10.

wommisa Awurade akyi kwan; ɛno nti
wɔanni yiye, na wɔn a wɔhwɛ wɔn so
no nyinaa abɔ apete.
22 Mùntie ɛnne bi, hwɛ, ɛreba, na
gyegyeegye kɛse fi benkum fam asase
so reba, sɛ wɔrebɛyɛ Yuda nkurow no
amamfõ, sakraman trabea.
23 Awurade, mahu sɛ onipa kwan
nni ne nsam, enni ɔbarima nsam, sɛnea
ɔnam a obetutu n'anammɔn. 24 Awu-
rade, teɛ me so, nso yɛ no sɛnea ɛfata
nko; ɛnyɛ́ w'abufuw so, na woannwerɛw
me.
25 Ma w'abufuhyew ngu amanaman
a wonnim wo, ne mmusua a wɔmmɔ wo
din no so, efisɛ wɔatetew Yakob,
wɔatetew no amene no, na wɔayɛ ne
trabea no amamfõ.

## Ti 11

*Onyankopɔn apam*

Asɛm a efi Awurade nkyɛn baa
Yeremia nkyɛn ni: 2 Muntie apam
yi mu nsɛm, na monka nkyerɛ Yuda
mmarima ne Yerusalemfo. 3 Na ka
kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade, Israel
Nyankopɔn, se ni: Wɔadome nea ɔnte
apam yi mu nsɛm 4 a mehyɛɛ mo
agyanom, da a miyii wɔn fii Misraim
asase so fii dade fononoo no mu sɛ:
Muntie me, na monyɛ nneɛma a mahyɛ
mo no nyinaa, na moayɛ me ɔman, na
me nso mayɛ mo Onyankopɔn, 5 na
mama ntam a mekaa mo agyanom no
agyina, sɛ mede asase a ɛsen nufusu
ne ɛwo mɛma wɔn, sɛ ɛte nnɛ yi. Na
migyee so sɛ: Amen, Awurade!
6 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Pae
nsɛm yi nyinaa Yuda nkurow ne
Yerusalem mmorɔn so sɛ: Mùntie apam
yi mu nsɛm, na munni so. 7 Efisɛ
mehyɛɛ mo agyanom da a miyii wɔn fii
Misraim asase so bae, na ɛde besi nnɛ,
mitua ahema mehyɛ wɔn daa sɛ:
Mùntie me! 8 Nanso wɔantie, na
wɔammrɛ wɔn asõ ase, na wɔn nyinaa
dii wɔn koma bɔne denyɛ so; enti mede
apam yi a mehyɛɛ wɔn sɛ wónni so na
wɔanni so no nsɛm nyinaa maba wɔn so.
9 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
Atuatew aba Yuda mmarima ne Yeru-
salemfo mu, 10 wɔasan kɔ wɔn tete
agyanom a wɔampɛ sɛ wotie me nsɛm
no amumɔyɛ mu, na wodi anyame
foforo akyi som wɔn. Israel fi ne Yuda
fi atõ m'apam a me ne wɔn agyanom
pamee no. 11 Enti sɛ Awurade se ni:
Hwɛ, mede bɔne a wɔrentumi mfi mu
mereba wɔn so, na sɛ wosũ frɛ me a,
merentie wɔn. 12 Ɛnna Yuda nkurow
ne Yerusalemfo bɛkɔ akosũ afrɛ
anyame a wɔrehyew aduhuam ama
wɔn no, nanso wɔrennye wɔn, wɔn
amanehunu bere no mu. 13 Na sɛ wo
nkurow dodow te no, sɛ w'anyame
nso dodow te nen, O Yuda; na sɛ
Yerusalem mmorɔn dodow te no, saa
ara na moasisi afɔremuka ama aniwude,
afɔremuka a wɔhyew so aduhuam ma
Baal.
14 Enti wo de, mpà kyɛw mma ɔman
yi, na mma wɔn ho sũ ne mpaebɔ so,
efisɛ wɔn amanehunu bere no mu,
wosũ frɛ me a, merentie. 15 Me dɔfo
adi asɛmmɔne yi, dɛn na ɔwɔ yɛ wɔ me
fi? So mpaeyi ne afɔrebɔ nam beyi
wo mmusu no? Sɛ w'amane no ba a,
wubedi ahurusi? 16 Anka Awurade
frɛ wo ngodua frɔmfrɔm fɛfɛ a ɛsow
aba pa; nanso afei ɔde ahum kɛse
huuyɛ asɔ ne ho gya, na wɔabubu
n'abãa. 17 Na asafo Awurade a ɔtɛw
wo no akyerɛ mmusu a ɛreba wo so,
bɔne a Israel fi ne Yuda fi ayeyɛ, sɛ
wɔhyew aduhuam ma Baal de huru me
bo no ntia.

*Yeremia asiane*

18 Na Awurade ma mihui, na mihu
nso; ɛno mu na wokyerɛɛ me wɔn
nsɛnnii. 19 Nanso me de, na mete sɛ
oguammaa a odwo a wɔde no rekɔ
akumii; na minnim sɛ wɔapam me tiri
so sɛ: Mómma yɛnsɛe dua no ne n'aba,
na yentwa mfi ateasefo asase so, na
wɔankae ne din bio. 20 Asafo Awu-
rade a woyɛ ɔtemmufo trenee a wosɔ
asaabo ne koma hwɛ, ma minhu
w'aweredi wɔn so, na wo na mayi
m'asɛm adi makyerɛ wo.
21 Enti sɛ Awurade ka Anatot mma-
rima a wɔhwehwɛ wo akum wo na wɔka
sɛ: Nhyɛ Awurade din mu nkɔm na
woanwu yɛn nsa ano, no ho ni, 22 ɛno
nti sɛ asafo Awurade se ni: Hwɛ,
merebɛtwe wɔn aso: mmerante bɛtotɔ
afoa ano, na ɔkɔm akunkum wɔn

---

23 Mmb 16, 9; Skf 9, 11. 24 Yer 46, 28; Dwom 6, 1; Hab 1, 12. 25 Dwom 79, 6. —
3 Deut 27, 26. 5 Ex 3, 8. 8 Yer 7, 24, 26. 11 Mmb 1, 28; Yes 1, 15.
12 Yer 2, 28; Deut 32, 37–38. 14 Yer 7, 16; 14, 11. 19 Yes 53, 7. 20 Dwom 7, 9.
21 Yer 1, 1.

mmabarima ne wɔn mmabea, 23 na nkae bi renka mma wɔn, na mede bɔne mɛba Anatot mmarima so, wɔn asotwe afe no mu.

## Ti 12

*Asɛmmisa ne nkɔmmɔdi*

Awurade, sɛ me ne wo bɔ nkuro a,
wudi bem ara; nanso me ne wo bɛkasa ara: Ɛdɛn nti na abɔnefo kwan si yiye na nkɔnkɔnsafo nyinaa nso ho dwo wɔn?
2 Wotɛw wɔn, na wogye ntini; wonyinnyin na wɔsosow aba nso; wobɛn wɔn ano, na wo ne wɔn asaabo ntam pan.
3 Nanso wo, Awurade, wunim me; wuhu me, na wosɔ me koma hwɛ, sɛ ɛte wo fam! Tutu wɔn sɛ nguan a wɔrekokum wɔn, na hyira wɔn so sie okum da.
4 Enkosi da bɛn na asase no nni nkɔmmɔ, na afum ahaban ntwintam? Ɛsofo bɔne no nti mmoa ne nnomaa awie sã, efisɛ wɔka sɛ: Ɔrenhu yɛn awiei.

5 Sɛ wo ne anammɔnfo po tu mmirika na wɔma wobrɛ a, ɛnde ɛbɛyɛ dɛn na wo ne apɔnkɔ besi ammirikakane? Na sɛ asase a ɛso da hɔ no so po, wohwe ase a, ɛnde wobɛyɛ dɛn Yordan kwae no mu?
6 Na wo nuanom nso ne w'agya fi, wɔn po twa wo nkontompo, wɔn nso teɛm dennen di w'akyi; sɛ wɔka adɔkɔdɔkɔsɛm kyerɛ wo a, nnye wɔn nni.

7 Magyaw me fi, matow m'agyapade magu; mede me kra adɔde mahyɛ n'atamfo nsa.
8 M'agyapade adan me sɛ kwae mu gyata; wama ne nne so ahyɛ me, enti na makyi no.
9 So m'agyapade adan me ɔkɔre a ɔdɛnsow? So akɔre atwa ne ho ahyia?—Monkɔ nkɔboaboa wuram mmoadoma nyinaa ano mmra, na wommedidi.
10 Mmoahwɛfo pii asɛe me bobeturo atiatia me kyɛfa so, wɔadan me kyɛfa fɛfɛ no ayɛ no sare pataa;
11 wɔasɛe no pasaa, ayɛ dwerɛbee na esũ kyerɛ me; wɔasɛe asase no nyinaa, nso obi nni hɔ a ɔde sie ne koma mu.
12 Asɛefo aba sare so mpampa nyinaa so, na Awurade afoa retwitwa afi asase ano akosi asase ano; asomdwoe bi nni hɔ mma ɔhonam biara.
13 Woguu awi, na wotwaa nguare; wɔbrɛe, na wɔannya mu hwee: na mo ani bewuwu mo nnɔbae ho, Awurade abufuhyew no ano.

*Awurade bɛdom wɔn a wonu wɔn ho*

14 Sɛɛ na Awurade ka wɔn a wɔtete me ho no nyinaa ho: nnipa bɔne a wɔde wɔn nsa aka agyapade a mede memaa me man Israel sɛ wonni no, hwɛ, meretutu wɔn mafi wɔn asase so, na metu Yuda fi mafi wɔn mu.
15 Na matu wɔn no akyi no, mɛsan mahu wɔn mmɔbɔ, na mede wɔn nyinaa masan maba wɔn agyapade mu ne wɔn asase so mmiako mmiako.
16 Na sɛ wobesua me man akwan yiye aka me din ho ntam sɛ: Sɛ Awurade te ase yi,—sɛnea wɔkyerɛɛ me man sɛ wɔnka Baal ntam no—a, ɛnde wɔde wɔn besisi me man mu.
17 Na sɛ wɔantie a, ɛnde metutu saa ɔman no magu, na metutu na masɛɛ wɔn, Awurade asɛm ni.

## Ti 13

*Ɔman no seantee*

Sɛ Awurade ka kyerɛɛ me ni: Kɔ na kɔtɔ nwera abɔso, na fa bɔ w'asen, na mfa mmɔ nsu mu.
2 Ɛnna midii Awurade asɛm no so kɔtɔɔ abɔso no, na mede mebɔɔ m'asen.
3 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn, ne mprenu so, sɛ:
4 Fa abɔso a wotɔe a ɛbɔ w'asen no, na sɔre kɔ Eufrate, na fa kɔkora ɔbotan tokuru mu.
5 Na misiim mede mekɔkorae Eufrate, sɛnea Awurade hyɛɛ me no.
6 Na nna pii akyi no, Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Sɔre kɔ Eufrate, na kɔfa abɔso a mehyɛɛ wo sɛ fa kɔkora hɔ no bra.
7 Na misiim mekɔɔ Eufrate, na mekɔbɔre mefaa abɔso no mifii nea mede mekorae no; na hwɛ, abɔso no asuw, enye mma hwee.
8 Ɛnna Awurade asɛm baa me nkyɛn sɛ:
9 Sɛ Awurade se ni: Saa ara na mɛsɛe Yuda ahantan ne Yerusalem ahantan bebrebe no:
10 ɔmammɔne yi a wɔmpɛ sɛ wotie me nsɛm, na wɔnam wɔn koma denyɛ mu, na wodi anyame foforo akyi som wɔn sɔre wɔn no, wɔbɛyɛ sɛ saa abɔso a enye mma hwee yi.
11 Na sɛnea abɔso fam onipa asen no, saa ara na mama Israel fi nyinaa ne Yuda fi nyinaa afam me ho, Awurade asɛm ni, sɛ wɔnyɛ me ɔman ne din ne ayeyi ne anuonyam; nanso wɔantie.

12 Enti ka asɛm yi kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade Israel Nyankopɔn se ni: Nsã

1 Hiob 21, 7; Dwom 73, 3. 4 Yer 9 ,10. 13 Deut 28 ;38; Hos 8, 7. 16 Yer 4, 2; Deut 6, 13. — 10 Yer 11, 8.

bɛyɛ mpɔre nyinaa amaama. Na
wɔbɛka akyerɛ wo sɛ: So onim na
yennim sɛ nsã bɛyɛ mpɔre nyinaa
amaama? 13 Na ka kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ
Awurade se ni: Hwɛ, mɛma asase yi
sofo nyinaa, ne ahene a wɔtete Dawid
agua so, ne asɔfo ne adiyifo ne Yeru-
salemfo nyinaa abobow titaa. 14 Na
mede wɔn mɛbobɔ wɔn yɔnkonom,
agyanom ne mma nyinaa, Awurade
asɛm ni; merenkyɛe wɔn so, na
merenhu wɔn mmɔbɔ, na me yam
renhyehye me a enti merensɛe wɔn.

*Kɔkɔbɔ, nkɔmmɔdi ne duema*

15 Muntie, na monyɛ aso; monnyɛ
ahantan, na Awurade na ɔkasa. 16 Mo-
nhyɛ Awurade mo Nyankopɔn anuo-
nyam ansa na wama sum aduru, ansa
na mo anan ahintiw mmepɔw kusuu no,
na morehwɛ hann kwan a, wadan no
sunsuma, na wama sum kabii aduru.
17 Na sɛ moantie a, me kra besu koko-
am, mo ahantan nti, na m'aniwam afi
nusu ara, na nusu aporoporow me, sɛ
wɔafa Awurade nguankuw no nno-
mmum.
18 Se ɔhene ne ɔhemmaa no sɛ:
Mómmrɛ mo ho ase ntra ase, na mo
anuonyam abotiri afi mo atifi atɔ.
19 Wɔatoto nifa fam nkurow no mu,
na obi nni hɔ a obehiɛ; wɔatu Yuda
nyinaa kɔ, wɔatu wɔn kɔ korakora.
20 Ma w'ani so na hwɛ wɔn a wofi
benkum fam reba yi, ɛhe na wo mmoa-
kuw a wɔde maa wo, w'anuonyam
nguan kuw no wɔ? 21 Sɛ ɔde wɔn a
wo ara woayɛn wɔn sɛ wo nnamfonom
si wo so atitiriw a, dɛn na wobɛka?
So awoko renka wo sɛ ɔbea wofo
anaa? 22 Na sɛ wuse wo koma mu
sɛ: Ɛdɛn nti na eyinom ato me yi a,
w'amumɔyɛ bebree nti na wɔayi
w'atade nhyɛase adi, wɔahyɛ wo
nantin yaw. 23 So Etiopiani betumi
asakra ne were, anaasɛ ɔsebɔ bɛsakra
ne ho nworanworan? Ɛnde mo nso
mubetumi ayɛ papa, mo a bɔneyɛ
akokwaw mo. 24 Enti mɛbɔ wɔn
mapete sɛ ntɛtɛwa a sare so mframa de
no kɔ. 25 Eyi ne w'ade a wubenya,
wo kyɛfa a masusuw mama wo, Awu-
rade asɛm ni, efisɛ wo werɛ afi me, na
wode wo ho ato atoro so. 26 Na me
nso meyi w'atade nhyɛase mabua
w'ani so, na wɔahu w'ahohora no.
27 W'awaresɛe ne wo mmɔnbɔ, w'agu-
amammɔ atantanne, wuram nkoko so
na mahu w'akyide. Kosɛ, Yerusalem,
énkosi da bɛn na wo ho bɛtew bio?

## Ti 14

*Ɔyow bere ne emu hia*

Awurade asɛm a ɛbaa Yeremia nkyɛn
osu a antɔ ho ni. 2 Yuda di nkɔmmɔ,
na ne nkurow agurogurow, wɔboa fam
si wɔn ti ase twann, na Yerusalem
nteɛm foro kɔ soro. 3 Na wɔn mu
akɛse soma nkumaa no nsusaw; wɔba
nsubon ano, wonnya nsu; wɔde wɔn
nhina hunu san ba, wɔn ani awuwu,
wɔn anim agu ase, wɔkatakata wɔn ti.
4 Osu a ɛntɔ asase no so na fam awo
kesee nti, akuafo ani awuwu, wɔaka-
takata wɔn ti. 5 Na mfuwa so foro-
tebere nso, ɔwo a, ogyaw ne mma,
efisɛ wura bi nni hɔ. 6 Na sare so
mfurum gyinagyina mpampa so, wɔsom
mframa sɛ sakraman, wɔn aniwa ayɛ
siamoo, efisɛ ahaban bi nni hɔ.
7 Sɛ yɛn amumɔyɛ kasa tia yɛn mpo
a, Awurade, wo din nti yɛ ɛho biara;
na yɛn nsanakyiri adɔɔso, wo na yɛayɛ
wo bɔne. 8 Wo a Israel hwɛ wo kwan,
wo a wugye wɔn ohia bere mu, ɛdɛn
nti na woyɛ sɛ asase yi so hɔho, sɛ
ɔkwantenni a ɔsoɛ anadwo? 9 Ɛdɛn
nti na woyɛ sɛ ɔbarima a wɔatu ne bo,
sɛ dɔmmarima a ontumi nnye nkwa?
Nso wo ara na wowɔ yɛn mfinimfini,
Awurade, na wɔde wo din ato yɛn;
nnyaw yɛn hɔ.
10 Sɛ Awurade ka kyerɛ ɔman yi ni:
Saa ara na wɔpɛ sɛ wɔwɔ ntwɛtwɛdɛ;
wɔansiw wɔn anan kwan; enti Awurade
nso ani nsɔ wɔn; afei na wakae wɔn
amumɔyɛ rebetua wɔn bɔne so ka.
11 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
Mpa kyɛw nsrɛ papa mma ɔman yi.
12 Sɛ wodi mmuada a, merentie wɔn
nkotɔsrɛ; na sɛ wɔbɔ ɔhyew afɔre ne
aduan afɔre a, m'ani renso wɔn, na
afoa ne ɔkɔm ne owuyare na mede
mɛdwerɛw wɔn koraa.
13 Na mise: Aa Awurade, hwɛ,
adiyifo no ka kyerɛ wɔn sɛ: Morenhu
afoa, na ɔkɔm remma mo so, na nokware
asomdwoe na mede mɛma mo ɛha yi.

13 Yer 25, 15–18; Yes 51, 17. 17 Yer 9, 1. 18 Kwa 5, 16. 22 Yes 47, 2–3; Hes 16, 37. 23 Dwom 55, 19. 26 Yer 13, 22. — 4 Yoel 1, 11. 7 Dan 9, 4–14. 9 Yer 15, 16; Yes 43, 7. 11 Yer 7, 16; 11, 14. 12 Yer 6, 20; Yes 58, 3.

14 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
Atoro na adiyifo no de hyɛ me din mu
nkɔm; mensomaa wɔn, na menhyɛɛ
wɔn na menkasa menkyerɛɛ wɔn ɛ;
atoro anisoadehu ne nkɔmhyɛ ne
asɛnhunu ne wɔn koma mu nnaadaa
na wɔka kyerɛ mo yi. 15 Ɛno nti sɛ
Awurade ka adiyifo a wɔde me din hyɛ
nkɔm nanso ɛnyɛ̃ me na mesomaa wɔn,
na wɔn de, wɔka sɛ: Afoa ne ɔkɔm
remma asase yi so, no ho ni: Afoa ne
ɔkɔm ara na ɛbɛdwerɛw adiyifo no.
16 Na ɔman a wɔhyɛ nkɔm kyerɛ wɔn
no, ɔkɔm ne afoa no nti wobegugu
Yerusalem mmorɔn so, na obi bi nni
hɔ a obesie wɔn, wɔn ne wɔn yerenom
ne wɔn mmabanin ne wɔn mmabea
nyinaa; na mɛma wɔn bɔne abua wɔn
atifi.
17 Enti ka nsɛm yi kyerɛ wɔn sɛ:
M'aniwa poroporow nusu anadwo ne
awia, na ennyae, efisɛ wɔde ɔbobɔ kɛse
abobɔ me man babea ababaa, wɔapira
no ma ayɛ yaw sɛ. 18 Sɛ mifi mekɔ
wuram a, hwɛ, afoa ano atɔfo ni; na sɛ
meba kurow mu a, hwɛ, ɔkɔm ano atɔfo
ni; na odiyifo ne ɔsɔfo nyinaa kyinkyini
asase no so, nso wonnim nea wɔrekɔ.

*Odiyifo no dima*

19 So ɔtow na woatow Yuda akyene,
anaasɛ Sion ho ayɛ wo kra nwini?
Ɛdɛn nti na woabɔ yɛn na yenni ɔyare-
safo yi? Yɛhwɛ asomdwoe kwan, nso
papa bi nni hɔ; yɛhwɛ ɔyaresa bere
kwan nso, na hwɛ, abotutu na ɛwɔ hɔ.
20 Awurade, yɛahu yɛn abusuɛm, yɛn
agyanom amumɔyɛ, sɛ yɛayɛ wo bɔne.
21 Wo din nti mpa yɛn; nhura w'anu-
onyam agua no ho; kae, mmubu
w'apam a ɛda yɛne wo ntam no. 22 So
amanaman ahuhude no mu bi wɔ hɔ a
wɔma osu tɔ? Anaasɛ ɔsoro betumi
ama asusow atue? So ɛnyɛ̃ wo, Awu-
rade, yɛn Nyankopɔn? Wo na yɛhwɛ
wo kwan, efisɛ wo ara na woayɛ eyinom
nyinaa.

## Ti 15

Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Sɛ
Mose ne Samuel po begyina m'anim a,
me kra renkom nkɔ ɔman yi so; ma
womfi m'anim na wɔnkɔ. 2 Na sɛ
wɔka kyerɛ wo sɛ: Ɛhe fã na yemfi nkɔ?
a, ɛnde ka kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade se
ni:

Nea ɔsɛ owu no ǹkɔ owu mu, na nea
ɔsɛ afoa ano no nkɔ afoa ano na nea
ɔsɛ ɔkɔm no ǹkɔ ɔkɔm mu, na nea ɔsɛ
nnommumfa no nkɔ nnommumfa mu.
3 Na nneɛma horow anan na mɛma
aba wɔn so, Awurade asɛm ni: afoa a
wɔde bekum wɔn, ne akraman a
wɔbɛtwetwe wɔn, ne wim nnomaa ne
asase so mmoa a wobedi wɔn asɛe wɔn.
4 Na mɛma wɔaguan wɔn ho, asase so
ahenni nyinaa mu, Yuda hene Manase
a ɔyɛ Hesekia ba ne nea ɔyɛ Yerusalem
no ntia.

*Ɔsa mu amanehunu*

5 Na hena na obehu wo mmɔbɔ,
Yerusalem? Na hena na obegyam
wo? Na hena na ɔbɛman akobisa nea
w'asomdwoe no wɔ? 6 Woapa me,
Awurade asɛm ni, na wo nsanakyiri
no kɔ so ara; enti na meteɛɛ me nsa wo
so, na mesɛee wo; mabrɛ ne mmɔboro-
hunu. 7 Na mede nhuwso apaawa
mehuw wɔn so, asase no mmobowano;
mekunkum wɔn mma, mɛsɛe me man a
wɔnsan mfi wɔn akwan so no. 8 Wɔn
akunafo dɔɔ me sõ sen mpoano nhwea,
mede ɔsɛefo maba yidom mmerante nã
so awia ketee, mama piriwbɔ ne nke-
tenkete agu no so mpofirim; 9 ɔbea
a wawo ason agurow, wagyaa mu; ade
nnya nsae na ne wia atɔ, n'ani awu na
n'anim agu ase; na meyi wɔn nkae
mama afoa, wɔn atamfo anim, Awurade
asɛm ni.

*Odiyifo no nkɔmmɔdi*

10 Minnue, me nã, sɛ wowoo me,
onipa a asase no nyinaa ne me ham
yiyi ntɛn. Memfɛm nnyee mfɛntom
na obi mfɛm me bi ɛ, nanso wɔn nyinaa
dome me. 11 Awurade se: Ampa ara,
megye wo ma ayɛ yiye, ampa ara,
mɛma ɔtamfo abɛpa wo kyɛw, bere
bɔne ne ahohia bere mu. 12 So dade
bi betumi abu dade, dade a efi benkum
fam, ne kɔbere?
13 Mɛma wɔafom mo ahode ne mo
akorade, na wɔrentua ka, mo bɔne a
moayɛ, mo asase no nyinaa so no

14 Yer 23, 21; 27, 14–15; 28, 8–9. 15 Deut 18, 20. 16 Yer 8, 2. 17 Yer 9, 1.
19 Yer 8, 15. 20 Yer 14, 7. — 1 Dwom 99, 6; Hes 14, 14. 2 Yer 43, 11; Sak 11, 9.
3 Hes 14, 21. 4 2 Ah 21, 11–16; 23, 26. 7 Mat 3 12. 9 Amos 8, 9.
10 Yer 20, 14.

nyinaanti; 14 namɛmamonemoatam-
fo no asen akɔ asase bi a munnim so,
efisɛ ogya bi asɔ m'abufuw mu a ɛbɛdɛw
mo so.
15 Wo, Awurade, wunim. Kae me
na bɛhwɛ me, na tɔ me were ma me
m'atiwfo so; wo bo a ɛkyɛ fuw no nti
mfa me nkɔ; hu sɛ wo nti na mesoa
ahohora. 16 Wo nsɛm ba a, na ɛyɛ
me aduan, na wo nsɛm yɛ me ahosɛpɛw
ne akomatɔyam, na wɔde wo din ato
me, Awurade, asafo Nyankopɔn.
17 Mantra aserewfo guabɔ mu manni
ahurusi; wo nsa nti me nko na metrae,
efisɛ wode abufuw ahyɛ me ma.
18 Ɛdɛn nti na me yaw wɔ hɔ daa yi, na
me kuru ayɛ akisikuru a wɔsa a ɛnsa
yi? So wobɛyɛ sɛ asu a edi huammɔ
a ennyina ama me anaa?
19 Enti sɛ Awurade se ni: Sɛ wosan
a, mede wo mɛsan maba; na woabegyi-
na m'anim; na sɛ wuyi abɔɔdenne fi
ahuhude mu a, wobɛyɛ sɛ m'ano; wɔn
de, wɔbɛdan aba wo nkyɛn, na wo de,
worensan nkɔ wɔn nkyɛn. 20 Na
mede wo misi hɔ mema ɔman yi sɛ
kɔbere fasu dennen, na wɔne wo ko a,
wɔrentumi wo: na me na midi w'akyi
na magye wo na mayi wo, Awurade
asɛm ni.
21 Na meyi wo afi abɔnefo nsam, na
magye wo afi atirimɔdenfo nsam.

## Ti 16

*Ɔman no sɛe*

Na Awurade asɛm baa me nkyɛn sɛ:
2 Nware yere, na nnya mmabanin ne
mmabea ɛha yi. 3 Na sɛ Awurade ka
mmabanin ne mmabea a wɔwo ha yi,
ne wɔn nanom a wɔwo wɔn ne wɔn
agyanom a wɔwo wɔn asase yi so no
ho ni: 4 Owuyare bɛbobɔ wɔn ma
wɔawuwu, wɔrenyɛ wɔn ayi na wɔrensie
wɔn, wɔbɛdannan sumina asase ani,
na afoa ne ɔkom bɛdwerɛw wɔn, na
wɔn afunu ayeyɛ wim nnomaa ne asase
so mmoa aduan.
5 Na sɛ Awurade se ni: Nhyɛn ofi a
wosu mu mu, na nkɔ ayi ase na nnyam
wɔn, efisɛ mayi m'asomdwoe afi ɔman
yi so, Awurade asɛm ni, mayi adɔe ne
mmɔborohunu. 6 Na nnipa akɛse ne
nkumaa bewuwu asase yi so; wɔrensie
wɔn na wɔrenyɛ wɔn ayi, na obi remmɔ
ne ho akam, obi remmɔ tikwaw mma
wɔn, 7 na wɔremmubu abodoo mma
wɔn, ayi ase, sɛ wɔde rema wɔn due,
owufo no ho, na wɔremma wɔn awerɛ-
kyekye kuruwa, obi n'agya ne ne nã
ho. 8 Nanso nkɔ asanom fi ne wɔn
nkɔtra ase nnidi nnom. 9 Na sɛ asafo
Awurade, Israel Nyankopɔn no, se ni:
Hwɛ, merema ahosɛpɛw nne ne anigye
nne, ayeforokunu nne ne ayeforo nne
to atwa ɛha yi, mo aniwa mu ne mo
bere yi so.
10 Na sɛ woka nsɛm yi nyinaa kyerɛ
ɔman yi na wɔka kyerɛ wo sɛ: Ɛdɛn nti
na Awurade ka adebɔne kɛse yi gu yɛn
so yi, na dɛn ne yɛn amumɔyɛ anaasɛ
dɛn ne yɛn bɔne a yɛayɛ Awurade yɛn
Nyankopɔn no? a, 11 ɛnde ka kyerɛ
wɔn sɛ: Esiane sɛ mo agyanom agyaw
me, Awurade asɛm ni, na wɔakodi
anyame foforo akyi asom wɔn asɔre
wɔn, na me de, wɔagyaw me, na me
mmara nso, wɔanni so, 12 na mo de,
mudi asɛmmɔne sen mo agyanom, na
hwɛ, mo nyinaa monam di mo koma
bɔne denyɛ akyi a muntie me, 13 enti
mɛtow mo afi asase yi so agu asase bi
a mo ne mo agyanom nnim so, na
moakɔsom anyame foforo hɔ, awia ne
anadwo, efisɛ merenhu mo mmɔbɔ.

*Nkwagye ho nkɔmhyɛ*

14 Ne saa nti, hwɛ, Awurade asɛm
ni, nna bi reba a wɔrenka bio sɛ: Sɛ
Awurade a oyii Israelfo fii Misraim
asase so bae no te ase yi, 15 na
mmom wɔbɛka sɛ: Sɛ Awurade a oyii
Israelfo fii benkum fam asase so ne
nsase a ɔpam wɔn kɔɔ hɔ nyinaa so no
te ase yi. Na mede wɔn mɛsan maba
wɔn asase a mede memaa wɔn agyanom
no so.

*Apofofo ne abɔmmɔfo*

16 Hwɛ, mɛma wɔakɔfa apofofo pii
aba, Awurade asɛm ni, na wɔakoyi
wɔn, na eyi akyi no mɛma wɔakɔfa
abɔmmɔfo pii aba, na wɔakɔtwee wɔn
afi mmepɔw nyinaa so ne nkoko nyinaa
so ne abotan ntokuru mu. 17 Na
m'aniwa hwɛ wɔn akwan nyinaa,
enhintaw me ɛ, na wɔn amumɔyɛ nso,
ɛso nkatae m'anim ɛ. 18 Na metua
wɔn amumɔyɛ ne wɔn bɔne ka mmɔho
kan, sɛ wɔagu m'asase ho fĩ, wɔde wɔn

---

**16** Hes 3, 1–3. **18** Yer 30, 12. **20** Yer 1, 18. — **9** Yer 7, 34. **12** Yer 7, 24–26.
**14** Yer 23, 7–8.

atantanne ne wɔn akyide afunu ahyɛ
m'agyapade no ma.

*Nkwagye bere*

19 Awurade, m'ahoɔden ne m'aban
dennen ne me guankɔbea ahohia da
mu, wo nkyɛn na amanaman befi asase
anoano aba abɛka sɛ: Atoro nko ne yɛn
agyanom awunnyade no, ahuhude a
mfaso nni mu. 20 So onipa bɛyɛ
anyame a wɔnyɛ anyame afa?
21 Ɛno nti, hwɛ, mɛma wɔahu pɛnko-
ro yi, mɛma wɔahu m'ahoɔden ne me
tumi, na wɔahu sɛ me din ne Awurade.

## Ti 17

*Asodi ne asotwe, ahotoso ne anidaso*

Yuda bɔne no, wɔde dade pɛnsere
ne hyerɛmmo hweti na akyerɛw, wɔa-
kurukyerɛw wɔn koma apon so ne wɔn
afɔremuka mmɛn so, 2 bere a wɔn
mma kae wɔn afɔremuka ne wɔn Asera
nnua, dua frɔmfrɔm ne nkoko sorɔ-
nsorɔn so no. 3 Me bepɔw ne ɛho asa-
se, mede w'ahode ne w'akorade nyinaa
mɛma na wɔafom, ne wo sorɔnsorɔ-
mmea no nso, w'asase yi nyinaa
so bɔne nti. 4 Na wubegyaw w'agya-
pade a mede memaa wo no ato hɔ, na
mɛma woasom w'atamfo, asase a
wunnim so so, efisɛ moasɔ m'abufuw
mu gya a ɛbɛdɛw daa.
5 Sɛ Awurade se ni: Wɔadome onii
ko a ɔde ne ho to onipa so, na ɔde
ɔhonam yɛ ne basa, na ne koma atwe
afi Awurade ho! 6 Na ɔbɛyɛ sɛ dua
kwatikwati anhwea pradada so, na
ɔrenhu sɛ papa reba, na ɔbɛtra sare so
nkyerekyerewa so ne nkyene asase a
obi nte so so.
7 Nhyira ne onii ko a ɔde ne ho to
Awurade so, na Awurade yɛ n'anidaso!
8 Na ɔbɛyɛ sɛ dua a wɔatɛw asukɔn so,
na ne ntini tentene kɔ asu no ho; na sɛ
ahohuru ba a, ɛnyɛ no hu, na ɛso
ahaban bɛyɛ frɔmfrɔm, na osukɔm afe
mu nso, ɛrempo, na ɛrennyae abasow.
9 Koma wɔ hɔ yi, ɛyɛ okontomponi
sen ade nyinaa na emuɔ, hena na
obenya mu ahuye? 10 Me, Awurade,
na mehwehwɛ koma mu, mesɔ asaabo
mehwɛ, na mɛma obiara sɛ n'akwan te,
sɛ ne nsɛnnii aba no te.
11 Nea ɔpɛ ade nya na onnya no
trenee so no te sɛ akokɔhwerew a
obutuw nkesua a ɛnyɛ ɔno na ɔtowee
so, obebu ne nna mu fã agyaw, na
n'awiei mu ɔbɛyɛ ɔkwasea.
12 Anuonyam ahengua a esi sorɔn-
sorɔn so fi teteete ne yɛn kronkronbea:
13 Awurade, Israel anidaso, wɔn a
wogyaw wo nyinaa ani bewuwu; wɔn
a wɔsan fi m'akyi no, asase so na
wɔbɛkyerɛw wɔn din, efisɛ wɔagyaw
nkwa nsuti Awurade.
14 Awurade, sa me yare, na me ho
asan; gye me, na manya nkwa: na wone
m'ayeyi. 15 Hwɛ, wɔn de, wɔka kyerɛ
me sɛ: Ɛhe na Awurade asɛm no wɔ?
Ma ɛmmra ɛ! 16 Nso me de, menhyɛɛ
wo sɛ ma bɔne mmra, na menhwɛɛ
mmusu da no kwan, wo ara wunim.
Nea efi m'anom no, ɛda w'anim hɔ.
17 Nyɛ me nea oyi me hu, me guan-
kɔbea ne wo, ɛda bɔne mu. 18 Ma
m'atiwfo ani nwuwu, na me de, mma
m'ani nnwu; wɔn de, ma wɔn koma
ntutu, na me de, mma me koma nntu;
fa da bɔne no bra wɔn so, fa obubu
mmɔho bubu wɔn.

*Homedadi ho afotu*

19 Sɛ Awurade ka kyerɛɛ me ni: Kɔ
kogyina ɔmanfo ponkɛse no a Yuda
ahene di mu ahyemfiri no mu, ne Yeru-
salem aponkɛse nyinaa mu, 20 na ka
kyerɛ wɔn sɛ: Muntie Awurade asɛm,
Yuda ahene ne Yuda man nyinaa ne
Yerusalemfo a mofa apon yi mu ba
mu nyinaa. 21 Sɛ Awurade se ni:
Monhwɛ mo kra so yiye, na monnsoa
adesoa bi homeda mmfa mmfa Yeru-
salem apon mu mmma mu, 22 na
monnsoa adesoa bi nso mmfi mo afi
mu mmfi adi homeda, na monnyɛ
adwuma biara. Na munni homeda
no kronkron, sɛnea mehyɛɛ mo agya-
nom no. 23 Nanso wɔantie, na wɔa-
mmrɛ wɔn aso ase, na wosen wɔn kɔn
kyenkyerenn, nea ɛbɛyɛ na wɔantie na
wɔampene nteɛso.
24 Na ɛbɛba sɛ, Awurade asɛm ni,
sɛ mutie me, na momfa adesoa biara
mfa kurow yi apon mu mma mu home-
da, na mudi homeda no kronkron nyɛ
emu adwuma biara a, 25 ɛnde ahene
ne asafohene a wɔbɛtra Dawid agua so
bɛtra nteaseɛnam mu ne apɔnkɔ so,
wɔne wɔn asafohene, Yuda mmarima

4 Yer 15, 14. 5 Dwom 118, 8; 146, 3. 6 Yer 48, 6. 7 Dwom 146, 5.
8 Dwom 1, 3. 10 Dwom 7, 9; Rom 2, 6. 11 Dwom 39, 6. 13 Yer 2, 13.
15 Yes 5, 19. 22 Yes 56, 2; 58, 13. 23 Yer 11, 8.

ne Yerusalemfo, wɔbɛfa kurow yi apon
mu aba mu. Na nnipa bɛtra kurow yi
mu daa. 26 Na wobefi Yuda nkurow
mu ne nea ɛwowɔ Yerusalem ho ne
Benyamin asase so ne mmepɔw ase ne
mmepɔw so ne nifa fam aba de ɔhyew
afɔre ne okum afɔre ne aduan ayɛyɛde
ne aduhuam aba, na wɔde ayeyi afɔre
aba Awurade fi. 27 Nanso sɛ moantie
me anni homeda no kronkron na mosoa
adesoa bi fa Yerusalem apon mu
homeda a, ɛnde mɛsɔ n'apon mu gya,
na ahyew Yerusalem aban afɛfɛ no, na
wɔrennum.

## Ti 18

*Onyankopɔn nniso no nsusuwso*

Asɛm a efi Awurade nkyɛn baa
Yeremia nkyɛn ni: 2 Sɔre sian kɔ
ɔnwemfo fi, na mɛma woate me nsɛm
hɔ. 3 Ɛnna misian mekɔɔ ɔnwemfo fi,
na hwɛ, ɔreyɛ n'abo so adwuma. 4 Na
ade a ɔreyɛ no sɛee, sɛ ɔnwemfo nsam
dɔte, na ɔsan de yɛɛ ade foforo, sɛnea
ɛteɛ ɔnwemfo no ani so sɛ ɔbɛyɛ no.
5 Ɛnna Awurade asɛm baa me nkyɛn
sɛ: 6 So merentumi nyɛ mo, Israel fi,
sɛ ɔnwemfo yi? Awurade asɛm ni.
Hwɛ, sɛ dɔte te ɔnwemfo nsam no, saa
ara na mo, Israel fi, nso mote me nsam.
7 Mpofirim na mekasa ɔman anaa ahenni
bi ho, sɛ metu na madwerɛw na masɛe
no. 8 Na sɛ ɔman no san fi ne bɔne a
mekaa ho asɛm no mu a, ɛnde minu me
ho adebɔne a misusuwii sɛ mɛyɛ wɔn
no ho. 9 Na mpofirim nso na mekasa
ɔman anaa ahenni bi ho, sɛ mede mesi
hɔ na matɛw. 10 Na sɛ wɔyɛ m'ani so
bɔne ntie me a, ɛnde minu me ho, yiye
a mekae sɛ mɛyɛ wɔn no ho.
11 Na afei ka kyerɛ Yuda mmarima
ne Yerusalemfo sɛ: Sɛ Awurade se ni:
Hwɛ, meredwen mo ho bɔne na mapam
mo so apam. Mo nyinaa monsan mo
akyi mfi mo kwammɔne so, na momma
mo akwan ne mo nsɛnnii nyɛ yiye ɛ!
12 Na wɔbɛka sɛ: Ɔkwa! Na mmom
yebedi yɛn tirim asɛm akyi, na yɛayeyɛ
yɛn koma bɔne denyɛ no so ade.
13 Enti sɛ Awurade se ni: Munkobisa
amanaman no mu ɛ, hena na wate saa
ade yi pɛn? Ahodwiriwde pa ara na
Israel ababaa no ayɛ. 14 So Lebanon
sukyerɛma pa asase so botantim no?
So amannɔne nsuwansuwa wiridudu
a ɛsen no bɛyow? 15 Na me man werɛ
afi me, wɔahyew aduhuam ama atetade,
na wɔma wohintihintiw wɔn akwan so,
teteete atempɔn so, sɛ wɔnnantew
akwan a ɛnyɛ akwammɔne so. 16 Sɛ
wɔnnan wɔn asase no amamfõ ne daa
fɛwdi. Obiara a obetwam hɔnom no
ho bedwiriw no, na wawowow ne ti.
17 Mɛyɛ sɛ apuei mframa mabɔ wɔn
mapete wɔn atamfo anim, akyiri
mmom, na ɛnyɛ anim, na mede mɛkyerɛ
wɔn, wɔn sɛe da no.

*Yeremia nkɔmmɔdi ne n'aweredi mpaebɔ*

18 Na wɔkae sɛ: Mommra mma
yɛnkɔpam Yeremia tiri so, na mmara
remfi ɔsɔfo nsa, na afotu rempa
onyansafo anom, na asɛm remmɔ
odiyifo. Mommra mma yɛmfa tɛkrɛma
nkum no, na mommma yɛnnyɛ aso nntie
ne nsɛm no biara.
19 Yɛ aso ma me ɛ, Awurade, na tie
wɔn a wɔne me ham no. 20 So wɔmfa
bɔne nhyɛ papa ananmu, sɛ wɔafunu
amoa ama me kra? Kae sɛ migyinaa
w'anim sɛ mereka papa mama wɔn, na
mede asan w'abufuw afi wɔn so no.
21 Enti yiyi wɔn mma ma ɔkɔm, na yi
wɔn to afoa ano, na wɔn yerenom nni
mmasigyaw na wɔnnannan akunafo,
na owu nkum wɔn mmarima, na wɔmfa
afoa mmobɔ wɔn mmerante dɔm ano.
22 Ma wɔnte osũ nka mfi wɔn afi mu,
sɛ wode asafo bi reba wɔn so mpofirim,
efisɛ wɔafunu amoa sɛ wɔde reyi me,
na wɔasunsum m'anan afiri. 23 Na wo,
Awurade, wunim wɔn agyina a wɔkɔ
me ho repɛ me wu no nyinaa. Nkata
wɔn amumɔyɛ so, na mpopa wɔn bɔne
mfi w'anim, na wɔnhwehwe w'anim
ase; w'abufuw bere mu na wo ne wɔn
nni.

## Ti 19

*Yuda sɛe ho sɛnkyerɛnne bi*

Sɛ Awurade kae ni: Kɔ na kɔtɔ
ɔnwemfo nkyɛn kuruwa bi, na fa ɔman
no mu mpanyimfo ne asɔfo mu mpa-
nyimfo no bi ka wo ho, 2 na fi adi kɔ
Hinom ba bon a ɛwɔ anwemfo pon ano
no mu, na pae nsɛm a mɛka makyerɛ
wo no wɔ hɔ. 3 Na ka sɛ: Múntie
Awurade asɛm, Yuda ahene ne Yeru-

6 Yes 45, 9; Rom 9, 21. 7 Yer 1, 10. 8 Yer 26, 3, 19; Yona 3, 10. 11 Yer 25, 5; 7, 3. 12 Yer 6, 16; 3, 17. 17 Yer 2, 27. 20 Dwom 35, 7. 23 Dwom 109, 14–15. — 2 Yer 19, 11; 7, 31. 3 1 Sa 3, 11; 2 Ah 21, 12.

salemfo. Sɛ asafo Awurade, Israel
Nyankopɔn se ni: Hwɛ, mede adebɔne
mereba ɛha yi a obiara a ɔbɛte no,
n'asom bɛyɛ no yɔnn. 4 Wɔagyaw me,
na wɔadi ananafo asɛm ɛha yi, na
wɔahyew aduhuam wɔ ha ama anyame
foforo a wɔne wɔn agyanom ne Yuda
ahene nhuu wɔn pɛn, na wɔde bemdifo
mogya ahyɛ ɛha yi ma. 5 Na wɔasisi
Baal sorɔnsorɔmmea, sɛ wɔde ogya
bɛhyew wɔn mma abobɔ ɔhyew afɔre
ama Baal, nso menhyɛɛ wɔn saa, na
ɛmmaa me komam da. 6 Ne saa nti,
hwɛ, Awurade asɛm ni, nna bi reba a
wɔremfrɛ ha yi sɛ Tofet anaasɛ Hinom
ba bon bio, na mmom wɔbɛfrɛ no okum
bon. 7 Na mɛma Yuda ne Yerusalem
agyina ayɛ hunu ɛha yi, na mama wɔa-
totɔ afoa ano, wɔn atamfo anim ne wɔn
a wɔhwehwɛ wɔn kra no nsam, na mede
wɔn afunu mama wim nnomaa ne
wuram mmoa adi. 8 Na mɛyɛ kurow
yi amamfõ ne fɛwdi, obiara a obetwam
wɔ ho no, ne sɛe no nyinaa nti ne ho
bedwiriw no na wabɔ hwirema hwee-
hwee. 9 Na mɛma wɔadi wɔn mma-
barima nam ne wɔn mmabea nam, na
wobedi wɔn ho wɔn ho nam, ahohia ne
ahoguan a wɔn atamfo ne wɔn a
wɔhwehwɛ wɔn akum wɔn no de beguan
wɔn ho no mu.

10 Na bɔ kuruwa no mmarima a
wɔne wo kɔe no anim, 11 na ka kyerɛ
wɔn sɛ: Sɛ asafo Awurade se ni: Sɛnea
wɔbɔ ɔnwemfo kuku a wontumi nyɛ no
yiye bio no, saa ara na mɛbɔ ɔman yi
ne kurow yi. Na Tofet ara na wobesie
wɔn, efisɛ wɔrennya baabi nsie bio.
12 Saa na mɛyɛ ɛha yi ne ɛhafo, Awu-
rade asɛm ni, na mede kurow yi mɛyɛ
sɛ Tofet. 13 Na Yerusalem afi ne
Yuda ahene afi no ho begu fĩ sɛ Tofet
hɔ, adan a wɔahyehyew atifi aduhuam
ama ɔsoro asafo nyinaa no nyinaa, na
wɔahwie ahwiesa ama anyame foforo
no.

*Pashur yɛ Yeremia aninyanne*

14 Ɛnna Yeremia fii Tofet, nea
Awurade somaa no adiyisɛm ka hɔ bae,
na okogyinaa Awurade fi abangua mu,
na ɔka kyerɛɛ ɔman no nyinaa sɛ:
15 Sɛ asafo Awurade, Israel Nyan-
kopɔn se ni: Hwɛ, mede bɔne a maka
magu kurow yi so no nyinaa mɛba ɛno
ne ɛho nkurow nyinaa so, efisɛ wɔasen
wɔn kɔn, nea ɛbɛyɛ na wɔantie me
nsɛm.

Ti 20

Na Imer ba Pashur, ɔsɔfo a ɔyɛ
Awurade fi so titiriw no tee sɛ Yeremia
reka adiyisɛm yi no, 2 Pashur boroo
odiyifo Yeremia, na ɔde no bɔɔ duam,
Benyamin ponkɛse a edi soro, Awurade
fi mu no mu. 3 Na ade kyee no,
Pashur tuu Yeremia fii dua no mu.
Na Yeremia ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛnyɛ
Pashur [ase ne: Ahosɛpɛw] na Awu-
rade ato wo din, na mmom Magor-
Misabib [ase ne: Ehu wɔ afã nyinaa].
4 Na sɛ Awurade se ni: Hwɛ, mereyɛ
wo ahuyide ama wo ankasa ne w'adɔfo
nyinaa: wɔbɛtotɔ wɔn atamfo afoa
ano, na w'aniwa behu; na mede
Yuda nyinaa mɛhyɛ Babel hene nsa,
na watu wɔn akɔ Babel, na ɔde afoa
akunkum wɔn. 5 Na meyi kurow yi
adedodow ne emu mfaso ne abooɔdenne
nyinaa mama, na mede Yuda ahene
akorade nyinaa mahyɛ wɔn atamfo nsa,
na wɔafomfom afa akɔ Babel. 6 Na
wo, Pashur, ne wo fifo nyinaa, mobɛkɔ
nnommumfa mu, na wobɛkɔ Babel
akowu wɔ hɔ, na wɔasie wo wɔ hɔ, wo
ne w'adɔfo a wohyɛɛ wɔn nkɔntoro no
nyinaa.

*Odiyifo no nkɔmmɔdi dennen*

7 Woagyigye me, Awurade, na ma-
pene nnyigye no so; woatintim me so,
na woatumi. Madan aserede daa
adesae; wɔn nyinaa di me ho fɛw.
8 Na daa merekasa a, ɛma meteɛm,
akakabensɛm ne ɔsɛe na ɛma misu
mefrɛ, na Awurade asɛm adan me aho-
hora ne nsopa daa adesae. 9 Na sɛ
mise: Merenkae no na meremmɔ ne
din menkasa bio, a, na ɛyɛ me koma mu
sɛ ogya a ɛredɛw a wɔato mu me
nnompe mu; miso mu a mebrɛ ho, na
mintumi. 10 Na mate nnipa pii nse-
kudi, ehu wɔ afa nyinaa, wose: Monkɔ-
ka, na yɛbɛkɔ akɔka atia no. Nnipa
a me ne wɔn nni asɛm bi a wɔtete me
ho nyinaa ka sɛ: Ebia ɔbɛma wɔagyigye
no, na yɛatumi no, na yɛatɔ yɛn were no
so. 11 Na Awurade gyina m'akyi sɛ
dɔmmarima a ne ho yɛ hu, ɛno nti
m'atiwfo bɛhwehwe ase, na wɔrentumi.

5 Yer 7, 31–32. 7 Yer 7, 33. 8 Yer 18, 16. 9 Deut 28, 53. 11 Yes 30, 14; 7, 32.
13 Yer 32, 29; Sef 1, 5. — 5 Yes 36, 6. 7 Yer 1, 7. 8 Yes 49, 4. 10 Dwom 31, 3
11 Yer 1, 8, 19; 15, 20.

Wɔn ani bewuwu sɛ, efisɛ ansi wɔn
yiye, ɛyɛ daa nsopa a werɛ remfi.
12 Na asafo Awurade sɔ ɔtreneeni
hwɛ, ɔhwɛ asaabo ne koma mu. Wɔn
so na mehu w'awereto, na wo na mede
m'asɛm madan wo.
13 Monto dwom mma Awurade,
munyi Awurade ayɛ, na wayi ohiani
kra afi nnipa bɔne nsam.
14 Nnome ne da a wɔwoo me wɔ mu
no; ɛda a me na woo me no, mma
wonnhyira no. 15 Nnome ne onipa a
ɔde asɛmpa brɛɛ m'agya sɛ: Wɔawo
ɔbabarima ama wo! na ɔde maa n'ani
gyei pii no. 16 Ma onii no nyɛ sɛ
nkurow a Awurade abutubutuw a
onnuu ne ho no; ma ɔnte osu anɔpa ne
gyegyeegye awia ketee. 17 Sɛ wan-
kum me ɔyafunu mu, na me nã annan
me damoa na manka ne yafunum daa
nti. 18 Ɛdɛn nti po na mifii ɔyafunum
mifii adi, sɛ merebehu mmusu ne
ahometew, na me nna ahi aniwu mu!

## Ti 21

*Sedekia asɛmmisa ho mmuae*

Asɛm a efi Awurade hɔ baa Yeremia
nkyɛn, bere a ɔhene Sedekia somaa
Malkia ba Pashur ne Maaseia ba ɔsɔfo
Sefania baa ne nkyɛn sɛ: 2 Bisa
Awurade hɔ ade ma yɛn, efisɛ Babel
hene Nebukadnesar ne yɛn di ako,
ebia Awurade ne yɛn bedi sɛ n'anwo-
nwade no nyinaa te no, na wafi yɛn so
akɔ.
3 Ɛnna Yeremia ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Mónka nkyerɛ Sedekia sɛ: 4 Sɛ Awu-
rade, Israel Nyankopɔn se ni: Hwɛ,
mĕredan mo nsam akode a mode ne
Babel hene ne Kaldeafo a wɔabetua
mo ɔfasu akyi reko no, na maboa ano
maba kurow yi mfinimfini. 5 Na me
ara mede nsa a ateɛ ne basa a ɛyɛ den
ne abufuw ne abohuru ne anibere kɛse
ne mo bɛko, 6 na mabɔ kurow yi mufo,
nnipa ne mmoa. Owuyare kɛse ano
na wobewuwu. 7 Na ɛno akyi no,
Awurade asɛm ni, meyi Yuda hene
Sedekia ne ne nkoa ne ɔman no ne
nnipa a wɔaka kurow yi mu a wɔafi
owuyare ne afoa ne ɔkɔm mu no mahyɛ
Babel hene Nebukadnesar nsa, ne wɔn
atamfo nsa, ne wɔn a wɔhwehwɛ wɔn
kra no nsa, na wakunkum wɔn afoa ano,
ɔrenkora wɔn so na ɔrenhu mma wɔn
na ɔrenhu wɔn mmɔbɔ.
8 Na ɔman yi nso, ka kyerɛ wɔn sɛ:
Sɛ Awurade se ni: Hwɛ, mede nkwa
kwan ne owu kwan meregu mo anim,
9 nea ɔtra kurow yi mu no bewu afoa
ne ɔkɔm ne owuyare ano, na nea ofi
adi na ɔkɔbɔ Kaldeafo a wobetua mo
no so no, obenya nkwa, na ne kra adan
no asade. 10 Na mede m'ani makari
kurow yi, sɛ bɔne na ɛmmra no so, na
ɛnyɛ́ papa, Awurade asɛm ni, wɔde
bɛhyɛ Babel hene nsa na ɔde ogya
ahyew no.
11 Na ka kyerɛ Yuda hene fi sɛ:
Múntie Awurade asɛm, Dawid fi.
12 Sɛ Awurade se ni: Munni asɛntre-
nee anɔpa, na múnyi nea wɔafow no
mfi omimfo nsam, na m'abufuhyew
amfi sɛ ogya ammɛhyew a obi rennum,
mo nsɛnnii bɔne no ntia.
13 Hwɛ, me ne mo a mote obon mu,
asasetaw so botan so no anya, Awurade
asɛm ni, mo a moka sɛ: Hena na obesian
aba yɛn so na hena na ɔbɛba yɛn
trabea? no. 14 Na mɛba mabetua mo
ka sɛ mo nsɛnnii aba te no, Awurade
asɛm ni, na mɛsɔ ogya, ne kwae mu, na
ahyew ne nneɛma nyinaa ahyia ho.

## Ti 22

*Wɔbɔ ahemfifo kɔkɔ.—Atemmu no*

Sɛ Awurade se ni: Sian kɔ Yuda
hene fi, na kɔka asɛm yi hɔ sɛ: 2 Tie
Awurade asɛm, Yuda hene a wote
Dawid agua so no, wo ne wo nkoa ne
wo man a wɔfa apon yi mu ba mu no.
3 Sɛ Awurade se ni: Múmmu atɛn-
trenee nyɛ adetrenee, na múnyi nea
wɔafow no mfi omimfo nsam, na ɔhɔho,
ayisaa ne okunafo, monnhom wɔn so,
mommmɔ wɔn atirimɔden, na mogya a
edi bem nso, munnhwie nngu ɛha yi.
4 Na sɛ mudi asɛm yi so ampa a, ɛnde
ahene a ɛtete Dawid agua so bɛtra
nteaseɛnam mu ne apɔnkɔ so abɛfa ofi
yi apon akɛse mu aba mu, ɔno ne ne
nkoa ne ne man. 5 Na sɛ moantie
nsɛm yi a, ɛnde maka me ho ntam,
Awurade asɛm ni, sɛ ofi yi bɛdan
ofituw. 6 Na sɛ Awurade ka Yuda
hene fi ho ni:

Anka woyɛ me Gilead, ne Lebanon
atifi, nanso mɛdan wo sare so, nkurow

---

**12** Yer 11, 20. **14** Yer 15, 10; Hiob 3, 1–10; 10, 18. **16** Gen 19, 24–25. — **1** Yer 29, 25. **8** Deut 11, 26. **9** Yer 38, 2. **12** Yer 22, 3; 7, 20. — **3** Yer 21, 12. **4** Yer 17, 25.

31 Monsɔre ntu ɔman a wɔn ho dwo
a wɔte hɔ dwoodwoo no so sa, Awurade
asɛm ni. Wonni apon ne akyi adaban,
wɔn nko ara na wɔte hɔ. 32 Na wɔn
yoma bɛyɛ afowde, na wɔn mmoakuw
dodow ayɛ asade; na mɛbɔ wɔn a
wɔatwitwa wɔn bogyesɛputu mapete
mframa nyinaa mu, na mede wɔn sɛe
mafi afã nyinaa maba wɔn so, Awurade
asɛm ni. 33 Na Hasor bɛdan sakraman
trabea ne daa amamfõ, obi bi rentra hɔ,
na onipa ba biara rensoɛ mu hɔho.

*Elam ho atemmusɛm*

34 Awurade asɛm baa odiyifo Yere-
mia nkyɛn, Elam ho, Yuda hene
Sedekia ahenni mfiase mu sɛ: 35 Sɛ
asafo Awurade se ni: Hwɛ, merebubu
Elam ta, wɔn mmaninyɛ ade titiriw
mu; 36 na mede mframa anan mefi
ɔsoro afanan maba Elam so, na mabɔ
wɔn mapete mframa yi nyinaa mu, na
ɔman bi nni hɔ a Elam apanyifo remma
hɔ; 37 na mɛma Elam koma atu, wɔn
atamfo ne wɔn a wɔpɛ wɔn akum wɔn
no anim, na mede mmusu a ɛyɛ m'abu-
fuw mu gya mɛba wɔn so, Awurade
asɛm ni, na mama afoa atiw wɔn akosi
sɛ mewie wɔn yɔ. 38 Na mede m'agua
mesi Elam, na mama ɔhene ne mma-
pɔmma ayera hɔ, Awurade asɛm ni.
39 Nanso nna a edi akyiri no mu no,
mede Elam nnommum mɛsan maba,
Awurade asɛm ni.

## Ti 50

*Babel asehwe*

Asɛm a Awurade nam odiyifo Yere-
mia so ka tiaa Babel ne Kaldeafo asase
no ni: 2 Mónka amanaman mu, mo-
mma wɔnte na munsi frankaa, momma
wɔnte, na munnsiw so, monka sɛ:
Wɔafa Babel, wɔakum Bel aniwu,
wɔayɛ Merodak pasaa, wɔakum n'ahoni
aniwu, wɔayɛ n'abosom pasaa. 3 Na
ɔman bi fi benkum fam retu no so sa;
wɔn na wɔbɛyɛ n'asase no amamfõ a
obiara rentra so, nnipa ne mmoa nyinaa
betu akɔ.
4 Nna no mu ne bere no mu no,
Awurade asɛm ni, Israel mma bɛba,
wɔne Yuda mma bɛbom aba, wɔde
ɔnantesu bɛhwehwɛ Awurade wɔn
Nyankopɔn. 5 Wobebisa Sion akyi
kwan, ɛhɔ na wɔn ani kyerɛ: Mommra
mma yɛnkɔfam Awurade ho, daa apam
a werɛ remfi mu.
6 Me man adan nguan a wɔayera,
wɔn ahwɛfo ama wɔafomfom kwan
adannan akɔ mmepɔw so; wɔafi bepɔw
so akɔ koko so, wɔn werɛ afi wɔn dabere.
7 Wɔn a wɔto wɔn nyinaa tetew wɔn,
na wɔn ahohiafo ka sɛ: Yennii sõ ɛ!
esiane sɛ wɔayɛ Awurade bɔne, trenee
trabea nè wɔn agyanom anidaso
Awurade no.
8 Múnguan mfi Babel, na múmfi
Kaldeafo asase so nkɔ, na monyɛ sɛ
mpapo a wodi nguan anim. 9 Na hwɛ,
me na menyan amanaman akɛse asafo
mama wɔafi benkum fam asase so atu
Babel so sa, na wɔatwa ne ho mpasua,
ɛhɔ na wobefi afa no, wɔn agyan yɛ sɛ
dɔmmarima a waben, ɔnsan n'akyi kwa.
10 Na Kaldeafo bɛdan asade, wɔn a
wɔbɛfow no nyinaa bɛmeemee, Awu-
rade asɛm ni.
11 Esiane sɛ mo ani gye, na mudi
ahurusi, mo a mofom m'agyapade no,
na muduɔbo sɛ nantwiforo, sare
momono mu, na mobɔ mmɔn sɛ
apɔnkɔ akunini nti, 12 mo nã ani bewu
pa ara, mo wofo anim begu ase: Hwɛ,
ɔbɛyɛ amanaman mu kyirikafo, sare
nkyerekyerewa ne sare pradaa.
13 Awurade abufuhyew nti obi rentra
hɔ na ne nyinaa bɛdan amamfõ koraa;
obiara a otwam Babel ho no ho bedwi-
riw no, na wabɔ n'amanehunu no
nyinaa ho hwirema hwee hwee.
14 Mómmae mu ntwa nhyia Babel ho,
mo a mukuntun ta mu nyinaa; monto-
tow no, monnkyɛe agyan so, efisɛ wayɛ
Awurade bɔne. 15 Mómmɔ no so ose
nhyia. Ɔde ne ho ama, ne nnyinaso
ahwehwe ase, n'afasu adwiriw, na
Awurade awereto ne no; montɔ mo
were no so, mónyɛ no sɛnea ɔyɛe no.
16 Muntwa ogufo mfi Babel, ne nea oso
kantankrankyi mu twabere mu no.
Atirimɔden afoa no anim na wɔbɛ-
dannan akokɔ wɔn manfo mu, na
wɔaguanguan akokɔ wɔn asase so.
17 Israel yɛ oguanten a wayera a
agyata apam no kɔ; kan no, Asiria
hene na ɔtetew no, na akyiri yi, ne
nnompe po, Babel hene Nebukadnesar
abubu mu. 18 Enti sɛ asafo Awurade,
Israel Nyankopɔn se ni: Hwɛ, mereba

32 Yer 9, 26; 25, 23. 33 Yer 9, 10. 35 Yer 25, 25. 39 Yer 49, 6. —
1 Yes 13; 14. 2 Yes 46, 1. 4 Yer 31, 9. 8 Yer 51, 6, 45. 11 Deut 32, 27;
Yes 10, 5, 7, 15. 13 Yer 51, 37; 49, 17. 15 Adi 18, 6.

mabɛtwe Babel hene ne n'asase asõ,
sɛnea meba mebɛtwee Asiria hene asõ
no, 19 na mede Israel masan maba
ne yɛmmea, na wabedidi Karmel ne
Basan, na ne kra amee, Efraim bepɔw
so ne Gilead. 20 Nna no mu ne bere
no mu, Awurade asɛm ni, na wɔbɛtwee
Israel amumɔyɛ, nso na enni hɔ, ne
Yuda bɔne, na wɔrenhu, na mede
mefiri wɔn a mema wɔkae no.

*Merataim ho atemmusɛm*

21 Tu Merataim [ase ne: Atuatew
mmɔho] asase no ne Pekod [ase ne:
Asotwe] nkurɔfo no so sa. Sɛe wɔn,
na hyew di wɔn akyi, Awurade asɛm
ni, na yɛ sɛnea mehyɛɛ wo no nyinaa.
22 Nnɔnkoe gyegyeegye ne ɔsɛe kɛse
wɔ asase no so. 23 Wɔatwitwa na
wɔabubu asase nyinaa asãe no dɛn ara,
Babel adan amamfõ amanaman mu
dɛn ara. 24 Masum wo afiri na wɔayi
wo nso, Babel, na wo de, woanhu;
wɔato wo akyere wo nso, efisɛ wo ne
Awurade na adi aperepere. 25 Awu-
rade ahiɛ n'akorade dan, na wayi
n'abufuhyew akode, efisɛ Awurade,
asafo Awurade wɔ adwuma bi yɛ,
Kaldeafo asase so. 26 Mumfi ano
nohɔ mmra no so, munhiɛ n'asan,
monsesaw ngu hɔ sɛ awi akuakuw, na
munhyira so, mommma biribiara nnka
mmma no. 27 Munkunkum n'anan-
twinini nyinaa; momma wonsian nkɔ
okum mu. Wónnue, efisɛ wɔn da, wɔn
asotwe bere adu.
28 Wɔte aguanfo ne wɔn a wɔafi mu
afi Babel asase so nne, na wɔbɛka
Awurade yɛn Nyankopɔn aweretɔ,
n'asɔrefi ho aweretɔ Sion hɔ.
29 Mómfrɛ agyantofo nkɔtoa Babel,
wɔn a wokuntun ta nyinaa, mómmɔ ne
ho nsra nhyia. Mommma obiara mmfi
mu mmfi. Munsusuw ne nneyɛe so nhyɛ
no ananmu, sɛ ɔyɛe no nyinaa, mónyɛ
no saa ara, efisɛ wadi Awurade, Israel
kronkronni no so ahantansɛm. 30 Enti
ne mmerante bɛtotɔ ne mmorɔn so, na
n'akofofo nyinaa bɛdwerɛw ɛda no,
Awurade asɛm ni.
31 Ɔhantanni, hwɛ, me ne wo na
anya, Awurade, asafo Nyankopɔn, asɛm
ni, efisɛ wo da, w'asotwe bere adu.
32 Na ɔhantanni behintiw ahwe ase, na
obi nni hɔ a ɔbɛma so; na masɔ ne
nkurow mu gya, na ahyew atwa ne ho
nyinaa ahyia.
33 Sɛ asafo Awurade se ni: Wɔhom
Israel mma ne Yuda mma nyinaa so,
na wɔn a wɔafa wɔn nnommum nyinaa
kurakura wɔn mu, wɔmpɛ sɛ wogyaa
wɔn. 34 Wɔn ponfo no nso ho yɛ den,
asafo Awurade ne ne din; odi na ɔne
wɔn ho asɛmpɛfo no bedi, sɛnea ɛbɛyɛ
na wama asase no ahome, na wahyɛ
Babelfo ahometew.

*Afoa ho atemmusɛm*

35 Afoa wɔ Kaldeafo so, Awurade
asɛm ni, ne Babelfo so ne wɔn mma-
pɔmma ne wɔn anyansafo so. 36 Afoa
wɔ atoro akɔmfo no so, na wɔadannan
nkwapae; afoa wɔ wɔn nnɔmmarima
so, na wɔn bo atu. 37 Afoa wɔ wɔn
apɔnkɔ ne wɔn nteaseɛnam ne asraafo
afrafrafo a wɔwɔ kurow no mu no
nyinaa so, na wɔadannan mmea; afoa
wɔ n'akorade so na wɔafow wɔn;
38 ɔyow wɔ ne nsu so na ayoyow, efisɛ
ɛyɛ ahoni asase, na wɔbobɔ abosom a
ɛyɛ hu ho dam.
39 Ɛno nti sare so mmoa ne nkun-
tumpaa bɛtra hɔ, na nsohori bɛtra mu;
na nnipa rentra mu da biara da, awo
ntoatoaso a edidi so mu biara renkye-
kye bio. 40 Sɛ Sodom ne Gomora ne
ɛho nkurow a Onyankopɔn butuwii
no, Awurade asɛm ni, obi bi rentra hɔ,
na onipa ba biara rensoɛ mu hɔho.
41 Hwɛ, ɔman bi fi benkum fam reba,
na ɔman kɛse bi ne ahene bebree
ahwanyan wɔn ho afi asase ano tɔnn.
42 Wokurakura ta ne pɛmɛ; wɔn ho yɛ
den, na wonhu mmɔbɔ; wɔn nne yɛ
huu sɛ ɛpo, na wɔtete apɔnkɔ so asiesie
wɔn ho sɛ akofofo, atu wo, Babel babea,
so sa.
43 Babel hene ate wɔn nka, na ne
nsam agow; ahohia akyere no, ne ɛyaw
sɛ ɔbaa wofo.
44 Hwɛ, ɔforo sɛ gyata a ofi Yordan
kwae no mu reba trabea a ɛwɔ hɔ daa
no so, na mɛma wɔde aguan afi hɔ
afrɛso, na nea wɔayi no no, ɔno na mede
no mesi so. Na hena na ɔte sɛ me?
Na hena na obehyia me? Na hena ne
oguanhwɛfo a obetumi agyina m'anim?
45 Enti múntie Awurade agyina a
watu Babel ho, ne ne tirimpɔw a wabɔ
Kaldeafo asase ho no, ampa ara,

---

**20** Yer 31, 34; 33, 8. **23** Yer 51, 20. **29** Yer 50, 15. **37** Yer 51, 30.
**40** Gen 19, 24–25. **41** Yer 50, 9. **42** Yer 6, 23. **44** Yer 49, 19–21.

wɔbɛtwe wɔn sɛ nguan mu nkumaa no
akɔ; ampa ara, wɔn ho bɛyɛ wɔn trabea
ahodwiriw. 46 Ɛnne a ese: Wɔafa
Babel! no gyegyeegye nti asase wosow,
wɔte abububɔ amanaman mu.

## Ti 51

*Babel tumi ne asehwe*

Sɛ Awurade se ni: Hwɛ, merehwa-
nyan mframa a ɛsɛe ade mahyɛ Babel
ne wɔn a wɔtete nnipa a wɔne me anya
no mu, 2 na masoma huwfo makɔ
Babel, na wɔahuw no, na wɔama
n'asase ada mpan, efisɛ wobetwitwa
ne ho ahyia, ɛda bɔne no so. 3 Nea
okuntun ne ta no, ma takuntunfo
nkuntun ne ta nhyɛ no ne nea ɔma ne
ho so, ne dade nkatabo mu no. Na
monnkyɛe ne mmerante so, monsɛe
ne dɔm nyinaa pasaa; 4 na atɔfo
abegugu Kaldeafo asase so, na wɔn a
wɔahwirew wɔn mu agugu ne mmorɔn
so. 5 Na Israel ne Yuda Nyankopɔn,
asafo Awurade no, annyaw wɔn sɛ
okunafo; na wɔn de, wɔn asase no,
Israel kronkronni no ho sõdi ahyɛ so
ma.
6 Múnguan mfi Babel, na mo-
mmoma mo kra mfi mu mfi, na
monnnwɛre n'amumɔyɛ mu, na Awu-
rade aweretɔ bere ni, ɔretua no ne
nneyɛe so ka. 7 Babel yɛ Awurade
nsam sika kuruwa a ɛma asase nyinaa
bow; amanaman anom ne nsã no bi,
enti na amanaman abobɔ adam.
8 Mpofirim na Babel ahwe ase na
wɔabubu no. Muntwa ne ho agya-
adwo, momfa ne yaw ano aneneduru
mmra, ebia wɔsa a, ɛbɛyɛ yiye. 9 Anka
yɛresa Babel yare, na ansa; múnnyaw
no mma yɛnkokɔ yɛn nsase so, na
n'atemmu akodu ɔsoro, na wɔama so
de akodu wim tɔnn. 10 Awurade ayi
yɛn trenee adi; mommra mma yɛmmɛka
Awurade yɛn Nyankopɔn nneyɛe wɔ
Sion.
11 Mónsew agyan, munso akyɛm mu!
Awurade ahwanyan Media ahene hon-
hom, na wabɔ Babel ho tirimpɔw sɛ
ɔbɛsɛe no, na Awurade awеretɔ,
n'asɔrefi awеretɔ ne no.
12 Múnsi frankaa nhyɛ Babel afasu,
momma ɔwɛn mu nyɛ den, momfa
awɛmfo nsisi hɔ, munsiesie atɛwfo, na
Awurade dwen ne tirim, nso ɔreyɛ nea
waka Babelfo ho no. 13 Wo a wote
nsu bebree so a w'akorade dɔɔso no,
w'awiei aba, nea wɔasusuw a wobetwa
wo so no adu so. 14 Asafo Awurade
aka ne ho ntam sɛ: Mede nnipa
mɛhyɛ wo ma sɛ mmebɛw, na wɔabɔ wo
so se.
15 Ɔno na ɔde ne tumi yɛɛ asase de
ne nyansa ma wiase tim hɔ, na ɔde ne
nhumu de ɔsoro trɛw hɔ. 16 Ɔprannaa
bom a, ɔma nsu dodow ba ɔsoro, na
ɔma suwusiw tu fi asase ano nohɔ.
Ɔyɛ anyinam ka osu ho, otu mframa fi
n'adekorabea hɔnom. 17 Nnipa nyi-
naa yɛ mmoa a enni nimdeɛ, si-
kadwumfo nyinaa ani wuwu ahoni ho,
efisɛ wɔn agude yɛ atoro, na ahome nni
wɔn mu; 18 wɔyɛ ahuhude nko, ahu-
ammɔdwuma, wɔn asotwe bere mu no,
wɔbɛyera. 19 Yakob kyɛfa nte sɛ
eyinom, na ade nyinaa yɛfo ne no, na
Israel ne n'agyapade abusuakuw,
asafo Awurade ne ne din.
20 Woyɛ me asãe ne akode, na mede
wo mebobɔ amanaman, na mede wo
mesɛesɛe ahenni; 21 na mede wo
mebobɔ ɔpɔnkɔ ne ne sotefo, na mede
wo mebobɔ teaseɛnam ne mutefo;
22 na mede wo mebobɔ ɔbarima ne
ɔbea, na mede wo mebobɔ akwakoraa
ne abofra, na mede wo mebobɔ aberante
ne ababaa; 23 na mede wo mebobɔ
oguanhwɛfo ne ne nguankuw, na
mede wo mebobɔ okuafo ne n'anantwi
mpamho, na mede wo mebobɔ amradofo
ne ɔman mpanyimfo.
24 Na metua Babel ne Kaldeafo
nyinaa nnebɔne a wɔde ayɛ Sion no
nyinaa so ka, mo aniwa mu, Awurade
asɛm ni.
25 Hwɛ, me ne wo anya, bepɔw
sɛefo, Awurade asɛm ni, wo a wosɛe
asase nyinaa, wo so na mateɛ me nsa,
na mapirepirew wo mafi ɔbotan so, na
mayɛ wo bepɔw a ahyew. 26 Na
wɔremfa wo mu ɔbo a wɔde bɛto twea
ne ɔbo a wɔde bɛhyɛ ase, na mmom
wobɛdan daa amamfõ, Awurade asɛm
ni.

*Babel asodi ne asotwe*

27 Múnsi asase no so frankaa,
monhyɛn ntorobɛnto amanaman mu;
momma amanaman nnoa no so sa,
munhyia Ararat, Mini ne Askenas

2 Yer 15, 7. 5 Yes 54, 4; Yer 50, 11, 29. 6 Yer 50, 8; Adi 18, 4; Yes 48, 20.
7 Yer 25, 15; Adi 17, 4; 18, 3. 8 Adi 18, 2. 11 Yes 13, 17; Yer 50, 28. 13 Adi 17, 1.
15-19 Yer 10, 12–16. 20 Yer 50, 23; Yes 10, 5. 24 Yer 50, 29. 27 Yes 13, 3; Gen 10, 3.

ahenni nhyɛ no; munsi sahene nhyɛ no,
momfa apɔnkɔ mmra sɛ mmebɛw
manyamanya; 28 momma amanaman
nnoa no so sa, Media ahene, wɔn
amradofo ne wɔn amanpanyin ne wɔn
ahemman asase nyinaa. 29 Na asase
no wosow na ɛpopo, efisɛ Awurade
tirimpɔwbɔ no ba mu, Babel ho, sɛ
ɔrebɛyɛ Babel asase amamfõ a obiara
nte mu. 30 Babel nnɔmmarima agyae
ko tete aban mu, wɔn mmaninyɛ to
atwa, wɔadannan mmea; wɔato wɔn
afi mu gya, wɔabubu akyiri adaban.
31 Obirikatufo tu mmirika hyia obiri-
katufo, ɔbɔfo nam hyia ɔbɔfo kɔbɔ
Babel hene kaseɛ, sɛ wɔafa ne kurow,
tia ne tia, 32 na wɔagye asu atwae,
na wɔde ogya ahyew mmɛw tare no mu,
na akofofo no ani atane. 33 Na sɛ
asafo Awurade, Israel Nyankopɔn, se
ni: Babel babea te sɛ awiporowbea,
bere a wotiatia so no. Aka kakraa
na twabere adu ama no.

34 Babel hene Nebukadnesar atetew
yɛn, wayam yɛn, ɔde yɛn asi hɔ sɛ ade a
hwee nni mu; wamene yɛn sɛ asu mu
bɔpɔn bi, ɔde me nnɔkonnɔkowade
ahyɛ ne yafunu ma, wasunsum yɛn kɔ.
35 Atirimɔden a wɔbɔɔ me ne me honam
no, wɔ́mfa mmisa Babel, nea ɔte Sion
no na ɔka saa; na me mogya ngu
Kaldeafo so, Yerusalem na ɔka saa.
36 Enti sɛ Awurade se ni: Hwɛ, meredi
w'asɛm mama wo, na matɔ wo were
mama wo; na mama ne po no mu awo,
na n'asubura ayow; 37 na Babel ayɛ
akuwakuw ne sakraman trabea,
ahodwiriwde ne fɛwdi, na obiara
rentra hɔ.

38 Wɔn nyinaa bobom sɛ agyata,
wɔpopo so sɛ agyata mma. 39 Sɛ wɔn
ho yɛ wɔn hyew a, mɛtow wɔn nsãpon,
na mama wɔabobow na wɔn ho asɛpɛw
wɔn, na wɔada daa nna, na wɔannyan,
Awurade asɛm ni. 40 Mɛtwe wɔn
masian sɛ nguammaa makɔ okum mu,
sɛ adwennini ne mpapo nyinaa.

41 Wɔafa Sesak [a ɛne Babel] agye
asase nyinaa ayeyi no dɛn ara! Babel
adan amanaman mu ahodwiriwde dɛn
ara! 42 Ɛpo asram Babel so, n'aso-
rɔkye huuyɛ akata so. 43 Ne nkurow
adannan amamfõ, asase kesee ne
nkyerekyerewa, asase a obiara nte so
na onipa ba biara mfa so. 44 Na
mɛba mabɛtwe Bel asõ, Babel hɔ, na
mayi nea wamene no afi n'anom, na
amanaman rensen nkɔ ne nkyɛn bio;
Babel afasu nso ahwe ase. 45 Me
man, mumfi adi mfi ne mu, na múnnyi-
gye mo kra mfi Awurade abufuw mu
gya no ano. 46 Nso mommma mo
koma nntu, na munnsuro akwansosɛm
a wɔbɛte asase so no ho, na akwanso-
sɛm bɛba afe bi so, na ɛno akyi afe no,
akwansosɛm bɛba; na nhyɛso wɔ asase
no so, nea odi tumi sɔre hyɛ nea odi
tumi.

47 Ɛno nti hwɛ, nna bi reba a mɛba
mabebu Babel ahoni no atɛn, na n'asase
nyinaa ani awu, na n'atɔfo nyinaa
ahwehwe ase wɔ so. 48 Na ɔsoro ne
asase ne nea ɛwom nyinaa bɛto Babel
so ahurusi dwom, na asɛefo befi ben-
kum fam aba no so, Awurade asɛm ni.
49 Babel nso, sɛ wɔmaa Israel atɔfo
hwehwee ase no, saa ara na Babel nso
asase nyinaa so atɔfo bɛhwehwe ase.

50 Mo a moafi mu afi afoa ano no,
monnantew nkɔ, munnnyina! Mumfi
akyirikyiri nkae Awurade, Yerusalem
nso mmra mo komam. 51 Yɛn ani
awuwu, na yɛate nsopa, ahohora akata
yɛn anim, efisɛ ananafo aba Awurade
fi akronkronne so.

52 Ɛno nti, hwɛ, nna bi reba, Awu-
rade asɛm ni, sɛ mɛba mabebu n'ahoni
no atɛn, na atɔfo bɛpenepene n'asase
nyinaa so. 53 Sɛ Babel foro kɔ ɔsoro
po, na sɛ ɔhyɛ n'aban a ɛkorɔn mu den
dɛn ara a, me nkyɛn ara na asɛefo befi
aba no so, Awurade asɛm ni.

54 Wɔte nteɛm fi Babel ne obubu
kɛse fi Kaldeafo asase so; 55 na
Awurade resɛe Babel, ɔrema emu
gyegyeegye no to atwa; na wɔn
asorɔkye yɛ huu sɛ nsu bebree, wɔn
nne hooyɛ gyigye. 56 Na ɔsɛefo ba
ɔno Babel so, na wɔkyekyere ne
nnɔmmarima, wobubu wɔn ta mu,
efisɛ ananmuhyɛ Nyankopɔn ne Awu-
rade, otua nso na otua ka. 57 Na
mɛma ne mmapɔmma ne n'anyansafo
ne n'amradofo ne ne man mpanyimfo
ne ne nnɔmmarima abobow, na wɔa-
deda daa nna a wɔrennyan, ɔhene a ne
din de asafo Awurade no asɛm ni.

58 Sɛ asafo Awurade se ni: Babel
afasu a atrɛw tɛtrɛɛ no, wobedwiri-
dwiriw ama ase ada hɔ fann, na kurow

---

37 Yer 50, 13. 41 Yer 25, 26. 44 Yer 50, 2. 45 Yer 51, 6. 48 Adi 18, 20.
50 Dwom 137, 5. 56 Deut 32, 35. 57 Yer 51, 39. 58 Hab 2, 13.

ano apon a ɛkorɔn no, wɔde ogya
bɛhyew, na aman adwuma a wɔyɛe no
ayɛ hunu, na ogya ahyew nea nkurɔfo
dodow abrɛ ho no.

*Babel so nnuabɔ*

59 Asɛm a odiyifo Yeremia de hyɛɛ
Maaseia ba Neria ba Seraia, ɛbere a ɔne
Yuda hene Sedekia kɔɔ Babel, n'ahenni
afe a ɛto so anan mu no; nso Seraia di
apiafohene. 60 Na Yeremia kyerɛw
mmusu a ɛbɛba Babel so no hyɛɛ
nhoma biako mu, nsɛm a wɔakyerɛw
Babel ho yi nyinaa. 61 Na Yeremia
ka kyerɛɛ Seraia sɛ: Sɛ wudu Babel a,
hwɛ na kenkan nsɛm yi nyinaa, 62 na
ka sɛ: Awurade, wo na woakasa atia
ha yi sɛ wubetutu a obiara rentra mu,
efi nnipa so kosi afieboa so, na mmom
adan daa amamfõ ara nko. 63 Na sɛ
wuwie nhoma yi kenkan a, wode ɔbo
akyekyere ho na woatow akyene
Eufrate mu 64 aka sɛ: Saa ara na
Babel bɛmem a ɛrensɔre bio, mmusu a
mede mereba so no nyinaa nti, na
wɔawie sã.
Ɛha na Yeremia nsɛm no asõ.

## Ti 52

*Wɔfa Yerusalem*

Sedekia dii mfe aduonu biako na
obedii hene, na odii hene mfe dubiako
Yerusalem; na ne nã din de Hamutal,
Yeremia a ofi Libna ba. 2 Na ɔyɛɛ
Awurade ani so bɔne sɛ Yehoiakim
yɛe no nyinaa. 3 Na Awurade abufuw
nti na ɛbae saa, Yerusalem ne Yuda,
de kosii sɛ ɔtow wɔn fii n'anim gui.
Na Sedekia tew Babel hene anim
atua. 4 Na n'ahenni afe a ɛto so
akron, ɔsram a ɛto so du, da a ɛto so
du no, Babel hene Nebukadnesar, ɔno
ne ne dɔm nyinaa baa Yerusalem so
bɛbɔɔ so nsra, na wɔtotoo ho mpempe
hyiae. 5 Na kurow no dii kamu kosii
ɔhene Sedekia afe a ɛto so dubiako no
mu. 6 Ɔsram a ɛto so anan, da a ɛto
so akron no, ɔkɔm no mu yɛɛ den
kurow no mu, na aduan biara nni hɔ
mma asase no so nkurɔfo no. 7 Ɛnna
wotuu kurow no mu hyɛn mu, na mma-
rima akofo no nyinaa guan fii kurow
no mu anadwo faa ɔponkɛse mu, afasu
abien a ɛwɔ ɔhene turo ho no ntam
kɔe, nso na Kaldeafo atwa kurow no
ho ahyia, na wɔfaa tataw kwan so kɔe.
8 Na Kaldeafo dɔm tiw ɔhene no, na
wɔkɔtoo no Yeriko tataw mu, na ne
dɔm nyinaa fii ne ho petee. 9 Na
wɔkyeree ɔhene no de no kɔmaa Babel
hene wɔ Ribla a ɛwɔ Hamat asase so,
na ɔne no yii ntɛn. 10 Na Babel hene
kum Sedekia mmabarima n'anim, na
okunkum Yuda mmapɔmma nyinaa
nso wɔ Ribla. 11 Na ɔbobɔɔ Sedekia
aniwa, na ɔma woguu no kɔbere
nkɔnsɔnkɔnsɔn abien, na Babel hene
de no kɔɔ Babel, na ɔde no hyɛɛ awɛmfo
dan mu kosii ne wuda.
12 Na ɔsram a ɛto so anum, da a ɛto
so du a ɛne Babel hene Nebukadnesar
afe a ɛto so dunkron no mu na ankɔbea-
hene Nebusaradan a ogyina Babel
hene anim no baa Yerusalem, 13 na
ɔbɛhyew Awurade fi ne ɔhene fi ne
Yerusalem afi nyinaa, afi akɛse nyinaa,
ɔde ogya hyewee. 14 Na Kaldeafo
dɔm a wɔne ankɔbeahene no bae no
nyinaa buruw Yerusalem afasu no
nyinaa hyiae. 15 Na ɔman no mu
ahiafo no mu bi, ne nkurɔfo no nkae a
wɔkae kurow no mu no, ne awaefo a
wɔwae kɔɔ Babel hene nkyɛn no, ne
asafo yuu no nkae no, na ankɔbeahene
Nebusaradan tuu wɔn kɔe. 16 Nanso
ankɔbeahene Nebusaradan gyaw asase
no so ahiafo no bi, sɛ wɔ́nyɛ bobeyɛfo
ne akuafo. 17 Na kɔbere adum a
ɛwowɔ Awurade fi ne nsugye nnaka
ne kɔbere po a ɛwɔ Awurade fi no,
Kaldeafo no bubuu mu, na wɔsoaa
kɔbere no nyinaa kɔɔ Babel. 18 Na
nseaa ne sesaw ade ne adumgya ne
nkora ne nsankawa ne kɔbere nneɛma
a wɔde yɛ ɔsom adwuma no nyinaa,
wɔfae, 19 na nyaawa ne nsõ kukuwa
ne nkora ne nseaa ne kanea nnua ne
nsankawa ne nkuruwa no, nea ɛyɛ sika
no sika ne nea ɛyɛ dwetɛ no dwetɛ,
ankɔbeahene no fa kɔe. 20 Adum
abien no, ɛpo biako no, kɔbere anantwi
dumien a ɛwɔ ase no, nsugye nnaka a
ɔhene Salomo yɛ maa Awurade fi no,
nneɛma yi nyinaa kɔbere no, wɔantumi
ankari. 21 Adum no, biako korɔn si
basafa dunwɔtwe, na basafa dubiako
hama twa ho hyia, na emu pipripi yɛ
nsateaa anan, na ɔkwan da mu. 22 Na
ɛso duntiri no yɛ kɔbere, na oduntiri

---

**59** Yer 36, 4. **63** Adi 18, 21. — **1-27** Yer 39, 1–10; 2 Ah 24, 18–25, 21; 2 Be 36, 11–21.
**11** Yer 32, 5. **17** Yer 27, 19–22. **20** 1 Ah 7, 15–47.

no korɔn yɛ basafa anum, na ntontan
ne atẽa aba wowɔ oduntiri no ho hyia,
ne nyinaa yɛ kɔbere, na odum a etia
abien no ho wɔ ɛno ara bi ne atẽa aba.
23 Na atẽa aba a ɛsensɛn mframa ano
no si aduakron asia, na atẽa aba a ɛwowɔ
ntontan no ho hyia no nyinaa si ɔha.

24 Na ankɔbeahene no faa ɔsɔfo
titiriw Seraia ne ɔsɔfo a odi so Sefania
ne aponanohwɛfo baasa, 25 na kurow
no mu nso ɔfaa opiani biako a wɔde
no sii akofo no so, ne wɔn a wɔne
ɔhene tu agyina no mu mmarima
baason a wohuu wɔn kurow no mu, ne
ɔsahene a ɔpɔn asase no so nkurɔfo kɔ
ɔsa no kyerɛwfo ne asase no so nkurɔfo
mu mmarima aduosia a wohuu wɔn
kurow no mu no, 26 na ankɔbeahene
Nebusaradan faa wɔn de wɔn kɔɔ Babel
hene nkyɛn wɔ Ribla. 27 Na Babel
hene no bobɔɔ wɔn kunkum wɔn Ribla
a ɛwɔ Hamat asase so. Saa na wotuu
Yuda fii n'asase so kɔe.

28 Eyi ne ɔman a Nebukadnesar tuu
wɔn kɔe no: afe a ɛto so ason no mu no,
Yudafo mpensa aduonu abiɛsa;
29 Nebukadnesar afe a ɛto so dunwɔtwe
no mu no, Yerusalem nnipa ahanwɔtwe
aduasa abien; 30 Nebukadnesar afe
a ɛto so aduonu abiɛsa no mu no,
ankɔbeahene Nebusaradan tuu Yudafo
ahanson aduanan anum kɔe: nnipa no
nyinaa si mpemnan ahansia.

*Wɔdɔm ɔhene Yehoiakin*

31 Na Yuda hene Yehoiakin tukɔ
afe a ɛto so aduasa ason so, ɔsram
a ɛto so dumien, da a ɛto so aduonu
anum no, Babel hene Ewil-Merodak,
afe a obedii mu hene no, ɔmaa Yuda
hene Yehoiakin ti so, na oyii no fii
nneduafo dan mu, 32 na ɔne no kasaa
okasa pa, na ɔmaa n'agua kyɛn ahene
a wɔne no wɔ Babel no agua. 33 Na
ɔma oyii ne duam nna ntade no, na
odidii n'anim daa, ne nkwa nna
nyinaa. 34 Na nea wɔde ato hɔ sɛ
wɔmma no daa no, efi ɔhene nkyɛn na
wɔde ma no, da biara ne ne de, ne
nkwa nna nyinaa de kosii ne wuda.

**24** 1 Be 6, 14. **28** 2 Ah 24, 11–16. **31-34** 2 Ah 25, 27–30.

# KWADWOM

## Ti 1

*Yerusalem sɛe ne n'ahohora*

Ao, kurow a anka emu nkurɔfo dɔɔso no,
ne nko ara te hɔ dɛn ni!
Nea anka ɔsõ amanaman mu no,
wayɛ sɛ okunafo.
Nea odi nsase horow so hemmaa no,
wayɛ nea oyi tow.
2 Osũ ara na osũ anadwo,
na nusu sensan n'afono so.
Onnya n'adɔfo nyinaa mu ɔwerɛkyekyefo bi.
Ne mfɛfo nyinaa atwitwa no nkontompo,
wɔadannan no atamfo.
3 Amane ne ɔsom dodow nti Yuda atu kɔ.
Ɔte amanaman mu, onnya homebea.
N'atiwfo nyinaa kɔtoo no n'ahokyere mu.
4 Sion akwan di nkɔmmɔ,
sɛ obiara mma afahyɛ no ase nti.
N'aponkɛse nyinaa ayɛ afo.
N'asɔfo gu ahome,
ne mmabaa ayɛ mmɔbɔmmɔbɔ,
na ɔno nso werɛ ahow ne ho.
5 N'ahohiafo abedi ti,
n'atamfo di yiye;
na ne mmarato dodow nti
Awurade ahyɛ no awerɛhow:
Ne mmotafowa adi ɔtamfo anim kɔ nnommumfa mu.

**1** Yer 51, 5. **2** Dwom 69, 20.

6 Na Sion babea ahokeka nyinaa
afi ne ho kɔ;
ne mmapɔmma ayɛ sɛ aforote a
wonnya adidibea,
na wodi atiwfo anim a wonni
ahoɔden.
7 Yerusalem amane ne n'aho-
metew nna yi mu
wakae n'afɛfɛde a ɛwɔ hɔ fi tete nna
no mu no nyinaa;
ne nkurɔfo hwee ɔhohiafo nsam na
wannya ɔboafo no,
n'ahohiafo ani gyei, na wɔserew
n'asehwe no.
8 Bɔne na Yerusalem ayɛ,
ɛno nti na wadan akyide.
Wɔn a anka wodi no ni nyinaa to
ne ho mpe,
efisɛ wɔahu n'adagyaw.
Ɔno nso gu ahome, na wadan n'ani.
9 Ne ho fĩ akeka n'atade mmuano
mu;
wankae n'awiei, enti na wabrɛ ase
ma ayɛ nwonwa;
onni ɔwerɛkyekyefo bi.
Awurade, hwɛ m'amane,
na ɔtamfo di akokurokosɛm!
10 Ɔhohiafo no ateɛ ne nsa n'afɛ-
fɛde nyinaa so,
na wahu amanaman, sɛ wɔrehyɛn
ne kronkronbea hɔ,
nnipa a wohyɛe sɛ wonnhyɛn w'asafo
mu no.

*Sion kwadwom ne n'adesrɛ*

11 Ne nkurɔfo nyinaa gu ahome
rehwehwɛ aduan.
Wɔde wɔn afɛfɛde ma gye aduan de
hyɛ wɔn ho den.
Awurade, hwɛ, na hu, sɛ madan
ohuhuw yi!
12 So ɛmfa mo a mofa ɔkwan so
twam nyinaa ho bi?
Monhwɛ na munhu, sɛ ɛyaw bi wɔ
hɔ a ɛte sɛ me yaw
a akã me yi a Awurade de ahow me
werɛ n'abufuhyew da no!
13 Wama ogya fi soro aduru me
nnompe mu, na edidi mu;
wasum m'anan afiri, wama masan
m'akyi.
Wama mayɛ pasaa, meyɛ gorɔww
daa adesae.
14 Ɔde ne nsa akyekyere me mma-
ratode ayɛ no kɔndua;
ɛtoatoa mu gu me kɔn mu,
wama m'ahoɔden atu, Awurade ayi
me ahyɛ wɔn
a mintumi minnyina wɔn anim no nsa.
15 Awurade atow m'akunini a ɛwɔ me
mu nyinaa agu;
ɔfrɛɛ nnipa ma wohyiaa mu hyɛɛ me,
sɛ wɔnnwerɛw me mmerante;
Awurade atiatia Yuda babea so
sɛ wotiatia nsã-kyĩ-amoa mu.
16 Eyinom nti na misu;
m'aniwam, m'aniwam kyĩ nsu gu
fam:
na me werɛkyekyefo a obedwudwo
me kra
ne me ntam ware;
me mma ayɛ pasaa,
efisɛ ɔtamfo no adi nĩm.
17 Sion atrɛw ne nsam: onni
ɔwerɛkyekyefo bi;
Awurade ahyɛ Yakob ho sɛ,
wɔn a atwa ne ho ahyia nyɛ n'aho-
hiafo;
Yerusalem adan wɔn ntam akyide.
18 Ɔtreneeni ne ɔno Awurade,
na me na matew n'anom asɛm ho
atua.
Aman nyinaa, muntie, na monhwɛ
me yaw!
Me mmabaa ne me mmerante kɔ
nnommumfa mu.
19 Mefrɛɛ m'adɔfo, nanso wɔdaa-
daa me;
m'asɔfo ne me mpanyimfo repɛ
aduan de ahyɛ wɔn ho den no,
wɔtotɔɔ beraw kuro no mu.
20 Awurade, hwɛ sɛ me ho hia me
yi!
m'ayamde kyinkyim; me koma adan
me yam;
efisɛ matew atua kɛse,
afoa twitwa me mma abɔnten so,
na owu nso wɔ ofie.
21 Wɔte sɛ meresi apini; minni
ɔwerɛkyekyefo;
m'atamfo nyinaa ate m'amane;
wɔn ho sɛpɛw wɔn sɛ woayɛ [me] saa;
wobɛma ɛda a woahyɛ no adu,
na wɔn nso ayɛ sɛ me.
22 Ma wɔn nnebɔne nyinaa mmra
w'anim,
na yɛ wɔn sɛnea me mmaratode
nyinaa nti woyɛɛ me no;
na m'apinisi adɔɔso, na me koma
agurow.

7 Lev 26, 34–35. 8 Kwa 1, 17; Yer 13, 22. 10 Deut 23, 3. 12 Kwa 1, 5.
15 Yes 63, 3. 16 Yer 9, 1. 17 Kwa 1, 8. 18 Kwa 3, 42; 5, 16. 19 Kwa 1, 11.
21 Kwa 4, 21.

## Ti 2

*Onyankopɔn abufuw atemmu asɛe Sion*

1 Ao, Awurade de omununkum akata
Sion babea ho,
n'abufuw mu dɛn ara!
Wafi ɔsoro atow Israel ahoɔfɛ ahwe
fam,
na wankae ne nan ntiaso n'abufuw
da no.
2 Awurade amene Yakob trabea
nyinaa, wankyɛe so;
wadwiriw Yuda babea aban a ɛyɛ
den, n'anibere mu,
wama akã fam;
wahura n'ahenni ne ne mmapɔmma
ho.
3 Watwitwa Israel mmɛn nyinaa
n'abufuhyew mu,
wapono ne nifa ato n'akyi afi ɔtamfo
anim,
na ɔdɛwee Yakob mu sɛ ogyaframa
a ɛhyew hyia.
4 Wakuntun ne ta mu sɛ ɔtamfo,
wagyina [ateɛ] ne nifa sɛ ɔhohiafo,
na wakunkum nea ɛyɛ aniwa fɛ
nyinaa;
wahwie n'abufuhyew sɛ ogya agu
Sion babea ntamadan so.
5 Awurade adan sɛ ɔtamfo;
wamene Israel, wamene n'aban
afɛfɛ nyinaa;
wasɛe n'aban a ɛyɛ den no,
na wama Yuda babea nkɔmmɔdi ne
abubuwbɔ adɔɔso.
6 Wabu ne sese no agu sɛ turo
mu de,
wasɛe ne dwabire;
Awurade ama werɛ afi Sion mu
afahyɛ ne homeda,
na n'abufuw mu awerɛhow mu
watew ɔhene ne ɔsɔfo ahi.
7 Awurade atow n'afɔremuka akyene,
wapa ne kronkronbea;
ɔde n'aban afɛfɛ afasu ahyɛ ɔtamfo
nsa;
wɔyɛɛ gyegyeegye, Awurade fi, sɛ
afahyɛ da.
8 Awurade bɔɔ ne tirim sɛ ɔbɛsɛe
Sion babea fasu;
ɔde susuhama too ho.
Wampono ne nsa amfi ne sɛe ho,
wama pempe ne afasu di nkɔmmɔ,
ne nyinaa agurogurow.
9 N'aponkɛse amem fam,
akyiri adaban asɛe, abubu.
Ne hene ne ne mmapɔmma wɔ
amanaman no mu,
mmara no nni hɔ,
n'adiyifo nhu Awurade hɔ ani so ade.
10 Sion babea mpanyimfo tete
fam ayeyɛ komm;
wɔde dɔte agugu wɔn atifi,
wɔafurafura ntweaatam;
Yerusalem mmabaa asisi wɔn ti ase.
11 Nusu ama m'ani ayɛ siamoo,
m'ayamde kyinkyim,
me mmerɛbo ahwie agu fam, me
man babea sɛe nti,
sɛ abotafowa ne akokoaa totɔ piti,
kurow no mmorɔn so.
12 Wɔka kyerɛ wɔn nanom sɛ:
Ɛhe na aburow ne nsa wɔ?
Na wɔtotɔ beraw sɛ atɔfo,
kurow no mmorɔn so,
na wogyaagyaa mu wɔn nanom
kokom.
13 Dɛn adanse na minni wo,
dɛn na memfa mento wo ho, Yerusalem babea?
Dɛn na memma ɛne wo nsɛ,
na mede makyekye wo werɛ, ababaa,
Sion babea?
Na wo yaw sõ sɛ ɛpo:
hena na obetumi asa wo yare?
14 Atoro ne nnaadaa anisoade na
w'adiyifo hu kyerɛɛ wo,
na wɔanyi w'amumɔyɛ no so sɛ
wɔde wo nnommum bɛsan aba;
na atoro ne nsɛm a ɛma wofom na
wohu kyerɛɛ wo.
15 Wɔn a wotwam ɔkwan so
nyinaa bobɔ wɔn nsam gu wo so;
wɔbɔ hwirema wosow wɔn ti gu
Yerusalem babea so ka sɛ:
So kurow a wɔfrɛ no
Ahoɔfɛ a ewie fɛyɛ,
asase nyinaa ahosan no, ni?
16 W'atamfo nyinaa tɛɛtɛɛ wɔn
anom hyɛ wo;
wohinam twɛre wɔn sẽ ka sɛ:
Yɛamene no!
Ɛda a yɛhwɛɛ no kwan no ara ni!
Yɛanya, yɛn ani ahu!
17 Awurade ayɛ nea osusuwii;
wama n'asɛm abam pɛ,
n'asɛm a ofi tete mmere no mu hyɛɛ
no;
wadwiriw, na wankyɛe so,
na wama ɔtamfo ani agye wo ho,

---

**1** 1 Be 28, 2. **4** Dwom 7, 12. **7** Kwa 2, 22. **11** Yer 14, 17. **14** Yer 14, 14–16; 23, 14–22. **15** Dwom 48, 2; Hes 16, 14. **16** Hiob 16, 9; Dwom 35, 25; 137, 7.

wama w'ahohiafo abɛn so.
18 Wɔn koma sũ frɛ Awurade;
Sion babea fasu,
ma nusu nsen sɛ asuten awia ne anadwo;
mpɛ ɔhome bi nhome,
mma wo kurutiayisi nnyɛ komm.
19 Sɔre bɔ abubuw anadwo, adasu mfiase;
hwie wo koma gu sɛ nsu, Awurade anim;
wo mmotafowa kra nti ma wo nsa so kyerɛ no,
na wɔatotɔ ɔkɔm ano piti, mmorɔn nyinaa ti!
20 Awurade, hwɛ, na hu!
Hena na woayɛ no sɛɛ yi?
So mmea nni wɔn yafumma,
mmotafowa a wotuturu wɔn?
So wonkum ɔsɔfo ne odiyifo,
Awurade kronkronbea hɔ anaa?
21 Mmofra ne nkwakoraa deda fam mmorɔn so;
me mmabaa ne me mmerante atotɔ afoa ano.
Woasɛe wɔn w'abufuw da no,
woakum na woankyɛe so.
22 Woafrɛ m'ahude afi afa nyinaa sɛ afahyɛ da,
na Awurade abufuw da no,
obi amfi mu amfi na obi anka;
wɔn a mituruu wɔn na meyɛn wɔn no,
me tamfo adwerɛw wɔn.

## Ti 3

*Onyankopɔn man no amanehunu ne wɔn awerɛkyekye*

Mene ɔbarima a wahu amane,
n'anibere abaa no ano!
2 Wakã me de me akɔ sum mu,
nea hann nni;
3 me nko so na ɔdan ne nsa ba, dan ba, daa adesae.
4 Wama me honam ne me were ayɛ afõ,
wabubu me nnompe.
5 Wato [fasu] afa me ho,
na ɔde bɔre ne brɛ atwa me ho ahyia;
6 ɔde me atra sum mu,
sɛ tete beeme awufo.
7 Wabɔ me ho ban, na mintumi mimfi adi,
wama me nkɔnsɔnkɔnsɔn ayɛ duru;
8 nso sɛ meteɛm na misu mefrɛ no a,
osiw me mpaebɔ kwan;
9 ɔde abo a wɔatwa ayɛ m'akwan mu fasu,
wakyeakyea m'akwan.
10 Ɔyɛ me osisi a ɔtɛw,
ne tasu mu gyata;
11 wahima m'akwan, na watetew me mu,
wayɛ me pasaa.
12 Wakuntun ne ta mu
na ɔde me asi hɔ sɛ botae ama agyan;
13 wama ne kotoku mu agyan
ahyɛn m'asaabo mu.
14 Mayɛ me man nyinaa asereserede
ne wɔn dwom daa adesae.
15 Wama ade nwenenwene ara nko amee me,
wama awɔnwene abow me.
16 Ɔde mmosea abubu me sẽ,
wabrɛ me ase ahyɛ nsõ mu.
17 Woasum me kra afi asomdwoe ho,
me werɛ afi sɛnea ahotɔ te,
18 na mise: M'anidaso ne nea mehwɛ Awurade kwan wɔ ho no ayera!
19 Kae m'amane ne m'ahometew,
awɔnwene ne bɔre no!
20 Me kra kae daa,
na abrɛ ase me mu.
21 Mede eyi mehyɛ me koma mu,
eyi so na mɛtwɛn ara:
22 Ɛyɛ Awurade adɔeyɛ nti na yenwiee ɔsa ɛ,
na ne mmɔborohunu to ntwae ɛ:
23 Ɛyɛ foforo daa anɔpa;
wo nokwaredi dɔɔso.
24 Me kra se: Awurade ne me kyɛfa,
ɛno nti m'ani da no so ara.
25 Awurade ye ma wɔn a wɔhwɛ no kwan,
ma ɔkra a ɔhwehwɛ n'akyi kwan no.
26 Eye sɛ wɔyɛ komm
twɛn Awurade nkwagye;
27 eye ma ɔbarima sɛ ɔsoa kɔndua
ne mmerantebere mu.
28 Sɛ ɔde to no so a,
ma ne nko ntra ase, na ɔnyɛ komm;
29 ma ɔmfa n'ano mmutuw dɔte mu,
ebia anidaso bi wɔ hɔ;
30 ma ɔmfa n'afono mma nea ɔbɔ no,
ma ahohora mmee no.
31 Na Awurade rentow nkyene daa;

18 Kwa 2, 11. 20 Deut 28, 53–57. 22 Kwa 2, 7. — 6 Dwom 143, 3.
7 Hiob 19, 8. 8 Dwom 22, 2; 69, 3. 10 Hiob 10, 16. 14 Hiob 30, 9.
22 Neh 9, 31. 24 Dwom 16, 5; 73, 26. 26 Rom 12, 12.

32 na sɛ ɔhyɛ wo awerɛhow a, ne yam
hyehye no,
sɛ n'adɔeyɛ dodow no te;
33 efisɛ ɛnyɛ ne pɛ sɛ ɔbɛhyɛ obi yaw
anaa ɔbɛhaw nnipa mma.
34 Sɛ obi pɛtɛw asase so nneduafo
nyinaa,
ne nan ase,
35 sɛ obi bu obi atɛnkyew
ɔsorosoroni no anim,
36 sɛ obi dan onipa asɛm ani a:
Awurade nhu anaa?
37 Hena na ɔka na ɛba mu,
bere a Awurade nhyɛe ɛ?
38 Ɛnyɛ ɔsorosoroni no anom
na mmusu ne papa fi?
39 Adɛn na onipa a ɔte ase di amane
ho nkɔmmɔ,
ɔbarima a ɔte ne bɔne mu?
40 Momma yɛmpɛɛpɛe yɛn akwan
mu nhwehwɛ mu,
na yɛnsan mmra Awurade nkyɛn.
41 Momma yɛmmoma yɛn koma
ne yɛn nsa so nkyerɛ Onyankopɔn
ɔsoro.
42 Yɛn ara na yɛatõ mmara na yɛatew
atũa,
wo nso woamfa amfiri.
43 Wode abufuw kataa wo ho, na
wutiw yɛn,
woakum, woankyɛe so.
44 Wode omununkum kataa wo ho,
na mpaebɔ amfa mu annu.
45 Wode yɛn ayɛ nwura dodow ne
akyide,
aman no mfinimfini.
46 Yɛn atamfo nyinaa
ahanhan wɔn anom ahyɛ yɛn.
47 Ehu ne oku,
ɔsɛe ne pasaayɛ abɛda yɛn hɔ.
48 M'aniwa sen nsu sɛ asuten,
me man babea pasaayɛ ho.
49 M'aniwa kyĩ nsu, na ennyae,
ennya atwaye,
50 kosi sɛ Awurade besi ne ti ase
afi soro ahwɛ.
51 M'aniwa hyɛ me awerɛhow,
me kurow mmabea nyinaa nti.
52 M'atamfo taa me kwa
sɛ anomaa.
53 Wɔtow me kyenee abura mu anikan,
na wosiw me abo;
54 nsu bu kataa me ti so;
mise: Wɔatwa me akyene.
55 Mifi abura ase tɔnn
meteɛɛm mefrɛɛ wo din, Awurade.
56 Wutiee me nne,
nsiw w'aso m'ahomegu ne me sufrɛ
ho.
57 Wutwiw bɛnee, da a mefrɛɛ wo no;
wokae sɛ: Nsuro!
58 Oo Awurade, woadi me kra
asɛm ama me;
woagye me nkwa!
59 Awurade, woahu asɛmmɔne a wodii
me;
bu atɛn ma me!
60 Woahu wɔn awerɛtɔ no nyinaa,
wɔn tirimpɔw a wɔbɔ no me ho
nyinaa.
61 Awurade, woate wɔn nsopa nyinaa,
wɔn tirimpɔw a wɔbɔ no me ho
nyinaa!
62 wɔn a wɔsɔre hyɛ me no ano,
ne wɔn adwene a wodwen me ho
daa adesae,
63 hwɛ wɔn asetra ne wɔn sɔre ɛ!
Me ara mene wɔn dwom.
64 Awurade hyɛ wɔn ananmu,
sɛ wɔn nsa ano nneyɛe te.
65 Ma nkataso nkata wɔn koma so,
na wo nnome mmra wɔn so.
66 Tiw wɔn, abufuw mu,
na sɛe wɔn fi Awurade soro ase.

## Ti 4

*Yuda mmɔborɔ asetra ne n'animtiaabu*

Ao, sɛ sika abiri tumm,
hyerɛmmo pa no asakra ni!
Wɔatotow kronkronbea abo no
agu mmorɔn nyinaa ti.
2 Sion mma a wɔn bo yɛ den
a wɔde amapa kari wɔn no,
edii dɛn na wobuu wɔn sɛ dɔte
nkuku,
ɔnwemfo nsa ano adwuma yi?
3 Sakraman po twetwe wɔn nufu
ma wɔn mma num:
me man babea adan otirimɔdenfo
te sɛ sare so nsohori:
4 Osukɔm ma akokoaa tɛkrɛma
fam ne dodo mu,
mmotafowa bisa abodoo,
obi nni hɔ a obu bi ma wɔn.
5 Wɔn a wodii adɔkɔdɔkɔde no
ayɛ pasaa, mmorɔn so;
wɔn a wɔyɛn wɔn atankɔkɔɔ so no
yɛ sumina atuu.

32 Yes 54, 8. 37 Yes 45, 7; Amos 3, 6. 42 Dwom 106, 6; Dan 9, 5. 48 Yer 9, 1.
51 Kwa 2, 11. 55 Dwom 130, 1. 63 Kwa 3, 14. 64 Kwa 1, 21; Dwom 137, 8. —
1 Kwa 1, 6, 10.

6 Na me man babea amumɔyɛ sõ
sen Sodom bɔne no,
ɛno na wobutuwii afrɛso
a ɛnyɛ nsa na ɛsɛee no.
7 N'ahotuafo ho tew sen sukye-
rɛma,
wɔhoa nso sen nufusu;
wɔn honam bere sen nnɛnkyerema,
wɔn nipadua te sɛ hoabo.
8 Afei de, wɔn anim biri sen
gyabiriw,
wohu wɔn mmorɔn so a, wonhu wɔn:
wɔn were afomfam wɔn nnompe ho,
akyen kyenkyenenn ayɛ sɛ dua.
9 Wɔn a wɔtotɔ afoa ano no de ye
sen wɔn a wɔtotɔ ɔkɔm ano
a afuw mu nnɔbae a abɔ wɔn nti
wokisa hyew no.
10 Mmea a wɔn yam hyehye wɔn
de wɔn nsa noaa wɔn yafumma;
wɔde wɔn yɛɛ aduan,
me man babea sɛe no mu.
11 Awurade ayi n'abufuhyew no
adi awie,
wahwie n'abufuw a ano yɛ den no
agu;
wasɔ Sion mu gya,
ma ahyew ne nnyinaso.
12 Asase so ahene ne wiasefo
nyinaa annye anni,
sɛ ɔhohiafo ne ɔtamfo bɛba abɛhyɛn
Yerusalem apon mu.
13 N'adiyifo bɔne, n'asɔfo amu-
mɔyɛ nti na ɛbae saa;
emu na wohwiee treneefo mogya.
14 Wɔkekã sɛ afuraefo, mmorɔn
so,
wɔde mogya agugu wɔn ho fĩ
a enti wontumi nka wɔn ntade.
15 Wɔteɛɛm kyerɛɛ wɔn sɛ:
Momman! mo a mo ho akum!
Momman, momman, mommfa mo
nsa nnka!
Woguanee, nso wokokyinkyinii a,
wɔkae amanaman mu sɛ:
Wɔrenkɔ so ntra ha bio!
16 Awurade abufuw apansam wɔn,
ɔrenkɔ so nhwɛ wɔn;
wɔnhwɛ asɔfo anim,
mpanyin anim amma onyam.
17 Yɛn ani da so rehwɛ yɛn boa
huhuw kwan,
yɛn ahwɛe hɔ na yɛhwɛ ɔman
a wontumi nnye yɛn nkwa no kwan
ara.
18 Wɔtoaa yɛn anammɔn,
na yɛantumi annantew yɛn mmɔnten
so.
Yɛn awiei abɛn, yɛn nna ahi;
yiw, yɛn awiei adu!
19 Yɛn tiwfo ho yɛ hare sen ɔsoro
akɔre;
wotiw yɛn hyerebahyereba mmepɔw
so,
wɔtetɛw yɛn sare so.
20 Yɛn hwene mu ahome,
nea Awurade asra no no,
wɔakyere no wɔn amoa mu,
ɔno a yɛkae sɛ:
Ne nwini ase na yebenya nkwa,
amanaman mu no.
21 Ma wo ho nsan wo na w'ani
nnye,
Edom babea a wote Us asase so no;
wo nso so na kuruwa no rebetwam
aba,
wobɛbow na w'adagyaw ada adi.
22 Sion babea, w'amumɔyɛ so
akatua asã!
ɔremma wonkɔ so ntra otukɔ mu;
nanso Edom babea, ɔbɛba abetua
w'amumɔyɛ so ka,
obeyi wo bɔne so!

## Ti 5

*Ɔdom ne mmoa ho adesrɛ*

Awurade, kae nea aba yɛn so,
hwɛ na hu yɛn ahohora!
2 Yɛn agyapade adan ahɔho de,
yɛn afi ayɛ ananafo de;
3 yɛadannan nyisaa ne nnyanka,
yɛn nanom te sɛ akunafo.
4 Nsu a yɛnom, yetua ka;
yɛn nnyina, wɔtɔn ma yɛn.
5 Wokura yɛn kɔn akyi ka yɛn kɔ;
yɛbrɛ, wɔmma yennya ahomeye.
6 Yɛde yɛn ho ma Misraim ne Asiria,
na yɛanya aduan adi amee.
7 Yɛn agyanom ayɛ bɔne, nso wonni
hɔ;
na yɛn na yɛso wɔn amumɔyɛ.
8 Nkoa di yɛn so,
nea ɔbɛpɔn yɛn afi wɔn nsam nni hɔ.
9 Yɛn kra kurakura yɛn nsam
na yɛkɔpɛ yɛn aduan, sare so afoa
no nti.
10 Yɛn were ayɛ hyerehyere sɛ ɔfono-
noo,
ɔkɔm a ano yɛ hyew no ntia.

6 Gen 18, 20; 19, 24–25. 10 Kwa 2, 20. 16 Kwa 5, 12; Deut 28, 50; Yes 47, 6.
20 Yer 52, 8, 11. 21 Kwa 1, 21; Dwom 137, 7; Yer 25, 15, 21. 22 Yes 40, 2. —
7 Ex 20, 5; Yer 31, 29; Hes 18, 2.

11 Wɔabrɛ Sion mmea,
Yuda nkurow mu mmabaa, ase.
12 Wɔde wɔn nsa sensɛn mmapɔmma,
wonni mpanyin anim ni;
13 wɔma mmerante yam awiyammo so,
na mmofra hwehwe ase, nnyina ase;
14 mpanyimfo agyae kurow apon mu ba,
mmerante agyae wɔn sankubɔ.
15 Yɛn koma ahosan agyae,
yɛn asaw adan nkɔmmɔdi.
16 Yɛn abotiri ayi atɔ;
yɛn ara yennue, na yɛayɛ bɔne.
17 Eyi nti na yɛn koma agurow,
eyinom nti na yɛn ani so ayɛ kusuu.
18 Sion bepɔw a ayɛ amamfõ nti,
sakraman nennam so.
19 Wo Awurade, wote hɔ daa,
w'agua tim hɔ, awo ntoatoaso nyinaa mu.
20 Adɛn nti na wo werɛ fi yɛn ma ɛkyɛ ara,
na woagyaw yɛn dabidabi yi?
21 Awurade, san yɛn bra wo nkyɛn, na yɛ́nsan,
ma yɛn nna nyɛ foforo sɛ tete de no.
22 Anaasɛ ɔpa na woapa yɛn koraa,
so wo bo afuw yɛn mmoroso?

16 Yer 13, 18. 20 Dwom 13, 1.

## ODIYIFO

# HESEKIEL

## NHOMA

### Ti 1

*Onyankopɔn anuonyam adiyi*

Na afe a ɛto so aduasa, ɔsram a ɛto
so anan, da a ɛto so anum no, mewɔ
atukɔfo no mu, asu Kebar ho no, na
ɔsoro buei, na mihuu Onyankopɔn hɔ
anisoade. 2 Ɔsram no da a ɛto so
anum, ɔhene Yoiakin tukɔ afe a ɛto so
anum mu no, 3 Awurade asɛm baa
Busi ba ɔsɔfo Hesekiel nkyɛn, Kaldeafo
asase so, asu Kebar ho, na ɛhɔ Awurade
nsa baa no so.
4 Na mihui, na hwɛ, ahum bi tu fi
benkum fam bae, omununkum kɛse ne
ogya a ɛtoatõam, na ɔharan atwa ho
ahyia na efi mfinimfini, te sɛ sika ne
dwetɛ mfrafrae a adɔ ahoa ani, ogya
no mfinimfini. 5 Na emu wɔ ateasefo
baanan sɛso bi, na sɛ wɔn su te ni:
Wɔwɔ onipa suban; 6 na wɔwowɔ
anim anan anan, na wɔn mu biara wɔ
ntaban anan anan; 7 na wɔn anan yɛ
nan torodotorodoo, na wɔn anan ase
te sɛ nantwi ba nan ase, na ɛho hyerɛn
sɛ kɔbere a wɔatorom ho hyɛɛhyɛɛ.
8 Na wɔwɔ nnipa nsa, wɔn ntaban ase,
wɔn afãnan, na wɔn baanan no wowɔ
anim ne ntaban sɛɛ: 9 Wɔn ntaban
no toatoa mu; wɔnnannan wɔn ho wɔn
nantew mu, wɔn nyinaa kɔ wɔn anim
tẽe. 10 Na wɔn anim suban no sɛ ɛte
ni: wɔn baanan mu biara wɔ onipa
anim wɔ anim; wɔn baanan no wɔ gyata
anim wɔ nifa; wɔn baanan no wɔ
nantwi anim wɔ benkum; na wɔn
baanan no wɔ ɔkɔre anim wɔ wɔn akyi;
11 na wɔn anim ne wɔn ntaban no mu
apaapae soro fãm; wɔn ntaban abien
abien sisi anim, na abien abien kata-
kata wɔn nipadua ho; 12 na wɔn
nyinaa nennam kɔ wɔn anim tẽe, nea
honhom no rekɔ hɔ na wɔkɔ, wɔn nan-
tew mu wɔnnannan wɔn ho. 13 Na
ateasefo no suban no, ne su te sɛ
nnyansramma a ɛdɛw, sɛ agyatɛn; ɛno
na ɛnennam ateasefo no ntam, na ogya
no hyerɛn, na anyinam refi ogya no mu;
14 na ateasefo no de mmirika di
akɔneaba te sɛ anyinam.

1 Hes 10, 15. 2 2 Ah 24, 15. 4 Hes 10; Adi 4, 6–8. 12 Hes 1, 20.

15 Na mehwɛɛ ateasefo no, na hwɛ,
nkyimii biako si asase so, ateasefo no
nkyɛn mu a n'anim si anan; 16 nkyi-
mii no tebea ne ne yɛbea te sɛ sika-
bereɛbo ani, na anan no kura suban
koro, na ne su ne ne yɛbea te sɛnea
nkyimii biako bea biako mu; 17 sɛ
ɛnantew a, ɛnam n'afãnan so, ɛnnan-
nan ne nantew mu; 18 na ne hankare
korɔn ma ɛyɛ hu, na aniwa ayeyɛ ha-
nkare no ho amaama atwa anan no
nyinaa ho ahyia. 19 Na sɛ ateasefo
no nantew a, nkyimii no nso siane wɔn,
na sɛ ateasefo no ma wɔn ho so fi fam
a, na nkyimii no nso ama ne ho so;
20 baabiara a honhom no dan kɔ no,
wɔkɔ; nea honhom no rekɔ ara na
nkyimii no momaa ne ho so, wɔn nkyɛn
mu, efisɛ ɔteasefo no honhom wɔ
nkyimii no mu; 21 wɔnantew a, ɛna-
ntew, na wogyina a, ɛno nso gyina, na
wɔma wɔn ho so fi fam a, nkyimii no
nso moma ne ho so wɔn nkyɛnmu,
efisɛ ɔteasefo no honhom wɔ nkyimii
no mu.

22 Na biribi wɔ ateasefo no atifi te
sɛ ntrɛwmu a ɛte sɛ ahwehwɛbo a ɛyɛ
nwonwa ani a wɔatrɛw mu akatakata
wɔn atifi wɔ soro. 23 Na wɔn ntaban
teɛ tẽe sisi anim, ntrɛwmu no ase, na
abien abien nso katakata eyinom ne
eyinom nipadua ho. 24 Na wɔnantew
a, mete wɔn ntaban no gyigye sɛ asu
bebree gyigye, sɛ Otumfoɔ no nne,
huuyɛ gyegyeegye a ɛte sɛ dɔm nne;
sɛ wogyina a, wogyaagyaa wɔn ntaban
mu; 25 na ɛnne fi ntrɛwmu a ɛwɔ wɔn
atifi no so; wogyina a, wogyaagyaa
wɔn ntaban mu.

26 Na ntrɛwmu a ɛwɔ wɔn atifi no so
no te sɛ hoabo ahengua sɛso, na
ahengua no sɛso so na obi a ɔte sɛ
onipa sɛso te wɔ soro. 27 Na mihui,
ná ɛte sɛ sika ne dwetɛ mfrafrae a adɔ
ahoa ani, ɛte sɛ ogya emu fam hyia, efi
nea ɛte sɛ n'asen so de rekɔ soro, nanso
efi nea ɛte sɛ n'asen so de reba fam no,
mihui ná ɛte sɛ ogya, na ɛharan twa
ho hyia; 28 sɛ nyankontɔn a ɛwɔ
omununkum mu osutɔ da te no, saa ara
na ɔhyerɛn a etwa ho hyia no te.

Ɛno ne Awurade anuonyam sɛso no
tebea. Na mihui no, mehwee ase
mede m'anim mibutuw fam, na metee
ɛnne a ɛrekasa.

## Ti 2

*Odiyifo no frɛ*

Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba, sɔre
gyina wo nan so, na me ne wo nkasa.
2 Na ɔrekasa akyerɛ me no, honhom
bi baa me mu, na ɛmaa me so gyinaa
m'anan so, na mitiee nea ɔne me kasae
no. 3 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba,
meresoma wo Israelfo nkyɛn, aman-
aman atuatewfo a wɔatew m'anim atua
no nkyɛn; wɔne wɔn agyanom na afom
me de besi nnɛ da yi. 4 Na mma no yɛ
anuɔdenfo a wɔapirim wɔn koma; me
na meresoma wo wɔn nkyɛn, na woaka
akyerɛ wɔn sɛ: Sɛɛ na Awurade Nya-
nkopɔn se. 5 Na sɛ wotie oo, wɔantie
oo,—efisɛ abusua asowuifo ne wɔn,
ényɛ dɛn ara a, wobehu sɛ odiyifo bi
aba wɔn mu. 6 Na wo, onipa ba,
nsuro wɔn, na nsuro wɔn nsɛm nso, na
nsasono ne nsɔe wɔ wo ho, na nkeka-
ntwɛre ho na wote de, nanso nsuro wɔn
nsɛm, na mma wo bo nntu wɔn anim;
na wɔyɛ abusua asowuifo. 7 Na wotie
oo, wɔantie oo, ka me nsɛm kyerɛ wɔn,
na wɔyɛ asowuifo.

8 Na wo, onipa ba, tie nea mereka
makyerɛ wo yi, nyɛ ɔsowuifo sɛ asowui-
fo fi yi; han w'anom, na di nea mede
merema wo. 9 Na mihui, na hwɛ, nsa
ateɛ kyerɛ me, na hwɛ, nhoma mmo-
bɔwee wɔ mu. 10 Na ɔtrɛw mu,
m'anim, na wɔakyerɛw emu ne akyiri,
na wɔakyerɛw mu kwadwom ne apinisi
ne osũ.

## Ti 3

Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba, nea
wuhu no, di! Di nhoma mmobɔwee
yi, na kɔ kɔkasa kyerɛ Israel fi. 2 Ɛnna
mibuee m'anom, na ɔma midii nhoma
mmobɔwee no, 3 na ɔka kyerɛɛ me
sɛ: Onipa ba, ma wo yafunu nni, na fa
nhoma mmobɔwee a mede merema
wo yi hyɛ w'ayamde ma. Na midii,
na m'anom no, ne dɛ te sɛ ɛwo.

4 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba,
sim kɔ Israel fi nkyɛn, na fa me nsɛm
kɔka kyerɛ wɔn. 5 Na ɛnyɛ́ ɔman a
wɔn kasa mu dɔ na wɔn tɛkrɛma yɛ
duru nkyɛn na wɔasoma wo, na mmom
Israel fi nkyɛn; 6 ɛnyɛ́ aman pii a
wɔn kasa mu dɔ na wɔn tɛkrɛma yɛ
duru a wonte wɔn nsɛm nkyɛn, ampa,

20 Hes 1, 12. 22 Ex 24, 10. 26 Hes 1, 22. 28 Adi 4, 3. — 5 Hes 3, 11, 27.
9 Adi 10, 8–11. — 1 Hes 2, 9.

sɛ wɔn nkyɛn na mesoma wo a, anka
wɔn de, wobetie wo. 7 Na Israel fi
mpɛ sɛ wotie wo, efisɛ wɔmpɛ sɛ wotie
me; na Israel fi nyinaa momaso ayɛ
den, na wɔn koma apirim. 8 Hwɛ,
mahyɛ w'ani den wɔn anim, na mama
wo momaso ayɛ den ahyɛ wɔn momaso.
9 Mayɛ wo momaso sɛ ahemmo a ɛyɛ
den sen twɛrebo; nsuro wɔn, na mma
wo bo nntu wɔn anim, na wɔyɛ asowuifo
fi.

10 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba,
me nsɛm a mɛka makyerɛ wo nyinaa,
fa wo koma gye, na fa w'aso tie, 11 na
sim kɔ atukɔfo, wo man mma no nkyɛn,
na kɔka kyerɛ wɔn, na wotie oo, wɔantie
oo, se wɔn sɛ: Sɛɛ na Awurade Nya-
nkopɔn se.

12 Ɛnna honhom no maa me so, na
metee ɔwosow kɛse nne wɔ m'akyi sɛ:
Nhyira ne Awurade anuonyam! fi nea
ɔte hɔ; 13 ne ateasefo no ntaban a
ɛtwitwiw mu no nne, ne nkyimii a
ɛwowɔ wɔn nkyɛnmu no nne, ne
ɔwosow kɛse nne. 14 Na honhom no
maa me so faa me kɔe: mede awerɛhow
na ɛkɔe, me honhom anibere no mu,
na Awurade nsa yɛɛ me so den. 15 Na
mebaa Tel-Abib atukɔfo a wɔtete asu
Kebar ho no nkyɛn ne nea wɔte hɔ no,
na metraa hɔ nnanson, na me ho
dwiriw me wɔ wɔn mu.

*Wosi Hesekiel ɔwɛmfo*

16 Na nnanson twaa mu no, Awurade
asɛm baa me nkyɛn sɛ: 17 Onipa ba,
mede wo masi Israel fi wɛmfo; enti tie
m'anom asɛm na bɔ wɔn kɔkɔ ma me. 18
Sɛ mise ɔbɔnefo sɛ: Owu na wubewu, na
woammɔ no kɔkɔ, na woankasa ankyerɛ
no antwe ɔbɔnefo no amfi ne kwammɔne
so na wanya nkwa a, ɛnde ɔno ɔbɔnefo
no bewu n'amumɔyɛ mu de, nanso ne
mogya de, mebisa wo nsam. 19 Na
sɛ wobɔ ɔbɔnefo no kɔkɔ, na wansan
amfi ne bɔne no ne ne kwammɔne no
so a, ɔno bewu n'amumɔyɛ mu, na wo
de, woayi wo kra. 20 Nanso sɛ
ɔtreneeni san fi ne trenee mu na ɔyɛ
abusude a, mede hintidua mɛto n'anim,
na wawu. Sɛ woammɔ no kɔkɔ a,
obewu ne bɔne no mu, na wɔrenkae
n'adetrenee a ɔyɛe no; na ne mogya
de, wo nsam na mebisa. 21 Nanso
sɛ wobɔ ɔtreneeni kɔkɔ, sɛnea ɛbɛyɛ
na ɔtreneeni bi renyɛ bɔne, na ɔno nso
anyɛ bɔne a, nkwa na obenya, efisɛ
watie kɔkɔbɔ, na wo nso woayi wo kra.

*Onyankopɔn anuonyam adiyi foforo*

22 Na Awurade nsa baa me so wɔ
hɔ, na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Sɔre fi adi kɔ
obon no mu, na me ne wo nkɔkasa wɔ
hɔ. 23 Ɛnna mesɔre mifi mekɔɔ obon
no mu, na hwɛ, Awurade anuonyam no
gyina hɔ sɛ anuonyam a mihui asu
Kebar ho no; na mede m'anim mibutuw
fam. 24 Na honhom no bɛhyɛn me
mu ma migyinaa m'anan so na ɔne me
kasae ka kyerɛɛ me sɛ: Kɔ na kɔto wo
ho mu hyɛ wo fi. 25 Na wo, onipa ba,
hwɛ, wɔde nhama begu wo so de
akyere wo, na woremfi wɔn mu mfi
adi. 26 Na wo tɛkrɛma nso, mɛma
afam wo dodo mu, na woatɔ mum, na
woanyɛ wɔn ɔkasakyerɛfo, efisɛ wɔyɛ
asowui fi. 27 Na sɛ me ne wo rebɛkasa
a, mebue w'ano na woaka akyerɛ wɔn
sɛ: Sɛɛ na Awurade Nyankopɔn se.
Ma ɔtefo nte, na ogyaefo nnyae; na
wɔyɛ asowui fi.

## Ti 4

*Wotua Yerusalem*

Na wo, onipa ba, fa ntayaa to w'anim,
na kurukyerɛw so kurow a ɛne Yeru-
salem, 2 na ka no hyɛ mu, na to aban
hyɛ ho, na gu ho mpempe, na bɔ ho
nsra hyia, na fa ɔfasubu adwennini
sisi ho hyia. 3 Na wo nso, fa dade
asanka, na fa yɛ dade fasu, wo ne
kurow no ntam, na dan w'ani kyerɛ
no, na enni kamu, na tua no; ɛno nyɛ
sɛnkyerɛnne mma Israel fi.

4 Na wo de, da wo mfẽ benkum so,
na fa Israel fi amumɔyɛ to so; nna
dodow a woda so no na wobɛsoa wɔn
amumɔyɛ. 5 Na me de, mede wɔn
amumɔyɛ mfe no mayɛ nna dodow
mama wo, nna ahasa aduakron na
wobɛsoa Israel fi amumɔyɛ no. 6 Na
wuwie eyinom a, san da wo mfẽ nifa
so soa Yuda fi amumɔyɛ adaduanan;
mede afe afe mayɛ wo da koro da koro.
7 Na dan w'ani kyerɛ Yerusalem nka-
hyem no a wo nsa ho da hɔ, na hyɛ nkɔm
gu no so. 8 Na hwɛ, mede nhama
megu wo so, na woantwa dafã amfi wo

**8** Yer 1, 18. **11** Hes 2, 5, 7. **12** Hes 8, 3; Aso 8, 39. **17** Hes 33, 7–9; Yes 52, 8;
Heb 13, 17. **20** Hes 18, 24. **22** Hes 1, 3. **23** Hes 1, 4. **24** Hes 2, 2.
**26** Hes 2, 5, 7. **27** Hes 3, 11.

mfẽ so ankɔ wo mfẽ so, de bɛkɔ akosi
sɛ wubewie wo nkahyem nna no ansa.
9 Na wo de, fa awi ne atoko ne asɛ
ne aseduá ne kɔkɔte ne aburow hyɛ
ade biako mu fa, na fa yɛ w'aduan di
nna dodow a wode bɛda wo mfẽ so no,
ɛne nna ahasa aduakron; 10 na
w'aduan a wubedi no, kari, nnwetɛ-
bona aduonu da koro, na di no nna nna.
11 Na nsu nso susuw na nom, susutoa
nkyemu asia mu biako, na nom no nna
nna. 12 Na di no atoko fãm a wode
kyerebo a efi onipa mu atotõ, wɔn anim.
13 Na Awurade kae sɛ: Saa ara na
Israelfo bedi wɔn aduan a ɛho akum,
amanaman a mesum wɔn makɔ hɔ no
mu. 14 Ɛnna mise: Ao, Awurade
Nyankopɔn, hwɛ, me kra ho nkumii ɛ,
na ade a atɔ anaasɛ wɔatetew mu nso,
minnii bi da, fi me mmofraase bedu
sesɛɛ, nanso nam a wokyi bi nkɔɔ
m'anom pɛn ɛ. 15 Na ɔka kyerɛɛ me
sɛ: Hwɛ, mede nantwi bin masi onipa
kyerebo ananmu ama wo, na woatõ
w'abodoo wɔ so. 16 Na ɔka kyerɛɛ
me sɛ: Onipa ba, hwɛ, merebu abodoo
dua Yerusalem, na wɔadi abodoo nka-
rii so ne nkɔmmɔdi mu, na nsu nso
wɔanom no nsusuwii ne ahodwiriw
so, 17 na abodoo ne nsu ho ahia wɔn
na wɔn ho adwiriw wɔn, onipa ne ne
nua, na wɔatetew, wɔn amumɔyɛ mu.

## Ti 5

*Ɔman no sɛe*

Na wo, onipa ba, fa nkrante nnam-
nam, na fa yɛ ayifo yiwan, na fa yi
w'atifi ne wo bogyesɛ, na fa nsenia
nkoraa bu mu. 2 Nkyemu abiɛsa mu
biako, fa ogya hyew, kurow no mfi-
nimfini, bere a nkahyem nna no awie
du no, na fa nkyemu abiɛsa mu biako
nso fa afoa bobɔ ho hyia, na nkyemu
abiɛsa mu biako nso fa pete mframa
mu, na mɛtwe nkrante madi akyi.
3 Na fa emu kakraa a ne dodow sua
kyekyere w'atade ano. 4 Na fa emu
bi bio na tow gu ogya mu fa ogya hyew:
ɛno mu na ogya befi aba Israel fi
nyinaa.
5 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Yerusalem yi, mede no masi amanaman
ntam, na nsase atwa ne ho ahyia.
6 Na ɔtew m'atemmude ahi di abɔne-
fosɛm sen amanaman no, ne m'ahyɛde
nso, sen nsase a atwa ne ho ahyia no;
na wɔapa m'atemmude, na wɔannantew
m'ahyɛde mu. 7 Ɛno nti sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Esiane sɛ mudii
asɛmmɔne sen amanaman a wotwa mo
ho hyia, na moannantew m'ahyɛde mu,
na moanyɛ m'atemmude, na moanyɛ
sɛ amanaman a wotwa mo ho hyia no
atemmude po no, 8 ɛno nti sɛ Awu-
rade Nyankopɔn se ni: Hwɛ, me ne wo
anya, na mebu wo mu atɛn, amanaman
no anim. 9 Na mɛyɛ wo nea menyɛe
da na merenyɛ ne sɛso bio, w'akyide
nyinaa nti. 10 Enti wo mu na agya-
nom bedi mma nam, na mma adi wɔn
agyanom nam, na mabu wo mu atɛn,
na mabɔ wo nkae nyinaa mapete
mframa nyinaa mu. 11 Enti sɛ mete
ase yi, Awurade Nyankopɔn asɛm ni,
ampa ara, esiane sɛ wode w'atantanne
nyinaa ne w'akyide nyinaa agu me
kronkronbea ho fĩ nti, me nso mɛpra
wo, na m'aniwa renkyɛe wo so, na me
nso merenhu mmɔbɔ. 12 Wo mu
nkyemu abiɛsa mu biako bewuwu owu-
yare ano, na ɔkɔm bɛdwerɛw wɔn wo
mu, nkyemu abiɛsa mu biako bɛtotɔ
nkrante ano atwa wo ho ahyia, na
nkyemu abiɛsa mu biako nso, mɛbɔ
wɔn mapete mframa nyinaa mu, na
matwe nkrante madi wɔn akyi.
13 Na m'abufuw bewie na mama
m'anibere adwo, wɔn so, na me werɛ
akyekye; na sɛ meyɛ m'anibere no so
ade wɔ wɔn so a, wɔahu sɛ me, Awu-
rade, makasa me ninkuntwe mu.
14 Na mɛyɛ wo amamfõ ne ahohora,
amanaman a wɔatwa wo ho ahyia mu,
wɔn a wotwam nyinaa anim. 15 Na
wobɛyɛ ahohora ne ɔyaw, asotwe ne
ahodwiriw ama amanaman a wɔatwa
wo ho ahyia no, ɛbere a mebu wo mu
atɛn, abufuw ne anibere ne anibere
animka mu no, me Awurade na maka;
16 ɛbere nso a mede ɔkɔm agyammɔne
mɛtotow wɔn ma ɔsɛe aba no a mɛtotow
sɛ mede meresɛe mo, na mɛma ɔkɔm
adɔɔ mo so sõ, na mabu mo abodoo dua.
17 Na mɛma ɔkɔm ne mmoa bɔne aba
mo so, na wɔama woadi mmasigyaw,
na owuyare ne mogya bɛfa wo mu, na
mede nkrante mɛba wo so; me, Awu-
rade, na maka.

9 Hes 4, 5. 14 Aso 10, 14. 16 Hes 5, 16. — 10 Deut 28, 53–55; Kwa 4, 10.
11 Hes 8, 6–18. 12 Hes 5, 2. 13 Hes 16, 42. 15 Yer 24, 9. 16 Deut 32, 23;
Hes 4, 16. 17 Hes 14, 21.

na wɔbɛtotɔ; na nea ɔwɔ wuram no,
mmoadoma na mede no mɛma ma
wɔadi; na wɔn a wɔwɔ aban ne abodan
mu no, owuyare na ebekunkum wɔn.
28 Na mɛyɛ asase no afõ ne pasaa, na
n'ahoɔden ahantan no to betwa, na
Israel mmepɔw adannan afõ a obi bi
remfa so; 29 na wɔn akyide a wɔyɛe
no nyinaa nti, mɛyɛ asase no afõ ne
ahodwiriwde, na wɔahu sɛ mene Awu-
rade.
30 Na wo, onipa ba, wo man mma
keka wo ho nsɛm afasu ho ne adan no
apon ano, na obi ne obi, obi ne ne nua,
kasa sɛ: Mommra mmetie asɛm ko a efi
Awurade nkyɛn ba no ɛ! 31 Na wɔbɛba
wo nkyɛn sɛ ɔman bi ba, na wɔatratra
ase w'anim sɛ me man, na wɔate wo
nsɛm, nso wɔrenni so, na wɔn anom
adɔkɔdɔkɔsɛm na wɔredi; wɔn koma
di wɔn mfaso akyi. 32 Na hwɛ, woyɛ
wɔn sɛ dwom dɛdɛ, sɛ obi a ne nne yɛ
dɛ na onim sankubɔ yiye; na wɔte wo
nsɛm de, nanso wonni so. 33 Na enya
ba a, hwɛ ɛbɛba, na wobehu sɛ odiyifo
atra wɔn mu pɛn.

## Ti 34

*Nguanhwɛfo bɔne no animka*

Na Awurade asɛm baa me nkyɛn sɛ:
2 Onipa ba, hyɛ nkɔm tia Israel
nguanhwɛfo, hyɛ nkɔm na ka kyerɛ
wɔn, nguanhwɛfo no, sɛ: Sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Múnnue, Israel
nguanhwɛfo a wɔyɛn wɔn ho no; so
ɛnyɛ nguan na nguanhwɛfo yɛn wɔn?
3 Mudi srade no, na mufura nguan no
ho nhwi; nea wadɔ no, mukum no; na
nguankuw no de, monyɛn wɔn. 4 Wɔn
a wɔagurow no, monhyɛ wɔn den, na
ayarefo nso, monsa wɔn yare; nea
wabubu no, monkyekyere no, nea
wɔapam no no, monkɔfa no mma, na
nea wayera no, monhwehwɛ no, na
mmom ɔhyɛ ne atirimɔden na mode di
wɔn so. 5 Ɛnna wɔbɔɔ wɔn pansamee,
efisɛ wonni ɔhwɛfo, na wɔdannan wu-
ram mmoa nyinaa aduan, na wɔbɔɔ wɔn
petee koraa. 6 Me nguan wɔ mmepɔw
nyinaa ne nkoko a ɛkorɔn nyinaa so
ntwɛtwɛdɛ, na me man abɔ apete asase
nyinaa ani, na obi nni hɔ a obisa, na
obi nni hɔ a ɔhwehwɛ wɔn.
7 Enti, mo nguanhwɛfo, múntie
Awurade asɛm! 8 Sɛ mete ase yi,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni, ampa
ara, esiane sɛ me nguan adan afow ade,
na me nguan adan wuram mmoa nyinaa
aduan, sɛ wonni hwɛfo nti, na me
nguanhwɛfo mmisaa me nguan akyi
kwan, na mmom nguanhwɛfo no yɛn
wɔn ho, na me nguan no de, wɔanhwɛ
wɔn nti, 9 mo nguanhwɛfo, muntie
Awurade asɛm: 10 Sɛ Awurade Nyan-
kopɔn se ni: Hwɛ, me ne nguanhwɛfo
no anya, na mebisa me nguan no wɔn
nsam, na mama wɔagyae nguanhwɛ
adwuma no yɛ, na nguanhwɛfo no
anyɛn wɔn ho bio, na magye me nguan
afi wɔn anom, na wɔanyɛ wɔn aduan
bio.
11 Na sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Hwɛ, me ara mebisa me nguan, na
mahwehwɛ wɔn akyi kwan. 12 Sɛnea
oguanhwɛfo hwehwɛ ne nguankuw
akyi kwan da a ɔwɔ ne nguan a wɔabɔ
apete no mu no, saa ara na mɛhwehwɛ
me nguan akyi kwan, na meyi wɔn afi
nea wɔapansam wɔn akɔ nyinaa,
omununkum ne sum kabii da no.
13 Na meyi wɔn afi aman mu, na maboa
wɔn ano afi nsase so na mede wɔn aba
wɔn asase so, na mayɛn wɔn, Israel
mmepɔw so, nsubon mu ne asase no
so trabea nyinaa; 14 adidibea pa na
mɛyɛn wɔn, na Israel mmepɔw atenten
so bɛyɛ wɔn yɛmmea; ɛhɔ na wɔde wɔn
bɛkɔ yɛmmea pa, na wɔadidi srade
adidibea, Israel mmepɔw so. 15 Me
ara na mɛyɛn me nguan, na me ara
mɛma wɔabutubutuw, Awurade Nya-
nkopɔn asɛm ni. 16 Nea wayera no,
mɛhwehwɛ no, na nea wɔapam no no,
mɛkɔ makɔfa no aba, na nea wabubu
no, mɛkyekyere no, na nea ɔyare no,
mɛhyɛ no den; na nea wadɔ srade ne
nea ne ho yɛ den no, mɛhwɛ no so;
mɛhwɛ wɔn trenee mu.
17 Na mo, me nguan, sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Hwɛ, merebu oguan
ne oguan, adwennini ne mpapo ntam
atɛn. 18 So ɛyɛ mo adewa sɛ mudidi
adidibea pa, na mo adidibea nkae no,
mode mo nan tiatia so? Na monom
nsu a agyen, na mode mo nan fono
nkae no? 19 Na me nguan no de,
wónni nea mode mo nan atiatia so na
wɔnnom nea mode mo nan afono no?
20 Enti sɛ Awurade Nyankopɔn ka

31 Yes 53, 1; Yak 1, 22. 33 Hes 2, 5. — 2 Hes 13, 2; Yer 23, 1–6. 4 Sak 11, 16; 1 Pe 5, 3. 5 Mat 9, 36. 8 Hes 34, 2. 12 Luk 15, 4. 14 Dwom 23, 2. 17 Mat 25, 32.

kyerɛ wɔn ni: Hwɛ, me ara mebu
nguan a wɔadɔ srade ne nguan a
wɔafɔn no ntam atɛn. 21 Esiane sɛ
mode mfem ne mmati sunsum na mode
mo mmɛn sisi ayarefo nyinaa kosi sɛ
mopansam wɔn kɔ akyiri nti, 22 me-
gye me nguan nkwa na wɔrenyɛ afow
ade bio, na mebu oguan ne oguan ntam
atɛn.

*Nea wɔasra no ne oguanhwɛfo pa*

23 Na mede oguanhwɛfo biako mesi
wɔn so na wayɛn wɔn, m'akoa Dawid;
ɔno na ɔbɛyɛn wɔn, na ɔno na ɔbɛyɛ wɔn
ɔhwɛfo; 24 na me, Awurade, mɛyɛ
wɔn Onyankopɔn, na m'akoa Dawid
ayɛ wɔn mu birɛmpɔn; me, Awurade,
na maka.
25 Na me ne wɔn bɛpam asomdwoe
apam, na matɔre mmoa bɔne ase, asase
no so, na wɔatra sare so dwoo-
dwoodwoo, na wɔadeda kwae mu.
26 Na mɛma wɔn ne nsase a ɛdeda me
koko ho hyia no ayɛ nhyira, na mɛma
osu atɔ ne bere mu; ɛbɛyɛ nhyira su;
27 na petee mu nnua bɛsow n'aba, na
asase ama ne nnɔbae, na wɔn ho adwo
wɔn, wɔn asase so, na wɔahu sɛ mene
Awurade, sɛ mabubu wɔn kɔndua na
mayi wɔn afi wɔn a wodi wɔn nya nsam.
28 Na wɔrenyɛ amanaman afow ade
bio, na asase so mmoa renni wɔn bio,
na wɔbɛtra ase dwoodwoo a obi bi renyi
wɔn hu. 29 Na mesiesie afuw a ɛyɛ
krabɛhwɛ mama wɔn, na ɔkɔm rempra
wɔn bio asase no so, na wɔrensoa
amanaman ahohora bio; 30 na wobe-
hu sɛ me, Awurade, wɔn Nyankopɔn
na me ne wɔn te, na wɔne me man
Israel fi, Awurade Nyankopɔn asɛm
ni. 31 Na mone me nguan, me yɛmmea
nguan, moyɛ nnipa, mene mo Nya-
nkopɔn, Awurade Nyankopɔn asɛm ni.

## Ti 35

*Edom ho atemmusɛm*

Na Awurade asɛm baa me nkyɛn sɛ:
2 Onipa ba, dan w'ani kyerɛ Seir bepɔw
na hyɛ nkɔm tia no, 3 na ka kyerɛ no
sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni: Hwɛ,
me ne wo anya, Seir bepɔw, na mɛteɛ
me nsa mahyɛ wo, na mede wo mayɛ
afõ ne ahodwiriwde; 4 mɛma wo
nkurow adeda mpan, na w'ankasa
woadan afõ, na woahu sɛ mene Awu-
rade. 5 Esiane sɛ wukuraa daa nitan,
na wuyii Israel mma hyɛɛ nkrante nsa,
wɔn amane bere mu, wɔn asotwe a edi
akyiri no mu nti, 6 sɛ mete ase yi,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni, mede
wo mɛyɛ mogya, na mogya atiw wo; sɛ
woantan mogya nti, mogya ara na
ebetiw wo! 7 Na mɛyɛ Seir bepɔw
ahodwiriwde ne afõ, na matwa nea
ɔresen ne nea ɔresan afi mu, 8 na
mede atɔfo mahyɛ ne mmepɔw amaama;
wo nkoko so ne w'abon mu ne wo nsu-
bon nyinaa mu na nkrante ano atɔfo
begugu. 9 Mɛyɛ wo daa afoafõ, na wo
nkurow no, obi rentra mu, na moahu
sɛ mene Awurade.
10 Esiane sɛ woka sɛ: Aman abien
yi ne nsase abien yi, ɛbɛdannan me de
na yɛafa adi so,—nanso Awurade wɔ
hɔ,—11 enti, sɛ mete ase yi, Awurade
Nyankopɔn asɛm ni, me ne wo bedi no
sɛ w'abufuw ne wo ninkunu a wo tan
a wotan wɔn no nti wotwee no te, na
mɛma wɔahu me wɔ wɔn mu, bere a
mebu wo atɛn no; 12 na wubehu sɛ
me, Awurade, mate w'abususɛm a
woka tiaa Israel mmepɔw no sɛ: Ayɛ
afõ, yɛn na wɔde ama yɛn sɛ yenni, no
nyinaa. 13 Mode mo ano adi me so
akokurokosɛm, na moama me ho nsɛm
a moka no adɔɔso; me ara mate.
14 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Ɛbere a asase no nyinaa ani begye no,
wo de, mɛyɛ wo afõ. 15 Sɛ w'ani gyee
Israel fi agyapade ho sɛ ayɛ afõ nti no,
saa ara na mɛyɛ wo, afõ ara na Seir
bepɔw ne Edom mũ nyinaa bɛyɛ, na
wɔahu sɛ mene Awurade.

## Ti 36

*Wohyira Israel asase*

Na wo, onipa ba, hyɛ nkɔm kyerɛ
Israel mmepɔw, na ka sɛ: Mo, Israel
mmepɔw, múntie Awurade asɛm:
2 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Esiane sɛ ɔtamfo ka mo ho asɛm sɛ: Wiɛ,
tete sorɔnsorɔmmea no abɛyɛ yɛn de!
nti, 3 hyɛ nkɔm na ka sɛ: Sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Esiane sɛ wɔayɛ mo
afõ amene mo, afã nyinaa, ma mo-
adannan apɛgyade ama amanaman no
nkae, na ɔkasafo tɛkrɛma da mo so na
nkurɔfo sopa mo nti, 4 mo, Israel
mmepɔw, muntie Awurade Nyankopɔn

23 Hes 37, 24; Yoh 10, 12–16; Yer 30, 9; Hos 3, 5. 25 Hes 37, 26. 29 Hes 36, 30.
30 Hes 11, 20. 31 Dwom 100, 3. — 2 Hes 25, 8, 12. 6 Adi 16, 5–6.
15 Hes 25, 3; Dwom 137, 7. — 1 Hes 6, 2. 2 Hes 25, 3.

asɛm: Sɛ Awurade Nyankopɔn ka
kyerɛ mmepɔw ne nkoko ne nsubon ne
abon no, akurofõ a ɛdeda mpan ne
nkurow a wɔagyaw a adannan afow
ade ne fɛwdi ama amanaman nkae a
ɛwowɔ ho hyia no, 5 enti sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Ampa ara, me nin-
kuntwe gya mu na mekasa mitia
amanaman nkae no ne Edom nyinaa a
wɔafa m'asase ayɛ wɔn apɛgyade, wɔn
koma nyinaa anigye ne ɔkra ho mpẽto
mu, sɛ wɔbɛfa de ayɛ afow ade. 6 Ɛno
nti hyɛ Israel asase ho nkɔm, na ka
kyerɛ mmepɔw ne nkoko ne nsubon
ne abon no sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn
se ni: Hwɛ, me ninkuntwe ne m'anibere
mu na mekasa, efisɛ moasoa amanaman
ahohora; 7 enti sɛ Awurade Nya-
nkopɔn se ni: Me na mama me nsa so;
ampa ara, amanaman a ɛwowɔ mo ho
hyia no, wɔn ara na wɔbɛsoa wɔn
ahohora.
8 Na mo, Israel mmepɔw, mubeyiyi
mo abãa na moasow mo aba ama me
man Israel, efisɛ wɔabɛn reba. 9 Na
hwɛ, meredi mama mo, na madan maba
mo nkyɛn, na wɔbɛdɔw mo, na wɔadua
mo so aduan. 10 Na mɛma nnipa
adɔɔso mo so, Israel fi nyinaa nyinaa,
na wɔbɛtratra nkurow no mu na
wɔakyekyere afoafõ no. 11 Na mɛma
nnipa ne afieboa adɔɔso mo so, na
wɔadɔ awowo bebree, na mama wɔatra
mo so sɛ mo kan bere no, na mayɛ mo
yiye asen mo mfiase, na moahu sɛ
mene Awurade. 12 Na mɛma nnipa
anantew mo so, me man Israel no, na
wɔafa wo ayɛ wɔn de, na woayɛ wɔn
agyapade, na worenkɔ so mma wonni
mmasigyaw bio. 13 Sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Esiane sɛ wɔka
kyerɛɛ mo sɛ: Woyɛ nnipadifo, na
woma wo man di mmasigyaw nti,
14 worenni nnipa bio, na woremma wo
manfo nni mmasigyaw bio, Awurade
Nyankopɔn asɛm ni. 15 Na meremma
wonte amanaman ahohorabɔ bio, na
worensoa aman nsopa bio, na woremma
wo man nni mmasigyaw bio, Awurade
Nyankopɔn asɛm ni.

*Koma foforo ho bɔhyɛ*

16 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn
sɛ: 17 Onipa ba, Israel fi traa wɔn
asase so no, wɔde wɔn abrabɔ ne wɔn
nsɛnnii guu ho fĩ; wɔn bra no te sɛ
ɔsabufo fĩ wɔ m'anim. 18 Ɛnna mi-
hwiee m'abufuhyew miguu wɔn so,
mogya a wohwie guu asase no so no
nti, ne wɔn abosom a wɔde guu ho fĩ
no nti; 19 na mepansam wɔn miguu
amanaman mu, na wɔhwetee wɔn mu
guu nsase so; wɔn bra ne wɔn nsɛnnii
so na mibuu wɔn atɛn. 20 Na woduu
amanaman a wɔkɔɔ hɔ no mu no,
wohuraa me din kronkron no ho, sɛ
wɔkae wɔn ho sɛ: Awurade man ne
eyinom, nanso wɔafi n'asase so kɔ.
21 Ɛnna mekyɛɛe me din kronkron a
Israel fi huraa ho, amanaman a wɔkɔɔ
hɔ no mu no so.
22 Ɛno nti ka kyerɛ Israel fi sɛ: Sɛ
Awurade Nyankopɔn se ni: Israel fi,
ɛnyɛ mo nti na mereyɛ, na mmom me
din kronkron a muhuraa ho, amanaman
a mokɔɔ hɔ no mu no ntia. 23 Na mɛyɛ
me din kokuroko a wɔahura ho, aman-
aman mu, na moahura ho wɔ wɔn mu no
kronkron, na amanaman no ahu sɛ mene
Awurade, Awurade Nyankopɔn asɛm
ni, sɛ mereyi me kronkronyɛ adi, mo
mu, wɔn aniwa mu; 24 na mɛfa mo
afi amanaman no mu, na maboaboa mo
ano afi nsase no nyinaa so, na mede mo
asan aba mo asase so. 25 Na mede
nsu kurennyen mɛpete mo so na mo ho
atew. Mo ho fĩ nyinaa ne mo abo-
sonhuhuw nyinaa mu na mɛtew mo
ho afi, 26 na mɛma mo koma foforo,
na mede honhom foforo mahyɛ mo mu,
na meyi ɔbo koma no afi mo honam mu,
na mama mo ɔhonam koma. 27 Na
mede me honhom mɛhyɛ mo mu, na
mama moanantew m'ahyɛde so, na
moahwɛ m'atemmude ayɛ. 28 Na mo-
bɛtra asase a mede memaa mo agyanom
no so, na moayɛ me ɔman, na me nso,
mayɛ mo Onyankopɔn. 29 Na megye
mo afi mo fĩ nyinaa mu, na mɛfrɛ aduan
ma adɔɔso, na meremfa ɔkɔm bi memma
mo so, 30 na mɛma nnua aba ne
mfuw mu nnɔbae adɔɔso, na moansoa
ɔkɔm ho nsopa, amanaman mu bio.
31 Ɛno na mobɛkae mo akwammɔne
ne mo nneyɛe a enye no, na mo
amumɔyɛ ne mo akyide no nti, mo ho
ayɛ mo nwini, mo anim. 32 Ɛnyɛ̃ mo
nti na mereyɛ, Awurade Nyankopɔn

5 Hes 35, 15. 11 Hes 36, 38. 17 Lev 18, 25, 28. 20 Yes 52, 5. 21 Hes 20, 9.
22 Dwom 115, 1; Yer 14, 7. 23 Hes 37, 28. 25 Sak 13, 1; Heb 10, 22.
26 Hes 11, 19. 27 Hes 37, 24; 39, 29; Yes 44, 3. 28 Hes 11, 20. 30 Yoel 2, 17, 19.
31 Hes 16, 61, 63. 32 Hes 36, 22.

asɛm ni, múnhu no sa. Momma mo
ani nwu na mo anim ngu ase mo akwan
ho, Israel fi.
33 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Da a mɛtew mo ho afi mo amumɔyɛde
nyinaa mu no, mɛma nnipa asan
atratra nkurow no mu, na wɔakyekyere
afoafõ no, 34 na wɔadɔw asase a ɛda
hɔ hunu no asi ne hunu a ɛdae, wɔn a
wotwam nyinaa anim, no ananmu;
35 na wɔbɛka sɛ: Asase yi a ɛdaa hɔ
hunu no na adan sɛ Eden turo yi, na
nkurow afoafõ a ɛdedaa mpan a
adwiridwiriw no na wɔatoto ho afasu
tete mu yi. 36 Ɛnna amanaman a
ɛbɛka mo ho ahyia no behu sɛ me,
Awurade, na masisi nea adwiridwiriw
no na matɛw nea ɛda hɔ hunu no; me,
Awurade, na maka, na mɛyɛ.
37 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Eyi bio na Israel fi bebisa me hɔ na
mɛyɛ mama wɔn, mɛma wɔadɔɔso ayɛ
nnipa pii, sɛ nguankuw; 38 sɛ ngu-
ankuw kronkron, sɛ Yerusalem ngu-
ankuw te n'afahyɛ ase no, saa na nnipa
akuakuw bɛyeyɛ nkurow afoafõ no
amaama, na wɔahu sɛ mene Awurade.

## Ti 37

*Israel nkwa foforo*

Awurade nsa baa me so, na Awurade
de me fii adi honhom mu, na ɔde me
kosii obonkɛse a nnompe ara nko ayɛ
mu ma mu; 2 na ɔma mefaa so
mikyini mihyiae, na hwɛ, ɛdɔɔso pa ara
obon no ani, na hwɛ, ɛho akokwaw sɛ.
3 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba, so
nnompe yi benya nkwa anaa? Na
mise: Awurade Nyankopɔn, wo na
wunim. 4 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Hyɛ
nnompe yi so nkɔm, na ka kyerɛ wɔn
sɛ: Mo nnompe a mo ho akokwaw,
muntie Awurade asɛm. 5 Sɛ Awurade
Nyankopɔn ka kyerɛ nnompe yi ni:
Hwɛ, merema honhom abɛhyɛn mo mu
na moanya nkwa. 6 Na mede ntini
mesuso mo mu, na mede nam agu mo
so, na mede were makata mo ho, na
mede honhom mahyɛ mo mu, na moanya
nkwa, na moahu sɛ mene Awurade.
7 Ɛnna mehyɛɛ nkɔm sɛnea wɔhyɛɛ
me no; na mehyɛɛ nkɔm no, ɛnne bi bae,
na hwɛ, ɔwosow bi ni, na nnompe no
hyiahyiae, dompe bɛkaa ne dompe ho.
8 Na mehwɛe, na hwɛ, ntini baa so, na
nam baa ho, na were bɛkataa so, nanso
ná honhom bi nni mu. 9 Ɛnna ɔka
kyerɛɛ me sɛ: Hyɛ nkɔm kyerɛ honhom
no, hyɛ nkɔm, onipa ba, na ka kyerɛ
honhom no sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn
se ni: Honhom, fi mframa anan no so
bra, na bɛhome gu nnipa a wɔakunkum
wɔn yi so, na wonnya nkwa. 10 Ɛnna
mehyɛɛ nkɔm sɛnea wɔhyɛɛ me no; na
honhom no baa wɔn mu, na wonyinyaa
nkwa, na wogyinagyinaa wɔn anan so,
dɔm kɛse pa ara.
11 Ɛnna ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba,
nnompe yi yɛ Israel fi no nyinaa; hwɛ,
wɔka sɛ: Yɛn nnompe ho akokwaw,
na yɛn anidaso ayera; wɔatwa yɛn ko-
rakora! 12 Enti hyɛ nkɔm na ka kyerɛ
wɔn sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Hwɛ, merebuebue mo adamoa ano
mafa mo, me man, afi mo adamoa mu,
na mede mo akɔ Israel asase so,
13 na moahu sɛ mene Awurade, sɛ
mebuebue mo adamoa ano, me man,
na mama moafi mo adamoa mu aba.
14 Na mede me honhom mɛhyɛ mo mu,
na moanya nkwa, na mede mo adua mo
asase so, na moahu sɛ me, Awurade,
na maka na mayɛ, Awurade asɛm ni.

*Israel biakoyɛ foforo*

15 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn
sɛ: 16 Na wo, onipa ba, fa dua biako
fa, na kyerɛw so sɛ: Yuda nè Israelfo a
wɔka ne ho no de; na fa dua biako nso,
na kyerɛw so sɛ: Yosef a ɔne Efraim,
ne Israel fi a wɔka ne ho no nyinaa dua.
17 Na patã n'abien no bom yɛ no dua
koro, na ɛ́nyɛ biako wo nsam. 18 Na
sɛ wo man mma ka kyerɛ wo sɛ: So
worenkyerɛ yɛn nea wode eyinom yɛ?
a, 19 ka kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Hwɛ, merefa Yosef
dua a ɛwɔ Efraim nsam no ne Israel
mmusuakuw a wɔka ne ho no, mede
wɔn maka Yuda dua no ho, na mayɛ
wɔn dua koro, na wɔayɛ biako, me
nsam. 20 Na nnua a woakyerɛkyerɛw
so no ntra wo nsam, wɔn anim; 21 na
ka kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ Awurade Nya-
nkopɔn se ni: Hwɛ, merekɔfa Israel
mma afi amanaman a wɔakɔkɔ hɔ no
mu, na maboa wɔn ano afi mmaa nyinaa
ahyia, na mede wɔn makɔ wɔn asase
so, 22 na mede wɔn mayɛ ɔman koro,

---

36 Hes 17, 24. 37 Mik 2, 12. — 5 Dwom 104, 30. 6 Yes 26, 19. 7 Hes 37, 10.
16 Hes 4, 1. 21 Hes 36, 24. 22 Yes 11, 12–13; Hos 1, 11; Yer 3, 18.

asase no so, Israel mmepɔw no so, na
ɔhene biako adi wɔn nyinaa so hene,
na wɔrenyɛ aman abien bio, na
wɔrempae wɔn mu bio nyɛ ahenni
abien bio, 23 na wɔremfa wɔn abo-
sonhuhuw ne wɔn atantanne ne wɔn
mmaratode nyinaa ngu wɔn ho fĩ bio,
na megye wɔn nkwa, wɔn trabea nyinaa
a wɔayɛ hɔ bɔne no, na matew wɔn ho,
na wɔayɛ me ɔman, na me nso mayɛ
wɔn Onyankopɔn.
24 Na m'akoa Dawid bedi wɔn so
hene, na oguanhwɛfo koro adi wɔn
nyinaa so, na wɔanantew m'atemmude
mu, na wɔahwɛ m'ahyɛde ayɛ, 25 na
wɔatra asase a mede memaa m'akoa
Yakob a mo agyanom traa so no so,
wɔne wɔn mma ne wɔn mma mma
akosi daa, na m'akoa Dawid bɛyɛ wɔn
obirɛmpɔn akosi daa. 26 Na me ne
wɔn bɛpam asomdwoe apam, ɛbɛyɛ
wɔn daa apam, na mɛma wɔatim na
mama wɔafɛe, na mede me kron-
kronbea mesi wɔn mu akosi daa.
27 Na me trabea besi wɔn so, na mayɛ
wɔn Onyankopɔn, na wɔn nso wɔayɛ
me ɔman, 28 na amanaman no ahu
sɛ mene Awurade a metew Israel ho,
bere a me kronkronbea si wɔn mu kosi
daa no.

## Ti 38

*Gog ba Israel asase so*

Na Awurade asɛm baa me nkyɛn sɛ:
2 Onipa ba, yi w'ani hyɛ Gog, Magog
asase so, Ros, Mesek ne Tubal abi-
rɛmpɔn no, na hyɛ nkɔm tia no, 3 na
ka sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Hwɛ, me ne wo anya, Gog, Ros, Mesek
ne Tubal birɛmpɔn! 4 Na mɛdannan
wo, na mede akɔtɔkorɔ mawurawura
w'afono mu, na mayi wo ne wo dɔm
nyinaa, apɔnkɔ ne apɔnkɔfo a wɔn
nyinaa hyehyɛ ntade afɛfɛ, asafo
bebree, akyɛm akɛse ne nkumaa a wɔn
nyinaa kurakura nkrante no aba,
5 Persia, Etiopia ne Put ka wɔn ho,
wɔn nyinaa wowɔ ɔkyɛm ne dade
kyɛw; 6 Gomer ne n'asafotow nyinaa,
Togarma fi a ɛwɔ benkum fam tɔnn ne
n'asafotow nyinaa; aman pii ka wo ho.
7 Mia na siesie wo ho, wo ne w'asafo
horow a wɔaboaboa wɔn ho ano aba
wo nkyɛn nyinaa, na yɛ wɔn ɔhwɛfo.
8 Nna pii akyi no wɔbɛba abɛhwɛ wo;
mfe a edi akyiri no mu, wobɛba asase
a wɔadan ɛsofo afi nkrante ano de wɔn
abesi hɔ na wɔaboa wɔn ano afi aman
bebree mu no so, Israel mmepɔw a
ɛdedaa mpan daa no so: na afei wɔayi
ɔman no afi aman no mu, na wɔn nyinaa
te hɔ dwoodwoo; 9 na wobɛba sɛ
ahum, wobɛba sɛ omununkum abɛkata
asase no so, wo ne w'asafotow no
nyinaa ne aman pii a ɛkeka wo ho.
10 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Na ɛda no, nsɛm bi bɛsɔre wo komam
na woadwen adwemmɔne, 11 na wo-
aka sɛ: Mɛforo makɔ asase a ano da hɔ
no so makotua wɔn a wɔwɔ hɔ komm a
wɔte hɔ dwoodwoo no, wɔn nyinaa
tete hɔ a wonni ɔfasu, na wonni apon-
kɛse ne akyiri adaban, 12 sɛ wore-
kɔfa asade na woafow afow ade, na
woadan wo nsa ahyɛ amamfõ a afei
wɔtete mu, ne ɔman a wɔaboaboa wɔn
ano afi amanaman mu na wɔanya
mmoa ne nneɛma na wɔte asase
mfinimfini no. 13 Seba ne Dedan
aguadifo, ne Tarsis adetɔnfo no
nyinaa bɛka akyerɛ wo sɛ: Asade
na worebɛfa yi? Afow nti na woahyia
w'asafo, sɛ worebɛsoa dwetɛ ne sika
na woafa mmoa ne nneɛmanneɛma na
woafom asade bebree yi?
14 Enti, onipa ba, hyɛ nkɔm na ka
kyerɛ Gog sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn
se ni: So ɛnyɛ da a me man Israel bɛtra
ase dwoodwoo no na wubehu, 15 na
wubefi wo trabea benkum fam ano
nohɔ tɔnn aba, wo ne aman bebree a
wɔka wo ho a wɔn nyinaa tete apɔnkɔ
so, asafo kɛse ne dɔm a ɛsõ, 16 na
wubetu aba me man Israel so sɛ
omununkum abɛkata asase no so?
Nna a edi akyiri no mede wo mɛba
m'asase so, na amanaman ahu me,
bere a meyi me kronkronyɛ adi wɔ wo
ho, wɔn anim no, oo Gog!
17 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni: So
wone nea mekaa ne ho asɛm tete nna
no mu a menam me nkoa, Israel adiyifo
a wɔkaa adiyisɛm nna no mu mfe mfe
no, so mekae sɛ mede wo mɛba wɔn so
no? 18 Na ɛda no, ɛda a Gog bɛba
Israel so no, Awurade Nyankopɔn
asɛm ni, m'abufuw mu yamgya bɛdɛw,
19 na me ninkuntwe mu, m'anibere gya
no mu, maka sɛ: Ampa ara, ɛda no,

23 Hes 36, 28. 24 Hes 34, 23; 36, 27. 26 Hes 34, 25; Yes 54, 10. 28 Hes 36, 36.—
1 Hes 39, 1; Adi 20, 8; Hes 32, 26. 4 Hes 29, 4. 11 Sak 2, 4. 12 Hes 5, 5.
17 Yes 24, 21; 63, 6; Yoel 3, 2, 12; Sef 3, 8.

ɔwosow kɛse bɛba Israel asase so,
20 na ɛpo mu mpataa ne wim nnomaa
bɛwosow m'anim, ne wuram mmoa ne
wɔn a wɔwea asase so nyinaa, ne nnipa
a wɔwɔ asase ani nyinaa, na mmepɔw
bedwiriw agu, na abotan korɔnkorɔn
ahwehwe ase, na afasu nyinaa ahwe-
hwe ase. 21 Na mɛfrɛ nkrante mahyɛ
no, me mmepɔw nyinaa so, Awurade
Nyankopɔn asɛm ni, wɔn nyinaa
nkrante, obi de bɛka ne nua; 22 na
mede owuyare ne mogya ne wɔn bedi,
na mɛtɔ osu a ehwie na ɛsram so ne
amparuwbo, ogya ne sufre agu ɔno ne
n'asafotow ne aman bebree a wɔkeka
ne ho no so. 23 Na mɛyɛ me ho kɛse
na mayɛ me ho kronkron, na mama
wɔahu me, amanaman bebree anim,
na wɔahu sɛ mene Awurade.

### Ti 39

Na wo, onipa ba, hyɛ Gog ho nkɔm
na ka sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn se
ni: Hwɛ, me ne wo anya, Gog, Ros,
Mesek ne *Tubal* birɛmpɔn*!* 2 Na
mɛdannan wo na makã wo, na mama
woatu afi benkum fam ano nohɔ tɔnn
aba, na mede wo maba Israel mmepɔw
so; 3 na mɛbɔ wo ta afi wo nsa be-
nkum mu, na mama w'agyan afi wo nsa
nifa mu atotɔ; 4 Israel mmepɔw so
na wobɛtɔ, wo ne w'asafotow nyinaa
ne aman a wɔka wo ho no; nnomaa a edi
nam, ntakraboa nyinaa ne wuram
mmoa na mede wo mɛyɛ wɔn aduan;
5 tataw ani na wobɛtɔ, na me na maka,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni. 6 Na
mɛsoma ogya akɔ Magog ne wɔn a
wɔtete nsupɔw so dwoodwoo no mu, na
wɔahu sɛ mene Awurade. 7 Na mɛma
wɔahu me din kronkron me man Israel
mu, na meremma wonhura me din
kronkron no ho bio, na amanaman ahu
sɛ mene Awurade, Israel mu kron-
kronni no. 8 Hwɛ, ɛreba na wɔbɛyɛ,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni, ɛno ara
ne da a maka ho asɛm no.

9 Ɛnna Israel nkurow mufo befifi adi
akɔto akode no mu gya ahyew, akyɛm
nkumaa ne akyɛm akɛse, ta ne agyan
ne mporibaa ne mpeaw, na wɔde ayɛ
nnyina asɔ mfe ason; 10 na wɔrenkɔ
wuram anyina, na wɔrentwa ebi mfi
kwae mu, na akode no na wɔbɛsɔ; na
wɔbɛfom wɔn a wɔfom wɔn, na wɔafow
wɔn a wɔfow wɔn no, Awurade Nya-
nkopɔn asɛm ni.

11 Na ɛda no, mɛma Gog afã bi wɔ
hɔ a ɛbɛyɛ no asiei Israel mu, akwan-
temfo bon a ɛwɔ ɛpo no anim fãm no,
na ebesiw akwantemfo kwan, na ɛhɔ
na wobesie Gog ne n'asafo yuu no
nyinaa, na wɔafrɛ hɔ sɛ: Gog asafo yuu
no bon. 12 Na Israel fi besie wɔn sɛ
wɔde redwira asase no asram ason;
13 na asase no so aman no nyinaa
besie wɔn, na ayɛ wɔn din, da a menya
anuonyam no, Awurade Nyankopɔn
asɛm ni. 14 Na wobeyiyi nnipa ama
wɔakyinkyini asase no so asie wɔn a
wɔaka asase no so no de adwira; asram
ason akyi no, wɔbɛtwee ahwehwɛ;
15 na anantefo no kyini asase no so, na
wɔn mu bi hu onipa dompe a, ɔbɛhyɛ
ho agyirae de akosi sɛ asiefo no bɛba
abesie no, Gog asafo yuu bon no mu.
16 Na kurow bi din nso bɛyɛ Hamona.
Sɛɛ na wobedwira asase no.

17 Na wo, onipa ba, sɛ Awurade
Nyankopɔn se ni: Ka kyerɛ nnomaa,
ntakraboa nyinaa, ne wuram mmoa
nyinaa sɛ: Munhyia mmra, mommoa
mo ho ano mfi mmaa nyinaa mmra me
kum afɔre a makum mama mo no ho,
Israel mmepɔw so kum afɔre kɛse, na
mummedi nam na monnom mogya;
18 nnommarima nam na mubedi, na
asase so abirɛmpɔn mogya na mobɛnom,
adwennini, nguanten mma ne mpapo
ne anantwinini, Basan nyɛmmoa ara
nko; 19 na mubedi srade amee, na
moanom mogya abow, me kum afɔre
a mikum memaa mo no mu, 20 na
apɔnkɔ ne apɔnkɔfo, nnɔmmarima ne
akofo nyinaa bɛmee mo, me pon so,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni.

21 Na mede m'anuonyam mesi aman-
aman mu, na amanaman nyinaa ahu
m'atɛn a mabu ne me nsa a mede mato
wɔn so; 22 na Israel fi behu sɛ me,
Awurade, mene wɔn Nyankopɔn afi
da no de akɔ, 23 na amanaman no
behu sɛ Israel fi amumɔyɛ nti na wotuu
wɔn kɔe; efisɛ wɔyɛɛ me bɔne nti na
miyii m'ani mihintaw wɔn, na mede
wɔn mehyɛɛ wɔn ahohiafo nsa na wɔn
nyinaa totɔɔ nkrante ano; 24 wɔn fĩ
ne wɔn mmaratode so na me ne wɔn
dii, na miyii m'ani mihintaw wɔn.

**22** Adi 20, 9. **23** Hes 29, 6. — **1** Hes 38, 2. **4** Hes 39, 17. **9** Dwom 46, 9.
**17** Adi 19, 17–18. **23** Yes 54, 8.

25 Ɛno nti sɛ Awurade Nyankopɔn
se ni: Afei mede Yakob nnommum no
mɛsan maba, na mahu Israel fi nyinaa
mmɔbɔ, na matwe me din kronkron no
ho ninkunu, 26 na wɔbɛsoa wɔn aho-
hora ne wɔn bɔne a wɔyɛɛ me no
nyinaa bere a wɔte wɔn asase so
dwoodwoo na obi nni hɔ a oyi wɔn hu
no, 27 bere a makɔfa wɔn afi aman
mu masan aba, na makɔboaboa wɔn
ano afi wɔn atamfo nsase so, na mayi
me kronkronyɛ adi wɔ wɔn mu, aman-
aman bebree anim no. 28 Na wobehu
sɛ mene Awurade wɔn Nyankopɔn, sɛ
mema wotuu wɔn kɔɔ amanaman mu,
na mekɔtasee wɔn mebaa wɔn asase
so bio na mannyaw wɔn mu bi wɔ hɔ
bio. 29 Na merenyi m'ani minhintaw
wɔn bio, efisɛ mahwie me honhom agu
Israel fi so, Awurade Nyankopɔn
asɛm ni.

## Ti 40

*Asɔrefi foforo ho adehu*

Yɛn tukɔ afe a ɛto so aduonu anum
no, afe no asefi mu ɔsram no da a ɛto so
du no, kurow no bɔ akyi afe a ɛto so
dunnan mu no, ɛda no ara na Awurade
nsa baa me so, na ɔde me baa hɔ;
2 Onyankopɔn anisoadehu mu na ɔde
me baa Israel asase so, na ɔde me
kogyinaa bepɔw a ɛkorɔn papaapa so,
na ɛso te sɛ kurow bi a wɔakyekye nifa
fam. 3 Na ɔde me baa hɔ no, na hwɛ,
ɔbarima bi a ne su te sɛ kɔbere de ni,
na siwabiri hama ne susuw demmire
kura ne nsam, na ogyina ɔponkɛse no
ano. 4 Na ɔbarima no kasa kyerɛɛ me
sɛ: Onipa ba, fa w'aniwa hwɛ, na fa
w'aso te, na fa wo koma to nea merema
woahu no nyinaa so; na sɛ ɛbɛyɛ na
mama woahu nti na wɔde wo baa ha.
Ka nea wuhu yi nyinaa kyerɛ Israel fi.
5 Na hwɛ, ɔfasu atwa ofi no ho
ahyia, na ɔbarima no kura demmire a
ne tenten yɛ basafa asia wɔ ne nsam,
nsam trɛw da basafa biara so, na
osusuw ɔfasu no trɛw, demmire no
biako, na ne korɔn nso demmire biako.
6 Ɛnna ɔbaa ɔponkɛse a ani kyerɛ
apuei fam kwan so no ho, na ɔforoo
n'atrapoe no, na osusuw ɔponkɛse no
ano, ɔpon ase a ne trɛw yɛ demmire
biako, ɛne ɔpon ase biako a ne trɛw yɛ
demmire biako. 7 Ne pia atwemu
demmire biako ne ne trɛw demmire
biako; ne mpia no ntam basafa anum
anum; ne ɔponkɛse no pon ase a ɛwɔ
ntwironoa a ɛkyerɛ ofi no ho no,
demmire biako; 8 na osusuw ɔpon-
kɛse no ntwironoa a ɛkyerɛ ofi no,
demmire biako; 9 na osusuw ntwiro-
noa no basafa awotwe, ne n'adum no,
basafa abien, na ntwironoa no kyerɛ ofi
no emu fam. 10 Na apuei fam pon-
kɛse no mpia no, abiɛsa wɔ ha na abiɛsa
wɔ ha, n'abiɛsa nyinaa nsusuwii yɛ
biako, na ha ne ha adum no nsusuwii
yɛ biako. 11 Na osusuw ɔponkɛse no
ano trɛw basafa du, na ɔponkɛse no
atwemu si basafa dumiɛnsa. 12 Na
mpia no anim hyekwan basafa biako
wɔ ha ne ɛha, na pia biako yɛ basafa
asia wɔ ha ne basafa asia wɔ ha.
13 Na osusuw ɔponkɛse no fii pia biako
atifi de kosii biako atifi, ne trɛw basafa
aduonu anum, ɔpon ne ɔpon di nhwɛa-
nim. 14 Na ɔyɛɛ adum no basafa
aduosia, na adum no ho wɔ abangua
a etwa ɔponkɛse no ho hyiahyia.
15 Na efi ɔponkɛse a wɔfa mu hyɛn
mu no anim kosi emu fam ponkɛse no
ntwironoa anim yɛ basafa aduonum.
16 Na mfɛnsere ahunaniankansa wowɔ
mpia no ne n'adum no ho kɔ ɔponkɛse
no mu fam de twa ho hyiahyia, ne ntam
fasu no ho saa ara, na mfɛnsere twa
mu hyiahyia, na mmɛ wowɔ adum no ho.
17 Ɛnna ɔde me kɔɔ ɛho fam abangua
no so, na hwɛ, adammaa wowɔ hɔ, ne
abo nsɛwee a wɔayɛ abangua so hɔ
atwa ahyia; adammaa aduasa na ɛwɔ
abo nsɛwee no ho; 18 na abo nsɛwee
no wɔ aponkɛse no nkyɛnmu ma ɛne
aponkɛse no atwemu sɛ; ɛne ase abo nsɛ-
wee no. 19 Na osusuw akyiri abangua
no, ne trɛw fi ɔponkɛse no anim de kosi
emu fam abangua no anim, basafa ɔha,
apuei fam ne benkum fam.
20 Na ɔponkɛse a ani kyerɛ benkum
fam, ɛho fam abangua no ho no, osusuw
n'atwemu ne ne trɛw, 21 ne ne mpia,
abiɛsa wɔ ha, na abiɛsa wɔ ha, ne
n'adum, ne ne ntam fasu; ne nsusuwii
te sɛ kan ponkɛse no de no, n'atwemu
basafa aduonum, na ne trɛw basafa
aduonu anum; 22 na ne mfɛnsere ne
ntam afasu ne mmɛ no nsusuwii te sɛ
ɔponkɛse a ani kyerɛ apuei fam no de
no; na ntrapoe ason na wɔforo kɔ mu,

---

**25** Hes 16, 53–63. **29** Hes 36, 26–27; Yes 44, 3. — **1-49** 1 Ah 6. **3** Hes 47, 3; Sak 2, 1; Adi 21, 15. **4** Hes 44, 5.

na ne ntam fasu no sisi anim. 23 Na
emu fam abangua no ponkɛse si ɔpo-
nkɛse a ɛkyerɛ benkum fam ne nea
ɛkyerɛ apuei fam no ntentenso, na
osusuw fii ɔponkɛse ano kosii ɔponkɛse
ano basafa ɔha.
24 Ɛnna ɔde me kɔɔ nifa fam, na hwɛ,
ɔponkɛse wɔ nifa fam nso, na osusuw
n'adum ne ne ntam fasu sɛ saa nsusuwii
no te; 25 na mfɛnsere twa ɛno ne ne
ntam fasu ho hyia sɛ saa mfɛnsere no
te; n'atwemu basafa aduonum na ne
trɛw basafa aduonu anum, 26 na
n'aforoe yɛ ntrapoe ason, na ne ntam
fasu sisi anim, na mmɛ wowɔ ho, biako
wɔ ha na biako wɔ ha, n'adum ho.
27 Na emu fam abangua no ponkɛse wɔ
nifa fam, na osusuw fii ɔponkɛse ano
de kosii ɔponkɛse ano nifa fam basafa
ɔha.
28 Ɛnna ɔde me faa nifa fam ponkɛse
no mu kɔɔ emu fam abangua so; na
osusuw nifa fam ponkɛse no sɛ saa
nsusuwii no te, 29 ne ne mpia ne
n'adum ne ne ntam fasu sɛ saa nsusu-
wii no te, na mfɛnsere wowɔ ho ne ne
ntam fasu ho hyia; n'atwemu si basafa
aduonum, na ne trɛw basafa aduonu
anum; 30 na ntam fasu twa ho hyia,
n'atwemu basafa aduonu anum, na ne
trɛw basafa anum; 31 na ne ntam
fasu no kyerɛkyerɛ ɛho fam abangua so,
na mmɛ wowɔ n'adum ho, na aforoe
no yɛ ntrapoe awotwe.
32 Ɛnna ɔde me kɔɔ emu fam abangua
no so apuei fam; na osusuw ɔponkɛse
no sɛ saa nsusuwii no te, 33 na ne
mpia na n'adum ne ne ntam fasu te sɛ
saa nsusuwii no te, na mfɛnsere twa
ɛno ne ne ntam fasu ho hyia, n'atwemu
basafa aduonum, na ne trɛw basafa
aduonu anum; 34 na ne ntam fasu
no kyerɛkyerɛ ɛho fam abangua so, na
mmɛ wowɔ n'adum ho ɛha ne ɛha, na
n'aforoe yɛ ntrapoe awotwe.
35 Ɛnna ɔde me kɔɔ benkum fam
ponkɛse no ano, na osusuwii sɛ saa
nsusuwii no te, 36 ne mpia, n'adum
ne ne ntam fasu; na mfɛnsere twa ho
hyia; n'atwemu basafa aduonum, na
ne trɛw basafa aduonu anum; 37 na
ne ntam fasu kyerɛkyerɛ ɛho fam
abangua so, na mmɛ wowɔ n'adum ho
ɛha ne ha, na n'aforoe yɛ ntrapoe
awotwe.
38 Na ɔdammaa ne ano pon wowɔ
aponkɛse no adum no ho, ɛhɔ na
wɔhohoro ɔhyew afɔre ho. 39 Na
ɔponkɛse no ntwironoa no mu no, apon
abien sisi ha na abien nso sisi ha, na
ɛho na wokum ɔhyew afɔre ne bɔne
ho afɔre ne asodi afɔre; 40 na ntwi-
ronoa no akyi nkyɛnmu a ɛda nea
woreforo akɔ ɔponkɛse no ano no be-
nkum fam hɔ, apon abien sisi hɔ, na
ɔponkɛse no ntwironoa no nkyɛnmu
ha nso, apon abien nso sisi hɔ; 41 apon
anan wɔ ɔfã ha, na apon anan nso wɔ
ɔfã ha, ɔponkɛse no nkyɛnmu, apon
awotwe ho na wokum mmoa; 42 na
apon anan sisi aforoe no ho, ɛyɛ abo a
wɔasen, n'atwemu basafa biako ne fã,
ne trɛw basafa biako ne fã, ne korɔn
basafa biako; ɛno so na wɔde ade a
wɔde kum ɔhyew afɔre ne okum afɔre
no gu; 43 na akɔtɔkorɔ nta a ɛyɛ nsam
trɛw hyehyɛ ɔdan no mu hyia; na apon
no so na wɔde ayɛyɛde nam no gu.
44 Na emu fam ponkɛse no akyi na
adammaa abien wowɔe, emu fam
abangua no so, biako si benkum fam
ponkɛse no nkyɛnmu, na anim kyerɛ
nifa fam, biako nso si nifa fam ponkɛse
no nkyɛnmu, na anim kyerɛ benkum
fam. 45 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Ɔda-
mmaa a ani kyerɛ nifa fam yi yɛ asɔfo
a wɔhwɛ ofi no so no dea, 46 na
ɔdammaa a ani kyerɛ benkum fam no
yɛ asɔfo a wɔhwɛ afɔremuka no so no
dea. Wɔne Sadok mma a wofi Lewifo
no mu a wɔbɛn Awurade bɛsom no no.
47 Na osusuw abangua no atwemu
basafa ɔha ne ne trɛw basafa ɔha, ɛyɛ
ahinanan; na afɔremuka si ɔdan no
anim.
48 Ɛnna ɔde me kɔɔ ɔdan no ntwiro-
noa mu, na osusuw ntwironoa no adum
no, basafa anum wɔ ha na basafa anum
wɔ ha, ne ɔponkɛse no trɛw, basafa
abiɛsa wɔ ha na basafa abiɛsa wɔ ha;
49 ntwironoa no atwemu si basafa
aduonu, na ne trɛw si basafa dubiako,
ntrapoe a wɔforo kɔ mu no so; na adum
nkuruwankuruwa sisi ntwironoa adum
no anim, biako wɔ ha na biako wɔ ha.

## Ti 41

*Asɔrefi no nkyerɛkyerɛmu*

Ɛnna ɔde me kɔɔ asɔredan no mu, na
osusuw adum no: basafa asia trɛw wɔ

46 Hes 43, 19; 44, 15; 1 Ah 1, 8, 39; 1 Be 6, 8. 47 Hes 43, 19. 48 1 Ah 6, 3.
49 1 Ah 7, 21. — 1-26 1 Ah 6.

ha na basafa asia trɛw wɔ ha, ɛne
ntamadan no trɛw. 2 Na ano kwan
trɛw si basafa du, na ano kwan no
nkyɛn nkyɛn yɛ basafa anum wɔ ha ne
basafa anum wɔ ha; na osusuw
n'atwemu basafa aduanan ne ne trɛw
basafa aduonu. 3 Ɛnna ɔkɔɔ emu fam
kosusuw ɔpon ano adum no basafa
abien, ne ɔpon no basafa asia, ne ɔpon
no trɛw basafa ason; 4 na osusuw
n'atwemu basafa aduonu ne ne trɛw
basafa aduonu, asɔredan no anim; na
ɔka kyerɛɛ me sɛ: Ɛha ne kronkron mu
kronkron.

5 Ɛnna osusuw ɔdan no fasu basafa
asia, ne ɛho mpia no trɛw basafa anan
de twaa ɔdan no nyinaa ho hyiae;
6 na nkyɛnmu mpia no, pia si pia so
ahorow abiɛsa, ne saa ahorow aduasa,
na ɛkokɔ ɔfasu a ɛwɔ ɔdan no ho ma
mpia no so, twa ho hyia, ɛma esuso mu,
nanso ensuso ɔdan no fasu mu; 7 na
mpia no rekɔ soro hyia no na emu
retrɛw, na ɔdan no ho mpia no kɔ soro
ara twa ɔdan no ho hyia, enti emu
trɛwee ɔdan no ho wɔ soro, na ne saa
fi ase de no mu fa mfinimfini de no mu
kɔ soro de no mu. 8 Na mihuu ɔdan
no ho bamma a etwa ho hyia a ɛne
nkyɛnmu mpia no nnyinaso, ne hin
korɔn du basafa asia demmire no pɛ.
9 Nkyɛnmu mpia no akyiri fasu no
trɛw si basafa anum, na nea wogyawee
ɔdan no ho nkyɛnmu mpia no ho no nso
saa ara. 10 Na adammaa no ntam
trɛw yɛ basafa aduonu de twa ɔdan no
ho hyia twem. 11 Na nkyɛnmu mpia
no apon ano kwan kɔ nea wogyawee
no so, ɔpon ano biako kyerɛ benkum
fam, na ɔpon ano biako wɔ nifa fam, na
ɔkwan a wogyawee no trɛw si basafa
anum twa ho hyia.

12 Na ɔdan a esi ofi no akyi adiwo
atɔe fam no trɛw si basafa aduɔson,
na ɔdan no fasu trɛw si basafa anum
de twa ho hyia, na n'atwemu si basafa
aduakron.

13 Na osusuw ɔdan no atwemu
basafa ɔha, ne afikyiri adiwo ne ɛhɔ
dan no ne n'afasu atwemu basafa ɔha;
14 na ɔdan no anim trɛw ne afikyikuaa
no de, apuei fam, si basafa ɔha.

15 Saa na osusuw ɔdan a esi afikyi-
kuaa no anim a ekoduu n'akyi ne ɛho
mmrannaa a ɛwɔ ha ne ha atwemu
basafa ɔha, ne emu fam asɔredan no ne
abangua no ntwironoa. 16 Apon ase
ne mfɛnsere ahunaniankansa ne mmra-
nnaa a etwa n'abiɛsa no ho hyia no,
apongua a wɔde dua adura ho ahyia
no ne fam de kɔka mfɛnsere no ho no,
ne mfɛnsere a wɔakatakata ho no,
17 apon ano atifi hɔnom, ɔdan no mu
fam ne akyi fam ne afasu no nyinaa
twem, emu fam ne ɛho fam, ne nyinaa wɔ
ne nsusuwii. 18 Na wɔayeyɛ kerubim
ne mmɛ, na abɛ wɔ kerub ne kerub ntam,
na kerub biara wɔ anim abien, 19 na
onipa anim kyerɛ abɛ ɔfã ha, na gyata
anim kyerɛ abɛ ɔfã ha; wɔyɛe ɔdan no
mu nyinaa hyiae; 20 efi fam kosi pon
no atifi na wɔayeyɛ kerubim ne mmɛ
no, asɔredan no fasu ho.

21 Asɔredan no wɔ apongua ahin-
anan, na kronkronbea no anim wɔ ne
de saa ara. 22 Afɔremuka no yɛ dua,
ne korɔn basafa abiɛsa, na n'atwemu
basafa abien, na ne twea ne ne nnyi-
naso ne n'afasu yɛ dua; na ɔka kyerɛɛ
me sɛ: Eyi ne ɔpon a esi Awurade anim.
23 Na asɔredan no asa ne pia kronkron
no wɔ apon abien; 24 na apon no yɛ
ntanta, apon mmukawmu abien abien;
abien yɛ ɔpon biako de, na apon abien
yɛ biako de; 25 na wɔayɛ asɔredan
ano apon no so kerubim ne mmɛ, sɛnea
wɔyɛe afasu no ho no; na dua ntiaso
wɔ ntwironoa no anim adiwo fam.
26 Na mfɛnsere ahunaniankansa ne
mmɛ wɔ ɔfã ha ne fã ha, ntwironoa no
nkyɛnmu ne ɔdan no nkyɛnmu mpia
ne nkataso mpuran no ho.

## Ti 42

*Asɔrefi ho nsase no nsusuwii*

Ɛnna ɔde me fii adi faa benkum fam
kwan so kɔɔ ɛho fam abangua no so,
na ɔde me kɔɔ adammaa a ɛda afikyi-
kuaa ne ɛhɔ dan no ntentenso a ɛkyerɛ
benkum fam no ho, 2 n'atwemu ho,
esi basafa ɔha, ɔpon ano wɔ benkum
fam, na ne trɛw si basafa aduonum;
3 ɛda emu fam abangua no basafa
aduonu no ntentenso ne ɛho fam
abangua no abo nsɛwee no ntentenso;
abrannaa kyerɛ abrannaa anim, nsɛmso
a ɛto so abiɛsa mu, 4 na adammaa no
anim na ɔkwan a ne trɛw si basafa du
wɔ, ɛde rekɔ emu fam, basafa ɔha kwan;

4 Hes 43, 12. 10 Hes 42, 1–3. 22 Ex 30, 1–10. — 2 Hes 41, 13. 3 Hes 41, 10;
40, 17.

na apon no ano kyerɛ benkum fam.
5 Na soro adammaa no yɛ ntiantia,
efisɛ mmrannaa no di mu bi, na ɛntrɛw
sɛ ɔdan no mfinimfini ne ase de no,
6 efisɛ ɛyɛ asansã, na enni adum sɛ
mmangua no adum no, na wɔadwom
afi ase de ne mfinimfini de no so, afi
fam. 7 Na abo ban a ɛwɔ adiwo fam
siane adammaa no, ɛho fam abangua
no mu kyerɛ adammaa no anim,
n'atwemu basafa aduonum, 8 na ada-
mmaa a ani kyerɛ ɛho fam abangua no
atwemu si basafa aduonum, na hwɛ,
asɔredan no anim de na ɛyɛ basafa ɔha;
9 na adammaa yi pue abo ban no so;
ɔkwan a obi fi ɛho fam abangua no so
reba mu a ɔfa so no da apuei fam.
10 Abangua no fasu trɛw a ɛkyerɛ
apuei fam no, afikyikuaa ne ɛho dan
ntentenso mu na adammaa wɔ, 11 na
ɔkwan da anim; ɛte sɛ adammaa a ɛwɔ
benkum fam no, n'atwemu ne ne trɛw
saa ara, ne n'adifi akwan nyinaa ne ne
nsiesiei; na sɛ n'apon ano te no, 12 sɛ
nso adammaa a ɛwɔ nifa fam no apon
ano tetee ne no, ɔpon ano wɔ ɔkwan
no ti, ɛne ɔkwan a ɛda ɛho aban no
anim, ɔkwan a wofi apuei fam nam so
ba mu no.

13 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Benkum
fam adammaa ne nifa fam adammaa
a esisi afikyikuaa no anim no ne adam-
maa kronkron a asɔfo a wɔbɛn Awu-
rade no bedi akronkronne mu
akronkronne hɔ no; ɛhɔ na wɔ́mfa
akronkronne mu akronkronne ngugu,
aduan afɔre ne bɔne ho afɔre ne asodi
ho afɔre no, na ɛhɔ yɛ kronkron.
14 Asɔfo no hyɛn mu a, wommfi kron-
kronbea hɔ mmfi adi nnkɔ ɛho fam
abangua no so, na emu hɔ na wɔ́mfa
wɔn ntade a wɔde som ngu, na ɛyɛ
kronkron; wɔnhyehyɛ ntade foforo
ansa na wɔabɛn nea ɛyɛ ɔman no de ho.

15 Na owiee emu fam dan no susuw
no, ɔde me fii adi faa ɔponkɛse a ani
kyerɛ apuei fam no kwan so, na osusuw
hyiae twem, 16 ɔde susuw demmire
no susuw apuei mframa nnemmire
ahannum, susuw demmire no so de
twa hyiae; 17 osusuw benkum fam
nnemmire ahannum, susuw demmire
no so de twa hyiae. 18 Osusuw nifa
fam nnemmire ahannum, susuw
demmire no so; 19 ɔdan kɔɔ atɔe fam
kosusuw nnemmire ahannum, susuw
demmire no so; 20 mframa anan no
so na osusuw no. Ɔfasu twa ho hyia
twem; n'atwemu ahannum ne ne trɛw
ahannum, sɛ entwa kronkronbea ne
anihumafo de ntam.

## Ti 43

*Asɔrefi foforo no anuonyam*

Ɛnna ɔde me baa ɔponkɛse a ɛkyerɛ
apuei kwan so no ano. 2 Na hwɛ,
Israel Nyankopɔn anuonyam fi apuei
kwan so reba, na ne nne te sɛ nsu
bebree nne, na n'anuonyam maa asase
haranee. 3 Na ade a mihui no su te
sɛ ade a mihui a mebae mebɛsɛee kurow
no; na ɛyɛ adehu a ɛte sɛ ade a mihui
asu Kebar ho no; na mede m'anim
mibutuw fam. 4 Na Awurade anu-
onyam no baa ofie hɔ ɔponkɛse a
ɛkyerɛ apuei fam no kwan so. 5 Na
honhom no maa me so de me baa emu
fam abangua no so, na hwɛ, Awurade
anuonyam no ayɛ ofi no ma.

6 Na metee sɛ obi fi ofi no mu ne me
kasae, na ɔbarima bi gyina me nkyɛn.
7 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba,
m'ahengua sibea ne m'anammɔn agyi-
nae a mɛtra hɔ, Israelfo mu akosi daa
ni! Na Israel fi renhura me din kron-
kron ho bio, sɛ wɔn ne wɔn ahene de
wɔn aguamammɔ ne wɔn ahene afunu
yɛe no, wɔn sorɔnsorɔmmea so 8 a
wɔde wɔn apon ase too m'apon ase ho
na wɔde wɔn apongua nkyɛnmu sii
m'apongua nkyɛnmu ho ma ɔfasu nko
si me ne wɔn ntam no, na wɔde wɔn
akyide a wɔyɛe huraa me din kronkron
no ho ma mehyew wɔn m'abufuw mu
no. 9 Afei de, wobeyi wɔn agua-
mammɔ ne wɔn ahene afunu no afi me
nkyɛn akɔ akyirikyiri, na matra wɔn
mu akosi daa.

10 Wo, onipa ba, fa ofi yi kyerɛ
Israel fi, na wɔn anim ngu ase, wɔn
amumɔyɛ ho, na ma wonsusuw nsusuw-
so a edu pɛ no. 11 Na sɛ wɔn anim
gu ase nea wɔayɛ nyinaa ho a, kyerɛ
wɔn ofi no suban ne ne nsiesiei, ne
n adifi ne ne muba, ne ne su nyinaa ne
n'ahyɛde nyinaa, ne ne ban nyinaa ne
ɛho mmara nyinaa, na kyerɛw wɔn anim,
na wɔnhwɛ ne su no nyinaa ne ɛho
ahyɛde nyinaa, na wonni so. 12 Eyi ne
ofi no ho mmara: Bepɔw no atifi, nè

3 Hes 8–11; Hes 1. 4 Hes 11, 22–23; 10, 19. 5 Ex 40, 34; 1 Ah 8, 10–11.
7 Dwom 132, 13–14. 8 Hes 8, 7–18. 10 Hes 16, 61, 63; 36, 32.

ɔhye a etwa ho hyia twem nyinaa nyɛ
akronkronne mu kronkron; hwɛ, ofi
no ho mmara ni.
13 Na eyinom ne afɔremuka no nsu-
suwii, basafa a biako yɛ basafa ne nsa
mu trɛw so, ne nnyinaso yɛ basafa na
ne trɛw basafa, na anoano hin a etwa
ho hyia yɛ nsama biako; na eyi ne
afɔremuka no ase. 14 Na efi fam
nnyinaso no so de kosi ase afofare no
so yɛ basafa abien na ne trɛw basafa
biako, na efi afofare kumaa no so kosi
afofare kɛse no so yɛ basafa anan, na
ne trɛw basa fabiako; 15 na afɔremuka
no korɔn yɛ basafa anan, na efi afɔre-
muka no so de kɔ soro wɔ mmɛn anan.
16 Na afɔremuka no atwemu yɛ basafa
dumien, na ne trɛw dumien, n'afãnan,
ɛyɛ ahinanan; 17 na afofare no atwemu
yɛ basafa dunnan, na n'afanan, ne trɛw
yɛ dunnan, na ano a etwa ho hyia no
basafa fã, na ne nnyinaso basafa twa
ho hyia, na n'aforoe kyerɛ apuei.
18 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba,
sɛ Awurade Nyankopɔn se ni: Eyinom
ne afɔremuka no ho ahyɛde, da a
wɔbɛyɛ no sɛ wɔmmɔ so hyew afɔre na
wɔmpete so mogya no: 19 Asɔfo,
Lewifo a wofi Sadok asefo mu a wɔbɛba
abɛbɛn me sɛ wɔrebɛsom me no,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni, ma wɔn
nantwiforo na wɔmfa mmɔ bɔne ho
afɔre, 20 na fa ne mogya no bi keka
ne mmɛn anan ne afofare no ahinanan
ne ano a etwa ho hyia, fa yi ɛho bɔne
na pata ma no; 21 na fa bɔne ho afɔre
nantwinini no, na hyew no, ofi no baabi
a wɔayi ato hɔ, kronkronbea adiwo fam
no. 22 Na ɛda a etia abien no, fa
ɔpapo a onni dɛm bra bɛbɔ bɔne ho
afɔre, na wɔmfa nyi afɔremuka no ho
bɔne, sɛnea wɔde nantwinini no yii no.
23 Sɛ wuwie bɔne no yi a, fa nantwi-
foro a onni dɛm ne nguankuw mu
dwennini a onni dɛm bra, 24 na fa
wɔn bra Awurade anim, na asɔfo no
mfa nkyene ngu wɔn so, na wɔmfa wɔn
mmɔ ɔhyew afɔre mma Awurade.
25 Nnanson na fa ɔpapo bɔ bɔne ho
afɔre daa, na nantwiforo ne nguankuw
mu dwennini a dɛm bi nni wɔn ho nso
na wɔmfa mmɔ. 26 Nnanson na wɔmfa
mpata mma afɔremuka no, na wonnwira
ho na wɔmfa nhyɛ nsa. 27 Na wowie
nna no a, da a ɛto so awotwe de rekɔ
yi, asɔfo no mmɔ mo hyew afɔre ne mo
asomdwoe afɔre, afɔremuka no so, na
m'ani bɛsɔ mo, Awurade Nyankopɔn
asɛm ni.

## Ti 44

*Kronkronbea no ho asomfo*

Ɛnna ɔde me faa kronkronbea anim
ponkɛse a ɛkyerɛ apuei no kwan so, na
ɛno de, wɔato mu. 2 Na Awurade ka
kyerɛɛ me sɛ: Ɔponkɛse yi, wɔato mu
ara, wɔrenhiɛ, na obi remfa mu mma
mu, efisɛ Awurade Nyankopɔn afa mu
aba mu nti, wɔato mu ara. 3 Obi-
rɛmpɔn no nko na obirɛmpɔn a ɔyɛ nti
ɔbɛtra mu adidi, Awurade anim; ɔbɛfa
ɔponkɛse no ntwironoa kwan so ahyɛn
mu, na wafa ɔkwan no so afi adi.
4 Ɛnna ɔde me faa benkum fam pon-
kɛse no kwan so de me baa ɔdan no
anim, na mehwɛe, na hwɛ, Awurade
anuonyam no ahyɛ Awurade dan no ma,
na mehwee fam mede m'anim mibu-
tuwii. 5 Na Awurade ka kyerɛɛ me
sɛ: Onipa ba, fa wo koma si so, na fa
w'aniwa hwɛ, na fa w'asõ tie nea mere-
bɛka makyerɛ wo, Awurade fi ahyɛde
nyinaa ne ne mmara nyinaa ho no
nyinaa, na fa wo koma si ofi no mu hyɛn
ne kronkronbea adifi no nyinaa so,
6 na ka kyerɛ asowuifo, Israel fi no,
sɛ: Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Israel fi, mo akyide no nyinaa, mómma
ɛnnɔɔ mo sõ, 7 sɛ mode ananafo mma,
komam momonotofo ne ɔhonam mu
momonotofo bae, sɛ wɔmmɛtra me
kronkronbea nhura me fi ho, sɛ mode
m'aduan, srade ne mogya bae, na
wɔsɛee m'apam, mo akyide nyinaa so,
8 nanso moanyɛ m'akronkronne no ho
adwuma no, na mmom mode mo ara
mo nnipa asisi me kronkronbea hɔ
adwuma no so.
9 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Ɔnanani biara a ɔyɛ komam momonoto
ne ɔhonam mu momonoto nnhyɛn me
kronkronbea, ananafo a ɛwɔ Israelfo
mu nyinaa mu, 10 na mpo Lewifo a
wɔafi me ho akɔ akyirikyiri, Israel fom
a wɔfom fii me nkyɛn kodii wɔn abosom
akyi no mu no, wɔn mpo bɛsoa wɔn
amumɔyɛ; 11 na wɔbɛyɛ me kron-
kronbea asomfo ayɛ ofi no apon ano
ahwɛfo, na wɔasom ofi no mu; wɔn na
wɔbɛbɔ ɔhyew afɔre ne okum afɔre

---

13 Hes 40, 47; Ex 27, 1–8. 19 Ex 29; Hes 40, 46. 26 Ex 28, 41. —
3 Hes 45, 7. 4 Hes 43, 5.

ama ɔman no, na wɔn ara na wobegyina
wɔn anim asom wɔn. 12 Esiane sɛ
wɔasom wɔn, wɔn abosom anim, na
wɔadannan Israel fi amumɔyɛ hintidua
nti, mama me nsa so mahyɛ wɔn,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni, sɛ
wɔnsoa wɔn amumɔyɛ; 13 na wonn-
twiw mmmɛn me mmmɛyɛ asɔfodwuma
mmma me, na wɔmmmɛn m'akron-
kronne no biara mmma m'akronkronne
mu akronkronne ho, na wɔnsoa wɔn
ahohora ne wɔn akyide a wɔyɛe no.
14 Nanso mede ofi no ho adwuma no
mɛhyɛ wɔn nsa, ɛho som ne ade biara
a wɔyɛ wɔ mu no nyinaa mu.
15 Na asɔfo, Lewifo, Sadok mma a
wɔyɛ me kronkronbea hɔ adwuma,
bere a Israelfo fii me nkyɛn kɔfom
kwan no, wɔn de, wɔbɛbɛn me asom
me, na wɔagyina m'anim de srade ne
mogya abrɛ me, Awurade Nyankopɔn
asɛm ni, 16 na wɔbɛhyɛn me kron-
kronbea hɔ, na wɔn na wɔbɛbɛn me
pon ho abɛsom me, na wɔayɛ me som
adwuma no. 17 Na sɛ wɔreba emu
fam abangua aponkɛse no mu a,
wɔnhyehyɛ nwera ntade, na okuntutam
biara nnka wɔn ho bere a wɔresom
emu fãm abangua no aponkɛse no mu
ne ofi no mu no. 18 Nwera ahyehyɛde
mmobɔ wɔn ti, na nwera twakoto
nhyehyɛ wɔn; wɔmmfa biribiara a
ɛbɛma wɔafi fifiri mmmɔ wɔn ho so.
19 Na wɔrefi adi akɔ ɛho fam abangua
no so akɔ ɔman no nkyɛn a, wonyiyi
wɔn ntade a wɔhyɛ de somee no mfa
ngu kronkronbea adammaa no mu, na
wɔnhyehyɛ ntade afoforo, na wɔamfa
wɔn ntade kronkronyɛ no ankɔ nkurɔfo
no mu. 20 Na wonnyiyi wɔn ti, nso
wonnsiw atimum, obubu nko na
wommubu wɔn ti so. 21 Na bobesa
nso ɔsɔfo biara nnnom bere a wɔrehyɛn
emu fam abangua no so. 22 Nanso
wɔmmfa okunafo ne nea wɔako no
nnware, na mmom wɔmfa Israel fi
asefo mu mmabea, anaa okunafo a ɔyɛ
ɔsɔfo bi kunafo. 23 Na wɔnkyerɛkyerɛ
me man akronkronne ne nea abu so
ntam nsonoe, na wɔmma wonhu nea
ɛho wɔ fĩ ne nea ɛho tew ntam nsonoe.
24 Na akameakamesɛm nso, wɔn ara
na wonnyina hɔ mmu ho atɛn, m'a-
temmude so na wommu atɛn, na
wɔnhwɛ me mmara horow ne m'ahyɛde,
m'afahyɛ nyinaa mu, na wɔnyɛ me
home nna kronkron. 25 Na wɔnnkɔ
funu bi ho nnkogu wɔn ho fĩ gye agya
ne ɛna ne ɔbabanin ne ɔbabea ne
onuabarima ne onuabea a onnya nyɛɛ
ɔbarima de ho na wɔwɔ ho kwan sɛ
wɔma wɔn ho kum. 26 Na odwira
ne ho wie a, wɔnkan nnanson mma no,
27 na ɛda a ɔrehyɛn kronkronbea akɔ
emu fãm abangua so akɔsom kron-
kronbea no, ɔmfa ne bɔne ho afɔre
mmra, Awurade Nyankopɔn asɛm ni.
28 Na nea ɛbɛyɛ wɔn agyapade de,
mene wɔn agyapade, na mommma
wɔn kyɛfa bi Israel mu, mene wɔn
kyɛfa. 29 Aduan afɔre ne bɔne ho
afɔre ne asodi ho afɔre no, wɔn ara na
wonni, na Israel mu ahyirade nyinaa
nyɛ wɔn de. 30 Na ade nyinaa mu
aba a edi kan mfiase no ne ade nyinaa
mu somã afɔrebɔde a moma so nyinaa
no, ɛnyɛ asɔfo no dea; na mo mmɔre
mu nea edi kan no, momfa mma ɔsɔfo
na nhyira mmɛtra wo fi. 31 Abɔfõ
biara ne nea wɔatetew no, nnomaa ne
mmoa mu no, asɔfo nnni.

## Ti 45

*Awurade, n'asomfo, kurow kronkron no ne abirɛmpɔn no kyɛfa*

Na sɛ morebɔ asase no so ntonto de
akyerɛ agyapade a, munyi so somã
afɔrebɔde, asase no mu akronkronne
mma Awurade; n'atwemu nyɛ susuw
demmire mpem aduonu anum, na ne
trɛw ɔpeduonu; ɛne asase kronkron,
ne hye nyinaa mu hyia. 2 Eyi mu
ahannum ne ahannum a ɛma ɛyɛ
ahinanan hyia no nyɛ kronkronbea no
de, na basafa aduonum nyɛ ne mfikyi-
sase ntwa ho nhyia. 3 Na asase a
moasusuw no ara mu, susuw atwemu
mpem aduonu anum ne ne trɛw ɔpedu,
na eyi mu na kronkronbea no, akron-
kronne mu kronkron no ntra; 4 asase
no mu akronkronne ne no, ɛnyɛ asɔfo
a wɔsom kronkronbea a wɔbɛn bɛsom
Awurade no de, na ɛnyɛ wɔn adan
sisibea ne kronkronbea ho kron-
kronbea. 5 Na atwemu mpem aduonu
anum no ne ne trɛw mu ɔpedu nyɛ
Lewifo a wɔyɛ ofi no mu asomfo de, na
ɛnyɛ wɔn kyɛfa, nkurow a wɔbɛtra mu
mu.

15 Hes 40, 46; 48, 11. 17 Lev 16, 4. 19 Hes 42, 14. 20 Lev 19, 27; 21, 5.
21 Lev 10, 9. 22 Lev 21, 7, 13–14. 23 Lev 10, 10. 25 Lev 21, 1–4.
28 Num 18, 20. 31 Lev 22, 8.

6 Nanso munyi kurow no kyɛfa a ne
trɛw mpemnum ne n'atwemu mpem
aduonu anum, kronkronbea somã afɔre-
bɔde no ho, ɛnyɛ Israel fi nyinaa dea.
7 Na obirɛmpɔn no de no nna kron-
kronbea no somã afɔrebɔde ne kurow
no kyɛfa no nkyɛnmu ha ne ha,
kronkronbea no somã afɔrebɔde ne
kurow no kyɛfa no anim, atɔe fam de
rekɔ atɔe, ne apuei fam de rekɔ apuei,
atwemu ne mmusuakuw no kyɛfa no
mmiako mmiako de no nsɛ, ɛmfi atɔe
hye so nkɔ apuei hye so; 8 asase no na
ɛnyɛ ne kyɛfa Israel mu, na m'abirɛmpɔn
anhyɛ me man so bio, na wɔmfa asase
no mma Israel fi sɛ wɔn mmusuakuw
no te.
9 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Momma ɛnnɔɔ mo sõ, Israel abirɛmpɔn,
múnyi amimdi ne nhyɛso, na monyɛ
atemmude ne atreneede, munyi mo
tintinnye mfi me man so, Awurade
Nyankopɔn asɛm ni.
10 Múnnya nseniakwanmu ne efa
trenee ne bat trenee; 11 efa ne bat
nsusuwii nyɛ biako, na bat nkura homer
nkyɛmu du mu biako, na efa nso nyɛ
homer nkyɛmu du mu biako; ne
nsusuwii nyɛ sɛ homer biako. 12 Na
dwetɛbona nyɛ gera aduonu, nnwetɛ-
bona aduonu anum, nnwetɛbona
dunnum nyɛ mo mane.
13 Eyi ne somã afɔrebɔde a momma
so: Awi homer mu efa nkyɛmu asia mu
biako ne atoko homer mu efa nkyɛmu
asia mu biako; 14 na ngo ho ahyɛde
ni: Ngo bat no, bat nkyɛmu du mu
biako na momma mfi susukora a ɛne
homer a edi bat du no mu; na bat du
na ɛyɛ homer; 15 na oguan biako a
ofi nguankuw mu, nguan ahanu a ɛwɔ
Israel adidibea a ɛhɔ afow no mu, na
ɛnyɛ aduan afɔre ne ɔhyew afɔre ne
asomdwoe afɔre, na wɔmfa mpata mma
wɔn, Awurade Nyankopɔn asɛm ni.
16 Asase no so man nyinaa mfa somã
afɔrebɔde yi mma Israel mu birɛmpɔn
no. 17 Na nea ɛda obirɛmpɔn no so
ne sɛ ɔmma ɔhyew afɔre, aduan afɔre
ne ahwiesa, nnapɔnna ne asram foforo
ne home nna wɔ Israel fi afã a wɔhyehyɛ
nyinaa mu, ɔno ara na ɔmma bɔne ho
afɔre ne aduan afɔre ne ɔhyew afɔre
ne asomdwoe afɔre a wɔde pata ma
Israel fi no.

*Afahyɛ ne afɔrebɔ ho nhyehyɛe*

18 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Ɔsram a edi kan no da a edi kan no, fa
nantwiforo a onni dɛm yi kronkronbea
no ho bɔne. 19 Na ɔsɔfo no mfa bɔne
ho afɔre mogya no bi nkeka ofi no
apongua ne afɔremuka no afofare no
twea anan ne emu fam abangua pon-
kɛse no apongua ho. 20 Na ɔsram no
da a ɛto so ason no, yɛ saa ara, nea
wafom anibiannaso ne ne ntetekwaa-
sɛm so no nti, na momfa mpata mma
ofi no.
21 Ɔsram a edi kan no da a ɛto so
dunnan no nyɛ mo twam nnapɔnna
nnanson; apiti na wonni. 22 Na
obirɛmpɔn no mfa nantwinini bi da no
ara mmɔ n'ankasa ne asase no so man
nyinaa ho bɔne ho afɔre; 23 na afahyɛ
nnanson no nyinaa, ɔmmɔ ɔhyew afɔre
mma Awurade, anantwinini ason ne
adwennini ason a dɛm nni wɔn ho, nna-
fua ason yi daa, ne bɔne ho afɔre nso,
ɔpapo biako da biara; 24 na ɔmma
aduan afɔre nso, nantwi biako de efa
biako, ne odwennini biako de efa
biako, na ngo susutoa biako nka efa
biako ho. 25 Ɔsram a ɛto so ason no
da a ɛto so dunnum no, afahyɛ no mu
no, ɔnyɛ sɛ eyi ara nnanson, sɛ bɔne ho
afɔre ne ɔhyew afɔre ne aduan afɔre
ne ngo no ara.

## Ti 46

*Obirɛmpɔn no afɔrebɔde.—Asɔre*

Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni: Emu
fam abangua ponkɛse a ɛkyerɛ apuei
no, wɔnto mu ara adwumayɛ nnan sia
no, na homeda no de, wɔnhiɛ, na ɔsram
foforo da no nso, wonhiɛ. 2 Na
obirɛmpɔn no mfi ɛho fam mfa ɔponkɛse
no ntwironoa kwan so mmegyina
ɔponkɛse no apongua ho, na asɔfo no
mmɔ ne hyew afɔre ne n'asomdwoe
afɔre, na ɔnkotow nsɔre, ɔponkɛse no
apongua ase, na omfi adi; na ɔponkɛse
no de, wɔnnto mu kosi anwummere.
3 Na asase no so man no nso nkotow
nsɔre ɔponkɛse no ano, home nna ne
asram foforo so, Awurade anim.
4 Na ɔhyew afɔre a obirɛmpɔn no mfa
mmrɛ Awurade no ni: homeda, nguan-
ten asia a wonni dɛm, ne odwennini a
onni dɛm, 5 ne aduan afɔre: odwen-
nini no de, efa, ne nguanten no ho

7 Hes 44, 3; 48, 21–22. 9 Hes 46, 18. 10 Lev 19, 36; Deut 25, 15. 20 Lev 4, 2; 5, 17. 21 Lev 23, 5. 23 Num 28, 19–22. 24 Hes 46, 5; Num 15, 4, 6, 9. 25 Lev 23, 24. — 2 Hes 44, 3. 4 Num 28, 9.

aduan afɔre a ne nsa bɛsõ so, ne ngo
susutoa a ɛka efa no ho. 6 Na ɔsram
foforo da: nantwiforo a onn idɛm ne
nguanten asia ne odwennini biako a
wonni dɛm 7 ne nantwinini no ho
efa ne odwennini no ho efa na ɔmfa
nyɛ aduan afɔre, ne nguanten no de,
sɛnea ne nsa bɛsõ so, ne ngo susutoa a
ɛka efa ho. 8 Na sɛ obirɛmpɔn no
rebɛhyɛn mu a, ɔmfa ɔponkɛse no
ntwironoa kwan so nkɔ mu, na ɔmfa ne
kwan no so mfi adi.

9 Na sɛ asase no so man no reba
Awurade anim, afahyɛ no mu a, nea
ɔfa benkum fam ponkɛse no kwan so
ba mu bɛsɔre no, ɔmfa benkum fam
ponkɛse no kwan so mfi adi, na nea ɔfa
benkum fam ponkɛse ano ba mu no,
ɔmfa benkum fam ponkɛse no ano mfi
adi; ɔnnsan mmfa ɔponkɛse a ɔfaa mu
baa mu no mu mmfi adi, na ɔ́nnantew
tẽe mfi adi. 10 Na obirɛmpɔn no, sɛ
wɔreba mu a, ɔmfra wɔn mu mmra mu,
na sɛ worefi adi a, ɔne wɔn mfi adi.

11 Na nnapɔnna ne afahyɛ no mu adu-
an afɔre nyɛ nantwinini ho efa ne odwen-
nini ho efa, ne nguanten ho sɛnea ne
nsa bɛsõ so, ne efa ho ngo susutoa. 12
Na sɛ obirɛmpɔn no rebɛbɔ ayamyi hyew
afɔre anaa ayamyi asomdwoe afɔre ama
Awurade a, ɛnde wonhiɛ no ɔponkɛse
a ɛkyerɛ apuei no, na ɔmmɔ ne hyew
afɔre ne n'asomdwoe afɔre sɛnea ɔyɛ
homeda no, na omfi adi; na n'adifi
akyi no, wɔnto ɔponkɛse no mu.

13 Na oguanten a wadi afe a onni
dɛm na fa bɔ ɔhyew afɔre ma Awurade;
anɔpa anɔpa na bɔ; 14 na siesie ɛho
aduan afɔre daa anɔpa: efa nkyɛmu
asia mu biako, ne ngo susutoa nkyɛmu
abiɛsa mu biako, na wɔmfa mfɔtɔw
osiam no, na ɛ́nyɛ aduan afɔre mma
Awurade; ɛ́nyɛ daa ahyɛde daa yi;
15 na munsiesie oguanten no ne aduan
afɔre ne ngo no daa anɔpa: ɛyɛ daa
ɔhyew afɔre.

16 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni: Sɛ
obirɛmpɔn no de n'agyapade no bi kyɛ
ne mma no bi a, ɛyɛ ne mma no de, wɔn
agyapade mu kyɛfa ne no; 17 na sɛ
ɔde n'agyapade no bi kyɛ ne nkoa mu
bi a, ɛnde ɛnyɛ ne de nkosi ahofadi afe
no so, na ɛnsan nkɔyɛ obirɛmpɔn no de
bio: ɛyɛ ne nko agyapade, ne mma na
ɛnyɛ wɔn de. 18 Nanso obirɛmpɔn
no mmfa ɔmanfo no agyapade bi
mmpam wɔn mmfi wɔn kyɛfa mu;
n'ankasa ne kyɛfa no bi na ɔ́mfa mma
ne mma na wonni, nea ɛbɛyɛ na
wɔampansam me man mu biara amfi
wɔn agyapade so.

19 Ɛnna ɔde me faa ɔkwan a ɛda
ɔponkɛse no nkyɛnmu no so kɔɔ
adammaa kronkron a ɛyɛ asɔfo dea a
ɛkyerɛ benkum fam no ano, na hwɛ,
afã bi wɔ hɔ, atɔe fam akyi nohɔ.
20 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Ɛha ne faako
a asɔfo no bɛnoa asodi ho afɔre ne bɔne
ho afɔre no, na wɔatotõ aduan afɔre
no, na wɔamfa amfi adi ankɔ ɛho fam
abangua no so ankɔtew ɔman no ho.

21 Ɛnna ɔde me fii adi baa ɛho fam
abangua no so, na ɔma mesen mekɔɔ
abangua no twea anan no ho, na hwɛ,
akuaa bi wɔ abangua no twea biara so;
22 abangua no ntwea anan no mu na
nkuaa a wɔabram ho wowɔe a n'atwemu
yɛ basafa aduanan na ne trɛw aduasa,
twea so nkuaa anan no nyinaa nsusuwìi
yɛ biako. 23 Na bamma bi twa nkuaa
anan no mu hyia twem, na wɔayeyɛ
mmukyia, mmamma no ase, de atwa
mu ahyia. 24 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ:
Eyinom ne aduannoa adan a ofi no mu
asomfo no nnoa ɔmanfo no kum afɔre
wɔ hɔ no.

## Ti 47

*Asɔrefi no mu asut*

Ɛnna ɔde me san baa asɔredan no
pon ano, na hwɛ, nsu fi asɔredan no
apongua ase resen kɔ apuei fam, na
ɔdan no anim kyerɛ apuei, na nsu no
resian wɔ ase, ofi no nifa so, afɔremuka
no nifa fam. 2 Na ɔde me nam ben-
kum fam ponkɛse no kwan so fii adi,
na ɔde me faa mfikyikwan no so kɔntɔn
baa anim ponkɛse a ɛkyerɛ apuei no
kwan so, na hwɛ, nsu fi nifa so resen.

3 Ɔbarima no fi kɔɔ apuei no, na
susuhama kura ne nsam, na osusuw
basafa apem, na ɔde me twaa nsu no,
nsu a ɛkã nansabon; 4 na osusuw
apem, na ɔde me twaa nsu no, nsu a ɛka
nankoroma; na osusuw apem, na ɔde
me twae, nsu a ɛka asen; 5 na osusuw
apem, na ɛyɛ asu a mantumi mantwa,
efisɛ nsu no mu dɔ ayɛ sɛ nsu a wɔboro,
asu a wontumi ntwa. 6 Na ɔka kyerɛɛ
me sɛ: Onipa ba, so woahu?

---

7 Hes 45, 24. 11 Hes 46, 7. 13 Num 28, 3. 17 Lev 25, 10. 18 Hes 45, 8–9. —
1 Yoel 3, 18; Sak 14, 8; Adi 22, 1. 3 Hes 40, 3.

Na ɔde me nam asu no ano san bae,
7 na mesan mebae, na hwɛ, nnua
bebree pa wɔ asu no ano, ha ne ha.
8 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Nsu yi fi sen kɔ
apuei fam dantaban no mu na esian kɔ
tataw no so, na ɛkɔ po mu; ɛpo mu na
nsu a efi sen yi kɔ, na asa nsu no yare.
9 Na ɔkra teasefo biara a ɛka ne ho
baabiara a asu a ɛboro so yi bɛkɔ hɔ no
benya nkwa na emu nam bɛdɔɔso
bebree pa, efisɛ nsu yi bɛkɔ hɔ, na
wɔasa po no nsu yare, na ade nyinaa
anya nkwa, nea asu no kɔ. 10 Na
apofofo begyina so, efi En-Gedi kosi
En-Eglaim bɛyɛ asawu hatabea; emu
mpataa bɛyɛ ahorow, sɛ ɛpo kɛse mu
nam bebree pa. 11 Ɛho dontori ne
atɛkyɛ de, wɔrensa, wɔde bɛma ayɛ
nkyene. 12 Na asu no kɔn so ha ne ha
na nnua a wodi ahorow nyinaa befifi;
n'ahaban rempo, na n'aba rensã,
ɛbɛsosow n'asram so, efisɛ ne nsu no,
kronkronbea na efi sen; na n'aba bɛyɛ
aduan, na n'ahaban ayɛ aduru.

*Asase no ahye*

13 Sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Eyi ne ɔhye a mode bɛkyɛ asase no
ama Israel mmusuakuw dumien no
adi so; Yosef de nyɛ ahama abien;
14 na monkyɛ nni so mma obiara de
nyɛ sɛ ne nua de, efisɛ ɛho na maka
ntam sɛ mede mɛma mo agyanom no;
na asase yi bɛda hɔ ama mo na moadi
so.
15 Na asase no hye ni: Ano a ɛda
benkum fam: Efi ɛpo kɛse no ano fa
Hetlon kwan a wɔrekɔ Sedad no so,
16 Hamat, Berota, Sibraim a ɛda
Damasko ne Hamat hye ntam no,
Haser-Hatikon a ɛda Hauran hye ho
no; 17 na ɔhye no fi ɛpo no ano kɔ
Hasar-Enon, Damasko hye so, na
benkum fam de, ɔhye a ɛda benkum
fam ne Hamat; na ɛne ano a edi benkum
fam no.
18 Na ɔhye a ɛda apuei fam ne
Yordan a ɛwɔ Hauran ne Damasko ne
Gilead ɛne Israel asase ntam no,
munsusuw mfi ɔhye no so nkɔ apuei
po no ano; na ɛne ɔhye a edi apuei
fam no.
19 Na ɔhye a ɛda nifa fam kyerɛ
nifa no: Efi Tamar kɔ ɔham nsu a ɛwɔ
Kades nam Misraim Subon no ano
kodu ɛpo kɛse no ano; na ɛne ɔhye a
ɛkyerɛ nifa, nifa fam no.
20 Na ɔhye a ɛda atɔe fam ne ɛpo
kɛse no fi ɔhye no ano ara kosi Hamat
ntentenso; ɛne ɔhye a edi atɔe no.
21 Na monkyɛ asase yi mu mfa, sɛ
Israel mmusuakuw no te. 22 Na ntonto
so na monkyɛ asase no mfa nni so, mo
ne ananafo a wɔabɛsoɛ mo mu ahoho
a mo mu wɔawowo mma no, na wonyɛ
mo sɛ wɔn a wɔwoo wɔn Israel mma
mu, wɔne mo mmɔ agyapade so ntonto,
Israel mmusuakuw no mu; 23 na
abusuakuw ko a ɔnanani bi abɛsoɛ mu
hɔho no, ɛhɔ ara na momma no n'agya-
pade, Awurade Nyankopɔn asɛm ni.

## Ti 48

Na eyinom ne mmusuakuw no din:
Efi benkum fam awiei, Hetlon kwan
nkyɛnmu a wɔrekɔ Hamat, Hasar-
Enan, Damasko hye so, nea ɛkyerɛ
benkum fam wɔ Hamat nkyɛn mu, na
wonnya ano apuei ne atɔe, Dan, hama
biako; 2 na nea edi Dan hye so a efi
apuei de kɔ atɔe no, Aser de, biako;
3 na nea edi Aser hye so fi apuei de kɔ
atɔe no, Naftali de, biako; 4 na nea
edi Naftali hye so fi apuei de kɔ atɔe
no, Manase de biako; 5 na nea edi
Manase hye so fi apuei de kɔ atɔe no,
Efraim de, biako; 6 na nea edi Efraim
hye so fi apuei de kɔ atɔe no, Ruben de,
biako; 7 na nea edi Ruben hye so fi
apuei de kɔ atɔe no, Yuda de, biako.
8 Na nea edi Yuda hye so fi apuei de
kɔ atɔe no nyɛ somã asase a momma so
no, ne trɛw nyɛ susuw demmire mpem
aduonu anum; na n'atwemu nyɛ sɛ
kyɛfa no bi mfi apuei nkosi atɔe, na
kronkronbea no nna mfinimfini.
9 Somã asase a munyi so mma Awu-
rade no atwemu ni: Susuw demmire
mpem aduonu anum ne ne trɛw ɔpedu.
10 Na wɔn a somã [asase] kronkron yi
nyɛ wɔn de ni: Asɔfo de, benkum fam,
basafa mpem aduonu anum, atɔe fam
trɛw ɔpedu, apuei fam trɛw ɔpedu, na
nifa fam atwemu mpem aduonu anum,
na Awurade kronkronbea no nna mfini-
mfini; 11 ɛnyɛ asɔfo de, wɔn a wɔayɛ
wɔn kronkron, Sadok mma mu a wɔayɛ
me som adwuma no a wɔamfom,
Israelfo fom no mu, sɛnea Lewifo no
fomee no, 12 na wonnya asase no

8 Gen 14, 3. 12 Adi 22, 2. 13 Gen 48, 5; Yos 17, 17. 15 Num 34, 2–12.
19 Num 20, 13; 34, 5. 22 Ex 22, 21. — 1 Hes 47, 15, 17. 8 Hes 45, 1–8. 11 Hes 44, 15.

somã mu nea wɔama so, akronkronne
mu adekronkron, Lewifo no hye ho.
13 Na Lewifo no nnya asɔfo hye no
nkyɛnmu atwemu mpem aduonu anum
ne ne trɛw ɔpedu; atwemu nyinaa nyɛ
mpem aduonu anum, na ne trɛw nyɛ
ɔpedu; 14 na wɔnntɔn mu bi, na
wɔnnsesa, na wɔnnnan asase no ade
a edi kan no mmma, na ɛyɛ kronkron
ma Awurade.
15 Na basafa mpemnum a ɛka ne
trɛw mu, mpem aduonu anum no mu
no nyɛ anihumafo ade mma kurow no
sɛ wɔn trabea ne ɛho asase, na kurow
no nna mfinimfini. 16 Na ne nsusuwii
ni: benkum fam ano: mpemnan
ahannum, na nifa fam ano: mpemnan
ahannum, na apuei ano: basafa
mpemnan ahannum; na atɔe fam ano:
mpemnan ahannum; 17 na kurow no
nnya mfikyisase: benkum fam, basafa
ahanu aduonum, ne nifa fam ahanu
aduonum ne apuei fam ahanu aduo-
num ne atɔe fam ahanu aduonum.
18 Na nea aka n'atwemu mu a ɛyɛ
somã [asase] no nkyɛnmu, apuei ɔpedu
ne atɔe ɔpedu no, ɛnna somã [asase]
kronkron no nkyɛnmu na ne nnɔbae
nyɛ kurow no adwumayɛfo aduan;
19 na kurow no adwumayɛfo de,
wobefi Israel mmusua kuw nyinaa mu
abɛyɛ so adwuma. 20 Somã [asase]
no nyinaa yɛ basafa mpem aduonu
anum ne mpem aduonu anum, momma
somã [asase] kronkron no nyɛ ahinanan
na ɛ́nkã kurow no de no ho.
21 Na nkae no nyɛ obirɛmpɔn no de,
somã [asase] kronkron no ne kurow
no de no ho ɛha ne ha, nea ɛda somã
[asase] no basafa mpem aduonu anum
no ho kosi apuei hye so, ne atɔe fam de
a ɛda mpem aduonu anum no ho kosi
atɔe hye so ma ɛsesɛ mmusuakuw no
kyɛfa so no, ɛnyɛ obirɛmpɔn no de, na
somã [asase] kronkron ne ofi no kron-
kronbea no nna ntam. 22 Na efi
Lewifo no kyɛfa ne kurow no kyɛfa a
ɛda obirɛmpɔn no de no ntam no so,
nea ɛda Yuda hye ne Benyamin hye
ntam no nyɛ obirɛmpɔn no de.
23 Na mmusuakuw a aka no de ni:
Efi apuei de kɔ atɔe no, Benyamin de,
biako; 24 na nea edí Benyamin hye
so fi apuei de kɔ atɔe no, Simeon de,
biako; 25 na nea edi Simeon hye so
fi apuei de kɔ no, Isakar de, biako;
26 na nea edi Isakar hye so fi apuei de
kɔ atɔe no, Sebulon de, biako; 27 na
nea edi Sebulon hye so fi apuei de kɔ
atɔe no, Gad de, biako; 28 na Gad
hye a ɛwɔ nifa fam a ɛkyerɛ nifa no so
hye no mfi Tamar mfa ɔham nsu a ɛwɔ
Kades ne Misraim subon no ano nkosi
ɛpo kɛse no ano. 29 Eyi ne asase a
momfa ntonto nkyɛ mma Israel
mmusuakuw na wonni so no no, na
eyim ne wɔn kyɛfa, Awurade Nyanko-
pɔn asɛm ni.
30 Na eyinom ne kurow no ho apon:
Benkum fam de no nsusuwii si basafa
mpemnan ahannum; 31 na kurow no
aponkɛse no wowɔ Israel mmusuakuw
no din; benkum fam aponkɛse abiɛsa:
Ruben ponkɛse, biako; Yuda ponkɛse,
biako; Lewi ponkɛse biako; 32 na
apuei fam ano de: basafa mpemnan
ahannum ne aponkɛse abiɛsa: Yosef
ponkɛse, biako; Benyamin ponkɛse,
biako; Dan ponkɛse, biako; 33 na
nifa fam de no nsusuwii: basafa
mpemnan ahannum ne aponkɛse
abiɛsa: Simeon ponkɛse, biako; Isakar
ponkɛse, biako; Sebulon ponkɛse,
biako; 34 atɔe fam de no: basafa
mpemnan ahannum, n'aponkɛse abiɛsa:
Gad ponkɛse, biako; Aser ponkɛse,
biako; Naftali ponkɛse, biako. 35 Nea
etwa ho hyia si mpem dunwɔtwe.
Na efi da no, kurow no din ne:
Awurade wɔ ho.

17 Adi 21, 16. 21 Hes 45, 7. 28 Hes 47, 19. 31 Adi 21, 12–13. 35 Hes 43, 7; Adi 21, 3.

# DANIEL
## NHOMA

### Ti 1

*Daniel ne ne mfɛfo wɔ Babel*

Yuda hene Yehoiakim afe a ɛto so
abiɛsa mu no, Babel hene Nebu-
kadnesar baa Yerusalem, na ɔbɛka
hiaa mu. 2 Na Awurade de Yuda hene
Yehoiakim ne Onyankopɔn fi nneɛma
no bi hyɛɛ ne nsa, na ɔsoa de kɔɔ Sinar
asase so de kɔɔ ne nyame fi, na ɔde

1 2 Ah 24, 1–2.

nnwinne no kɔɔ ne nyame adekoradan
mu. 3 Na ɔhene ka kyerɛɛ n'apiafo-
hene Aspenas, sɛ ɔmfa Israelfo mu,
ahene asefo ne mmapɔmma no mu
4 mmerantewa a wɔn ho nni dɛm na
wɔn ho yɛ fɛ, na wɔn ani atew, nyansa
nyinaa mu, na wonim de na wɔwɔ
nhumu, na wobetumi agyina ɔhene
aban mu, na ɔnkyerɛ wɔn mma wonsua
Kaldeafo nhoma ne kasa. 5 Na ɔhene
yii wɔn ahennuan no bi, da biara ne ne
de, ne nsã a ɔnom no bi, sɛ wɔnyɛn wɔn
mfe abiɛsa; na ɛno akyi wommegyina
ɔhene anim. 6 Na wɔn mu bi a wofi
Yudafo mu ne Daniel, Hanania, Misael
ne Asaria; 7 na apiafohene no totoo
wɔn din: ɔtoo Daniel Beltesasar, na
ɔtoo Hanania Sadrak, na ɔtoo Misael
Mesak, na ɔtoo Asaria Abed-Nego.

8 Na Daniel bɔɔ ne tirim sɛ ɔremfa
ɔhene nnuan ne nsã a ɔnom no ngu ne
ho fĩ, enti ɔsrɛɛ apiafohene no, na
wangu ne ho fĩ. 9 Na Onyankopɔn
maa Daniel nyaa apiafohene no anim
adɔe ne mmɔborohunu. 10 Na apia-
fohene no ka kyerɛɛ Daniel sɛ: Misuro,
efisɛ anyɛ a, me wura ɔhene a wayi mo
aduan ne mo anonne no behu mo anim
sɛ ɛyɛ mmɔbɔmmɔbɔ sen mo tipɛnfo
mmerantewa no de, no moama me ti
atõ, ɔhene anim. 11 Ɛnna Daniel ka
kyerɛɛ opiani a apiafohene no de no
asi Daniel, Hanania, Misael ne Asaria
so no sɛ: 12 Sɔ wo nkoa hwɛ dadu ɛ,
na wɔmma yɛn afumduan nni ne nsu
nnom, 13 na wode w'ani ahwɛ yɛn ne
mmerantewa a wodi ahennuan no
anim, na sɛnea wubehu no wo ne wo
nkoa adi. 14 Ɛnna ɔpenee nea wɔkae
no, na ɔsɔɔ wɔn hwɛɛ dadu. 15 Na
dadu no wiee odu no, wohuu wɔn anim
sɛ ɛyɛ fɛ na wɔn honam aba wɔn ho sen
mmerantewa a wodi ahennuan no
nyinaa. 16 Ɛnna opiani no yii wɔn
aduan pa ne nsã a wɔbɛnom no, na
ɔmaa wɔn afumduan.

17 Na mmerantewa baanan yi,
Onyankopɔn maa wɔn nhoma ne
nyansa nyinaa mu nimdeɛ ne anitew,
na Daniel nyaa anisoadehu ne adae
nyinaa mu nhumu. 18 Na bere a
ɔhene kae sɛ wɔmfa wɔn mmra no dui
no, apiafohene no de wɔn baa Nebu-
kadnesar anim. 19 Na ɔhene ne wɔn
kasae, na wɔanhu wɔn nyinaa mu nea
ɔte sɛ Daniel, Hanania, Misael ne
Asaria; na wobegyinaa ɔhene anim.
20 Na nyansa ne nhumu asɛm biara a
ɔhene bisaa wɔn no, ohuu wɔn sɛ
wɔkyɛn akurukyerɛwfo ne pɛadeahufo
a wɔwɔ n'ahenni nyinaa mu nyinaa
mpɛn du. 21 Na Daniel traa hɔ koduu
ɔhene Kores afe a edi kan so.

## Ti 2

*Nebukadnesar adaeso ne ne nkyerɛase*

Na Nebukadnesar ahenni afe a etia
abien no, Nebukadnesar sosoɔ adae
bi, na ne honhom ho yeraw no, na n'ani
saree dwe. 2 Ɛnna ɔhene kae sɛ
wɔnkɔfrɛ akurukyerɛwfo ne pɛadea-
hufo ne ntafowayifo ne Kaldeafo mmra,
na wɔmmɛkyerɛ ɔhene n'adae no ase.
Na wɔbae begyinaa ɔhene anim. 3 Na
ɔhene ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Maso dae bi,
na me honhom ho yeraw me sɛ mehu
dae no ase. 4 Ɛnna Kaldeafo no ka
kyerɛɛ ɔhene Siria kasa mu sɛ: Ɔhene
nnya nkwa daa! Ka wo dae no kyerɛ
wo nkoa, na yɛnkyerɛ ase. 5 Ɔhene
bua ka kyerɛɛ Kaldeafo no sɛ: Asɛm
no afi me mu kɔ; sɛ moankyerɛ me
ɔdae no ne n'ase a, wobetwitwa mo mu
asinasin, na wɔadan mo afi sumina;
6 na sɛ mokyerɛ me ɔdae no ne n'ase
a, mubenya me hɔ akyɛde ne ayɛyɛde
ne nidi kɛse; enti monkyerɛ me ɔdae
no ne n'ase. 7 Wobuae bio sɛ: ma
ɔhene nka ɔdae no nkyerɛ ne nkoa, na
yɛnkyerɛ ase. 8 Ɔhene buae sɛ: Minim
ampa sɛ moregye bere, esiane sɛ muhu
sɛ asɛm no afi me mu kɔ nti. 9 Sɛ
moankyerɛ me ɔdae no a, asɛm biako
pɛ na ɛda mo hɔ, efisɛ moasusuw
atosɛm ne nnaadaasɛm sɛ morebɛka
wɔ m'anim de akosi sɛ bere no bɛsakra;
enti monka ɔdae no nkyerɛ me, na
minhu sɛ mubetumi akyerɛ me ase.
10 Kaldeafo no buaa ɔhene no sɛ:
Onipa bi nni asase so a obetumi akyerɛ
ɔhene asɛm yi, na ɔhenkɛse ne owura
ne otumfoɔ biara mmisaa okuru-
kyerɛwfo ne pɛadeahuni ne Kaldeani
biara hɔ asɛm a ɛte sɛɛ pɛn. 11 Na
asɛm a ɔhene bisa yi yɛ den dodo, na
obi bi nni hɔ a obetumi akyerɛ ɔhene
anim, gye anyame a wɔnte adesamma
mu no.

12 Ɛno nti ɔhene bo fuwii, na n'ani

---

3 2 Ah 20, 18. 8 Lev 11. 9 Gen 39, 21. 17 Hes 28, 3. 21 Esra 1, 1. —
1–49 Dan 7. 2 Yes 47, 12–13. 4 Dan 3, 9.

beree kεse, na ɔkae sε wɔnsεe Babel
anyansafo nyinaa. 13 Na mmara no
bae sε wonkum anyansafo no; na
wɔhwehwεε Daniel ne ne mfεfo no sε
wɔrebekum wɔn. 14 Ɛnna Daniel de
kasa pa ne nyansa ne ɔhene ankɔbea-
hene Ariok a ofii sε ɔrekokum Babel
anyansafo no kasae; 15 ɔka kyerεε
Ariok, ɔhene safohene no, sε: Ɛdεn nti
na ɔhene hyεε mmara a εyε den sεε yi?
Ɛnna Ariok kaa asεm no kyerεε Daniel.
16 Na Daniel kɔe kɔsrεε ɔhene sε
ɔmma no bere na waka nkyerεase no
akyerε ɔhene.
17 Ɛnna Daniel fi kɔɔ ne fi, na ɔkɔkaa
asεm no kyerεε ne mfεfo Hanania,
Misael ne Asaria, 18 sε wɔnsrε ɔsoro
Nyankopɔn hɔ mmɔborohunu, ahi-
ntasεm no ho, na wɔansεe Daniel ne ne
mfεfo anka Babel anyansafo a aka no
ho. 19 Ɛnna woyii ahintasεm no kye-
rεε Daniel anadwo anisoadehu mu.
Ɛnna Daniel hyiraa ɔsoro Nyankopɔn;
20 Daniel buae sε: Nhyira nka Onya-
nkopɔn din daa daa, sε nyansa ne tumi,
ɔno na εwɔ no; 21 ɔno na ɔsakra bere
ne nna; otu ahene so, na ɔma ahene so;
ɔma anyansafo nyansa, na ɔma wɔn a
wonni nhumu nimdeε; 22 oyi nea
emu dɔ ne nea ahintaw adi, onim nea
εwɔ esum mu, na hann ne no te.
23 Wo, m'agyanom Nyankopɔn, na
meda wo ase miyi wo ayε, sε woama me
nyansa ne tumi, na afei woayi nea
yεsrεε wo akyerε me, sε woama yεahu
ɔhene asεm no.
24 Ɛno nti Daniel kɔɔ Ariok a ɔhene
ayi no sε ɔnsεe Babel anyansafo no
nkyεn; ɔkɔe kɔka kyerεε no sε: Babel
anyansafo no, nsεe wɔn! Fa me kɔ
ɔhene anim, na menkɔkyerε ɔhene ase.
25 Ɛnna Ariok yεε ntεm de Daniel
kɔɔ ɔhene anim, na ɔka kyerεε no sε:
Mahu Yuda atukɔfo no mu barima bi a
ɔbεkyerε ɔhene [dae no] ase. 26 Ɔhene
bua ka kyerεε Daniel a ne din de
Beltesasar sε: So wubetumi akyerε
me ɔdae a mesoe no ne ne nkyerεase?
27 Daniel buaa ɔhene sε: Ahintasεm
a ɔhene bisa no, anyansafo, pεade-
ahufo, akurukyerεwfo, nyankonne-
kyerεfo rentumi nkyerε ɔhene;
28 nanso Onyankopɔn bi wɔ ɔsoro a
oyi ahintasεm adi, na wakyerε ɔhene
Nebukadnesar nea εbεba daakye. Wo
dae ne w'anisoade a woda wo mpa so
no wuhui no ni: 29 Wo, ɔhene,
wususuw nea daakye εbεba no ho, wo
mpa so, na nea oyi ahintasεm adi no
ama woahu nea εrebεba no. 30 Na
me de, εnyε nyansa a εwɔ me mu sen
ateasefo nyinaa nti na wɔayi ahi-
ntasεm yi akyerε me, na nea εbεyε na
wɔakyerε ɔhene nkyerεase no, na
woahu wo koma mu adwene no ntia.
31 Wo, ɔhene, wohwεe, na hwε,
ohoni kεse bi ni. Ohoni no sõ, na
εharan hyεnn; egyina w'anim na εho
yε hu. 32 Ohoni no ni: Ne ti yε sika
pa, ne koko ne n'abasa yε dwetε, ne
yafunu ne n'asen yε kɔbere; 33 n'asrε
yε dade, n'anan mu bi yε dade, na emu
bi yε εfa. 34 Wode hwε ara kosii sε
ɔbo bi a nsa biara nkura mu tew bεbɔɔ
ohoni no anan a εyε dade ne εfa no, na
ebubuu no dukuduku; 35 εnna dade,
εfa, kɔbere, dwetε ne sika no bubuu
dukuduku prεko pε, na εyεe sε ahohuru
bere mu awiporowbea so ntεtεwa, na
mframa sesaw kɔe, na wɔanhu baa-
biara bio; na ɔbo a εbɔɔ ohoni no yεε
bepɔw kεse, na εyεε asase nyinaa so ma.
36 Ɔdae no ni, na yεbεka ne nkyerεase
nso akyerε ɔhene. 37 Wo, ɔhene,
woyε ahene mu hene a ɔsoro Nya-
nkopɔn de ahenni, tumi, ahoɔden ne
anuonyam ama wo, 38 na baabiara a
nnipa mma, wuram mmoa ne wim
nnomaa te no, ɔde wɔn ahyε wo nsa, na
ɔde wo adi wɔn nyinaa so: wone sika
tiri no. 39 Na w'akyi na ahenni foforo
bεsɔre a ennu wo de no ananmu, ne
ahenni foforo a εto so abiεsa a εyε
kɔbere a ebedi asase nyinaa so. 40 Na
ahenni a εto so anan no bεyε den sε
dade; na sεnea dade bubu na εyam ade
nyinaa no, sε dade a εbobɔ ade ara na
ebebubu na abobɔ εno nyinaa. 41 Na
sε wuhuu anan ne anansoaa a emu bi
yε ɔnwemfo fa na emu bi yε dade no,
εbεyε ahenni a emu apaapae, nso dade
denyε no bεtra mu, sεnea wuhui sε dɔte
afrafra dade no mu no. 42 Na
anansoaa a emu bi yε dade na ebi yε
εfa no, ahenni no fã bi bεyε den, na
emu bi bεyε mmerεw; 43 na sε wuhuu
dɔte sε afrafra dade no, nnipa no bedi
afra, wɔn asefo mu, na wɔremfomfam
wɔn ho, sεnea dade nnya εfa mu afraye
no. 44 Na ahene no nna no mu no,

**14** Dan 1, 17, 20; 2, 24. **19** Dan 2, 30. **21** Dan 4, 17, 25, 32. **24** Dan 2, 14.
**29** Dan 2, 22. **30** Gen 41, 16. **37** Hes 26, 7. **38** Yer 27, 6. **44** Dan 7, 14, 27.
Yes 9, 7; 1 Ko 15, 24; Adi 11, 15.

ɔsoro Nyankopɔn bɛma ahenni a
wɔrensɛe no da, na wɔrennyaw n'ahenni
mma ɔman foforo bi so, na ebebubu
ahenni horow no nyinaa ama asã, na
ɛno de, ebegyina daa. 45 Ɛno nti
wuhui sɛ ɔbo a nsa anka tew fii bepɔw
no ho, na ebebubuu dade, kɔbere, ɛfa,
dwetɛ ne sika no dukuduku. Onya-
nkopɔn kɛse no akyerɛ ɔhene nea daakye
ɛbɛba, na ɔdae no wom na ne nkyerɛase
yɛ nokware.
46 Ɛno na ɔhene Nebukadnesar de
n'anim butuw fam, na ɔkotow Daniel,
na ɔkae sɛ wɔmmɔ no aduan afɔre ne
ohuam afɔre. 47 Ɔhene buaa Daniel
sɛ: Ampa ara, mo Nyankopɔn yɛ anyame
mu Nyame ne ahene wura ne nea oyi
ahintasɛm adi, sɛ woatumi ayi saa
ahintasɛm yi adi yi. 48 Ɛnna ɔhene
yɛɛ Daniel kɛse, na ɔmaa no ayɛyɛde
akɛse bebree, na ɔma odii Babel asase
nyinaa so tumi ne Babel anyansafo
nyinaa so mpanyimfo mu titiriw.
49 Na Daniel srɛɛ ɔhene, na ɔde Sadrak,
Mesak ne Abed-Nego sisii Babel asase
so hwɛ so; na Daniel de, ɔtraa ɔhene
aban mu.

## Ti 3

*Mmarima baasa wɔ ogya fononoo mu*

Ɔhene Nebukadnesar yɛɛ sika honi
a ne tenten si basafa aduosia na ne
tɛtrɛtɛ si basafa asia, ɔde sii Dura
asasetaw so wɔ Babel asase so. 2 Na
ɔhene Nebukadnesar somae sɛ wonko-
hyiahyia amantam ahene, mmakoma ne
amradofo, atemmufo mpanyin, asannaa-
fo, mmarakyerɛfoɔ atemmufo ne nsase
no so atumfo nyinaa mmra ohoni a ɔhene
Nebukadnesar de sii hɔ no dwira.
3 Ɛnna amantam ahene, mmakoma ne
amradofo, atemmufo mpanyin, asa-
nnaafo, mmarakyerɛfo, asennifo ne
nsase no so atumfo nyinaa behyiae sɛ
wobedwira ohoni a ɔhene Nebu-
kadnesar de sii hɔ no, na wobegyinaa
ohoni a Nebukadnesar de sii hɔ no
anim. 4 Na ɛsɛn bi teɛɛm dennen sɛ:
Mo nkurɔfo, aman ne ɔkasa horow,
wɔka kyerɛ mo sɛ: 5 ɛbere a mobɛte
abɛn, odurugya, ɔsanku, sambuka
sanku, bɛnta sanku, bɔtɔwa ne asanku
ahorow nyinaa gyigye no, monhwe
fam nsɔre sika honi a ɔhene Nebu-
kadnesar de asi hɔ no; 6 na nea
ɔrenhwe ase nsɔre no, dɔn no ara mu
wɔde no bɛto ogya a ɛrefram fononoo
mu. 7 Ne saa nti aman no nyinaa tee
abɛn, odurugya, ɔsanku, sambuka
sanku, bɛnta sanku, bɔtɔwa ne asanku
ahorow nyinaa no gyigye ara pɛ, aman,
nkurɔfo ne ɔkasa horow no nyinaa
hwehwee ase sɔree sika honi a ɔhene
Nebukadnesar de asi hɔ no.
8 Ne saa nti bere no ara mu Kaldeafo
bi bae bɛtotoo Yudafo no ano;
9 wɔbɛka kyerɛɛ ɔhene Nebukadnesar
sɛ: Ɔhene nnya nkwa daa! 10 Wo
ɔhene, woahyɛ mmara sɛ onipa biara
a ɔbɛte abɛn, odurugya, ɔsanku,
sambuka sanku, bɛnta sanku, bɔtɔwa
ne asanku ahorow nyinaa gyigye no,
ɔnhwe ase nsɔre sika honi no, 11 na
nea wanhwe ase ansɔre no, wɔde no
bɛto ogya a ɛrefram fononoo mu:
12 Yudafo bi wɔ hɔ a wode wɔn asisi
Babel asase so hwɛ so, Sadrak, Mesak
ne Abed-Nego; mmarima yi mmu wo,
ɔhene; wɔnsom w'anyame, na wɔnsɔre
sika honi a wode asi hɔ no.
13 Ɛnna Nebukadnesar de abufuw
ne anibere kae sɛ wɔnkɔfa Sadrak,
Mesak ne Abed-Nego mmra. Ɛnna
wɔde mmarima yi baa ɔhene anim.
14 Nebukadnesar bua ka kyerɛɛ wɔn
sɛ: So ɛyɛ mo ɔboayɛ, Sadrak, Mesak
ne Abed-Nego, sɛ monsom m'anyame,
na monsɔre sika honi a mede masi hɔ
no? 15 Afei de, sɛ moasiesie mo ho
sɛ bere a mobɛte abɛn, odurugya,
ɔsanku, sambuka sanku, bɛnta sanku,
bɔtɔwa ne asanku ahorow nyinaa
gyigye no, mobɛhwe ase asɔre ohoni a
mayɛ no a, . . . na sɛ moansɔre no a,
dɔn no ara mu wɔde mo begu ogya a
ɛrefram fononoo no mu, na onyame bɛn
na obeyi mo afi me nsam?
16 Sadrak, Mesak ne Abed-Nego
buaa ɔhene Nebukadnesar sɛ: Enhia
yɛn sɛ yebebua wo eyi ho asɛm bi.
17 Hwɛ, yɛn Nyankopɔn a yɛsom no no
betumi ayi yɛn afi ogya a ɛrefram
fononoo no mu, na obegye yɛn afi wo,
ɔhene, nsam. 18 Na sɛ amma saa mpo
a, ɔhene, hu sɛ yɛrensom w'anyame,
na yɛrensɔre sika honi a wode asi hɔ
no.
19 Ɛnna abufuhyew hyɛɛ Nebu-
kadnesar ma, na n'anim tebea sakra

45 Dan 2, 34. 47 Dan 3, 29; Yos 2, 11; Dwom 86, 8; Yes 42, 8–9. 48 Dan 2, 6.
49 Dan 3, 12. — 10 Dan 6, 12. 12 Dan 2, 49. 15 2 Ah 18, 35. 17 Dwom 66, 12.
18 Ex 20, 3–5.

kyɛɛ Sadrak, Mesak ne Abed-Nego;
ɔkae sɛ wɔmma fononoo no mu nnɔ
mpɛn ason nkyɛn nea ɛyɛɛ wɔn sɛ adɔ,
20 na ɔhyɛɛ mmarima bi, ne dɔm mu
mmarima ahoɔdenfo, sɛ wɔnkyere
Sadrak, Mesak ne Abed-Nego mfa
wɔn nkogu ogya a ɛrefram fononoo no
mu. 21 Ɛnna wɔkyekyeree mmarima
yi, wɔn ntwontwo, wɔn ntade ne wɔn
mmotiri ne wɔn ntama mu, na wɔtow
wɔn guu ogya a ɛrefram no mu. 22 Ɛno
nti, sɛ ɔhene asɛm no mu yɛ den, na
fononoo no adɔ hyerehyere aboro so
nti, mmarima a wɔde Sadrak, Mesak
ne Abed-Nego kɔforoe no, ogyaframa
no kum wɔn. 23 Na mmarima baasa
yi, Sadrak, Mesak ne Abed-Nego a
wɔakyekyere wɔn no hwehwee ogya
a ɛrefram fononoo no mu.
24 Ɛnna ɔhene Nebukadnesar ho
dwiriw no, na ɔsɔree ntɛmntɛm, na ɔka
kyerɛɛ n'agyinafo no sɛ: So ɛnyɛ
mmarima baasa na yɛkyeree wɔn guu
ogya no mu? Wobuaa ɔhene no sɛ:
Ampa, ɔhene. 25 Obuae sɛ: Hwɛ,
mihu mmarima baanan a wɔasan wɔn
sɛ wɔnennam ogya no mu, na wɔn ho
ntɔɔ kyima ɛ, na nea ɔto so anan no
tebea te sɛ anyame ba bi.
26 Ɛnna Nebukadnesar bɛn ogya a
ɛrefram fononoo no ano na ɔkae sɛ:
Sadrak, Mesak ne Abed-Nego, ɔsoro-
soro Nyankopɔn nkoa, mumfi adi
mmra! Ɛnna Sadrak, Mesak ne Abed-
Nego fii adi fii ogya no mu. 27 Na
amantam ahene, mmakoma ne amra-
dofo ne ɔhene agyinafo hyia bɛhwɛɛ
mmarima yi, sɛ ogya annya wɔn honam
so tumi, na wɔn ti so nhwi anhyew, na
wɔn ntwontwo ansakra, na ogya no ho
hua amfa wɔn ho.
28 Nebukadnesar kae sɛ: Nhyira
ne Sadrak, Mesak ne Abed-Nego
Nyankopɔn a wasoma ne bɔfo, na
wabeyi ne nkoa a wɔde wɔn ho too no
so na wɔsakraa ɔhene asɛm na wɔde
wɔn honam mae, nea ɛbɛyɛ na wɔrensom
na wɔrensɔre anyame biara sɛ wɔn
Nyankopɔn. 29 Na me na mehyɛ
mmara sɛ ɔman, nkurɔfo ne ɔkasa
horow nyinaa mu biara a ɔka Sadrak,
Mesak ne Abed-Nego Nyankopɔn ho
abususɛm no, wobetwitwa no asinasin,
na wɔama ne fi ayɛ sumina, efisɛ
Onyankopɔn bi nni hɔ a obetumi agye
onipa sɛɛ. 30 Ɛnna ɔhene maa Sadrak,
Mesak ne Abed-Nego dii yiye Babel
asase so.

## Ti 4

*Nebukadnesar adaeso a etia abien*

Ɔhene Nebukadnesar de eyi kɔma
aman, nkurɔfo ne ɔkasa horow nyinaa
a wɔte asase nyinaa so: Asomdwoe
nnɔɔ mo sõ! 2 Nsɛnkyerɛnne ne
anwonwade a ɔsorosoro Nyankopɔn
ayɛ me no, ayɛ me fɛ sɛ mɛka makyerɛ.
3 Ne nsɛnkyerɛnne sosoe dɛn ara!
Na n'anwonwade yɛ den dɛn ara!
N'ahenni yɛ daa ahenni, na ne tumi
wɔ awo ntoatoaso nyinaa so.
4 Me, Nebukadnesar, mete me fi
dwoodwoo, na me ho ka me ho m'aban
mu; 5 na mesõo ɔdae bi a eyii me hu,
na me mpa so adwene ne m'anisoadehu
haw me. 6 Enti mehyɛɛ mmara sɛ
wɔmfa Babel anyansafo mmra m'anim,
na wɔmmɛkyerɛ me ɔdae no ase.
7 Ɛnna kurukyerɛwfo, pɛadeahufo,
Kaldeafo ne nyankonnekyerɛfo bae,
na mekaa ɔdae no mekyerɛɛ wɔn, nanso
wɔantumi ankyerɛ me ase. 8 Na
akyiri no, Daniel a wɔfrɛ no Beltesasar,
sɛ me nyame no din te no, na anyame
kronkron honhom wɔ ne mu no baa
m'anim, na mekaa ɔdae no mekye-
rɛɛ no: 9 Beltesasar, kurukyerɛwfo
panyin, sɛ minim sɛ anyame kronkron
honhom wɔ wo mu na ahintasɛm biara
nyɛ wo den nti, ka me dae mu adehu a
mihui ne ne nkyerɛase kyerɛ me.
10 Na anisoade a mihui me mpa so no
ni: Mehwɛe, na hwɛ, dua bi si asase
mfinimfini a ɛware tenten. 11 Dua
no sõ na ɛyɛ den, na ne tenten kodu
ɔsoro, na wohu kodu asase nyinaa ano;
12 ɛso ahaban yɛ fɛ, na ɛso aba dɔɔso,
na aduan wɔ mu ma nnipa nyinaa;
wuram mmoa tete ne nwini ase, na
wim nnomaa sisi n'abãa so, na ɔhonam
nyinaa didi ho.
13 Mehwɛe anisoade a mihui me
mpa so no mu, na hwɛ, ɔwɛmfo kron-
kron bi fi soro durui; 14 ɔteɛɛm
dennen na ɔkae sɛ: Montow dua no
ntwitwa n'abãa; momporow n'ahaban
mpansam n'aba; mmoa nguan mfi ase,
na nnomaa mfi n'abãa so. 15 Nanso
munnyaw ne dunsin asase mu, dade
ne kɔbere mpokyerɛ mu, petee so wura

25 Yes 43, 2; Dan 3, 28. 27 Heb 11, 34. 28 Dan 6, 22. 29 Dan 2, 47. —
3 Dan 6, 26. 7 Dan 2, 2. 8 Dan 5, 11, 14. 9 Hes 28, 3. 10 Hes 31, 3–14.
12 Dan 4, 21; Hes 17, 23. 14 Dan 4, 23.

mu, na ɔsoro bosu mfɔw no, na ɔne
mmoa nni asase so ahaban; 16 ne
koma nsakra na anyɛ onipa de bio, na
wɔ́mma no aboa koma na mmere nson
ntwa ne tiri so. 17 Awɛmfo agyina so
na asɛm yi gyinae, na akronkronfo
asɛm so na ade yi si, nea ɛbɛyɛ na
ateasefo ahu sɛ: Nea ɔwɔ ɔsorosoro na
odi nnipa ahenni so tumi, na ɔde ma
obiara a ɔpɛ, na ɔde nnipa mu ho-
brɛasefo si so. 18 Ɔdae yi na me,
ɔhene Nebukadnesar, mihui; na afei
wo, Beltesasar, ka ne nkyerɛase, efisɛ
m'ahenni mu anyansafo nyinaa ntumi
nkyerɛ me ase, na wo de, esiane sɛ
anyame kronkron honhom wɔ wo mu
nti, wubetumi.
19 Ɛnna Daniel a ne din de Beltesa-
sar no ho dwiriw no kakra ara gyenn,
na n'adwene haw no. Ɔhene kae sɛ:
Beltesasar, mma ɔdae no ne ne nkye-
rɛase nnhaw wo. Beltesasar buae
sɛ: Me wura, anka ma ɔdae no mfa wɔn
a wokyi wo ho na ne nkyerɛase mfa
w'atamfo ho. 20 Dua a wuhui a ɛsõ
na ɛyɛ den a ne tenten kɔpem ɔsoro na
wohu asase nyinaa so, 21 na n'ahaban
yɛ fɛ na ɛso aba dɔɔso na aduan wɔ mu
ma nnipa nyinaa, na wuram mmoa tete
ase na wim nnomaa sisi n'abãa so no,
22 ɛne wo, ɔhene a wosõ na woyɛ den
na wo kɛseyɛ dɔɔso kodu ɔsoro na wo
tumidi du asase ano no. 23 Na sɛ
ɔhene huu ɔwɛmfo kronkron bi sɛ ofi
soro durui bɛkae sɛ: Montow dua no
nsɛe no, nanso munnyaw ne dunsin
asase mu, dade ne kɔbere mpokyerɛ
mu, petee so wura mu, na ɔsoro bosu
mfɔw no, na ɔne wuram mmoa nnidi
nkosi sɛ mmere nson betwa ne tiri so:
24 Ɔhene, nkyerɛase no ni, na ɔsoro-
soroni hyɛbea a ɛbɛba me wura ɔhene
so ni: 25 Wobetu wo afi nnipa mu,
na wo ne wuram mmoa atra, na wɔama
woawe wura sɛ anantwi, na ɔsoro bosu
afɔw wo, na mmere nson atwa wo ti so,
akosi sɛ wubehu sɛ ɔsorosoroni no di
nnipa ahenni so tumi, na ɔde ma obiara
a ɔpɛ. 26 Na sɛ wɔkae sɛ wonnyaw
dua no dunsin no, sɛ wunya hu sɛ ɔsoro
na edi tumi no a, w'ahenni begyina
ama wo. 27 Enti, ɔhene, ma m'afotu
nyɛ wo fɛ, na fa trenee ka wo bɔne gu,
na fa ahiafo ayɛyɛ sesa w'amumɔyɛ, sɛ
ebia ɛbɛma wo yiyedi akyɛ.

*Ɔhene adammɔ ne n'ahonu*

28 Eyinom nyinaa baa ɔhene Nebu-
kadnesar so. 29 Asram dumien wiee
odu no, da bi na ɔnennam Babel ahenni
aban so; 30 na ɔhene no kae sɛ: So
ɛnyɛ Babel kɛse a makyekye mayɛ
ahenni gyinabea, me tumi denyɛ so, na
ama m'anuonyam agye din no ni anaa?
31 Asɛm no da so wɔ ɔhene anom no,
ɛnne bi fi soro bae sɛ: Wo ɔhene
Nebukadnesar, wɔka kyerɛ wo sɛ:
Ahenni no atu afi wo nsam; 32 na
wɔbɛpam wo afi nnipa mu, na wo ne
wuram mmoa akɔtra, na wɔama woawe
wura sɛ anantwi na mmere nson atwa
wo ti so, de akosi sɛ wubehu sɛ ɔsoro-
soroni no na odi nnipa ahenni so tumi,
na ɔde ma nea ɔpɛ no. 33 Dɔn no mu
ara na asɛm no baa mu Nebukadnesar
ho, na wɔpam no fii nnipa mu, na odii
wura sɛ anantwi, na ɔsoro bosu fɔw ne
honam, de kosii sɛ ne nhwi fuwii sɛ
ɔkɔre ntakra, na n'awerɛw yɛe sɛ
nnomaa de.
34 Na nna no akyi no, me, Nebu-
kadnesar, memaa m'ani so mehwɛɛ
ɔsoro, na m'adwene san ba maa me,
na mihyiraa ɔsorosoroni no, na
mekamfoo nea ɔte ase daa no miyii no
ayɛ, sɛ ne tumi yɛ daa tumi na n'ahenni
wɔ awo ntoatoaso nyinaa so; 35 na
asase sotefo nyinaa, wommu wɔn hwee,
na ɔde ɔsoro asafo ne asase sotefo yɛ
sɛnea ɔpɛ, na obi nni hɔ a ɔbɛbɔ ne nsa
akyene na waka akyerɛ no sɛ: Dɛn na
woyɛ yi? 36 Ɛbere no mu ara na
m'adwene san baa me mu, na nea
ɛbɛyɛ na m'ahenni agye din bio nti,
m'anuonyam ne me haran san baa me
so, na m'agyinafo ne m'abirɛmpɔn
bɛpɛɛ me, na wɔde me sii m'ahenni so
bio, na wɔde tumi a ɛsen kan de no
maa me. 37 Afei me, Nebukadnesar,
mekamfo ɔsoro hene mema no so miyi
no ayɛ, sɛ ne nneyɛe nyinaa yɛ nokware,
na n'akwan yɛ atɛntrenee, na wɔn a
wɔnam ahantan so no, otumi brɛ wɔn
ase.

## Ti 5

*Belsasar apontow*

Ɔhene Belsasar tow n'abirɛmpɔn
apem ponkɛse, na ɔnom nsã, apem no
anim. 2 Nsã no tee no dɛw mu no,

16 Dan 7, 25. 17 Dan 2, 21. 27 Mmb 19, 17; Mat 5, 7; 19, 21. 30 Mmb 16, 18; Aso 12, 23. 32 Dan 5, 21. 34 Dan 4, 3; 6, 26. 37 Dan 5, 20; Luk 1, 51; 18, 14. — 1 Dan 7, 1. 2 Dan 1, 2; 2 Be 36, 10.

Belsasar kae sɛ wɔmfa sika ne dwetɛ
nnwinne a n'agya Nebukadnesar akɔfa
afi asɔredan a ɛwɔ Yerusalem no mu
no mmra, na ɔhene ne n'abirɛmpɔn ne
ne yerenom ne ne yefamnom nnom mu.
3 Ɛnna wɔde sika nnwinne a wɔkɔfa fii
Onyankopɔn asɔrefi a ɛwɔ Yerusalem
no mu no bae, na ɔhene ne n'abirɛmpɔn,
ne yerenom ne ne yefamnom nom mu;
4 wɔnonnom nsã na wɔkamfoo sika ne
dwetɛ ne kɔbere ne dade ne dua ne ɔbo
anyame no.
5 Dɔn no mu ara na onipa nsa so
nsateaa fi bae bɛkyerɛw ahennan no
fasu no akado so, kaneadua no anim,
na ɔhene huu nsa a ɛkyerɛwee no ano.
6 Ɛnna ɔhene anim danee, na n'adwene
haw no, na n'asen mu nhama hodwo-
wee, na ne nkotodwe ka bobɔɔm biri-
biri. 7 Ɔhene no teɛɛm dennen sɛ
wɔmfa pɛadeahufo, Kaldeafo ne nya-
nkonnekyerɛfo mmra; ɔhene no ka
kyerɛɛ Babel anyansafo no sɛ: Obiara
a ɔbɛkan kyerɛw yi na wakyerɛ me ase
no, wobefura no ɔtankɔkɔɔ, na sika
ntweaban agu ne kɔn mu, na wayɛ nea
ɔto so abiɛsa adi ahenni yi mu tumi.
8 Ɛnna ɔhene anyansafo nyinaa bae,
nanso wɔantumi ankan kyerɛw no
ankyerɛ ɔhene ase. 9 Ɛnna ɔhene
Belsasar ho yeraw no kɛse, na n'anim
danee, na n'abirɛmpɔn no tirim yɛɛ wɔn
keserenene.
10 Ɔhene ne n'abirɛmpɔn nsɛm no
nti ɔhemmaa baa apontow dan no mu.
Ɔhemmaa no kae sɛ: Ɔhene nnya nkwa
daa! Mma w'adwene nnhaw wo na
w'anim nnnan. 11 Ɔbarima bi wɔ
w'ahenni mu a anyame kronkron
honhom wɔ no mu, na w'agya bere so
no, wohuu no mu anitew ne nimdeɛ ne
nyansa sɛ anyame nyansa, na w'agya,
ɔhene Nebukadnesar, de no sii kuru-
kyerɛwfo, pɛadeahufo, Kaldeafo ne
nyankonnekyerɛfo so panyin, w'agya
ɔhene no ara, 12 na wohuu honhom
a ɛkyɛn so ne adwempa ne nimdeɛ a
ɔde kyerɛ ɔdae ase kyerɛ nsɛm a emu
nna hɔ san apow wɔ saa Daniel a ɔhene
too no din Beltesasar no mu; enti ma
wɔnkɔfrɛ Daniel, na ɔmmɛkyerɛ ase.
13 Ɛnna wɔde Daniel baa ɔhene
anim. Ɔhene ka kyerɛɛ Daniel sɛ:
Wone Daniel a wufi Yuda atukɔfo a
m'agya ɔhene de wɔn fii Yuda bae no
mu no? 14 Na mate wo nka sɛ anyame
honhom wɔ wo mu, na wɔahu wo mu
anitew ne nimdeɛ ne nyansa a ɛkyɛn
so. 15 Na afei wɔde anyansafo pɛade-
ahufo aba m'anim, sɛ wɔmmɛkan kye-
rɛw yi na wɔnkyerɛ me ase; nanso
wɔantumi ankyerɛ asɛm no ase. 16 Na
mate wo nka sɛ wutumi kyerɛ nsɛm ase
na wosan apow. Na sɛ wutumi kan
kyerɛw no kyerɛ me ase a, wobefura wo
ɔtankɔkɔɔ de sika ntweaban agu wo
kɔn mu, na woayɛ nea ɔto so abiɛsa adi
ahenni yi mu tumi.
17 Ɛnna Daniel bua kae ɔhene anim
sɛ: Ma w'ayɛyɛde ntra wo hɔ, na fa
w'adekyɛde ma obi foforo, nanso mɛkan
kyerɛw no makyerɛ ɔhene, na mama
wahu ne nkyerɛase. 18 Wo, ɔhene,
ɔsorosoro Nyankopɔn de ahenni ne
kɛseyɛ ne nidi ne anuonyam maa
w'agya Nebukadnesar, 19 na tumi a
ɔmaa no no nti, aman, nkurɔfo ne
ɔkasa horow nyinaa ho popoe, na
wosuroo n'anim; nea ɔpɛ no, okum no,
na nea ɔpɛ no, ɔma ɔtra ase; na nea ɔpɛ
no, ɔma no so, na nea ɔpɛ no, ɔbrɛ no
ase. 20 Na ne koma maa ne ho so na
ne honhom yɛɛ den ahantan mu no,
wotuu no fii n'ahengua no so, na woyii
n'anuonyam fii ne ho; 21 na wɔpam
no fii nnipa mma mu, na ne koma yɛɛ
sɛ mmoa de, na ɔne sare so mfurum
trae, wɔma ɔwee wura sɛ anantwi, na
ɔsoro bosu fɔw ne honam, kosii sɛ ohui
sɛ ɔsorosoro Nyankopɔn na odi nnipa
ahenni so tumi, na ɔde obiara a ɔpɛ si
so. 22 Na wo, ne ba Belsasar, wunim
eyi nyinaa de, nanso woammrɛ wo koma
ase; 23 na woama wo ho so ahyɛ
ɔsoro wura, na wɔde ne fi nnwinne aba
w'anim, na wo ne w'abirɛmpɔn, wo
yerenom ne wo yefamnom anom mu
nsã, na woakamfo dwetɛ ne sika,
kɔbere, dade, dua ne abo anyame a
wɔnhu na wɔnte na wɔnnim hwee no,
na Onyankopɔn a wo home wɔ ne nsam
a w'akwan nyinaa wɔ no de, woanni
no nĩ.
24 Ɛno nti ɔno na ɔmaa nsa no fi
bɛkyerɛw nkurukyerɛwee yi. 25 Na
kyerɛw a wɔakurukyerɛw no ni: Mené,
mené, tekél ufarsin [ase ne: wɔakan,
wɔakan, wɔakari na wɔrekyɛ mu].
26 Asɛm no nkyerɛase ni: Mene,
Onyankopɔn akan w'ahenni, na wabɔ

7 Dan 2, 2; 4, 6. 11 Dan 4, 8. 12 Hes 28, 3. 18 Dan 2, 37; 4, 22. 20 Aso 12, 23.
21 Dan 4, 32. 23 Dan 5, 2; Dwom 115, 4–7.

no; 27 Tekel, wɔakari wo nsenia mu,
na wɔahu wo sɛ wunnu; 28 Peres,
wɔakyɛ w'ahenni mu de ama Mediafo
ne Persiafo.
29 Ɛnna Belsasar kae ma wofuraa
Daniel ɔtankɔkɔɔ, na wɔde sika ntwea-
ban guu ne kɔn mu, na wɔpaee ne ho
asɛm sɛ ɔbɛyɛ nea ɔto so abiɛsa adi
ahenni no mu tumi.
30 Anadwo no ara na wokum
Kaldeafohene Belsasar. 31 Na Media-
ni Dario faa ahenni no, na wadi mfe
aduosia abien.

## Ti 6

*Daniel da agyata amoa mu*

Ɛsɔɔ Dario ani sɛ ɔde amantam ahene
ɔha aduonu besisi n'ahenni no so, sɛ
wonni ahemman no nyinaa so, 2 ne
wɔn so abirɛmpɔn baasa a Daniel yɛ
wɔn mu biako, sɛ amantam ahene no
mmu akontaa nkyerɛ wɔn, na ɔhene
ade ammɔ no. 3 Na Daniel yi kyɛn
abirɛmpɔn ne amantam ahene no, efisɛ
honhom a ɛkyɛn so wɔ no mu; na ɔhene
no reyɛ de no asi ahemman no nyinaa so.
4 Ɛnna abirɛmpɔn ne amantam
ahene no hwehwɛɛ sɛ wobehu Daniel
ho asɛm bi, ahenni no fam; nanso
wɔannya asɛm anaa bɔne biara, efisɛ
odi nokware, na wonhu ne ho mfomso
anaa bɔne biara. 5 Ɛnna mmarima
no kae sɛ: Yɛrennya Daniel yi ho asɛm
biara, gye sɛ yehu bi ne Nyankopɔn
mmara ho. 6 Ɛnna abirɛmpɔn ne
amantam ahene no kɔtoaa ɔhene ka
kyerɛɛ no sɛ: Ɔhene Dario nnya nkwa
daa! 7 Ahemman yi mu abirɛmpɔn,
mmakoma, amantam ahene, agyinafo
ne amradofo nyinaa atu agyina sɛ wɔde
ɔhene mmara bɛbara na wɔahyɛ ɛmom
sɛ: Obiara a obebisa onyame bi anaa
onipa bi hɔ ade biara adaduasa yi, gye
wo, ɔhene, hɔ no, wɔde no bɛto agyata
amoa mu. 8 Enti, ɔhene, hyɛ ɛmom
no den, na ma wonkurukyerɛw kyerɛw
a wɔrensakra, sɛ Media ne Persia
mmara a wɔnnan ani no te no. 9 Eyi
nti ɔhene Dario ma wokurukyerɛw
kyerɛw ne ɛmom no.
10 Na Daniel tee sɛ wɔakurukyerɛw
kyerɛw no, ɔkɔɔ ne fi, nso n'abansoro
dan mu mfɛnsere a ɛkyerɛ Yerusalem
abuebue, na ɔkotow ne nankoroma
anim da koro mprɛnsa, na ɔbɔ mpae da
ase, ne Nyankopɔn anim sɛ ɔyɛ kan no
ara. 11 Ɛnna mmarima yi bɛtoaa
Daniel na wohuu no sɛ ɔrebisa ade kotɔ
srɛ Onyankopɔn anim. 12 Ɛnna
wotwiw bae bɛkaa ɔhene ɛmom no ho
asɛm kyerɛɛ ɔhene sɛ: So woanhyɛ
ɛmom sɛ onipa biara a obebisa onyame
anaa onipa biara hɔ ade bi adaduasa
yi, gye wo, ɔhene, hɔ no, wɔde no bɛto
agyata amoa mu? Ɔhene buae sɛ:
Asɛm no atim sɛ Media ne Persia
mmara a wɔnnan ani no te. 13 Ɛnna
wobua see ɔhene sɛ: Daniel a ofi Yuda
atukɔfo mu no mmu wo, ɔhene, ne
ɛmom a woahyɛ no, na ɔsrɛ n'adesrɛ da
koro mprɛnsa.
14 Ɛnna ɔhene tee asɛm no no, ɛyɛɛ
no yaw kɛse, na odii ne tirim Daniel
ho, sɛ obegye no, na ɔbɔɔ mmɔden ara
kosii owiatɔ bere sɛ obegye no.
15 Ɛnna mmarima no bɛtoaa ɔhene na
wɔka kyerɛɛ ɔhene no sɛ: Ɔhene, hu sɛ
ɛyɛ Media ne Persia mmara sɛ ɛmom
ne ahyɛde biara a ɔhene ahyɛ no,
wɔnnan ani.
16 Ɛnna ɔhene kae ma wɔkɔfaa
Daniel bae na wɔtow no kyenee agyata
amoa mu. Nso ɔhene ka kyerɛɛ Daniel
sɛ: Wo Nyankopɔn a wosom no daa yi
no, ɔno na ónnye wo. 17 Na wɔde ɔbo
bi bae bɛtoo amoa no ano, na ɔhene de
ne pɛtea, ne n'abirɛmpɔn mpɛtea sɔɔ
ano, na wɔansakra Daniel ho ade biara.
18 Ɛnna ɔhene kɔɔ n'aban mu, na odii
abuada anadwo no, nso wamma wɔamfa
ne yefamnom mu bi ammrɛ no, na n'ani
saree dwe.
19 Ɛnna ɔhene sɔree ahemadakye a
anim tetewee no, na ɔyɛɛ ntɛm kɔɔ
agyata amoa no ano. 20 Na ɔbɛn
amoa no ano no, ɔde awerɛhow nne
teɛɛm frɛɛ Daniel; ɔhene ka kyerɛɛ
Daniel sɛ: Daniel, Onyankopɔn teasefo
no akoa, wo Nyankopɔn a wosom no
daa yi atumi agye wo afi agyata no
anom anaa? 21 Ɛnna Daniel ne ɔhene
no kasae sɛ: Ɔhene nnya nkwa daa!
22 Me Nyankopɔn asoma ne bɔfo ma
wabemuamua agyata no ano, na
wɔanyɛ me hwee, efisɛ wahu me sɛ
midi bem n'anim, na wo, ɔhene, anim
nso menyɛɛ bɔne bi ɛ. 23 Ɛno na

---

**29** Dan 2, 48; Gen 41, 42–43. **31** Dan 9, 1; Yes 13, 17. — **3** Dan 5, 12.
**6** Dan 3, 9; 5, 10. **8** Dan 6, 17; Est 1, 19; 8, 8. **10** 1 Ah 8, 48; Yer 51, 50; Dwom
55, 17. **12** Dan 3, 10. **16** Dan 6, 20. **20** Dan 3, 17. **22** Dan 3, 28; Heb 11, 33.
**23** Dwom 37, 40.

ɔhene bo tɔɔ ne yam kɛse, na ɔkae sɛ
wonyi Daniel mfi amoa no mu. Na
wɔanhu sẽwa biara a etii no, efisɛ ɔde
ne ho too ne Nyankopɔn so. 24 Na
ɔhene kae ma wɔde mmarima a wɔto-
tõo Daniel ano no bae de wɔn beguu
agyata amoa no mu, wɔn ne wɔn mma
ne wɔn yerenom; na wonnya nnuu
amoa no ase no, agyata no faa wɔn so,
na wɔbobɔɔ wɔn nnompe nyinaa mu.
25 Ɛnna ɔhene Dario kyerɛw kɔmaa
aman, nkurɔfo ne ɔkasa horow a
wɔtete asase nyinaa so no nyinaa sɛ:
Asomdwoe nnɔɔ mo sõ! 26 Mehyɛ
mmara sɛ m'ahemman a midi so tumi
nyinaa mu, wómfɛre na wonsuro
Daniel Nyankopɔn, na ɔno ne Onya-
nkopɔn a ɔte ase na ogyina hɔ daa, na
n'ahenni yɛ nea ɛnsɛe da, na ne tumi
bɛtra hɔ akosi ase. 27 Ɔne nea oyi
na ogye, na ɔyɛ nsɛnkyerɛnne ne
anwonwade ɔsoro ne asase so, ɔno na
oyii Daniel agyata nsam.
28 Na Daniel yi dii yiye Dario
ahenni ase ne Persiani Kores ahenni
ase.

## Ti 7

*Ahemman anan ho adehu*

Babel hene Belsasar afe a edi kan
mu no, da bi a Daniel da ne mpa so no,
ɔsoo dae huu anisoade bi; ɛnna ɔkyerɛw
ɔdae no kaa nsɛm no mu ade titiriw.
2 Daniel fii ase sɛ: Mihuu m'ani so
ade anadwo, na hwɛ, ɔsoro mframa
anan tu bɔe ɛpo kɛse no so. 3 Na
mmoa akɛse anan pue fii ɛpo no mu,
ɛsono oyi, na ɛsono oyi. 4 Nea odi
kan no te sɛ gyata, na ɔwɔ ɔkɔre
ntaban; mehwɛe ara kosii sɛ wotutuu
ne ntaban no, na wɔmaa no so fii fam,
na wɔma ogyinaa anan abien so sɛ
onipa, na wɔmaa no onipa koma.
5 Na hwɛ, aboa foforo a otia abien te
sɛ osisi na ogyina hɔ tɔ kɔ ɔfã biako
so, na mparow abiɛsa hyɛ n'anom ne
sẽ ntam, na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Sɔre
di nam bebree! 6 Eyi akyi mede hwɛ
ara, na hwɛ, aboa foforo a ɔte sɛ ɔsebɔ,
na ɔwɔ anomaa ntaban anan, na aboa
no wɔ ti anan, na wɔmaa no tumi.
7 Eyi akyi no mede hwɛ ara anadwo
adehu mu, na hwɛ, aboa a ɔto so anan
a ne ho yɛ hu ne nwonwa na ɔyɛ den
boro so ni; ɔwɔ dade sẽ akɛse, na odidi
kekaw mu de n'anan pɛtɛw nkae, na
ɛsono no ne mmoa a wodii n'anim
nyinaa, na ɔwɔ mmɛn du. 8 Merehwɛ
mmɛn no no, hwɛ, abɛn ketewa foforo
bi puei ɛnonom ntam, na kan mmɛn no
mu abiɛsa ase tutui ɛno anim, na hwɛ,
aniwa a ɛte sɛ onipa aniwa wɔ abɛn no
ho ne ano a ɛkeka nsɛnkɛse.
9 Mede hwɛ ara kosii sɛ wosisii
agua, na obi a ne nna akyɛ bɛtraa ase,
n'atade hoa sɛ nsukyerɛma, na ne ti
nhwi hoa sɛ oguanten nhwi fitafitaa;
n'agua ogyaframa ara nko, ne ntwa-
honan ogya a ɛrefram; 10 ogya te sɛ
asubɔnten sen fi n'anim bae, mpem
mpem som no, na ɔpedu huhaa gyina
n'anim, wɔtraa ase sɛ wɔrebu atɛn, na
wobuebuee nhoma no mu. 11 Mede
hwɛ ara, ɛno na nsɛm akɛse a abɛn no
kekae nti, mehwɛe ara kosii sɛ wokum
aboa no, na wɔsɛee ne honam, na wɔde
maa ogya a ɛrefram no. 12 Na mmoa
a aka no nso, wogyee wɔn tumi, nanso
wɔhyɛɛ wɔn bere ne dɔn a wɔn nkwa
nna nkodu. 13 Mede hwɛ, anadwo
adehu no mu ara, na hwɛ, obi a ɔte sɛ
onipa ba nam ɔsoro amununkum mu
reba, na oduu nea ne nna akyɛ no
nkyɛn, na wɔma ɔbɛn n'anim. 14 Na
ɔno na wɔde tumi ne anuonyam ne
ahenni maa no ma aman, nkurɔfo ne
ɔkasa horow nyinaa som no; ne tumi yɛ
daa tumi a ɛrentwam da, na n'ahenni
yɛ nea ɛrensɛe da.
15 Me, Daniel, me honhom fontan
me, me honam mu, na anisoadehu no
haw me. 16 Mitwiw mebɛn wɔn a
wogyina hɔ no mu biako, na mibisaa
no eyi nyinaa ase; na ɔka kyerɛɛ me,
na ɔma mihuu nneɛma no nkyerɛase.
17 Mmoa akɛse yi a wosi anan yi yɛ
ahene baanan a wobefi asase so asɔre
agyina. 18 Na ɔsorosoroni no ahotefo
bɛfa ahenni no, na woanya ahenni no
daa daa mmeresanten.
19 Ɛnna mepɛe sɛ mihu aboa a ɔto
so anan a ɛsono ɔno ne wɔn nyinaa a
ne ho yɛ hu boro so a ne sẽ yɛ dade na
n'awerɛw yɛ kɔbere a odidi bubu bi
mu de ne nan pɛtɛw nkae no ho asɛm
no ase, 20 ne ne tiri so mmɛn du ne
foforo a epuei no a abiɛsa tutui wɔ

26 Dan 4, 3. 28 Dan 1, 21. — 1–28 Dan 2. 1 Dan 5, 1. 2 Adi 17, 15.
3 Adi 13, 1–2. 4 Dan 4, 34. 8 Dan 11, 36. 9 Dwom 90, 2. 10 Dwom 68, 17; Adi 5, 11.
11 Adi 19, 20. 12 Dan 2, 21. 13 Luk 21, 27. 16 Dan 7, 10. 18 Dan 7, 22.
19 Dan 7, 7.

n'anim, abɛn no a ɛwɔ aniwa ne ano a
ɛkeka nsɛnkɛse, na wohwɛ a, ɔso sen
ne mfɛfo no de; 21 mehwɛe na saa
abɛn no ne ahotefo dii ako, na etumii
wɔn, 22 kosii sɛ nea ne nna akyɛ no
bae, na wobuu atɛn maa ɔsorosoroni
no ahotefo, na ɛbere a ahotefo beso
ahenni no mu no dui.
23 Ɔkae sɛ: Aboa a ɔto so anan no
bɛyɛ ahenni a ɛto so anan, asase so, a
ɛbɛsono ɔno, ahenni nyinaa mu, na
ɛbɛmene asase nyinaa atiatia so abubu
no asinasin. 24 Na mmɛn du no,
ahenni no ara mu na ahene du bɛsɔre,
na wɔn akyi no ɔfoforo bi bɛsɔre, na
ɛbɛsono ɔno ne kanfo no, na ɔbɛbrɛ
ahene baasa ase. 25 Na ɔbɛkeka
nsɛm atia nea ɔwɔ ɔsorosoro no, na
ɔbɛhaw ɔsorosoroni no akronkronfo,
na ɔbɛbɔ ne tirim sɛ ɔbɛdan mmere ne
mmara, na wɔde wɔn bɛhyɛ ne nsa,
ɛbere bi ne mmere ne bere fã. 26 Na
wɔbɛtra ase abu atɛn, na wɔagye ne
nsam tumi asɛe no ama ayera akosi
ase; 27 na wɔde ɔsoro nyinaa ase
ahemman so ahenni ne tumi ne kɛseyɛ
bɛma ɔsorosoroni no akronkronfo man;
n'ahenni yɛ daa ahenni, na tumi nyinaa
bɛsom no atie no.
28 Ɛha na nsɛm no ase asi. Na me,
Daniel de, m'adwene haw me pii, na
m'anim sakrae, na mede asɛm no misiee
me koma mu.

## Ti 8

*Anisoadehu foforo: Odwennini ne ɔpapo*

Ɔhene Belsasar ahenni afe a ɛto so
abiɛsa mu no, anisoadehu bi yii ne ho
kyerɛɛ me, Daniel, kan de a eyii ne ho
kyerɛɛ me no akyi. 2 Na mihui aniso-
adehu mu, na mihui no, na mewɔ
Susan ahemfi a ɛwɔ Elam asase so no
mu; na mihui anisoadehu mu, na
mewɔ asu Ulai ho. 3 Na memaa
m'ani so mehwɛe, na hwɛ odwennini a
ɔwɔ mmɛn abien gyina asu no ano, na
mmɛn no wowaree, na biako ware sen
biako, na nea ɛware no na efi dii akyiri.
4 Mihuu odwennini no sɛ ɔresisi akɔ
atɔe ne benkum fam ne nifa fam, na
aboa biara ntumi nnyina n'anim, na obi
nni hɔ a obegye obi afi ne nsam, na ɔyɛ
sɛnea ɔpɛ, na odi akokurokosɛm.
5 Na m'ani gu so rehwɛ no, hwɛ,
ɔpapo bi fi atɔe bae a ɔnam asase
nyinaa ani, na ne ho nka fam, na ɔpapo
no wɔ abɛn a wohwɛ a, ɛsõ, n'ani ntam.
6 Na ɔbaa odwennini a ɔwɔ mmɛn
abien a mihuu no sɛ ogyina asu no ano
no ho, na ɔde n'ahoɔden tuu mmirika
hyiaa no. 7 Na mihuu no sɛ oduu
odwennini no nkyɛn no, n'ani beree no
so, na osii odwennini no bubuu ne
mmɛn abien no, na ahoɔden bi nni
odwennini no mu sɛ obegyina n'anim,
na ɔtow no kyenee fam, na otiatiaa no
so, na obi nni hɔ a obeyi odwennini no
afi ne nsam. 8 Na ɔpapo no yɛɛ kɛse
kokuroo, na ɔyɛɛ den no, abɛn kɛse no
bui, na mmɛn anan a wohwɛ a, ɛsosõe
fifii ananmu kyerɛkyerɛɛ ɔsoro mframa
anan.
9 Na abɛn ketewa biako fi emu
biako mu bae, na ɛyɛɛ kɛse boroo so
kyerɛɛ nifa fam ne apuei ne asase fɛfɛ
no; 10 na ɛsõe kɔpem ɔsoro asafo, na
ɛtotow asafo no bi ne nsoromma no bi
guguu fam, na otiatiaa wɔn so; 11 na
ɔmaa ne ho so koduu asafo no safohene
so, na oyii daa afɔre no fii n'anim, na
wɔtow ne kronkron trabea hwee fam.
12 Na wɔde dɔm sii hɔ hyɛɛ daa som
no mmarato mu, na ɔtow nokware
kyenee fam, na ɔyɛɛ ade, na odii yiye.
13 Na metee sɛ ɔkronkronni bi rekasa,
na ɔkronkronni foforo ka kyerɛɛ obiako
a ɔrekasa no sɛ: Da bɛn na daa som ne
amamfõyɛ mmarato a wɔde kron-
kronbea ne asafo no ma sɛ wóntiatia
so no ho adehu no bɛkɔ akosi? 14 Na
ɔka kyerɛɛ me sɛ: Ɛbɛkɔ akosi anadwofa
ne anɔpa mpennu ahasa, ansa na wɔayɛ
kronkronbea hɔ yiye.
15 Na me, Daniel, mihuu anisoade
no na mehwehwɛɛ ase mihui no, hwɛ,
obi gyina m'anim, sɛ ɔbarima sɛso,
16 na metee onipa nne, Ulai asukɔn
so a ɔfrɛɛ sɛ: Gabriel, ma oyi nte adehu
no ase. 17 Na ɔbaa nea migyinae hɔ;
na ɔbae no, misuroe, na mehwee
m'anim; na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Onipa ba,
hu ase, na adehu no fa awiei bere ho.
18 Na ɔne me rekasa no, m'ani
so birii me ma mehwee ase, na m'anim
butuw fam; nanso osoo me mu de me
gyinaa m'anan so bio. 19 Na ose:
Hwɛ, merema woahu nea ɛbɛba abo-
huru no akyiri bere mu, na ɛfa awiei
bere a wɔahyɛ no ho. 20 Odwennini

---

**21** Adi 13, 7. **24** Adi 17, 12. **25** Adi 13, 5–6; Dan 12, 7. — **8** Dan 7, 6; 11, 4.
**9** Dan 7, 8; 11, 16. **11** Dan 11, 31. **16** Dan 9, 21. **17** Dan 10, 9.

a wuhuu no a ɔwɔ mmɛn abien no ne
Media ne Persia ahene; 21 na ɔpapo
a ɔyɛ kekã no ne Hela hene; na abɛn
kɛse a ɛwɔ n'ani ntam no ne ɔhene a odi
kan; 22 na nea ebui a anan fifii sii
ananmu no, ahenni anan bɛsɔre ɔman
no mu, nso ennu kan de no ahoɔden.
23 Na wɔn ahenni no akyiri bere
mu a mmaratofo awie wɔn adeyɛ no,
ɔhene a n'ani yɛ den na ohu nsɛm a emu
yɛ kusuu mu no bɛsɔre; 24 na ne tumi
mu bɛyɛ den, nso ɛnyɛ n'ankasa tumi;
na ɔbɛsɛe ade ma ayɛ nwonwa, na
obedi yiye na ɔbɛyɛ nea ɔpɛ, na wasɛe
ahoɔdenfo ne akronkronfo man no.
25 Na n'anitew nti ne nnaadaa bɛkɔ
so ne nsam, na obedi ne koma mu ako-
kurokosɛm na obefi nkurɔfo bebree
mpaase asɛe wɔn, na ɔbɛsɔre ahyɛ
ahene mu hene, nanso obebubu a ɛnyɛ
obi nsa na ebebu no. 26 Na anadwofa
ne anɔpa adehu a wɔkae no yɛ nokware;
enti sɔ anisoadehu no ano, na ɛfa nna
bebree ho.
27 Na me, Daniel, meyɛɛ siamoo, na
meyaree nna bi, ansa na mesɔre meyɛɛ
ɔhene adwuma, na adehu no yɛɛ me
ahodwiriw, na obiara anhu mu.

## Ti 9

*Daniel ahonu mpaebɔ*

Ahasweros ba Dario a n'ase fi Media
a odii Kaldeafo ahemman so hene no
afe a edi kan mu, 2 afe a obedii mu
hene no, me, Daniel, memaa m'ani baa
nhoma no mu mfirihyia dodow a Awu-
rade asɛm baa odiyifo Yeremia so sɛ
ɔbɛma mfirihyia aduɔson awie odu,
Yerusalem amamfõ so no so. 3 Na
mede m'anim mekyerɛɛ Awurade Nya-
nkopɔn, sɛ mede mmuada ne atweaatam
ne nsõ merepɛ mpaebɔ ne nkotɔsrɛ.
4 Na mebɔɔ Awurade me Nyankopɔn
mpae na mepaee mu mekae sɛ: O Awu-
rade, Onyankopɔn kɛse a ne ho yɛ hu
a ɔkora apam ne adɔe so ma wɔn a wɔdɔ
no na wodi ne mmara so, 5 yɛayɛ
bɔne afom so adi abɔnefosɛm atew
atua, yɛafi wo mmara nsɛm ne w'ate-
mmude ho akɔ. 6 Na yɛantie wo nkoa
adiyifo a wɔde wo din kasa kyerɛɛ yɛn
ahene, yɛn mmapɔmma ne yɛn agyanom
ne asase no so man nyinaa no. 7 Wo
Awurade, na trenee wɔ wo, na yɛn na
animguase wɔ yɛn, sɛ ɛte nnɛ yi, ma
Yudafo ne Yerusalemfo ne Israelfo a
wɔbɛn ne wɔn a wɔwɔ akyiri, nsase a
wɔn fom a wɔafom wo nti, wutuu wɔn
kɔɔ hɔ no nyinaa so, 8 Awurade, yɛn
na animguase wɔ yɛn, yɛn ahene, yɛn
mmapɔmma ne yɛn agyanom, sɛ yɛayɛ
wo bɔne ntia; 9 Awurade yɛn Nya-
nkopɔn na mmɔborohunu ne fafiri wɔ
no, na yɛatew n'anim atua, 10 na
yɛantie Awurade yɛn Nyankopɔn, sɛ
yɛbɛnantew ne mmara a ɔnam ne nkoa
adiyifo no so de sii yɛn anim no mu;
11 na Israel nyinaa atõ wo mmara, na
wɔmanee sɛ wɔrentie wo; na nnuabɔ
ne ntam a wɔakyerɛw Onyankopɔn
akoa Mose mmara mu no ahwie agu
yɛn so, sɛ yɛayɛ no bɔne ntia. 12 Na
wahyɛ n'asɛm a ɔka tiaa yɛn ne yɛn
atemmufo a wobuu yɛn atɛn no den, sɛ
ɔde bɔne kɛse a ebi mmae, wi yi ase
nyinaa pɛn, sɛnea ɛbae Yerusalem no,
baa yɛn so. 13 Sɛnea wɔakyerɛw
Mose mmara no mu no, saa bɔne yi
nyinaa aba yɛn so; nanso yɛanhwehwɛ
Awurade yɛn Nyankopɔn anim, sɛ
yɛbɛsan afi yɛn amumɔyɛ ho, na yɛatiw
wo nokware. 14 Enti na Awurade
nyaa bɔne ho ani de baa yɛn so, na
Awurade yɛn Nyankopɔn yɛ trenee, ne
nneyɛe a ɔyɛe nyinaa mu, na yɛantie
no. 15 Na afei, Awurade yɛn Nyan-
kopɔn a wode nsa a ɛyɛ den yii wo man
fii Misraim asase so de agye din sɛ ɛte
nnɛ yi, yɛayɛ bɔne, yɛadi asɛmmɔne.
16 O Awurade, sɛ wo trenee nyinaa
te no, dan w'abufuw ne w'anibere fi
wo kurow Yerusalem, wo bepɔw kron-
kron no so ɛ! na yɛn bɔne ne yɛn
agyanom amumɔyɛ nti na Yerusalem
ne wo man adan ahohorade ama wɔn
a wɔtete yɛn ho nyinaa. 17 Na afei,
yɛn Nyankopɔn, tie w'akoa mpaebɔ ne
ne nkotɔsrɛ, na ma w'anim nhyerɛn wo
kronkronbea a ayɛ amamfõ no so, wo,
Awurade nti. 18 Me Nyankopɔn, brɛ
w'aso ase tie, bue w'aniwa na hwɛ yɛn
amamfõ ne kurow a wɔabɔ wo din wɔ
so no, na ɛnyɛ yɛn trenee so na yɛde
yɛn nkotɔsrɛ reba w'anim yi, na wo
mmɔborohunu bebree nti; 19 Awu-
rade, tie, Awurade, fa firi, Awurade, yɛ
aso na yɛ! Ntwentwɛn wo nan ase, ma
ensiane wo, me Nyankopɔn ara nti, na wo
din na wɔabɔ, wo kurow ne wo man so.

23 Dan 11, 21. 26 Dan 12, 4. — 1 Dan 5, 31. 2 Yer 25, 11–12. 8 Yes 43, 27.
9 Dwom 130, 4. 11 Deut 28, 15–68; Lev 26, 14–39. 14 Yer 1, 12.
18 Dwom 115, 1. 19 Yer 14, 9.

*Nnawɔtwe aduɔson ho adiyisɛm*

20 Na meda so merekasa na merebɔ
mpae na mereka me bɔne ne me man
Israel bɔne, na mede me nkotɔsrɛ
mereto Awurade me Nyankopɔn anim
mama me Nyankopɔn bepɔw kronkron,
21 na meda so merekasa me mpaebɔ
mu no, ɔbarima Gabriel a mihuu no
anisoadehu mu kan no tuu ntɛmntɛm
bɛkãa me, anwummere afɔrebɔ bere
mu. 22 Na ɔkyerɛɛ me, na ɔne me
kasae sɛ: Daniel, afei mafi maba sɛ
merebɛma woanya nhumu. 23 Wo
nkotɔsrɛ mfiase mu no, asɛm bi fi bae,
na maba rebɛka akyerɛ wo, efisɛ wodɔ
w'asɛm sɛ; enti te asɛm no ase, na hu
adehu no mu.
24 Wɔahyɛ adapɛn [mfepɛn] aduɔson,
wo man ne wo kurow kronkron no so,
sɛ wonwie mmarato na wɔmma bɔne
nwie odu, na wɔmpata amumɔyɛ na
wɔmfa daa trenee mmra, na wɔnsɔ
anisoadehu ne adiyisɛm ano na wɔnsra
akronkronne mu adekronkron. 25
Enti hu na tie sɛ: Efi asɛm a ɛka sɛ
wɔnsan nkyekye Yerusalem nsi
n'ananmu no fi so kosi obirɛmpɔn a
wɔasra no so yɛ adapɛn ason, na
adapɛn aduosia abien, wɔbɛsan akye-
kye, mmorɔn ne afasu, nanso ahohiahia
bere mu na ɛbɛyɛ. 26 Na adapɛn
aduosia abien no akyi no, wobetwa
nea wɔasra no no akyene a ɛrenka no
hwee; na obirɛmpɔn a ɔbɛba no man no
bɛsɛe kurow ne kronkronbea no, na
n'awiei bɛyɛ nyirisramso mu, na
akõdi bedu awiei, amamfõyɛ a wɔahyɛ
no pintinn. 27 Na ɔne bebree bɛyɛ
apam a emu yɛ den dapɛn biako; na
dapɛn no fã mu, ɔbɛma afɔrebɔ ne
ayɛyɛdema agyae, na amamfõyɛ akyide
no atifi na ɔsɛefo bɛba, na ɛbɛkɔ so
akosi sɛ ɔsɛe pasaa a wɔahyɛ no pintinn
behwie agu amamfõyɛfo no so.

## Ti 10

*Ahoyi a efi soro ba*

Persia hene Kores afe a ɛto so abiɛsa
mu no, woyii asɛm bi adi kyerɛɛ Daniel
a wɔtoo no din Beltesasar, na asɛm no
yɛ nokware, na ɔko no sõ; na ɔtee asɛm
no ase, na onyaa adehu no mu nhumu.
2 Nna no mu na me, Daniel, me werɛ
howee adapɛn abiɛsa; 3 manni aduan
a ɛyɛ dɛ, na nam ne nsã anka m'ano,
nanso mansra koraa kosii sɛ adapɛn
abiɛsa no wiee odu. 4 Na ɔsram a edi
kan no da a ɛto so aduonu anan no na
mewɔ asu kɛse Hidekel [a ɛne Tigris]
ano. 5 Na memaa m'ani so mehwɛe,
na hwɛ, ɔbarima bi a ofura nwera na
Ufas sika bɔ n'asen ni; 6 na ne
nipadua te sɛ sikaberɛɛbo, na n'anim
te sɛ anyinam, na n'aniwa te sɛ ogya-
frama, na n'abasa ne n'anan te sɛ
ayowa a wɔahoa ho, na ne kasa nnyi-
gyei te sɛ ɛpo huuyɛ nnyigyei. 7 Na
me, Daniel, nko na mihuu anisoade no,
na mmarima a ɛka me ho no anhu ade
no, nanso ehu kɛse kaa wɔn, na woguan
kohintawee.
8 Na ɛkaa me nko, na mihuu aniso-
ade kɛse yi, na ahoɔden bi anka me mu,
na m'ahoɔfɛ dan yɛɛ mmɔbɔmmɔbɔ, na
mannya ahoɔden biara. 9 Na metee
ne nsɛm nne; na metee ne nsɛm nne
no, na m'ani so birii me ma mehwee ase,
na m'anim butuw fam.
10 Na hwɛ, nsa bi bɛkaa me kanyan
me ma mikunkon me nankoroma ne
me nsa so. 11 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ:
Daniel, ɔdɔfo, tie nsɛm a merebɛka
makyerɛ wo, na gyina wo nan so, efisɛ
wɔasoma me wo nkyɛn. Na ɔne me
kaa nsɛm yi no, mede ahopopo mi-
gyinae. 12 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ:
Nsuro, Daniel, na efi da a wode wo
koma too so sɛ wobɛte ase na wobɛbrɛ
wo ho ase wo Nyankopɔn anim no,
wɔate wo nsɛm, na me nso, wo nsɛm
nti na mebae. 13 Na Persia ahemman
bapɔmma siankaa me adaduonu da
biako, na hwɛ, mmapɔmma atitiriw no
mu biako, Mikael, bae bɛboaa me, na
metraa hɔ Persia ahene no nkyɛn.
14 Na maba sɛ merebɛma woate nea
ɛbɛyɛ wo man, nna a edi akyiri no mu;
na nna no ho anisoadehu da so wɔ hɔ.
15 Na ɔne me kaa nsɛm yi no, mede
m'anim misii fam, na metɔɔ mum.
16 Na hwɛ, obi a ɔte sɛ nnipa mma sɛso
kãa m'anofafa, na mibuee m'ano
mekasae meka mekyerɛɛ nea ogyina
m'anim no sɛ: Owura, anisoadehu no
mu m'akwaa ahima, na ahoɔden biara
nni me mu; 17 na ɛbɛyɛ dɛn na me
wura akoa yi betumi ne me wura yi
akasa? efisɛ afei de, ahoɔden biara
nni me mu, na ɔhome bi nso nni me mu.

**21** Dan 8, 16. **26** Luk 21, 24. **27** Dan 12, 11; Mat 24, 15. — **1** Dan 1, 21; 1, 7. **5** Hes 9, 2; Adi 1, 13–15. **9** Dan 8, 17–18. **13** Dan 10, 20–21. **14** Dan 9, 22. **16** Yes 6, 7; Yer 1, 9.

18 Na obi a ɔte sɛ onipa sɛso san
bɛkaa me bio, na ɔhyɛɛ me den; 19 na
ose: Nsuro, ɔdɔfo, asomdwoe nka wo,
yɛ den, yɛ den! Na ɔne me kasae no,
mehyɛɛ me ho den, na mise: Ma me
wura nkasa, efisɛ woahyɛ me den.
20 Na ose: So wunim nea enti a mebaa
wo nkyɛn? Na afei na mɛsan me ne
Persia bapɔmma no akɔko; na mere-
befi makɔ a, hwɛ, Hela bapɔmma no
bɛba. 21 Nanso mɛkyerɛ wo nea wɔa-
kurukyerɛw nokware nhoma no mu,
na obiara nni hɔ a obegyina aso me mu
atia eyinom gye mo bapɔmma Mikael.

## Ti 11

*Ɔbɔfo no abakɔsɛm ho nkɔmhyɛ*

Na me de, Mediani Dario afe a edi
kan mu no, migyinae sɛ mereso no mu
na mahyɛ no den.
2 Na afei, merekyerɛ wo nokware
no: Hwɛ, ahene baasa bɛda so asɔre wɔ
Persia, na nea ɔto so anan no benya
ahonyade kɛse asen wɔn nyinaa, na
sɛ onya n'ahonyade no mu ahoɔden a,
ɔbɛhwanyan aman nyinaa ahyɛ Hela
ahemman. 3 Na ɔhene dɔmmarima
bi bɛsɔre, na ɔde tumi kɛse bedi hene,
na ɔbɛyɛ nea ɔpɛ. 4 Na ogyina a,
n'ahenni bɛbɔ, na wɔakyɛ mu akɔ
ɔsoro mframa anan no mu, nanso
wɔremfa mma n'asefo, na ɛrenyɛ sɛ ne
tumi a ɔde dii hene no; na wobetutu
n'ahenni no de ama afoforo, na ɛnyɛ
eyinom.
5 Na nifa fam hene no bɛyɛ den,
nanso ne mmapɔmma mu biako bɛyɛ
den akyɛn no, na wanya tumi; na ne
tumi bɛyɛ tumi kɛse. 6 Na mfe bi
akyi no, wɔbɛfofa wɔn ho ayonko, na
nifa fam hene no babea aba benkum
fam hene no nkyɛn sɛ ɔne no rebɛyɛ
asomdwoe apam, nanso ɔbea no re-
nkura ne basa ahoɔden no mu, na ɔbari-
ma no ne ne basa nso rennyina, na
wobeyi ɔbea no ne wɔn a wɔde no bae,
nea ɔwoo no ne nea osoo no mu, mmere
no mu no, ama.
7 Na ɔbea no ntini mu bãa bi a
ɛfefɛwee bi bɛsɔre asi n'ananmu, na
ɔde dɔm bɛba, na wabɛhyɛn benkum
fam hene no abankɛse mu, na ɔne wɔn
adi na wadi wɔn so. 8 Na ɔbɛfa wɔn
anyame nso ne wɔn gu ahoni ne wɔn
dwetɛ ne sika nnwinne afɛfɛ nnommum
akɔ Misraim; na mfe bi ɔbɛtwe ne ho
afi benkum fam hene no ho. 9 Na
ɔbɛba nifa fam hene no ahenni mu de,
nanso ɔbɛsan akɔ n'asase so.
10 Na ne mma bedi ako, na wɔbɛboa
dɔm akɛse asafo yuu anó, na obiako
bɛba sɛ nsu a ayiri asram so, na ɔbɛsan
adi ako akodu n'abankɛse ho. 11 Na
nifa fam hene no ani bɛbere, na obefi
aba ne ɔno benkum fam hene no abɛko;
na ɔde asafo yuu kɛse begyina hɔ, na
wɔde asafo yuu no ahyɛ ne nsa; 12 na
asafo yuu no bɛsɔre, na ne koma ama
ne ho so, na ɔbɛka mpem du du agu
fam, nanso ɔrenni nim. 13 Na benkum
fam hene no bɛsan de asafo yuu a ɛso
sen kan de no abegyina hɔ, na mfe bi
akyi no, ɔde dɔm kɛse ne ade pii bɛba
no so.
14 Na mmere no mu no, nnipa pii
bɛsɔre atia nifa fam hene no, na wo
man mu atuatewfo bi bɛma wɔn ho so
sɛ wɔrema anisoadehu no aba mu,
nanso wɔbɛhwehwe ase. 15 Na be-
nkum fam hene no bɛba, na wabɛhɔre
pempe, na wafa kurow bi a ɛyɛ den:
na nifa fam dɔm no rentumi nnyina, na
ne nsraafo a wɔapaw wɔn mpo rennya
ahoɔden nnyina. 16 Na nea ɔba no so
no bɛyɛ sɛnea ɔpɛ, na obi nni hɔ a
obegyina n'anim; na obegyina asase
fɛfɛ no so, na ɔde ne nsa asɛe no.
17 Na ɔde besi n'anim sɛ ɔde
n'ahemman nyinaa mu ahoɔden bɛba,
na ɔne no abɛyɛ asomdwoe apam. Na
ɔde mmea no mu bi bɛma no de asɛe
[ahemman] no; na ɛrennyina, na ɛrenyɛ
no mfaso bi. 18 Na ɔbɛdan n'ani
akyerɛ nsuano aman, na ɔbɛfa bebree;
na ɔsafohene bi bɛma wagyae ahohora
no bɔ, na mpo wadan ahohora no agu
ɔno ankasa so. 19 Na ɔbɛdan n'ani
akyerɛ n'ankasa asase so abankɛse,.
nanso obehintiw ahwe ase, na wɔrenhu
no.

*Ɔhene no ho nkɔmhyɛ*

20 Na obi bɛsɔre asi n'ananmu a
ɔbɛma ɔtowgyefo pempensifo bi abɛfa
ahemman no anuonyanne mu akɔ, na
nna kakra bi mu wɔbɛsɛe no, nanso
ɛnyɛ abufuw anaa ɔsa mu. 21 Na
ɔhohorani bi bɛsɔre asi n'ananmu a
wɔmfaa ahenni mu anuonyam mmaa no;

19 Adi 1, 17. 20 Dan 10, 13. — 2 Dan 10, 21. 4 Dan 8, 8, 22. 16 Dan 8, 9.
21 Dan 8, 23.

na obefi mpaase aba de tɛkrɛmakyene
abɛfa ahenni no. 22 Na wɔde dɔm a
ɛte sɛ nsuyiri bɛtwe wɔn akɔ na wɔa-
bubu wɔn ne apam birɛmpɔn no nso wɔ
n'anim. 23 Nanso ɔne no pam wie a,
obetwa no nkontompo, na watu aba de
dɔm ketewa bi abedi nim; 24 obefi
mpaase aba asase no so nea ɛhɔ yɛ
fɔɔfɔɔ, na wabɛyɛ nea n'agyanom ne
ne nenanom nyɛe da, ɔbɛpete afow ade
ne asade ne ahode ama wɔn, na ɔbɛbɔ
ne tirim pɔw, aban a ɛyɛ den no ho
akodu bere bi. 25 Na ɔde dɔm kɛse
bɛkanyan n'ahoɔden ne ne mmaninyɛ
ahyɛ nifa fam hene no, na nifa fam
hene no de dɔm a ɛyɛ den bebree pa
betu sa, nanso ɔrennyina, efisɛ wɔakɔ
ne tiri so apam. 26 Na wɔn a wɔne no
to nsa didi na ɛbɛsɛe no, na wɔatwe ne
dɔm akɔ, na nnipa bebree bɛtotɔ.
27 Na ahene baanu no de, wɔn koma
bedwen asɛmmɔne na wɔaka atosɛm,
didipon biako ho; nanso ɛrenyɛ wɔn
mfaso bi, efisɛ awiei no bɛba ara ɛbere
a wɔahyɛ no mu. 28 Na ɔde ahode
kɛse bɛsan akɔ n'asase so, nanso n'ani
bɛsã apam kronkron no ara, na ɔbɛyɛ
nea ɔpɛ, na wasan akɔ n'asase so.
29 Bere a wɔahyɛ no mu, ɔbɛsan aba
nifa fam, nanso akyiri de no renyɛ sɛ
kan de no. 30 Na Kitifo ahyɛn bɛba
no so; enti ne bo betu na wasan, na ne
bo behuru apam kronkron no, na
ɔbɛyɛ nea ɔpɛ, na wasan na n'ani aba
wɔn a wogyaw apam kronkron no so.
31 Na ɔde dɔm besisi hɔ, na wɔahura
kronkronbea ne aban no ho, na wɔayi
daa afɔre no, na wɔde amamfõyɛ
akyide no asi hɔ. 32 Na wɔn a wɔbɔ
apam no ho mmusu no, ɔde tɛkrɛ-
makyene bɛsɛe wɔn ara; nanso wɔn a
wonim wɔn Nyankopɔn no bɛhyɛ wɔn
ho den, na wɔayɛ ade. 33 Na ɔman no
mu wɔn a wonim dé no bɛma nnipa
bebree anya nhumu, nanso wɔbɛtotɔ
nkrante ano ne ogyaframa mu, nno-
mmumfa ne afow mu, nna bi. 34 Na
sɛ wɔtotɔ saa a, wɔde ɔboa ketewa bi
na ɛbɛboa wɔn, na nnipa bebree de
adɔkɔdɔkosɛm bɛbata wɔn ho. 35 Na
mmadwemma no binom bɛtotɔ na wɔde
ayi wɔn mu fĩ de atew wɔn ho ahoa wɔn
ho fitaa akosi awiei bere no, efisɛ ɛbere
a wɔahyɛ no bɛba ara.
36 Na ɔhene no bɛyɛ nea ɔpɛ, na
ɔbɛma ne ho so adi onyame biara so
akokurokosɛm, na ɔbɛka anwonwasɛm
atia anyame mu Nyame no, na ebesi
no yiye akosi sɛ wobeyi abufuw no adi
awie; na nea wɔahyɛ no pintinn no,
wɔbɛyɛ. 37 Na ɔremmu n'agyanom
anyame, na ɔremmu mmea anigyede
no ne onyame biara, na obedi ade
nyinaa so akokurokosɛm; 38 na obedi
abannennen nyame no nĩ asi wɔn
ananmu, na onyame a n'agyanom nnim
no no, ɔde sika ne dwetɛ ne abohene
ne afɛfɛde bedi no nĩ. 39 Na ɔde
onyame nanani bi na ɛne abannennen
a ɛyɛ den koraa no bedi; nea obu no no,
ɔbɛma n'anuonyam asõ na wama wadi
nkurɔfo bebree so, na wakyɛ asase no
de ayɛ akatua.
40 Na awiei bere no mu na nifa fam
hene no ne no besi anim, na benkum
fam hene no de nteaseɛnam ne apɔ-
nkɔfo ne ahyɛn bebree betu aba no so sɛ
ahum na waba nsase no so abɛsen sɛ
nsu a ayiri. 41 Na ɔbɛba asase fɛfɛ
no so, na nnipa bebree bɛtotɔ; na
eyinom befi ne nsam afi: Edom ne
Moab ne Amonfo mu fã kɛse. 42 Na
ɔbɛteɛ ne nsa nsase no so na Misraim
asase remfi mu mfi, 43 na obenya sika
ne dwetɛ akorade ne Misraim afɛfɛde
nyinaa adi so, na Libiafo ne Etiopiafo
bedi n'anammɔn akyi. 44 Nanso nsɛm
a ɔbɛte afi apuei ne benkum fam beyi
no hu, na ɔde anibere kɛse befi akɔ sɛ
ɔkɔsɛe na wadwerɛw nnipa bebree.
45 Na obesi n'ahemfi ntamadan ɛpo
ne bepɔw fɛfɛ kronkron no ntam,
nanso n'awiei bɛba a obi nni hɔ
a obedi aboa no.

## Ti 12

Ɛbere no mu na Mikael, ɔbapɔmma
kɛse a ogyina hɔ ma wo man mma no
bɛsɔre agyina; na ɛbɛyɛ ahohia bere a
efii sɛ ɔman bae no besi bere no so
ɛmmae da, na ɛbere no mu na wobegye
wo manfo afi mu, obiara a wobehu sɛ
wɔakyerɛw ne din nhoma no mu no.
2 Na wɔn a wɔdeda fam dɔte mu no
bebree benyan, ebinom bɛkɔ daa nkwa
mu, na ebinom akɔ ahohorade ne daa
ahiyɛ mu. 3 Na mmadwemma no
bɛhyerɛn sɛ wim hyerɛn, na wɔn a
wɔdan nnipa bebree kɔɔ trenee mu no
bɛyɛ sɛ nsoromma daa daapem.

31 Dan 9, 27; 12, 11; Mat 24, 15. 33 Dan 12, 3. 36 2 Te 2, 4; Dan 7, 8, 25; Adi 13, 5–6. 37 1 Ti 4, 3. 41 Dan 11, 16. — 1 Dan 10, 13; Mat 24, 21; Ex 32, 32; Flp 4, 3. 2 Yoh 5, 29. 3 Mat 13, 43; 1 Ko 15, 41–42.

*Wɔsɔ adiyisɛm no ano*

4 Na wo, Daniel, toto nsɛm no mu
na sɔ nhoma no ano kodu awiei bere
no; nnipa bebree bɛtweetwee mu na
nimdeɛ adɔɔso.
5 Na me, Daniel, mehwɛe, na hwɛ,
mmarima foforo baanu gyina hɔ, obiako
wɔ asubɔnten no kɔn so ha, na obiako
wɔ asubɔnten no kɔn so ha. 6 Na
obiako ka kyerɛɛ ɔbarima a ofura
nwera a ɔwɔ asubɔnten no nsu no atifi
no sɛ: Da bɛn na anwonwade no awiei
bɛkɔ akodu? 7 Na metee onipa a
ofura nwera a ɔwɔ asubɔnten no nsu
no so no nka, na ɔmaa ne nifa ne ne
benkum so kyerɛɛ ɔsoro, na ɔkaa nea
ɔte ase daa no ho ntam sɛ enkodu bere,
mmere ne fã, na sɛ wɔpansam ɔman
kronkron no tumi wie a, wobewie
eyinom nyinaa. 8 Na metee, na manhu
ase, na mise: Me wura, nneɛma yi
akyiri awiei bɛyɛ dɛn? 9 Na ose:
Daniel, kɔ ɛ, na wɔatoto nsɛm no mu
asɔ ano rekosi awiei bere no.
10 Wɔbɛpɔw nnipa bebree ho ahoa
wɔn ho atew wɔn ho, na abɔnefo bedi
asɛmmɔne, na abɔnefo nyinaa renhu
ase, na mmadwemma na ebehu ase.
11 Na efi bere a wobeyi daa afɔre na
wɔde amamfõyɛ akyide asi hɔ no yɛ
nna apem ahanu aduakron. 12 Nhyira
ne nea ɔtwɛn na okodu nna apem ahasa
aduasa anum no so. 13 Enti kɔ kodu
awiei, na woakɔhome na woasɔre
akonya wo kyɛfa, nna a edi akyiri no
mu.

4 Dan 12, 9; Adi 10, 4. 6 Dan 10, 5. 7 Adi 10, 5–6; Dan 7, 25.
11 Dan 11, 31; Mat 24, 15.

# ODIYIFO
# HOSEA
# NHOMA

## Ti 1

*Israel abosonsom ne asotwe*

Awurade asɛm a ɛbaa Beeri ba Hosea
nkyɛn Yuda ahene Usia, Yotam, Ahas
ne Hesekia bere so ne Israel hene
Yerobeam a ɔyɛ Yoas ba bere so ni.
2 Mfiase a Awurade ne Hosea kasae
no, Awurade ka kyerɛɛ Hosea sɛ: Kɔ
na kɔfa ɔbaa aguaman ne aguamammɔ
mma, na aguaman na asase no afi
Awurade akyi rebɔ. 3 Na ɔkɔe kɔfaa
Diblaim ba Gomer, na onyinsɛnee, na
ɔwoo ɔbabanin maa no.
4 Na Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: To
no din sɛ Yesreel, na aka kakraa na
mabɛtɔ Yesreel mogya so were Yehu
fi so, na mama Israel fi ahenni no to
atwa. 5 Na ɛda no, mebubu Israel ta,
Yesreel bon no mu.
6 Na onyinsɛnee bio, na ɔwoo ɔba-
bea; na ɔka kyerɛɛ no sɛ: To no din sɛ
Lo-Ruhama [ase ne: Nea wɔanhu no
mmɔbɔ], na merenna so minhu Israel
fi mmɔbɔ, na meremfa mimfiri wɔn bio.
7 Na Yuda fi na mehu wɔn mmɔbɔ, na
magye wɔn nkwa, Awurade wɔn
Nyankopɔn mu, nanso meremfa ɔta ne
nkrante ne akõdi ne apɔnkɔ ne
apɔnkɔsotefo so minnye wɔn.
8 Na otwaa Lo-Ruhama nufu, na
onyinsɛnee, na ɔwoo ɔbabanin. 9 Na
ose: To no din sɛ Lo-Ami [ase ne:
Ɛnyɛ́ me man], na monyɛ me man, na
me nso merenyɛ mo dea.
10 Nanso Israel mma dodow bɛyɛ
sɛ mpoano nhwea a wonsusuw na
wɔnkan no; na faako a wɔbɛka akyerɛ
wɔn sɛ: Ɛnyɛ me man ne mò no, wɔbɛka
akyerɛ wɔn sɛ: Onyankopɔn teasefo
mma. 11 Na Yuda mma ne Israel
mma bɛbom ahyia, na wɔasi ti biako
afa, na wɔaforo afi asase no so aba;
na Yesreel da no bɛyɛ da kɛse.

1 Yes 1, 1; 2 Ah 14, 23; Amos 1, 1. 2 Hos 3, 1. 4 2 Ah 10, 30. 6 Hos 2, 1, 23.
9 Hos 2, 1, 23. 10 Gen 22, 17; Rom 9, 26. 11 Yes 11, 11–13; Yer 3, 18; Hes 37, 22.

## Ti 2

*Wɔsɛe Onyankopɔn apam*

Mónka nkyerɛ mo nuabarimanom
sɛ: Me man! ne mo nuabeanom sɛ:
Nea wɔahu no mmɔbɔ! 2 Mo ne mo
na nham, monham; na ɔno de, ɔnyɛ
me yere, na me nso menyɛ ne kunu, na
onyi n'aguamammɔ nó mfi n'anim ne
n'awaresɛe no mfi ne nufu ntam,
3 na mampa ne ho ntama mamma
wanna agyaw, na mamfa no mansi hɔ
sɛ da a wɔwoo no, na manyɛ no sɛ sare-
so, na mamfa no mansi hɔ sɛ asase
kesee, na mamfa osukɔm mankum no.
4 Na merenhu ne mma mmɔbɔ, na
aguamammɔ mma ne wɔn. 5 Na agu-
aman na wɔn na bɔe, na nea onyinsɛn
wɔn no yɛɛ aniwude; na ɔkae sɛ: Medi
m'adɔfo akyi; wɔn na wɔma me m'aduan
ne me nsu, me guanhwi ne m'asaawa,
me ngo ne me nsã. 6 Ne saa nti, hwɛ,
mede nguare metwa wo kwan so ban,
na mato so fasu, na wanhu n'asa.
7 Na obetiw n'adɔfo, na ne nsa renka
wɔn, na ɔbɛhwehwɛ wɔn akyi kwan,
na ɔrenhu; na ɔbɛka sɛ: Mɛsan m'akyi
makɔ me kan kunu no nkyɛn; na ɛno
mu na eye ma me sen nnɛ. 8 Na ɔno
de, onnim sɛ me na memaa no awi ne
nsã ne ngo, na memaa ne dwetɛ dɔe,
ne ne sika a wɔhwere maa Baal no.
9 Ne saa nti mɛsan mabegye m'awi,
ne bere mu, ne me nsã, ne hyɛ
bere mu, na mayi me guanhwi ne
m'asaawa a ɔde kataa n'adagyaw so
no. 10 Na afei meyi ne nnyennyentwi
bɔ adi, n'adɔfo anim, na obiara renyi
no mfi me nsam. 11 Na mɛma n'aho-
sɛpɛw nyinaa to atwa, ne nnapɔnna,
ne sram foforo ne ne homeda ne n'afa-
hyɛ nyinaa. 12 Na mɛsɛe ne bobe ne
ne borɔdɔma a ɔkae sɛ: M'apɛde a
m'adɔfo de maa me no ne no; na mɛyɛ
no kwae ma wuram mmoadoma adi.
13 Na mɛba mabɛtwe no nna a odi maa
Baalim no so asõ, sɛ ɔhyew aduhuam
maa wɔn, na ɔde ne hwene mu kaa ne
ne nnwinne kekaa ne ho, na odii
n'adɔfo akyi, na me de, ne werɛ fii me
no, Awurade asɛm ni.

*Onyankopɔn nokware*

14 Ne saa nti, hwɛ, mɛbɔ no adafa
mede no makɔ sare so, na maka no
abodwoesɛm 15 na mafi hɔ mama no
ne bobe nturo, na Akor bon no, mayɛ
no anidaso pon, na obegye so wɔ hɔ ne
mmabaabere mu, ne ɛda a ofi Misraim
asase so foro bae no. 16 Na ɛda no,
Awurade asɛm ni, wobɛfrɛ me sɛ: Me
kunu! Na woremfrɛ me sɛ: Me Baal!
bio. 17 Na meyi Baalim din mafi
n'anom, na wɔremfa wɔn din nkae wɔn
bio. 18 Na mɛpam apam bi mama
wɔn ɛda no, me ne wuram mmoadoma
ne wim nnomaa ne mmoa a wɔwea fam,
na mebubu ɔta ne nkrante ne akõdi afi
asase no so, na mama wɔatra
dwoodwoo. 19 Na megye wo aware
mafa akosi daa, na megye wo aware
mafa, trenee ne atemmu so, ne adɔe ne
mmɔborohunu so, 20 na megye wo
aware mafa, gyidi so, na woahu
Awurade.

21 Na ɛda no, megye so, Awurade
asɛm ni, megye ɔsoro so, na ɛno nso
agye asase so, 22 na asase agye awi
ne nsã ne ngo so, na ɛno nso agye
Yesreel so. 23 Na medua no mafa,
asase so, na mehu nea wonhuu no
mmɔbɔ no mmɔbɔ, na mɛka makyerɛ
nea ɔnyɛ me man no sɛ: Me man ne wo!
Na ɔno nso aka akyerɛ me sɛ: Me
Nyankopɔn!

## Ti 3

*Onyankopɔn abotɔase*

Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Kɔ bio
na kɔdɔ ɔbea a adamfo dɔ no, nanso
ɔyɛ ɔwaresɛefo, sɛ Awurade dɔ Israel
mma na wɔn de, wɔdan kɔ anyame
foforo nkyɛn na wɔdɔ bobe aba tetare
no. 2 Na mede nnwetɛbona dunnum
ne atoko homer biako ne atoko letek
biako [a ɛyɛ homer fã] metɔɔ no. 3 Na
meka mekyerɛɛ no sɛ: Tra ha ma me
nna pii, mmɔ aguaman na nyɛ ɔbarima
bi de, na me nso me ne wo atra sa.
4 Na Israel mma bɛtra hɔ nna pii a
wonni hene na wonni bapɔmma, na
wonni afɔre na wonni ɔbosom dum, na
wonni asɔfotade ne abusua ahoni.
5 Akyiri no Israel mma bɛsan abɛhwe-
hwɛ Awurade wɔn Nyankopɔn ne wɔn
hene Dawid, na wɔn ho bɛpopo de aba
Awurade ne ne papa ho, nna a edi
akyiri no mu.

---

1 Hos 1, 9; 1, 6. 2 Hes 16; 23. 5 Yer 44, 17. 10 Yer 13, 22, 26.
14 Hes 20, 35; Yes 40, 2. 15 Yos 7, 24–26; Ex 15, 1. 18 Hes 34, 25.
19 Adi 19, 7. 20 Dwom 146, 6; Yer 31, 34. 23 Hos 1, 6; 1, 9; Rom 9, 25; 1 Pe 2, 10. —
1 Hos 1, 2. 4 2 Be 15, 3. 5 Yer 30, 9, 21, 22; Hes 34, 23–24.

## Ti 4

*Woyi asɔfo ne ɔman no ntɛn*

Muntie Awurade asɛm, Israel mma,
na Awurade ne asase sofo anya ɔham;
na nokware ne adɔe ne Onyankopɔn
ho nimdeɛ bi nni asase so. 2 Ntanka
ne nkontompo ne awudi ne awi ne
awaresɛe na ɛwɔ hɔ; wodi akaka-
bensɛm na mogyahwiegu toa mogya-
hwiegu so. 3 Enti asase no di
nkɔmmɔ, na ɛsotefo nyinaa anyinnyam,
wuram mmoadoma ne wim nnomaa;
na ɛpo mu mpataa po yɛ asã.
4 Nanso mma obi nnham na obi nnka
anim, efisɛ wo man te sɛ wɔn a wɔne
ɔsɔfo ham. 5 Enti wubehintiw awia,
na odiyifo nso ne wo behintiw anadwo,
na metwa wo nã akyene.
6 Nimdeɛ a me man nni nti wobetwa
wɔn agu; na wo nso, wopoo nimdeɛ
nti, mɛpo wo sɛ: nni me sɔfo; na wo
werɛ afi wo Nyankopɔn mmara nti, me
nso, me werɛ befi wo mma.
7 Wɔkɔ so dɔ no, wɔkɔ so yɛ me
bɔne; wɔn anuonyam no, mɛdan no
ahohora. 8 Me man bɔne yɛ wɔn
aduan, na wɔn amumɔyɛ yɛ wɔn kra
akɔnnɔ. 9 Na wɔbɛyɛ ɔman no sɛ
wɔbɛyɛ ɔsɔfo no, na mɛba mabɛtwe wɔn
wɔn akwan so asõ, na mama wɔn
nneyɛe asan abebua wɔn atifi; 10 wo-
bedidi, na wɔremmee; wɔbɛbɔ agua-
man na wɔn ase remfɛe, efisɛ wɔagyaw
obu a anka ɛsɛ sɛ wobu Awurade.
11 Aguamammɔ ne nsã ne mmosa
sɛe ntease. 12 Me man bisa wɔn dua
hɔ ade, na wɔn poma ka asɛm kyerɛ
wɔn, efisɛ aguamammɔ honhom adaa-
daa wɔn, na wɔafi wɔn Nyankopɔn ase
akɔbɔ aguaman. 13 Mmepɔw atifi na
wɔbobɔ afɔre, na wɔhyew aduhuam
nkoko so, odum ne duafufu ne odupɔn
ase, efisɛ ne nwini yɛ.
Enti mo mmabea bɔ aguaman, na
mo sewnom sɛe aware. 14 Merentwe
mo mmabea asõ aguamammɔ ho, ne mo
sewnom, awaresɛe ho, efisɛ wɔn nso ne
mmea nguaman mãn, na wɔne mmo-
somfenaa bɔ afɔre; na ɔman a wonni
nhumu no bɛbɔ.

*Wɔbɔ Yuda kɔkɔ*

15 Sɛ wo, Israel, wobɔ aguaman a,
mma Yuda nnni sõ. Na mommma
Gilgal, na mommforo mmma Bet-Awen,
na monnkeka ntam sɛ: Sɛ Awurade te
ase yi. 16 Na Israel asõ asorow sɛ
nantwi buruwa asõ; afei Awurade
bɛyɛn wɔn sɛ oguammaa, asase haharaa
so.
17 Efraim akɔdɔm abosom adum;
gyaa no. 18 Wɔn asanom atra so;
aguaman ara na wɔbɔ, ɔpɛ na emu
atitiriw pɛ ahohora. 19 Mframa
akyere no ne ntaban mu, na wɔn ani
bewuwu wɔn afɔrebɔ ho.

## Ti 5

*Ahemman abien no ateɛteɛ*

Muntie eyi, asɔfo, na monwɛn asõ,
Israel fi, na ɔhene fi nso, monyɛ asõ;
na mo so na atemmu aba; na moadan
afiri Mispa, ne asawu a wɔatrɛw mu
Tabor so; 2 na mansotwefo ama wɔn
ahohwisɛmdi mu adɔ; nanso mɛtwe
wɔn nyinaa aso.
3 Me de, minim Efraim, na Israel
nso nhintaw me: na afei, Efraim, woabɔ
aguaman, na Israel ho agu fĩ. 4 Wɔn
nsɛnnii mma wɔnsan mma wɔn Nya-
nkopɔn nkyɛn, na aguamammɔ honhom
wɔ wɔn mu, na wonnim Awurade.
5 Na Israel ahantan bedi n'anim
adanse, na Israel ne Efraim behintiw
wɔn amumɔyɛ mu; Yuda nso ne wɔn
ahintiw. 6 Wɔde wɔn nguan ne wɔn
anantwi bɛkɔ akɔhwehwɛ Awurade, na
wɔrenhu no; watwe ne ho afi wɔn ho.
7 Wɔatwa Awurade nkontompo, na
wɔawowo ananafo mma; afei ɔsram
foforo bedi wɔn ne wɔn nsase.
8 Monhyɛn abɛn Gibea, monhyɛn
torobɛnto Rama. Mommɔ ose Bet-
Awen, ɛwɔ w'akyi, Benyamin.
9 Efraim bɛdan amamfõ, asotwe da
no; mama wɔahu Israel mmusuakuw
ho asɛm a ebetim mu. 10 Yuda mma-
pɔmma ayɛ sɛ wɔn a wotwiw ɔhye kɔ
akyiri, wɔn so na mehwie m'anibere
magu sɛ nsu. 11 Wɔhyɛ Efraim so,
wɔapɛtɛw no atemmu mu, efisɛ waboapa
adi ade hunu akyi. 12 Na me de, mete
sɛ nwewee mema Efraim, ne nhunhunii
mema Yuda fi.
13 Na Efraim huu ne yare, na Yuda
huu ne kuru; na Efraim siim kɔɔ Asiria,
na ɔsoma kɔɔ ɔhene Yareb nkyɛn; na
ɔno nso, ontumi nsa mo yare, na ɔre-

---

**4** Deut 17, 12. **7** Flp 3, 19. **8** Lev 6, 26. **12** Yer 2, 27; Hos 5, 4.
**13** Hes 6, 13. **15** Hos 10, 5; Amos 5, 5. — **3** Hos 1, 2. **4** Hos 4, 12.
**6** Yes 1, 11–15. **8** Hos 4, 15. **11** Yes 29, 13. **13** Hos 7, 11; 10, 6.

nkum mo ho kuru. 14 Na me de, mete
sɛ ɔhyeegya ma Efraim, ne gyataforo
ma Yuda fi; me, me na mɛtetew mu
makɔ, mɛfa makɔ a ogyefo bi nni hɔ.

*Ahonu a enye*

15 Mɛkɔ, mɛsan makɔ m'afã, akosi
sɛ ɛbɛka wɔn ani na wɔabɛhwehwɛ
m'anim; wɔn ho hia wɔn a, wɔbɛhwe-
hwɛ me ntɛm.

## Ti 6

Mommra mma yɛnsan nkɔ Awurade
nkyɛn, na ɔno na watetew yɛn mu na
ɔbɛsa yɛn yare, ɔno na wabobɔ yɛn na
ɔbɛkyekyere yɛn. 2 Nnanu akyi no,
ɔbɛma yɛanya nkwa, da a ɛto so abiɛsa
no, ɔbɛma yɛasɔre na yɛanya n'anim
nkwa. 3 Na momma yenhu na yentiw
Awurade nimdeɛ no; wɔasiesie n'adifi
sɛ adekyee, na ɔbɛba ama yɛn sɛ osutɔ,
sɛ adonsu a ɛtɔ gu asase so.
4 Dɛn na menyɛ wo, Efraim? Dɛn
na menyɛ wo, Yuda? Na mo adɔe te
sɛ anɔpa mununkum, na ɛte sɛ obosu a
ɛpɛ ntɛm akɔ. 5 Enti menam adiyifo
no so mabubu wɔn, na mede m'anom
nsɛm makum wɔn, na m'atemmu ayi
adi sɛ hann. 6 Na mepɛ adɔeyɛ, na
ɛnyɛ afɔrebɔ, ne Onyankopɔn ho nimdeɛ
sen ɔhyew afɔre.

*Israel asɛe apam*

7 Na wɔn de, wɔafom apam so sɛ
Adam, ɛhɔ na wɔatwa me nkontompo.
8 Gilead yɛ mmusubɔfo kurow a mogya
akeka mu. 9 Na asɔfo asafokuw no
te sɛ akwanmukafo asafo a wɔtɛw
nnipa, wodi awu ɔkwan mu de rekɔ
Sekem; na abusude na wɔyɛ. 10 Mahu
ahodwiriwde Israel fi, ɛhɔ na Efraim
bɔ aguaman, Israel ho agu fĩ.
11 Yuda nso, wɔahyɛ twabere ama
wo, bere a mede me man nnommum
mɛsan maba no.

## Ti 7

Meresa Israel yare yi, na Efraim
amumɔyɛ ne Samaria nnebɔne reda
adi; na wodi atoro, na owifo bubu ba
mu, akwanmukafo asafo nso fow
mmorɔn so. 2 Na wɔnka wɔn komam
sɛ mekae wɔn bɔneyɛ nyinaa; afei wɔn
nsɛnnii atwa wɔn ho ahyia, egu m'anim.
3 Wɔde wɔn bɔneyɛ ma ɔhene ani gye,
na wɔde wɔn atosɛm yɛ mmapɔmma
saa ara.
4 Wɔn nyinaa yɛ awaresɛefo, te sɛ
ɔfononoo a abodootofo ahyɛ mu gya na
ogyae mu pia fi mmɔre fɔtɔw so kosi ne
kaw so. 5 Yɛn hene da no, asabow
bɔɔ mmapɔmma yare; ɔne afɛwdifo dii
nsawɔso. 6 Na wɔasiesie wɔn koma
sɛ ɔfononoo, wɔn atirisopam no mu;
wɔn bodootofo da anadwo nyinaa,
anɔpa ɛdɛw sɛ ogya framfram. 7 Wɔn
nyinaa mu adodɔ sɛ ɔfononoo, na wodi
wɔn atemmufo; wɔn ahene nyinaa
atotɔ; obi nni wɔn mu a ɔfrɛ me.

*Efraim ne aman ntam asɛm*

8 Efraim de ne ho fra aman mu;
Efraim yɛ ɔfam a wɔankisa. 9 Ahɔho
adi n'ahoɔden, nso onnim; dwen nso
ahura ne tirim, nso onnim. 10 Na
Israel ahantan di n'anim adanse, na
wɔnsan mmaa Awurade wɔn Nyan-
kopɔn nkyɛn, na wɔnhwehwɛ no eyi
nyinaa mu.
11 Na Efraim adan sɛ aborɔnoma
ayemfo, onni ti; wɔfrɛ Misraim, wɔrekɔ
Asiria. 12 Wɔrekɔ no, mɛtrɛw me
ntontan mu makata wɔn so; meduru
wɔn sɛ wim nnomaa; mɛtwe wɔn aso,
na wɔn asafo bɛte nka. 13 Wonnue,
efisɛ wɔaguan me; ɔsɛe mmra wɔn so,
efisɛ wɔatõ me mmara; na me de, anka
megye wɔn, nanso wodi me ho atoro.
14 Na wonsu mfrɛɛ me wɔn komam,
na wɔbobom wɔn nnae so; awi ne nsã
nti na wodi nkyereso, wɔtew m'anim
atua. 15 Me de, makyerɛkyerɛ, na
mahyɛ wɔn basa mu den, nanso pɔw
bɔne na wɔbɔ me ho. 16 Wɔsan wɔn
akyi, nanso wɔmma ɔsorosoroni no
nkyɛn, wɔayɛ sɛ ɔta a agow. Afoa ano
na wɔn mmapɔmma bɛtotɔ, keka a wɔn
tɛkrɛma yɛ nti; eyi bɛma wɔadi wɔn ho
fɛw Misraim asase so.

## Ti 8

*Israel nnebɔne kɛse*

Fa torobɛnto tua w'ano. Ɛbɛba
Awurade fi so sɛ ɔkɔre, efisɛ wɔafomfom
m'apam na wɔatõ me mmara. 2 Me
na wobesu afrɛ me sɛ: Me Nyankopɔn,
yenim wo, yɛn a yɛyɛ Israel. 3 Papa

**14** Hos 13, 7; 6, 1. **15** Yes 26, 16. — **1** Hos 5, 14. **2** Deut 32, 39. **5** Yer 23, 29.
**6** 1 Sa 15, 22; Mat 9, 13; 12, 7. **7** Gen 3, 6. **10** Hos 5, 3. **11** Yoel 3, 13; 3, 1. —
**5** Hos 4, 11. **11** Hos 5, 13; 12, 1. **13** Dwom 81, 13–14. **16** Dwom 78, 57. —
**1** Yes 58, 1.

ayɛ Israel nwini; ma ɔtamfo ntiw wɔn ɛ!
4 Wɔn de, wɔasisi ahemfo, na emfi
me, wɔasisi mmapɔmma nso, na
minnim; wɔn dwetɛ ne wɔn sika, wɔde
ayeyɛ ahoni a ɛbɛsɛe wɔn. 5 Samaria,
wo nantwi ba no ho yɛ nwini, m'abufuw
asɔ ahyɛ wɔn; ékosi da bɛn na wɔrentu-
mi ɔbra a ɛho tew bɔ?
6 Na Israel mu na ɛno fi; odwumfo
na ɔyɛe, ɛnyé onyame ne no, na Samaria
nantwi no, wobebubu no pasaa.
7 Na mframa na wogu, na ahum nso
na wobetwa; awi a egyina hɔ nni mu;
nea efifi no, wɔyam a, wonnya mu siam;
sɛ ebi wɔ mu po a, ahɔho na ebedi.
8 Wɔamene Israel, afei wɔte aman-
aman mu sɛ ade bi a ani bi nsɔ. 9 Na
wɔn de, wɔaforo kɔ Asiria; wuram
afurum a ne nko atew ne ho; Efraim
abobɔ adɔfo paa. 10 Sɛ wɔabobɔ
amanaman mu bi paa mpo a, afei mɛboa
wɔn ano, na ahemfo mu hene no
nhyɛso nti, wɔn so afi ase ahuan.
11 Na Efraim ama afɔremuka adɔɔso
de ayɛ bɔne, afɔremuka no adan wɔn
bɔneyɛ. 12 Makyerɛw me mmara do-
dow no mama wɔn, wobuu no sɛ
amannɔne ade. 13 M'ayɛyɛde afɔre
a wɔbɔ no, nam nko na wokum; Awu-
rade ani nsɔ; afei ɔbɛkae wɔn amumɔyɛ
na wabɛtwe wɔn bɔne so asõ; Misraim
na wɔbɛsan akɔ. 14 Na Israel werɛ
afi ne yɛfo, na wɔasisi aban afɛfɛ, na
Yuda ama nkurow a ɛyɛ den adɔ;
nanso mɛto ne kurow mu gya, na ahyew
n'aban a ɛkorɔn no.

## Ti 9

*Otukɔ no*

Israel, mma w'ani nnnye na nni
ahurusi sɛ aman bi, efisɛ woafi wo
Nyankopɔn akyi akɔbɔ aguaman, woapɛ
apɛde awiporowbea nyinaa so. 2 Awi-
porowbea ne nsa-kyĩ-amoa renyɛn wɔn,
na nsamono no bedi wɔn huammɔ.
3 Wɔrentra Awurade asase so, na
Efraim bɛsan akɔ Misraim, na wobedi
nea ɛho ntew Asiria.
4 Wɔremfa ahwiesa mmrɛ Awurade,
na wɔn kum afɔre renyɛ no dɛ; wɔn
aduan bɛyɛ wɔn sɛ akyiduan, wɔn a
wodi nyinaa ho begu fĩ; na wɔn aduan
yɛ wɔn ankasa wɔn de, ɛremma Awu-
rade fi.
5 Dɛn na mobɛyɛ afahyɛ da no ne
Awurade dapɔnna no? 6 Na hwɛ,
ɔsɛe nti wɔatu kɔ; Misraim bɛboa wɔn
ano, Memfis besie wɔn; wɔn dwetɛ
nnwinne ananmu na nnɛnkyɛnse besi,
na nsɔe befuw nea wɔn ntamadan
sii no.
7 Asotwe nna no anya aba, awerɛtɔ
nna no anya adu; Israel behu sɛ odiyifo
no yɛ ogyimfo, na honhom nipa no yɛ
ɔbɔdamfo, amumɔyɛ dodow ne ɔtan a
ɛsõ pii no nti. 8 Efraim rehwɛ me
Nyankopɔn hɔ biribi kwan; odiyifo no
de, ɔnomayifo afiri wɔ n'akwan nyinaa
mu, ɔtan wɔ ne nyame fi. 9 Wɔama
ɔsɛe a wɔasɛe no mu adɔ sɛ Gibea nna
no mu, ɔbɛkae wɔn amumɔyɛ, ɔbɛtwe
wɔn bɔne so asõ.

*Wonnim Onyankopɔn dɔ*

10 Mihuu Israel sɛ sare so bobe aba,
mihuu mo agyanom sɛ borɔdɔmakan,
ne beré a edi kan mu; nanso wɔkɔɔ
Baal-Peor nkyɛn, na wodwiraa wɔn ho
de maa aniwude, na wɔn ho yɛɛ nwini
sɛ nneɛma a wɔpɛe no ara. 11 Efraim
de, wɔn anuonyam betu sɛ anomaa,
awo ne afurufa ne anyinsɛn nni wɔn
mu. 12 Na sɛ wɔyɛn wɔn mma po a,
mɛma wɔadi awommawu na obi anka;
na sɛ metwe me ho mifi wɔn ho a,
wonnue ara! 13 Efraim a miyii no sɛ
ɔnyɛ sɛ Tiro a wɔadua no asase pa so
no, Efraim no ara beyi ne mma afi
akɔma okumfo. 14 Awurade, ma wɔn
biribi! Dɛn na wobɛma wɔn? Ma
wɔn ɔyafunu a ɛpɔn ne nufu a emu ayow.
15 Wɔn bɔne nyinaa wɔ Gilgal, na
ɛhɔ na mifi metan wɔn; wɔn nneyɛe
bɔne nti mɛpam wɔn afi me fi, merenna
so menno wɔn; wɔn mmapɔmma nyinaa
yɛ atuatewfo nko.
16 Wɔabɔ Efraim ade; wɔn ase ntini
akyen; aba nso wɔrensow; sɛ wɔwo
nso a, mekum wɔn yafunum mma a
wɔdɔ wɔn no. 17 Me Nyankopɔn apa
wɔn, efisɛ wɔantie no; na wɔbɛyɛ
akobɔfo amanaman mu.

## Ti 10

*Kan yiyedi ne nnɛ yi sɛɛ*

Israel yɛ obobe pa a ɛsow n'aba nso;
dodow a n'aba dɔɔso no, dodow no ara

4 2 Ah 15, 10, 14, 25, 30. 5 1 Ah 12, 28. 6 Ex 32, 20. 7 Yer 12, 13.
8 Yer 22, 28. 9 Hos 5, 13; 7, 11. 13 Yes 1, 11; Hos 9, 3; Deut 28, 68.
14 Yer 17, 27; Amos 2, 5. — 1 Hos 1, 2. 3 Hos 8, 13. 6 Hos 10, 8. 8 Hos 5, 1.
9 Ate 19, 22–30; 20, 13. 10 Deut 32, 10; Num 25, 3. 13 Hes 27, 3. — 1 Yer 2, 21.

na wama afɔremuka nso adɔɔso;
n'asase yiye a ɛyɛ nti no, wɔanya ahoni
adum asiye nso. 2 Wɔn koma mu
apaapae, afei ɛsõ bebua wɔn. Ɔno na
obedwiriw wɔn afɔremuka agu, na
wasɛe wɔn ahoni adum no.
3 Na afei wɔbɛka sɛ: Yenni hene;
efisɛ yɛansuro Awurade, na ɔhene nso,
dɛn na ɔbɛyɛ ama yɛn? 4 Wɔakeka
nsɛm, wɔakeka ntanhunu de apam
apam, na atemmu fuw sɛ nkonnyabi,
afuw mu akofĩ so. 5 Bet-Awen nantwi
mma nti na Samariafo besuro; na ne
man di ne ho nkɔmmɔ, na n'asɔfo ho
popo n'anuonyam ho, sɛ wɔatu afi wɔn
mu kɔ. 6 Ɛno nso wɔbɛfa akɔ Asiria
de akɔkyɛ ɔhene Yareb; aniwu bɛka
Efraim, na Israel ani awu n'agyinatu
ho.
7 Samaria de, wobetwa ne hene
akyene, sɛ nsu ani ahuru. 8 Na
wɔbɛsɛe Bet-Awen sorɔnsorɔmmea a
ɛne Israel bɔne no; nsɔe ne nnɛnkyɛnse
befifi wɔn afɔremuka so, na wɔbɛka
akyerɛ mmepɔw sɛ: Mommɛkata yɛn
so! ne nkoko sɛ: Mommɛhwe yɛn
so!
9 Israel, wufi Gibea nna no so ayɛ
bɔne; ɛhɔ na wogyinae; Gibea sa a
wotui mmabusufo no so no anto wɔn.
10 Ɛbere a mepɛ na mɛtwe wɔn asõ,
na wɔahyiahyia aman aba wɔn so abe-
tua wɔn wɔn amumɔyɛ mmɔho no so
ka.
11 Na Efraim yɛ nantwiforo a wɔa-
kyerɛ no na ɔpɛ awiporow, nanso mede
kondua mɛto ne kɔn fɛfɛ no so; mɛma
Efraim atwe ade, Yuda bɛfɛntɛm,
Yakob bɛka asram so. 12 Mungu aba
mma trenee mfifi mma mo, muntwa
adɔe so ade; monnɔw kwaeberentuw
mfa, na adu bere a wɔde hwehwɛ
Awurade akyi kwan, kosi sɛ ɔbɛba
abɛtɔ trenee su ama mo.
13 Moafɛntɛm abɔnefosɛm, mmusu
na moatwa, moadi atoro aba; na wode
wo ho too wo kwan ne, wo nnɔmmarima
dodow no so. 14 Enti hooyɛ bɛsɔre
w'aman no mu, na wɔabɛsɛe w'aban-
nennen nyinaa, sɛnea Salman sɛee
Bet-Arbel, ɔko da no, wɔbɛtetew ɛna
mu agu mma so. 15 Ne saa na Bet-El
ayɛ mo, mo bɔne mu bɔne no nti; ade
reba abɛkye no na wɔayi Israel hene
no hɔ koraa.

## Ti 11

*Onyankopɔn mmɔborohunu*

Israel yɛ aberante no, na medɔ no,
na Misraim na mefrɛɛ me ba fii. 2 Do-
dow a mefrɛɛ wɔn no, dodow no ara na
wofii m'anim kɔe, wɔkɔbɔɔ afɔre
maa Baalim, na wɔhyew aduhuam maa
ahoni.
3 Na me na migyigyee Efraim taa-
taa; oturuu wɔn n'abasa so, na wɔanhu
sɛ masa wɔn yare. 4 Nnipa nhama
na mede metwee wɔn, ne ɔdɔ ntampe-
hama nso, na meyɛɛ wɔn sɛ nea ɔmoma
kondua so, wɔn nnyepi so, na meyɛɛ
no brɛoo mema odidii.
5 Ɔbɛsan n'akyi akɔ Misraim asase
so bio, na Asiria na ɔyɛ ne hene, efisɛ
wɔampene sɛ wɔsan wɔn akyi. 6 Na
wɔn agyinatu horow no nti afoa be-
kyinkyini ne nkurow mu, na ɛbɛsɛe
n'apon akyi adaban awie. 7 Me so
atuatew nko na me man de asi wɔn
anim, na wɔfrɛ wɔn sɛ wɔnhwɛ soro a,
wɔn mu biara mma ne ho so.
8 Anka meyi wo mama sɛ dɛn,
Efraim, na magyaa wo mu dɛn ara,
Israel! Anka meyi wo mama sɛ Adma,
na mayɛ wo sɛ Seboim! Me koma
adan wɔ me mu, mmɔborohunu agye
me yam nyinaa. 9 Merenni m'abufu-
hyew no so, merensam memmɛsɛe
Efraim; na Onyankopɔn ne me, na
ɛnyɛ onipa, wo mu kronkronni ne me,
na meremma abohuru so. 10 Wobedi
Awurade a ɔbɛbobom sɛ gyata akyi;
na ɔbɛbobom, na mma de ahopopo afi
po akyi aba. 11 Wɔde ahopere befi
Misraim aba sɛ nnomaa, na wɔafi
Asiria asase so aba sɛ mmorɔnoma, na
mede wɔn madua wɔn afi mu, Awurade
asɛm ni.
12 Efraim de atoro na Israel fi de
nsisi atwa me ho asi, na Yuda bɔ
Onyankopɔn ne ɔkronkronni nokwafo
no ho anworaman.

## Ti 12

*Yakob nhwɛso*

Efraim hwew mframa, na odi apuei
ahum akyi; daa nyinaa ɔma atoro ne
ɔsɛe dɔɔso, na wɔne Asiria kɔ apam,
na wɔsoa ngo kɔ Misraim.
2 Na Awurade ne Yuda anya asɛm,

5 Hos 10, 15; 4, 15. 6 Hos 5, 13. 8 Hos 9, 6; Luk 23, 30; Adi 6, 16. 9 Hos 9, 9.
12 Yer 4, 3; Yes 55, 6. 13 Hiob 4, 8. — 1 Ex 4, 22; Mat 2, 15. 8 Deut 29, 23;
Yer 31, 20. 9 Kwa 3, 31–36. 10 Yes 31, 4–5; Yer 25, 30; Hos 1, 10. — 1 Hos 7, 11.

na ɔreba abɛtwe Yakob aso sɛ n'akwan
te; sɛ ne nsɛnnii te no na obetua no ka.
3 Ɔyafunum na osoo ne nua nantin, na
n'ahoɔden mu na ɔne Onyankopɔn
koe; 4 ɔne ɔbɔfo no koe, na otumii;
osui na ɔpaa no kyɛw; ohuu no Bet-El,
na ɛhɔ na ɔne yɛn kasae. 5 Na Awu-
rade yɛ asafo Nyankopɔn, Awurade ne
ne din a wɔde kae no. 6 Na wo nso,
san kɔ wo Nyankopɔn nkyɛn; so adɔe
ne atemmu mu, na hwɛ wo Nyankopɔn
kwan daa yi.
7 Kanaan, nsisi nsenia wɔ ne nsam,
ɔpɛ amimdi. 8 Na Efraim se: Manya
me ho ara, manya ade pii; me brɛ
nyinaa annya amumɔyɛde a ɛyɛ bɔne
amma me. 9 Nso mene Awurade wo
Nyankopɔn de fi Misraim asase so;
mɛma woatra ntamadan mu bio sɛ
afahyɛ nna no mu.
10 Na makasa makyerɛ adiyifo no,
na mama anisoadehu adɔɔso, na
menam adiyifo ano so mabubu mmɛ.
11 So Gilead yɛ abusude anaa?
Wɔadan ahuhude ara; Gilgal hɔ na
wɔde anantwi bɔ afɔre, wɔn afɔremuka
no nso te sɛ afuw mu akofi so abokuw.
12 Na Yakob guan kɔɔ Siria asase so,
na Israel somee ɔyere ho, na ɔyere nti
ɔhwɛɛ nguan. 13 Na Awurade nam
odiyifo so yii Israel fii Misraim bae,
na ɔnam odiyifo so hwɛɛ wɔn. 14 Ef-
raim yi mfefewa sɛ, enti ɔbɛma mogya
a odi ho sõ no abua n'atifi, na n'ahohora
nso, ne wura bɛdan agu no so.

## Ti 13

*Wɔsɛe Onyankopɔn abufuw mu*

Efraim rekasa a, ɛyɛ hu; ɔmaa ne ho
so Israel mu, ɛnna Baal nti odii sõ, na
owui. 2 Na afei wɔkɔ so yɛ bɔne, na
wɔde wɔn dwetɛ yɛ ogu ahoni ne wɔn
nhumu ano adwinhoni; ɛyɛ odwumfo
adwuma ara nko. Nnipa a wɔbɔ afɔre
kasa kyerɛ wɔn. Wofew anantwi mma
ano. 3 Ne saa nti wɔbɛyɛ sɛ anɔpa
mununkum ne obosu a etua ahema kɔ,
sɛ ntɛtɛwa a ahum hwim fi awipo-
rowbea ne owusiw a etu fa mfɛnsere
mu kɔ no.
4 Nso mene Awurade wo Nyankopɔn
de fi Misraim asase so, na wunnim
Onyankopɔn bi sɛ me nko, na ogyefo
biara nni m'akyi. 5 Me na mihuu wo
sare no so, osukɔm asase no so. 6 Sɛ
wonyaa adidibea pa nti, wɔmee, wɔmee
na wɔn koma maa ne ho so, enti wɔn
werɛ fii me. 7 Na meyɛɛ wɔn sɛ gyata,
metɛwee ɔkwan mu sɛ ɔsebɔ;
8 mɛtow mahyɛ wɔn so sɛ osisi a wɔafa
ne mma, na matetew wɔn koko a wɔn
koma da mu, na mawe wɔn hɔ sɛ gyata-
bere; wuram mmoa besunsuane wɔn
mu.
9 Nea ɛsɛe wo, Israel, ne sɛ wo ne
me a meyɛ wo boafo no di asi. 10 Ɛhefa
na wo hene no wɔ afei, na onnye wo
wo nkurow nyinaa mu, ne w'atemmufo
a wokae sɛ: Ma me ɔhene ne mma-
pɔmma no? 11 Memaa wo ɔhene
m'abufuw mu, na miyii no hɔ m'anibere
mu. 12 Wɔakyekyere Efraim amu-
mɔyɛ, wɔde ne bɔne asie. 13 Ɔwofo
awoko bɛka no; ɔno de, ɔyɛ ɔba a onni
nyansa, sɛ edu ne bere so a, omme-
gyina nea mma fa mu sian hɔ.
14 Megye wɔn mafi asaman nsam
anaa? mɛpon wɔn owu mu anaa?
Owu, ɛhe na wo nwowɔe wɔ? Asaman,
ɛhe na wo sɛe wɔ? Ahonu ahintaw afi
m'ani so.
15 Na ɔbɛsow aba ne nuanom mu.
Apuei ahum betu, Awurade mframa fi
sare so bɛbɔ, na n'asubura mu ayow,
na ne nsuaniwa to atwa; ɔno na ɔbɛfom
adekoradan mu mfɛfɛwade nyinaa.
16 Samaria ti atõ, sɛ watew ne
Nyankopɔn anim atũa; afoa ano na
wɔbɛtotɔ; wɔbɛtew wɔn nkokoaa abobɔ
hɔ, na wɔapaapae wɔn anyinsɛnfo mu.

## Ti 14

*Israel ahonu ne Onyankopɔn nhyira*

Israel, san bra Awurade wo Nyan-
kopɔn nkyɛn; na w'amumɔyɛ nti woa-
hwe ase. 2 Momfa nsɛm nkura nsan
mmra Awurade nkyɛn; monka nkyerɛ
no sɛ: Fa amumɔyɛ nyinaa firi, na gye
papa, na yɛmfa yɛn ano nyɛ anantwi-
nini mmɛbɔ afɔre. 3 Asiria rennye
yɛn, apɔnkɔ so nso yɛrentra, nanso
yɛrenka nkyerɛ yɛn nsa ano adwuma

3 Gen 25, 22, 26; 32, 24–28. 4 Gen 35, 15. 5 Dwom 83, 18. 8 Adi 3, 17.
9 Hos 13, 4. 12 Gen 28, 5; 29, 20. 13 Ex 3, 10. — 2 Yes 44, 12.
3 Hos 6, 4; Dwom 1, 4. 4 Ex 20, 2–3. 5 Hos 9, 10. 6 Deut 32, 15.
7 Hos 5, 14. 9 Yer 2, 17. 10 1 Sa 8, 5. 13 Mika 4, 10; Yes 37, 3. 14 1 Ko 15,
54–55; 2 Ti 1, 10; Adi 20, 14; 21, 4. 15 Gen 49, 22; Hos 4, 19. — 1 Hos 12, 6; Sak 1, 4.
2 Heb 13, 15.

sɛ: Yɛn nyame! bio; efisɛ wo mu na
ayisaa hu timmɔbɔ.
4 Mɛsa wɔn nsanakyiri mu yare,
meyi me yam madɔ wɔn, na m'abufuw
adan afi no so. 5 Mɛdan sɛ obosu
mama Israel, ne nhwiren bɛhan sɛ
sukooko, na wagye ntini sɛ Lebanon;
6 n'abãa bɛdennan, na n'ahoɔfɛ ayɛ sɛ
ngodua, na ayi hua sɛ Lebanon.
7 Wɔn a wɔtete ne nwini ase bɛsan
abɛma awi asan anya afiye, na wɔafe-
fɛw sɛ obobe a ne din ahye sɛ Lebanon
bobesa.
8 Efraim, asɛm bɛn na me ne ahoni
wɔ bio? Me de, megye no so, na m'ani
aku ne ho, me a mete sɛ ɔpopaw
frɔmfrɔm, me so na wobehu w'aba.
9 Hena ne onyansafo a obehu eyinom
mu, nhumufo a obehu ɛno? Na
Awurade akwan yɛ tẽe, na atreneefo
bɛnantew so, na mmaratofo bɛhwehwe
so ase

9 Dwom 25, 10.

# ODIYIFO

# YOEL

# NHOMA

## Ti 1

*Mmoadabi no*

Awurade asɛm a ɛbaa Petuel ba Yoel
nkyɛn ni.
2 Muntie eyi, mo mpanyimfo, na
mónyɛ asõ, mo asase sofo nyinaa. So
saa ade yi aba mo bere so anaasɛ mo
agyanom bere so pɛn? 3 Monka ɛho
asɛm nkyerɛ mo mma, na mo mma nka
nkyerɛ wɔn mma, na wɔn mma nso nka
nkyerɛ awo ntoatoaso a edi so no.
4 Hwidɔm nnikae, mmoadabi adi,
na mmoadabi nnikae, ntuntummɛ adi,
na ntuntummɛ nnikae, mmebɛw adi.
5 Mo asabofo, munnyan na munsu, na
mo nsanomfo nyinaa, muntwa adwo,
nsamono nti, efisɛ wɔatwa afi mo anom.
6 Na ɛdɔm bi atu aba m'asase so,
wɔn ho yɛ den na wɔn dodow nni ano;
wɔn sẽ te sɛ gyata sẽ, na wɔwɔ gyata-
bere nnyepi. 7 Wɔasɛe me bobe
pasaa, na wɔapompam me borɔdɔma
abãa; wɔapɔmpɔn ho hono agu, na
n'abãa ho ahoa fitafita.
8 Twa adwo sɛ ababaa a ofura
atweaatam ma ne mmabaabere mu
kunu. 9 Wɔatwa aduan ayɛyɛde ne
ahwiesa afi Awurade fi; asɔfo, Awurade
asomfo no, di nkɔmmɔ: 10 mfuw
asɛe, asase di nkɔmmɔ, na aduan asɛe,
nsamono ayow, ngo so atɔre.
11 Akuafo, mo ani nwu, aturoyɛfo,
awi ne atoko nti muntwa adwo, efisɛ
mfuw mu aduantwa asɛe. 12 Obobe
akisa, na borɔdɔma atwãm, atea aba,
abɛ nso ne akutuguaa; petee mu nnua
nyinaa akisa, ampa, anika atu afi
nnipa mma mu.
13 Asɔfo, mómmɔ mo ho so na mommɔ
bena, afɔremuka asomfo, muntwa
adwo, me Nyankopɔn asomfo, mommra
mmɛda ntweaatam mu anadwo nyinaa.
Na aduan ayɛyɛde ne ahwiesa agyae
mo Nyankopɔn fi ba.
14 Monhyɛ abuadadi kronkron,
mompae asɔfo nhyiam, mommoa mpa-
nyimfo ano, asase sofo nyinaa mmra
Awurade mo Nyankopɔn fi, na munsu
mfrɛ Awurade.
15 Ao, ɛda no! na Awurade da no
abɛn, na ɛreba sɛ ɔsɛe tumi afi Otumfoɔ
nkyɛn. 16 So wɔantwa aduan amfi
yɛn anim, na anigye ne ahosɛpɛw amfi
yɛn Nyankopɔn fi anaa?
17 Aba a wɔadua aporɔw n'akofĩ

6 Yoel 2, 2, 25. 9 Yoel 1, 13; 2, 14. 13 Yoel 1, 9. 15 Yoel 2, 1; Yes 13, 6.
16 Yoel 1, 12; Deut 16, 11.

mu, aduankora adan ada mpan, asan
abubu, na awi asɛe. 18 Hwɛ sɛ
mmoadoma penepene, anantwikuw
rebrɛ, efisɛ wonni adidibea. Nguan-
kuw nso ti atõ.
19 Wo, Awurade, na misũ mefrɛ wo,
efisɛ ogya ahyew sare so wura momono,
na ogyaframa ahyew petee mu nnua
nyinaa. 20 Wuram mmoa nso repere
frɛ wo, na nsuwansuwa ayoyow, na
ogya ahyew sare so wura momono.

## Ti 2

Monhyɛn torobɛnto Sion, na mommɔ
ose me bepɔw kronkron no so. Ma
asase sofo nyinaa ho mpopo, efisɛ
Awurade da no redu, na abɛn, 2 esum
ne kusuuyɛ da, amununkum ne kusu-
kuukuu da. Ɔman bi a wɔdɔɔso na
wɔyɛ den a ebi nte sɛ no fi teteete, na
n'akyi nso ebi renyɛ sɛ ɛno awo ntoa-
toasɛ a edidi so mfe mu reyerɛw sɛ
adekyeehema yerɛw mmepɔw so no.
3 Ogya hyew di wɔn anim, na ogya-
frama taforo di wɔn akyi; wɔn anim
asase te sɛ Eden turo, na wɔn akyi de
yɛ sare pradada; na biribi remfi wɔn
anim nkɔ.
4 Wɔn ho te sɛ apɔnkɔ ho, na wotu
mmirika sɛ apɔnkɔsotefo; 5 wohuru-
huruw sɛ nteaseɛnam kitikitiyɛ mme-
pɔw atifi, sɛ ogyaframa a ɛhyew sakran
turuturuw, sɛ dɔm a ɛyɛ den a wɔasiesie
wɔn ama ɔko.
6 Aman ho dwiriw wɔn wɔn anim,
nnipa nyinaa anim sinsiam. 7 Wotu
mmirika sɛ nnɔmmarima, wɔforo ɔfasu
sɛ akofofo; wɔnennam wɔn akwan so,
na wɔmpankyere wɔn nantew so;
8 nanso obi nsum ne yɔnko, wɔn nyinaa
nennam wɔn atempɔn so, na sɛ wɔhwe-
hwe akode ntam a, wɔmpira; 9 wɔyɛ
kurow mu manyamanya, wotutu ɔfasu
so mmirika, wɔforo ba afi mu, wɔfa
mfɛnsere mu ba sɛ owifo.
10 Asase wosow wɔn anim, ɔsoro
hinhim, owia ne ɔsram aduru sum, na
nsoromma kame ne haran. 11 Na
Awurade ma ne nne so, ne dɔm no
anim, na ne nsraban no sõ sɛ, na nea
odi n'asɛm so no ho yɛ den, na Awurade
da no sõ na ɛyɛ hu sɛ, na hena na
obetumi agyina ano.

*Ahonu ho kɔkɔbɔ*

12 Na afei nso, Awurade na ose,
monsan mmra me nkyɛn, mo koma
nyinaa ne abuadadi ne osũ ne adwotwa
mu. 13 Munsunsuane mo koma, na
ɛnyɛ mo ntade mu, na monsan mmra
Awurade mo Nyankopɔn nkyɛn, na
ɔyɛ ɔdomfo ne mmɔborohunufo, ne bo
kyɛ fuw, na n'adɔe sõ, na onu ne ho
adebɔne ho. 14 Ebia, obi nnim,
ɔbɛsan na wanu ne ho, na wagyaw
n'akyi nhyira, aduan ayɛyɛde ne
ahwiesa a wɔde bɛkyɛ Awurade mo
Nyankopɔn.
15 Monhyɛn torobɛnto Sion, monhyɛ
abuadadi kronkron, mompae asɔfo
nhyiam. 16 Mommoa ɔman no ano,
monhyɛ ɔman nhyiam kronkron, mu-
nhyia nkwakoraa, mommoa mmofraa
ne nufu ano mma ano. Ayeforokunu
mfi ne pia mu, na ayeforo mfi ne
pumpunu mu mfi adi.
17 Ma asɔfo, Awurade asomfo no,
nsũ, ntwironoa ne afɔremuka no ntam,
nka sɛ: Awurade, kyɛe wo man so, na
mfa w'agyapade mma ahohora, na
amanaman nnidi wɔn atɛm. Ɛdɛn nti
na wɔnka aman mu sɛ: Ɛhe na wɔn
Nyankopɔn no wɔ?

*Nhyira foforo ho bɔhyɛ*

18 Ɛnna Awurade twee n'asase ho
ninkunu, na ohuu ne man mmɔbɔ.
19 Na Awurade ka kyerɛɛ ne man sɛ:
Hwɛ, merebrɛ mo aduan, nsamono ne
ngo, na moamee, na meremfa mo
memma ahohora amanaman mu bio.
20 Na benkum fam dɔm no, meyi
wɔn afi mo so akɔ akyirikyiri, na
mapam wɔn akɔ asase pradada so, na
wɔn twafo akɔ anim fam po no mu, na
wɔn kyidɔm akɔ akyiri fam po no mu,
na wɔn bɔn bɛsɔre, na wɔn nyane
bɛsɔre, na wɔayɛ adekɛse.
21 Asase, nsuro, di ahurusi na w'ani
nnye, efisɛ Awurade ayɛ adekɛse.
22 Wuram mmoa, munnsuro, na sare so
wura momono refefɛw, na nnua resow
n'aba, borɔdɔma ne bobe reyi n'ahoɔden
ama.
23 Na mo, Sion mma, mũnni ahurusi
na mo ani nnye Awurade mo Nyan-
kopɔn ho, na ɔma mo asusow sɛ ɛfata,

---

**19** Yoel 2, 3. **20** Dwom 104, 11. — **1** Yoel 1, 15. **2** Yoel 1, 6; Ex 10, 14. **3** Yoel 1, 19. **10** Yoel 3, 4; Yes 13, 10. **11** Yoel 2, 25. **12** Hes 33, 11. **13** Ex 34, 6. **14** Yona 3, 9. **15** Yoel 1, 14. **17** Dwom 79, 10. **19** Yoel 2, 26–27. **20** Yoel 1, 4, 6. **23** Yer 5, 24.

na ɔma osu tɔ ma mo, asusow ne
adonsu, kan ansa.
24 Na awi bɛyɛ porowbea amaama,
na nsã ne ngo ayeyɛ kyĩ-amoa amaama
abú so. 25 Na mfirihyia a mmoadabi,
ntuntummɛ, mmebɛw ne hwidɔm, me
dɔm kɛse a mesoma mebaa mo mu no
dii no, mɛhyɛ mo ananmu.
26 Na moadidi amee, na moakamfo
Awurade mo Nyankopɔn din, sɛ ɔne
mo adi anwonwasɛm; na me man ani
renwu da biara da. 27 Na mubehu
sɛ me na mewɔ Israel mu, na mene
Awurade mo Nyankopɔn, na obi nni hɔ
bio, na me man ani renwu da biara da.

*Honhom no hwiegu*

28 Na eyi akyi no, mehwie me hon-
hom magu ɔhonam nyinaa so, na mo
mmabanin ne mo mmabea ahyɛ nkɔm,
na mo mpanyin asosõ adae, na mo
mmerante ahuhu anisoade, 29 na
nkoa ne mfenaa nso so na nna no mu
mehwie me honhom magu.
30 Na mɛma anwonwade aba ɔsoro
ne asase so, mogya ne ogya ne owusiw
kumɔnn. 31 Owia beduru sum, na
ɔsram adan mogya, ansa na Awurade
da kɛse a ɛyɛ hu no aba. 32 Na obiara
a ɔbɛbɔ Awurade din no, wobegye no
nkwa; na bepɔw Sion so ne Yerusalem
na nnipa a wɔafi mu afi ne nnipa a
Awurade refrɛ wɔn, wɔn a wɔafi mu
aka no mu anya nkwa bɛtra, sɛnea
Awurade aka no.

## Ti 3

*Atamfo so atemmu*

Na hwɛ, nna no ne bere a mede Yuda
ne Yerusalem nnommum no mɛsan
maba no mu no, 2 mɛboaboa aman-
aman nyinaa ano, na mede wɔn mesian
maba Yehosafat bon no mu, na me ne
wɔn adi asɛm wɔ hɔ, me man ne m'agya-
pade Israel a wɔabɔ wɔn apete aman-
aman mu, na wɔakyɛ m'asase no mu nti.
3 Efisɛ wɔtwee me man so ntonto, na
wɔde abarimaa gyee aguaman, na
wɔtɔn abaawa gyee nsã nomee.
4 Nanso moreyɛ me dɛn, Tiro ne
Sidon ne Filistifo amantow nyinaa?
So nea mayɛ bi na mode rehyɛ me
ananmu, anaasɛ mo na moreyɛ me
biribi? Ɔhareso ntɛmso na mɛdan nea
moreyɛ magu mo atifi. 5 Sɛ mofaa me
dwetɛ ne me sika, na mode me nnwinne
a ɛsɔ ani a eye no kokɔɔ mo asɔrefi.
6 Na Yuda mma ne Yerusalem mma
no, motontɔn wɔn maa Helafo, sɛ
moreyi wɔn afi wɔn asase so akɔ akyiri-
kyiri. 7 Hwɛ, merenyan wɔn na wɔafi
nea motontɔn wɔn kɔe hɔ, na mede nea
moayɛ mɛsan mabua mo atifi, 8 na
matontɔn mo mmabanin ne mo mma-
bea mahyɛ Yuda mma nsa, na wɔaton-
tɔn wɔn ama Sabafo, akyirikyiri man
bi, na Awurade na waka.
9 Mompae eyi amanaman mu,
munnwira ɔsa ho, munnyan nnɔmma-
rima, akofofo nyinaa ntwiw mmɛn,
wɔmforo mmra. 10 Momfa mo nsɔw
mmobɔ mfoa, na momfa mo nnare
mmobɔ mpeaw. Nea wagurow nka
sɛ: Meyɛ dɔmmarima.
11 Monyɛ ntɛm mmra ɛ, mo aman-
aman a moatwa ahyia nyinaa, mumme-
hyia! Ɛhɔ na, Awurade, gya wo
nnɔmmarima no bra! 12 Amanaman
nsɔre ntu mmra Yehosafat bon no mu;
na ɛhɔ na mɛtra ase mabu amanaman
a wofi afa nyinaa atɛn.
13 Momfa kantankrankyi nhyɛ mu,
na nea wotwa ahoa. Mommra mmetia-
tia so, na nsa-kyĩ-amoa no ayɛ ma,
ntɔɔpoo no abu so, na wɔn bɔne adɔɔso.
14 Nnipa yuu, nnipa yuu wɔ atemmu
bon no mu; efisɛ Awurade da no abɛn,
atemmu bon no mu. 15 Owia ne
ɔsram aduru sum, na nsoromma agyae
haran.
16 Na Awurade fi Sion bobom na ofi
Yerusalem ma ne nne so, na ɔsoro ne
asase wosowosow; nanso Awurade yɛ
guankɔbea ma ne man, ne aban a ɛyɛ
den ma Israel mma.
17 Na mubehu sɛ me, Awurade,
mene mo Nyankopɔn a mete Sion, me
bepɔw kronkron no so, na Yerusalem
bɛdan kronkronbea, na ananafo rentwa
mu hɔ bio.
18 Na ɛda no, mmepɔw bɛsosɔ
nsamono, na nkoko asen nufusu, na
nsu asen Yuda abon nyinaa mu; na
nsuaniwa befi Awurade fi asen na
akɔfɔw Sitim bon no.

---

**25** Yoel 1, 4. **26** Deut 8, 10. **28** Num 11, 29; Yes 44, 3; Hes 39, 29; Aso 2, 16–21; Tito 3, 6. **31** Yoel 2, 2, 10–11; Mat 24, 29; Adi 6, 12. **32** Rom 10, 13. — **1** Hos 6, 11. **2** Yoel 3, 12, 14. **3** Nah 3, 10. **10** Yes 2, 4. **12** Yoel 3, 2. **13** Adi 14, 15, 18; Yes 63, 3, 6. **15** Yoel 2, 10; 3, 4. **16** Amos 1, 2. **17** Hes 34, 30. **18** Amos 9, 13; Hes 47, 1; Sak 14, 8.

*Yuda nhyira bere*

19 Misraim bɛdan amamfõ, na Edom
adan nkyerekyerewa afõ, Yuda mma
so atirimɔdenbɔ no nti, efisɛ wɔahwie
mogya a edi bem agu, wɔn asase so.
20 Na Yuda de, wɔbɛtra hɔ daa, na
Yerusalem atra hɔ awo ntoatoaso
nyinaa mu. 21 Na metua wɔn mogya
so ka a mintuae no, na Awurade bɛtra
Sion ara.

19 Oba 10. 21 Deut 32, 43; Hes 48, 35.

# ODIYIFO
# AMOS
# NHOMA

## Ti 1

*Amanaman no ateɛteɛ*

Amos a ɔwɔ Tekoa nguanyɛnfo mu
nsɛm a ohui n'ani so, Israel ho, Yuda
hene Usia bere so ne Israel hene
Yerobeam a ɔyɛ Yoas ba bere so, mfe
abien ansa na asasewosow no bae ni.
2 Na ose:
Awurade fi Sion bobom, na ofi Yerusalem ma ne nne so; na nguanhwɛfo
adidibea no atwintwam, na Karmel
atifi akisa.
3 Sɛ Awurade se ni: Damasko
amumɔyɛ abiɛsa ne anan nti merennan
n'asotwe no, sɛ wɔde dade awiporowade dwerɛw Gilead nti: 4 na mɛto
Hasael fi mu gya, na ahyew Ben-Hadad
aban afɛfɛ no; 5 na mebubu Damasko
pon akyi adaban, na matwa Awen bon
muni afi mu, ne ɔhempomakurafo no
afi Bet-Eden; na wobetu Siria man akɔ
Kir, Awurade na ose.
6 Sɛ Awurade se ni: Gasa amumɔyɛ
abiɛsa ne anan nti merennan n'asotwe
no, sɛ wotuu atukɔfo dodow a edu kɔe
sɛ wɔde wɔn rekɔhyɛ Edom nsa nti:
7 na mɛto Gasa fasu mu gya, na ahyew
n'aban afɛfɛ no; 8 na metwa emufo
afi Asdod ne ɔhempomakurafo man
Askalon, na mɛdan me nsa mahyɛ
Ekron, na Filistifo nkae ayera, Awurade Nyankopɔn na ose.
9 Sɛ Awurade se ni: Tiro amumɔyɛ
abiɛsa ne anan nti merennan n'asotwe
no, sɛ wɔde atukɔfo dodow a edu hyɛɛ
Edom nsa, na wɔankae anuanom apam
no nti: 10 na mɛto Tiro fasu mu gya,
na ahyew n'aban afɛfɛ no.
11 Sɛ Awurade se ni: Edom amumɔyɛ
abiɛsa ne anan nti merennan n'asotwe
no, sɛ ɔde afoa tiw ne nua, na ne yam
anhyehye no, na n'abufuw sɛe ade ara,
na ɔyɛ n'abohuru no so ade daa nti:
12 na mɛto Teman mu gya, na ahyew
Bosra aban afɛfɛ no.
13 Sɛ Awurade se ni: Amonfo
amumɔyɛ abiɛsa ne anan nti merennan
wɔn asotwe no, sɛ wɔpaapae Gilead
anyinsɛnfo mu sɛ wɔde retrɛw wɔn
ahye mu nti: 14 na mɛsɔ Raba fasu
mu gya, na ahyew n'aban afɛfɛ no, ɔko
da no osebɔ mu, ahumtu da no kiridibɔ mu. 15 Na wɔn hene bɛkɔ
otukɔ mu, ɔno ne ne mmapɔmma
bɛbom akɔ, Awurade na ose.

## Ti 2

*Moab, Yuda ne Israel so atemmusɛm*

Sɛ Awurade se ni: Moab amumɔyɛ
abiɛsa ne anan nti merennan n'asotwe
no, sɛ ɔde Edom hene nnompe hyew
akado nti: 2 na mɛto Moab mu gya,
na ahyew Keriot aban afɛfɛ no, na
Moab bewu hooyɛ mu, osebɔ ne torobɛnto gyigye mu. 3 Na metwa emu
temmufo no akyene, na makunkum ne
mmapɔmma nyinaa aka ne ho, Awurade
na ose.
4 Sɛ Awurade se ni: Yuda amumɔyɛ
abiɛsa ne anan nti merennan n'asotwe

1 Amos 7, 14; 2 Ah 15, 1; 14, 23; Sak 14, 5. 2 Yer 25, 30; Yoel 3, 16. 3 Yes 17, 1–3.
5 2 Ah 16, 9. 6 2 Be 28, 17–18; Yer 47, 1. 9 Yes 23; Yoel 3, 4; 1 Ah 5, 12.
11 Yer 49, 7; Deut 23, 7; Oba 10. 13 Yer 49, 1–6. — 1 Yes 15; Yer 48.
3 Num 24, 17.

no, sɛ wɔapa Awurade mmara na
wɔanni n'ahyɛde so, na wɔn atoro a
wɔn agyanom dii akyiri no ma wɔwɔ
ntwɛtwɛdɛ nti: 5 na mɛto Yuda mu
gya, na ahyew Yerusalem aban afɛfɛ
no.
6 Sɛ Awurade se ni: Israel amumɔyɛ
abiɛsa ne anan nti merennan n'asotwe
no, sɛ wɔtɔn ɔtreneeni gye dwetɛ, na
mpaboa nti wɔtɔn ohiani. 7 Wɔn kɔn
dɔ abrɛfo atifi dɔte, na wɔkyea amane-
hunufo kwan, na obi ne n'agya kɔ
ababaa koro ho, sɛ wɔde rehura me
din kronkron ho, 8 na wɔda awowa
ntama so, afɔremuka nyinaa nkyɛn-
mu, na wɔnonnom wɔn a wɔadi wɔn
kasa nsã, wɔn anyame fi.
9 Nanso mesɛee wɔn anim Amorini
a ne kɛse te sɛ nkyeneduru kɛse na ne
ho yɛ den sɛ adum nnua no, na mesɛee
n'aba wɔ soro ne n'ase ntini no;
10 na me nso miyii mo fii Misraim asase
so na mede mo nantew sare so mfirihyia
aduanan, sɛ mommɛfa Amorini asase
nni. 11 Na memomaa mo mma binom
so misisii adiyifo, ne mo mmerante
binom meyeyɛɛ ahotuafo. So ɛnte sa,
Israelfo? Awurade asɛm ni.
12 Nanso momaa ahotuafo nsã no-
mee, na mohyɛɛ adiyifo sɛ: Monnhyɛ
nkɔm!
13 Hwɛ, me ara memia mo akɔ fam,
sɛnea teaseɛnam a awi afiafĩ ayɛ no
ma mia no. 14 Na aguan bɛbɔ ɔho-
ɔharefo, na ɔhoɔdenfo nso ahoɔden
abɔ no, na dɔmmarima rennye ne ho
nkwa. 15 Na ɔtakurafo rennyina, na
nea ne nan yɛ hare remfi mu, na
ɔpɔnkɔsotefo rennye ne ho nkwa.
16 Na nnɔmmarima mu kokodurufo de
adagyaw beguan ɛda no, Awurade
asɛm ni.

## Ti 3

*Ɛsɛ sɛ Amos kasa*

Muntie asɛm yi a Awurade aka mo,
Israelfo, ho, mmusua a miyii wɔn fii
Misraim asase so bae no nyinaa ho sɛ:
2 Mo nko na mahu mo, asase so
mmusua nyinaa mu, enti nso mo na
metua mo mo amumɔyɛ nyinaa so ka.
3 So baanu bɔ mu nantew a wɔanni
nokoro kan? 4 So gyata bobom kwae
mu a aboa bi nni n'anim anaa? So
gyataforo ma ne nne so fi ne tũ mu a
ɔnkyere biribi? 5 So anomaa tɔ afirim
ɛfam a hentia bi nni hɔ mma no? So
afiri bi huan fi fam a enyii biribi anaa?
6 Anaasɛ wɔhyɛn torobɛnto kurow mu
a ɔman mmɔ piriw? Anaasɛ bɔne bi
ba kurow bi mu a ɛnyɛ Awurade na
ɔyɛe? 7 Na Awurade Nyankopɔn
renyɛ biribi gye sɛ wayi n'agyina adi
akyerɛ ne nkoa adiyifo no ansa.
8 Gyata abobom, hena na ɔrensuro?
Awurade Nyankopɔn akasa, hena na
ɔrenhyɛ nkɔm?

*Samaria sɛe*

9 Momma ɛmfa Asiria aban so na
wɔ́nte, ne Misraim asase so aban so,
na monka sɛ: Mommoa mo ho ano,
Samaria mmepɔw so, na mómmɛhwɛ
emu kitikiti bebree ne nhyɛso a ɛwɔ
no mu no. 10 Efisɛ wonnim adetrenee
yɛ, Awurade asɛm ni, wɔn a wɔboa
atirimɔden ne dwowtwa ano, wɔn
aban mu no.
11 Enti sɛ Awurade Nyankopɔn se
ni: Ɔhohiafo betwa asase no ho ahyia,
na wayi w'ahoɔden afi wo ho ahwe
fam, na wafow w'aban afɛfɛ no. 12 Sɛ
Awurade se ni: Sɛnea oguanhwɛfo
hwim nnyaa abien anaa asokoraa fi
gyata anom no, saa ara na wobehwim
Israelfo a wɔtete Samaria, nnae twea
so ne mpa so Damasko ntama so no bi.
13 Muntie, na munni Yakob fi adanse,
Awurade Nyankopɔn, asafo Nyan-
kopɔn, asɛm ni: 14 Sɛ ɛda a mɛba
mabɛtwe Israel mmarato so asõ no,
mɛtwe Bet-El afɔremuka nso asõ, na
wɔatwitwa afɔremuka no mmɛn, na
agu fam. 15 Na mɛbobɔ awɔwbere
fi ne ahohurubere fi, na asonse afi nso
asɛe, na afi bebree nso ase agu koraa,
Awurade asɛm ní.

## Ti 4

*Ɔsɛe a ɛbɛba*

Muntie asɛm yi, Basan anantwibere
a mowɔ Samaria bepɔw so, mo a mumia
abrɛfo na mohyɛ ahiafo so, na moka
kyerɛ mo wuranom sɛ: Fa bra na
yɛnnom, no. 2 Awurade Nyankopɔn
aka ne kronkronyɛ ho ntam sɛ: Hwɛ,
nna bi bɛba mo so a wɔde ntɔnkɔgyei

6 Amos 8, 6. 7 Amos 8, 4. 8 Ex 22, 26. 9 Num 21, 21–28. 11 Num 6, 2–13. 12 Amos 7, 13, 16; Yer 11, 21. — 2 Deut 4, 34. 6 Yes 45, 7; Kwa 3, 37. 15 Amos 6, 4; 1 Ah 22, 39; Dwom 45, 8.

bɛtwe mo akɔ, ne mo akyirikafo nso,
apofofo nnarewa ano. 3 Na ɔfasu
tokuru mu na mobɛfa anantenantew
mo anim tẽe afi adi, na wobesunsum
mo akyene Harmon, Awurade asɛm ni.
4 Monkɔ Bet-El nkɔto mmara, monkɔ
Gilgal mmã mmarato nnɔɔso, na momfa
mo kum afɔre mmra daa anɔpa, ne mo
ntotoso du du daa nnansa. 5 Na
momfa mmɔkaw abodoo nhyew aseda
afɔre, na mompae ayamyi ayɛyɛde
mma wɔnte. Na saa na mopɛ, mo
Israelfo, Awurade Nyankopɔn asɛm ni.
6 Na me nso memaa mo sẽ so daa
mpan, mo nkurow nyinaa mu, na
mudii aduankɔm, mo trabea nyinaa
mu; nanso moansan amma me nkyɛn,
Awurade asɛm ni.
7 Na me nso mekamee mo osutɔ
asram abiɛsa a edi otwa anim no mu,
na metɔɔ osu guu kurow biako so, na
mantɔ bi angu kurow biako so; afuw
biako nyaa osu, na afuw a ebi antɔ
angu so no hyewee; 8 na nkurow
abien anaa abiɛsa kyinkyin kɔɔ kurow
biako so kɔnom nsu, nanso wɔammee;
nanso moansan amma me nkyɛn,
Awurade asɛm ni.
9 Memaa ɔyow ne ɔpo baa mo so;
mo nturo ne mo bobe nturo ne mo
borɔdɔma ne mo ngo nnua dodow no,
hwidɔm wee; nanso moansan amma
me nkyɛn, Awurade asɛm ni.
10 Mesomaa ɔyaredɔm a ɛte sɛ
Misraim de baa mo mu, mede afoa
mikunkum mo mmerante na mefaa
mo apɔnkɔ nnommum, na memaa mo
nsra mu bɔn sɔre hyɛn mo hwene mu;
nanso moansan amma me nkyɛn,
Awurade asɛm ni.
11 Mibutuw mo mu binom sɛ Onya-
nkopɔn butuw Sodom ne Gomora no, na
moyɛɛ sɛ gyentia a wɔatu afi ogya mu;
nanso moansan amma me nkyɛn,
Awurade asɛm ni.
12 Enti sɛɛ na mɛyɛ wo, Israel;
esiane sɛ mɛyɛ wo sɛɛ nti, siesie wo ho
kohyia wo Nyankopɔn, Israel.
13 Na hwɛ, nea ɔnwenee mmepɔw
na ɔbɔɔ mframa na ɔkyerɛ onipa nea
ɛwɔ n'adwenem no, nea ɔyɛ adekyee-
hema ne kusuu na otiatia asase
sorɔnsorɔmmea so no, Awurade, asafo
Nyankopɔn ne ne din.

## Ti 5

*Adwotwa ne ahonu frɛ*

Muntie asɛm yi a merema so mo ho a
ɛyɛ kwadwom, Israel fi. 2 Ababaa
Israel atɔ, ɔrensɔre bio, wɔahwe no
ase n'asase so, nea ɔbɛma no so nni hɔ.
3 Na sɛ Awurade Nyankopɔn se ni:
Kurow a wɔde apem fi adi bɛka ɔha, na
kurow a wɔde ɔha fi adi bɛka du ama
Israel fi.
4 Na sɛ Awurade ka kyerɛ Israel fi
ni: Monhwehwɛ m'akyi kwan na
munnya nkwa. 5 Na monnhwehwɛ
Bet-El akyi kwan, na monnkɔ Gilgal,
na munntwam nnkɔ Beer-Seba; na
Gilgal begyina akɔ otukɔ mu, na
Bet-El bɛdan ahuhuw.
6 Monhwehwɛ Awurade akyi kwan
na munnya nkwa, na wampue sɛ ogya
Yosef fi, na wanhyew a obi a obedum
nni hɔ mma Bet-El; 7 mo a modan
atemmu awɔnwene na mode trenee
hwehwe fam no!
8 Ɔno na ɔyɛ Aberewa-ne-ne-mma
ne Nyankrɛnte, na ɔdan sum kabii ade-
kyee, na ɔma awia duru sum sɛ anadwo,
ɔfrɛ ɛpo mu nsu hwie gu asase ani,
Awurade ne ne din. 9 Ɔma ɔsɛe ba
otumfo so sɛ anyinam, na ɔsɛe nso ba
aban a ɛyɛ den so.
10 Wɔtan nea ɔtes so, kurow pon mu,
na wokyi nea ɔka nsɛm a ɛyɛ pɛ.
11 Enti sɛ mutiatia ɔbrɛfo so na
mugye ne hɔ awi pae nti, mode abo a
wɔatwa atoto aban, nanso morentra
mu, moatɛw bobe nturo a ɛyɛ fɛ, nanso
morennom mu nsã. 12 Na minim sɛ
mo mmarato dɔɔso na mo bɔne mu yɛ
den; muhiahia ɔtreneeni ho na
mugyigye mpata, na mokyea ahiafo
asɛm kurow pon mu. 13 Ne saa nti
ɔba nimdefo mua n'ano, ɛbere no mu,
efisɛ ɛyɛ bere bɔne.
14 Monhwehwɛ papa, na ɛnyɛ bɔne,
na moanya nkwa, na Awurade, asafo
Nyankopɔn, ne mo atra, sɛnea moka no.
15 Montan bɔne na monnɔ papa, na
momma atɛmpa ntim kurow apon mu;
ebia Awurade, asafo Nyankopɔn, behu
Yosef nkae no mmɔbɔ.
16 Enti sɛ Awurade, asafo Nya-
nkopɔn, Awurade no, se ni: Adwotwa wɔ
mmɔnten nyinaa so, na wɔka mmorɔn

4 Deut 14, 28. 5 Lev 2, 11. 7 1 Ah 17, 1. 9 Hag 1, 11; Yoel 1, 4.
10 Ex 9, 3. 11 Gen 19, 24–25; Sak 3, 2. 13 Mika 1, 3. — 4 Yer 29, 13.
5 Amos 4, 4; Hos 4, 15. 7 Amos 6, 12; Yes 5, 20. 8 Hiob 38, 31; Amos 9, 6.
10 Yes 29, 21. 11 Sef 1, 13. 15 Dwom 34, 15; Rom 12, 9.

nyinaa so sɛ: Boee, boee! Na wɔfrɛ
okuafo ma obesu, ne wɔn a wonim
osũ ma wobetwa agyadwo. 17 Na
adwotwa wɔ bobe nturo nyinaa mu,
efisɛ mɛsan mafa wo mu, Awurade na
ose.

18 Wonnue, wɔn a wɔfe Awurade da
no! Awurade da yi bɛyɛ mo dɛn? Ɛyɛ
esum, na ɛnyɛ hann. 19 Ɛte sɛnea obi
guan fi gyata anim na osisi hyia no, na
ɔba ofie na ɔde ne nsa tweri ɔfasu na
ɔwɔ ka no. 20 Awurade da no yɛ
sum, na ɛnyɛ hann; ɛyɛ kusuu, na
ɛnhyerɛn!

21 Metan na mepo mo nnapɔnna, na
m'ani nnye mo afahyɛ nhyiam ho.
22 Na sɛ mobɔ mo hyew afɔre ma me
na mode mo aduan ayɛyɛde brɛ me a,
m'ani rensɔ, na mo nyɛmmoa asom-
dwoe afɔre nso, merenhwɛ. 23 Yi wo
dwonto gyegyeegye fi me so, na wo
sankubɔ nso, merentie. 24 Na
atemmu mpirew mmra sɛ nsu, na
trenee mmra sɛ asu a ɛsen daa.

25 Israel fi, so mode okum afɔre ne
aduan ayɛyɛde brɛɛ me sare so mfiri-
hyia aduanan? 26 Mmom mosoa mo
hene ntamadan ne mo ahoni nnyinaso
no, mo nyame a moyɛ fae no nsoromma.
27 Enti metu mo akɔ Damasko akyi
nohɔ, Awurade na ose, asafo Nya-
nkopɔn ne ne din.

## Ti 6

*Adwenharefo ne ahantanfo no asotwe*

Wonnue, wɔn a wɔte Sion dwoodwoo
ne wɔn a wɔde wɔn ho to Samaria
bepɔw so, wɔn a wɔdɛnsow amanaman
mu adikanfo mu, wɔn a Israel fi kɔ wɔn
nkyɛn no. 2 Monsen nkɔ Kalne
nkɔhwɛ, na mumfi hɔ nkɔ Hamat kɛse,
na munsian nkɔ Filistifo Gat. So
woye sen ahenni yi, anaasɛ wɔn hye
mu trɛw sen mo hye? 3 Mo a mutu
da bɔne hyɛ akyirikyiri na mode
nhyɛso agua twiw bɛn.

4 Wɔdeda asonse mpadua so, na
wɔtwe wɔn mu wɔn nnae so, na wodi
nguanten mma a wofi nguankuw mu,
ne nantwi mma a wofi ɔyɛn dan mu;
5 wɔto ahuhudwom de yi sanku ano,
na wɔbɔ wɔn tirim yɛ asanku sɛ Dawid;
6 wɔnom nsã nkora mu, na wɔde ngo-
huam sra wɔn ho, na Yosef sɛe nyɛ
wɔn yaw. 7 Enti afei wɔn na wobedi
atukɔfo kan atu akɔ, na saguaasefo
gyegyeegye no agyae.

8 Awurade Nyankopɔn aka ne ho
ntam, Awurade, asafo Nyankopɔn,
asɛm ni: Me de, Yakob ahantan ayɛ
me nwini, na metan n'aban afɛfɛ no,
na meyi kurow no ne ne mãyɛ mama.

9 Na sɛ wogyaw nnipa du ofi koro
mu a, owu ara na wobewuwu. 10 Na
obi agya ne nua ne nea ɔhyew no bɛma
no so sɛ ɔreyi nnompe no afi fie hɔ, na
ɔbɛka akyerɛ nea ɔwɔ ofi mpiakyiri mu
no sɛ: So obi da so ne wo wɔ hɔ? Na
ɔbɛka sɛ: Wɔasã! Na ɔno nso bɛka
sɛ: Mua w'ano, na wɔmmɔ Awurade
din so.

11 Na hwɛ, Awurade ahyɛ, na wɔbɛbɔ
ofi kɛse no pasapasa, ne ofi ketewa no
nso dukuduku. 12 So apɔnkɔ tutu
ɔbotan so mmirika anaasɛ wɔde anantwi
fɛtɛw hɔ nti na modan atemmu bɔnwoma
na modan trenee aba awɔnwene?
13 Mo a mo ani gye nea ɛnyɛ hwee ho
na moka sɛ: So ɛnyɛ yɛn ahoɔden na
yɛde afuw mmɛn afa? 14 Na hwɛ,
merema ɔman bi asɔre ahyɛ mo, Israel
fi, Awurade, asafo Nyankopɔn, asɛm
ni, na wɔabɛhaw mo afi nea wɔfa kɔ
Hamat akosi tataw so subon no ano.

## Ti 7

*Atemmu ho anisoadehu horow abiɛsa no*

Eyi na Awurade Nyankopɔn ma
mihui, na hwɛ, ɔrenwene mmoadabi,
ɛbere a adom wura fi ase fifi, na hwɛ,
ɛyɛ ɔhene wuratwa akyi adom wura.
2 Na wobedii asase so ahaban wiei no,
mekae sɛ: Awurade Nyankopɔn, fa
firi ɛ! Yakob begyina dɛn, sɛ osua yi?
3 Awurade nuu ne ho eyi ho: Ɛrenyɛ!
—Awurade na ose.

4 Eyi na Awurade Nyankopɔn ma
mihui, na hwɛ, Awurade Nyankopɔn
refrɛ ogya abɛtwe asõ, na ɛbɛhyew
obun haharaa no, na ɛrehyew asase no
bi. 5 Na mise: Awurade Nyankopɔn,
gyae ɛ! Yakob begyina dɛn, sɛ osua
yi? 6 Awurade nuu ne ho eyi ho; eyi
nso renyɛ! Awurade Nyankopɔn na
ose.

7 Sɛɛ na ɔma mihui, na hwɛ, Awurade
Nyankopɔn gyina ɔfasu kyerebenn so
na kyerebennyɛ hama kura ne nsam.

18 Yoel 2, 11. 21 Yes 1, 11–15. 22 Mika 6, 6–7. 25 Aso 7, 42–43. — 2 Gen 10, 10. 3 Dwom 10, 5. 4 Amos 3, 15. 5 Yes 5, 12. 10 Amos 8, 3. 12 Amos 5, 7.

8 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Amos,
dɛn na wuhu yi? Na mise: Kyere-
bennyɛ hama. Na Awurade Nya-
nkopɔn se: Hwɛ, mede kyerebennyɛ
hama misi me man Israel mfinimfini,
merenkɔ so mintwa wɔn ho bio. 9 Na
Isak sorɔnsorɔmmea no bɛdannan
afoafõ, na Israel kronkrommea no ayɛ
agowagow, na mede afoa mɛsɔre
mahyɛ Yerobeam fi.

*Wɔpam Amos fi Bet-El*

10 Ɛnna Bet-El sɔfo Amasia soma
kɔɔ Israel hene Yerobeam nkyɛn sɛ:
Amos apam wo tiri so, Israel fi mfi-
nimfini, ne nsɛm no nyinaa rensen
asase yi so. 11 Na sɛ Amos se ni:
Afoa ano na Yerobeam bewu, na Israel
betu afi n'asase so akɔ. 12 Na Amasia
ka kyerɛɛ Amos sɛ: Ɔdehufo, kɔ! Bɔ
wo ho aguaa kɔ Yuda asase so, na
kodidi hɔ na hyɛ nkɔm wɔ hɔ. 13 Na
nkɔ so nhyɛ nkɔm Bet-El bio, efisɛ ɛyɛ
ɔhene kronkronbea, na ɛyɛ ahenni fi
nso.

14 Ɛnna Amos ka kyerɛɛ Amasia sɛ:
Ɛnyɛ odiyifo ne me na ɛnyɛ odiyifo ba
ne me; na meyɛ mmoahwɛfo a metew
ɔdɔma midi; 15 na Awurade faa me
fii nguan akyidi, na Awurade ka
kyerɛɛ me sɛ: Kɔ na kɔhyɛ nkɔm kyerɛ
me man Israel. 16 Na afei tie Awu-
rade asɛm: Wo de, woka sɛ: Nhyɛ nkɔm
ntia Israel, na nsosɔ ngu Isak fi so.
17 Enti sɛ Awurade se ni: Wo yere
bɛdan aguaman kurow no mu, na wo
mmabanin ne wo mmabea bɛtotɔ afoa
ano, na w'asase no, wɔde hama bɛkyɛ
mu, na wo de, wubewu asase a ɛso
akum so, na Israel betu afi n'asase
so akɔ.

## Ti 8

*Onyankopɔn asɛm ho nkɔm*

Eyi na Awurade Nyankopɔn ma
mihui, na hwɛ, nnuaba a abere kye-
rɛnkyɛ ni. 2 Na ose Amos, dɛn na
wuhu yi? Na mise: Nnuaba a abere
kyerɛnkyɛ. Na Awurade ka kyerɛɛ
me sɛ: Awiei no adu ama me man Israel,
merenkɔ so mintwa wɔn ho bio. 3 Na
ahemfi nnwom bɛdan adwotwa ɛda no,
Awurade Nyankopɔn asɛm ni, afunu
no dɔɔso, watotow wɔn agugu mmaa
nyinaa. Mua w'ano!

4 Muntie eyi, mo a mugye ahiafo ame-
ne wɔn, na moresɛe asase no so amane-
hunufo, 5 na moka sɛ: Da bɛn na
ɔsram foforo betwam na yɛatɔn awi,
ne homeda, na yɛabue ɔsan ano, na
yɛayɛ efa ketewa, na yɛama n'abrammo
asõ, na yɛakyea nsenia de asisi? 6 Na
yɛama dwetɛ de atɔ ɔbrɛfo, na yɛde
mpaboa atɔ ohiani, na yɛatɔn awi ase
nea egugu no.

7 Awurade aka Yakob ahokyerɛ
ntam sɛ: Me werɛ remfi wɔn nneyɛe
nyinaa da biara da! 8 So eyi nti asase
renwosow na ɛsofo nyinaa renni
nkɔmmɔ? Na asase mu nyinaa be-
puduw sɛ Nil, na ɛbɛyɛ menemmenen
atwe sɛ Misraim asu no.

9 Na ɛda no, Awurade Nyankopɔn
asɛm ni, mɛma owia atɔ awiabere na
mɛma sum aduru asase so awia ketee.
10 Na madannan mo nnapɔnna
nkɔmmɔdi, ne mo nnwom nyinaa
kwadwom, na mama atweaatam akye-
kyere asen nyinaa, na tipae aba atiri
nyinaa so; na mama ayɛ sɛ ɔba koro ho
nkɔmmɔdi, na n'awiei ayɛ sɛ da a ɛyɛ
nwene.

11 Hwɛ, nna bi reba, Awurade Nya-
nkopɔn asɛm ni, sɛ mɛma ɔkɔm aba asase
no so, ɛnyɛ aduankɔm anaa osukɔm, na
Awurade asɛm tie de. 12 Na wobe-
kyini afi po ano akɔ po ano, na wɔawɔ
ntwɛtwɛdɛ afi benkum fam akosi apuei
fam, sɛ wɔrehwehwɛ Awurade asɛm
akyi kwan, na wɔrenhu.

13 Ɛda no, osukɔm nti mmabaa a wɔn
ho yɛ fɛ ne mmerante bɛtotɔ piti,
14 wɔn a wɔkeka Samaria asodi ntam,
na wose: Sɛ wo, Dan, wo nyame te ase
yi! ne: Sɛ Beer-Seba kwan te ase yi!
no, wɔn de, wɔbɛtotɔ na wɔrensɔre bio.

## Ti 9

*Kronkronbea no sɛe*

Mihuu Awurade sɛ ogyina afɔremuka
no ho, na ɔkae sɛ: Bɔ atifi pɔw no ma
apongua nwosow, na buruw gu wɔn
nyinaa atifi! Na akyirikafo no, mede
afoa mekunkum wɔn; oguanfo renguan
mma wɔn, na mfimufo remfi mu mma
wɔn.

8 Yes 34, 11; Amos 8, 2. 10 Yer 38, 4. 12 1 Sa 9, 9. 14 Amos 1, 1.
16 Amos 7, 13; 2, 12. — 2 Amos 7, 8. 3 Amos 6, 10. 4 Amos 2, 7.
5 Neh 10, 32; 13, 15. 6 Amos 2, 6. 8 Amos 9, 5. 9 Yer 15, 9. 10 Yer 6, 26.
12 Mika 3, 7.

2 Sɛ wofunu kɔ asaman a, me nsa
bɛfa wɔn afi hɔ aba, na sɛ wɔforo kɔ
ɔsoro a, mede wɔn mefi hɔ masian;
3 na sɛ wɔkɔbɔ Karmel atifi nkokora a,
mɛtwee wɔn makɔfa wɔn mafi hɔ; na sɛ
wofi m'anim kohintaw ɛpo ase a, ɛhɔ
na mɛhyɛ ɔwɔ na wakeka wɔn; 4 na
sɛ wɔkɔ nnommumfa mu, wɔn atamfo
anim a, ɛhɔ na mɛhyɛ afoa na akunkum
wɔn, na mede m'ani mɛhwɛ wɔn mama
bɔne na ɛnyɛ papa.
5 Na Awurade, asafo Awurade, ne
nea ɔka asase ma ɛnan na ɛsofo nyinaa
di nkɔmmɔ, na ne mũ no nyinaa puduw
sɛ Nil, na ɛtwe sɛ Misraim asu no.
6 Osi ne nsɛmso ɔsoro, na ɔhyɛ ne
kuntun ase, asase so, ɔfrɛ po mu nsu
na ohwie gu asase ani, Awurade ne
ne din.
7 So monyɛ me sɛ Etiopiafo, mo
Israel mma? Awurade asɛm ni. So
ɛnyɛ Israel na miyii no fii Misraim asase
so, na Filistifo nso fi Kaftor, na Siriafo
nso fi Kir? 8 Hwɛ, Awurade Nya-
nkopɔn aniwa sã bɔne ahenni no, na
mɛsɛe no afi asase ani, nanso ɔsɛe no
meremfa mensɛe Yakob fi no koraa,
Awurade asɛm ni. 9 Na hwɛ, mɛhyɛ
na masɔn Israel fi so amanaman
nyinaa mu, sɛnea wɔsɔn ade so sɔnee
mu, nanso awifua rentɔ fam. 10 Afoa
ano na me man mu nnebɔneyɛfo nyinaa
bewuwu, wɔn a wɔka sɛ: Bɔne no
rensõ yɛn so na ɛrento yɛn no.

*Daakye nkwagye bere*

11 Ɛda no, mɛma Dawid sese a ahwe
ase no agyina, na mapompam wɔn
mpaapae no, na magyina n'afasusin, na
mato no sɛ tete nna no. 12 Na wɔafa
Edom nkae adi, ne amanaman a
wɔbɛbɔ me din afrɛ wɔn no nyinaa;
Awurade a ɔyɛ eyinom asɛm ni.
13 Hwɛ, nna bi reba, Awurade asɛm
ni, sɛ nea ɔfɛntɛm bɛkã nea otwa, na
nea otiatia obobe aba so bɛkã nea ogu
awi, na mmepɔw bɛsosɔ nsamono, na
nkoko nyinaa ahono. 14 Na mɛdan
me man Israel nnommumfa no, na
wɔabɛkyekyere nkurow agowagow no
atra mu, na wɔatɛw bobe nturo na
wɔanom mu nsã, na wɔayɛ nturo na
wɔadi mu aba. 15 Na medua wɔn wɔn
asase so, na wɔrentu wɔn mfi wɔn
asase a mede mama wɔn no so bio,
Awurade wo Nyankopɔn na ose.

2 Dwom 139, 8. 4 Yer 44, 11. 5 Amos 8, 8. 6 Amos 5, 8. 7 Deut 7, 7; Yer 47, 4. 10 Amos 6, 3. 11 Aso 15, 16–17. 13 Lev 26, 5; Yoel 3, 18. 14 Deut 30, 3; Yes 65, 21.

## ODIYIFO

# OBADIA

## NHOMA

### Ti 1

*Edom so atemmu*

Obadia anisoadehu ni. Sɛ Awurade
Nyankopɔn ka Edom ho ni: Yɛate
Awurade anom asɛm, na wasoma abɔfo
akɔ amanaman mu sɛ: Monsɔre na
yɛnsɔre nhyɛ no ne no nko. 2 Hwɛ,
mayɛ wo amanaman mu ketewa,
wɔabu wo animtiaa pa ara. 3 Wo
koma ahantan adaadaa wo, wo a wote
ɔbotan ntokuru mu, nea ɛhɔ korɔn ne
w'agua, wuse wo koma mu sɛ: Hena
na obeduru me asi fam? 4 Sɛ woma
wo ho so sɛ ɔkɔre, na sɛ wode wo bere-
buw si nsoromma ntam a, ɛhɔ na mɛfa
wo afi aduru, Awurade asɛm ni.
5 Sɛ awifo, sɛ anadwo adwowtwafo
ba wo so a,—ao, woasɛe dɛn ara,—so
anka wɔrenwia nea ɛbɛsõ wɔn? Sɛ
obobe abatewfo ba wo so a, so anka
wɔremma mpɛpɛwa nka anaa? 6 Ao,
wɔatwee Esau ade mu na wɔapɛ
n'ahintade dɛn ara! 7 Wɔn a wɔne

1–21 Yer 49, 7–22. 3 Num 24, 21.

wo wɔ apam nyinaa gyaa wo beduu
ɔhye so; wɔn a wo ne wɔn te asomdwoe
so adaadaa wo afa wo so; wɔn a wodii
w'aduan asum w'ase afiri; nhumu abɔ
no. 8 So ɛnyɛ ɛda no, Awurade asɛm
ni, na mɛsɛe anyansafo afi Edom, ne
nhumu afi Esau bepɔw so? 9 Teman,
wo nnɔmmarima bo betu, na wɔde kum
atwa nnipa nyinaa afi Esau bepɔw so.
10 Atirimɔden a wode bɔɔ wo nua
Yakob nti na aniwu bɛkata wo ho, na
wɔatwa wo akyene akosi daa. 11 Ɛda
a wubegyinaa ntentenso, ɛda a ananafo
faa ne dɔm nnommum kɔe, na ahɔho
hyɛn ne kurow apon mu na wɔtwee
Yerusalem so ntonto no, ɛno mu na
wo nso woyɛe sɛ wɔn mu biako.
12 Nanso ɛnsɛ sɛ anka wode anigye
hwɛ wo nua, ɛda a abu buu no; ɛnsɛ sɛ
anka w'ani gye Yuda mma ho, wɔn sɛe
da no; ɛnsɛ sɛ anka wohyehye wo ho,
ahohia da no; 13 ɛnsɛ sɛ anka wohyɛn
me man kurow pon no mu, wɔn amane-
hunu da no; ɛnsɛ sɛ anka wode anigye
hwɛ wɔn amanehunu, wɔn amanehunu
da no; ɛnsɛ sɛ anka woteɛ wo nsa so
wɔn ahode mu, wɔn amanehunu da no;
14 ɛnsɛ sɛ anka wugyina nkwanta so
twitwa ne mfimufo gu, na ɛnsɛ sɛ anka
wuyi ne nnipa a wɔaka no ma, ahohia
da no.

15 Na Awurade da no abɛn, aman-
aman nyinaa so; sɛnea woyɛe no, saa
ara na wɔbɛyɛ wo, wo nneyɛe bɛsan
abebua w'atifi. 16 Na sɛnea monon-
nom nsa me bepɔw kronkron no so
no, saa ara na amanaman nyinaa bɛnom
daa yi, wɔbɛnom na wɔamene, na
wɔadannan sɛ wɔn a wonni hɔ.

*Awurade no ahenni*

17 Na Sion bepɔw so de, mfimufo
bɛtra hɔ, na ayɛ kronkronbea, na Yakob
fi bɛfa wɔn agyapade adi so. 18 Na
Yakob fi bɛyɛ ogya, na Yosef fi ayɛ
ogyaframa, na Esau fi ayɛ sakran, na
wɔadɛw wɔn mu ahyew wɔn a obiara
renka mma Esau fi, efisɛ Awurade na
waka. 19 Na nifa famfo bɛfa Esau
bepɔw adi so, na asasetaw sofo bɛfa
Filistifo de adi so, na wɔbɛfa Efraim
asase ne Samaria asase adi so, na
Benyamin afa Gilead adi so. 20 Na
dɔm yi a ɛyɛ Israel mma de no
nnommum a wɔwɔ Kanaanfo mu no
bedi asase no so de akosi Sarefat, na
Yerusalem nnommum a wɔwɔ Sefarad
no bɛfa nifa mu nkurow no adi so.
21 Na agyefo bɛforo aba Sion bepɔw
so abebu Esau bepɔw no atɛn, na
ahenni no bɛyɛ Awurade dea.

10 Yoel 3, 19. 12 Dwom 137, 7. 15 Yoel 1, 15; Yer 50, 15, 29. 16 Yer 25, 15.
17 Yoel 2, 32; 3, 17. 18 Sak 12, 6.

## ODIYIFO

# YONA

## NHOMA

### Ti 1

*Yona frɛ ne n'asoɔden*

Na Awurade asɛm baa Amitai ba
Yona nkyɛn sɛ: 2 Sɔre kɔ Niniwe
kurow kɛse no mu, na pae mu gu no so
sɛ wɔn bɔne aforo aba m'anim.
3 Ɛnna Yona sɔree sɛ ɔreguan akɔ
Tarsis afi Awurade anim, na osian kɔɔ
Yopa, na okohuu hyɛn bi a ɛrekɔ Tarsis;
na otuaa ka kɔɔ mu sɛ ofi Awurade
anim ne wɔn rekɔ Tarsis.
4 Na Awurade maa mframa a ano yɛ
den bɛbɔe ɛpo no so, na ahum kɛse tui
ɛpo no so, na hyɛn no yɛe sɛ ɛrebɛbɔ.
5 Na hyɛn no mufo no suroe, na
wɔteɛteɛɛm frɛfrɛɛ wɔn anyame, na
wɔtotow hyɛn no mu aguade guguu po
mu na ayɛ hare ama wɔn; nso na Yona
de, na wasian kɔ hyɛn no yam akɔda

1 2 Ah 14, 25. 3 Dwom 139, 7, 9–10.

hatee. 6 Ɛnna hyɛn mu panyin no kɔɔ
ne nkyɛn, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Dɛn na
ɛyɛ wo na woda hatee sɛɛ? Sɔre sũ
frɛ wo Nyankopɔn, sɛ ebia Onyankopɔn
bedwen yɛn ho na yɛanyera.
7 Na wosisee wɔn ho wɔn ho sɛ:
Mommra mma yɛmmɔ ntonto mfa nhu
nea ne nti saa amane yi aba yɛn so yi.
Na wɔbɔɔ ntonto no, ntonto no bɔɔ
Yona. 8 Ɛnna wɔka kyerɛɛ no sɛ:
Kyerɛ yɛn nea ne nti saa amane yi aba
yɛn so yi! W'adwuma ne dɛn, na ɛhe
na wufi? W'asase de dɛn, na ɔman
bɛn mu na wufi? 9 Na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Meyɛ Hebrini, na mesɔre Awurade,
ɔsoro Nyankopɔn a ɔyɛɛ ɛpo ne asase
kesee no. 10 Ɛnna nnipa no suroe pii
pa, na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Ɛdɛn na
woayɛ yi! Na nnipa no nim sɛ Awurade
anim na ɔreguan afi, efisɛ waka
akyerɛ wɔn.
11 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Dɛn na
yɛnyɛ wo, na ɛpo no ano nnwo mma
yɛn? Efisɛ ná ɛpo no kɔ so huru ara.
12 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Momfa me
na montow me nkyene po no mu, na
ɛpo no bedwo ama mo; na minim sɛ me
nti na ahum kɛse yi aba mo so yi.

*Yona asotwe*

13 Nanso nnipa no bɔɔ mmɔden
biara sɛ wɔresan aba asase kesee so,
na wɔantumi, efisɛ ɛpo no kɔ so huru
hyia wɔn ara. 14 Ɛnna wosu frɛɛ
Awurade sɛ: O Awurade, onipa yi kra
nti mma yɛnnyera, na mfa mogya a
yedi ho bem ngu yɛn so. Na wo,
Awurade, na woyɛ sɛnea wopɛ.
15 Ɛnna wɔmaa Yona so tow no kyenee
po no mu, na ɛpo no gyaee ne hamahamayɛ.
16 Na nnipa no suroo Awurade
pii pa, na wɔbobɔɔ afɔre maa
Awurade, na wɔhyehyɛɛ bɔ.
17 Nso na Awurade asiesie apataa
kɛse bi sɛ ɔmmene Yona. Na Yona
dii apataa no yam nnansa awia ne
anadwo.

## Ti 2

*Yona mpaebɔ ne ne nkwagye*

Na Yona fi apataa no yam bɔɔ
Awurade ne Nyankopɔn mpae sɛ:
2 Mifi m'ahohia mu misu mefrɛɛ Awurade,
na otiee me;
mifi asaman yafunu mu meteɛɛm,
na woate me nne.
3 Na wotow me kyenee ebun mu,
ɛpo koma mu,
na ɔhweam twaa me ho hyiae;
w'asorɔkye ne w'aworo nyinaa bu faa me so.
4 Na me nso mise: Wɔatu me afi w'anim,
nanso mɛkɔ so mahwɛ w'asɔrefi kronkron no kwan.
5 Nsu betwaa me ho hyiae beduu ɔkra ho,
ebun twaa me ho sii,
ɛpo mu wura kyekyeree me ti;
6 misian mekɔɔ mmepow ntini ho,
asase apon akyi adaban kaa me too akyiri kosii daa,
ɛnna womaa me nkwa so fii amoa mu, Awurade me Nyankopɔn.
7 Ma kra tɔɔ me mu piti no, mekaee Awurade,
na me mpaebɔ duu wo nkyɛn, w'asɔrefi kronkron hɔ.
8 Wɔn a wodi atoro ahoni akyi no,
wɔpa wɔn guankɔbea no.
9 Na me de, mede aseda nne mɛbɔ wo afɔre,
nea mahyɛ ho bɔ no, metua;
nkwagye wɔ Awurade!
10 Ɛnna Awurade ka kyerɛɛ apataa no
na ɔkɔfee Yona too asase kesee so.

## Ti 3

*Ahonu asɛnka wɔ Niniwe*

Na Awurade asɛm baa Yona nkyɛn
ne mprenu so sɛ: 2 Sɔre kɔ Niniwe
kurow kɛse no mu, na kɔpae asɛm a
mereka makyerɛ wo no kyerɛ wɔn.
3 Ɛnna Yona sɔre nam Awurade asɛm
no so siim kɔɔ Niniwe. Nso Niniwe
yɛ kurow kɛse Onyankopɔn anim,
nnansa na wɔde twa ho hyia. 4 Na
Yona fii ase hyɛn kurow no mu nantewee
da koro, na ɔpaee mu sɛ: Ɛha
adaduanan na Niniwe abutuw.
5 Ɛnna Niniwefo no gyee Onyankopɔn
dii, na wɔpaee mmuadadi, na wofurafuraa
ntweaatam fi wɔn mu nnipa
akɛse so kosii wɔn mu akumaa so.
6 Na asɛm no duu Niniwe hene
nkyɛn no, ɔsɔre fii n'agua so, na oyii ne

7 Mmb 16, 33. 9 Gen 1, 9–10. 17 Mat 12, 40; 16, 4. — 2 Dwom 120, 1.
3 Dwom 42, 7. 4 Dwom 31, 22. 5 Dwom 18, 4; 69, 1. 6 Dwom 103, 4.
7 Dwom 142, 4. 8 Dwom 31, 6. 9 Dwom 50, 14; 116, 17–18. — 2 Yona 1, 2.
3 Yona 4, 11. 5 Mat 12, 41.

nguguso guu hɔ na ofuraa atweaatam,
na ɔtraa nsõ mu, 7 na ɔma wɔpaee
mu kae Niniwe, ɔhene ne n'atitiriw
asɛm so, kae sɛ: Nnipa ne afieboa,
anantwi ne nguan mmfa hwee nnka
wɔn ano, wɔmmma wonnkodidi, na
wɔnnnom nsu nso. 8 Na nnipa ne
afieboa mfurafura ntweaatam, na
wɔ́nsũ denneennen mfrɛ Onyankopɔn,
na obiara nsan mfi ne kwammɔne so ne
amim ade a ɛwowɔ wɔn nsam no ho.
9 Obi nnim sɛ ebia Onyankopɔn bɛsan
na wanu ne ho, na wadan ne ho afi
abufuhyew no ho, na yɛanyera. 10 Na
Onyankopɔn huu wɔn nneyɛe, sɛ
wɔasan afi wɔn akwammɔne no so, na
Onyankopɔn nuu ne ho, bɔne a ɔkae sɛ
ɔde bɛyɛ wɔn no ho, na wanyɛ.

## Ti 4

*Yona abufuw ne ne nteɛso*

Na ɛyɛɛ Yona ani so asɛmmɔne sɛ,
na ne bo fuwii. 2 Na ɔbɔɔ Awurade
mpae sɛ: Ao, Awurade! So ɛnyɛ̀
m'asɛm a meda so mewɔ m'asase so no
mekae ni? Eyi ara nti na meyɛɛ ntɛm
sɛ mereguan makɔ Tarsis, efisɛ minim
sɛ wo de, woyɛ Onyankopɔn ɔdomfo ne
mmɔborohunufo, wo bo kyɛ fuw na
w'adɔe dɔɔso, na wunu wo ho bɔne ho.
3 Na afei, Awurade, gye me kra fi me
so ɛ, na owu ye ma me sen nkwa.
4 Na Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: So eye
sɛ wo bo afuw yi? 5 Na Yona fii adi
fii kurow no mu, na ɔkɔtraa kurow no
apuei, na ɔbɔɔ ɔsese hɔ fae, na ɔtraa
ase onwini no mu sɛ enkosi sɛ obehu
dekode a ɛbɛyɛ kurow no.
6 Na Awurade Nyankopɔn siesiee
adedenkuruma, na ɛfefɛw kataa Yona
so ma n'atifi nyaa onwini, sɛ ényi no
mfi n'ahohia no mu. Na Yona ani
gyei adedenkuruma no ho anigye kɛse.
7 Na n'adekyee a owia reba abepue
no, Onyankopɔn siesiee aboawa bi
ma ofitii adedenkuruma no mu ma ɛpoe.
8 Na owia puei no, Onyankopɔn siesiee
apuei mframa a emu yɛ hyew, na owia
bɔɔ Yona atifi ma ɔtɔɔ dobosa. Na
ɔsrɛe sɛ ne kra nwu, na ose: Owu ye
ma me sen nkwa.
9 Ɛnna Onyankopɔn ka kyerɛɛ Yona
sɛ: So eye sɛ wo bo fuw adedenkuruma
no ho yi? Na ose: Eye sɛ me bo fuw
de kɔ owu mu. 10 Na Awurade kae
sɛ: Wo de, adedenkuruma no asɛm yɛ
wo yaw, nso wonyɛɛ ho adwuma bi, na
ɛnyɛ wo na woma enyinii, na ɛbae
anadwo koro na ɛsɛee anadwo koro.
11 Na me de, Niniwe kurow kɛse a
nnipa bɛboro ɔpedu ahorow dumien a
wonnim nifa ne benkum ne afieboa pii
nso wɔ mu no de renyɛ me yaw anaa?

9 Yoel 2, 14. 10 Yer 18, 7–8. — 2 Ex 34, 6. 3 1 Ah 19, 4. 4 Yona 4, 9. 9 Yona 4, 4.
11 Yona 3, 3.

# ODIYIFO
# MIKA
# NHOMA

---

## Ti 1

*Awurade ba abebu wiase atɛn*

Awurade asɛm a ɛbaa Moresetni
Mika nkyɛn, Yuda ahene Yotam, Ahas
ne Hesekia bere so no a ohui Samaria
ne Yerusalem ho ni.
2 Aman nyinaa, muntie! asase ne ne
mãyɛ, monwɛn asõ! na Awurade
Nyankopɔn nyɛ ɔdansefo ntia mo,
Awurade a ɔwɔ n'asɔrefi kronkron no.
3 Na hwɛ, Awurade refi adi afi n'afã,
na wasian abetiatia asase sorɔnso-
rɔmmea so. 4 Na mmepɔw bɛnannan
wɔ n'ase, na abon mu apaapae, sɛ
hweawa nãn ogya anim no, te sɛ nsu

1 Yer 26, 18; Yes 1, 1. 3 Amos 4, 13.

a wɔahwie agu nea ɛhɔ sian. 5 Yakob
mmarato nti na eyi nyinaa ba, ne
Israel fi nnebɔne nti. Dɛn ne Yakob
mmarato? So ɛnyɛ Samaria? Na dɛn
ne Yuda sorɔnsorɔmmea? So ɛnyɛ
Yerusalem?

*Samaria ne Yerusalem sɛe*

6 Na mede Samaria mɛyɛ wuram
abokuw ne abobe atɛwee, na mede
n'abo megu obon no mu, na mayi ne
nnyinaso adi. 7 Na wɔbɛbobɔ n'ahoni
nyinaa, na wɔde ogya ahyew n'ayɛyɛde
nyinaa, na mɛyɛ n'abosom adum nyinaa
afõ, efisɛ aguaman apɛde na ɔde aboa
ano, na aguaman apɛde na ɛbɛsan
akɔyɛ. 8 Eyi nti mesu na matwa
adwo, mɛnantew mpasampasa ne ada-
gyaw mu, metue osũ sɛ sakraman, na
madi nkɔmmɔ sɛ sohori. 9 Na n'apira-
kuru no aporɔw; na abedu Yuda,
abɛsõ me man pon ano, adu Yerusalem.
10 Monnka nnkyerɛ Gat, osũ nso
munnkosu; Bet-Leafra na monyantam
mfutuma mu. 11 Safirfo, monsen nkɔ,
adagyaw aniwu mu; Sanaanfo mfi adi;
Bet-Esel agyadwotwa ma mo gyinabea
bɔ mo; 12 na Marotfo de ahoyeraw
twɛn papa, efisɛ bɔne afi Awurade
nkyɛn aduru aba Yerusalem kurow
pon ano. 13 Lakisfo, momfa tease-
ɛnam nsã ɔpɔnkɔ hoɔharefo; mone Sion
babea bɔne mfiase, sɛ mo mu na wohuu
Israel mmaratode no. 14 Enti wube-
gyaa Moreset-Gat mu ama: Aksib afi
adi Israel ahene huammɔ. 15 Mare-
safo, mede ɔdedifo foforo mɛbrɛ mo;
Adulam na Israel anuonyamfo bedu.
16 Bɔ tikwaw na werɛw wo ho,
w'anigye mma nti ma wo tikwaw ntrɛw
sɛ opete de, efisɛ wɔatu wo nkyɛn kɔ.

## Ti 2

*Amimfo nnue!*

Wonnue wɔn a wodwen amumɔyɛsɛm
ne wɔn a wosiesie bɔne, wɔn nnae so;
anɔpa hann mu wɔyɛ, efisɛ ɛwɔ wɔn
nsam tumi mu, 2 na wɔn ani bere
mfuw, na wogye, ne afi, na wɔfofa, na
wosi ɔbarima ne ne fi ne onipa ne
n'agyapade apempem. 3 Enti sɛ Awu-
rade se ni: Hwɛ, meredwen abusua yi
ho asɛmmɔne a morentumi nyiyi mo
kɔn mfi mu, na morenkyẽa ahantan
so nso, na ɛbɛyɛ bere bɔne. 4 Ɛda no
wɔbebu mo ho bɛ na wɔatwa kwadwom
sɛ: Ade ayɛ yɛn! Me man kyɛfa no,
wasakra no; wagye afi me nsam;
okyiripafo na ɔkyɛ yɛn mfuw mu ma
no yi. 5 Enti worennya nea ɔde
susuhama bɛto wo kyɛfa so, Awurade
asafo mu.
6 Monnka adiyisɛm! sɛ wɔkeka
nen—; wɔnnka eyinom ho adiyisɛm, aho-
hora remma. 7 Yakob fi, so; wɔ́nka sɛ:
So Awurade honhom nni boasetɔ? So
eyinom ne ne nneyɛe? So ɛnyɛ yiye
na me nsɛm yɛ nea ɔnam tẽe no?
8 Nanso mosɔre tia me man sɛ ɔtamfo,
na muyi wɔn a wotwam dwoodwoo a
wɔmpɛ ɔko no ho ntade so nguguso.
9 Mopam me man mu mmea fi wɔn afi
afɛfɛ mu na mugye m'anuonyam fi wɔn
mmotafowa hɔ koraa. 10 Monsɔre na
monkɔ! Na ɛha nyɛ mo homebea,
efĩgu a ɛde sɛe a ɛsõ ba no nti. 11 Sɛ
ɔbarima a ɔnam keka ahuhusɛm na
ɔdaadaa di atoro ka sɛ: Mɛka wo bobesa
ne mmosa ho adiyisɛm, a, ɔno na ɔbɛyɛ
ɔman yi adiyisɛnkafo!
12 Ɔboa na mɛboa mo nyinaa ano,
Yakob nhyia na mehyia Israel nkae;
mɛka wɔn mabom sɛ nguan nguamman
mu, sɛ mmoakuw wɔn didibea so,
nnipa dodow a wɔyɛ hoo. 13 Obubufo
di wɔn anim reforo aba; wɔbɔ kirididi
sen fa kurow pon mu, na wɔfa mu fi
adi bio; na wɔn hene sen di wɔn anim,
na Awurade di wɔn ti.

## Ti 3

*Ɔkasa tia ɔman no mu atitiriw*

Na mise: Muntie ɛ, Yakob atitiriw
ne Israel fi atemmufo, so ɛnyɛ mo na
ɛsɛ sɛ muhu atemmu? 2 Mo na motan
papa na modɔ bɔne, mugua wɔn were
fi wɔn ho, ne wɔn nam fi wɔn nnompe
ho, 3 na mo na moadi me man nam,
na moaworɔw wɔn were afi wɔn ho, na
moabubu wɔn nnompe mu, na moa-
twitwa no sɛ kutu mu ade, ne ɔsɛn mu
nam. 4 Ɛno ansa na wobesu afrɛ
Awurade, na ɔremmua wɔn, na ɔde
n'anim behintaw wɔn bere no mu,
sɛnea wɔmaa wɔn nsɛnni yɛɛ bɔne no.
5 Sɛɛ na Awurade ka tia adiyifo a
wɔdaadaa me man na wɔde wɔn sẽ ka
na wɔka sɛ: Asomdwoe! na nea ɔmfa

5 Yer 23, 13-14. 7 Hos 2, 5, 12. 10 2 Sa 1, 20. — 1 Dwom 36, 4. 3 Amos 5, 13.
6 Amos 7, 16. 7 Amos 6, 3. 12 Hes 36, 37. 13 Yes 52, 12. — 3 Dwom 14, 4.

biribi nhyɛ wɔn anom no, wɔnoa no so
sa no. 6 Ne saa nti ade bɛsa mo, mo
anisoadehu ho, na esum aduru mo, mo
nkɔmhyɛ ho, na owia bɛtɔ adiyifo no so,
na adekyee adan wɔn so sum kabii;
7 na adehufo no ani bewuwu, na
nkɔmhyɛfo no anim asinsiam, na wɔn
nyinaa bɛkatakata wɔn ano, efisɛ
Onyankopɔn mmuae bi nni hɔ. 8 Na
me de, Awurade honhom mu tumi ne
atemmu ne mmaninyɛ ahyɛ me ma, sɛ
menkyerɛ Yakob ne mmarato, ne
Israel ne bɔne.

9 Múntie eyi ɛ, Yakob fi atitiriw ne
Israel fi atemmufo, mo a mukyi atemmu
na mokyea nea ɛteɛ nyinaa, 10 mo a
mokyekye Sion, mogyahwiegu mu,
ne Yerusalem, akɔntɔnkyede mu.
11 Emu atitiriw gye adanmude bu
atɛn, na emu asɔfo gye akatua kye-
rɛkyerɛ, na emu adiyifo gye sika hyɛ
nkɔm, na wotweri Awurade ka sɛ: So
ɛnyɛ Awurade na ɔwɔ yɛn mu yi?
Bɔne bi remma yɛn so. 12 Ne saa nti,
mo nti wɔbɛfɛntɛm Sion sɛ afuw, na
Yerusalem adan abo akuakuw, na ofi
no bepɔw adan kwae sorɔnsorɔmmea.

## Ti 4

*Wiase bɛdan asomdwoe ahenni*

Na nna a edi akyiri no mu no, Awu-
rade fi bepɔw no betim hɔ ataa mme-
pɔw atifi, na wɔama so asen nkoko
nyinaa, na aman asen yuu aba so.
2 Na amanaman pii bɛkɔ akɔka sɛ:
Mommra mma yɛnkɔ Awurade bepɔw
so nkɔ Yakob Nyankopɔn fi, na ɔnkyerɛ
yɛn n'akwan, na yɛnnantew n'atempɔn
so; na Sion na mmara befi, na Awurade
asɛm afi Yerusalem. 3 Na obebu
aman pii mu atɛn, na waka aman akɛse
a ɛwɔ akyirikyiri no anim, na wɔde
wɔn mfoa abobɔ nsow, na wɔde wɔn
mpeaw ayeyɛ nnare; ɔman bi remmã
afoa so nhyɛ ɔman bi, na wɔrensua
akõdi bio. 4 Na wɔbɛtratra wɔn bobe
ne wɔn borɔdɔma ase, na obi bi renyi
wɔn hu, efisɛ asafo Awurade ano na aka.

5 Na aman no mu biara nantew ne
nyame din mu, na yɛn de, yɛbɛnantew
Awurade yɛn Nyankopɔn din mu de
akosi daa daa.

*Israel anoboa ne anuonyam*

6 Ɛda no, Awurade asɛm ni, mɛboa
asiifo no ano, na wɔn a wɔapam wɔn
no, mɛma wɔaba, ne wɔn a me ne wɔn
adi no bɔne no. 7 Na mɛma asiifo no
ayɛ nkae, na wɔn a wɔapam wɔn kɔ
akyirikyiri no ayɛ ɔman kɛse; na
Awurade bedi wɔn so hene Sion bepɔw
so afi nnɛ de akosi daa.

8 Na wo, nguanhwɛ abantenten, wo,
Sion babea koko, wo hɔ na kan tumidi
no bɛba abedu, Yerusalem babea
ahenni no.

9 Afei, ɛdɛn nti na woteɛm dennen?
So ɔhene bi nni wo mu anaasɛ wo
fotufo no ayera, na awoko aka wo sɛ
ɔwofo yi? 10 Sion babea, ko awo,
kyem sɛ ɔwofo, na afei wubefi adi afi
kurow no mu akɔtra wuram, na woa-
kɔtra Babel tɔnn; ɛhɔ na wobeyi wo,
ɛhɔ na Awurade bɛpɔn wo afi w'atamfo
nsam.

11 Na afei amanaman pii aboa wɔn
ho ano ahyɛ wo, na wɔka sɛ: Ma Sion
ho nhura, na yɛ́mfa yɛn ani nhwɛ no.
12 Na wɔn de, wonnim Awurade
adwene na wonhu n'agyinatu mu: sɛ
waboaboa wɔn ano sɛ awiporowbea
afiafĩ. 13 Sɔre, porow, Sion babea,
na mɛyɛ wo mmɛn dade, na mayɛ wo
ntɔte kobere, na wode adwerɛw aman
pii dukuduku, na mehyira wɔn
ahonyade so mama Awurade, ne wɔn
ade dodow so mama asase nyinaa wura
no.

## Ti 5

*Nea wɔasra no no awo ne n'ahenni*

Afei bɔ tukuw, wo tukuw babea;
otua yɛn twa yɛn ho hyia; wɔde abaa
bɔ Israel temmufo nnyepi.

2 Na wo, Bet-Lehem a ɛwɔ Efrata,
wo a wusua sɛ wobɛfra Yuda mpem
mu, wo mu ara na obi bɛba ama me,
na wabɛyɛ Israel so difo no; na n'adifi
fi tete nteredee, fi daa a enni ase nna
mu.

3 Enti ɔde wɔn bɛma akosi bere a
ɔwofo bi bɛwo, na ne nuanom nkae
bɛsan ne Israel mma nso aba. 4 Na
obegyina hɔ ayɛn wɔn, Awurade
ahoɔden mu, Awurade ne Nyankopɔn
din kɛseyɛ mu, na wɔatra ase; na afei
ɔbɛsõ akosi asase awiei.

8 Yes 58, 1. 10 Hab 2, 12. 11 Yer 7, 4. 12 Yer 9, 10; 26, 18. —
1–3 Yes 2, 2–4. 2 Luk 24, 47. 4 1 Ah 4, 25; Sak 3, 10. 6 Yer 31, 8.
8 Gen 35, 21. 9 Yer 8, 19. — 2 Mat 2, 5–6; Yoh 1, 1–2. 3 Yes 7, 14; 11, 12.
4 Hes 34, 23.

5 Na oyi bɛyɛ asomdwoe. Sɛ Asiria
ba yɛn asase so na otiatia yɛn aban
afɛfɛ mu a, ɛnna yebesisi ahwɛfo
baason ahyɛ no, ne nnipa mu mma-
pɔmma baawɔtwe. 6 Na wɔde afoa
ayɛn Asiria asase ne Nimrod asase
n'apon mu; na sɛ Asiria ba yɛn asase
so na sɛ otiatia yɛn hye so a, obegye
yɛn afi ne nsam.
7 Na Yakob nkae no bɛyɛ aman
bebree mu sɛ obosu a efi Awurade
nkyɛn, sɛ nhabamma so nsuwɔnsea a
ɛnhwɛ ɔbarima bi kwan na ɛntwɛn
nnipa mma. 8 Na Yakob nkae no
bɛyɛ sɛ kwae mu mmoa mu gyata
amanaman mu, aman bebree mu, sɛ
nguan akuakuw mu gyataforo a ɔsen
ba a otiatia so na ɔtetew mu a ogyefo
bi nni hɔ. 9 Wɔ́mma wo nsa so,
w'ahohiafo so, na w'atamfo nyinaa to
ntwa.
10 Na ɛda no, Awurade asɛm ni,
metwitwa w'apɔnkɔ afi wo mu, na
masɛe wo nteaseɛnam, 11 na matwitwa
w'asase so nkurow agu, na madwiriw
w'abannennen nyinaa; 12 na metwi-
twa wo ntafowayi afi wo nsam, na
woannya akɔmfo bio; 13 na metwitwa
w'ahoni ne w'adum afi wo mu, na
woansɔre wo nsa ano adwuma bio;
14 na metutu w'Asera nnua afi wo mu,
na masɛe wo nkurow; 15 na mede
abufuw ne abufuhyew medi were,
amanaman a wɔantie no so

## Ti 6

*Awurade ne ne man asɛnni*

Múntie nea Awurade ka ɛ! Sɔre
na wo ne mmepɔw nyinaa nham, na
nkoko ntie wo nne. 2 Mmepɔw, mun-
tie Awurade ham, ne mo a mowɔ hɔ
daa, asase nnyinaso no! na Awurade
ne ne man anya ɔham, na ɔne Israel
beyi ntɛn.
3 Me man, dɛn na mayɛ wo, na ɛdɛn
na mede mahyɛ wo brɛ? Bua me ɛ!
4 Na miyii wo fii Misraim asase so
bae, na migyee wo fii nkoafi, na me-
somaa Mose, Aaron ne Miriam dii
w'anim. 5 Me man, kae agyina a
Moab hene Balak tui, ne nea Beor ba
Bileam de buaa no, efi Sitim kodu
Gilgal, sɛnea ɛbɛyɛ na woahu Awurade
nsɛntrenee no.

*Afɔrebɔ a ɛsɔ Onyankopɔn ani*

6 Dɛn na mémfa memmra Awurade
anim na menkotow ɔsorosoro Nya-
nkopɔn no? So memfa ɔhyew afɔre
memmra n'anim, ne nantwi mma a
wɔadi afe afe? 7 So Awurade ani
bɛsɔ adwennini mpem mpem, anaa ngo
asuten mpem du du? So me mmarato
nti memfa m'abakan memma, anaasɛ
me yafumma, me kra bɔne nti?
8 Wɔaka nea eye akyerɛ wo, onipa,
ne nea Awurade hwehwɛ wo hɔ: ɛnyɛ
biribiara sɛ adetreneeyɛ ne adɔepɛ ne
ahobrɛase a wode ne wo Nyankopɔn
nantew.
9 Awurade nne refrɛ kurow no, na
onyansafo behu wo din, muntie abaa
no ne nea ɔhyɛe no.
10 So amumɔyɛ mu adenya da so wɔ
omumɔyɛfo fi, ne efa a wɔahuan so
a wɔadome no? 11 So me ho bɛtew
nsenia bɔne mu anaa foto a nsisi
abrammo wɔ mu mu? 12 Nhyɛso ayɛ
emu adefo amaama na emufo ka atosɛm
na wɔn tɛkrɛma yɛ nnaadaa wɔn anom.
13 Na me nso mabɔ wo ma abɔ wo
yare, wo bɔne nti na masɛe wo. 14 Wo
de, wubedidi na woremmee, na wo
yam bɛda mpan ara; na wobɛtwe wo
nnosoa, nanso woremma emfi mu sɔnn;
na nea woma efi mu mpo, mede mɛma
afoa; 15 wo de, wubegu na worentwa;
wo de, wubekyi ngodua aba, na
worensra ngo no, ne nsamono, na
worennom nsã no. 16 Na wodi Omri
ahyɛde ne Ahab fi nneyɛe nyinaa so,
na monennam wɔn agyinatu so, nea
ɛbɛyɛ na mayɛ wo ahodwiride, ne emufo
no nso ohwiremabɔ, na moasoa me man
ahohora.

## Ti 7

*Nnipa pa nnɔɔso*

Mínnue, na mayɛ sɛ nnuabatew, sɛ
bobe aba mpɛpɛwadi, bobe kasiaw a
medi, borɔdɔmakan a me kɔn dɔ no bi
nni hɔ. 2 Nnipa pa ayera afi asase so;
tẽefo nni nnipa mu, wɔn nyinaa tetɛw
mogya, wosunsum wɔn nuanom afiri.
3 Wɔn nsa gu bɔne so sɛ ɛnyɛ yiye;
ɔsafohene bisa biribi, na ɔtemmufo pɛ
akatua, na onipa kɛse ka ne kra bɔnepɛ
ho asɛm, na wɔbom kyinkyim. 4 Wɔn
mu nipa pa te sɛ ohwirom, wɔn mu

5 Yes 9, 6; Efe 2, 14. 7 Dwom 110, 3. 8 Dwom 7, 2, 5. 10 Sak 9, 10.
12 Sak 13, 2. — 1 Hes 6, 2. 3 Yer 2, 5. 5 Num 22–24. 6 Yes 1, 11; Amos 5,
21–22. 8 Deut 10, 12; 1 Sa 15, 22. 10 Amos 8, 5. 15 Deut 28, 38–40.
16 1 Ah 16, 25, 29–33. — 2 Dwom 12, 1.

tẽefo sen nsɔe ban. W'awɛmfo da no,
w'asotwe no reba, ɛno na wɔn saka-
sakayɛ bedu. 5 Munnnye adamfo
nnni, mommfa mo ho nnto ɔyɔnko so;
ɔbea a ɔda wo koko mu no, ne ho na
wɛn w'ano. 6 Na ɔbabanin bu n'agya
ɔsesafo, ɔbabea sɔre hyɛ ne na, osew
sɔre hyɛ n'ase, onipa fifo yɛ n'atamfo.

*Anidaso ne adesrɛ*

7 Na me de, Awurade na mehwɛ no
kwan, mɛtwɛn me nkwagye Nyan-
kopɔn no; me Nyankopɔn betie me.
8 Me tamfo, mma w'ani nnnye me
ho; na mahwe ase a, mɛsɔre; na mete
sum mu a, Awurade ne me hann.
9 Mɛsoa Awurade abufuhyew no, efisɛ
mayɛ no bɔne, de akosi sɛ ɔbɛham me
ham ama me, na wabu atɛn ama me;
obeyi me afi aba hann mu; mɛhwɛ ne
trenee no. 10 Na me tamfo behu, na
aniwu abɛkata no so, ɔno a ɔka kyerɛɛ
me sɛ: Ɛhe na wo Nyankopɔn no wɔ?
no; mede m'ani mɛhwɛ no, afei wobe-
tiatia no so sɛ mmorɔn so dɔte
11 Ɛda a wɔbɛto wo fasu no reba; ɛda
no na wobetwiw wo hye akɔ akyirikyiri.
12 Ɛda no na wobefi Asiria ne Misraim
nkurow mu aba, na wobefi Misraim
akosi asu no ano, afi po ne po, bepɔw
ne bepɔw ntam aba. 13 Na asase no
bɛdan amamfõ ɛsofo no nti, wɔn
nneyɛe so aba no nti.
14 Fa wo poma yɛn wo man, w'agya-
pade nguan a wɔn nko te kwaem,
Karmel atifi no; ma wonnidi Basan ne
Gilead sɛ tete nna no mu.
15 Mɛma wɔahu anwonwade sɛ nna
a wufii Misraim asase so bae no.
16 Amanaman behu, na wɔn ani
awuwu wɔn mmaninne nyinaa ho;
wɔde wɔn nsa betuatua wɔn ano, na
wɔn aso nso besisiw; 17 wɔbɛtaforo
mfutuma sɛ ɔwɔ, sɛ mmoa a wɔtwe wɔn
ho ase, wɔde ahopopo befi wɔn hinta-
bea aba; wɔde ahohim bɛbɛn Awurade
yɛn Nyankopɔn, na wɔasuro w'anim.

*Onyankopɔn dom mu ahotoso*

18 Hena ne Onyankopɔn sɛ wo a
wode amumɔyɛ firi na wutwa mmarato
ho ma w'agyapade nkae no? Ɔrenso
n'abufuw mu daa, na adɔe mmom na
ɔpɛ; 19 yɛn ho na ɔbɛsan ama ne yam
ahyehye no, ɔbɛpopa yɛn amumɔyɛ; na
wobɛtow wɔn bɔne nyinaa agu ɛpo bun
mu. 20 Fa nokware kyerɛ Yakob, yi
adɔe kyerɛ Abraham, sɛ wokaa yɛn
agyanom ntam fi tete beeme no.

**6** Yer 9, 4–5; Mat 10, 35–36. **8** Oba 12. **9** Yer 14, 7. **10** Dwom 79, 10.
**14** Mika 5, 4; Num 23, 9. **16** Hiob 21, 5. **17** Yes 49, 23. **18** Dwom 103, 3, 8–13.
**20** Gen 22, 16–18; 28, 13–15; Luk 1, 73.

# ODIYIFO
# NAHUM
# NHOMA

## Ti 1

*Awuretɔ ne ɔdom Nyankopɔn*

Niniwe ho atemmusɛm. Elkosini
Nahum adehu nhoma.
2 Onyankopɔn ninkufo nė werefo
ne Awurade, ɔwerefo ne Awurade, na
abufuw ayɛ no ma. Awurade tɔ
n'ahohiafo so were, na osiesie abufuw
ma n'atamfo. 3 Awurade bo kyɛ fuw,
na n'ahoɔden sõ, na ɔremmu obi bem
nso.
Awurade no, ahum ne kyinhyia
mframa mu na ne kwan wɔ, na amunun-
kum yɛ ne nan ase mfutuma. 4 Ɔteɛ-
teɛ ɛpo ma ɛyow, na ɔma nsuten nyinaa
mem; Basan ne Karmel twintwam,
Lebanon nhwiren nso twintwam;
5 mmepɔw wosow n'anim, na nkoko
hono; asase ma ne ho so n'anim, ne
wiase ne emutefo nyinaa.
6 Hena na obegyina n'abohuru anim,
na hena na ɔbɛsɔre ahyɛ n'abufuw no?
N'anibere hwie sɛ ogya, na abotan

**2** Ex 20, 5; Deut 4, 24. **3** Ex 34, 7 **5** Dwom 97, 5.

bubu n'anim. 7 Awurade ye, ɔyɛ
guankɔbea hia da mu, na onim wɔn a
woguan kɔdɔ no. 8 Na ɔde nsu a
eyiri sram so bɛma n'atamfo sibea
ayera, na watiw wɔn akodu esum mu.
9 Dɛn na mudwen Awurade ho?
Obewie no korakora, ahohia rensɔre
mpɛn abien. 10 Na sɛ wɔtõatõam sɛ
nguare po na wɔn mmosa abobow wɔn
nso a, wɔbɛhyew koraa sɛ sakran
guanguan. 11 Wo mu na nea odwen
Awurade ho bɔne, nea otuu agyina
huhuw no fi.
12 Sɛ Awurade se ni: Sɛ wodi mũ
na wɔdɔɔso saa po a, wobetwitwa wɔn
agu saa ara, na wɔatwam akɔ. Na
mabrɛ wo ase de, nanso meremmrɛ
wo ase bio; 13 na afei mebubu me
kɔndua afi wo so, na matetew wo
nkyehama mu. 14 Na Awurade ahyɛ
wo ho mmara, wɔrennua wo din bio;
metwitwa ohoni a wɔasen ne ogu honi
afi wo nyame fi; mɛbɔ wo damoa, efisɛ
w'anim ayɛ hare.
15 Hwɛ, mmepɔw so na asɛmpakafo
nan wɔ, wɔreka asomdwoesɛm. Yuda,
di wo nnapɔnna, ma w'aboade, na
ohuhuni no remfa wo mu bio, ne to
atwa koraa.

## Ti 2

*Niniwe ntua ne asehwe*

Nea ɔbɔ pete no reforo aba wo so.
Sra nsra a emu yɛ den, wɛn ɔkwan, bɔ
wo ho so, hyɛ w'ahoɔden mu den yiye.
2 Na Awurade de Yakob kɛseyɛ
resan aba sɛ Israel kɛseyɛ; efisɛ afowfo
afow wɔn, na wɔasɛe wɔn bobe abãa.
3 Ne nnɔmmarima kyɛm ho abere,
akofofo no furafura kɔben, nteaseɛnam
no yɛ dade gya, ɛda a osiesie dɔm no,
na wɔwosow peaw nnua; 4 nteaseɛnam
bɔ dam mmɔnte nso, epirapiram
mprama so; ɛho te sɛ agyaten,
ɛnennamee sɛ anyinam.
5 Ɔfrɛfrɛ n'anuonyamfo, wohintihintiw
wɔn nantew mu; wɔde ahoɔhare kɔ
fasu no so, na wɔde osuhyɛ si so.
6 Wɔabue nsubɔnten no ano aponkɛse
no, na ahodwiriw aba ahemfi. 7 Na
wɔahyɛ no sa, wɔapa [Niniwe] ho,
wɔafa no kɔ, na ne mmaawa si apini
sɛ mmorɔnoma pempem wɔn koko.
8 Na Niniwe te sɛ ɔtare fi ne tete nna
mu; na wɔn de, woguan. Munnyina,
munnyina! Na obiara nnan n'ani.
9 Momfow dwetɛ, momfow sika! Na
ahonyade no nni awiei, nnwinne afɛfɛ
ahorow nyinaa dodow yɛ duru.
10 Wɔma ɛda mpan yɛ hunu yɛ
amamfõ, na koma hodwow na nankoroma
hinhim, wɔn asen mu nyinaa
yɛ wɔn yaw, na wɔn nyinaa anim
asinsiam fitaa.
11 Ɛhe na gyata trabea no wɔ, ne
gyataforo adidibea a anka ɛwɔ hɔ no,
nea gyatanini ne gyatabere ne gyata
ba nennam hɔ a obi nni hɔ a oyi wɔn
hu no? 12 Gyata tetew mu ma ne
mma na omia ma n'abere, na ɔde
ntetewee hyɛɛ n'atũ mu amaama, na
ɔde nea ɔtetew mu no hyehyɛɛ ne
trabea.
13 Hwɛ, me ne wo anya, asafo
Awurade asɛm ni, na mɛma ne nteaseɛnam
ahyew owusiw mu, na afoa
bedi w'agyataforo no; na metwa w'afow
ade no afi asase so, na wɔrente w'abɔfo
no nne bio.

## Ti 3

*Niniwe asodi ne n'asotwe*

Due, mogya kurow! Atoro ne awudi
ayɛ mu nyinaa ma, afow no to ntwa wɔ
mu. 2 Ɔpɔnkɔbaa gyigye, teaseɛnam
nan yɛ kirididi, apɔnkɔ fa mmirika,
nteaseɛnam huruhuruw. 3 Apɔnkɔsotefo
nam so reba, afoa pa nyinamnyinam,
na peaw pa sɛ ɔsraman,
atɔfo dɔɔso, awufo dodow yɛ duru na
afunu nni ano; wohintihintiw wɔn
afunu no. 4 Efi aguaman hoɔfɛfo
ntafowayifo no aguamammɔ dodow no,
ɔno na ɔde n'aguamammɔ tɔn amanaman,
na ɔde ne ntafowayi tɔn mmusuakuw.
5 Hwɛ, me ne wo anya, asafo Awurade
asɛm ni, na meyi w'atade
mmuaano afa w'anim, na mama amanaman
ahu w'adagyaw, na ahenni aman
ahu w'ahohora. 6 Na mɛtow atantanne
agu wo so, na mahura wo ho, na
mede wo mayɛ ahwɛde. 7 Na obiara
a obehu wo no beguan wo, na waka
sɛ: Niniwe adan akurofõ! Hena na
obedi no nkɔmmɔ? Ɛhe na mɛhwehwɛ
awerɛkyekyefo mama wo?

---

7 Deut 4, 31; Dwom 1, 6. 15 Yes 52, 7; Nah 1, 11. — 10 Yer 13, 7-8. — 1 Hes 24, 6, 9.
4 Yes 23, 16; Adi 17. 5 Yes 47, 3.

*Ahantan ne adenya ho nni mfaso*

8 So wuye sen No-Amon a ɔte
asuten ntam a nsu nko atwa ne ho
ahyia a n'aban ne ɛpo na wɔde ɛpo ayɛ
ɛho fasu no? 9 Etiopia yɛ ne dɔm a
ɛyɛ den; ne Misrifo a wonni ano, Put
ne Libiafo nso di boaa wo.
10 Ɛno nso akɔ otukɔ mu, nno-
mmumfa mu, ne mmotafowa nso, wɔde
wɔn abobɔ mmorɔn nyinaa twea, na
wɔtwee n'anuonyamfo so ntonto, na
woguu ne nnipa akɛse nyinaa mpo-
kyerɛ. 11 Wo nso wobɛbow na woa-
yera mu, wo nso wobɛhwehwɛ guan-
kɔbea ɔtamfo anim.
12 W'aban a ɛyɛ den nyinaa yɛ
borɔdɔma nnua a ɛso wɔ adɔmakan, sɛ
wɔwosow a, ɛtotɔ odifo anom. 13 Hwɛ,
wo man yɛ mmea wɔ wo mu, obue na
wɔabue w'asase apon ama w'atamfo,
ogya ahyew w'apon akyi adaban.
14 Sesaw ntua nsu sie, miamia
w'abannennen mu! Tia dɔte mu wɔw
ɛbo, miamia ntayaa fononoo no mu.
15 Ɛhɔ ara na ogya bɛhyew wo, afoa
betwa wo adi wo sɛ ntuntummɛ.
Ma wo dodow nnɔɔso sɛ ntuntummɛ,
ma wo dodow nnɔɔso sɛ mmoadabi.
16 Woama w'aguadifo adɔɔso asen
ɔsoro nsoromma; ntuntummɛ gu so
fow, na wotu kɔ. 17 W'asafohene te
sɛ mmoadabi, na wo dɔm a woapɔn wɔn
te sɛ mmebɛw akuwakuw a wɔsensam
ban ho ban ho awɔw da: owia fi a, wotu
kɔ a obi bi nnim nea wɔwɔ.
18 W'ahwɛfo afa mu adeda, Asiria
hene, w'anuonyamfo deda hɔ; wɔabɔ
wo man apete mmepɔw so, na ɔnoboafo
nni hɔ. 19 Wo kuru nni asaye, wo
pira no mu yɛ den; obiara a ɔte wo nka
no bɔ ne nsam gu wo so; efisɛ wode wo
haw no afa obiara so daa.

8 Yer 46, 25. 10 Yoel 3, 3. 11 Yer 25, 15. 15 Yoel 1, 4.

ODIYIFO

# HABAKUK

NHOMA

## Ti 1

*Ɔsɛe ho nkɔmmɔdi*

Atemmusɛm a odiyifo Habakuk hui
ni:
2 Awurade, mateɛm makyɛ dɛn ara,
na wuntie? Nhyɛso nti misu mefrɛ
wo, na worennye me. 3 Ɛdɛn nti na
woma mihu abusude, na wohwɛ ɔhaw
yi? Ɔsɛe ne nhyɛso da m'anim, na
ɔham ba, na akameakame sɔre. 4 Enti
mmara mu agow, na atɛmpa mfi ara da,
efisɛ abɔnefo twa ɔtreneeni ho hyia,
enti atemmu fi a, na akyea.

*Kaldeafo so atemmu*

5 Mónhwɛ amanaman mu na munhu,
na mo ho nnwiriw mo odwiriw pa ara,
na mereyɛ adwuma bi, mo bere so,
wɔka kyerɛ mo a, morennye nni.
6 Na hwɛ, merehwanyan Kaldeafo,
ɔman a wɔn tirim yɛ den na wɔn ho yɛ
hare a wɔnantew fa asase so nyinaa
fa trabea a ɛnyɛ wɔn de di. 7 Wɔn
ho yɛ nwonwa ne hu, wɔn mu ara na
wɔn atemmu ne wɔn kɛseyɛ fi. 8 Wɔn
apɔnkɔ ho yɛ hare sen asebɔ, na wɔyɛ
hyerebahyereba sen anadwofa mpa-
taku, na wɔn apɔnkɔsotefo guam, na
wɔn apɔnkɔsotefo fi akyirikyiri reba,
wotu sɛ ɔkɔre a ɔrepɛ adidi ho ntɛm.
9 Wɔn nyinaa reba nhyɛso, na wɔde
wɔn ani akyerɛ apuei fam anibere so, na
wɔtase nnommum sɛ nhwea. 10 Wɔn
de, wosi ahene atwetwe na abirɛmpɔn
ho yɛ wɔn serew, wɔserew aban a ɛyɛ
den nyinaa, na wɔboa dɔte ano gu hɔ
na wɔafa. 11 Ɛno na wotwam sɛ
mframa, na wɔsen kɔ, na wokodi sõ;
wɔn ahoɔden yi ara ne wɔn nyame.

5 Aso 13, 41. 8 Sef 3, 3; Mat 24, 28.

*Nkɔmmɔdi*

12 So wo de, wumfi tete nteredee?
Awurade, me Nyankopɔn, me kron-
kronni! Yɛrenwu; Awurade, woahyɛ
ɛno sɛ ɛ́nyɛ atemmu, na wo, ɔbotan,
wode atim hɔ sɛ ɛ́nyɛ asotwe. 13 Wo
a w'aniwa yɛ kronkron a wuntumi
nhwɛ bɔne na wuntumi nhwɛ ɔhaw,
ɛdɛn nti na wohwɛ nkɔnkɔnsafo, na
ɔbɔnefo mene ɔtreneeni a ɔteɛ sen no
a, woyɛ komm? 14 Na woayɛ nnipa
sɛ ɛpo mu mpataa, sɛ mmoa a wɔwea a
obi nni wɔn so. 15 Ɔde darewa atwe
wɔn nyinaa, ɔde n'asawu twe wɔn, na
ɔboa wɔn ano, n'akyɛ mu; enti n'ani
gye na ne ho sɛpɛw no, 16 enti ɔbɔ
n'asawu no afɔre na ɔhyew aduhuam
ma n'akyɛ no, efisɛ ɛno na ɛma ne
kyɛfa dɔ srade, na n'aduan yɛ sɔɔsɔɔ.
17 So ɛno nti ɔmporow n'asawu mu, sɛ
ɔrebekunkum amanaman daa yi na
ɔrenkyɛe so?

## Ti 2

*Onyankopɔn mmuae*

Megyina m'ahwɛe na mede me ho
mesi aban so, na masra mahwɛ asɛm
ko a ɔbɛka me mu, ne nea mede mebua
me nkurobɔ. 2 Na Awurade buaa me
sɛ: Kyerɛw adehu no, na kyerɛkyerɛ
mu gu abopon so, na wɔanya no akanye
ahoɔhare so. 3 Na adehu no da so
kyerɛ bere a wɔahyɛ, na ɛpere repɛ
awiei, na ɛrenni atoro; sɛ ɛtwentwɛn
ase nso a, twɛn no ara, na ɔba de, ɛbɛba,
ɛrenka akyiri. 4 Hwɛ, ne kra homan,
ɛnteɛ ne mu, na ɔtreneeni de, ne gyidi
mu na obenya nkwa

*Nkonimdifo no nnue !*

5 Na sankyiri nso, nsã yɛ ɔdaadaafo;
ɔbarima hokyerɛfo rentra hɔ; nea
watrɛw ne kra akɔnnɔ mu sɛ asaman,
na ɔte sɛ owu a ɔmmee, na ɔboa aman-
aman ano ba ne nkyɛn na otĩatia
aman nyinaa ba ne nkyɛn no.
6 So ɛnyɛ́ eyinom nyinaa na wobebu
ne ho bɛ ama waba dwonto ne akasabe-
bui mu sɛ: Ónnue, nea ɔma ade a ɛnyɛ
ne de no dɔɔso no, enkosi da bɛn? ne
nea ɔma nwowasi yɛ no so duru no.
7 Mpofirim na w'akafo bɛsɔre, na
wɔn a wɔbɛhwanyan wo anyan, na
woadan wɔn asade? 8 Esiane sɛ
woafow amanaman pii nti, aman mu
nkae nyinaa bɛfow wo nso, nnipa
mogya nti ne asase ne kurow ne emufo
nyinaa so nhyɛso ntia.
9 Onnue, nea onya mfaso bɔne ma
ne fi, sɛ ɔde ne berebuw besi sorɔnso-
rɔmmea na wayi ne ho afi mmusu nsam
no. 10 Woatu agyina anya aniwu ama
wo fi, aman pii mmoaano na wode yɛɛ
wo kra bɔne. 11 Na ɔbo fi ɔfasu mu
bɛteɛm, na mpuran afi nnua mu agye so.
12 Onnue, nea ɔkyekye kurow mogya
mu, na ɔto aban abusude mu. 13 Hwɛ,
so emfi asafo Awurade nkyɛn sɛ aman
yɛ adwuma brɛ ma ogya na nkurɔfo
brɛ ma adehunu? 14 Na Awurade
anuonyam hu bɛhyɛ asase so ma sɛ nsu
kata ɛpo so.
15 Due, wo a woma wo yɔnko nom
na wuhwie w'anibere gu mu, nanso
woma ɔbow na woahwɛ wɔn adagyaw
mu. 16 Ahohora amee wo asen anu-
onyam, wo nso nom, na wo momonoto
nyi adi. Awurade nifa mu kuruwa
bɛdan aba wo so, na ɔfe ne ahohora
begu w'anuonyam so. 17 Na Lebanon
asɛmmɔne a wodii no ne mmoa sɛe a
ɛbɔɔ wɔn piriw no bebua w'atifi, nnipa
mogya nti ne asase ne kurow ne emufo
nyinaa so nhyɛso ntia.
18 Sɛ odwumfo sen ohoni a, ɛho
mfaso ne dɛn? ɛyɛ ogu honi ne atoro
kyerɛkyerɛfo; efisɛ odwumfo yɛ ahoni
mum a, ɔde ne ho to n'ankasa n'adwini
a odi no so.
19 Due, wo a woka kyerɛ dua sɛ:
Nyan! Na woka kyerɛ ɔbo mum sɛ:
Sɔre! So ebetumi akyerɛ biribi?
Hwɛ, wɔde sika ne dwetɛ adura ho, na
honhom biara nni mu.
20 Na Awurade wɔ n'asɔrefi kron-
kron mu; ma asase nyinaa nyɛ komm
n'anim.

## Ti 3

*Awurade atemmu*

Odiyifo Habakuk mpaebɔ, adesrɛ
mpaebɔ nne so.
2 Awurade, mate wo nka, masuro;
Awurade, w'adwuma no, mfe mfi-
nimfini na yɛ ma ɛmmra,
mfe mfinimfini na ma wonhu;
abufuhyew mu kae ayamhyehye.

12 Yer 10, 24. — 1 Yes 21, 8. 3 2 Pe 3, 9. 4 Yes 48, 22; Rom 1, 17; Gal 3, 11; Heb 10, 38.
8 Hab 2, 17. 12 Yer 22, 13; Mika 3, 10. 13 Yer 51, 58. 14 Yes 11, 9.
16 Yer 25, 15, 26. 18 Yes 44, 10. 19 Dwom 115, 4–8. 20 Dwom 11, 4; 76, 8;
Sak 2, 13; Adi 8, 1.

3 Onyankopɔn fi Teman ba,
na ɔkronkronni no fi Paran bepɔw so.—(Sela)
N'anuonyam kata ɔsoro,
na n'ayeyi yɛ asase so ma.
4 Ne hyerɛn te sɛ owia hann,
nsesae wowɔ ne ho,
na ɛhɔ ne n'ahoɔden ahintawee.
5 Ɔyaredɔm a ɛpra di n'anim,
na ɔyare a ɛhyehye fi di ne nan ase.
6 Ogyina hɔ na ɔwosow asase,
ɔhwɛ, na ɔma amanaman ho popo;
daa mmepɔw dwiriw, tete nkoko brɛ ase,
ne nantew te sɛ tete de.
7 Mihuu Kusan ntamadan, ɔbrɛ mu,
Midian asase so kuntudan no popo.
8 So nsubɔnten so, Awurade, ebia nsubɔnten so na w'abufuw redɛw?
Ebia ɛpo na wo bo huru no?
Sɛ wote w'apɔnkɔ so, wo nkwagye nteaseɛnam so reba yi.
9 Wo ta ho ada hɔ;
wɔnam asɛm no so aka nteɛso mmaa ho ntam.—(Sela)—
Wopaapae asase mu yɛ no nsubɔnten.
10 Mmepɔw hu wo hinhim;
nsu a etue reba;
ebun donkudonku ma ne nne so,
ɛma ne nsa so kɔ soro;
11 owia ne ɔsram gyinagyinaa wɔn sibere
w'agyan a ɛnennam no hann nti,
wo peaw anyinam pa hyerɛn no nti.
12 Abohuru mu na wonam fa asase so,
abufuw mu na woposaw amanaman.
13 Wufii adi sɛ worebegye wo man,
worebegye nea wɔasra no no;
woboboɔ ɔbɔnefo ti, womaa ne ho daa hɔ
fi n'asrɛ ho kodu ne kɔn ho.—(Sela)—
14 Wode mpɛmɛ hwirew n'akofo tirim,
wotu sɛ ahum ba sɛ wɔrebɛbɔ me apete,
wɔn anigye ne sɛ wɔbɛmene ɔbrɛfo ahintawee mu.
15 Wode w'apɔnkɔ si po mu,
nsu pii a ehuru no mu.

*Onyankopɔn ahoyi so ade*

16 Metee na me yafunum popoe,
m'ano saw biribiri, ɛnne no ho;
ɔporow hyɛn me nnompe mu, na m'ase popoe,
sɛ méntra ase mentwɛn ahohia da no
menhwɛ nea ɔnam so reba abɛtoa ɔman no.
17 Na borɔdɔma rengu nhwiren,
na aba bi nni abobe so;
ngodua sow di huammɔ,
na mfuw mma aduan,
nguan to twa fi ban mu,
na nantwi bi nni adan mu.
18 Nanso Awurade mu na medi ahurusi,
me ho bɛsɛpɛw me, me nkwagye Nyankopɔn mu.
19 Onyankopɔn, Awurade no, ne m'ahoɔden,
na ɔma m'anan yɛ sɛ aforote de,
na ɔma menantew me sorɔnsorɔmmea.
Wɔmfa mma dwonkyerɛfo na wɔnto no m'asanku so.

3 Deut 32, 2; Ate 5, 4. 6 Dwom 104, 32. 10 Dwom 77, 16. 11 Yos 10, 13.
13 Dwom 1, 7, 15. 18 Yes 61, 10. 19 Dwom 18, 33.

ODIYIFO

# SEFANIA

NHOMA

## Ti 1

*Abufuw da no*

Awurade asɛm a ɛbaa Sefania a ɔyɛ
Kusi ba Gedalia ba Amaria ba Hesekia
ba nkyɛn, Yuda hene Yosia a ɔyɛ Amon
ba bere so ni.
2 Ɔpra na mɛpra ade nyinaa afi asase
ani makɔ, Awurade asɛm ni. 3 Mɛpra
onipa ne aboa akɔ, mɛpra wim nnomaa

1 Yer 1, 2. 3 Mat 13, 41.

ne ɛpo mu mpataa akɔ, ne hintidua ɛne
abɔnefo, na matwitwa nnipa afi asase
ani agu, Awurade asɛm ni. 4 Na
mɛteɛ me nsa, Yuda so ne Yerusalemfo
nyinaa so, na metwa Baal nkae ne
abosomfo asɔfo no din afi ha yi agu,
5 ne wɔn a wɔsɔre ɔsoro asafo, adan
atifi, ne asɔrefo a wɔkeka Awurade
ntam na wɔkeka wɔn hene ntam,
6 ne wɔn a wɔsan fi Awurade akyi, ne
wɔn a wɔnhwehwɛɛ Awurade na wo-
mmisaa n'akyi kwan no.
7 Mónyɛ komm, Awurade Nyankopɔn
anim, na Awurade da no abɛn, na
Awurade asiesie okum afɔre, wadwira
wɔn a wafrɛ wɔn no.
8 Na Awurade kum afɔre da no,
mɛtwe mmapɔmma ne ahenemma no
ne wɔn a wɔhyɛ ananafo atade nyinaa
asõ. 9 Na ɛda no mɛtwe obiara a
ohuruw tra apongua ase asõ, wɔn a
wɔde ɔhyɛ ne nsisi hyehyɛ wɔn wura-
nom afi amaama.
10 Na ɛda no, Awurade asɛm ni, osũ
nne befi mpataa pon no ano, na
adwotwa afi ɔfã a etia abien no mu, na
ɔsɛe kɛse afi nkoko no so aba. 11 Mún-
twa adwo, mo a mote Maktes,
efisɛ wɔasɛe aguadifo asafo no nyinaa,
na wɔatwitwa wɔn a wɔsoa dwetɛ no
nyinaa. 12 Na ɛbere no mu, mede
akanea mɛpɛɛpɛe Yerusalem mu, na
matwe nnipa a wɔada wɔn puw so no
asõ, wɔn a wose wɔn komam sɛ: Awu-
rade renyɛ papa na ɔrenyɛ bɔne no.
13 Na wɔn ahonyade bɛdan afow ade,
na wɔn afi adeda ntuw; wobesisi adan,
na wɔrentra mu, na wɔbɛyɛ bobe
nturo, na wɔrennom mu nsã.
14 Awurade da kɛse no abɛn, abɛn
na ɛreba ntɛm sɛ, Awurade da no nne
yɛ nwene sɛ! Ɔdɔmmarima teɛm
dennen wɔ hɔ. 15 Ɛda no yɛ anibere
da, ahohia ne ahokyere da, ɔsɛe ne
amamfõyɛ da, esum ne kusuuyɛ da,
amununkum ne kusukuukuu da,
16 torobɛnto ne osebɔ da a ɛreba afasu
mu nkurow ne aban atenten ano
sorɔnsorɔn so. 17 Na mehiahia nnipa
ho na wɔanantew sɛ afurafo, efisɛ
Awurade na wɔayɛ no bɔne; na wɔn
mogya begu sɛ mfutuma, ne wɔn honam
sɛ nwura dodow; 18 wɔn dwetɛ anaa
wɔn sika rentumi nnye wɔn, Awu-
rade abufuw da no, na ne ninkuntwe
gya no mu na asase no nyinaa bɛhyew,
na ɔdwerɛw a ɛba mpofirim ara na ɔde
bɛba asase no sofo nyinaa so.

## Ti 2

*Monsakra mo adwene. Atemmu no reba*

Mónkotow, monkotow, ɔman a mo
ani nwu ade! 2 Mommma ahyɛde no
mmma ansa, da no resen aba sɛ
ntɛtɛwa, mommma Awurade abufuw
mu gya no mmma mo so ansa, mommma
Awurade abufuw da no mmma mo so
ansa. 3 Monhwehwɛ Awurade, asase
sofo a mobrɛ mo ho ase na moyɛ n'ate-
mmude nyinaa! Monhwehwɛ trenee,
monhwehwɛ ahobrɛase; ebia wɔbɛkora
mo so, Awurade abufuw da no.
4 Na Gasa bɛyɛ kurow a wɔagyaw,
na Askalon ayɛ akurofõ; Asdod de,
wobetu wɔn awia ketee, na Ekron ase
nso, wobetutu.
5 Múnnne, mpoanofo, Keretifo man!
Awurade asɛm da mo so, Kanaan a ɛyɛ
Filistifo asase! Mɛma wɔasɛe wo, na
anka wo mufo bi. 6 Na mpoano asase
bɛdan adidibea a nguanhwɛfo funu mu
na nguamman sisi hɔ, 7 na ayɛ Yuda
fi nkae asase a wɔyɛn so mmoa, Aska-
lon afi mu na wobebutubutuw anwu-
mmere, na Awurade wɔn Nyankopɔn
bɛhwɛ wɔn, na ɔde wɔn nnommumfa
asan aba.
8 Mate Moab nsopa ne Amonfo yaw
a wɔde asopa me man na wɔama wɔn
ho so atia wɔn hye no; 9 enti, sɛ mete
ase yi, asafo Awurade, Israel Nyan-
kopɔn asɛm ni, ampa, Moab bɛdan sɛ
Sodom, na Amonfo ayɛ sɛ Gomora,
sasono sisibea ne nkyemmena ne
daapem amamfõ; me man nkae bɛfow
wɔn, na me nkurɔfo a wɔbɛka no afa
wɔn adi. 10 Wɔn ahantan nti na eyi
bɛyɛ wɔn, efisɛ wɔasopa na wɔama wɔn
ho so ahyɛ asafo Awurade man no.
11 Awurade ho bɛyɛ wɔn hu, efisɛ
ɔbɛma asase so anyame nyinaa ayera;
na aman no mu biara befi ne trabea
aba, nsuano aman nyinaa, na wɔabɛsɔre
no.
12 Mo Etiopiafo nso, m'afoa ano
na mobɛtotɔ.
13 Na ɔbɛteɛ ne nsa akyerɛ benkum
fam, na wasɛe Asiria, na wadan
Niniwe amamfõ, na awo kesee sɛ

4 2 Ah 23, 5; Hos 10, 5. 5 Yer 19, 13; 49, 1. 7 Hab 2, 20. 13 Amos 5, 11; Deut 28, 39. 14 Yoel 1, 15. 15 Yer 30, 7. — 5 1 Sa 30, 14; Yer 47. 7 Sef 3, 20. 8 Yer 48; 49, 1. 9 Gen 19, 24. 12 Hes 30, 9. 13 Nah 1, 1.

sare so, 14 na mmoakuw abutubutuw
mu, mmoadoma nyinaa; pokupoku ne,
apɛsɛe nso bɛtra n'adum no so; wɔbɛte
nnomaa sũ mfɛnsere mu, nwura dodow
begugu apongua ase, efisɛ wama ne
nkyeneduru no ho ada hɔ. 15 Eyi ne
kurow a edi ahurusi a ɛte hɔ ani-
biannaso so, na ese ne koma mu sɛ:
Me ara, na obi nni m'akyi bio. Adan
amamfõ, mmoa abutuwii, dɛn ara ni!
Obiara a ɔnam ho twam no bɛbɔ
ohwirema hwee hwee, na wawosow ne
nsa.

## Ti 3

*Yerusalem mmɔborɔ asetra*

Due, atuatew kurow a wɔahura ho,
nhyɛsofo kurow. 2 Wante asɛm,
wannye nteɛso, wamfa ne ho anto
Awurade so, wammɛn ne Nyankopɔn.
3 Emu mmapɔmma yɛ agyata a
wɔbobom, n'atemmufo nso yɛ anadwofa
mpataku, wonnyaw biribi nkosi anɔpa.
4 N'adiyifo yɛ ahoahoafo, nkɔnkɔnsafo
ara nko, n'asɔfo hura kronkronbea ho,
wodi mmara ho asɛmmɔne. 5 Awu-
rade a ɔyɛ ɔtreneeni wɔ ne mu, ɔrenyɛ
abusude; daa anɔpa ɔde n'atemmu ba
hann mu, onnyae da, nanso ɔkɔntɔ-
nkyeni nnim aniwu. 6 Matwitwa aman-
aman agu, wɔn abantenten atifi
adannan afõ, mama wɔn mmorɔn so
adeda mpan a obiara ntwam hɔ,
wɔasɛesɛe wɔn nkurow a onipa nni mu,
na obiara nte mu. 7 Mekae sɛ: Suro
me ara, gye nteɛso, na wɔrentwa ne
trabea nkyene, nea mahyɛ wo no
nyinaa ho; nanso wotuaa ahema
sɛesɛee wɔn nneyɛe nyinaa.
8 Enti monhwɛ me kwan, Awurade
asɛm ni, nkosi da a mɛsɔre mabegye
asade. Na ɛyɛ m'atemmude sɛ meboa
amanaman ano na mihyia ahenni aman,
na mahwie m'abohuru, m'abufuhyew
nyinaa, agu wɔn so; na me ninkuntwe
gya no mu asase no nyinaa bɛhyew.

9 Na ɛno ansa na mɛdan ano kron-
kron makyerɛ amanaman, sɛ wɔn
nyinaa mmɔ Awurade din no, na wɔnyɛ
ɔnokoro nsom no. 10 Etiopia nsu-
bɔnten agya noho na m'asɔrefo, me
nnipa a wɔbɔɔ wɔn petee no babea
no de m'aduan ayɛyɛde befi abrɛ me.
11 Ɛda no w'ani renwu wo nneyɛe a
wode tõo me mmara no nyinaa ho bio,
na emu na meyi wɔn a wodi ahantan
mu ahurusi no afi wo mu, na worenkɔ
so nkyerɛ wo ho, me bepɔw kronkron
no so. 12 Na mɛma amanehunufo
ne ahiafo aka wo mu, na wɔde
wɔn ho ato Awurade din no so.
13 Israel nkae no renyɛ akɔntɔnkyede,
na wɔrenka atosɛm, na wɔrenhu nsisi
tɛkrɛma wɔn anom, na wɔn de, wɔbɛyɛn
wɔn ho na wɔabutubutuw hɔ, na obi
renyi wɔn hu.

*Nkwagye so ayeyi*

14 To ahurusi dwom, Sion babea, bɔ
ose, Israel, ma w'ani nnye, na fa koma
nyinaa di ahurusi, Yerusalem babea.
15 Awurade ayi w'atemmude no kɔ,
watow w'atamfo agu; Awurade, Israel
hene wɔ wo mu, worenhu amane bio.
16 Ɛda no wɔbɛka akyerɛ Yerusalem
sɛ: Nsuro, Sion, mma wo nsam nnho-
dwo. 17 Awurade wo Nyankopɔn wɔ
wo mu, ɔdonkunini, ogyefo; wo ho yɛ
no ahosan, anigye mu, ɔbɛyɛ wo foforo
ne dɔ no mu, wo ho yɛ no ahosɛpɛw,
ahurusi dwom mu, 18 sɛ afahyɛ da.
Meyi amane afi wo so, na woansoa
ɛho ahohora. 19 Hwɛ, me ne w'ahawfo
nyinaa bedi, ɛbere no mu, na megye
asiifo no, na matase wɔn a wɔapam
wɔn no, na mede wɔn mɛyɛ ayeyi ne
din, wɔn aniwu asase nyinaa so.
20 Ɛbere no mu na mede mo mɛba, na
ɛbere no na mɛboa mo ano; na mede mo
mɛyɛ din ne ayeyi, asase so aman
nyinaa mu, ɛbere a mede mo nno-
mmumfa mɛsan maba, mo aniwa mu
no, Awurade na ose.

---

14 Yes 13, 21; 34, 11. 15 Yes 47, 8. — 3 Hes 22, 27. 4 Mika 3, 11.
8 Yoel 3, 2; Dwom 79, 6. 10 Dwom 68, 31; Aso 8, 27. 12 Hes 6, 8. 14 Sak 9, 9.
17 Yes 62, 5. 19 Mika 4, 7. 20 Yer 29, 14; Sef 2, 7.

# HAGAI

## NHOMA

---

### Ti 1

*Asɔrefi no si ho ahyɛde*

Ɔhene Dario afe a etia abien no
ɔsram a ɛto so asia no da a edi kan no,
Awurade asɛm nam odiyifo Hagai so
baa Yuda amrado Serubabel a ɔyɛ
Sealtiel ba ne ɔsɔfopanyin Yosua a ɔyɛ
Yehosadak ba nkyɛn sɛ: 2 Sɛ asafo
Awurade se ni: Ɔman yi ka sɛ: Ɛnyɛ́
bere a wɔba, bere a wɔde besi Awurade
fi no ni. 3 Na Awurade asɛm nam
odiyifo Hagai so bae sɛ: 4 So mo de,
ɛbere adu ama mo sɛ motete mo adan
a wɔaduradura mu mu, na ofi yi de, ɛda
hɔ ntuw? 5 Na afei sɛ asafo Awurade
se ni: Monhwɛ mo akwan yiye.
6 Mudua pii, na mode ketewaa
bi na ɛba; mudidi, nanso mommee,
monom nsã, nanso mommow; mufura-
fura ntama, nanso mo ho nyɛ mo hyew
na ɔpaani apaade gu foto a wɔafiti ɛto
mu.

7 Sɛ asafo Awurade se ni: Monhwɛ
mo akwan yiye. 8 Momforo be-
pɔw nkɔfa nnua mmra mfa mme-
si dan no, na ɛbɛyɛ me fɛ, na
mayi m'anuonyam makyerɛ, Awurade
na ose. 9 Mohwɛɛ ade pii kwan, na
hwɛ, ayɛ ketewaa; na mode baa ofie,
na mihuw mu. Ɛdẹn ntia? Asafo
Awurade asɛm ni; me fi a ɛda ntuw
ntia, na mo de, mutu mmirika kokɔ mo
afi. 10 Ne saa nti mo nti na ɔsoro
akame, sɛ obosu nntɔ, na asase akame
ne nnɔbae, 11 na mefrɛɛ ɔyow mebaa
asase so ne mmepɔw so, ne awi so ne
nsamono so ne ngo so ne ade a asase
de ba so, ne nnipa so ne afieboa so, ne
nsa ano brɛ adwuma nyinaa so.

*Ahyɛde no so ade*

12 Ɛnna Sealtiel ba Serubabel ne
Yehosadak ba ɔsɔfopanyin Yosua ne
ɔman no nkae no nyinaa tiee Awurade
wɔn Nyankopɔn ne odiyifo Hagai nsɛm,
sɛnea Awurade wɔn Nyankopɔn somaa
no no, na ɔman no suroe Awurade
anim. 13 Ɛnna Hagai, Awurade bɔfo
no, bɔɔ Awurade kaseɛ kyerɛɛ ɔman no
sɛ: Midi mo akyi, Awurade asɛm ni.
14 Na Awurade nyan Sealtiel ba
Serubabel, Yuda amrado no, honhom,
ne Yehosadak ba Yosua, ɔsɔfopanyin
no, honhom, ne ɔman no nkae nyinaa
ahonhom, na wɔbae bɛyɛɛ adwuma,
asafo Awurade, wɔn Nyankopɔn fi,
15 ɔsram a ɛto so asia no da a ɛto so
aduonu anan no so, ɔhene Dario afe a
etia abien no mu.

### Ti 2

*Asɔrefi a etia abien no anuonyam*

Ɔsram a ɛto so ason no da a ɛto so
aduonu biako no, Awurade asɛm nam
odiyifo Hagai so bae sɛ: 2 Ka kyerɛ
Sealtiel ba Serubabel, Yuda amrado
no, ne Yehosadak ba Yosua, ɔsɔfo-
panyin no, ne ɔman no nkae no sɛ:
3 Mo mu hena na aka a ohuu ɔdan yi
ne kan anuonyam no? Na muhu no
dɛn afei? So ɛnte sɛ ade a ɛnyɛ hwee,
mo ani so? 4 Na afei, hyɛ wo ho den,
Serubabel, Awurade asɛm ni, na hyɛ
wo ho den, Yehosadak ba Yosua,
ɔsɔfopanyin, na monhyɛ mo ho den,
asase no so man nyinaa, Awurade asɛm
ni, na monyɛ. Na midi mo akyi, asafo
Awurade asɛm ni. 5 Asɛm a me ne
mo de pamee bere a mufii Misraim no
ne me honhom gyina mo mu, munnsuro.
6 Na sɛ asafo Awurade se ni: Pɛnkoro
bio: Aka kumaa na mawosow ɔsoro ne
asase ne ɛpo ne asase kesee, 7 na
mɛsosow amanaman nyinaa, na aman-
aman nyinaa ade a wɔpɛ bɛba, na mede
anuonyam mɛhyɛ ofi yi ma, asafo
Awurade na ose. 8 Me na dwetɛ wɔ
me, na sika wɔ me, asafo Awurade
asɛm ni. 9 Ɔsõ na ɔdan yi anuonyam
bɛsõ, akyiri de no bɛsen kan de no,
asafo Awurade na ose, na ɛha na mɛma
asomdwoe, asafo Awurade asɛm ni.

---

1 Esra 4, 24; 5, 1–2. 4 2 Sa 7, 2. 6 Hag 2, 16; Deut 28, 38. 10 1 Ah 17, 1.
11 Hag 2, 17; Amos 4, 9. 13 Mal 2, 7. — 3 Esra 3, 12. 5 Ex 19, 5; Sak 4, 6.
6 Heb 12, 26.

*Nhyira a ɛbata asɔrefi no ho*

10 Ɔsram a ɛto so akron no da a ɛto
so aduonu anan, Dario afe a etia abien
no mu, Awurade asɛm nam odiyifo
Hagai so bae sɛ: 11 Sɛ asafo Awurade
se ni: Bisa asɔfo no kasakyerɛ sɛ:
12 Hwɛ, obi kura nam kronkron n'atade
mmuano so, na ɔde mmuano no kɔka
abodoo ne aduan a wɔanoa ne nsã ne
ngo ne aduan biara a, so ɛbɛyɛ kro-
nkron anaa? Na asɔfo no bua kae sɛ:
Dabi. 13 Na Hagai se: Sɛ nea efunu
nti ne ho akum kɔka eyinom biara a,
na ɛho akum anaa? Na asɔfo no bua
kae sɛ: Ɛho akum. 14 Ɛnna Hagai
bua kae sɛ: Saa na nkurɔfo yi te, na
saa na ɔman yi te wɔ m'anim, Awurade
asɛm ni, na saa na wɔn nsa ano adwuma
nyinaa ne nea wɔde brɛ me hɔ no te:
Ɛho akum. 15 Na afei monhwɛ nea
efi nnɛ rekɔ yi, ɛbɛba. Wonnya mfaa
ɔbo ntoo ɔbo so Awurade asɔrefi no,
16 ɛyɛɛ mo dɛn? obi ba awikuw susuw
ade aduonu ho a, na ɛyɛ du; obi ba
nsa-kyĩ-amoa ho bɛsaw nhina aduonum
a, na ɛyɛ aduonu; 17 mede ɔhow ne
ɔpo ne amparuwbo mebɔɔ mo, mo nsa
ano adwuma nyinaa, nanso moannan
amma me nkyɛn, Awurade asɛm ni.
18 Monhwɛ mfi nnɛ da yi de rekɔ.
Mumfi ɔsram a ɛto so akron no da a
ɛto so aduonu anan a ɛne da a wɔhyɛɛ
Awurade asɔrefi no ase no nhwɛ.
19 So aba bi da so wɔ ɔsan so? So
bobe ne borɔdɔma ne atea aba ne
ngodua nsow ara? Ɛda yi na mefi
mahyira mo.

*Wɔma Serubabel so*

20 Na Awurade asɛm baa Hagai
nkyɛn ne mprenu so, ɔsram no da a ɛto
so aduonu anan mu sɛ: 21 Ka kyerɛ
Yuda amrado Serubabel sɛ: Mere-
bɛwosow ɔsoro ne asase, 22 na mebu-
tuw ahenni nhengua, na masɛe aman-
aman ahenni ahoɔden, na mebutuw
nteaseɛnam ne emutrafo, na apɔnkɔ
ne wɔn sotrafo ahwehwe ase, na obi
atɔ ne nua afoa ano. 23 Ɛda no, asafo
Awurade asɛm ni, mɛfa wo, Sealtiel ba
Serubabel, m'akoa, Awurade asɛm ni,
na mede wo mayɛ sɛ nsɔanode; na wo
na mafa wo mayɛ me de, asafo Awurade
asɛm ni.

13 Lev 5, 2; Num 19, 22. 16 Hag 1, 6. 17 Hag 1, 11. 21 Hag 2, 6.
23 Sak 4, 6–7

## ODIYIFO

# SAKARIA

## NHOMA

### Ti 1

*Ahonu ne kɔkɔbɔ*

Dario afe a etia abien, ɔsram a ɛto
so awotwe mu no, Awurade asɛm baa
odiyifo Sakaria a ɔyɛ Berekia ba Ido
ba nkyɛn sɛ: 2 Abohuru na Awurade
bo huru hyɛɛ mo agyanom. 3 Na ka
kyerɛ wɔn sɛ: Sɛ asafo Awurade se ni:
Monsan mmra me nkyɛn, asafo Awu-
rade asɛm ni, na mɛsan maba mo nkyɛn,
asafo Awurade na ose. 4 Monnyɛ sɛ
mo agyanom a kan adiyifo no pae
kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ asafo Awurade se ni:
Monsan mfi mo akwammɔne ne mo
nsɛnnii bɔne no so, nanso wɔante, na
me nso, wɔantie me, Awurade asɛm ni.
5 Mo agyanom no wɔ he? Na adiyifo
no, so wɔtra hɔ kosi daa? 6 Nanso me
nsɛm ne m'ahyɛde a mehyɛɛ me nkoa
adiyifo no no, so anto mo agyanom?
Na wɔsanee na wɔkae sɛ: Sɛnea asafo
Awurade dwene sɛ ɔbɛyɛ yɛn sɛ yɛn
akwan ne yɛn nneyɛe te no, saa na ɔne
yɛn adi no.

*Onyankopɔn dɔ Sion*

7 Ɔsram a ɛto so dubiako a ɛne ɔsram
Sebat [a ɛte sɛ Ogyefuo] da a ɛto so
aduonu anan, Dario afe a etia abien

1 Esra 5, 1. 3 Mal 3, 7; Yak 4, 8. 4 Yer 3, 12; Hes 3, 11.

mu, Awurade asɛm baa odiyifo Sakaria
a ɔyɛ Berekia ba Ido ba nkyɛn sɛ:
8 Mihui anadwo, na hwɛ, ɔbarima bi
te ɔpɔnkɔ kɔkɔɔ so, na ogyina ohuannua
a ɛwɔ obon mu no ntam, na apɔnkɔ
akɔkɔɔ, ntokontrama ne afufu gyina-
gyina n'akyi. Na mekae sɛ: Me wura,
eyinom yɛ dɛn? 9 Na ɔbɔfo a ɔrekasa
akyerɛ me no ka kyerɛɛ me sɛ: Mere-
bɛkyerɛ wo dekode a eyinom yɛ.
10 Na ɔbarima a ogyina ohuannua no
ntam no buae sɛ: Eyinom na Awurade
asoma wɔn sɛ wonkokyin asase so.
11 Na wobuaa Awurade bɔfo a ogyina
ohuannua no ntam no sɛ: Yɛakyin
asase so, na hwɛ, asase nyinaa te hɔ
komm dwoodwoo. 12 Ɛnna Awurade
bɔfo no buae sɛ: Asafo Awurade,
enkosi da bɛn na wo yam renhyehye
wo mma Yerusalem ne Yuda nkurow
a wo bo ahuru ahyɛ wɔn mfirihyia
aduɔson ni? 13 Na Awurade de nsɛm
pa, awerɛkyekye nsɛm, buaa ɔbɔfo a
ɔne me kasae no. 14 Na ɔbɔfo a ɔne
me kasae no ka kyerɛɛ me sɛ: Pae ka
sɛ: Sɛ asafo Awurade se ni: Ninkunu
kɛse na matwe Yerusalem ne Sion ho,
15 na abohuru kɛse na me bo huru hyɛ
amanaman a wɔte hɔ dwoodwoo no,
efisɛ me de, me bo hurui kakraa bi, na
wɔn de, wɔboae ma ɛdan bɔne. 16 Enti
sɛ Awurade se ni: Mede ayamhyehye
madan m'ani makyerɛ Yerusalem, ɛhɔ
na wobesi me fi nso, asafo Awurade
asɛm ni, na wɔbɛtwe susuhama mu
Yerusalem so. 17 Pae bio ka sɛ: Sɛ
asafo Awurade se ni: Nnepa bebu so
me nkurow mu, na Awurade bɛkɔ so
akyekye Sion werɛ, na ɔbɛkɔ so afa
Yerusalem ayɛ ne de.

*Mmɛn anan ne atomfo baanan ho asɛm*

18 Na memaa m'ani so mehwɛe, na
hwɛ, mmɛn anan ni. 19 Na meka
mekyerɛɛ ɔbɔfo a ɔne me kasae no sɛ:
Dɛn ne eyinom? Na ɔka kyerɛɛ me
sɛ: Eyinom ne mmɛn a ɛbɔɔ Yuda,
Israel ne Yerusalem petee no. 20 Na
Awurade kyerɛɛ me atomfo baanan.
21 Na mise: Ɛdɛn na eyinom bɛyɛe?
Na ose: Eyinom ne mmɛn a ɛbɔɔ Yuda
petee na obi amma ne ti so no, na
eyinom baa wɔn ehuyi, sɛ wobetutu
amanaman a wɔmaa abɛn so hyɛɛ Yuda
asase de bɔɔ wɔn petee no mmɛn.

## Ti 2

*Onipa a okura susuhama no*

Na memaa m'ani so mehwɛe, na
hwɛ, ɔbarima bi a susuhama kura ne
nsam ni. 2 Na mise: Ɛhe na worekɔ?
Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Merekɔ mako-
susuw Yerusalem mahwɛ sɛ ne trɛw
ne n'atwemu te. 3 Na hwɛ, ɔbɔfo a
ɔne me kasae no fii adi, na ɔbɔfo foforo
fii adi kohyiaa no, 4 na ɔka kyerɛɛ no
sɛ: Tu mmirika ka kyerɛ aberante yi
sɛ: Yerusalem bɛda hɔ sɛ nkuraankuraa
a enni afasu, nnipa ne mmoa a ɛwɔ mu
dodow nti; 5 na me de, Awurade
asɛm ni, mɛyɛ no ogya fasu matwa ne
ho ahyia, na mayɛ ne mu anuonyam.
6 Huu, huu! Munguan mfi benkum
fam asase so, Awurade asɛm ni, na
matrɛw mo mu sɛ ɔsoro mframa anan
no, Awurade asɛm ni. 7 Huu, Sion,
bɔ wo ho aguaa, wo a wo ne Babel
babea te no. 8 Na sɛ asafo Awurade
se ni: Anuonyam nti na wasoma me
amanaman a wɔfom mo no nkyɛn; na
nea ɔka mo no, waka n'aniwa kesuwa.
9 Na hwɛ, wɔn so na mehwim me nsa
na wɔadannan afow ade ama wɔn nkoa,
na moahu sɛ asafo Awurade na asoma
me.
10 To ahurusi dwom ma w'ani nnye,
Sion babea, na hwɛ, mereba mabɛtra
wo mu, Awurade asɛm ni. 11 Na
amanaman bebree de wɔn ho bɛba
abɛbɔ Awurade ho ɛda no, na wɔayɛ me
ɔman; na mɛtra wo mu, na wubehu sɛ
asafo Awurade na asoma me wo
nkyɛn. 12 Na Awurade bɛfa Yuda adi
so sɛ ne kyɛfa, asase kronkron no so,
na wakɔ so afa Yerusalem ayɛ ne de.
13 Na ɔhonam nyinaa nyɛ komm,
Awurade anim, na wasɔre afi ne trabea
kronkron hɔ.

## Ti 3

*Wɔdom ɔsɔfopanyin no*

Na ɔma mihuu ɔsɔfopanyin Yosua
sɛ ogyina Awurade bɔfo no anim, na
Satan gyina ne nifa sɛ ɔretotõ n'ano.
2 Na Awurade ka kyerɛɛ Satan sɛ:

8 Sak 6, 1–8. 12 Dwom 102, 13; Dan 9, 2. 15 Yes 47, 6. 16 Sak 8, 3.
17 Yes 40, 1–2; 14, 1. — 1 Hes 40, 3. 4 Hes 38, 11. 5 Sak 9, 8. 8 Deut 32, 10.
11 Yes 11, 10. 12 Sak 1, 17. 13 Hab 2, 20. — 1 Hag 1, 4; Hiob 1, 9; Adi 12, 10.
2 Yuda 9.

Awurade ntwiw w'anim, Satan, na
Awurade a wapaw Yerusalem no ntwiw
w'anim! So oyi nyɛ gyentia a wɔahwim
afi gya mu? 3 Nso na Yosua hyɛ
ntade fĩ na ogyina ɔbɔfo no anim.
4 Na obua see wɔn a wogyinagyina
n'anim no sɛ: Múnyi ne ho ntade fĩ no.
Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, mama
w'amumɔyɛ no afi wo so kɔ, na mede
ntade nsakraho mahyɛ wo. 5 Na
mise: Ma wɔmfa abotiri a ɛho tew mmɔ
no. Na wɔde abotiri a ɛho tew bɔɔ no,
na wɔhyɛɛ no ntade Na Awurade
bɔfo no gyina hɔ.

6 Na Awurade bɔfo no dii Yosua
adanse sɛ: 7 Sɛ asafo Awurade se ni:
Sɛ wonantew m'akwan so na wohwɛ
m'ahwɛde a, ɛnna wo nso wubedi me fi
asɛm na woawɛn m'abangua nso, na
mɛma wo eyinom a wogyinagyina ha
yi ntam kwan. 8 Tie ɛ, ɔsɔfopanyin
Yosua, wo ne wo mfɛfo a wɔtete w'anim
no, efisɛ wɔyɛ anwonwafo; na hwɛ,
mede m'akoa "Mfefɛwee" mereba.
9 Na hwɛ, ɔbo a mede mato Yosua
anim no,—ɔbo biako so na aniwa ason
gu,—hwɛ, ɛso na mekurukyerɛw ne
nkurukyerɛwee, asafo Awurade asɛm
ni, na mɛpopa asase yi amumɔyɛ da
koro. 10 Ɛda no, asafo Awurade asɛm
ni, mobɛfrɛfrɛ mo mfɛfo aba obobe ase
ne borɔdɔma ase.

## Ti 4

Na ɔbɔfo a ɔne me kasae no san bae,
obenyan me sɛ onipa a wonyan no fi
ne nna mu, 2 na ɔka kyerɛɛ me sɛ:
Dɛn na wuhu yi? Na mise: Mihu, na
hwɛ, ɔkaneadua a ne nyinaa yɛ sika,
na ne ngo toa taa atifi, na n'akanea ason
wowɔ so, adorobɛn ason ason wɔ hɔ ma
atifi akanea no. 3 Na ngo nnua abien
sisi hɔ, biako si ngo toa no nifa, na
biako si ne benkum so. 4 Na mibua
meka mekyerɛɛ ɔbɔfo a ɔne me kasae
no sɛ: Ɛdɛn ne eyinom, me wura?
5 Na ɔbɔfo a ɔne me kasae no gyee so
ka kyerɛɛ me sɛ: So wunnim dekode a
eyinom yɛ? Na mise: Dabi, me wura.
6 Na obua ka kyerɛɛ me sɛ: Eyi ne
Awurade asɛm a ɛbaa Serubabel nkyɛn
no sɛ: Ɛnyɛ tumi so, na ɛnyɛ ahoɔden
so, na me honhom so, asafo Awurade
na ose. 7 Hena ne wo, bepɔw kɛse,
Serubabel anim? Dan asasetaw! Na
ɔde atifi bo no befi adi aba, na wɔabobɔ
so ose sɛ: Ɔdom, ɔdom mmra so.

8 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn
sɛ: 9 Serubabel nsa na ahyɛ ofi yi ase,
na ne nsa ara na ebewie, na woahu sɛ
asafo Awurade na asoma me mo nkyɛn.
10 Na hena na obu nneɛma nketewa da
no animtìaa?

Efisɛ wɔn ani begye na wɔahu kyere-
bennyɛ bo no Serubabel nsam, ɛnonom
ason no ne Awurade aniwa a edi
akɔneaba asase nyinaa so no.

11 Na mibua meka mekyerɛɛ no sɛ:
Dɛn ne kaneadua no nifa ne ne benkum
ngo nnua abien yi? 12 Na mibuae ne
mprenu so meka mekyerɛɛ no sɛ: Dɛn
ne ngo nnua no abãa abien a ɛwowɔ
sika ano abien a ehwie sika no ma efi
mu gu no ho yi? 13 Na ɔka kyerɛɛ me
sɛ: So wunnim nea eyinom yɛ? Na
mise: Dabi, me wura. 14 Na ose:
Eyìnom ne ngo mma baanu a wogyina-
gyina asase nyinaa wura nkyɛn no.

## Ti 5

*Nhoma mmobɔwee a etu*

Na mesan memaa m'ani so mehwɛe,
na hwɛ, nhoma mmobɔwee a etu ni.
2 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Dɛn na wuhu
yi? Na mise: Mihu nhoma mmobɔwee
a etu, ne tenten basafa aduonu, na ne
trɛw basafa du. 3 Na ɔka kyerɛɛ me
sɛ: Eyi ne nnome a efi adi fa asase
nyinaa ani; na wɔnam so pra awifo
nyinaa fi ha na wɔnam so pra ntanke-
kafo nyinaa fi ha; 4 mama afi adi,
asafo Awurade asɛm ni, na abɛhyɛn
owifo fi ne nea ɔde me din keka
ntanhunu fi, na asoɛ ne fi mfinimfinì,
na ahyew ɛno ne emu nnua ne emu abo.

*Ɔbea a ɔte susukorow mu*

5 Ɛnna ɔbɔfo a ɔne me kasae no fii
adi na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Ma w'ani so
hwɛ ɛ, dɛn na efi adi yi? 6 Na mise:
Ɛdɛn ni? Na ose: Efa a efi adi no ni.
Na ose: Eyi ne wɔn ahwɛde, asase
nyinaa so. 7 Na hwɛ, wɔmaa sumpii
bo kurukuruwa bi so, na ɔbea biako a
ɔte efa no mu ni. 8 Na ose: Abɔne-
fosɛm ni. Na ɔtow no kyenee efa no

4 Yes 6, 7; 61, 3. 5 Ex 28, 39. 7 Dwom 91, 11. 8 Yes 8, 18; Sak 6, 12; Yer 23, 5; 33, 15. 9 Sak 4, 10; Adi 5, 6. 10 1 Ah 4, 25; Mika 4, 4. — 2 Yer 1, 11, 13; Amos 8, 2; Ex 25, 31–40. 7 Dwom 122, 6. 9 Esra 3, 8; 6, 14–16; Sak 2, 9, 15. 10 Hag 2, 3; Sak 3, 9. 14 Adi 11, 4. — 6 Mika 6, 10.

mu, na ɔtow sumpii bo no kyenee ano.
9 Ɛnna memaa m'ani so mehwɛe, na
hwɛ, mmea baanu refi adi, na mframa
wɔ wɔn ntaban mu; na wɔn de, wɔwowɔ
ntaban sɛ asukɔnkɔn ntaban, na
wɔbɛsoaa efa no faa asase ne ɔsoro
ntam. 10 Ɛnna meka mekyerɛɛ ɔbɔfo
a ɔne me kasae no sɛ: Ɛhe na eyinom
de efa no rekɔ yi? 11 Na ɔka kyerɛɛ
me sɛ: Wɔde rekɔ akosi dan ama no
Sinear asase so, na wɔasiesie, na wɔde
no atra ne trabea hɔ.

## Ti 6

*Nteaseɛnam anan no*

Na mesan memaa m'ani so mehwɛe,
na hwɛ, nteaseɛnam anan fi mmepɔw
abien no ntam reba, na mmepɔw no yɛ
kɔbere mmepɔw. 2 Teaseɛnam a edi
kan no, apɔnkɔ kɔkɔɔ na ɛwɔ ho, na
teaseɛnam a etia abien no, apɔnkɔbiri
na ɛwɔ ho, 3 na teaseɛnam a ɛto so
abiɛsa no, apɔnkɔfufu na ɛwɔ ho, na
teaseɛnam a ɛto so anan no, apɔnkɔ
nworanworan ahoɔdenfo na ɛwɔ ho.
4 Na mibua meka mekyerɛɛ ɔbɔfo a
ɔne me kasa no sɛ: Dɛn ne eyinom, me
wura? 5 Na ɔbɔfo no bua see me sɛ:
Eyinom ne ɔsoro mframa anan a efi
adi fi nea wɔde wɔn ho gyinagyinaa
asase nyinaa wura anim hɔ ba no.
6 Nea apɔnkɔbiri wɔ ho no, wofi adi kɔ
benkum fam asase so, na afufu no fi
adi di wɔn akyi, na nworanworan no
fi adi kɔ nifa fam asase so; 7 na
ahoɔdenfo no fii adi no, na wɔpɛ ntɛm
anantew akyin asase so; na ɔkae sɛ:
Monkɔ na munkokyin asase so.
8 Ɛnna ɔbɔn me kasa kyerɛɛ me sɛ:
Hwɛ, wɔn a wɔrefi adi akɔ benkum
fam asase so no ama me honhom aduru
benkum fam asase no so.

*Ɔsɔfopanyin no denhyɛ*

9 Na Awurade asɛm baa me nkyɛn
sɛ: 10 Gye fi atukɔfo no, Heldai ne
Tobia ne Yedaia nsam, na ɛda no ara
kɔ kɔhyɛn Sefania ba Yosia fi, nea
wofi Babel bae hɔ, 11 na gye dwetɛ
ne sika, na fa yɛ abotiri, na fa bɔ
Yehosadak ba ɔsɔfopanyin Yosua ti,
12 na ka kyerɛ no sɛ: Sɛ asafo Awurade
se ni: Hwɛ, ɔbarima bi a "Mfefɛwee"
ne ne din, na mfefɛwee bɛfefɛw
n'ananmu, na obesi Awurade asɔredan
no. 13 Ɔno ara na obesi Awurade
asɔredan, na ɔno ara na ɔbɛsoa anu-
onyam, na watra n'agua so adi hene,
na wadi sɔfo n'agua so, na asomdwoe
agyinatu bɛtra wɔn baanu no ntam.
14 Na abotiri no nyɛ nkae ade mma
Helem ne Tobia ne Yedaia ne Sefania
ba Hen, Awurade asɔredan no mu.
15 Na akyirikyirifo bɛba abesi Awu-
rade dan no bi, na moahu sɛ asafo
Awurade na ɔsomaa me mo nkyɛn; na
sɛ mutie Awurade mo Nyankopɔn a,
eyi benya aba mu.

## Ti 7

*Mmuadadi ho asɛmmisa*

Na ɛbae sɛ ɔhene Dario afe a ɛto so
anan mu no Awurade asɛm baa Sakaria
nkyɛn, ɔsram a ɛto so akron a ɛne
Kislew [a ɛte sɛ Ɔpɛnimma] no da a
ɛto so anan. 2 Na Bet-Elfo somaa
Sareser ne Regem-Melek ne ne nnipa
bae, sɛ wɔmmɛkotɔ nsrɛ Awurade anim,
3 na wɔnka nkyerɛ asafo Awurade fi
asɔfo ne adiyifo no sɛ: So minsu ɔsram
a ɛto so anum no so, na mintua me ho
ade, sɛnea meyɛe mfe dodow a ɛte sɛɛ
yi anaa? 4 Ɛnna asafo Awurade asɛm
baa me nkyɛn sɛ: 5 Ka kyerɛ asase
no so man nyinaa ne asɔfo no sɛ:
Mudii mmuada ne nkɔmmɔ, ɔsram a
ɛto so anum ne nea ɛto so ason so, mfe
aduɔson yi no, mmuadadi yi, mudi maa
me anaa? 6 Nanso sɛ mudidi na
monom nso a, so ɛnyɛ mo ara na mudidi
na monom anaa? 7 So ɛnyɛ nsɛm yi na
Awurade nam kan adiyifo no so ma
wɔpaee, bere a Yerusalem da so wɔ
hɔ a wɔte mu na emu dwo, na ne nku-
row atwa ho ahyia, na wɔtete nifa fam
ne tataw so no anaa?

*Nea Onyankopɔn hwehwɛ fi teteete*

8 Na Awurade asɛm baa Sakaria
nkyɛn sɛ: 9 Sɛ asafo Awurade se ni:
Mummu nokwatɛn, na onipa ne ne nua
nni no adɔe ne mmɔborohunu so;
10 na monnhyɛ okunafo ne ayisaa,
ɔhɔho ne ɔmanehunufo so, na obiara
nnnwen ne nua ho bɔne ne komam.
11 Na wɔampene sɛ wotie, na wɔka
wɔn mmati, na wɔsorow wɔn asõ na
wɔante. 12 Na wɔyɛɛ wɔn koma sɛ

---

11 Gen 11, 2. — 1 Sak 1, 8; Adi 6, 2–8. 5 Sak 4, 14. 7 Sak 1, 10. 12 Sak 3, 8.
13 Dwom 110, 4. — 3 Sak 8, 19; Yer 52, 12. 5 Sak 8, 19; Yes 58, 5. 9 Mika 6, 8.
10 Ex 22, 21–22. 12 Yes 48, 4.

ahwehwɛbo, na wɔantie mmara ne
nsɛm a asafo Awurade nam ne honhom
so maa kan adiyifo no bɛkae no: enti
na abufuhyew kɛse fi asafo Awurade
nkyɛn bae no. 13 Na sɛnea ɔfrɛe na
wɔantie no, saa nso na wɔbɛfrɛ na
merentie, asafo Awurade na ose.
14 Na mede ahum mɛfa wɔn akɔ
amanaman a wonnim wɔn nyinaa mu,
na wɔn akyi asase no adan afõ, na
obiara amfa so ankɔ ansan amma, na
wɔama asase fɛfɛ no adan afõ.

## Ti 8

*Daakye nkwagye*

Na asafo Awurade asɛm bae sɛ:
2 Sɛ asafo Awurade se ni: Metwe Sion
ho ninkunu kɛse, na anibere kɛse na
mede metwe ne ho ninkunu. 3 Sɛ
Awurade se ni: Meresan maba Sion,
na matra Yerusalem, na wɔbɛfrɛ
Yerusalem sɛ: Nokware kurow, ne
asafo Awurade bepɔw no nso sɛ:
Bepɔw kronkron. 4 Sɛ asafo Awurade
se ni: Nkwakoraa ne mmerewa bɛda
so atratra Yerusalem mmɔnten so, na
onyinkyɛ nti wɔn mpoma bekurakura
wɔn nsam. 5 Na mmarimaawa ne
mmeawa bɛyɛ kurow no mmɔnten so
amaama, na wɔagoru emu mmɔnten
so. 6 Sɛ asafo Awurade se ni: Sɛ
ɛyɛ ɔman yi nkae ani so nwonwa nna
yi mu a, so m'ani so nso ɛbɛyɛ nwonwa?
Asafo Awurade asɛm ni. 7 Sɛ asafo
Awurade se ni: Hwɛ, me ara meregye
me man nkwa afi owia apuei asase ne
atɔe asase so, 8 na mede wɔn maba
na wɔabɛtra Yerusalem, na wɔabɛyɛ
me ɔman, na me nso mayɛ wɔn Onya-
nkopɔn, nokware ne trenee mu.
9 Sɛ asafo Awurade se ni: Monhye-
hyɛ mo nsa mu den, mo a nna yi mu
mote nsɛm yi, adiyifo a wɔwɔ hɔ da a
wɔhyɛɛ asafo Awurade dan no ase sɛ
wɔresi asɔredan no anom no. 10 Na
nna no nnya mmae no, ná nea onipa
nya nni hɔ, na nea aboa nya nni hɔ, na
nea ofi adi nė nea ɔba mu no, ahohia nti
asomdwoe nni hɔ mma no, na
mehwanyan nnipa nyinaa mema onipa
ne ne yɔnko di asi. 11 Na afei mente
sɛ kan nna no memma ɔman yi nkae,
asafo Awurade asɛm ni. 12 Na nea
wodua no asomdwoe mu, obobe, bɛsow
n'aba, na asase ama ne nnɔbae, na
ɔsoro bɛtɔ ne bosu, na mɛma ɔman yi
nkae afa eyi nyinaa adi. 13 Na sɛnea
modan nnome amanaman mu no, Yuda
fi ne Israel fi, saa ara na megye mo
nkwa, na moayɛ nhyira. Munnsuro,
na monhyehyɛ mo nsa mu den.
14 Na sɛ asafo Awurade se ni: Sɛnea
mo agyanom huruu me bo na
midwenee sɛ mɛyɛ mo bɔne, asafo
Awurade na ose, na mannu me ho no,
15 saa ara na masan madwen nna yi
mu sɛ mɛyɛ Yerusalem ne Yuda fi yiye;
munnsuro! 16 Eyinom ne ade a
monyɛ: Mónkeka nokwasɛm nkye-
rɛkyerɛ mo ho; nokware ne asomdwoe
na momfa mmu atɛn mo nkurow apon
mu. 17 Na mo mu biara nnnwen ne
yɔnko ho bɔne ne koma mu, na mommpɛ
atoro ntanka, na eyinom nyinaa ne nea
ɛyɛ me tan, Awurade asɛm ni.
18 Na asafo Awurade asɛm baa me
nkyɛn sɛ: 19 Sɛ asafo Awurade se ni:
Ɔsram a ɛto so anan mu mmuadadi ne
nea ɛto so anum mu de ne nea ɛto so
ason mu de ne nea ɛto so du mu mmu-
adadi bɛyɛ Yuda fi ahosɛpɛw ne anigye
ne afahyɛ pa; na nokware ne
asomdwoe nkɔ no mómpɛ.
20 Sɛ asafo Awurade se ni: Ɛbɛba
bio sɛ aman ne nkurow pii mufo bɛba,
21 na kurow biako mufo akɔ kurow
biako mu akɔka sɛ: Momma yɛnkɔ
nkɔkotɔ nsrɛ Awurade anim, na
yɛnhwehwɛ asafo Awurade akyi kwan!
Me nso mɛkɔ. 22 Na aman pii ne
amanaman a wɔyɛ den bɛba abɛhwe-
hwɛ asafo Awurade akyi kwan Yeru-
salem, na wɔakotɔ asrɛ Awurade anim.
23 Sɛ asafo Awurade se ni: Nna no
mu na mmarima du a wofi amanaman
kasa nyinaa mu besuso Yudani biako
atade mmuano mu aka sɛ: Yɛne mo
bɛkɔ, na yɛate sɛ Onyankopɔn ne mo
na ɛte.

## Ti 9

*Amanaman asebrɛ*

Awurade asɛm atemmusɛm wɔ
Hadrak asase so, na Damsko ne
n'asoɛe; na Awurade wɔ nnipa ne
Israel mmusuakuw nyinaa ho ani.
2 Na Hamat nso toa so, Tiro ne Sidon,
na wonim nyansa papa. 3 Na Tiro

---

**2** Sak 1, 14. **3** Sak 1, 16. **4** Yes 65, 20. **6** Luk 1, 37. **8** Yer 24, 7.
**9** Yes 35, 3. **13** Gen 12, 2. **16** Efe 4, 25. **17** Sak 7, 10. **19** Sak 7, 3, 5; Yer 52, 6, 12; 41, 1;
52, 4. — **1** Yes 17, 1. **2** Yes 23; Yer 47, 4; Hes 26–28.

too aban a ɛyɛ den, na otĩaa dwetɛ sɛ
mfutuma, ne sika fɛfɛ sɛ mmorɔn so
dɔte. 4 Hwɛ, Awurade bɛma wɔafa
no adi, na wabɔ ne tumi ɛpo mu, na
ɛno ankasa de, ogya bɛhyew no.
5 Askalon behu na asuro, ne Gasa, na
ɛho apopo sɛ, ne Ekron nso, na wɔahyɛ
n'anidaso aniwu, na ɔhene bɛyera afi
Gasa, na Askalon nso, wɔrentra mu
bio. 6 Na amamfrafo bɛtra Asdod,
na metwa Filistifo ahantan tɔ. 7 Na
meyi ne mogya, n'anom, ne n'atantanne,
ne sẽ mu, na ɔno nso, wobegyaw no
ama yɛn Nyankopɔn, na wayɛ sɛ Yuda
abusua bi, na Ekron ayɛ sɛ Yebusifo.
8 Na mɛbɔ me fi ho nsra, ɛdɔm ho, nea
otwam kɔ na ɔsan ba ho, na ɔhawfo bi
antwam amfa wɔn mu bio; na afei
mede m'aniwa mahu.

*Asomdwoe hene no*

9 Di ahurusi pii, Sion babea, huro,
Yerusalem babea. Hwɛ, wo hene
reba wo nkyɛn, ɔtreneeni ne nea wanya
nkwagye; odwo, na ɔte afurum so,
afurumforo a ɔyɛ afurummere ba so.
10 Na metwitwa nteaseɛnam afi
Efraim, ne apɔnkɔ nso afi Yerusalem,
na wɔatwa akõdi ta nso; na ɔbɛka
ɔmannwoesɛm akyerɛ amanaman, na
n'ahenni befi ɛpo so akɔ ɛpo so, na afi
asu ano akosi asase awiei.
11 Wo nso, w'apam mogya no nti
meyi wo nneduafo afi amoa a nsu nni
mu mu. 12 Monsan mmra aban a ɛyɛ
den no mu, mo nneduafo a mowɔ
anidaso. Ɛnnɛ yi po mereka makyerɛ
wo sɛ mmɔho na mede mahyɛ
wo ananmu.
13 Na makom Yuda sɛ ɔta mafa,
mede Efraim mahyɛ mu, na makanyan
wo mmabanin, Sion, mahyɛ wo mma-
banin, Hela, na mede wo mayɛ sɛ
dɔmmarima afoa. 14 Na Awurade
beyi ne ho adi wɔn so, na n'agyan afi
adi sɛ ɔsraman; na Awurade Nya-
nkopɔn bɛhyɛn torobɛnto, na wanantew
ahum a etutu nifa fam mu. 15 Asafo
Awurade bɛwaw wɔn ani, na wɔadidi,
na wɔatiatia ataabo mu abo so, na
wɔanom, na nsã nti wɔayɛ hoo, na
wɔayeyɛ amaama sɛ kora, sɛ afɔremuka
ntwea.
16 Na Awurade wɔn Nyankopɔn
begye wɔn nkwa ɛda no sɛ ne man
nguankuw, efisɛ wɔbɛyɛ abotiri abo a
ɛhyerɛnhyerɛn n'asase no so. 17 Na
ne yiye ne dɛn, na n'ahoofɛ ne dɛn?
Aduan bɛma mmerante afɔefɔe na
nsamono ama mmabaa nso afɔefɔe.

## Ti 10

*Ɔman no ahofadi ne ne nhyira*

Mummisa Awurade hɔ osu adommere
mu! Awurade ma asraman paapae,
na ɔbɛma osu atɔ pii ama wɔn, na wɔn
nyinaa anyinya mfuw mu nnuan.
2 Na abusua honi no kaa ahuhusɛm,
na nkɔmhyɛfo no huu atosɛm na wɔkaa
adae hunu, wɔde ade huhuw kyekyee
onipa werɛ. Ɛno nti wotu kɔe sɛ
nguan, wɔrebrɛ, efisɛ ɔhwɛfo bi nni hɔ.
3 Nguanhwɛfo no na me bo afuw
wɔn, na mpapo no na mɛba mabɛtwe
wɔn asõ; na asafo Awurade rebɛhwɛ
ne nguankuw, Yuda fi, na ɔde wɔn bɛyɛ
sɛ n'anuonyam pɔnkɔ ɔsa mu. 4 Ɔno
mu na twea bo ne mmofunnua ne
akõdi ta befi aba, ɔno mu na ahawfo
nyinaa bɛbom afi aba. 5 Na wɔbɛyɛ
sɛ nnɔmmarima a wotiatia mmorɔn so
dɔte so ɔko mu, na wobedi ako; efisɛ
Awurade ne wɔn wɔ hɔ, na apɔnkɔso-
tefo anim begu ase.
6 Na mɛhyɛ Yuda fi baninha, na
magye Yosef fi nkwa, na mama wɔatra
ase; na me yam ahyehye me ama wɔn,
na wɔbɛyɛ sɛ minsum wɔn mingui ɛ, na
mene Awurade wɔn Nyankopɔn, na
megye wɔn so. 7 Na Efraim bɛyɛ sɛ
dɔmmarima, na nsã nti wɔn koma bɛtɔ
wɔn yam, na wɔn mma nso behu na
wɔn ani agye, na wɔn koma adi Awu-
rade mu ahurusi.
8 Mɛbɔ hwirema mafrɛ wɔn na maboa
wɔn ano; na magye wɔn, na wɔbɛdɔ
sɛnea wɔdɔe no. 9 Na medua wɔn
aman no mu, na wɔbɛkae me akyiri-
kyiri nsase so, na wɔne wɔn mma
benya nkwa na wɔasan aba. 10 Na
mɛma wɔasan afi Misraim asase so
aba, na mɛboa wɔn ano afi Asiria, na
mede wɔn maba Gilead ne Lebanon
asase so, na wɔrennya ɔkwan po mma
wɔn. 11 Na ɔbɛfa ahohia po no mu,
na wabobɔ ɛpo mu asorɔkye, na asu
Nil mu abon nyinaa ayoyow; na Asiria
ahantan no bɛbrɛ ase, na Misraim poma
befi akɔ. 12 Na mɛhyɛ wɔn den,

5 Yer 47. 8 Sak 2, 5. 9 Sef 3, 14; Mat 21, 5. 10 Mika 5, 10. 11 Ex 24, 8.
12 Yes 61, 7. 13 Dan 8, 21–22. — 2 Mat 9, 36. 3 Sak 11, 5. 4 Yer 30, 21.
9 Yes 66, 19. 11 Ex 14, 16; Yes 11, 15.

Awurade mu, na ne din mu na wɔbɛnan-
tew, Awurade asɛm ni.

## Ti 11

Lebanon, hiɛhiɛ w'apon, na ogya
nhyew wo nkyeneduru no. 2 Ɔpopaw,
twa adwo, na kyeneduru ahwe fam,
efisɛ akunini asɛe; Basan adum,
muntwa adwo, na kwae a ɛkorɔn abrɛ
ase. 3 Nguanhwɛfo adwotwa gyigye,
na wɔn anuonyam asɛe; agyataforo
mmobom gyigye, na Yordan ahohye-
hyɛde asɛe.

*Odiyifo no nguanhwɛ adwuma*

4 Sɛɛ na Awurade me Nyankopɔn
kae: Yɛn okum nguankuw 5 a wɔn a
wɔtɔɔ wɔn no kunkum wɔn na wonni
sõ, na wɔn a wɔtɔn wɔn no ka sɛ:
Nhyira nka Awurade, na manya ade,
na wɔn ahwɛfo nso nkyɛe wɔn so no.
6 Na merenkyɛe asase no sofo so bio,
Awurade asɛm ni, na hwɛ, merema
nnipa atotɔ wɔn yɔnkonom nsam, ne
wɔn ahene nsam, na wɔabobɔ asase no,
na merenyi obi wɔn nsam.
7 Na meyɛn okum nguankuw no,
nguan a wɔyɛ mmɔbɔ no wɔ mu saa
ara; na mefaa mpoma abien, mefrɛɛ
biako sɛ: Adɔeyɛ, na mefrɛɛ biako sɛ:
Nkyekyebom; na meyɛn nguankuw no.
8 Na mitwaa nguanhwɛfo no mu baasa
ɔsram biako mu. Na wɔn ho yɛɛ me
kra ahometew, na me ho nso yɛɛ wɔn
kra nwini. 9 Ɛnna mekae sɛ: Mere-
nyɛn mo bio; nea owu no nwu, na nea
wotwa no kyene no, wóntwa no nkyene,
na wɔn a wɔaka no, obiako nni ne
yɔnko nam. 10 Na mefaa me poma
Adɔeyɛ no mibuu mu, sɛ meretue
m'apam a me ne aman nyinaa pamee
no. 11 Na wotuei da no ara, na kuw
no mu nguan a wɔyɛ mmɔbɔ a wɔhwɛɛ
me no hui sɛ Awurade asɛm ne no.
12 Na meka mekyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ eye
mo ani so a, momfa m'akatua mmra,
na sɛ ɛnte saa a, munnyae. Na wɔkarii
m'akatua, dwetɛ nnwetɛbona aduasa.
13 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ: Tow
kyene ɔnwemfo, ɛbo a ɛyɛ nyam a wɔde
abɔ me nen. Na mefaa dwetɛ nnwetɛ-
bona aduasa no metow mekyenee
Awurade fi memaa ɔnwemfo no.
14 Na mibuu me dua biako Nkyekye-
bom no mu, sɛ wonyi Yuda ne Israel
ntam onuayɛ no.

*Nguanhwɛfo huhuw no*

15 Na Awurade ka kyerɛɛ me sɛ:
San fa oguanhwɛfo kwasea ade fa!
16 Na hwɛ, merema oguanhwɛfo bi so
asase no so a nea ɛresɛe no, ɔrenhwɛ,
nea apansam no, ɔrenhwehwɛ, na nea
abubu no, ɔrensa no yare; nea ɛwɔ
ahoɔden no, ɔrennyigye no, na nea adɔ
srade no nam na obedi, na wapaapae
wɔn ntɔte mu. 17 Oguanhwɛfo hunu
a ogyaw nguankuw no nnue! Afoa
bɛba ne basa ne n'aniwa nifa so; ne
basa bewu, na n'aniwa nifa afura.

## Ti 12

*Onyankopɔn begye Yerusalem*

Awurade atemmusɛm a ɛfa Israel ho,
Awurade a ɔtrɛw ɔsoro mu na ɔhyɛɛ
asase as ena ɔnwenee onipa honhom wɔ
ne mu no asɛm ni: 2 Hwɛ, mede
Yerusalem mɛyɛ ntintantɔ kuruwa
mama aman a wɔatwa ho ahyia nyinaa,
na wɔka Yerusalem hyɛ mu a, ɛbɛba
Yuda so nso. 3 Na da no, mede
Yerusalem mɛyɛ tɔkwaboba mama
aman nyinaa; wɔn a wɔbɛma so nyinaa
bepirapira, na wɔbɛboa asase so
amanaman nyinaa ano ahyɛ no. 4 Ɛda
no, Awurade asɛm ni, mede ahodwiriw
mɛbobɔ apɔnkɔ nyinaa, na mede
adammɔ mabɔ wɔn sotefo; na mebue
m'aniwa Yuda fi so, na aman no apɔnkɔ
nyinaa, mede anifurae mɛbobɔ wɔn.
5 Na Yuda mmusua bɛka wɔn koma mu
sɛ: Yerusalemfo wɔ ahoɔden, asafo
Awurade wɔn Nyankopɔn mu.
6 Ɛda no, mede Yuda mmusua no
mɛyɛ sɛ nnyina mu ogya asanka ne
afiafi mu gyatɛn, na ahyew aman a
atwa ho ahyia nyinaa, nifa ne benkum
so, na Yerusalem bɛtra n'ananmu,
Yerusalem ara.
7 Na Awurade begye Yuda ntama-
dan kan, na Dawid fi anuonyam ne
Yerusalemfo anuonyam amma wɔn
ho so anhyɛ Yuda. 8 Ɛda no, Awurade
bɛwowaw Yerusalemfo, na wɔn mu
nea wahodwow ɛda no bɛyɛ sɛ Dawid, na
Dawid fi bɛyɛ sɛ Onyankopɔn, te sɛ
Awurade bɔfo a odi wɔn anim. 9 Na
ɛda no, mɛhwehwɛ amanaman a wɔbaa
Yerusalem so no nyinaa masɛe wɔn.

---

5 Yer 23; Hes 13; 34. 7 Sak 11, 11. 9 Yer 15, 2. 11 Sak 11, 7. 12 Mat 26, 15.
13 Mat 27, 9–10. 14 Hes 37, 22. — 2 Yes 51, 17. 3 Sak 14, 2; Yoel 3, 12.
6 Oba 18. 8 Yes 33, 24. 9 Adi 20, 9.

*Honhom ho bɔhyɛ.—Adwotwa*

10 Na mehwie ɔdom ne nkotɔsrɛ
honhom magu Dawid fi ne Yerusalemfo
so, na wɔahwɛ me a wɔahwirew me
mu no, na wɔatue no so sũ sɛ ɔba koro
so sũ, na wɔabɔ no so abubuw a ɛyɛ
yaw ara sɛ abakan so de. 11 Ɛda no,
abubuwbɔ bɛsõ Yerusalem sɛ Hadad-
Rimon abubuwbɔ no, Megido bon mu,
12 na asase no bɛbɔ abubuw, abusua
abusua; Dawid fi abusua nko, ne wɔn
yerenom nko, Natan fi abusua nko, ne
wɔn yerenom nko, 13 Lewifo abusua
nko, ne wɔn yerenom nko, Simei fi
abusua nko, ne wɔn yerenom nko;
14 mmusua a aka no nyinaa, mmusua
mmusua nkorɛnkorɛ ne wɔn yerenom
nkorɛnkorɛ.

## Ti 13

*Apam foforo no mu dom mayɛ*

Ɛda no, wobebue nsuaniwa ano ama
Dawid fi ne Yerusalemfo, bɔne ne
ahokum fam.

2 Na ɛda no, asafo Awurade asɛm
ni, metwitwa abosonhuhuw din afi
asase no so, na wɔrenkae bio; nanso
mɛma adiyifo no ne efĩ honhom no afi
asase no so akɔ. 3 Na sɛ obi bɛda so
ahyɛ nkɔm a, n'agya ne ne na a wɔwoo
no no bɛka akyerɛ no sɛ: Worennya
nkwa, efisɛ woaka Awurade din mu
atosɛm. Na ne nkɔmhyɛ no nti na
n'agya ne ne na a wɔwoo no no behwi-
rew no mu. 4 Na ɛda no, adiyifo no
ani bewuwu wɔn adehu ho, wɔn
nkɔmhyɛ no mu, wɔremfura nhwi
nguguso mfa nsisi bio. 5 Na ɔbɛka
sɛ: Menyɛ odiyifo, meyɛ onipa a ɔdɔw,
na obi na watɔ me fi me mmofraase.
6 Na obi bisa no sɛ: Akuru bɛn na ɛwɔ
wo nsa mu yi? a, ɔbɛka sɛ: Opira a
wopiraa me, m'adɔfo fi no nen.

*Ahodwira atemmu*

7 Afoa, sɔre hyɛ me guanhwɛfo ne
ɔbarima a ɔyɛ me ho nipa no, asafo
Awurade asɛm ni; bɔ oguanhwɛfo no,
na nguan no mpete, na mɛdan me nsa
aba nkumaa no so. 8 Na wobetwitwa
asase no nyinaa so nkyɛmu abien ma
adwerɛw, nkyɛmu a ɛto so abiɛsa no,
wobegyaw wɔ so, Awurade asɛm ni.
9 Na mede nkyɛmu a ɛto so abiɛsa no
mɛfa ogya mu, na manãn wɔn sɛ
wɔnãn dwetɛ, na mayiyi wɔn mu sɛ
woyiyi sika mu. Wɔbɛbɔ me din, na
me nso mebua wɔn; mɛka sɛ: Me man
ne wɔn! Na wɔn nso aka sɛ: Awurade
me Nyankopɔn!

## Ti 14

*Yerusalem ahohia ne ne gye*

Hwɛ, ɛda bi reba ama Awurade a
wɔbɛkyɛ w'asade, wo mu. 2 Na mɛboa
amanaman nyinaa ano aba Yerusalem
ne no abɛko, na wɔafa kurow no, na
wɔafow afi no, na wɔahura mmea no
ho, na kurow no fã afi akɔ atukɔ mu,
na ɔman no nkae de, wɔrentwitwa wɔn
mfi kurow no mu. 3 Na Awurade
befi adi ne amanaman no abɛko, sɛ ne
kõda no. 4 Na ɛda no, ne nan besisi
Ngo-Bepɔw a ɛda Yerusalem ntentenso
apuei fam no so, na Ngo-Bepɔw
mfinimfini bɛpae abien afi apuei fam
akosi atɔe fam, na ayɛ obon kɛse pa ara,
na bepɔw no fã bɛtwe akɔ benkum
fam, na ɔfã akɔ nifa fam. 5 Na mube-
guanguan akɔ me mmepɔw bon mu,
na mmepɔw bon no bedu Asal tɔnn,
na mubeguan sɛnea muguanee asase-
wosow no anim, Yuda hene Usia bere
so no. Na Awurade me Nyankopɔn
bɛba, na akronkronfo nyinaa bɛka
wo ho.

6 Na ɛda no, awɔw anaa sukyenee
biara remma. 7 Na ɛbɛyɛ da koro a
adesae nni mu—Awurade na onim—
awia nni mu na anadwo nni mu; na
anwummere po na hann wɔ hɔ.

8 Na ɛda no, ɛbɛba sɛ nkwa nsu betue
afi Yerusalem, emu fã bɛkɔ apuei fam
po no mu, na ɔfã akɔ atɔe fam po no
mu, ahohurubere ne awɔwbere mu na
ɛbɛba.

9 Na Awurade bedi asase no nyinaa
so hene; ɛda no, Awurade bɛyɛ biako,
na ne din ayɛ biako.

10 Asase no nyinaa bɛdan ayɛ sɛ
Araba tataw so afi Geba akosi Rimon
a ɛwɔ Yerusalem nifa fam, na ɛbɛkorɔn
na atra n'ananmu de afi Benyamin
ponkɛse ano de akosi kan ponkɛse no
sibew de akosi twea ponkɛse no ano,
na afi Hananel abantenten no ho de

---

10 Yoel 3, 1; Yoh 19, 37; Adi 1, 7. 11 2 Be 35, 22–25. — 1 Yes 12, 3; 55, 1.
2 Mika 5, 13. 3 Deut 13, 5. 4 2 Ah 1, 8. 7 Mat 26, 31. 8 Yes 6, 13.
9 Hos 2, 23. — 1 Yes 39, 6. 2 Sak 12, 3. 3 Adi 19, 19. 5 Amos 1, 1.
7 Mar 13, 32. 8 Hes 47, 1–8. 9 Dwom 97, 1; Adi 11, 15. 10 Yer 31, 38.

akosi ɔhene nsa-kyĩ-amoa no ho.
11 Na wɔbɛtra mu, na abusude biara
nni hɔ bio, na mmom Yerusalem bɛtra
dwoodwoo.
12 Na eyi bɛyɛ ɔhaw a Awurade de
bɛhaw amanaman a wɔatu Yerusalem
so sa no nyinaa: wɔda so gyinagyina
wɔn anan so no, wɔn honam bɛporɔporɔw, na wɔn aniwa aporɔporɔw
wɔn anipun mu, na wɔn tɛkrɛma aporɔporɔw wɔn anom. 13 Na ɛda no,
Awurade hooyɛ bebree bɛba wɔn mu,
na wɔn nyinaa asuso wɔn ho nsam, na
obiako ama ne nsa so ahyɛ ne yonko
nsa. 14 Na Yuda nso bɛko Yerusalem,
na wɔbɛboa amanaman a wɔatwa ho
ahyia nyinaa ade dodow ano, sika ne
dwetɛ ne ntama bebree pa. 15 Na
apɔnkɔ ne mfurumpɔnkɔ ne yoma ne
mfurum ne mmoa a wɔwɔ nsra no mu
no nyinaa haw bɛyɛ sɛ ɔhaw no ara.
16 Na amanaman a wɔbaa Yerusalem
so no nyinaa mu nkae no nyinaa bɛforo
aba, daa afe, abɛsɔre ɔhene, asafo
Awurade, na wɔahyɛ asese fã no.
17 Na asase so mmusua nyinaa mu
wɔn a wɔremforo mma Yerusalem
mmɛsɔre ɔhene asafo Awurade no, wɔn
na osu rentɔ wɔn so; 18 na sɛ Misraim
abusua amforo amma a, ɛrentɔ wɔn so
nso; na ɔhaw a Awurade de bɛhaw
amanaman a wɔmforo mma asese
afahyɛ no na ɛbɛba wɔn so. 19 Eyi na
ɛbɛyɛ Misraim asotwe ne amanaman
a wɔmforo mma asese afahyɛ no nyinaa
asotwe.

*"Kronkron ma Awurade"*

20 Ɛda no wɔbɛkyerɛw apɔnkɔ nnawa
so sɛ: "Kronkron ma Awurade"! Na
Awurade fi nkútu no bɛyɛ sɛ afɔremuka
no anim nkora no; 21 na Yerusalem
ne Yuda nkútu nyinaa bɛyɛ kronkron
ama asafo Awurade, na wɔn a wɔbɔ
afɔre nyinaa bɛba abɛfa emu bi akɔnoa
mu nam; na Kanaanni biara rentra
asafo Awurade no fi bio ɛda no.

**11** Adi 22, 3; Yer 33, 16. **16** Sak 14, 9. **20** Ex 28, 36. **21** Adi 21, 27.

ODIYIFO

# MALAKI

NHOMA

## Ti 1

*Onyankopɔn dɔ Israel*

Awurade atemmusɛm a ɔnam Malaki
so de brɛɛ Israel ni.
2 Madɔ mo, Awurade na ose. Na
moka sɛ: Wode dɛn na adɔ yɛn? So
Esau nyɛ Yakob ne nua? Awurade
asɛm ni; nanso medɔɔ Yakob, 3 na
metan Esau, na mayɛ ne mmepɔw no
afõ, ne n'agyapade nso sare so sakraman ade. 4 Sɛ Edom ka sɛ: Wɔapɛtɛw
yɛn, nanso yɛbɛsan akɔ akosisi agowagow no a, sɛ asafo Awurade se ni:
Wɔn de, wobesisi, na me nso,
medwiriw, na wɔafrɛ wɔn sɛ: Abonefosɛm hye, nè: Ɔman a Awurade afa
wɔn abufuw de rekosi daa. 5 Na mo
aniwa behu, na mo de, mobɛka sɛ:
Awurade sõ tra Israel hye no so.

*Asɔfo no anibiannasɛ*

6 Ɔba di n'agya nĩ, na akoa di ne
wura nĩ; na sɛ agya ne me a, me nidi
wɔ he? Na sɛ owura ne me a, me suro
wɔ he? Asafo Awurade na ɔka akyerɛ
mo, asɔfo a mubu me din animtiaa. Na
moka sɛ: Ɛdɛn mu na yebu wo din
animtiaa? 7 Mode abodoo a ɛho akum
brɛ me m'afɔremuka so. Na moka sɛ:
Dɛn na yɛde kum wo ho? Sɛ moka sɛ:
Awurade pon no yɛ ade a wotumi bu
no animtiaa. 8 Na sɛ mode aboa

**2** Gen 25, 23; Rom 9, 13. **3** Yes 34, 13. **6** Ex 20, 12; Yoh 8, 49. **8** Lev 22, 20, 23.

ofurafo bi ba bɛbɔ afɔre a, so ɛnyɛ bɔne?
Na sɛ mode apakye anaa ɔyarefo bi
ba a, so ɛnyɛ bɔne? Fa kɔma
w'amrado: so n'ani bɛsɔ wo, anaasɛ
ɔbɛhwɛ w'anim? asafo Awurade na
ose. 9 Na afei, momfa nkotɔsrɛ nhwe-
hwɛ Onyankopɔn anim, na ɔmmɛdom
yɛn. Mo nsam na ɛno fii, so mo nti
ɔbɛhwɛ obi anim? asafo Awurade na
ose. 10 Anka eye sɛ mo mu bi kɔtoto
apon mu nso, na moansɔ m'afɔremuka
so gya kwa. M'ani nsɔ mo hwee,
asafo Awurade na ose, na mo nsam
ayɛyɛde nyɛ me fɛ. 11 Na efi owia
apuei de kosi n'atɔe no me din yɛ kɛse
amanaman mu, na wɔhyew aduhuam
bɔ afɔre ma me din mmaa nyinaa, na
wɔde ayɛyɛde a ɛho tew ba; na me din
yɛ kɛse amanaman mu, asafo Awurade
na ose. 12 Nanso muhura ho, sɛ moka
sɛ: Awurade pon no, wɔakum ho, na
ɛso ade, n'aduan no nso, yɛ ade a
wotumi bu no animtiaa. 13 Nso moka
sɛ: Hwɛ, ɔbrɛ bɛn ni! Na mopeepee,
asafo Awurade na ose, na mode afow
ade ne apakye ne ɔyarefo ba, na mode
bɛyɛ ayɛyɛde; so megye mo nsam ma
ayɛ me fɛ anaa? Awurade na ose.
14 Na wɔadome nea osisi, nanso onini
wɔ ne nguankuw mu, ne nea ɔhyɛ bɔ,
na ɔde nea asɛe bɔ Awurade afɔre no;
efisɛ ɔhenkɛse ne me, asafo Awurade
na ose, na me din ho yɛ hu, amanaman
mu.

## Ti 2

*Asɔfo no asotwe*

Na afei, nea wɔahyɛ yi, wɔde mo,
asɔfo. 2 Sɛ moantie na moamfa anhyɛ
mo koma mu sɛ mode anuonyam bɛma
me din a, asafo Awurade na ose, ɛnde
mɛma nnome aba mo mu, na madome
mo nhyira no; nanso madome no dedaw,
efisɛ momfa nsie mo koma mu.
3 Hwɛ, mɛsɛe mo aba a wogu, na mabɔ
sɛbew mapete mo anim, mo nnapɔnna
sɛbew no, na wɔasesaw mo aka ɛno ho
akɔ; 4 na mubehu sɛ me na mesoma
ma wɔde mmara yi brɛɛ mo sɛ ɛnyɛ me
ne Lewi apam, asafo Awurade na ose.
5 M'apam no yɛɛ no nkwa ne asomdwoe,
na mede memaa no sɛ onsuro; na
osuroo me, na me din nti ne ho popoe.
6 Nokware mmara daa n'anom, na
wɔanhu n'anom akɔntɔnkyesɛm;
asomdwoe ne trenee mu na ɔne me
nantewee, na ɔsan nnipa pii fii amumɔyɛ
mu. 7 Na ɛsɛ sɛ ɔsɔfo ano kora
nimdeɛ, na wɔhwehwɛ mmara fi n'anom,
efisɛ asafo Awurade bɔfo ne no.
8 Nanso moafi ɔkwan no so aman,
moama nnipa bebre ahintiw mmara no,
moasɛe Lewi apam no, asafo Awurade
na ose. 9 Enti me nso mɛma mo anim
agu ase, na moabrɛ ase ɔman no
nyinaa anim, sɛnea munni m'akwan so
na mohwɛ nnipa anim, mmara mu no
ara pɛ.

*Awaresɛe*

10 So ɛnyɛ agya koro na yɛn nyinaa
yɛwɔ? So ɛnyɛ Onyankopɔn koro na
ɔbɔɔ yɛn? Efi dɛn so na onua twa
onua nkontompo sɛ yɛde behura yɛn
agyanom apam ho? 11 Yuda atwa
nkontompo na wɔayɛ akyide Israel ne
Yerusalem mu. Na Yuda ahura Awu-
rade kronkronbea a ɔdɔ no ho, na
wakɔware onyame nanani babea.
12 Awurade betwa ɔbarima a ɔyɛ eyi
no wɛmfo ne buafo afi Yakob
ntamadan mu, ne nea ɔde ayɛyɛde brɛ
asafo Awurade no.

13 Na nea etia abien yi nso moyɛ:
Mode nusu ne osũ ne ahomegu kata
Awurade afɔremuka so ma ɔnnan
mmɛhwɛ ayɛyɛde no, na onnye mo
nsam nea ɛsɔ n'ani bio. 14 Na moka
sɛ: Efi dɛn so? Efisɛ Awurade ayɛ
wo ne wo mmerantebere mu yere ntam
dansefo, ɔno na woatwa no nkontompo,
nanso ɔno ne wo hokafo ne w'apam
yere no. 15 Na obiako pɛ a ɔwɔ
honhom nkae bi anyɛ sa, na ɛdɛn na
obiako no a ɔhwehwɛ Onyankopɔn hɔ
asefo betumi ayɛ sa? Enti monhwɛ
mo ho yiye mo honhom ho, na ntwa wo
mmerantebere mu yere nkontompo.
16 Na metan awaregu, Awurade, Israel
Nyankopɔn na ose, ne nea ɔde mmusu
kata n'atade so, asafo Awurade na ose;
enti monhwɛ mo ho yiye mo honhom
ho, na munntwa nkontompo.

17 Mode mo nsɛm hyɛ Awurade brɛ.
Na moka sɛ: Dɛn na yɛde hyɛ no brɛ?
Sɛ moka sɛ: Obiara a ɔyɛ bɔne no, oye
Awurade anim, na wɔn ho yɛ no anisɔ;
anaasɛ: Atemmu Nyankopɔn no wɔ he?

10 Mal 2, 13; Yes 1, 13. 11 Yes 60, 1–7. 14 Lev 22, 19. — 2 Deut 28, 15.
7 Deut 33, 10; Hag 1, 13. 10 Mal 1, 6; Hiob 31, 15. 11 Esra 9, 2. 13 Mal 1, 10.
15 Yes 51, 2; Hes 33, 24; Gen 15, 5–6; 21, 12. 16 Deut 24, 1. 17 Mal 3, 13–14.

## Ti 3

*Awurade animdifo*

Hwɛ, meresoma me bɔfo, na wasiesie
ɔkwan adi m'anim, na mpofirim na
Awurade a mohwehwɛ no ne apam
bɔfo a mopɛ no no bɛba n'asɔrefi; hwɛ,
ɔreba, asafo Awurade na ose. 2 Na
hena na obetumi né bá da no, na
ɔrebeyi ne ho adi no, hena na obegyina?
Na ɔte sɛ ɔnanfo gya ne ntamasifo
gyakisi; 3 na ɔbɛtra ase anan dwetɛ
ayiyi mu, na obeyiyi Lewi mma mu, na
wapaw wɔn mu sɛ sika ne dwetɛ, na
wɔayɛ wɔn a wɔde ayɛyɛde brɛ Awurade
trenee mu; 4 ɛno ansa na Yuda ne
Yerusalem ayɛyɛde bɛsɔ Awurade ani
sɛ tete nna ne kan mfe no.
5 Na mɛbɛn mo mabebu atɛn, na
mɛyɛ ɔdansefo a ne ho yɛ hare mahyɛ
ntafowayifo ne awaresɛefo ne wɔn a
wɔkeka ntanhunu ne wɔn a wodi
apaafo apaade, okunafo ne ayisaa
amim, na wosisi ɔhɔho, na wonsuro
me no, asafo Awurade na ose. 6 Na
me, Awurade, mensakra; enti mo,
Yakob mma, morenwie sã.

*Asodi a ɛnam ɔfom so ba*

7 Efi mo agyanom bere so na mosan
fii m'ahyɛde mu na moanni so. Monsan
mmra me nkyɛn. Na mɛsan maba mo
nkyɛn, asafo Awurade na ose. Na
moka sɛ: Dɛn mu na yɛnsan? 8 So
onipa bɛfow Onyankopɔn sɛ morefow
me yi? Na moka sɛ: Dɛn mu na yɛfow
wo? Ntotoso du du ne somã afɔrebɔde
mu. 9 Wɔde nnome adome mo, efisɛ
me na morefow me, ɔman mũ no
nyinaa. 10 Mómfa ntotoso du du no
nyinaa mmra adekora dan mu, na
aduan ntra me fi. Na mómfa eyi nsɔ
me nhwɛ ɛ, asafo Awurade na ose, sɛ
meremmue ɔsoro mfɛnsere memma mo,
na merenhwie nhyira memma mo mma
ɛmmoro so anaa? 11 Na mɛyaw odi-
difo no mama mo, na wammɛsɛe asase
aba amma mo, na afuw mu bobe aba
ammɔ mo, asafo Awurade na ose.
12 Na amanaman nyinaa bebu mo
ahotɔfo, na mobɛyɛ anika asase, asafo
Awurade na ose.

*Awerɛkyekye bɔhyɛ*

13 Mo nsɛm yɛ me so den, Awurade
na ose. Nanso moka sɛ: Dɛn na yɛka
tia wo? 14 Mokae sɛ: Onyankopɔn
som yɛ ɔkwa; na ɛyɛ mfaso bɛn sɛ yɛhwɛɛ
n'ahwɛde na yɛnantew birisi mu, asafo
Awurade anim? 15 Na afei yɛn de,
yebu ahantanfo ahotɔfo; wɔn a wodi
abɔnefosɛm no, wɔn ase atim, nso wɔsɔ
Onyankopɔn hwɛ, na wofi mu fi nso.
16 Ɛnna wɔn a wosuro Awurade no
kasakasae wɔn mu, na Awurade yɛɛ
asõ na ɔtee, na wɔkyerɛw n'anim nkae
nhoma maa wɔn a wosuro Awurade na
wobu ne din no. 17 Na wɔbɛyɛ me de,
asafo Awurade na ose, ɛda a mɛyɛ no
so, ayɛ m'ankasa m'ade, na mɛkyɛe
wɔn so sɛnea obi kyɛe ne ba a ɔsom no
no so. 18 Ɛnna mobɛsan ahu nsonoe
a ɛda ɔtreneeni ne ɔbɔnefo ntam, ne
nea ɔsom Onyankopɔn ne nea ɔnsom
no no ntam.

## Ti 4

Na hwɛ, ɛda no reba a ɛbɛhyew sɛ
ɔfononoo, na ahantanfo nyinaa ne
obiara a odi abɔnefosɛm bɛyɛ sakran,
na ɛda a ɛreba no bɛhyew wɔn, asafo
Awurade na ose, na ɛrennyaw wɔn
ntini anaa bãa. 2 Na mo a musuro
me din no, trenee wia bepue ama mo,
na ɔyaresa wɔ ne ntaban ase, na
mubefi adi ahuruhuruw sɛ anantwiforo
a wɔadi adɔ, 3 na mubetiatia abɔnefo
so, na wɔbɛyɛ nsõ mo nan ase, ɛda a
mereyɛ no so, asafo Awurade na ose.

*Kɔkɔbɔ ne bɔhyɛ*

4 Monkae m'akoa Mose mmara a
mehyɛɛ no Horeb, Israel nyinaa ho sɛ
ahyɛde ne atemmude no.
5 Hwɛ, meresoma odiyifo Elia mabrɛ
mo, ansa na Awurade da kɛse a ɛyɛ hu
no aba. 6 Na ɔbɛdannan agyanom
koma aba mma so, ne mma koma aba
agyanom so, na mamma mamfa mmusu
mammɛbɔ asase no.

1 Mat 11, 10; Mar 1, 2; Luk 1, 17. 2 Yes 1, 25. 3 Sak 13, 9. 7 Sak 1, 3.
9 Hag 1, 6. 14 Dwom 73, 13-14. 17 Ex 19, 5. — 2 Luk 1, 78. 3 Mal 3, 17.
5 Mat 11, 14; 17, 11-13; Yoel 3, 4. 6 Luk 1, 17

## ASƐMPA NO SƐNEA

# MATEO

## KYERƐW MAE

### Ti 1

*Yesu awo ntoatoaso*
(1–17: Luk 3, 23–38)

Yesu Kristo, Dawid ba, Abraham ba
no awo ntoatoaso. 2 Abraham woo
Isak, na Isak woo Yakob, na Yakob
woo Yuda ne ne nuanom. 3 Yuda ne
Tamar woo Peres ne Sera, na Peres
woo Hesron, na Hesron woo Ram,
4 na Ram woo Aminadab, na Aminadab
woo Nahson, na Nahson woo Salmon,
5 na Salmon ne Rahab woo Boas, na
Boas ne Rut woo Obed, na Obed woo
Yisai, 6 na Yisai woo ɔhene Dawid.
Na Dawid ne nea kan ɔyɛ Uria yere no
woo Salomo, 7 na Salomo woo Reha-
beam, na Rehabeam woo Abia, na Abia
woo Asa, 8 na Asa woo Yehosafat,
na Yehosafat woo Yoram, na Yoram
woo Usia, 9 na Usia woo Yotam, na
Yotam woo Ahas, na Ahas woo Hiskia,
10 na Hiskia woo Manase, na Manase
woo Amon, na Amon woo Yosia,
11 na Yosia woo Yekonia ne ne nua-
nom, ɛbere a wɔma wotu kɔtraa Babilon
no mu.
12 Na wotu kɔtraa Babilon no akyi
no, Yekonia woo Sealtiel, na Sealtiel
woo Serubabel, 13 na Serubabel woo
Abihud, na Abihud woo Eliakim, na
Eliakim woo Asor, 14 na Asor woo
Sadok, na Sadok woo Akim, na Akim
woo Elihud, 15 na Elihud woo Elea-
sar, na Eleasar woo Matan, na Matan
woo Yakob, 16 na Yakob woo Yosef
a ɔyɛ Maria a ɔwoo Yesu a wɔfrɛ no
Kristo no ne kunu.
17 Na awo ntoatoaso a efi Abraham
so de besi Dawid so nyinaa yɛ dunnan,
na efi Dawid so de besi sɛ wɔma wotu
kɔtraa Babilon no yɛ awo ntoatoaso
dunnan, na efi sɛ wotu kɔtraa Babilon
no de besi Kristo so nso yɛ awo ntoa-
toaso dunnan.

*Yesu awo*

18 Na sɛnea Yesu Kristo awo te ni:
Wɔde ne na Maria maa Yosef aware,
na wonnya nhyiaa mu no, wohui sɛ
ɔyem nea efi Honhom Kronkron mu.
19 Na ne kunu Yosef yɛ onipa trenee,
na ɔmpɛ sɛ ogu n'anim ase guam nti,
ɔbɔɔ ne tirim sɛ obegyaa no kokoam.
20 Na ɔredwennwene eyinom no, hwɛ,
Awurade bɔfo yii ne ho kyerɛɛ no ɔdae
mu sɛ: Yosef, Dawid ba, nsuro sɛ
wobɛfa wo yere Maria aba wo nkyɛn;
na nea ɔyem no fi Honhom Kronkron
mu. 21 Na ɔbɛwo babanin, na woato
ne din Yesu, efisɛ ɔno na obegye ne
man afi wɔn bɔne mu. 22 Na eyi
nyinaa yɛe, na nea Awurade nam
odiyifo no so kae no aba mu sɛ:
23 Hwɛ, ababaa no benyinsɛn, na wawo
babanin,
na wɔato ne din Imanuel
a asekyerɛ ne sɛ: Onyankopɔn ne
yɛn wɔ hɔ.
24 Na Yosef fii nna mu nyanee no,
ɔyɛɛ sɛnea Awurade bɔfo no hyɛɛ no
no, na ɔkɔfaa ne yere no baa ne nkyɛn.
25 Na wanhu no de kosii da a ɔwoo
ɔbabanin; na ɔtoo ne din Yesu.

### Ti 2

*Anyansafo no*

Na wɔwoo Yesu Betlehem a ɛwɔ
Yudea, ɔhene Herode bere so no, hwɛ,
anyansafo bi fi apuei baa Yerusalem

---

1 1 Be 17, 11; Gen 22, 18. 2 Gen 21, 3; 21, 12; 25, 26; 29, 35; 49, 10. 3 Gen 38, 29–30; Rut 4, 18–22. 5 Rut 4, 13–17. 6 2 Sa 12, 24. 7 1 Be 3, 10–16. 12 1 Be 3, 17; Esra 3, 2. 16 Mat 27, 17; 27, 22. 18 Luk 1, 35. 20 Mat 1, 18. 21 Luk 1, 31; 2, 21; Aso 4, 12. 22 Yes 7, 14. 25 Luk 2, 7. — 1 Luk 2, 1–7.

2 bɛkae sɛ: Ɛhe na Yudafo hene a
wɔawo no no wɔ? Na yɛahu ne nso-
romma wɔ apuei, na yɛreba abɛkotow
no. 3 Na ɔhene Herode tee no, ɔne
Yerusalemfo nyinaa bo tui; 4 na
ohyiaa ɔman no mu asɔfo mpanyin ne
kyerɛwfo nyinaa bisaa wɔn faako a
wɔbɛwo Kristo [nea wɔasra no] no.
5 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Betlehem a
ɛwɔ Yudea; na saa ara na odiyifo no
akyerɛw sɛ: 6 Na wo Betlehem, Yuda
asase,

wonyɛ Yuda asafohene mu akumaa,
efisɛ wo mu na ɔsafohene
a ɔbɛhwɛ me man Israel no befi aba.

7 Ɛnna Herode frɛɛ anyansafo no
kokoam bisaa wɔn bere ko a nsoromma
no fii no yiye; 8 na ɔsomaa wɔn
Betlehem sɛ: Monkɔ nkɔhwehwɛ abo-
fra no yiye; na sɛ munya hu no a,
mommɛka nkyerɛ me, na me nso menkɔ
nkɔkotow no bi. 9 Na wotiee ɔhene
asɛm no wiei no, wosiim kɔe; na hwɛ,
nsoromma a wohuu no apuei no dii
wɔn anim ara de kosii sɛ ekogyinaa
faako a abofraa no wɔ no atifi. 10 Na
wohuu nsoromma no no, wɔn ani gyei
kɛse pa ara. 11 Na wɔkɔɔ dan no mu
no, wohuu abofraa no ne ne na Maria,
na wɔkotow sɔree no; na wobuee wɔn
ademude so yɛɛ no ayɛ, sika kɔkɔɔ ne
aduhuam ne kurobow. 12 Na woyi
kyerɛɛ wɔn ɔdae mu sɛ wɔnnsan nnkɔ
Herode hɔ bio no, wɔfaa ɔkwan foforo
bi so san kɔɔ wɔn kurom.

*Woguan kɔ Misraim*

13 Na wofii hɔ kɔe no, hwɛ, Awurade
bɔfo bi yii ne ho kyerɛɛ Yosef ɔdae mu
sɛ: Sɔre fa abofraa no ne ne na, na
guan kɔ Misraim, na kɔtra hɔ kosi sɛ
mɛka makyerɛ wo; na Herode rebɛhwe-
hwɛ abofraa no akum no. 14 Na ɔsɔre
faa abofraa no ne ne na anadwo, na
ofii hɔ kɔɔ Misraim, 15 na ɔwɔ hɔ ara
kosii sɛ Herode wui; na nea Awurade
nam odiyifo no so kae no aba mu sɛ:
Mafrɛ me ba afi Misraim.

*Betlehem mmofra no kum*

16 Na Herode hui sɛ anyansafo no
agoru ne ho no, ne bo fuwii pii; na
ɔsoma ma wokokunkum mmofra a ɛwɔ
Betlehem ne n'ahye so a wɔadi mfe
abien ne wɔn a wonnya nnii nyinaa
sɛnea bere no a obisabisaa anyansafo
no kyerɛe. 17 Ɛnna nea odiyifo Yere-
mia kae no baa mu sɛ:

18 Wɔtee nne bi Rama,
osu ne awerɛhow kɛse;
Rahel resu ne mma,
na ɔmpɛ sɛ wɔkyekye ne werɛ,
efisɛ wonni hɔ.

*Wofi Misraim san ba*

19 Na Herode wui no, hwɛ, Awurade
bɔfo yii ne ho kyerɛɛ Yosef ɔdae mu
wɔ Misraim 20 sɛ: Sɔre fa abofraa
no ne ne na, na kɔ Israel asase so; na
wɔn a wɔhwehwɛ abofraa no kra no
awu. 21 Na ɔsɔre faa abofraa no ne
ne na, na ɔbaa Israel asase so. 22 Na
ɔtee sɛ Arkelao di Yudea hene n'agya
Herode ananmu no, osuroe sɛ ɔbɛkɔ
hɔ; na woyi kyerɛɛ no ɔdae mu no, ɔman
kɔɔ Galilea fam. 23 Na ɔba bɛtraa
kurow bi a wɔfrɛ no Nasaret mu, na nea
odiyifo no kae no aba mu sɛ: Wɔbɛfrɛ
no Nasareni.

## Ti 3

*Yohane atemmu ne adwensakra ho asɛnka*

(1–12: Mar 1, 1–8; Luk 3, 1–18)

Na nna no mu no, Yohane suboni no
ba bɛkaa asɛm Yudea sare so 2 sɛ:
Monsakra mo adwene; na ɔsoro ahenni
no abɛn. 3 Na oyi ne nea odiyifo
Yesaia kaa ne ho asɛm sɛ:

Obi nne teɛm sare so sɛ:
Munsiesie Awurade kwan!
Momma n'atempɔn nteɛ!

4 Nso na Yohane yi fura yoma nhwi
ntama, na nhoma abɔso bɔ n'asen, na
n'aduan ne mmoadabi ne wuram wo.
5 Ɛnna Yerusalemfo ne Yudeafo nyi-
naa ne Yordan ho asase nyinaa sofo fi
kɔɔ ne nkyɛn; 6 na wɔkaa wɔn bɔne
ma ɔbɔɔ wɔn asu asubɔnten Yordan
mu. 7 Na ohuu Farisifo ne Sadukifo
no mu bebree sɛ wɔreba asubɔ no ho
no, osee wɔn sɛ: Nhurutoa mma!
Hena na ɔkyerɛɛ mo sɛ munguan mfi
abufuw a ɛreba no ho? 8 Ɛnde monsow
aba a ɛfata adwensakra. 9 Na
munnsusuw nnse mo mu sɛ: Yɛn agya
ne Abraham; na mereka makyerɛ mo
sɛ: Onyankopɔn betumi anyan mma

2 Num 24, 17. 5 Mika 5, 2; Yoh 7, 42. 11 Dwom 72, 10; 72, 15; Yes 60, 6.
15 Hos 11, 1. 17 Yer 31, 15. 18 Gen 35, 19. 20 Ex 4, 19. 23 Luk 1, 26;
2, 39; Yoh 1, 46; (Yes 11, 1; 53, 2). — 1 Luk 1, 13. 2 Mat 4, 17. 3 Yes 40, 3;
Yoh 1, 23. 4 2 Ah 1, 8. 7 Mat 23, 33. 9 Rom 2, 28–29; 4, 12; Yoh 8, 33; 8, 39.

afi abo yi mu ama Abraham. 10 Nanso
wɔde abonnua no ato nnua no ntini ho
dedaw; enti dua biara a ɛnsow aba pa
no, wobetwa ato gya mu.

*Kristo ba ne n'adwuma ho nkɔmhyɛ*

11 Me de, mebɔ mo asu nsu mu kɔ
adwensakra mu, na nea odi m'akyi
reba no de, ne ho yɛ den sen me; ne
mpaboa mpo, mensɛ sɛ mikura. Ɔno
na ɔbɛbɔ mo asu Honhom Kronkron
ne ogya mu. 12 Ɔno na ne nhuwso
apaawa kita ne nsam, na ɔbɛpra awi-
porowee hɔ fitaa, na waboaboa n'awi
ano akogu san so, na ntɛtɛwa no de,
ɔde ogya a ennum da bɛhyew.

*Yesu asubɔ*

(13–17: Mar 1, 9–11; Luk 3, 21–22;
Yoh 1, 31–34)

13 Ɛnna Yesu fi Galilea baa Yordan
ho Yohane nkyɛn sɛ ɔmmɔ no asu.
14 Na ɔno de, osiw no kwan sɛ: Me
mmom a ehia me sɛ wobɔ me asu no na
woba me nkyɛn yi? 15 Na Yesu bua
see no sɛ: Mprempren de, ma ho kwan;
na saa ara na ɛsɛ yɛn sɛ yɛma trenee
nyinaa wie pɛyɛ. Ɛnna ɔmaa no kwan.
16 Na wɔbɔɔ Yesu asu wiei no, ntɛm
ara na ofii nsu no mu, na hwɛ, ɔsoro
bue maa no, na ohuu Onyankopɔn
honhom sɛ ɛresian sɛ aborɔnoma aba
no so. 17 Na hwɛ, ɛnne bi fi soro kae
sɛ: Oyi ne me dɔba a ɔsɔ m'ani.

## Ti 4

*Yesu sɔhwɛ*

(1–11: Mar 1, 12–13; Luk 4, 1–13)

Ɛnna Honhom no de Yesu kɔɔ sare
so sɛ ɔbonsam nkɔsɔ no nhwɛ. 2 Na
odii mmuada adaduanan awia ne
anadwo no, akyiri no, ɔkɔm dee no.
3 Na ɔsɔhwɛfo no baa ne nkyɛn besee
no sɛ: Sɛ wone Onyankopɔn ba no a,
kasa na abo yi nnan abodoo. 4 Na
obuae sɛ: Wɔakyerɛw sɛ: Ɛnyɛ abodoo
nko so na onipa nam bɛtra ase, na asɛm
biara a efi Onyankopɔn anom so.
5 Ɛnna ɔbonsam de no kɔɔ kurow
kronkron no mu, na ɔde no kogyinaa
asɔrefi no atifi, 6 na osee no sɛ: Sɛ
wone Onyankopɔn ba no a, tow wo ho
kyene fam; na wɔakyerɛw sɛ:
Wo nti ɔbɛhyɛ n'abɔfo,
na wɔabɛsoa wo wɔn nsam,
na woamfa wo nan ampem ɔbo.
7 Yesu see no sɛ: Wɔakyerɛw bio sɛ:
Nsɔ Awurade, wo Nyankopɔn, nhwɛ!
8 Na ɔbonsam faa no bio kɔɔ bepɔw
tenteenten bi so, na ɔkyerɛɛ no wiase
ahenni nyinaa ne emu anuonyam,
9 na osee no sɛ: Sɛ wobɛkotow asɔre
me a, anka mede eyinom nyinaa mɛma
wo. 10 Ɛnna Yesu see no sɛ: Fi me so,
Satan! na wɔakyerɛw sɛ: Kotow sɔre
Awurade, wo Nyankopɔn, na ɔno nko
ara na som no. 11 Ɛnna ɔbonsam gyaw
no hɔ, na hwɛ, abɔfo bae bɛsom no.

*Yesu kɔ Galilea*

(12–17: Mar 1, 14–15; Luk 4, 14–15)

12 Na Yesu tee sɛ wɔayi Yohane
ama no, osiim kɔɔ Galilea. 13 Na
ofii Nasaret kɔtraa Kapernaum a ɛwɔ
mpoano no, Sebulon ne Naftali ahye
so, 14 na nea odiyifo Yesaia kae no
aba mu sɛ: 15 Sebulon asase ne
Naftali asase,
ɛpo kwan so, Yordan agya,
amanaman Galilea,
16 ɔman a wɔte sum mu no
huu hann kɛse bi,
na wɔn a wɔte owu asase so ne ne
sunsuma mu no,
hann bi apue ama wɔn.
17 Efi saa bere no, Yesu fii ase kaa
asɛm sɛ: Monsakra mo adwene; na
ɔsoro ahenni no abɛn.

*Asuafo baanan frɛ*

(18–22: Mar 1, 16–20; Luk 5, 1–11)

18 Na Yesu nennam Galilea po ho
no, ohuu anuanom baanu, Simon a
wɔfrɛ no Petro ne ne nua Andrea, sɛ
wɔregu asawu ɛpo mu; na wɔyɛ apo-
fofo. 19 Na osee wɔn sɛ: Mummedi
m'akyi, na mɛma moayɛ nnipa yifo.
20 Na ntɛm ara wogyaw wɔn asawu
no bedii n'akyi. 21 Na ofi hɔ kɔɔ
n'anim no, ohuu anuanom baanu bio,
Sebedeo ba Yakobo ne ne nua Yohane,
sɛ wɔne wɔn agya Sebedeo te ɔkorow
mu retuatua wɔn asawu mu; na ɔfrɛɛ
wɔn. 22 Na ntɛm ara wogyaw ɔkorow
no ne wɔn agya bedii n'akyi.

---

**10** Luk 13, 7–9. **11** Yoh 1, 26–27; 1, 33; Aso 1, 5. **12** Mat 13, 30. **17** Mat 17, 5; Yes 42, 1. — **1** Heb 4, 15. **2** Ex 34, 28; 1 Ah 19, 8. **3** Gen 3, 1–7. **4** Deut 8, 3. **5** Mat 27, 53. **6** Dwom 91, 11–12. **7** Deut 6, 16. **10** Deut 6, 13. **11** Yoh 1, 51; Heb 1, 6; 1, 14. **12** Mat 14, 3. **14** Yes 9, 1–2. **17** Mat 3, 2. **19** Mat 13, 47; Hes 47, 10. **20** Mat 19, 27.

*Galilea asɛnka ne ayaresa*

23 Na Yesu kyinii Galilea nyinaa
kyerɛkyerɛɛ wɔn hyia adan mu, na
ɔkaa ahenni no ho asɛmpa no, na ɔsaa
ɔyare ne ahoɔmmerɛw biara ɔman no
mu. 24 Na ne ho asɛm trɛw kɔɔ Siria
nyinaa, na wɔde wɔn a wɔyare nyinaa
a nyarewa ne ɔhaw horow akita wɔn,
wɔn a ahonhommɔne wɔ wɔn so, wɔn
a wɔyare otwa, ne wɔn a wɔyare
mmubui brɛɛ no na ɔsaa wɔn yare.
25 Na nkurɔfo akuwakuw pii a wofi
Galilea ne Dekapolis no mu ne Yeru-
salem ne Yudea ne Yordan agya dii
n'akyi.

## Ti 5

*Bepɔw so asɛnka—Nhyirasɛm*

(Ti 5–7: Luk 6, 20–49)

Na ohuu nkurɔfo akuwakuw no, ɔkɔɔ
bepɔw so; na ɔtraa ase no, n'asuafo
baa ne nkyɛn. 2 Na obuee n'ano
kyerɛkyerɛɛ wɔn sɛ:

3 Nhyira ne honhom mu ahiafo, na
wɔn na ɔsoro ahenni no yɛ wɔn
dea.
4 Nhyira ne wɔn a wɔn werɛ ahow, na
wɔn na wɔbɛkyekye wɔn werɛ.
5 Nhyira ne wɔn a wodwo, na wɔn na
wobenya asase no adi.
6 Nhyira ne wɔn a trenee ho kɔm ne
sukɔm de wɔn, na wɔn na wɔbɛma
wɔamee.
7 Nhyira ne mmɔborohunufo, na wɔn
na wobehu wɔn mmɔbɔ.
8 Nhyira ne wɔn a wɔn koma mu tew,
na wɔn na wobehu Nyankopɔn.
9 Nhyira ne apatafo, na wɔn na
wɔbɛfrɛ wɔn Onyankopɔn mma.
10 Nhyira ne wɔn a trenee nti wɔtaa
wɔn, na wɔn na ɔsoro ahenni no
yɛ wɔn dea.
11 Nhyira ne mo sɛ wɔyaw mo na wɔtaa
mo, na me din nti wodi atoro ka
asɛmmɔne biara to mo so.
12 Momma mo ani nnye, na mo ho
nsɛpɛw mo, na mo akatua sõ ɔsoro; na
saa ara na wɔtaa adiyifo a wodii mo
kan no.

*Nkyene ne hann*

13 Mone asase so nkyene. Na sɛ
nkyene dɛw yera a, dɛn na wɔde bɛhyɛ
no nkyene? Enye mma hwee bio, gye
sɛ wohwie gu, na nnipa tiatia so.
14 Mone wiase hann. Kurow a ɛda
bepɔw so ntumi nhintaw. 15 Na
wɔnsɔ kanea mfa nhyɛ ɔkorow ase, na
mmom wɔde si kaneadua so, na
ahyerɛn ama wɔn a wɔwɔ ɔdan no mu
nyinaa. 16 Saa ara na momma mo
kanea nhyerɛn nnipa anim, na wɔahu
mo nneyɛe pa, na wɔahyɛ mo agya a
ɔwɔ soro no anuonyam.

*Wɔangu mmara no*

17 Munnsusuw sɛ mebae sɛ mere-
bɛsɛe mmara anaa adiyifo no; mamma
ammɛsɛe, na mmom mebɛhyɛɛ no ma.
18 Na nokware mise mo sɛ, ɔsoro ne
asase nnya ntwaa mu yi, nkyerɛwde
ketewaa biako anaa nsensanee biako
po remfi mmara no mu ntwa mu, gye
sɛ ne nyinaa aba mu ansa. 19 Enti
obiara a ɔbɛto mmara mu nsɛm nke-
tewa yi mu biako na ɔbɛkyerɛkyerɛ
nnipa saa no, wɔbɛfrɛ no ketewa ɔsoro
ahenni mu; na obiara a obedi so na
ɔbɛkyerɛkyerɛ no, ɔno na wɔbɛfrɛ no
kɛse ɔsoro ahenni mu. 20 Na mise
mo sɛ, sɛ mo trenee ammoro kyerɛwfo
ne Farisifo no de so a, morennya
ɔsoro ahenni mu nhyɛn.

*Abufuw ne awudi*

21 Moate sɛ wosee tetefo no sɛ: Nni
awu; na obiara a obedi awu no bedi
atemmu mu fɔ. 22 Na me de, mise mo
sɛ obiara a ne bo fuw ne nua no bedi
atemmu mu fɔ; na obiara a obese ne
nua sɛ: Raka (ɛne sɛ: onipa hunu) no
bedi fɔ mpanyimfo atitiriw no asɛnnii.
Na obiara a ɔbɛka sɛ: Ɔkwasea! no
bedi fɔ akɔ ogya amanehunu kurom.
23 Enti sɛ wode w'ayɛyɛde ba afɔre-
muka ho, na ɛhɔ wokae sɛ wo nua wɔ
asɛm bi tia wo a, 24 gyaw w'ayɛyɛde no
afɔremuka no anim hɔ, na kɔ na wo ne
wo nua no nkɔbom kan ansa na woaba
abɛma w'ayɛyɛde no. 25 Wo ne wo
nkurobɔfo wɔ kwan so no, wo ne no

---

23 Mar 1, 39; Luk 4, 15; 4, 44; Aso 10, 38. 24 Mar 6, 55. 25 Mar 3, 7–8; Luk 6, 17–19. —
3 Yes 57, 15. 4 Dwom 126, 5; Yes 61, 2; Adi 7, 17. 5 Dwom 37, 11. 7 Yak 2, 13.
8 Dwom 51, 10; 1 Yoh 3, 2–3. 9 Heb 12, 14. 10 1 Pe 3, 14. 11 1 Pe 4, 14.
12 Yak 5, 10; Heb 11, 33–38. 13 Mar 9, 50; Luk 14, 34–35. 14 Yoh 8, 12.
15 Mar 4, 21. 16 Efe 5, 8–9; 1 Pe 2, 12. 17 Mat 3, 15; Rom 3, 31; 10, 4.
18 Luk 16, 17; 21, 33. 19 Yak 2, 10. 21 Ex 20, 13; 21, 12; Lev 24, 17; Deut 17, 8.
22 1 Yoh 3, 15. 23 Mar 11, 25. 25 Mat 6, 14–15; 18, 35; Luk 12, 58–59.

mmom ntɛm; na da bi wo nkurobɔfo
no anyi wo anhyɛ ɔtemmufo nsa, na
ɔtemmufo no anyi wo anhyɛ ɔsomfo nsa,
na wɔamfa wo ankɔto afiase.
26 Nokware mise wo sɛ, woremfi hɔ
gye sɛ woatua ɔban a ɛbɛka akyiri no
ansa.

*Awaresɛe*

27 Moate sɛ wɔkae sɛ: Nsɛe aware!
28 Na me de, mise mo sɛ, obiara a
ɔhwɛ ɔbaa na ne kɔn dɔ no no, na wafa
no ne komam dedaw. 29 Na sɛ w'aniwa
nifa to wo hintidua a, tu, na tow fi wo
ho kyene! Na eye ma wo sɛ wo ho
akwaa mu biako bɛsɛe, na wɔamfa wo
nipadua nyinaa ankɔto amanehunu
kurom. 30 Na sɛ wo nsa nifa to wo
hintidua a, twa, na tow fi wo ho kyene;
na eye ma wo sɛ wo ho akwaa mu
biako bɛsɛe, na wɔamfa wo nipadua
nyinaa ankɔto amanehunu kurom.

*Aware kronkronyɛ*

31 Wɔkae nso sɛ: Obiara a obegyaa
ne yere no mma no awaregyae nhoma.
32 Na me de, mise mo sɛ: Sɛ ɛnyɛ
aguamammɔ nti na obi gyaa ne yere a,
na wama ɔbea no asɛe aware; na obiara
a ɔbɛware nea wɔagyaa no no nso asɛe
aware.

*Ɔkasa mu nokwaredi*

33 Ebio moate sɛ wosee tetefo no sɛ:
Nka ntanhunu, na fa wo ntankade ma
Awurade. 34 Na me de, mise mo sɛ:
Monnka ntam koraa! Monnka ɔsoro,
efisɛ ɛyɛ Onyankopɔn ahengua.
35 Monnka asase, efisɛ ɛyɛ ne nan
ntiaso. Monnka Yerusalem, efisɛ ɛyɛ
ɔhenkɛse kurow. 36 Nanso nka wo ti
ntam, efisɛ worentumi nyɛ nhwi biako
fufu anaa tuntum. 37 Na momma mo
asɛm nyɛ yiw, yiw, dabi, dabi! Na nea
ɛboro eyi so no fi bɔne mu.

*Wɔbara awerɛtɔ*

38 Moate sɛ wɔkae sɛ: Aniwa nsi
aniwa ananmu, na ɛse nsi ɛse anan-
mu. 39 Na me de, mise mo sɛ, mo ne
ɔbɔne no nnni asi, na nea ɔbɛpae w'aso
nifa mu no, dan biako no nso ma no.
40 Na nea ɔpɛ sɛ ɔne wo di asɛm na
ogye w'atade nhyɛase no, ma ɔmfa
w'atade nkataso no nso. 41 Na obiara
a ɔbɛhyɛ wo sɛ wo ne no nnantew
kwansin biako no, wo ne no nkɔ abien.
42 Nea ɔsrɛ wo no, ma no; na nea ɔpɛ
sɛ ɔfɛm wo hɔ ade no, nnan wo ho mfi
ne ho.

*Dɔ w'atamfo*

43 Moate sɛ wɔkae sɛ: Dɔ wo yɔnko
na tan wo tamfo. 44 Na me de, mise
mo sɛ, monnɔ mo atamfo, (munhyira
wɔn a wɔdome mo, monyɛ wɔn a wɔtan
mo yiye), na mommɔ mpae mma wɔn a
(wɔhaw mo, na) wɔtaa mo; 45 na
moayɛ mo agya a ɔwɔ soro no mma;
efisɛ ɔma ne wia pue nnipa bɔne ne
nnipa pa so, na ɔma osu tɔ gu wɔn a
wɔteɛ ne wɔn a wɔnteɛ so. 46 Na sɛ
modɔ wɔn a wɔdɔ mo a, akatua bɛn na
mowɔ? Towgyefo nso nyɛ saa ara?
47 Na sɛ mukyia mo nuanom nko ara a,
dɛn na moayɛ aboro so? Towgyefo
nso nyɛ saa ara? 48 Enti monyɛ pɛ
sɛnea mo agya a ɔwɔ soro no yɛ pɛ.

## Ti 6

*Nneyɛe mu ahokyerɛ*

Monhwɛ yiye na moanyɛ mo trenee
nnipa anim sɛ wonhu mo; anyɛ saa a,
munni akatua mo agya a ɔwɔ soro no
nkyɛn. 2 Enti sɛ woyɛ adɔe a, nhyɛn
torobɛnto nni w'anim, sɛnea nyaa-
twomfo no yɛ no hyia adan mu ne
mmorɔn so, sɛnea wobenya nnipa anim
anuonyam. Nokware mise mo sɛ,
wɔanya wɔn akatua dedaw. 3 Na wo
de, woyɛ adɔe a, mma wo benkum nnhu
nea wo nifa reyɛ; 4 na w'adɔe aka
kokoam, na w'agya a ohu kokoam no
betua wo ka.

*Mpaebɔ mu ahokyerɛ*

5 Na sɛ mobɔ mpae a, monnyɛ sɛ
nyaatwomfo no; na wɔpɛ sɛ wogyina
hyia adan mu ne mmɔnten twea so bɔ
mpae, na nnipa ahu wɔn. Nokware
mise mo sɛ, wɔanya wɔn akatua dedaw.
6 Na wo de, wobɔ mpae a, hyɛn wo
piam, na to wo pon mu bɔ w'agya a
ɔwɔ kokoam no mpae, na w'agya a ohu
kokoam no betua wo ka.

---

27 Ex 20, 14. 28 Hiob 31, 1; 2 Pe 2, 14. 29 Mat 18, 8–9; Mar 9, 43; 9, 47; Kol 3, 5.
31 Mat 19, 3–9; Deut 24, 1. 32 Luk 16, 18; 1 Ko 7, 10–11. 33 Ex 20, 7; Lev 19, 12;
Num 30, 2. 34 Mat 23, 16–22; Yes 66, 1; Aso 7, 49. 35 Dwom 48, 2. 37 2 Ko 1, 17;
Yak 5, 12. 38 Lev 24, 19–20. 39 Yoh 18, 22–23; Lev 19, 18. 40 1 Ko 6, 7.
43 Lev 19, 18. 44 Ex 23, 4–5; Rom 12, 14; 12, 20; Luk 23, 34; Aso 7, 60.
45 Efe 5, 1. 48 Lev 19, 2. — 3 Mat 25, 37–40; Rom 12, 8. 6 2 Ah 4, 33.

*Mpaebɔ mu kasa dodow*

7 Na sɛ mobɔ mpae a, monnkasakasa
pii kwa sɛ abosonsomfo; na wosusuw
sɛ wɔn kasa dodow nti wobetie wɔn!
8 Enti monnyɛ sɛ wɔn; na mo agya
Onyankopɔn nim nneɛma a ehia mo
ansa na mubisa no.

*Awurade mpaebɔ*

9 Enti mommɔ mpae sɛ:
Yɛn Agya a wowɔ soro,
wo din ho ntew,
10 w'ahenni mmra,
nea wopɛ nyɛ
asase so, sɛnea ɛyɛ ɔsoro.
11 Ma yɛn yɛn daa aduan nnɛ,
12 na fa yɛn aka firi yɛn,
sɛnea yɛde firi wɔn a wɔde yɛn aka.
13 Na mfa yɛn nkɔ sɔhwɛ mu,
na yi yɛn fi bɔne mu.*
(Na wo na ahenni ne ahoɔden ne
anuonyam yɛ wo dea daa, Amen.)
14 Na sɛ mode nnipa mfomso firi wɔn
a, mo soro agya de mo de befiri mo nso.
15 Na sɛ moamfa nnipa mfomso amfiri
wɔn a, mo agya no nso remfa mo
mfomso mfiri mo.

*Mmuadadi mu ahokyerɛ*

16 Na sɛ mudi mmuada a, monnyɛ
mo anim bosaa sɛ nyaatwomfo no. Na
wonyinnyan wɔn anim sɛnea nnipa
behu sɛ wɔredi mmuada. Nokware
mise mo sɛ, wɔanya wɔn akatua dedaw.
17 Na wo de, wudi abuada a, sra wo
tirim, na hohoro w'anim, 18 na nnipa
anhu sɛ woredi abuada, na mmom
w'agya a ɔwɔ kokoam no; na w'agya a
ohu kokoam no betua wo ka.

*Ɔsoro ademude*

19 Monnhyehyɛ ademude asase so,
nea nwewee ne nkannare sɛe no, na
awifo bubu kowia. 20 Na monhyehyɛ
ademude ɔsoro, nea nwewee ne nka-
nnare nsɛe no na awifo mmubu
nkowia; 21 na nea w'ademude wɔ no,
ɛhɔ na wo koma nso wɔ.

*Koma mu hann*

22 Nipadua kanea ne aniwa. Enti
sɛ w'ani ye a, wo nipadua nyinaa bɛyɛ
hann. 23 Na sɛ w'ani nye a, wo
nipadua nyinaa bɛyɛ kusuu. Na sɛ
hann a ɛwɔ wo mu no yɛ sum a, esum
no mu bɛyɛ duru dɛn ara. 24 Obiara
ntumi nsom awuranom baanu; anyɛ
saa a, ɔbɛtan obiako na wadɔ obiako,
anaasɛ ɔde ne ho bɛbata obiako ho na
wabu obiako animtiaa. Morentumi
nsom Onyankopɔn ne mamon [aho-
nyade].

*Akyinnyegye a ɛde ahoyeraw ba*

(25–33: Luk 12, 22–31)

25 Eyi nti mise mo sɛ: Munnnwin-
nwen mo kra ho sɛ dɛn na mubedi
anaasɛ dɛn na mobɛnom, anaasɛ mo
nipadua ho sɛ dɛn na mubefura. Ɔkra
nsen aduan, na nipadua nsen ntama
anaa? 26 Monhwɛ wim nnomaa sɛ
wongu na wontwa, na wɔmmoaboa
ano ngu asan so, nanso mo soro agya
yɛn wɔn; na monsom bo nsen wɔn
anaa? 27 Mo mu hena na odwinnwen
a, obetumi de basafa biako ato ne
tenten so? 28 Na adɛn na mudwin-
nwen ntama ho? Monhwɛ wuram
sukooko, sɛnea enyin; ɛnyɛ adwuma,
nso ɛnto asaawa, 29 nanso mise mo
sɛ, Salomo anuonyam nyinaa mu po
wankekã ne ho sɛ eyinom mu biako.
30 Na sɛ Onyankopɔn fura wuram
ahaban a ɛwɔ hɔ nnɛ na ɔkyena wɔde
gu fononoo mu no ntama saa a, ɔrenyɛ
nea ɛkyɛn eyi mma mo, mo a mo gyidi
sua? 31 Enti munnnwinnwen sɛ: Dɛn
na yebedi anaasɛ dɛn na yɛbɛnom
anaasɛ dɛn na yebefura? 32 Na eyi-
nom nyinaa akyi na wiase amanaman
no di. Na mo soro agya nim sɛ eyi
nyinaa hia mo. 33 Na monhwehwɛ
Onyankopɔn ahenni ne ne trenee kan;
na wɔde eyinom nyinaa bɛka mo ho.
34 Enti munnnwinnwen ɔkyena ho;
na ɔkyena ankasa bedwinnwen ne ho.
Da biara mu bɔne dɔɔso ma ɛda no.

## Ti 7

*Ntɛnyi bɔne*

Mummmu ntɛn, na wɔammu mo ntɛn.
2 Na atɛn ko a mubu no, wɔde bebu
mo; na ade koro a mode susuw no,
wɔde besusuw ama mo. 3 Na adɛn
na wohwɛ duaa a ɛwɔ wo nua aniwa mu,

* Nkyerɛase pa ne: na gye yɛn fi ɔbɔne no nsam.

7 Yes 1, 15. 8 Mat 6, 32. 9 Luk 11, 2–4. 10 Mat 7, 21; Luk 22, 42.
12 Mat 6, 14–15; 18, 21–35. 13 1 Be 29, 11–13. 15 Mar 11, 25–26. 16 Yes 58, 3–7.
20 Mat 19, 21; Luk 12, 33–34; Kol 3, 1–2. 22 Luk 11, 34–36. 24 Luk 16, 9; 16, 13.
25 Flp 4, 6; 1 Pe 5, 7; 1 Ti 6, 6; Heb 13, 5. 26 Mat 10, 29–31. 29 1 Ah 10.
33 Rom 14, 17; 1 Ah 3, 13–14; Dwom 37, 4; 37, 25. 34 Mat 6, 11; Ex 16, 19. —
1 Rom 2, 1; 1 Ko 4, 5. 2 Mar 4, 24.

na wo ankasa aniwa mu mpuran de,
wunhu? 4 Anaasɛ ɛbɛyɛ dɛn na
wobɛka akyerɛ wo nua sɛ: Ma minyi
duaa no mimfi w'aniwa mu, na hwɛ,
mpuran wɔ w'aniwa mu? 5 Nya-
atwomni! Yi mpuran no fi w'aniwa
mu kan, ɛno ansa na wubehu ade yiye
ayi duaa no afi wo nua aniwa mu.
6 Mommfa nea ɛyɛ kronkron mmma
akraman, na monntow mo nhene pa
nngu mprako anim, na wɔamfa wɔn
nan antiatia so na wɔannan ammɛtetew
mo.

*Adesrɛ*

7 Mummisa, na wɔbɛma mo,
monhwehwɛ, na mubehu, mompem na
wobehiɛ mo. 8 Na obiara a obisa no,
onya, na nea ɔhwehwɛ no, ohu, na nea
ɔpem no, wohiɛ no. 9 Anaasɛ mo mu
nipa bɛn na ɔwɔ hɔ, na sɛ ne ba bisa no
abodoo a, ɔbɛma no ɔbo? 10 Anaasɛ
obisa no apataa a, ɔbɛma no ɔwɔ?
11 Na sɛ mo a moyɛ abɔnefo nim sɛnea
moma mo mma nnepa a, mpɛn ahe na
mo agya a ɔwɔ soro no remfa nnepa
mma wɔn a wobisa no? 12 Enti ade
biara a mopɛ sɛ nnipa nyɛ mma mo no,
mo nso monyɛ wɔn saa ara; na eyi na
mmara ne adiyifo no kyerɛ.

*Akwan horow abien no*

13 Monhyɛn ɔpon teateaa no mu; na
ɔpon a ɛso ne ɔkwan a ɛtrɛw no ne nea
ɛkɔ ɔsɛe mu no, na wɔn a wɔhyɛn mu
no yɛ pii. 14 Na ɔpon teateaa ne
ɔkwan hihiaa no ne nea ɛkɔ nkwa mu,
na wɔn a wohu no sua.

*Nhwɛso pa*

15 Na monhwɛ mo ho yiye atoro
adiyifo ho, na wɔnam nguanten nhoma
mu ba mo nkyɛn, na wɔn mu de, wɔyɛ
mpataku adifudepɛfo. 16 Wɔn aba
na mode behu wɔn. Wɔtetew obobe
nsɔe so, anaasɛ wɔtetew borɔdɔma
akraate so? 17 Saa ara na dua pa
biara sow aba pa, na dua bɔne sow aba
bɔne. 18 Dua pa ntumi nsow aba
bɔne, na dua bɔne nso ntumi nsow
aba pa. 19 Dua biara a ɛnsow aba pa
no, wotwa na wɔde gu gya mu.
20 Enti wɔn aba na mode behu wɔn.

*Osetie*

21 Ɛnyɛ obiara a ose me sɛ Awurade,
Awurade no na ɔbɛkɔ ɔsoro ahenni mu,
na nea ɔyɛ m'agya a ɔwɔ soro no apɛde
no. 22 Ɛda no, nnipa pii bɛka akyerɛ
me sɛ: Awurade, Awurade, yɛmfaa wo
din nhyɛɛ nkɔm, na yɛmfaa wo din ntuu
ahonhommɔne, na yɛmfaa wo din nyɛɛ
ahoɔdenne pii anaa? 23 Ɛno na
mɛpaem maka makyerɛ wɔn sɛ: Minhuu
mo da, mumfi me so nkɔ, mo a moyɛ nea
ɛnteɛ!

*Ɔbotan ne anhwea so adansi*

24 Enti obiara a ɔte me nsɛm yi na
ɔyɛ no, mede no mɛto ɔbadwemma a
ɔtoo n'aban ɔbotan so no ho. 25 Na
osu kɛse tɔe, na nsu yirii, na
mframa bɔe, na ɛbɛbɔɔ aban no, na
anhwe ase; efisɛ wɔtoo ase ɔbotan so.
26 Na obiara a ɔte me nsɛm yi na
ɔnyɛ no, wɔde no bɛto ɔba kwasea a
ɔtoo n'aban anhwea so no ho. 27 Na
osu kɛse tɔe, na nsu yirii, na mframa
bɔe, na ɛbɛbɔɔ aban no, na ɛhwee ase,
na n'asehwe no so.
28 Na ɛbae sɛ Yesu wiee nsɛm yi ka
no, ne kyerɛkyerɛ no maa nkurɔfo
akuwakuw no ho dwiriw wɔn, 29 efisɛ
ɔkyerɛkyerɛ wɔn sɛ nea ɔwɔ tumi, na
ɛnyɛ sɛ wɔn kyerɛwfo no.

## Ti 8

*Ɔkwatani bi ahofi*

(1–4: Mar 1, 40–44; Luk 5, 12–14)

Na ofi bepɔw no so sianee no, nkurɔfo
akuwakuw pii dii n'akyi. 2 Na hwɛ,
ɔkwatani bi bae bɛkotow no kae sɛ:
Owura, sɛ wopɛ a, wubetumi ama me
ho afi. 3 Na ɔteɛɛ ne nsa kaa no sɛ:
Mepɛ, wo ho mfi! Na ntɛm ara na ne
kwata no gyaee. 4 Na Yesu see no
sɛ: Hwɛ, nka nkyerɛ obiara, na kɔ, fa
wo ho kɔkyerɛ ɔsɔfo, na kɔma ayɛyɛde
a Mose hyɛɛ no, na ɛnyɛ wɔn adanse.

*Akoa bi ayaresa*

(5–13: Luk 7, 1–10)

5 Na Yesu kɔhyɛn Kapernaum no,
asraafo ha so panyin bi baa ne nkyɛn
bɛsrɛɛ no 6 sɛ: Owura, m'abofra da

---

6 Mat 10, 11. 7 Mar 11, 24; Luk 11, 5–13; Yer 29, 13–14. 11 Yak 1, 17.
12 Mat 22, 39–40; Rom 13, 8–10. 13 Luk 13, 24. 14 Mat 19, 24; Aso 14, 22.
15 Mat 24, 4–5; 24, 24; Aso 20, 29. 16 Gal 5, 19–22; Yak 3, 12. 17 Mat 12, 33.
19 Mat 3, 10; Yoh 15, 2; 15, 6. 21 Rom 2, 13; Yak 1, 22; 1, 25; 2, 14. 22 Luk 13, 25–27;
1 Ko 13, 1–2. 23 Mat 25, 41; 2 Ti 2, 19. 24 Mat 7, 21. 27 Hes 13, 10–11.
28 Mar 1, 22; Luk 4, 32. 29 Yoh 7, 46. — 4 Mat 9, 30; Mar 7, 36; Luk 17, 14; Lev 14, 2–32.

fie yare mmubui rehu ayayade dodo.
7 Na osee no sɛ: Mɛba mabɛsa no yare.
8 Na asraafo ha so panyin no buae sɛ:
Owura, mensɛ sɛ wobɛhyɛn me suhyɛ
ase, na ka asɛm nko, na m'abofra no
ho bɛyɛ no den. 9 Na me nso meyɛ
onipa a mewɔ tumi ase, na mewɔ
asraafo wɔ m'ase, na mise oyi sɛ: Kɔ!
a, ɔkɔ, na mise ɔfoforo bi sɛ: Bra! a,
ɔba, na mise m'akoa sɛ: Yɛ eyi! a, ɔyɛ.
10 Na Yesu tee no, ɛyɛɛ no nwonwa,
na ɔka kyerɛɛ wɔn a wodi n'akyi no sɛ:
Nokware mise mo sɛ, Israel mu mpo
minhuu gyidi kɛse a ɛte sɛɛ pɛn.
11 Na mise mo sɛ, nnipa pii befi apuei
ne atɔe aba, na wɔne Abraham ne
Isak ne Yakob abɛtra adidii ɔsoro
ahenni mu; 12 na ahenni mma no de,
wɔbɛtow wɔn akogu akyirikyiri sum
no mu; ɛhɔ na osu ne setwɛre wɔ.
13 Na Yesu see asraafo ha so panyin
no sɛ: Kɔ, na sɛnea woagye adi no,
ɛnyɛ mma wo! Na ɛdɔn no ara mu
n'abofra no ho sanee.

*Petro n'ase ayaresa*

(14–17: Mar 1, 29–34; Luk 4, 38–41)

14 Na Yesu baa Petro fi no, obehuu
n'asebea sɛ ɔda hɔ yare atiridii. 15 Na
osoo ne nsa, na atiridii no gyaa no, na
ɔsɔre som no.

*Yesu sa nyarewa ahorow*

16 Na eduu anwummere no, wɔde
wɔn a wɔwɔ ahonhommɔne bebree
brɛɛ no; na ɔde n'asɛm tuu ahon-
hommɔne no, na ɔsaa wɔn a wɔyare
nyinaa yare. 17 Na nea odiyifo
Yesaia kae no aba mu sɛ: Ɔno na ɔfaa
yɛn ahoɔmmerɛw, na ɔsoaa yɛn
nyarewa.

*Yesu akyidi*

(19–22: Luk 9, 57–60)

18 Na Yesu huu nkurɔfo akuwakuw
pii wɔ ne ho no, ɔhyɛe sɛ wɔbɛkɔ asuo-
gya nohɔ. 19 Na ɔkyerɛwfo bi bae
bɛka kyerɛɛ no sɛ: Ɔkyerɛkyerɛfo,
baabiara a wobɛkɔ no, medi w'akyi.
20 Na Yesu see no sɛ: Sakraman wɔ
atu, na wim nnomaa wɔ mmerebuw,
na onipa ba no de, onni nea ɔde ne ti to.
21 Na asuafo no mu ɔfoforo bi see no
sɛ: Awurade, ma me kwan na minkosie
m'agya ansa. 22 Na Yesu see no sɛ:
Di m'akyi, na ma awufo nsie wɔn
awufo!

*Ahum asebrɛ*

(23–27: Mar 4, 36–41; Luk 8, 23–25)

23 Na osii ɔkorow mu no, n'asuafo
no dii n'akyi. 24 Na hwɛ, ahum kɛse
bi tui ɛpo no so, na ɛmaa asorɔkye bu
bɛkataa ɔkorow no so; na ɔno de, na
wada. 25 Na wɔbaa ne nkyɛn benyan
no sɛ: Awurade, gye yɛn, na yɛreyera!
26 Na osee wɔn sɛ: Mo a mo gyidi sua,
adɛn na ehu aka mo sɛɛ? Ɛnna ɔsɔre
teɛteɛɛ mframa ne ɛpo no, na ɛyɛɛ dinn.
27 Na ɛyɛɛ nnipa no nwonwa, na
wɔkae sɛ: Onipa bɛn koraa ni na
mframa ne ɛpo mpo tie no yi?

*Ahonhommɔne*

(28–34: Mar 5, 1–17; Luk 8, 26–37)

28 Na oduu asuogya nohɔ, Gadarafo
asase so no, nnipa baanu bi a hon-
hommɔne wɔ wɔn so fi aboda mu
behyiaa no; wɔyɛ keka sɛ, enti obiara
ntumi ntwam ɔkwan no so. 29 Na
hwɛ, wɔteɛteɛɛm sɛ: Dɛn na yɛne wo
wɔ yɛ, Onyankopɔn ba? Wobaa ha sɛ
wobɛyɛ yɛn aninyanne ansa na bere no
adu anaa? 30 Nanso na mprakokuw
kɛse bi redidi akyirikyiri. 31 Na
ahonhommɔne no srɛɛ no sɛ: Sɛ wutu
yɛn a, ma yɛn kwan na yɛnkɔ mprako-
kuw yi mu. 32 Na osee wɔn sɛ:
Monkɔ! Na wofii adi kɔɔ mprako no
mu, na hwɛ, mprakokuw no nyinaa bɔɔ
kirididi sian ɔbotan kuronkuron no
koguu po no mu wuwui nsu no mu.
33 Na wɔn a wɔhwɛ wɔn so no guangu-
anee, na wɔkɔɔ kurow no mu kɔkaa ne
nyinaa ne wɔn a ahonhommɔne wɔ wɔn
so no ho asɛm no. 34 Na hwɛ, kurom
hɔfo no nyinaa fii adi sɛ wɔrebehyia
Yesu; na wohuu no no, wɔsrɛɛ no sɛ
omfi wɔn hye so hɔ nkɔ.

## Ti 9

*Obubuafo bi ayaresa*

(1–8: Mar 2, 1–12; Luk 5, 17–26)

Na osii ɔkorow mu twa baa
n'ankasa ne kurom. 2 Na hwɛ, wɔde
onipa bi a ɔyare mmubui a ɔda kɛtɛ so
brɛɛ no. Na Yesu huu wɔn gyidi no,

10 Mat 15, 28. 11 Yes 49, 12; Luk 13, 28–29. 12 Mat 22, 13; 24, 51; 25, 30.
13 Mat 9, 29; 15, 28. 14 1 Ko 9, 5. 17 Yes 53, 4. 18 Mar 4, 35; Luk 8, 22.
20 2 Ko 8, 9. 21 1 Ah 19, 20. 26 Mat 14, 31; 16, 8. 29 Luk 4, 41; 2 Pe 2, 4. —
1 Mat 4, 13.

ɔka kyerɛɛ obubuafo no sɛ: Ɔba, ma
wo bo ntɔ wo yam; wɔde wo bɔne afiri
wo. 3 Na hwɛ, kyerɛwfo no mu binom
kae wɔn mu sɛ: Onipa yi ka abususɛm.
4 Na Yesu huu wɔn adwene no, ɔkae
sɛ: Adɛn nti na mudwen bɔne mo koma
mu? 5 Na nea ɛwɔ he na ɛyɛ mmerɛw,
sɛ wɔbɛka sɛ: Wɔde wo bɔne afiri
wo, anaasɛ wɔbɛka sɛ: Sɔre na nantew?
6 Na nea ɛbɛyɛ na mubehu sɛ onipa ba
no wɔ tumi asase so sɛ ɔde bɔne firi
nti,—ɔka kyerɛɛ obubuafo no sɛ: Sɔre,
fa wo kɛtɛ na kɔ wo fi! 7 Na ɔsɔre siim
kɔɔ ne fi. 8 Na nkurɔfo akuwakuw
no hui no, ɛyɛɛ wɔn nwonwa, na wɔhyɛɛ
Onyankopɔn a ɔde saa tumi no ama
nnipa no anuonyam.

*Mateo frɛ*
(9–13: Mar 2, 13–17; Luk 5, 27–32)

9 Na Yesu fi hɔ retwam no, ohuu
onipa bi a ɔte atowgyei a wɔfrɛ no
Mateo; na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Di m'akyi.
Na ɔsɔre dii n'akyi. 10 Na ɛbae sɛ
ɔte adidii wɔ fie no, hwɛ, towgyefo ne
nnebɔneyɛfo pii bae ne Yesu ne n'asu-
afo no bɛtraa adidii. 11 Na Farisifo
no hui no, wɔka kyerɛɛ n'asuafo no sɛ:
Adɛn nti na mo kyerɛkyerɛfo ne
towgyefo ne nnebɔneyɛfo didi yi?
12 Na ɔtee no, ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Wɔn
a wɔn ho yɛ den no, enhia wɔn ɔyaresafo
na wɔn a wɔyare no. 13 Na monkɔ
nkosua eyi ase sɛ: Mepɛ mmɔborohunu
na ɛnyɛ afɔrebɔ. Mammɛfrɛ treneefo,
na mebɛfrɛɛ nnebɔneyɛfo.

*Mmuadadi*
(14–17: Mar 2, 18–22; Luk 5, 33–38)

14 Ɛnna Yohane asuafo baa ne
nkyɛn bɛkae sɛ: Adɛn nti na yɛne
Farisifo di mmuada, na w'asuafo de,
wonni mmuada? 15 Na Yesu ka kye-
rɛɛ wɔn sɛ: Ayeforokunu ne ayeforo
asefo no wɔ hɔ yi, ɛbɛyɛ dɛn na wɔn
werɛ ahow? Na nna bi bɛba a wobeyi
ayeforokunu no afi wɔn nkyɛn, na ɛno
ansa na wobedi mmuada. 16 Obi mfa
ɔtam foforo sin ntaa atade dedaw mu;
efisɛ ntaamu no yi fi atade no mu a,
ntetewee no yɛ kɛse. 17 Nanso wɔmfa
nsa foforo ngu nhoma nkotoku dedaw
mu; anyɛ saa a, nkotoku no bɛpaapae,
na nsa no ahwie agu, na kotoku no
asɛe. Na wɔde nsa foforo gu nkotoku
foforo mu, na n'abien nyinaa ayɛ yiye.

*Yairo babea*
(18–26: Mar 5, 22–43; Luk 8, 41–56)

18 Ɔreka eyinom akyerɛ wɔn no,
hwɛ, ɔpanyin biako bi bae bɛkotow no
kae sɛ: Sesɛɛ me babea awu, na bra,
na fa wo nsa bɛto no so, na obenya
nkwa. 19 Na Yesu sɔre ne n'asuafo
no dii n'akyi.

*Ɔbea bi ayaresa*

20 Na hwɛ, ɔbea bi a mogya atu no
mfirihyia dumien faa n'akyi de ne nsa
bɛkaa n'atade ano nnwow. 21 Na
ɔkae ne tirim sɛ: Sɛ mede me nsa meka
n'atade nko a, me ho bɛyɛ me den.
22 Na Yesu dan ne ho na ohuu no no,
ɔkae sɛ: Ɔbabea, ma wo bo ntɔ wo
yam, wo gyidi agye wo. Na efi dɔn
no ara mu na ɔbea no ho yɛɛ no den.

*Yairo babea wunyan*

23 Na Yesu duu ɔpanyin no fi na
ohuu atɛntɛbɛnhyɛnfo ne nkurɔfokuw
a wɔreyɛ gyegyeegye no, 24 ɔkae sɛ:
Momma kwan, na ababaa no nwui, na
wada. Na wɔserew no. 25 Na ɔpam
nkurɔfokuw no fii adi no, ɔkɔɔ mu
kosoo ne nsa, na ababaa no nyanee.
26 Na eyi ho asɛm trɛwee asase no
nyinaa so.

*Anifuraefo baanu adehu*

27 Na Yesu fi hɔ rekɔ no, anifuraefo
baanu dii n'akyi teɛteɛɛm sɛ: Dawid
ba, hu yɛn mmɔbɔ! 28 Na oduu fie
no, anifuraefo no baa ne nkyɛn; na
Yesu ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Mugye di sɛ
metumi mayɛ eyi? Wɔka kyerɛɛ no
sɛ: Yiw, owura. 29 Ɛnna ɔde ne nsa
kaa wɔn aniwa kae sɛ: Sɛnea mo gyidi
te no, ɛnyɛ saa mma mo! 30 Na wɔn
aniwa buebuei. Na Yesu teɛteɛɛ wɔn
sɛ: Monhwɛ na obiara anhu! 31 Na
wɔn de, wofii hɔ no, wɔde ne ho asɛm
trɛwee asase no nyinaa so.

*Ɔbɔdamfo mum bi ayaresa*

32 Na wɔrefi adi no, hwɛ, wɔde
mum bi a honhommɔne wɔ no so brɛɛ
no. 33 Na otuu honhommɔne no no,
mum no kasae. Na ɛyɛɛ nkurɔfo akuw-
akuw no nwonwa, na wɔkae sɛ:
Wonhuu saa bi da wɔ Israel. 34 Na
Farisifo no de, wɔkae sɛ: Ɔnam

3 Mar 2, 7. **4** Mat 12, 25; Yoh 2, 25. **11** Luk 15, 2. **13** Hos 6, 6; 1 Sa 15, 22; Mat 18, 11. **14** Luk 18, 12. **15** Yoh 3, 29. **16** Yoh 1, 17. **21** Mat 14, 36. **24** Yoh 11, 11; 11, 14; 11, 25. **29** Mat 8, 13. **30** Mat 8, 4. **34** Mat 12, 24.

ahonhommɔne panyin so na otu
ahonhommɔne.

*Ayamhyehye*

35 Na Yesu kyinii nkurow ne nkuraa
nyinaa mu kyerɛkyerɛe wɔn hyia adan
mu, na ɔkaa ahenni no ho asɛmpa, na
ɔsaa nyarewa ne ahoɔmmerɛw nyinaa.
36 Na ohuu nkurɔfo akuwakuw no, ne
yam hyehyee no maa wɔn, efisɛ na
wɔabrɛ, na wɔsam hɔ sɛ nguan a wonni
hwɛfo. 37 Ɛnna ɔka kyerɛɛ n'asuafo
no sɛ: Otwa adwuma no dɔɔso, na
adwumayɛfo no de, wosua. 38 Enti
monsrɛ otwa wura no, na ɔmma
adwumayɛfo mmra ne twa adwuma no
mu!

## Ti 10

*Asuafo dumien no paw*

(1–15: Mar 6, 7–13; Luk 9, 1–5.
2–4: Mar 3, 14–19; Luk 6, 13–16; Yoh 1, 40–49)

Na ɔfrɛɛ n'asuafo dumien no bae, na
ɔmaa wɔn ahonhom fi so tumi sɛ wontu
wɔn, na wɔnsa nyarewa ne ahoɔmme-
rɛw nyinaa.
2 Na asomafo dumien no din ni: Nea
odi kan ne Simon a wɔfrɛ no Petro, ne
ne nua Andrea; Yakobo a ɔyɛ Sebedeo
ba no, ne ne nua Yohane, 3 Filipo
ne Bartolomeo, Toma ne towgyeni
Mateo, Alfeo ba Yakobo ne Tadeo,
4 Simon a ofi Kana ne Yuda Iskariot
a oyii no mae no nso.

*Asomafo no adwuma*

5 Dumien yi na Yesu somaa wɔn
hyɛɛ wɔn sɛ: Mommman nnkɔ aman-
aman kwan so, na monnhyɛn Samariafo
kurow biara mu, 6 na mmom monkɔ
Israel fi nguan a ayera no nkyɛn!
7 Na mokɔ a, monkɔka sɛ: Ɔsoro ahenni
no abɛn. 8 Monsa ayarefo yare,
munnyan awufo, momma akwatafo ho
mfi, muntu ahonhommɔne; munyaa no
kwa, na momfa mma kwa! 9 Mon-
nhwehwɛ sika anaa dwetɛ anaa kɔbere
nngu mo abɔso mu, 10 monnhwehwɛ
akwantu bɔtɔwa anaa ntade abien
anaa mpaboa anaa poma; na odwuma-
yɛfo aduan sɛ no. 11 Na kurow anaa
akuraa biara a mobɛhyɛn mu no,
mummisa nea ɔsɛ wɔ hɔ, na ɛhɔ na
montra nkosi sɛ mubefi hɔ akɔ. 12 Na
mohyɛn ofi bi mu a, munkyia emufo no.
13 Na sɛ ɛsɛ ofi no a, mo asomdwoe
mmra so; na sɛ ɛnsɛ no a, mo asomdwoe
nsan mmra mo nkyɛn. 14 Na obiara a
ɔrennye mo na ɔrentie mo asɛm no,
mufi ofi anaa kurow no mu rekɔ a,
momporoporow mo nan ase tutuw.
15 Nokware mise mo sɛ, atemmu da
no, ɛbɛfanim Sodom ne Gomora asase
asen saa kurow no.

*Ɔtaa ho nkɔmhyɛ*

(17–22: Mar 13, 9–13; Luk 21, 12–17.
26–33: Luk 12, 2–9)

16 Hwɛ, meresoma mo sɛ nguan akɔ
mpataku mfinimfini; enti monyɛ anifere
sɛ awɔ, na monyɛ kronn sɛ mmorɔnoma.
17 Na monhwɛ mo ho yiye nnipa ho;
na wobeyi mo ama mpanyimfo gua, na
wɔaka mo mpire wɔn hyia adan mu.
18 Na me nti wɔde mo bɛkɔ amradofo
ne ahene anim na adi adanse akyerɛ
wɔne amanaman. 19 Na sɛ woyi mo
ma a, munnnwinnwen sɛnea mobɛkasa
anaa nea mobɛka, na wɔde nea mobɛka
bɛma mo ɛdɔn no ara mu. 20 Na ɛnyɛ
mo na mokasa, na mo agya honhom no
na ɔkasa mo mu. 21 Na onua beyi
onua ama owu, na agya ayi ɔba ama,
na mma asɔre atia awofo, na wɔama
wɔakum wɔn. 22 Na me din nti
nnipa nyinaa bɛtan mo; na nea obe-
gyina ano akodu awiei no, ɔno na
wobegye no nkwa. 23 Na sɛ wɔtaa
mo kurow yi mu a, munguan nkɔ foforo
mu; na nokware mise mo sɛ, morenwie
Israel nkurow nyinaa ansa na onipa
ba no aba. 24 Osuani nsen ne kyerɛ-
kyerɛfo, na akoa nsen ne wura.
25 Ɛdɔɔso ma osuani sɛ ɔbɛyɛ sɛ ne
kyerɛkyerɛfo, ne akoa sɛ ɔbɛyɛ sɛ ne
wura; na sɛ wɔafrɛ ofiwura no Beelse-
bul a, mpɛn ahe na wɔremfa mfrɛ ne
fifo?
26 Enti munnsuro wɔn; na biribiara
nni hɔ a ɛso akata a ɛrenna adi, anaa
ahintaw a wɔrenhu. 27 Nea meka
mekyerɛ mo esum mu no, monka no
hann mu, na nea mote no mo asom no,

35 Mat 4, 23. 36 Mat 14, 14; Mar 6, 34; Hes 34, 5. 37 Luk 10, 2. — 6 Mat 24;
Aso 13, 46. 7 Mat 4, 17; Luk 10, 9. 8 Aso 20, 23. 10 Luk 10, 4; 1 Ti 5, 18;
Num 18, 31. 12 Luk 10, 5–6. 14 Luk 10, 10–12; Aso 13, 51; 18, 6. 15 Mat 11, 24;
Luk 20, 47. 16 Luk 10, 3; Rom 16, 19; Efe 5, 15. 17 Mat 24, 9. 18 Mat 24, 14;
Aso 25, 23; 27, 24. 19 Luk 12, 11–12 20 1 Ko 2, 4. 21 Mat 10, 35.
22 Mat 24, 9; 24, 13. 23 Mat 16, 28. 24 Luk 6, 40; Yoh 13, 16; 15, 20.
25 Mat 12, 24. 26 Mar 4, 22; Luk 8, 17.

mompae mu nka no adan atifi. 28 Na
munnsuro wɔn a wokum ɔhonam na
wontumi nkum ɔkra, na mmom munsuro
nea obetumi asɛe ɔkra ne ɔhonam
amanehunu kurom. 29 So wɔntɔn
nkasanoma abien nnye ɔban? Nanso
wɔn mu biako mpo nkwati mo agya
nhwe fam. 30 Na mo ti nhwi mpo,
wɔakan ne nyinaa. 31 Enti munnsuro!
Mosen nkasanoma bebree. 32 Enti
obiara a ɔbɛbɔ me din nnipa anim no,
me nso mɛbɔ ne din m'agya a ɔwɔ soro
no anim; 33 na obiara a ɔbɛpa me
nnipa anim no, me nso mɛpa no m'agya
a ɔwɔ soro no anim.

*Ɔko di asomdwoe anim*
(34–36: Luk 12, 51–53)

34 Munnsusuw sɛ mede asomdwoe
baa asase so; ɛnyɛ asomdwoe na mede
bae, na mmom nkrante. 35 Na meba
mebɛpaapaee mu na onipa asɔre atia
n'agya, na ɔbabea asɔre atia ne na,
na osew asɔre atia n'ase; 36 na onipa
fifo bɛyɛ n'atamfo. 37 Nea ɔpɛ agya
anaa ɛna kyɛn me no, ɔnsɛ me; na nea
ɔpɛ ɔbabarima anaa ɔbabea kyɛn me
no, ɔnsɛ me, 38 na nea ɔmfa n'asɛndua
na onni m'akyi no, ɔnsɛ me. 39 Nea
ne nsa aka ne kra no, ebefi ne nsa, na
nea me nti ne kra fii ne nsa no, ne nsa
bɛka.

*Asafo no tumi*

40 Nea ogye mo no gye me, na nea
ogye me no gye nea ɔsomaa me no.
41 Nea ogye odiyifo odiyifo din mu no,
ne nsa bɛka odiyifo akatua; na nea
ogye onipa trenee onipa trenee din
mu no, ne nsa bɛka onipa trenee akatua.
42 Na obiara a ɔbɛma nketewa yi mu
biako nsuonwini kuruwa ma osuani
din mu no, nokware mise mo sɛ,
n'akatua remmɔ no.

## Ti 11

*Osuboni Yohane ahoyeraw*
(2–19: Luk 7, 18–35)

Na ɛbae sɛ Yesu wiee n'asuafo
dumien no kasakyerɛ no, ofii hɔ sɛ
ɔrekɔkyerɛkyerɛ na waka asɛm wɔn
nkurow mu. 2 Na Yohane tee Kristo
nnwuma wɔ afiase no, ɔsomaa n'asuafo
3 kobisaa no sɛ: Wone nea ɔreba no
anaasɛ yɛnhwɛ ɔfoforo kwan? 4 Na
Yesu bua see wɔn sɛ: Monkɔ na
monkɔka nea mote na muhu yi nkyerɛ
Yohane: 5 Anifuraefo hu ade, na
mmubuafo nantew, akwatafo ho fi, na
asotifo te asɛm, awufo nyan, na wɔka
asɛmpa kyerɛ ahiafo. 6 Na nhyira ne
nea merento no hintidua.

*Yesu di Yohane ho adanse*

7 Na eyinom rekɔ no, Yesu fii ase
kaa Yohane ho asɛm kyerɛɛ nkurɔfo
akuwakuw no sɛ: Ɛdɛn na mufii adi
kɔɔ sare so kɔhwɛɛ? Demmire a
mframa rehim anaa? 8 Anaasɛ ɛdɛn
na mufii adi kɔhwɛe? Onipa a ɔhyɛ
ntade bɔkɔɔ anaa? Hwɛ, wɔn a wɔhyɛ
ntade bɔkɔɔ no wɔ ahemfo afi mu.
9 Anaasɛ adɛn nti na mufii adi?
Mokɔhwɛɛ odiyifo anaa? Yiw, mise
mo sɛ, ɔsen odiyifo mpo. 10 Oyi ne
nea wɔakyerɛw ne ho asɛm sɛ:
Hwɛ, meresoma me bɔfo adi w'anim
a obesiesie w'anim kwan.
11 Nokware mise mo sɛ, wɔn a mmea
awo wɔn nyinaa mu biara nsɔree a
ɔsen Yohane suboni; nanso nea ɔyɛ
aketewa koraa ɔsoro ahenni mu no
yɛ kɛse sen no. 12 Na efi osuboni
Yohane bere so besi nnɛ, wɔyɛ ɔsoro
ahenni ho ade abran so, na wɔn a wɔyɛ
no abran so no fa no anuɔden so.
13 Na adiyifo no nyinaa ne mmara no
hyɛɛ nkɔm besii Yohane so. 14 Na sɛ
mopɛ sɛ mugye a, oyi ne Elia a ɔreba
no. 15 Nea ɔwɔ aso no, ma ontie!

*Yudafo komapirim*

16 Na hena ho na mede nnɛ mma yi
mɛto? Wɔte sɛ mmofraa a wɔtete gua
so refrɛfrɛ wɔn mfɛfo sɛ: 17 Yɛahyɛn
atɛntɛbɛn ama mo, na moansaw;
yɛatwa agyaadwo ama mo, na mo werɛ
anhow. 18 Na Yohane bae, onnidi
na ɔnnom, na wose: Ɔwɔ honhommɔne.
19 Onipa ba no bae, odidi na ɔnom, na
wose: Hwɛ, odidifo ne ɔsanomfo,
towgyefo ne nnebɔneyɛfo adamfo.
Nanso nyansa nam ne nnwuma so di
bem.

---

28 Yak 4, 12. 33 Luk 9, 26. 36 Mika 7, 6. 37 Deut 33, 9; Luk 14, 26–27.
38 Mat 16, 24–25. 39 Luk 17, 33; Yoh 12, 25. 40 Mat 18, 5; Luk 10, 16; Yoh 13, 20.
42 Mat 25, 40; Mar 9, 41. — 2 Mat 14, 3. 3 Mal 3, 1. 5 Yes 35, 5–6; 61, 1.
6 Mat 13, 57; 26, 31. 7 Mat 3, 1; 3, 5. 9 Luk 1, 76. 10 Mal 3, 1.
11 Mat 13, 17. 12 Luk 16, 16; 13, 24. 14 Mal 4, 5; Mat 17, 10–13. 17 Mmb 29, 9.
18 Mat 3, 4. 19 Mat 9, 14–15.

*Korasin, Betsaida ne Kapernaum*

(20–24: Luk 10, 12–15)

20 Ɛnna ofii ase kaa nkurow a wayɛ
n'ahoɔdenne pii wom no anim sɛ
wɔnsakraa wɔn adwene sɛ: 21 Kora-
sin, due! Betsaida, due! Efisɛ
ahoɔdenne a wɔayɛ no mo mu yi, sɛ
wɔyɛɛ no Tiro ne Sidon a, anka wɔasa-
kra wɔn adwene atweaatam ne nso mu
dedaw. 22 Nso mise mo sɛ, atemmu
da no, ɛbɛfanim Tiro ne Sidon asen mo.
23 Na wo Kapernaum, so wɔbɛma wo
so akɔ soro? Wɔbɛbrɛ wo ase akɔ
asaman; efisɛ ahoɔdenne a wɔayɛ no
wo mu yi, sɛ wɔyɛɛ no Sidon a, anka
ɛwɔ hɔ de besi nnɛ. 24 Nso mise mo
sɛ, atemmu da no, ɛbɛfanim Sodom
asase asen wo.

*Agya no ayeyi*

(25–27: Luk 10, 21–22)

25 Ɛbere no ara mu Yesu kae sɛ:
Agya, ɔsoro ne asase wura, miyi wo
ayɛ sɛ wode nneɛma yi ahintaw
anyansafo ne animdefo, na woayi
akyerɛ nkokoaa. 26 Yiw, agya, ne
saa na ɛyɛ anisɔ w'anim. 27 M'agya
de nneɛma nyinaa ahyɛ me nsa; na
obiara nnim ɔba no, gye agya no, na
obiara nnim agya no, gye ɔba no ne nea
ɔba no pɛ sɛ oyi no adi kyerɛ no. 28 Mo
a moayɛ adwuma abrɛ na wɔasoa mo
nnosoa nyinaa, mommra me nkyɛn,
na mɛma moahome. 29 Momfa me
kɔndua nto mo ho so, na munsua me,
sɛ midwo na mebrɛ me ho ase koma mu;
na mubenya ɔhome ama mo kra.
30 Na me kɔndua yɛ mmerɛw, na
m'adesoa yɛ hare.

## Ti 12

*Homeda sɛe*

(1–8: Mar 2, 23–28; Luk 6, 1–5)

Ɛbere no mu no, Yesu kɔfaa aburofuw
bi mu home da bi; na ɔkɔm dee n'asuafo
no, na wofii ase pempan mmɛtem no bi
wee. 2 Na Farisifo no hui no, wɔka
kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, w'asuafo yɛ nea
enni ho kwan sɛ wɔyɛ home da. 3 Na
osee wɔn sɛ: Monkan nea Dawid yɛe,
bere a ɔkɔm dee no ne wɔn a wɔka ne
ho no? 4 Sɛnea ɔkɔɔ Onyankopɔn fi, na
okodii kyerɛ abodoo a ɔne wɔn a wɔka
ne ho no nni ho kwan sɛ wodi gye asɔfo
nko ara no? 5 Anaasɛ monkan mmara
no mu sɛnea homeda, asɔfo a wɔwɔ
asɔrefi no sɛe homeda nanso wonni ho
fɔ no? 6 Na mise mo sɛ, nea ɔkyɛn
asɔrefi wɔ ha. 7 Na sɛ munim sɛ:
Mmɔborohunu na mepɛ na ɛnyɛ afɔrebɔ,
a, anka moammu wɔn a wonni fɔ no fɔ;
8 na onipa ba no yɛ home da wura.

(9–14: Mar 3, 1–6; Luk 6, 6–11)

9 Na ofii hɔ kɔɔ wɔn hyiadan mu.
10 Na hwɛ, onipa bi wɔ hɔ a ne nsa awu.
Na wobisaa no sɛ: Ɛwɔ ho kwan sɛ
wɔsa yare homeda anaa? na wɔakɔtoto
n'ano. 11 Na osee wɔn sɛ: Mo mu
nipa bɛn na sɛ ɔwɔ oguan biako, na
ɔkɔhwe amoa mu homeda a, ɔrenso no
mu mma no so? 12 Na ɔsen bɛn na
onipa nsen oguan? Enti ɛwɔ ho kwan
sɛ wɔyɛ papa homeda. 13 Ɛnna ɔka
kyerɛɛ onipa no sɛ: Teɛ wo nsa! Na
ɔteɛe, na ɛsan yɛɛ yiye sɛ biako no.

*Wɔpam Yesu tiri so sɛ wobekum no*

14 Na Farisifo no fii adi kotuu ne
ho agyina sɛnea wobekum no. 15 Na
Yesu hui no, ɔtwee ne ho fii hɔ, na
nkurɔfo akuwakuw pii dii n'akyi, na
ɔsaa wɔn nyinaa yare. 16 Na ɔbaraa
wɔn sɛ wonnyi no adi, 17 na nea
odiyifo Yesaia kae no aba mu sɛ:
18 Hwɛ, m'abofra a mayi no,
nea medɔ no a me kra ani sɔ no;
mede me honhom megu no so,
na waka atemmu akyerɛ amanaman.
19 Ɔrenko, na ɔrenteɛteɛm,
na obi rente ne nne abɔnten so;
20 demmire a abukaw no, ɔremmu mu,
na kanea ntamaa a ayɛ wusiwusi
nso, ɔrennum,
de akosi sɛ ɔbɛma atemmu adu
nkonim mu.
21 Na ne din so na amanaman de wɔn
ani bɛto.

*Nkɔnkɔnsa ho mmuae*

(22–45: Mar 3, 22–30; Luk 11, 14–26; 11, 29–32)

22 Ɛnna wɔde obi a ɔwɔ honhommɔne
a ɔyɛ onifuraefo ne mum brɛɛ no, na

21 Yona 3, 6. 23 Mat 4, 13; 8, 5; 9, 1. 24 Mat 10, 15. 25 1 Ko 1, 26–29.
27 Mat 28, 18; Yoh 3, 35; 17, 2; Flp 2, 9. 28 Mat 12, 20; Yer 31, 25. 30 1 Yoh 5, 3. —
1 Deut 23, 25. 2 Ex 20, 10. 3 1 Sa 21, 6. 4 Lev 24, 9. 5 Num 28, 9.
7 Hos 6, 6; Mat 9, 13. 10 Luk 14, 3. 11 Luk 14, 5. 14 Yoh 5, 16.
15 Mar 3, 7–12. 16 Mat 8, 4. 17 Yes 42, 1–4. 18 Mat 3, 17.

ɔsaa no yare maa mum no kasae, na
ohuu ade. 23 Na nkurɔfo akuwakuw
no nyinaa ho dwiriw wɔn, na wɔkae sɛ:
Ɛnyɛ Dawid ba no ni? 24 Na Farisifo
no tee no, wɔkae sɛ: Ahonhommɔne
panyin Beelsebul nko ara so na onipa
yi nam tu ahonhommɔne. 25 Na ohuu
wɔn adwene no, osee wɔn sɛ: Ahenni
biara a ɛne ne ho di mpaapaemu no
dan amamfo; na kurow anaa ofi biara
a ɛne ne ho di mpaapaemu no rennyina.
26 Na sɛ Satan tu Satan a, na ɔne ne ho
adi mpaapaemu; na ɛbɛyɛ dɛn na
n'ahenni agyina? 27 Na sɛ me, mede
Beelsebul na etu ahonhommɔne a, na
mo mma de hena na etu wɔn? Eyi nti
wɔbɛyɛ mo atemmufo. 28 Na sɛ mede
Onyankopɔn honhom na etu ahon-
hommɔne a, ɛnde na Onyankopɔn
ahenni anya aba mo so. 29 Anaasɛ
ɛbɛyɛ dɛn na obi betumi akɔ ɔhoɔdenfo
fi akɔfow n'afide, gye sɛ odi kan kye-
kyere ɔhoɔdenfo no ansa na wafow
ne fi.

*Honhom ho abususɛm*

30 Nea ɔnka me ho no, na ɔne me
anya; na nea ɔne me mmoaboa ano no,
na ɔhwete mu. 31 Eyi nti mise mo
sɛ: Wɔde bɔne ne abususɛm nyinaa
befiri nnipa, na honhom ho abususɛm
de, wɔremfa mfiri nnipa. 32 Na nea
ɔbɛkasa atia onipa ba no, wɔde befiri
no; na nea ɔbɛkasa atia Honhom
Kronkron de, wɔremfa mfiri no wiase
ha ne wiase a ɛreba no mu.

*Koma ne asetra*

33 Momma dua no nyɛ dua pa, na
n'aba ayɛ aba pa; anaasɛ momma dua
no nyɛ dua bɔne, na n'aba ayɛ aba bɔne;
na dua aba na wɔde hu dua ko.
34 Nhurutoa mma! Moyɛ abɔnefo yi,
mobɛyɛ dɛn atumi aka nsɛm pa? Na
nea ayɛ koma ma abu so no na ano ka.
35 Onipa pa fi nnepa a waboaboa ano
ne koma mu no mu na oyi nnepa adi;
na onipa bɔne fi nnebɔne a waboaboa
ano ne koma mu no mu na oyi nnebɔne
adi. 36 Na mise mo sɛ, asɛnhunu
biara a nnipa bɛka no, wobebu ho
akontaa atemmu da. 37 Na wo nsɛm
so na wɔnam bebu wo bem, na wo nsɛm
so nso na wɔnam bebu wo fɔ.

*Wɔhwehwɛ sɛnkyerɛnne*

38 Ɛnna kyerɛwfo ne Farisifo no mu
bi buaa no sɛ: Kyerɛkyerɛfo, yɛpɛ sɛ
yehu wo nsam sɛnkyerɛnne bi. 39 Na
obua see wɔn sɛ: Nnɛ mma abɔnefo ne
awaresɛefo hwehwɛ sɛnkyerɛnne,
nanso wɔremma wɔn sɛnkyerɛnne
biara, gye odiyifo Yona sɛnkyerɛnne
no. 40 Na sɛnea Yona dii bonsu yam
nnansa awia ne anadwo no, saa ara
nso na onipa ba no bedi asase komam
nnansa awia ne anadwo.
41 Niniwe mmarima ne nnɛ mma yi
bɛsɔre atemmu no mu na wɔabu wɔn
fɔ, efisɛ wɔsakraa wɔn adwene Yona
asɛnka mu; na hwɛ, nea ɔsen Yona
wɔ ha. 42 Nifa hɔ hemmaa no ne nnɛ
mma yi bɛsɔre atemmu no mu, na wabu
wɔn fɔ, efisɛ ofi asase ano nohɔ betiee
Salomo nyansa; na hwɛ, nea ɔsen
Salomo wɔ ha. 43 Sɛ honhom fi no fi
onipa no mu a, okokyinkyin nkyere-
kyerewa so hwehwɛ ɔhome, na onnya
bi. 44 Na ose: Mɛsan makɔ me dan a
mifii mu mebae no mu. Na ɔba a,
ɔbɛto sɛ ɛda mpan, wɔaprapra mu, na
wɔasiesie mu. 45 Na ɔkɔ kɔfa
ahonhom foforo ason a wɔyɛ bɔne sen
no ka ne ho, na wɔbɛhyɛn mu tra hɔ;
na onipa no akyiri yi asetra yɛ bɔne sen
kan de no. Saa ara nso na ɛbɛyɛ nnɛ
mma abɔnefo yi.

*Yesu abusuafo hwehwɛ no*

(46–50: Mar 3, 31–35; Luk 8, 19–21)

46 Na ogu so kasa kyerɛ nkurɔfo
akuwakuw no, hwɛ, ne na ne ne nua-
nom begyinaa afikyiri pɛe sɛ wɔne no
kasa. 47 Na obi ka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ,
wo na ne wo nuanom gyina afikyiri pɛ
sɛ wɔne wo kasa. 48 Na obua see nea
osee no saa no sɛ: Hena ne me na, na
hena ne me nuanom? 49 Na ɔteɛɛ ne
nsa kyerɛɛ n'asuafo no so kae sɛ: Hwɛ
me na ne me nuanom ni! 50 Na obiara,
a ɔbɛyɛ m'agya a ɔwɔ soro no apɛde no,
ɔno ara ne me nuabarima ne onuabea
ne ɛna.

## Ti 13

*Ogufo ho bɛ*

(1–23: Mar 4, 1–20; Luk 8, 4–15)

Ɛda no ara Yesu fii fie kɔtraa mpoano.
2 Na nkurɔfo akuwakuw pii boaboaa

---

**24** Mat 9, 34. **28** 1 Yoh 3, 8. **29** Yes 49, 24. **30** Mar 9, 40. **31** Heb 6, 4;
6, 6; 10, 26; 1 Yoh 5, 16. **32** Luk 12, 10; 1 Ti 1, 13. **33** Mat 7, 17. **38** Mat 16, 1.
**40** Yona 1, 17. **41** Yona 3, 5. **42** 1 Ah 10, 1–10. **45** 2 Pe 2, 20.
**46** Mat 13, 55. **48** Luk 2, 49. **50** Rom 8, 29.

wɔn ho ano baa ne nkyɛn, na enti ɔkɔɔ
ɔkorow mu kɔtraa mu; na nkurɔfokuw
no nyinaa gyinagyina mpoano. 3 Na
ɔkasae pii mmebu mu kyerɛɛ wɔn sɛ:
Hwɛ, ogufo fii adi koguu aba. 4 Na
ɔregu no, ebi koguu kwankyɛn, na
nnomaa bae bɛsosɔwee. 5 Ebi nso
koguu abo so, nea dɔte pii nni; na ntɛm
ara na efifii, efisɛ dɔte no mu nnɔ,
6 na owia fii no, ekisae, na enni ntini
nti, ɛhyewee. 7 Ebi nso koguu nsɔe
mu; na nsɔe no nyinii, na emiaa no.
8 Na ebi nso koguu asase pa mu; na
ɛsow aba, ebi ɔha, ebi aduosia, ebi
aduasa. 9 Nea ɔwɔ aso no, ma ontie!

*Ɛbɛ no gyinae*

10 Na asuafo no baa ne nkyɛn besee
no sɛ: Adɛn na wokasa kyerɛ wɔn
mmebu mu? 11 Na obua see wɔn
sɛ: Mo de, wɔde ama mo sɛ munhu
ɔsoro ahenni mu ahintasɛm no, na wɔn
de, wɔmfa mmaa wɔn. 12 Na obiara
a ɔwɔ no, wɔbɛma no, na wanya aboro
so; na obiara a onni no, nea ɔwɔ mpo
wobegye ne nsam. 13 Eyi nti na
mekasa mekyerɛ wɔn mmebu mu, efisɛ
wohu de, nanso wonhu, na wɔte de,
nso wɔnte na wɔnte ase. 14 Na wɔn
mu na Yesaia adiyisɛm no aba mu sɛ:
Ɔte de, mobɛte, na morente ase;
na ohu nso mubehu, na morenhu mu.
15 Efisɛ ɔman yi koma apirim,
na wɔn aso ayɛ den,
na wɔamuamua wɔn ani
na wɔamfa wɔn ani anhu,
na wɔamfa wɔn aso ante,
na wɔamfa wɔn koma ante ase,
na wɔannan wɔn ho,
na mansa wɔn yare.
16 Na mo de, nhyira ne mo ani sɛ ehu,
ne mo aso sɛ ɛte. 17 Na nokware mise
mo sɛ, adiyifo ne atreneefo pii pɛe sɛ
wohu nea muhu yi, na wɔte nea mote
yi, nanso wɔanhu, nso wɔante.

*Ogufo ho bɛ no nkyerɛase*

18 Enti afei muntie ogufo ho bɛ no:
19 Obiara a ɔte ahenni no ho asɛm na
ɔnte ase no, ɔbɔne no ba behwim nea
wɔagu ne koma mu no; oyi ne nea
woguu no kwankyɛn no. 20 Na nea
woguu no abo so no, ɔne nea ɔte asɛm
no, na ɔde anigye gye no ntɛmntɛm;
21 nanso onni ntini wɔ no mu, na ɔtra
hɔ kyɛ kakra, na sɛ asɛm no nti amane-
hunu anaa ɔtaa ba a, ntɛm ara na ato
no hintidua. 22 Na nea woguu no
nsɔe mu no, ɔne nea ɔte asɛm no, na
wiase asetra yi mu dadwen ne haw ne
ahonyade nnaadaa mia asɛm no, na
ɛnsow aba. 23 Na nea woguu no
asase pa mu no, ɔne nea ɔte asɛm no,
na ɔte ase; ɔno na ɔsow aba, obi sow
ɔha, obi aduosia, obi aduasa

*Awi ne wura ho bɛ*

24 Obuu wɔn bɛ foforo sɛ: Ɔsoro
ahenni te sɛ onipa bi a oguu aba pa
n'afuw mu. 25 Na nnipa dae no, ne
tamfo bae beguu wura bɔne bi awi no
mu, na ofii hɔ kɔe. 26 Na eyii ahaban
na ɛsow aba no, ɛnna wura bɔne no nso
daa adi. 27 Na ofiwura no nkoa baa
ne nkyɛn bɛka kyerɛɛ no sɛ: Owura,
ɛnyɛ aba pa na wugui w'afuw no mu?
Na wura bɔne yi de, efi he? 28 Na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɔtamfo bi na ɔbɛyɛɛ
saa. Na nkoa no ka kyerɛɛ no sɛ: Ɛnde
wopɛ sɛ yɛkɔ kɔboaboa ano anaa?
29 Ɛnna ose: Dabi, anyɛ a, moreboaboa
wura bɔne no ano no, na moatu awi no
bi afra mu. 30 Momma n'abien no
nyinaa nnyin nkosi twa bere, na twa
bere no mu na mɛka makyerɛ twafo no
sɛ: Mommoaboa wura bɔne no ano kan,
na monkyekyere no afiafi mma wɔn-
kɔhyew, na awi no de, mommoaboa
ano nkogu me san so!

*Sinapi aba ho bɛ*
(31–32: Mar 4, 30–32; Luk 13, 18–19)

31 Obuu wɔn bɛ foforo sɛ: Ɔsoro
ahenni te sɛ sinapi fua a onipa fa
koduae n'afuw mu. 32 Ɛno na ɛyɛ
aba horow nyinaa mu ketewa de, nanso
enyin a, ɛne fan nyinaa mu kɛse, na
ɛyɛ dua ma wim nnomaa ba bɛtra
n'abaa so.

*Mmɔkaw ho bɛ*

33 Obuu wɔn bɛ foforo sɛ: Ɔsoro
ahenni te sɛ mmɔkaw a ɔbea bi fa
kɔfɔtɔw asikresiam korokuma abiɛsa
mama de kosii sɛ ne nyinaa kawee.
34 Eyinom nyinaa Yesu ka kyerɛɛ
nkurɔfo akuwakuw no mmebu mu, na
wankwati bɛ anka asɛm biara ankyerɛ

12 Mat 25, 29; Mar 4, 25; Luk 8, 18. 13 Deut 29, 4. 14 Yes 6, 9–10.
16 Luk 10, 23–24. 22 Mat 6, 19–34; 1 Ti 6, 9. 24 Mat 13, 36–43 30 Mat 3, 12.
33 Luk 13, 20–21. 34 Mar 4, 33–34; Dwom 78, 2.

wɔn, na nea odiyifo no kae no aba
mu sɛ: 35 Mebue m'ano mmebu mu;
mɛpae nsɛm a ahintaw fi wiase asefi
no mu maka.

*Awi ne wura ho bɛ no asekyerɛ*

36 Na ogyaa nkurɔfo akuwakuw no
kwan no, ɔbaa ofie. Na n'asuafo no
baa ne nkyɛn bɛkae sɛ: Kyerɛ yɛn afuw
mu wura bɔne ho bɛ no ase. 37 Na
obua see wɔn sɛ: Nea ogu aba pa no
ne onipa ba no; 38 afuw no ne wiase;
aba pa no ne ahenni no mma; wura no
ne ɔbɔne no mma; 39 ɔtamfo a ogui
no ne ɔbonsam; twa bere no ne wiase
awiei; twafo no ne abɔfo. 40 Enti
sɛnea wɔboaboa wura no ano na wɔde
ogya hyew no, saa ara na ɛbɛyɛ wiase
awiei. 41 Onipa ba no bɛsoma n'abɔfo
na wɔakɔboaboa hintidua ne wɔn a
wodi nsɛmmɔne nyinaa ano afi n'ahenni
mu, 42 na wɔde wɔn akogu ogya
fononoo mu; ɛhɔ na osu ne setwɛre
wɔ. 43 Ɛnna atreneefo no bɛhyerɛn
sɛ owia wɔn agya ahenni mu. Nea
ɔwɔ aso no, ma ontie!

*Ademude ho bɛ*

44 Ɔsoro ahenni no te sɛ ademude bi
a wɔde asie afuw mu; ɛno na onipa bi
kohui, na ɔkataa so, na ɛho anigye nti
ɔkɔ kɔtɔn nea ɔwɔ nyinaa de kɔtɔɔ
afuw no.

*Ahene pa ho bɛ*

45 Ebio, ɔsoro ahenni te sɛ oguadini
bi a ɔhwehwɛ nhene pa; 46 na ohuu
ahene biako a ne bo yɛ den no, ɔkɔtɔn
nea ɔwɔ nyinaa de kɔtɔe.

*Asawu ho bɛ*

47 Ebio, ɔsoro ahenni te sɛ asawu a
wɔde guu po mu na ebumaa nam horow
nyinaa bi; 48 na ɛyɛɛ ma no, wɔtwe
baa mpoano, na wɔtraa ase boaboaa
nea eye no ano guu akorow mu, na nea
enye no de, wɔtow gui. 49 Sɛnea
ɛbɛyɛ wiase awiei no mu ara ne no.
Abɔfo no bɛba abɛpaw nnipa bɔne afi
atreneefo mu, 50 na wɔatow wɔn agu
ogya fononoo mu; ɛhɔ na osu ne
setwɛre wɔ. 51 Moate eyinom nyinaa
ase anaa? Wɔka kyerɛɛ no sɛ: Yiw.
52 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Eyi nti
ɔkyerɛwfo biara a wɔayɛ no osuani ama
ɔsoro ahenni no te sɛ ofiwura bi a ofi
n'ademude mu yi nneɛma afoforo ne
adedaw adi.

*Nasaret nsra*

(53–58: Mar 6, 1–6; Luk 4, 15–30)

53 Na ɛbae sɛ Yesu wiee mmɛ yi bu
no, ofii hɔ kɔe. 54 Na ɔkɔɔ n'agya
kurom no, ɔkyerɛkyerɛɛ wɔn wɔn hyia
adan mu ma ɛyɛɛ wɔn ahodwiriw, na
wɔkae sɛ: Ɛhe na oyi de nyansa ne
ahoɔdenne yi fi? 55 Ɛnyɛ duadwumfo
no ba no ni? Wɔmfrɛ ne na Maria, ne
ne nuanom Yakobo ne Yosef ne Simon
ne Yuda? 56 Na ɛnyɛ ne nuabeanom
nyinaa na wɔne yɛn wɔ ha yi anaa?
Na afei ɛhe na oyi konyaa eyinom
nyinaa? 57 Na ɔyɛɛ wɔn hintidua.
Na Yesu see wɔn sɛ: Nidi mmɔ odiyifo,
gye ne kurom ne ne fi. 58 Na wɔn gye
a wonnye nni nti wanyɛ ahoɔdenne pii
wɔ hɔ.

## Ti 14

*Osuboni Yohane kum*

(1–12: Mar 6, 14; 6, 17–30; Luk 9, 7–9;
3, 19–20)

Ɛbere no mu no, ɔmansinhene
Herode tee Yesu nka, 2 na osee
n'asomfo sɛ: Yohane suboni no ne no;
wanyan afi awufo mu, na ɛno nti na
ahoɔdenne yi yɛ ne mu adwuma yi.
3 Na Herode aso Yohane mu akyere
no de no akɔto afiase, ne nua Filipo
yere Herodia nti. 4 Efisɛ Yohane aka
akyerɛ no sɛ: Wunni ho kwan sɛ
woware no. 5 Na ɔpɛe sɛ okum no,
nanso na osuro nkurɔfo no, efisɛ na
wobu no sɛ odiyifo. 6 Na wodii
Herode awoda no, Herodia babea
bɛsawee wɔn anim na ɛyɛɛ Herode fɛ.
7 Ɛno nti ɔde ntam hyɛɛ no bɔ sɛ ɔbɛma
no biribiara a obebisa. 8 Na ne na
tuu no mfodaa ma ɔbɛkae sɛ: Fa
osuboni Yohane ti to taforobɔtɔ mu ma
me ha yi ara! 9 Na ɛyɛɛ ɔhene no yaw,
nanso ne ntam ne wɔn a wɔne no te
adidii no nti, ɔhyɛe sɛ wɔmfa mma no.
10 Na ɔsoma ma wokotwaa Yohane ti
wɔ afiase. 11 Na wɔde ne ti no too
taforobɔtɔ mu bae, na wɔde maa aba-
baa no, na ɔde kɔmaa ne na. 12 Na

**36** Mat 13, 24–30. **38** 1 Ko 3, 9. **41** Mat 25, 31–46. **42** Mat 8, 12.
**43** Dan 12, 3. **44** Mat 19, 29; Luk 14, 33; Flp 3, 7. **46** Mmb 8, 10–11.
**47** Mat 22, 9–10. **49** Mat 25, 32. **56** Yoh 7, 15; 7, 52. **57** Yoh 4, 44. —
**3** Mat 11, 2. **4** Lev 18, 16. **5** Mat 21, 26.

n'asuafo bae bɛfaa amu no kosiei, na
wɔbɛka kyerɛɛ Yesu.

*Nnipa mpemnum aduanma*

(13–21: Mar 6, 31–44; Luk 9, 10–17; Yoh 6, 1–13)

13 Na Yesu tee no, ɔtraa ɔkorow mu
fii hɔ kɔɔ sare so, nkyɛn baabi. Na
nkurɔfo akuwakuw no tee no, wofii
nkurow so nam fam tiw no. 14 Na
osii fam behuu nkurɔfo pii, na ne yam
hyehyee no maa wɔn, na ɔsaa wɔn mu
ayarefo yare. 15 Na onwini dwoe no,
n'asuafo no baa ne nkyɛn besee no sɛ:
Ɛha yi yɛ sare so na onwini nso adwo,
gya nkurɔfo akuwakuw no kwan na
wɔnkɔ nkuraa nkɔtɔ aduan nni. 16 Na
Yesu see wɔn sɛ: Enhia sɛ wɔkɔ, mo
ara momma wɔn biribi nni! 17 Na
wosee no sɛ: Yenni biribi ha yi sɛ
abodoo anum ne mpataa abien.
18 Ɛnna ose: Momfa mmrɛ me ha!
19 Na ɔhyɛɛ nkurɔfo akuwakuw no sɛ
wɔntratra sare no so, na ɔfaa abodoo
anum ne mpataa abien no, na ɔhwɛɛ
soro hyiraa so; na obubuu mu de abo-
doo no maa n'asuafo, na asuafo no nso
de maa nkurɔfo akuwakuw no. 20 Na
wɔn nyinaa didi mee, na wɔtasetasee
mporoporowa a ɛkae no nkyerɛnkyɛ
dumien mama. 21 Na wɔn a wodii no
bɛyɛ mmarima mpemnum, mmea ne
mmofra nka ho.

*Yesu kɔbɔ mpae bepɔw so*

(22–36: Mar 6, 45–56; Yoh 6, 15–21)

22 Na ntɛm ara na Yesu hyɛɛ asuafo
no sɛ wɔnkɔ ɔkorow mu nni kan ntwa
nkɔ asuogya nohɔ, na onnya nkurɔfo
akuwakuw no kwan ansa. 23 Na
owiee nkurɔfo akuwakuw no kwan gya
no, ɔkɔɔ bepɔw so fa baabi mpaebɔ.
Na onwini dwoe no, na aka ne nko wɔ
hɔ. 24 Na ɔkorow no adu ɛpo no
mfinimfini, na asorɔkye rehaw no, efisɛ
na mframa no rehyia wɔn.

*Yesu nantew po so*

25 Na anadwo dasu a ɛto so anan
mu no, Yesu nam po so kɔɔ wɔn nkyɛn.
26 Na asuafo no huu no sɛ ɔnam po
no so no, wɔn bo tui, na wɔkae sɛ: Ɛyɛ
ɔsaman! Na wɔde ehu teɛteɛɛm.
27 Na ntɛm ara Yesu kasa kyerɛɛ wɔn
sɛ: Momma mo bo ntɔ mo yam, ɛyɛ me,
munnsuro! 28 Na Petro buaa no sɛ:
Awurade, sɛ ɛyɛ wo de a, ka ma memmra
wo nkyɛn nsu no ani! 29 Na ose: Bra!
Na Petro fii ɔkorow no mu si faa nsu
no ani sɛ ɔrekɔ Yesu nkyɛn. 30 Na
ohuu mframa no, osuroe; na ofii ase sɛ
ɔremem no, ɔteɛɛm sɛ: Awurade, gye
me! 31 Na ntɛm ara Yesu teɛɛ ne nsa
soo no mu, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Wo a
wo gyidi sua! Adɛn nti na wugyee
akyinnye? 32 Na woduu ɔkorow no
mu no, mframa no gyaee. 33 Na wɔn
a wɔwɔ ɔkorow no mu no ba bɛkotow
no sɛ: Onyankopɔn ba ne wo ampa.

*Genesaret ayaresa*

34 Na wotwae no, woduu Genesaret
asase so. 35 Na nnipa a wɔwɔ hɔ no
huu no no, wɔsoma kɔɔ asase a atwa
ahyia no nyinaa so, na wɔde wɔn a
wɔyare nyinaa brɛɛ no, 36 na wɔsrɛɛ
no sɛ ɔmma wɔmfa wɔn nsa nka n'atade
ano nnwow nko ara. Na dodow a wɔde
wɔn nsa kae no ho yɛɛ wɔn den.

## Ti 15

*Honhom fam ahotew*

(1–20: Mar 7, 1–23)

Ɛnna kyerɛwfo ne Farisifo fi Yeru-
salem baa Yesu nkyɛn bɛkae sɛ:
2 Adɛn nti na w'asuafo no nni mpa-
nyimfo atetesɛm no so? Wɔnhohoro
wɔn nsa ansa na wɔadidi. 3 Na Yesu
bua see wɔn sɛ: Adɛn nti na mo nso mo
atetesɛm nti munni Onyankopɔn ahyɛde
so? 4 Na Onyankopɔn kae sɛ: Di
w'agya ne wo na ni! ne: Nea ɔka agya
anaa ɛna ho asɛmmɔne no, owu na ma
onwu. 5 Na mo de, muse: Obi a obese
n'agya anaa ne na sɛ: Nea anka
wubenya me ho no yɛ ayɛyɛde no,
6 na enni sɛ odi n'agya anaa ne na ni,
na mo atetesɛm nti moasɛe Onyan-
kopɔn asɛm. 7 Nyaatwomfo! Edi sɛ
Yesaia hyɛɛ mo ho nkom sɛ: 8 Ɔman
yi de wɔn anofafa na edi me ni,
na wɔn koma de, atwe afi me ho kɔ
akyirikyiri.
9 Na wɔsore me kwa,
wɔkyerɛkyerɛ nsɛm a nnipa ahyehyɛ.
10 Na ɔfrɛɛ nkurɔfokuw no ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Muntie, na monte ase. 11 Ɛnyɛ
nea ɛkɔ anom na egu onipa ho fi, na
mmom nea efi anom ba na egu onipa

**14** Mat 9, 36. **20** 2 Ah 4, 44. **23** Luk 6, 12; 9, 18. **26** Luk 24, 37. **31** Mat 8, 26. **36** Mat 9, 21; Luk 6, 19. — **2** Deut 4, 2; Luk 11, 38. **4** Ex 20, 12; 21, 17. **7** Yes 29, 13. **11** 1 Ti 4, 4; Mat 12, 34.

ho fi. 12 Ɛnna n'asuafo no baa ne
nkyɛn bɛka kyerɛɛ no sɛ: Wunim sɛ
Farisifo no tee asɛm yi no, ato wɔn
hintidua? 13 Na obuae sɛ: Dua biara
a ɛnyɛ me soro agya na oduae no,
wobetu. 14 Munnyaa wɔn, wɔyɛ ani-
furaefo a wɔkyerɛ anifuraefo kwan;
na sɛ onifuraefo kyerɛ onifuraefo kwan
a, wɔn baanu nyinaa bɛtɔ amoa mu.
15 Na Petro bua see no sɛ: Kyerɛ yɛn
bɛ no ase! 16 Na ose: Mo nso moda
so nte ase ara? 17 Munhu sɛ ade biara
a ɛkɔ anom no kɔ ɔyafunu mu na eyi
gu duasee mu? 18 Na nea efi anom
fi adi de, efi onipa komam, na ɛno na
egu onipa ho fi. 19 Na koma mu na
adwemmɔne, awudisɛm, ayerefasɛm,
aguamansɛm, awifosɛm, adansekurum
ne abususɛm fi. 20 Eyinom ne nneɛma
a egu onipa ho fi; na wɔde nsa a
wɔanhohoro didi a, engu onipa ho fi.

*Abeawa ɔbosonsonni bi ayaresa*

(21–28: Mar 7, 24–30)

21 Na Yesu fi hɔ kɔɔ Tiro ne Sidon
fa mu. 22 Na hwɛ, Kanaanni bea bi a
ofi mpɔtam hɔ bae bɛteɛteɛɛm sɛ: Awu-
rade, Dawid ba, hu me mmɔbɔ, na
honhommɔne bi rehaw me babea dodo!
23 Nanso wammua no. Na n'asuafo
no bae bɛsrɛɛ no sɛ: Gya no kwan na
ɔnkɔ, na ɔteɛteɛm di yɛn akyi. 24 Na
obuae sɛ: Israel fi nguan a ayera no
nko ara nkyɛn na wɔsomaa me. 25 Na
ɔbea no bae bɛkotow no sɛ: Awurade,
boa me! 26 Na obuae sɛ: Ɛnyɛ fɛ sɛ
wɔfa mma aduan tow ma akraman
mma. 27 Na ose: Ɛwom, Awurade,
nanso akraman mma no nso di mporo-
porowa a efi wɔn wuranom pon so gu
fam no bi. 28 Ɛnna Yesu bua see no
sɛ: O ɔbea, wo gyidi so; ɛnyɛ mma wo
sɛnea wopɛ no. Na efi dɔn no ara mu
na ne babea no ho yɛɛ no den.

*Yesu sa nyarewa ahorow*

29 Na Yesu fi hɔ baa Galilea po ho.
Na ɔkɔɔ bepɔw so kɔtraa ase wɔ hɔ.
30 Na nkurɔfo akuwakuw pii de
mpakye, mmubuafo, anifuraefo, mum
ne afoforo pii baa ne nkyɛn, na wɔde
wɔn beguu ne nan ase. Na ɔsaa wɔn
yare 31 ma ɛyɛɛ nkurɔfokuw no nwo-
nwa, sɛ wohui sɛ mum rekasa, na mpa-
kye ho san, na mmubuafo nantew, na
anifuraefo hu ade; na wɔhyɛɛ Israel
Nyankopɔn anuonyam.

*Nnipa mpemnan aduanma*

(32–39: Mar 8, 1–10)

32 Na Yesu frɛɛ n'asuafo no see wɔn
sɛ: Me yam hyehye me ma nkurɔfokuw
yi sɛ wɔatra me nkyɛn atoa so nnansa
ni, na wonni biribi a wodi; nanso
mempɛ sɛ migya wɔn kwan ma wɔde
yafumpan kɔ, na wɔankɔtotɔ piti
ɔkwan mu. 33 Na asuafo no see no
sɛ: Ɛhe na yebenya abodoo a ɛbɛso
nkurɔfokuw a ɛte sɛɛ sare so ha?
34 Na Yesu see wɔn sɛ: Abodoo ahe
na mowɔ? Na wose: Ason ne mpataa
kakraa bi. 35 Na ɔhyɛɛ nkurɔfo akuw-
akuw no sɛ wɔntratra fam. 36 Na
ɔfaa abodoo ason no ne mpataa no, na
ɔdaa ase, na obubui de maa n'asuafo
no, na asuafo no nso de maa nkurɔfo
akuwakuw no. 37 Na wɔn nyinaa di
mee, na wɔtasetasee mporoporowa a
ɛkae no ntekyirekyi ason mama.
38 Na wɔn a wodii no yɛ mmarima
mpemnan a mmea ne mmofra nka ho.
39 Na ogyaa nkurɔfo akuwakuw no
kwan no, osii ɔkorow mu na ɔbaa
Magadan ahye so.

## Ti 16

*Ɔsoro sɛnkyerɛnne bi*

(1–12: Mar 8, 11–21)

Na Farisifo ne Sadukifo no bae bɛsɔɔ
no hwɛe srɛɛ no sɛ ɔnkyerɛ wɔn ɔsoro
sɛnkyerɛnne bi. 2 Na obua see wɔn
sɛ: Edu anwummere a, moka sɛ: Wim
bɛtew, efisɛ ɔsoro abere. 3 Na anɔpa
de, moka sɛ: Ahum betu nnɛ, efisɛ ɔsoro
abere, na ayɛ kusuu. Munim ɔsoro ani
nsɛm mu kyerɛ, na mmere no ho
nsɛnkyerɛnne de, muntumi nkyerɛ mu?
4 Nnɛ mma bɔne ne awaresɛefo
hwehwɛ sɛnkyerɛnne, na wɔremma wɔn
sɛnkyerɛnne biara, gye odiyifo Yona
sɛnkyerɛnne no. Na ogyaw wɔn fii hɔ
kɔe.

*Farisifo ne Sadukifo mmɔkaw*

5 Na asuafo no duu asuogya nohɔ
no, na wɔn werɛ afi sɛ wɔfa abodoo.
6 Na Yesu see wɔn sɛ: Monhwɛ na
monhwɛ mo ho yiye Farisifo ne Sadu-
kifo mmɔkaw ho! 7 Na wɔdwennwe-

14 Mat 23, 24; Luk 6, 39; Rom 2, 19. 19 Gen 8, 21. 24 Mat 10, 6.
28 Mat 8, 10; 8, 13. 29 Mar 7, 31. 31 Mar 7, 37. 32 Mat 14, 14. —
1 Mat 12, 38. 2 Luk 12, 54–56. 3 Mat 11, 4–5. 4 Mat 12, 39–40. 6 Luk 12, 1.

nee wɔn mu kekae sɛ: Sɛ yɛamfa
abodoo ntia. 8 Na Yesu hui no, ɔkae
sɛ: Mo gyidi sua. Adɛn na modwen-
nwene mo mu sɛ moamfa abodoo nti?
9 Munnya nhui ɛ, na monkae nnipa
mpemnum abodoo anum ne nkyerɛnkyɛ
dodow a munyae no? 10 Anaasɛ nnipa
mpemnan abodoo ason ne ntekyirekyi
ko a munyae no? 11 Ɛdɛn na munhu
sɛ ɛnyɛ abodoo ho asɛm na meka
mekyerɛ mo? Monhwɛ mo ho yiye
Farisifo ne Sadukifo mmɔkaw ho!
12 Ɛnna wohui sɛ wanka sɛ wɔnhwɛ
wɔn ho yiye abodoo mmɔkaw ho, na
mmom Farisifo ne Sadukifo kyerɛ ho.

*Petro kyerɛ onipa ko a Yesu yɛ*

(13–20: Mar 8, 27–30; Luk 9, 18–21)

13 Na Yesu duu Kaesarea Filipi
fam no, obisaa n'asuafo no sɛ: Nnipa
ka sɛ onipa ba no ne hena? 14 Na
wose: Ebinom se: Yohane suboni no.
Na ebinom se: Elia. Na ebinom nso
se: Yeremia anaa adiyifo no mu biako.
15 Osee wɔn sɛ: Na mo de, muse mene
hena? 16 Na Simon Petro buae sɛ:
Wone Kristo no, Onyankopɔn teasefo
no ba! 17 Ɛnna Yesu bua see no sɛ:
Nhyira ne wo, Yona ba Simon, efisɛ
ɛnyɛ ɔhonam ne mogya na eyi kyerɛɛ
wo, na m'agya a ɔwɔ ɔsoro no. 18 Na
me nso mise wo sɛ: Wone Petro, na
ɔbotan yi so na mede m'asafo mesi, na
asaman apon remmu mfa so. 19 Na
mede ɔsoro ahenni ano nsafe mɛma wo,
na biribiara a wobɛkyekye asase so no
na wɔakyekye no ɔsoro, na biribiara a
wobɛsan asase so no na wɔasan ɔsoro.
20 Ɛnna ɔhyɛɛ asuafo no ketee sɛ
wɔnnka nnkyerɛ obiara sɛ ɔno ne
Kristo no.

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ*

(21–28: Mar 8, 39–9, 1; Luk 9, 22–27)

21 Efi hɔ na Yesu Kristo fii ase
kyerɛɛ n'asuafo no sɛ ɛsɛ sɛ ɔkɔ Yeru-
salem kohu amane pii mpanyimfo ne
asɔfo mpanyin ne kyerɛwfo nsam, na
wɔakum no, na da a ɛto so abiɛsa no
wanyan. 22 Ɛnna Petro de no kɔɔ
nkyɛn, na ofii ase kaa n'anim sɛ:
Ɛmpare wo, Awurade! Eyi remma wo
so. 23 Na ɔdan ne ho ka kyerɛɛ Petro
sɛ: Fi me so, Satan! Woyɛ me hinti-
dua, efisɛ wunnwen Onyankopɔn de,
na mmom nnipa de na wudwen yi.

*Ahopakyi*

24 Ɛnna Yesu see n'asuafo no sɛ: Sɛ
obi pɛ sɛ odi m'akyi a, ma ɔmpa ne ho
akyi, na ɔmma n'asɛndua so, na onni
m'akyi. 25 Na obiara a ɔpɛ sɛ ogye
ne kra nkwa no, ebefi ne nsa, na obiara
a me nti ne kra bɛyera no de, ne nsa
bɛka. 26 Na sɛ onipa nya wiase
nyinaa na ɔhwere ne kra a, mfaso bɛn
na obenya? Anaasɛ dɛn na onipa
bɛma de asesa ne kra? 27 Na onipa
ba no de n'agya anuonyam ne n'abɔfo
bɛba; ɛno na obetua onipa biara ka
sɛnea ne nneyɛe te. 28 Nokware mise
mo sɛ: Nnipa bi gyina ha a wɔrenka
owu nhwɛ kosi sɛ wobehu onipa ba no
sɛ ɔreba n'ahenni mu.

## Ti 17

*Yesu anuonyam haran*

(1–13: Mar 9, 2–13; Luk 9, 28–36)

Na nnansia akyi no, Yesu faa Petro
ne Yakobo ne ne nua Yohane de wɔn
kɔɔ bepɔw tenten bi so fa baabi. 2 Na
ɔsakrae wɔn anim, na n'anim hyerɛnee
sɛ owia, na ne ntade yɛɛ fitaa sɛ hann.
3 Na hwɛ, Mose ne Elia yii wɔn ho adi
kyerɛɛ wɔn ne no kasae. 4 Ɛnna Petro
bua see Yesu sɛ: Awurade, eye sɛ
yɛtra ha; sɛ wopɛ a, mɛbɔ asese abiɛsa
wɔ ha, wo de biako, Mose de biako, na
Elia de biako. 5 Na ogu so kasa no,
hwɛ, omununkum bi a ɛharan bɛkataa
wɔn so, na hwɛ, ɛnne bi fi omununkum
no mu kae sɛ: Oyi ne me dɔba a ɔsɔ
m'ani. Muntie no! 6 Na asuafo no
tee no, wɔde wɔn anim butubutuw fam,
na wosuroe yiye. 7 Na Yesu bae
besusoo wɔn mu sɛ: Monsɔre, na
munnsuro! 8 Na wɔmomaa wɔn ani
so no, wɔanhu obiara sɛ Yesu nko.
9 Na wofi bepɔw no so resian no, Yesu
hyɛɛ wɔn sɛ: Monnka ade a moahu yi
nnkyerɛ obiara kosi sɛ onipa ba no
bɛsɔre afi awufo mu.

*Elia ba*

10 Na asuafo no bisaa no sɛ: Adɛn
nti na kyerɛwfo no ka sɛ ɛsɛ sɛ Elia ba

**8** Mat 6, 30. **9** Mat 14, 17–21. **10** Mat 15, 34–38. **14** Mat 14, 2; 17, 10. **16** Yoh 6, 69. **17** Gal 1, 15–16. **18** Yoh 1, 43; Efe 2, 20. **19** Mat 18, 18. **20** Mat 17, 9. **21** Mat 12, 40; 20, 18; Yoh 2, 19. **24** Mat 10, 38–39. **27** Rom 2, 6. **28** Mat 10, 23. — **2** 2 Pe 1, 16–18. **5** Mat 3, 17. **9** Mat 16, 20. **10** Mat 11, 14; Mal 4, 5.

ansa? 11 Na Yesu bua see wɔn sɛ:
Elia ba na wabɛsesɛw nneɛma nyinaa
de, 12 nanso mise mo sɛ: Elia aba
dedaw, na wɔanhu no, na wɔyɛɛ no nea
wɔpɛ nyinaa. Saa ara nso na onipa
ba no rebehu amane wɔn nsam.
13 Ɛno na asuafo no tee ase sɛ Yohane
suboni ho asɛm na ɔreka wɔn.

*Otwafo bi ayaresa*

(14–21: Mar 9, 14–29; Luk 9, 37–42)

14 Na woduu nkurɔfokuw no nkyɛn
no, onipa bi baa ne nkyɛn bɛkotow no
15 sɛ: Awurade, hu me ba yi mmɔbɔ,
na otwa abiribiriw, na ohu amane pii;
na ɔtaa tɔ ogya mu, na ɔtaa tɔ nsu mu.
16 Na mede no mebrɛɛ w'asuafo no,
nanso wɔantumi ansa no yare. 17 Na
Yesu buae sɛ: O nnɛ mma a wonni
gyidi na wɔakɔntɔn, me ne mo ntra hɔ
nkodu da bɛn? Mentɔ me bo ase mma
mo nkosi da bɛn? Momfa no mmrɛ
me ha! 18 Na Yesu teɛteɛɛ no, na
honhommɔne no fii adi, na efi dɔn no
ara mu na abofra no yare no gyaee.

*Gyidi mu tumi*

19 Ɛnna asuafo no baa Yesu nkyɛn
ɔfa baabi, na wɔkae sɛ: Adɛn nti na
yɛantumi antu no? 20 Na osee wɔn
sɛ: Efisɛ mo gyidi sua; na nokware
mise mo sɛ, mowɔ gyidi sɛ sinapi fua a,
anka mobɛka akyerɛ bepɔw yi sɛ: Twiw
fi ha kɔ nohɔ, na ebetwiw, na biribiara
nni hɔ a morentumi nyɛ. 21 (Nanso
saa ade yi ban de, entumi ntu, gye sɛ
ɛnam mpaebɔ ne mmuada so.)

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ foforɔ*

(22–23: Mar 9, 30–32; Luk 9, 43–45)

22 Na wɔrekyin Galilea no, Yesu ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Wɔrebeyi onipa ba no
akɔhyɛ nnipa nsa, 23 na wɔakum no,
na da a ɛto so abiɛsa no, obenyan. Na
ɛyɛɛ wɔn awerɛhow pii.

*Yesu tua asɔrefi ho tow*

24 Na woduu Kapernaum no, wɔn a
wogyigye drakma abien tow no baa
Petro nkyɛn sɛ: Mo kyerɛkyerɛfo nyi
drakma abien tow no anaa? 25 Ose:
Oyi. Na ɔbaa ofie no, Yesu dii kan ka
kyerɛɛ no sɛ: Simon, wudwen ho dɛn?
Hefo nkyɛn na asase so ahene gyigye
amanne anaa ɔtow? Wɔn mma anaa
ananafo nkyɛn? 26 Ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Ananafo nkyɛn, no, Yesu buaa no sɛ:
Ɛnde na mma no de wɔn ho. 27 Nanso
nea ɛbɛyɛ na yɛanto wɔn hintidua nti,
kɔ mpoano kɔto darewa, na apataa a
ɔbɛba kan no, wubue n'anom a, wubehu
dwetɛbona wɔ mu, ɛno na fa kɔma ma
me ne wo.

## Ti 18

*Ahobrɛase ho kyerɛ*

(1–9: Mar 9, 33–47; Luk 9, 46–48)

Ɛdɔn no ara mu na asuafo no baa
Yesu nkyɛn bɛkae sɛ: Hena ne ɔkɛse
koraa ɔsoro ahenni no mu? 2 Na Yesu
frɛɛ abofraa bi de no begyinaa wɔn
mfinimfini, 3 na ɔkae sɛ: Nokware
mise mo sɛ, moannan na moanyɛ sɛ
mmofraa a, morentumi nhyɛn ɔsoro
ahenni no mu. 4 Enti obiara a ɔbɛbrɛ
ne ho ase sɛ abofraa yi no, ɔno ara ne
ɔkɛse koraa ɔsoro ahenni no mu.
5 Na obiara a obegye abofraa a ɔte sɛɛ
biako me din mu no, wagye me; 6 na
obiara a ɔbɛto nketewa a wogye me di
yi mu biako hintidua no, eye ma no sɛ
wɔde owiyammo sɛn ne kɔn mu, na
wokogu no asu ɛpo bun mu.

*Hintiduato*

7 Hintiduato nti wiase nnue! Na
etwa sɛ hintiduato ba de, nanso onipa
a hintiduato nam no so ba no nnue!
8 Na sɛ wo nsa anaa wo nan to wo
hintidua a, twa, na tow fi wo ho kyene!
Na eye ma wo sɛ wode nansin anaa
basin bɛkɔ nkwa mu sen sɛ wowɔ nsa
abien anaa nan abien, na wɔde wo
bɛto daa ogya no mu. 9 Na sɛ w'aniwa
to wo hintidua a, tu, na tow fi wo ho
kyene! Na eye ma wo sɛ wode ani
koro bɛkɔ nkwa mu sen sɛ wowɔ aniwa
abien, na wɔde wo bɛto ogya amane-
hunu kurom.

*Oguan a wayera*

(12–14: Luk 15, 4–7)

10 Monhwɛ, na moammu nketewa
yi mu biako abomfiaa; na mise mo sɛ
ɔsoro no, wɔn abɔfo hwɛ m'agya a ɔwɔ
soro no anim daa. 11 (Na onipa ba no
bae sɛ obegye nea ayera.)
12 Mudwen ho dɛn? Sɛ onipa bi
wɔ nguanten ha, na wɔn mu biako fom

12 Mat 14, 9–10. 13 Luk 1, 17. 17 Deut 32, 5. 19 Mat 10, 1. 20 Mat 21, 21; Luk 17, 6. 22 Mat 16, 21. 24 Ex 30, 13. — 3 Mat 19, 14. 5 Mat 10, 40. 6 Luk 17, 1–2. 8 Mat 5, 29–30. 10 Heb 1, 14. 11 Mat 9, 13; Luk 19, 10.

kwan a, ɔrennyaw aduakron akron no
mmepɔw so, na ɔnkɔhwehwɛ nea
wafom kwan no anaa? 13 Na sɛ ɛba
sɛ ohu no a, nokware mise mo sɛ, n'ani
gye ne ho sen aduakron akron a
wɔamfom kwan no. 14 Saa ara na
ɛnyɛ mo agya a ɔwɔ soro no apɛde sɛ
nketewa yi mu biako bɛyera.

*Sɛnea wɔne onua a wafom bi di*

15 Na sɛ wo nua fom wo a, kɔ na
koyi no ntɛn wo ne no nko ntam. Sɛ
otie wo a, woanya wo nua. 16 Na sɛ
wantie a, fa onipa biako anaa baanu ka
wo ho, na nsɛm nyinaa nnyina adansefo
baanu anaa baasa anom. 17 Na sɛ
wantie wɔn nso a, kɔka kyerɛ asafo.
Na sɛ wantie asafo no nso a, ɛnde bu
no sɛ ɔbosonsonni ne towgyeni.
18 Nokware mise mo sɛ, biribiara a
mobɛkyekye asase so no, na wɔakyekye
ɔsoro; na biribiara a mobɛsan asase so
no, na wɔasan ɔsoro. 19 Bio, nokware
mise mo sɛ, mo mu baanu di nokoro
asase so asɛm biara a mubebisa ho a,
m'agya a ɔwɔ soro bɛyɛ ama mo.
20 Na nea baanu anaa baasa ahyiam
me din mu no, ɛhɔ na mewɔ wɔn
mfinimfini.

*Mpɛn dodow a ɛsɛ sɛ yɛde firi*

21 Ɛnna Petro baa ne nkyɛn besee
no sɛ: Awurade, mpɛn ahe na me nua
fom me a, memfa mimfiri no? Ɛnkosi
mpɛn ason anaa? 22 Yesu ka kyerɛɛ
no sɛ: Minse wo sɛ enkosi mpɛn ason,
na mmom aduosɔn ahorow ason!

*Akoa otirimɔdenfo no*

23 Eyi nti ɔsoro ahenni te sɛ ɔhene
bi a ɔpɛe sɛ ɔne ne nkoa bu akontaa.
24 Na ofii ase bui no, wɔde obiako a
ɔde no talente pedu brɛɛ no. 25 Na
sɛ onni nea ɔde betua nti, ne wura no
hyɛɛ sɛ wɔntɔn no ne ne yere ne ne
mma ne nea ɔwɔ nyinaa, na wɔmfa
mmetua ka no. 26 Ɛnna akoa no guu
nkotodwe srɛɛ no sɛ: Awurade, tɔ wo
bo ase ma me, na metua wo ne nyinaa.
27 Na akoa no wura no yam hyehyee
no, na ogyaa no, na ɔde ka no kyɛɛ no.
28 Na akoa no ara fii adi no, okohuu
ne nwurakwaa no mu biako a ɔde no
denare ɔha; na osoo no mu tim no
amenewa kae sɛ: Tua me ka! 29 Na
n'awurakwaa no nso de ne ho hwee
fam srɛɛ no sɛ: Tɔ wo bo ase ma me, na
metua. 30 Na ɔno de, wampene, na
ɔkɔe de no kɔtoo afiase sɛ enkosi sɛ
obetua ka no. 31 Na nwurakwaa no
huu nea aba no, ɛyɛɛ wɔn yaw sɛ, na
wɔba bɛkaa nea aba no nyinaa kyerɛɛ
wɔn wura. 32 Ɛnna ne wura no frɛɛ
no see no sɛ: Akoa bɔne, wosrɛɛ me nti,
mede ka no nyinaa mekyɛɛ wo;
33 ɛnsɛ wo nso sɛ wuhu w'awurakwaa
mmɔbɔ sɛnea mihuu wo mmɔbɔ no
anaa? 34 Na ne wura no bo fuwii, na
ɔde no maa ahawfo sɛ enkosi sɛ obetua
no nea ɔde no nyinaa. 35 Saa ara na
sɛ mo mu biara amfi ne komam amfa ne
nua mfomso amfiri no a, me soro agya
nso bɛyɛ no.

## Ti 19

*Yesu fi Galilea*

(1–9: Mar 10, 1–12)

Na ɛbae sɛ Yesu wiee nsɛm yi ka no,
ofii Galilea, na ɔbaa Yudea ahye so
Yordan agya. 2 Na nkurɔfo akuw-
akuw pii dii n'akyi; na ɔsaa wɔn yare
wɔ hɔ.

*Awaregyae ho asɛmmisa*

3 Na Farisifo baa ne nkyɛn bɛsɔɔ no
hwɛe sɛ: Obi wɔ ho kwan sɛ asɛm biara
nti ogyaa ne yere anaa? 4 Na obua
see wɔn sɛ: Monkanee sɛ efi mfiase no,
nea ɔbɔɔ nnipa no, ɔbarima ne ɔbea na
ɔyɛɛ wɔn, 5 na ɔkae sɛ: Eyi nti na
onipa begyaw agya ne ɛna, na ɔde ne
ho akɔbata ne yere ho, na wɔn baanu
no akɔyɛ ɔhonam koro? 6 Enti wɔnna
so nyɛ baanu bio, na mmom wɔyɛ
ɔhonam koro. Enti nea Onyankopɔn
de abom no, mma onipa nntetew mu!
7 Wɔka kyerɛɛ no sɛ: Na adɛn nti na
Mose hyɛɛ sɛ wɔmma awaregyae
nhoma, na wonnyaa no no? 8 Osee
wɔn sɛ: Mo komaden nti na Mose maa
mo kwan sɛ munnyaa mo yerenom; na
efi mfiase de, ɛnte sa. 9 Enti mise mo
sɛ, sɛ ɛnyɛ aguamammɔ nti na obi gyaa
ne yere na ɔware ɔfoforo a, na wasɛe
aware; (na nea ɔbɛware nea wɔagyaa
no no nso asɛe aware.) 10 Asuafo no
see no sɛ: Sɛ onipa ne ne yere ntam

---

15 Lev 19, 17; Luk 17, 3; Gal 6, 1. 16 Deut 19, 15. 17 1 Ko 5, 13.
18 Mat 16, 19; Yoh 20, 23. 19 Mar 11, 24. 20 Mat 28, 20. 22 Luk 17, 4.
34 Mat 5, 26. 35 Mat 6, 14–15. — 3 Mat 5, 31–32. 4 Gen 1, 27. 5 Gen 2, 24.
6 1 Ko 7, 10–11. 7 Deut 24, 1. 9 Luk 16, 18.

asɛm te saa de a, na enye sɛ wɔware.
11 Na osee wɔn sɛ: Ɛnyɛ nnipa nyinaa
na ebetumi agye asɛm yi, gye wɔn a
wɔde ama wɔn. 12 Na ayitotofo bi
wɔ hɔ a wɔwoo wɔn saa fi wɔn na yam,
na ayitotofo bi nso wɔ hɔ a nnipa na
ɛyɛɛ wɔn saa; na ayitotofo bi nso wɔ hɔ
a ɔsoro ahenni nti na wɔayɛ wɔn ho saa.
Nea obetumi agye no, ma onnye!

*Yesu hyira mmofraa*

(13–15: Mar 10, 13–16; Luk 18, 15–17)

13 Ɛno na wɔde mmofraa brɛɛ no sɛ
ɔmfa ne nsa ngu wɔn so mmɔ mpae
mma wɔn; na asuafo no kaa wɔn anim.
14 Nanso Yesu kae sɛ: Momma mmo-
fraa no kwan, na munnsiw wɔn me
nkyɛn ba ho kwan; na eyinom sɛɛ na
ɔsoro ahenni yɛ wɔn dea. 15 Na ɔde
ne nsa guu wɔn so fii hɔ kɔe.

*Daa nkwa*

(16–30: Mar 10, 17–31; Luk 18, 18–30)

16 Na hwɛ, obi baa hɔ bɛka kyerɛɛ
no sɛ: Kyerɛkyerɛfo, adepa bɛn na
menyɛ na manya daa nkwa? 17 Na
osee no sɛ: Adɛn na wubisa me papa
ho asɛm? Obiako na oye. Na sɛ
wopɛ sɛ wokɔ nkwa mu a, di mmara
nsɛm no so! 18 Osee no sɛ: Nea ɛwɔ
he? Na Yesu se: Nea ese: Nni awu!
Nsɛe aware! Mmɔ korɔn! Nni
adansekurum! 19 Di w'agya ne wo na
ni! Dɔ wo yɔnko sɛ wo ho! 20 Abe-
rante no ka kyerɛɛ no sɛ: Madi eyinom
nyinaa so. Ɛdɛn na ɛka me bio?
21 Yesu see no sɛ: Sɛ wopɛ sɛ woyɛ pɛ
a, kɔ na kɔtɔn nea wowɔ, na fa ma
ahiafo, na woanya ademude ɔsoro, na
bra bedi m'akyi! 22 Aberante no tee
asɛm no no, ɔde awerɛhow kɔe; efisɛ
ɔwɔ ahonyade bebree. 23 Ɛnna Yesu
ka kyerɛɛ n'asuafo no sɛ: Nokware
mise mo sɛ, ɛyɛ den ma ɔdefo sɛ ɔbɛkɔ
ɔsoro ahenni mu.

*Ahonyade ho asiane*

24 Na bio mise mo sɛ, ɛyɛ mmerɛw
ma yoma sɛ ɔbɛfa paane aniwa mu sen
sɛ ɔdefo bɛkɔ Onyankopɔn ahenni mu.
25 Na n'asuafo no tee no, ɛyɛɛ wɔn
ahodwiriw pii na wɔkae sɛ: Ɛnde hena
na wobetumi agye no nkwa? 26 Na
Yesu hwɛɛ wɔn anim ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Nnipa fam de, eyi ntumi nyɛ, na
Onyankopɔn fam de, ade nyinaa
betumi ayɛ.

*Ahopakyi*

27 Ɛnna Petro bua see no sɛ: Hwɛ,
yɛagyaw ade nyinaa abedi w'akyi.
Dɛn ara na yebenya? 28 Na Yesu see
wɔn sɛ: Nokware mise mo sɛ mo a
mubedii m'akyi awofoforo no mu no,
da a onipa ba no bɛtra n'anuonyam
ahengua so no, mo nso mobɛtra
nhengua dumien so abu Israel mmu-
suakuw dumien no atɛn. 29 Na obiara
a me din nti wagyaw afi anaa nuabari-
manom anaa nuabeanom anaa agya
anaa ɛna anaa mma anaa nsase no,
obenya no mmɔho pii na wanya daa
nkwa adi. 30 Na adikanfo pii bedi
akyiri, na akyikafo abedi kan.

## Ti 20

*Bobe turom adwumayɛfo*

Na ɔsoro ahenni te sɛ onipa bi a ɔyɛ
ofiwura a ofii adi anɔpatutu sɛ ɔrekɔbɔ
adwumayɛfo paa akɔ ne bobe turom.
2 Na ɔne adwumayɛfo no dii ano sɛ da
koro denare biako no, ɔma wɔkɔɔ ne
bobe turom. 3 Na ofii adi bɛyɛ sɛ
dɔn a ɛto so abiɛsa kohuu afoforo sɛ
wogyinagyina gua so kwa. 4 Na osee
wɔn nso sɛ: Mo nso monkɔ bobe turom,
na nea ɛteɛ no mɛma mo. 5 Na
wɔkɔe. Bio ɛbɛyɛ sɛ dɔn a ɛto so asia
ne akron mu no ofii adi kɔyɛɛ saa ara.
6 Na ɛbɛyɛ sɛ dɔn a ɛto so dubiako mu
no ofii adi kohuu afoforo sɛ wogyina-
gyina hɔ kwa, na osee wɔn sɛ: Adɛn na
mugyinagyina ha kwa adekyee nyinaa
yi? 7 Wɔka kyerɛɛ no sɛ: Obi mmɔɔ
yɛn paa ɛ. Osee wɔn sɛ: Mo nso monkɔ
bobe turom hɔ! 8 Na eduu anwu-
mmere no, bobe turo wura no ka
kyerɛɛ n'abofra panyin sɛ: Frɛ adwu-
mayɛfo no, na ma wɔn wɔn apaabɔde
fi wɔn a wodi akyiri so kosi wɔn a wodi
kan so. 9 Na wɔn a wɔfaa wɔn bɛyɛ
dɔn a ɛto so dubiako no bae no, wɔn
nyinaa nyaa denare denare. 10 Na
adikanfo no bae no, wosusuwii sɛ
wobenya nea ɛsen saa; na wɔn nso
nyaa denare denare. 11 Na ɛkaa wɔn
nsa no, wonwiinwii ofiwura no ho
12 sɛ: Akyirikafo yi de, dɔnhwerew
biako pɛ na wɔyɛɛ adwuma, na woama

11 1 Ko 7, 7; 7, 17. 14 Mat 18, 2–3. 17 Luk 10, 26–28. 18 Ex 20, 12–16.
19 Lev 19, 18. 21 Mat 6, 20; Luk 12, 33. 22 Dwom 62, 10. 28 Luk 22, 30.
29 Heb 10, 34. 30 Mat 20, 16; Luk 13, 30. — 1 Mat 21, 33.

wɔne yɛn a yefi anɔpa ayɛ adwuma na
owia ahye yɛn no pɛ? 13 Na obua see
wɔn mu biako sɛ: Awɛ, menyɛɛ wo
bɔne bi ɛ; me ne wo anni ano denare
anaa? 14 Fa wo de na kɔ! Mepɛ sɛ
mema okyikafo yi sɛ wo ara; 15 anaasɛ
minni ho kwan sɛ mede m'ankasa
m'ade meyɛ nea mepɛ? Sɛ me yam
ye nti na w'ani abere yi? 16 Saa na
akyikafo bedi kan, na adikanfo adi
akyiri; na wɔafrɛ bebree, nanso kakraa
bi na wɔapaw wɔn.

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ a ɛto so abiɛsa*

(17–19: Mar 10, 32–34; Luk 18, 31–33)

17 Na Yesu rekɔ Yerusalem no, ɔfaa
dumien no nko kɔɔ nkyɛn ɔkwan no
mu ka kyerɛɛ wɔn sɛ: 18 Hwɛ, yɛrekɔ
Yerusalem, na wobeyi onipa ba no
ahyɛ asɔfo mpanyin ne kyerɛwfo nsa
na wɔabu no kumfɔ, 19 na wɔde no
ahyɛ amanaman mufo nsa sɛ wongoru
ne ho, na wɔnka no mpire, na wɔmmɔ
no asɛndua mu, na da a ɛto so nnansa
no, wɔanyan no bio.

*Ɔsoro ahenni mu kandi*

(20–28: Mar 10, 35–45)

20 Ɛnna Sebedeo mma no na ne ne
mma baa ne nkyɛn bɛkotow no, na
ɔsrɛɛ ne hɔ biribi. 21 Na osee no sɛ:
Dɛn na wopɛ? Osee no sɛ: Ka ma me
mma baanu yi mu biako ntra wo nifa,
na obiako nso ntra wo benkum w'ahenni
no mu. 22 Na Yesu buae sɛ: Munnim
nea mubisa. Mubetumi anom kuruwa
a merebɛnom no anaa? Wosee no sɛ:
Yebetumi. 23 Na osee wɔn sɛ: Me
kuruwa de, mobɛnom; na me nifa ne
me benkum tra de, ɛnyɛ me dea sɛ
mede mɛma, na wɔde bɛma wɔn a
m'agya asiesie ama wɔn.

*Ɔsom na ɛpagyaw onipa*

24 Na edu no tee no, anuanom
baanu no asɛm no anyɛ wɔn abodwo.
25 Na Yesu frɛɛ wɔn bae kae sɛ:
Munim sɛ wiase amanaman ahene di
wɔn so sɛ awuranom, na wɔn mu akɛse
no di wɔn so tumi. 26 Na ɛnte saa mo
mu, na mmom obiara a ɔpɛ sɛ ɔyɛ mo
mu kɛse no, ɔnyɛ mo somfo, 27 na
obiara a ɔpɛ sɛ odi mo kan no, ɔnyɛ mo
akoa: 28 sɛnea onipa ba no amma sɛ
wɔnsom no, na ɔbɛsomee, na ɔde ne
kra ayɛ agyede ama nnipa pii nen.

*Anifuraefo baanu adehu*

(29–34: Mar 10, 46–52; Luk 18, 35–43)

29 Na wofi Yeriko rekɔ no, nkurɔfo-
kuw pii dii n'akyi. 30 Na hwɛ, ani-
furaefo baanu a wɔtete kwankyɛn tee
sɛ Yesu retwam no, wɔteɛteɛɛm sɛ: Hu
yɛn mmɔbɔ, Awurade, Dawid ba!
31 Na nkurɔfokuw no kaa wɔn anim
sɛ wommua wɔn ano. Ɛno mmom na
wɔteɛteɛɛm dennen sɛ: Hu yɛn mmɔbɔ,
Awurade, Dawid ba! 32 Na Yesu
gyina frɛɛ wɔn sɛ: Dɛn na mopɛ sɛ
meyɛ mema mo? 33 Wosee no sɛ:
Awurade, sɛ yɛn aniwa mmue!
34 Wɔn ade yɛɛ Yesu mmɔbɔ, na ɔde
ne nsa kekaa wɔn ani; na ntɛm ara
wohuu ade, na wodii n'akyi.

## Ti 21

*Wɔfɛm afurum bi*

(1–11: Mar 11, 1–10; Luk 19, 29–38; Yoh 12, 12–19)

Na wɔbɛn Yerusalem na woduu
Betfage, Ngo Bepɔw ho no, Yesu
somaa asuafo baanu 2 see wɔn sɛ:
Monkɔ akuraa a ɛda mo anim yi ase,
na ntɛm ara mubehu afurum a wɔasa
no ne ne ba; monsan wɔn mfa wɔn
mmrɛ me! 3 Na sɛ obi ka asɛm bi
kyerɛ mo a, monka sɛ: Wɔn ho hia
Awurade; na ntɛm ara ɔbɛma mode
wɔn aba. 4 Na eyi nyinaa yɛɛ na nea
odiyifo no kae no aba mu sɛ:
5 Monka nkyerɛ Sion babea sɛ:
Hwɛ, wo hene reba wo nkyɛn,
odwo, na ɔte afurum
ne afurum a ɔsoa nnosoa ba so

*Yesu hyɛn Yerusalem*

6 Na asuafo no kɔe kɔyɛɛ sɛnea
Yesu hyɛɛ wɔn no 7 de afurum no
ne ne ba no bae, na wɔde ntama guguu
wɔn so, na ɔtraa so. 8 Na nkurɔfokuw
no mu pii de wɔn ntama sesɛw ɔkwan
no mu, na ebinom nso twitwaa nnubaa,
na wɔde sesɛw ɔkwan no mu. 9 Na
nkurɔfo akuwakuw a wodi kan ne wɔn
a wodi akyiri no teɛɛm sɛ: Hosiana
Dawid ba no, nhyira ne nea ɔnam

**15** Rom 9, 16; 9, 21. **16** Mat 19, 30; 22, 14. **18** Mat 16, 21; 17, 22–23.
**20** Mat 10, 2. **21** Mat 19, 28. **22** Mat 26, 39; Yoh 18, 11; Luk 12, 50. **24** Luk 22,
24–26. **26** Mat 23, 11. **27** Mar 9, 35. **28** Luk 22, 27; Flp 2, 7; 1 Ti 2, 6. —
**3** Mat 26, 18. **5** Sak 9, 9; Yes 62, 11. **8** 2 Ah 9, 13. **9** Dwom 118, 25–26.

Awurade din so reba no, hosiana wɔ
ɔsorosoro nohɔ!
10 Na oduu Yerusalem no, kurow
mu no nyinaa bɔɔ twi se: Ɛhena ni?
11 Na nkurɔfo akuwakuw no se: Oyi
ne Yesu, odiyifo a ofi Nasaret a ɛwɔ
Galilea no.

*Yesu pam aguadifo fi asɔrefi*

(12–22: Mar 11, 11–24; Luk 19, 45–48)

12 Na Yesu kɔɔ asɔrefi. Na ɔkɔpam
wɔn a wɔtɔn ne wɔn a wɔtɔ fii asɔrefi
hɔ, na ɔkaa sikasesafo apon ne wɔn a
wɔtɔn mmorɔnoma nkongua butuwii.
13 Na osee wɔn sɛ: Wɔakyerɛw sɛ:
Wɔbɛfrɛ me fi asɔrefi, na mo de, mode
ayɛ adwowtwafo tu.
14 Na anifuraefo ne mpakye baa ne
nkyɛn asɔrefi hɔ, na ɔsaa wɔn yare.
15 Na asɔfo mpanyin ne kyerɛwfo no
huu anwonwade a ɔyɛe ne mmofra a
wɔteɛɛm asɔrefi sɛ: Hosiana Dawid ba
no no, anyɛ wɔn abodwo, 16 na wosee
no sɛ: Wote nea eyinom se yi? Na
Yesu see wɔn sɛ: Yiw. Monkanee pɛn
sɛ: Nkokoaa ne wɔn a wonum nufu
anom na woasiesie ayeyi, anaa?
17 Na ogyaw wɔn fii kurow no mu kɔɔ
Betania kɔtraa hɔ.

*Ɔdome borɔdɔma*

18 Na anɔpa a ɔresan aba kurow no
mu no, ɔkɔm dee no. 19 Na ohuu
borɔdɔma bi ɔkwan so no, otwiw bɛn
ho, na wanhu hwee wɔ so sɛ ahaban
nko. Na osee no sɛ: Worensow aba
bio ara da! Amonom hɔ ara na
borɔdɔma no poe. 20 Na asuafo no
hui no, ɛyɛɛ wɔn nwonwa, na wɔkae
sɛ: Ɛyɛɛ dɛn na amonom ha yi ara
borɔdɔma yi apo yi? 21 Na Yesu bua
see wɔn sɛ: Nokware mise mo sɛ, mowɔ
gyidi na munnye akyinnye a, ɛnyɛ
borɔdɔma de yi nko na mobɛyɛ, na anka
mobɛka akyerɛ bepɔw yi sɛ: Twiw na
kɔhwe po mu! na ɛbɛyɛ. 22 Na
biribiara a mubebisa mpaebɔ mu na
mugye di no, mubenya.

*Mpanyimfo no animguase*

(23–27: Mar 11, 27–33; Luk 20, 1–8)

23 Na oduu asɔrefi na ɔrekyerɛkyerɛ
no, asɔfo mpanyin ne ɔman no
mpanyimfo baa ne nkyɛn bɛkae sɛ:
Tumi bɛn na wode yɛ nneɛma yi, na
hena na ɔmaa wo tumi yi? 24 Na
Yesu bua see wɔn sɛ: Me nso mebisa
mo asɛm biako a sɛ moka kyerɛ me a,
me nso mɛka tumi ko a mede meyɛ
nneɛma yi makyerɛ mo: 25 Yohane
asubɔ no, efi he? Efi soro anaasɛ efi
nnipa? Na wosusuwii wɔn mu sɛ: Sɛ
yɛka sɛ efi soro a, obese yɛn sɛ: Adɛn
nti na moannye no anni? 26 Na sɛ
yɛka sɛ efi nnipa a, yesuro nkurɔfokuw
no; efisɛ wɔn nyinaa bu Yohane sɛ
odiyifo. 27 Na wobuaa Yesu sɛ:
Yennim. Na ɔno nso ka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Me nso merenka tumi ko a mede
meyɛ eyinom menkyerɛ mo.

*Osetie ne asoɔden*

28 Na mudwen ho dɛn? Ɔbarima
bi wɔ mma baanu; na ɔkɔɔ nea odi kan
no nkyɛn sɛ: Ɔba, nnɛ kɔyɛ me bobe
turom adwuma! 29 Na obuae sɛ:
Wiɛ, owura, na wankɔ. 30 Na ɔkɔɔ
nea ɔka ho no nkyɛn kɔkaa saa ara
kyerɛɛ no. Na obuae sɛ: Merenkɔ!
Na akyiri no, onuu ne ho, na ɔkɔe.
31 Wɔn baanu yi mu hena na ɔyɛɛ nea
n'agya pɛ? Na wose: Nea odi akyiri
no. Yesu see wɔn sɛ: Nokware mise
mo sɛ, towgyefo ne nguaman redi mo
anim akɔ Onyankopɔn ahenni mu.
32 Na Yohane nam trenee kwan mu
baa mo nkyɛn, na moannye no anni;
na towgyefo ne nguaman na egyee no
dii, na mo nso muhui no, moannu mo
ho akyiri yi annye no anni.

*Akuafo bɔne no*

(33–46: Mar 12, 1–12; Luk 20, 9–19)

33 Muntie bɛ foforo! Ofiwura bi wɔ
hɔ a ɔyɛɛ bobe turo, na ogyee ho ban
hyiae, na otuu mu nsa-kyi-amoa, na
ɔtoo abantenten, na ɔde fɛm akuafo bi,
na ogyaw hɔ kɔɔ baabi. 34 Na aduaba
bere dui no, ɔsomaa ne nkoa kɔɔ akuafo
no nkyɛn sɛ wonkogye n'aduaba mmra.
35 Na akuafo no faa ne nkoa no, na
wɔhwee bi, na wokum bi, na wosiw bi
abo. 36 Bio ɔsomaa nkoa foforo a
wɔdɔɔso sen kan de no; nanso wɔyɛɛ
wɔn saa ara. 37 Na akyiri no, ɔsomaa
ne ba kɔɔ wɔn nkyɛn se: Wɔbɛfere me
ba. 38 Nanso akuafo no huu ɔba no
no, wɔkekae wɔn mu sɛ: Oyi ne ɔdedifo
no; mommra mma yenkum no, na
n'apɛgyade no nyɛ yɛn de! 39 Na

12 Yoh 2, 14–16. 13 Yes 56, 7; Yer 7, 11. 16 Dwom 8, 2. 19 Luk 13, 6.
21 Mat 17, 20. 23 Yoh 2, 18. 26 Mat 14, 5. 30 Mat 7, 21. 31 Luk 18, 14.
32 Luk 7, 29. 33 Yes 5, 1–2; Mat 25, 14. 38 Mat 27, 18.

wɔfaa no twee no fii bobe turom hɔ
kokum no. 40 Enti da a bobe turo
wura no bɛba no, ɛdɛn na ɔbɛyɛ akuafo
no? 41 Wɔka kyerɛɛ no sɛ: Ɔbɛsɛe
nnipa bɔne no pasaa, na ɔde bobe turo
no ama akuafo foforo a wɔde aduaba
bɛbrɛ no ne bere mu.
42 Yesu see wɔn sɛ: Monkan kyerɛw
nsɛm no mu pɛn sɛ:
Ɔbo a abantofo apo no,
ɛno ara na abɛyɛ twea tibo;
Awurade na ɔmaa eyi yɛe,
na ɛyɛ nwonwa yɛn ani so?
43 Eyi nti mise mo sɛ: Wobegye
Onyankopɔn ahenni no afi mo nsam de
akɔma ɔman a wɔde mu aduaba bɛba.
44 Na nea ɔbɛhwe ɔbo yi so no, obe-
bubu; na nea ɛbɛhwe no so no, ɛbɛpɛtɛw
no. 45 Na asɔfo mpanyin ne Farisifo
tee ne mmɛ no, wohui sɛ wɔn ho asɛm
na ɔka. 46 Na wɔhwehwɛɛ sɛ wɔkyere
no no, wosuroo nkurɔfo akuwakuw no,
efisɛ wobuu no sɛ odiyifo.

## Ti 22

*Ɔhene ba ayeforohyia*
(2–14: Luk 14, 16–24)

Na Yesu kasa kyerɛɛ wɔn mmebu mu
bio sɛ: 2 Ɔsoro ahenni te sɛ ɔhene bi
a ohyiaa ayeforo maa ne ba. 3 Na
ɔsomaa ne nkoa sɛ wɔnkɔfrɛ wɔn a
wɔahyia wɔn no mmra ayeforo no ase
no, wɔampɛ sɛ wɔba. 4 Bio ɔsomaa
nkoa foforo sɛ: Monkɔka nkyerɛ wɔn
a wɔahyia wɔn no sɛ: Hwɛ, masiesie
m'aduan, wɔakum m'anantwi ne me
nyɛmmoa, na wɔawie ade nyinaa;
mommra ayeforo no ase! 5 Na wɔn
de, wɔamfa anyɛ hwee, na wɔkokɔe,
obi kɔɔ n'afum, na obi nso kodii ne
gua. 6 Na wɔn a aka no kyekyeree ne
nkoa no bɔɔ wɔn adapaa kunkum wɔn.
7 Na ɔhene no tee no, ne bo fuwii, na
ɔsomaa ne dɔm kokunkum awudifo no,
na ɔhyew wɔn kurow. 8 Ɛnna osee
ne nkoa no sɛ: Wɔasiesie ayeforohyia
no de, nanso wɔn a wɔahyia wɔn no,
ansɛ wɔn. 9 Enti monkɔ atempɔn
nkwanta so, na dodow ara a mubehu
wɔn no, momfrɛ wɔn mmra ayeforo no
ase. 10 Na nkoa no fii adi kɔɔ akwan
so kɔboaboaa dodow a wohuu wɔn no
ano, nnipa bɔne ne nnipa pa; na didifo
bɛhyɛɛ ayeforohyia dan no ma.
11 Na ɔhene no baa mu bɛhwɛɛ
didifo no, obehuu onipa bi a ɔnhyɛ
ayeforohyia atade wɔ hɔ. 12 Na osee
no sɛ: Awɛ, wobaa mu ha dɛn ni na
wonhyɛ ayeforohyia atade yi? Na
ɔtɔɔ mum. 13 Ɛnna ɔhene no see
asomfo no sɛ: Monkyekye ne nan ne ne
nsa mfa no nkɔtow no nkyene akyiri-
kyiri sum no mu; ɛhɔ na osu ne
setwɛre wɔ. 14 Na wɔn a wɔafrɛ wɔn
no dɔɔso, nanso wɔn a wɔapaw wɔn no
de, wɔyɛ kakraa bi.

*Tow ho asɛmmisa*
(15–22: Mar 12, 13–17; Luk 20, 20–26)

15 Ɛnna Farisifo no kɔe kotuu agyina
sɛnea wobesum no afiri ɔkasa mu.
16 Na wɔsomaa wɔn asuafo kaa
Herodefo no ho baa ne nkyɛn sɛ:
Kyerɛkyerɛfo, yenim sɛ woyɛ ɔnokwafo,
na wokyerɛ Onyankopɔn kwan nokware
mu, nanso obiara asɛm mfa wo ho; na
wonhwɛ nnipa anim. 17 Enti kyerɛ
yɛn nea wudwen. Ɛwɔ ho kwan sɛ
woyi tow ma Kaesare anaasɛ wonnyi?
18 Na Yesu huu wɔn amumɔyɛ no,
ɔkae sɛ: Mo nyaatwomfo, adɛn na mosɔ
me hwɛ? 19 Momfa ɔtow sika no bi
mmɛkyerɛ me! Na wɔde denare brɛɛ
no. 20 Na osee wɔn sɛ: Hena mfonini
ne nkyerɛwee ni? 21 Wose: Kaesare
dea. Ɛnna osee wɔn sɛ: Ɛnde momfa
Kaesare de mma Kaesare ne Nya-
nkopɔn de mma Onyankopɔn! 22 Na
wɔtee no, ɛyɛɛ wɔn nwonwa; na wogyaw
no hɔ kɔe.

*Owusɔre ho asɛmmisa*
(23–33: Mar 12, 18–27; Luk 20, 27–40)

23 Da no ara na Sadukifo a wɔka sɛ
owusɔre nni hɔ no baa ne nkyɛn
bebisaa no 24 sɛ: Kyerɛkyerɛfo, Mose
kae sɛ: Sɛ obi wu na onni mma a, ne
nua nware ne yere no, na ɔnwo mma
ne nua no. 25 Na anuanom baason
traa yɛn nkyɛn ha. Nea odi kan no
waree, na owui; wannya mma, na ogyaw
ne yere no maa ne nua. 26 Saa ara
nso na nea ɔto so abien ne abiɛsa no
yɛe de beduu ason no so. 27 Na wɔn
nyinaa akyi no, ɔbea no nso wui.
28 Enti ɔsɔre mu no, baason yi mu
hena na ɔbɛyɛ ne yere? Efisɛ wɔn
nyinaa aware no. 29 Na Yesu bua
see wɔn sɛ: Mofom so, na munnim

**42** Dwom 118, 22–23; Aso 4, 11; Rom 9, 33; 1 Pe 2, 6–8. **44** Dan 2, 34–35; 2, 44–45. —
**2** Yoh 3, 29. **4** Mat 21, 36. **7** Mat 24, 2. **9** Mat 13, 47; 21, 43. **13** Mat 8, 12.
**16** Mar 3, 6. **21** Rom 13, 7. **23** Aso 23, 6; 23, 8. **24** Deut 25, 5–6.

kyerɛw nsɛm ne Nyankopɔn ahoɔden.
30 Na ɔsɔre mu no, wɔnware na
wɔmma aware, na wɔte sɛ abɔfo wɔ
ɔsoro. 31 Na ɛfa awufo sɔre ho de,
monkan nea Onyankopɔn kae no pɛn
sɛ: 32 Mene Abraham Nyankopɔn
ne Isak Nyankopɔn ne Yakob Nya-
nkopɔn? Onyankopɔn nyɛ awufo
[Nyankopɔn], na mmom ateasefo de.
33 Na nkurɔfo akuwakuw no tee no,
ne kyerɛ no yɛɛ wɔn ahodwiriw.

*Ɔdɔ ne mmara a edi kan*
(34–40: Mar 12, 28–31; Luk 10, 25–28)

34 Na Farisifo no tee sɛ watua
Sadukifo no ano no, wokohyiaa faako.
35 Na wɔn mu biako a ɔyɛ mmara-
kyerɛfo bisaa no de sɔɔ no hwɛɛ sɛ:
36 Kyerɛkyerɛfo, mmara no mu kɛse
ne nea ɛwɔ he? 37 Na osee no sɛ: Dɔ
Awurade wo Nyankopɔn wo koma
nyinaa mu ne wo kara nyinaa mu ne
w'adwene nyinaa mu! 38 Eyi ne
mmara no mu kɛse ne nea edi kan.
39 Na nea etia abien te sɛ ɛno: Dɔ wo
yɔnko sɛ wo ho! 40 Mmara nsɛm
abien yi so na mmara ne adiyifo
nyinaa sɛn.

*Dawid ba ne Dawid wura*
(41–46: Mar 12, 35–37; Luk 20, 41–44)

41 Na Farisifo no hyiae no, Yesu
bisaa wɔn 42 sɛ: Mudwen Kristo no
ho dɛn? Hena ba ne no? Wosee no
sɛ: Dawid. 43 Osee wɔn sɛ: Ɛnde
adɛn na Dawid nam honhom mu frɛ no
owura ka sɛ:
44 Awurade see me wura sɛ:
Tra me nifa kosi sɛ mede w'atamfo
megu wo nan ase?
45 Sɛ Dawid frɛ no owura a, na ɛyɛɛ
dɛn na ɔyɛ ne ba? 46 Na obiara antu-
mi ammua no asɛm bi, nanso efi da no,
obiara antumi ammisa no asɛm bi bio.

## Ti 23

*Yesu ka kyerɛwfo ne Farisifo anim*
(Mar 12, 38–40; Luk 20, 45–47)

Ɛnna Yesu kasa kyerɛɛ nkurɔfo akuw-
akuw ne n'asuafo no 2 sɛ: Mose
akongua so na kyerɛwfo ne Farisifo
atra. 3 Enti nea wobesese mo sɛ munni
so no nyinaa, munni so na monyɛ. Na
wɔn nnwuma de, monnyɛ; efisɛ wɔka,
nanso wɔnyɛ. 4 Na wɔkyekyere nne-
soa duruduru de to nnipa mmati, na
wɔn ankasa de, wɔmpɛ sɛ wɔde wɔn
nsateaa mpo ka. 5 Na wɔyɛ wɔn
nnwuma nyinaa sɛnea nnipa behu wɔn.
Na wɔyɛ wɔn nkae nhoma atɛtrɛtɛ, na
wɔyɛ wɔn ntade ano nnwow akɛse.
6 Na wɔpɛ mpanyin trabea adidi ase,
ne mpanyin nkongua hyia adan mu,
7 ne gua so nkyia ne sɛ nnipa bɛfrɛ
wɔn: Rabi!
8 Na mo de, wɔmmfrɛ mo Rabi; na
obiako ne mo kyerɛkyerɛfo, na mo
nyinaa yɛ anuanom. 9 Na mommfrɛ
obiara mo agya asase so; na obiako ne
mo agya, ɔne nea ɔwɔ soro no.
10 Nanso wɔmmfrɛ mo akyerɛkyerɛfo;
na obiako ne mo kyerɛkyerɛfo, ɔne
Kristo no. 11 Na mo mu kɛse no nyɛ
mo somfo. 12 Na obiara a ɔbɛma ne
ho so no, wɔbɛbrɛ no ase; na obiara a
ɔbɛbrɛ ne ho ase no, wɔbɛma no so.
13 Mo kyerɛwfo ne Farisifo, nya-
atwomfo, munnue! Sɛ moto ɔsoro
ahenni mu nnipa anim; na mo ankasa
monkɔ mu, nanso wɔn a wɔrekɔ mu no,
momma wɔn kwan nkɔ mu. 14 (Mo
kyerɛwfo ne Farisifo, nyaatwomfo,
munnue! Sɛ momene akunafo adan
na mobɔ mpae atenten kyerɛ; eyi nti
mubenya afobu a ɛboro so.)
15 Mo kyerɛwfo ne Farisifo, nya-
atwomfo, munnue! Sɛ mutwa po ne
asase ho hyia sɛ mobɛyɛ onipa biako
mo fekuni; na sɛ ɔyɛ a, moyɛ no amane-
hunu kuroni mmɔho abien sen mo
ankasa.
16 Munnue, mo kwankyerɛfo ani-
furaefo a moka sɛ: Obi ka asɔredan
ntam a, ɛnyɛ hwee; na sɛ ɔka asɔredan
sika de a, ɛkyekyere no.
17 Nkwasea ne anifuraefo! Nea
ɛwɔ he na ɛso, sika no anaa asɔredan
a ɛma sika no ho tew no? 18 Na obi
ka afɔremuka ntam a, ɛnyɛ hwee; na sɛ
ɔka ayɛyɛde a egu so no de a, ɛkyekyere
no.
19 Anifuraefo! Nea ɛwɔ he na ɛso,
ayɛyɛde no anaa afɔremuka a ɛma
ayɛyɛde no ho tew no? 20 Enti nea
ɔde afɔremuka bɛka ntam no, ɔde ɛno
ne nea ɛwɔ so nyinaa na ɛka. 21 Na
nea ɔde asɔredan ka ntam no, ɔde ɛno

32 Ex 3, 6. 37 Deut 6, 5. 39 Lev 19, 18. 40 Mat 7, 12; Rom 13, 10; Gal 5, 14.
44 Dwom 110, 1; Mat 26, 64. — 3 Mal 2, 7–8. 5 Mat 6, 1; Ex 13, 9; Num 15, 38–39.
6 Luk 14, 7. 11 Mat 20, 26–27. 12 Mmb 29, 23; Hiob 22, 29; Hes 21, 26; Luk 18, 14;
1 Pe 5, 5. 14 Hes 22, 25. 16 Mat 15, 14. 19 Ex 29, 37.

ne nea ɔte mu no na ɛka. 22 Na nea
ɔde ɔsoro ka ntam no, ɔde Onyankopɔn
ahengua ne nea ɔte so no na ɛka.
23 Munnue, mo kyerɛwfo ne Farisifo,
nyaatwomfo! Sɛ muyi ɛme ne onunum
ne tetɛ so ntotoso du du ma, na mugyaw
mmara mu nea ɛsom bo no: atemmu ne
mmɔborohunu ne gyidi; eyi na anka
ɛsɛ sɛ moyɛ, na munnyaw biako no nso.
24 Akwankyerɛfo anifuraefo a mosɔn
yi nwansena, na momene yoma.
25 Munnue, mo kyerɛwfo ne Farisifo,
nyaatwomfo! Sɛ mutwiw kuruwa ne
abeyaa akyi, na emu de, dwowtwa ne
adifude ahyɛ no ma. 26 Farisini ni-
furaefo! Twiw kuruwa no mu kan, na
akyiri nso afi.
27 Munnue, mo kyerɛwfo ne Farisifo,
nyaatwomfo! Sɛ mote sɛ ɔda a wɔasra
ho a ɛho a wohu yɛ fɛ, na emu de, afunu
nnompe ne efi nyinaa ayɛ no ma.
28 Saa ara nso na mote sɛ nnipa
trenee nnipa anim, na mo mu de,
nyaatwom ne amumɔyɛ ayɛ no ma.
29 Munnue, mo kyerɛwfo ne Fari-
sifo, nyaatwomfo! Sɛ mototo adiyifo
ada so na mohyehyɛ nnipa trenee
aboda, 30 na moka sɛ: Sɛ yɛtraa ase
yɛn agyanom bere so a, anka yɛne wɔn
remmom nhwie adiyifo no mogya ngu.
31 Eyi na mode di mo ho adanse sɛ wɔn
a wokum adiyifo no mma ne mo.
32 Mo nso, monhyɛ mo agyanom susu-
kora no ma! 33 Awɔ, nhurutoa mma!
Mobɛyɛ dɛn aguan amanehunu kurom
atemmu?
34 Hwɛ, eyi nti na meresoma adiyifo
ne anyansafo ne kyerɛwfo aba mo
nkyɛn, na mubekum wɔn mu bi abɔ
wɔn asɛndua mu na moaka wɔn mu
binom mpire mo hyia adan mu, na
moataa wɔn afi kurow mu akɔ kurow
mu; 35 na mogya trenee a woahwie
agu asase so nyinaa, efi Habel trenee
mogya so de besi Barakia ba Sakaria
a mukum no asɔredan ne afɔremuka
ntam no mogya so aba mo so.
36 Nokware mise mo sɛ, eyinom
nyinaa bɛba nnɛ mma yi so.

*Yesu twa Yerusalem ho adwo*

37 Yerusalem, Yerusalem, wo a
wukum adiyifo, na wusiw wɔn a
wɔasoma wɔn wo nkyɛn abo, mpɛn ahe
na anka mepɛe sɛ meboaboa wo mma
ano, sɛnea akokɔtan boaboa ne mma
ano ne ntaban ase, nanso moampɛ!
38 Hwɛ, wobegyaw mo fi afituw ama
mo. 39 Na mise mo sɛ efi sesɛɛ
morenhu me de bɛkɔ akosi sɛ mobɛka
sɛ: Nhyira ne nea ɔnam Awurade din
mu reba no.

## Ti 24

*Yesu hyɛ asɔrefi sɛe ho nkɔm*
(Mar 13; Luk 21, 5–36)

Na Yesu fii adi fii asɔrefi hɔ kɔe.
Na n'asuafo no baa ne nkyɛn sɛ
wɔbɛkyerɛ no asɔrefi aban no. 2 Na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Munhu eyinom
nyinaa? Nokware mise mo sɛ:
Wɔrennyaw ɔbo ɔbo so ɛha a wɔre-
nnwiriw ngu fam.

*Kristo ba a ɔbɛba bio*

3 Na ɔte Ngo Bepɔw so no, asuafo
na baa ne nkyɛn wɔ ɔfa bɛkae sɛ:
Kyerɛ yɛn da ko a eyinom bɛba, na
ɛdɛn na ɛbɛyɛ wo ba ne wiase awiei no
ho sɛnkyerɛnne? 4 Na Yesu bua see
wɔn sɛ: Monhwɛ na obi annaadaa mo.
5 Na nnipa bebree de me din bɛba
abɛka sɛ: Mene Kristo no; na wɔabɛdaa-
daa nnipa pii. 6 Na mobɛte ɔko ne
akosɛm. Monhwɛ na mo bo antu.
Efisɛ etwa sɛ ɛba, nanso na awiei no
nnya nnui ɛ. 7 Na ɔman bɛsɔre ɔman
so, ne ahenni ahenni so; na ɔkɔm ne
asasewosow bɛba mmeaemmeae.
8 Na eyinom nyinaa ne awoko yaw
mfiase.

*Ɔtaa, akyirisan ne asɛmpa no ka*

9 Ɛnna wobeyi mo ama ahohiahia,
na wɔakum mo; na me din nti aman
nyinaa bɛtan mo. 10 Na ɛno na ɛbɛto
nnipa bebree hintidua; na wobeyiyi
wɔn ho ama, na wɔatentan wɔn ho.
11 Na atoro adiyifo bebree bɛsɔre, na
wɔabɛdaadaa nnipa bebree. 12 Na
sɛ amumɔyɛ rebɛdɔɔso nti, wɔn mu
dodow no ara dɔ ano bedwo. 13 Na
nea obegyina akodu awiei no, ɔno na
wobegye no. 14 Na wɔbɛka ahenni
no ho asɛmpa yi wiase nyinaa de adi

---

22 Mat 5, 34. 23 Lev 27, 30; Mika 6, 8. 25 Mar 7, 4. 26 Tito 1, 15. 27 Aso 23, 3.
31 Aso 7, 52. 33 Mat 3, 7. 34 Mat 13, 52. 35 Gen 4, 8; 2 Be 24, 20–21.
37 Luk 13, 34–35. 38 1 Ah 9, 7–8. 39 Mat 21, 9; Dwom 118, 26. — 2 Luk 19, 44.
5 Mat 24, 24; Aso 5, 36–37; 1 Yoh 2, 18. 9 Mat 10, 17; 10, 22; Yoh 16, 2. 11 Mat 7, 15; 1 Yoh 4, 1.
12 2 Te 2, 10; 2 Ti 3, 1–5. 13 Mat 10, 22; Adi 2, 10. 14 Mat 28, 19; 10, 18.

amanaman nyinaa adanse; ɛno ansa
na awiei no bɛba

*Akyide a ɛbɔ ɔman no*

15 Enti sɛ muhu akyide a ɛbɔ ɔman
a odiyifo Daniel kae no sɛ egyina
kronkronbea hɔ no a,—nea ɔkan no,
ma ɔnte ase!—16 ɛno na wɔn a wɔwɔ
Yudea nguan nkɔ mmepɔw so. 17 Nea
ɔwɔ ɔdan atifi no, mma onnsian mmmɛfa
biribi mmfi ne dan mu; 18 na nea
ɔwɔ wuram nso nnsan n'akyi mmmɛfa
ne ntama. 19 Na wɔn a wɔafa afuru
ne wɔn a wɔma nufu nna no mu no
nnue!

*Ahohia kɛse*

20 Na mommɔ mpae na mo aguan no
amma awɔw bere anaa homeda.
21 Na ɛno na ahohiahia kɛse a efi
wiase asefi de besi nnɛ ebi mmae da
nanso ɛremma da bɛba. 22 Na sɛ
wɔantwa nna no so a, anka worennye
ɔhonam biara; nanso wɔn a wɔapaw
wɔn no nti wobetwa nna no so.

*Onipa ba no ba*

23 Ɛno na sɛ obi ka sɛ: Hwɛ, Kristo
no wɔ ha! anaasɛ ɔwɔ ha! a, munnnye
nnni! 24 Na atoro kristo ne atoro
adiyifo bɛsɔre, na wɔbɛyɛ nsɛnkyerɛnne
akɛse ne anwonwade, na sɛ ebetumi a,
anka wɔbɛdaadaa wɔn a wɔapaw wɔn
no po. 25 Hwɛ, maka makyerɛ mo
dedaw. 26 Enti sɛ wɔka kyerɛ mo sɛ:
Hwɛ, ɔwɔ sare so! a, monnkɔ; hwɛ, ɔwɔ
mpia mu! a, munnnye nnni! 27 Na
sɛnea anyinam pae fi apuei na ɛhyerɛn
kɔ atɔe no, sɛnea onipa ba no ba nso
bɛyɛ ara nen. 28 Na nea afunu wɔ no,
ɛhɔ na akɔre bɛboaboa wɔn ho ano.
29 Na nna no mu ahohiahia akyi no,
ntɛm ara na owia beduru sum, na
ɔsram renhyerɛn, na nsoromma befi
soro ahwehwe ase, na ɔsoro ahoɔden
awosow. 30 Ɛno na onipa ba no
sɛnkyerɛnne bɛda adi ɔsoro, na asase
so mmusuakuw nyinaa besu, na wobehu
onipa ba no sɛ ɔreba ɔsoro mununkum
so ahoɔden ne anuonyam kɛse mu.
31 Na ɔbɛsoma n'abɔfo ma wɔde toro-
bɛnto a ne nne so aba; na wɔaboaboa
wɔn a wɔapaw wɔn no ano afi mframa
anan no mu afi ɔsoro ano akɔpem ano.
32 Munsua borɔdɔma ho bɛ no: Sɛ
n'abaa nya yɛ frɔmfrɔm na ɛreyiyi
nhaban a, na munim sɛ ahohuru bere
abɛn. 33 Saa ara na mo nso, sɛ muhu
eyinom nyinaa a, munhu sɛ abɛn, na
adu apon ano! 34 Nokware mise mo
sɛ, awo ntoatoaso yi rentwam, gye sɛ
eyinom nyinaa aba mu ansa. 35 Ɔsoro
ne asase betwam akɔ, na me nsɛm de,
ɛrentwam da. 36 Na da no ne dɔn
ko no de, obiara nnim, ɔsoro abɔfo ne
ɔba no mpo nnim, gye agya no nko.
37 Na sɛnea Noa nna no yɛe no, saa
ara nso na onipa ba no ba bɛyɛ. 38 Na
sɛnea nna a edi nsuyiri anim no mu no
wodidii na wɔnomee, wɔwaree na
wɔmaa aware, de kosii da a Noa hyɛn
adaka no mu, 39 na wɔanhu de kosii
sɛ nsu yiri bɛfaa wɔn nyinaa kɔe no,
saa ara nso na onipa ba no ba bɛyɛ.
40 Ɛnna nnipa baanu a ɛwɔ afum,
wɔbɛfa obiako na wɔagyaw obiako.
41 Mmea baanu bɛyam owiyammo so,
wɔbɛfa obiako na wɔagyaw obiako.
42 Enti monwɛn, efisɛ munnim da
ko a mo wura bɛba. 43 Na munhu eyi
sɛ, ofiwura nim ɔdasu ko a owifo bɛba
a, anka ɔbɛwɛn, na wamma wɔammetu
ne dan ase amma mu. 44 Eyi nti
munsiesie mo ho nsie, efisɛ dɔn a
munsusuw no mu na onipa ba no reba.

*Nkoa pa ne nkoa bɔne*

45 Hena ara ne akoa nokwafo ne
ɔbadwemma a ne wura de no asi
n'asomfo so sɛ ɔmma wɔn aduan ɛbere
a ɛsɛ mu? 46 Nhyira ne akoa no a ne
wura ba a, obehu no sɛ ɔreyɛ saa.
47 Nokware mise mo sɛ, ɔbɛma wadi
nea ɔwɔ nyinaa so. 48 Na sɛ akoa
bɔne no ka ne komam sɛ: Me wura
rekyɛ ba, 49 na ofi ase boro ne
nwurakwaa, na ɔne asabofo didi, na
ɔnom a, 50 akoa no wura bɛba da a
ɔnhwɛ no kwan ne dɔn a onnim mu,
51 na wabetwa no mu abien, na wama
ɔno ne nyaatwomfo anya kyɛfa. Ɛhɔ
na osu ne setwɛre wɔ.

**15** Dan 9, 26–27; 12, 11. **17** Luk 17, 31. **20** Aso 1, 12. **21** Dan 12, 1.
**24** Mat 24, 5; 24, 11; Deut 13, 1–3; 2 Te 2, 8–9. **27** Luk 17, 23–24. **28** Hiob 39, 30;
Hab 1, 8; Luk 17, 37. **29** Yes 13, 10; 2 Pe 3, 10. **30** Adi 1, 7; Mat 26, 64; Dan 7, 13–14;
Adi 19, 11. **31** 1 Ko 15, 52; 1 Te 4, 16; Adi 8, 1–2. **35** Mat 5, 18. **36** 1 Te 5, 1–2.
**37** Gen 6, 11–13; Luk 17, 26–27. **38** 2 Pe 3, 5–6. **40** Luk 17, 35–36.
**42** Mat 25, 13. **43** Luk 12, 39–46. **44** Adi 16, 15. **47** Mat 25, 21; 25, 23.
**48** Skf 8, 11. **51** Mat 8, 12.

## Ti 25

*Mmabaa mmadwemma ne nkwasea*

Ɛnna wɔde ɔsoro ahenni bɛto mma-
baa du bi a wɔtasee wɔn akanea fii adi
sɛ wokohyia ayeforokunu no ho. 2 Na
wɔn mu baanum yɛ nkwasea, na
baanum nso yɛ mmadwemma. 3 Na
nkwasea no faa wɔn akanea no, wɔamfa
ngo ankura; 4 na mmadwemma no
faa ngo guu ntoaa mu kaa wɔn akanea
ho. 5 Na ayeforokunu no kyɛe no,
wɔn nyinaa ani kumii na wɔdedae.
6 Na ɔdasu mu no, wɔtee nteɛm sɛ:
Hwɛ, ayeforokunu ni oo! Mumfi nko-
hyia no! 7 Ɛnna mmabaa no nyinaa
sɔre kekaa wɔn akanea. 8 Na
nkwasea no ka kyerɛɛ mmadwemma no
sɛ: Momma yɛn mo ngo no bi, na yɛn
akanea redunnum. 9 Na mma-
dwemma no buae sɛ: Dabi, ɛrenso yɛne
mo; na monkɔ wɔn a wɔtɔn no mmom
nkyɛn nkɔtɔ mo de! 10 Na wɔrekɔ
akɔtɔ no, ayeforokunu no bae; na wɔn
a wɔasiesie wɔn ho no ne no kɔɔ
ayeforohyia no ase, na wɔtoo pon no
mu. 11 Na akyiri no, mmabaa a aka
no nso bae bɛkae sɛ: Owura, owura,
hiɛ yɛn! 12 Na obuae sɛ: Nokware
mise mo sɛ, minnim mo. 13 Enti
monwɛn, na munnim da anaa dɔn ko no

*Nkoa pa ne akoa bɔne ho asɛm*
(14–30: Luk 19, 12–27)

14 Na ɛte sɛ onipa bi a ɔretu kwan
akɔ baabi, na ɔfrɛɛ n'ankasa ne nkoa,
na ɔde nea ɔwɔ hyɛɛ wɔn nsa. 15 Na
ɔmaa obiako talente anum, na obiako
abien, na obiako nso biako, sɛnea wɔn
mu biara ahoɔden te; na otuu kwan.
16 Na ntɛm ara nea onyaa talente
anum no kɔ kɔdannan ho, na onyaa ho
talente anum. 17 Saa ara na nea onyaa
abien no nso konyaa abien kaa ho.
18 Na nea onyaa biako no de, ɔkɔe
kofunuu fam, na ɔde ne wura sika no
siei. 19 Na ɛkyɛe no, nkoa no wura
no bae, na ɔne wɔn bebuu akontaa.
20 Na nea onyaa talente anum no bae
de talente anum kaa ho bae sɛ: Owura,
talente anum na wode hyɛɛ me nsa.
Hwɛ, manya talente foforo anum maka
ho. 21 Ne wura no see no sɛ: Mo,
akoa pa ne nokwafo, woadi kakraa yi
ho nokware, mede wo mesi ade pii so;
kɔ wo wura anigye mu! 22 Na nea
onyaa talente abien no nso bae sɛ:
Owura, talente abien na wode hyɛɛ
me nsa. Hwɛ, manya talente foforo
abien maka ho. 23 Ne wura no see
no sɛ: Mo, akoa pa ne nokwafo, woadi
kakraa yi ho nokware, mede wo mesi
ade pii so; kɔ wo wura anigye mu!
24 Na nea onyaa talente biako no nso
bae sɛ: Owura, minim wo sɛ woyɛ
onipa a woyɛ den a wutwa nea wungui
ɛ, na woboaboa ano nea womfa mpetee
hɔ ɛ; 25 enti misuroe, na mede wo
talente no mikosiee fam. Hwɛ, w'ade
ni! 26 Ɛnna ne wura no bua see no
sɛ: Akoa bɔne ne onihafo, wunim sɛ
mitwa nea mingui, na meboaboa ano
nea memfa mempetee hɔ ɛ? 27 Ɛnde
anka ɛsɛ wo sɛ wode me sika kɔhyɛ
sikasesafo nsa, na meba a, mabegye
m'ade ne ɛho mfɛntom. 28 Enti
munnye ne nsam talente no, na momfa
nkɔma nea ɔwɔ talente du no! 29 Na
obiara a ɔwɔ no, wɔbɛma no na wanya
aboro so; na nea onni bi no de, nea
ɔwɔ po, wobegye ne nsam. 30 Na
akoa a ne ho nni mfaso no, momfa no
nkɔtow no nkyene akyirikyiri sum no
mu. Ɛhɔ na osu ne setwɛre wɔ.

*Atemmu da kɛse no*

31 Na onipa ba no bɛba n'anuonyam
mu a n'abɔfo nyinaa ka ne ho no, ɔbɛtra
n'anuonyam ahengua so. 32 Na
wɔbɛboaboa amanaman nyinaa ano
n'anim. Na ɔbɛpaapae wɔn mu, sɛnea
oguanhwɛfo paapae nguanten ne
mpapo mu. 33 Na ɔde nguanten no
begyina ne nifa, na ɔde mpapo no
agyina benkum. 34 Ɛno na ɔhene bese
wɔn a wɔwɔ ne nifa no sɛ: Mo a m'agya
ahyira mo, mommra mmɛfa ahenni a
wɔasiesie ama mo fi wiase asefi mu no
nni! 35 Na ɔkɔm dee me, na momaa
me biribi midii, osukɔm dee me, na
momaa me biribi menomee, meyɛɛ
ɔhɔho, na mofaa me kɔɔ mo fi;
36 medaa adagyaw, na mufuraa me
ntama, meyaree, na mobɛhwɛɛ me,
medaa afiase, na mobaa me nkyɛn.
37 Ɛnna nnipa trenee no bebua no sɛ:
Awurade, da bɛn na yehuu wo sɛ ɔkɔm
dee wo, na yɛmaa wo aduan, anaasɛ

1 Luk 12, 35–36; Adi 19, 7. 11 Luk 13, 25; 13, 27. 12 Mat 7, 23.
13 Mat 24, 42. 14 Mat 21, 33. 15 Rom 12, 6. 21 Mat 25, 23–24, 45–47; Luk 16, 10.
23 Mat 25, 21. 29 Mat 13, 12. 30 Mat 8, 12. 31 Mat 16, 27; Adi 20, 11–13.
32 Rom 14, 10. 33 Hes 34, 17. 35 Yes 58, 7. 37 Mat 6, 3.

osukɔm dee wo, na yɛmaa wo nsu
nomee? 38 afei da bɛn na yehuu wo
sɛ woyɛɛ ɔhɔho na yɛfaa wo kɔɔ ofie,
anaasɛ wodaa adagyaw na yefuraa wo
ntama? 39 Afei da bɛn na yehuu wo
sɛ woyaree, anaasɛ wodaa afiase, na
yɛbaa wo nkyɛn? 40 Na ɔhene bebua
ase wɔn sɛ: Nokware mise mo sɛ, sɛ
moayɛ ama me nuanom nketewaa yi
mu biako yi, moayɛ ama me.
41 Ɛnna ɔbɛka akyerɛ wɔn a wɔwɔ
benkum no nso sɛ: Mo a wɔadome mo,
mumfi me so nkɔ daa ogya a wɔasiesie
ama ɔbonsam ne n'abɔfo no mu!
42 Na ɔkɔm dee me, na moamma me
biribi manni, osukɔm dee me, na
moamma me biribi mannom; 43 me-
yɛɛ ɔhɔho, na moamfa me ankɔ mo fi,
medaa adagyaw, na moamfura me
ntama; meyaree na medaa afiase, na
moammɛhwɛ me. 44 Ɛnna wɔn nso
bebua sɛ: Awurade, da bɛn na yehuu
wo sɛ ɔkɔm dee wo, anaasɛ osukɔm
dee wo, anaasɛ woyɛɛ ɔhɔho, anaasɛ
wodaa adagyaw, anaasɛ woyaree, anaa-
sɛ wodaa afiase, na yɛammɛsom wo?
45 Ɛnna obebua wɔn sɛ: Nokware mise
mo sɛ, sɛ moanyɛ amma nketewaa yi
mu biako yi, moanyɛ amma me. 46 Na
eyinom befi hɔ akɔ daa ahoyeraw mu;
na nnipa trenee no bɛkɔ daa nkwa mu.

## Ti 26

*Wɔpam Yesu tiri so*

(2–5: Mar 14, 1–2; Luk 22, 1–2)

Na ɛbae sɛ Yesu wiee nsɛm yi
nyinaa ka no, osee n'asuafo no sɛ:
2 Munim sɛ aka nnanu na Twam da
adu, na wobeyi onipa ba no ama sɛ
wɔmmɔ no asɛndua mu. 3 Ɛnna asɔfo
mpanyin ne ɔman no mpanyimfo
kohyiaa ɔsɔfo panyin a wɔfrɛ no Kaiafa
aban mu, 4 na wotuu agyina sɛ
wɔnam nyansa so bɛkyere Yesu akum
no. 5 Nanso wɔkae sɛ: Ɛnyɛ afahyɛ
no mu, na sakasaka amma ɔman mu.

*Ɔdɔ akyɛde*

(6–13: Mar 14, 3–9; Yoh 12, 1–8;
Luk 7, 36–50)

6 Na Yesu wɔ Betania, Simon
kwatani fi no, 7 ɔbea bi a okura ngo
huamhuam a ne bo yɛ den sradehuam
toaa ma baa ne nkyɛn, na ɔte adidii no,
obehwie guu n'atifi. 8 Na asuafo no
hui no, anyɛ wɔn abodwo, na wɔkae sɛ:
Adesɛe yi ase ne dɛn? 9 Anka wobe-
tumi atɔn eyi agye sika pii, na wɔde
ama ahiafo. 10 Na Yesu hui no, osee
wɔn sɛ: Adɛn na mohaw ɔbea no? Na
wayɛ me ho adwuma pa. 11 Na ahiafo
wɔ mo nkyɛn daa, na me de, morennya
me daa. 12 Na sɛ wahwie ngo hu-
amhuam yi agu me nipadua so yi, wayɛ
ama me sie. 13 Nokware mise mo
sɛ, wiase baabiara a wɔbɛka asɛmpa
yi no, wɔbɛka nea ɔbea yi yɛɛ nso de
ayɛ no nkae.

*Yuda nkɔnkɔnsa*

(14–16: Mar 14, 10–11; Luk 22, 3–6)

14 Ɛnna dumien no mu biako a wɔfrɛ
no Yuda Iskariot kɔɔ asɔfo mpanyin
no nkyɛn 15 sɛ: Dɛn na mobɛma me
na mayi no mahyɛ mo nsa? Na wɔkarii
nnwetɛbona aduasa de maa no. 16 Na
efi ɛno so no, ɔhwehwɛɛ sɛnea obenya
ɔkwan ayi no ama.

*Twam afahyɛ no ho siesie*

(17–19: Mar 14, 12–16; Luk 22, 7–13)

17 Na Apiti da a edi kan no, asuafo
no baa Yesu nkyɛn sɛ: Ɛhe na wopɛ
sɛ yekosiesie ma wo na wukodi Twam
no? 18 Na ose: Monkɔ kurow no mu
asiamasi nkyɛn, na monkɔka nkyerɛ
no sɛ: Kyerɛkyerɛfo se: Me da abɛn;
wo nkyɛn na me ne m'asuafo rebedi
Twam no. 19 Na asuafo no kɔyɛɛ
sɛnea Yesu hyɛɛ wɔn no, na wosiesiee
Twam no.

*Adidi a edi akyiri*

(20–30: Mar 14, 17–26; Luk 22, 14–23;
Yoh 13, 21–26)

20 Na eduu anwummere no, ɔne
asuafo dumien no bɛtraa ase. 21 Na
wɔredidi no, ɔkae sɛ: Nokware mise
mo sɛ, mo mu biako rebeyi me ama.
22 Na wɔn werɛ howee yiye, na wofii
ase sisee no mmiako mmiako sɛ:
Awurade, ɛyɛ me anaa? 23 Na obuae
sɛ: Nea ɔne me to nsa abeyaa mu no,
ɔno ara na obeyi me ama. 24 Onipa
ba no reko sɛnea wɔakyerɛw ne ho de,
nanso onipa a obeyi onipa ba no ama
no nnue! Sɛ wɔanwo saa onipa no a,
anka eye ma no. 25 Ɛnna Yuda a oyii
no mae no buae sɛ: Rabi, ɛyɛ me anaa?
Osee no sɛ: Woaka.

**40** Mmb 19, 17; Heb 2, 11. **41** Mat 7, 23; Adi 20, 10; 20, 15. **46** Yoh 5, 29. — **2** Mat 20, 18. **11** Deut 15, 11. **15** Yoh 11, 57; Sak 11, 12. **16** 1 Ti 6, 9–10. **17** Ex 12, 18–20. **18** Mat 21, 3.

*Nkae adidi no asehyɛ*

26 Na wɔredidi no, Yesu faa abodoo,
na ohyiraa so bubuu mu de maa asuafo
no sɛ: Munnye nni; eyi ne me honam.
27 Na ɔfaa kuruwa, na ɔdaa ase no,
ɔde maa wɔn sɛ: Mo nyinaa monnom
bi; 28 na eyi ne me mogya a ɛyɛ apam
ade a nnipa bebree nti wɔrehwie agu
ama bɔne fafiri. 29 Na mise mo sɛ,
efi nnɛ merennom bobe aba yi bi bio
de bɛkɔ akosi da a me ne mo bɛnom no
foforo m'agya ahenni mu. 30 Na
wɔtoo ayeyi dwom no, wofii adi kɔɔ
Ngo Bepɔw so.

*Ɔpa a Petro bɛpa ne wura no ho nkɔmhyɛ*
(31–35: Mar 14, 27–31; Luk 22, 31–34)

31 Ɛnna Yesu see wɔn sɛ: Me ho
bɛyɛ mo nyinaa hintidua anadwo yi.
Na wɔakyerɛw sɛ: Mɛbɔ oguanhwɛfo
no, na ekuw no mu nguan no abɔ apete.
32 Na me sɔre akyi no, medi mo anim
makɔ Galilea. 33 Na Petro bua see
no sɛ: Sɛ wo ho bɛyɛ wɔn nyinaa
hintidua po a, me de, ɛrenyɛ me hinti-
dua da. 34 Yesu see no sɛ: Nokware
mise wo sɛ, anadwo yi, akokɔ remmɔn
na woapa me mprɛnsa. 35 Petro ka
kyerɛɛ no sɛ: Sɛ etwa sɛ me ne wo bewu
po a, merempa wo. Saa ara na asuafo
no nyinaa nso kae.

*Yesu Getsemane awerɛhow*
(36–46: Mar 14, 32–42; Luk 22, 40–46)

36 Ɛnna Yesu ne wɔn duu baabi a
wɔfrɛ hɔ Getsemane, na ɔka kyerɛɛ
asuafo no sɛ: Montra ase ha, na menkɔ
nohɔ nkɔbɔ mpae ansa. 37 Na ɔfaa
Petro ne Sebedeo mma baanu no kaa
ne ho no, ne werɛ fii ase howee, na ne
ho yeraw no. 38 Ɛnna ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Awerɛhow ahyɛ me kara so de kɔ
owu mu; montra ha na mo ne me nwɛn.
39 Na ɔkɔɔ n'anim kakra de n'anim
kobutuw fam bɔɔ mpae sɛ: M'agya, sɛ
ebetumi a, ma kuruwa yi ntwa me ho
nkɔ! Nanso ɛnyɛ sɛnea mepɛ, na
sɛnea wopɛ. 40 Na ɔbaa asuafo no
nkyɛn no, obehuu wɔn sɛ wɔada. Na
osee Petro sɛ: So muntumi ne me nwɛn
dɔnhwerew biako? 41 Monwɛn na
mommɔ mpae, na moankɔ sɔhwɛ mu.
Honhom pɛ de, na ɔhonam na ɛyɛ
mmerɛw. 42 Ɔkɔɔ bio ne mprenu so
kɔbɔɔ mpae sɛ: M'agya, sɛ eyi rentwa
me ho nkɔ na gye sɛ menom a, wo pɛ a
wopɛ nyɛ. 43 Na ɔbae no, obehuu
wɔn sɛ wɔada bio; na wɔn ani pam so.
44 Na ogyaw wɔn kɔe bio kɔbɔɔ mpae
ne mprɛnsa so kaa asɛnkoro no ara.
45 Ɛnna ɔbaa asuafo no nkyɛn bɛka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Afei de, monna na
monhome ɛ! Hwɛ, dɔn no adu a
wɔrebeyi onipa ba no ahyɛ nnebɔne-
yɛfo nsa. 46 Monsɔre mma yɛnkɔ!
Hwɛ, nea ɔreyi me ama no abɛn.

*Yuda de asraafo ba*
(47–56: Mar 14, 43–50; Luk 22, 47–53;
Yoh 18, 3–12)

47 Na ogu so kasa no, hwɛ, Yuda a
ɔyɛ dumien no mu biako bae, na
nkurɔfokuw bebree a wokurakura
nkrante ne mmaa fi asɔfo mpanyin ne
ɔman no mpanyimfo nkyɛn ka ne ho.
48 Na nea oyii no mae no ama wɔn
sɛnkyerɛnne sɛ: Nea mefew n'ano no,
ɔne no; monkyere no! 49 Na ntɛm ara
ɔbaa Yesu nkyɛn sɛ: Rabi, mmo! Na
ofew n'ano. 50 Na Yesu see no sɛ:
Damfo, wobaa ha bɛyɛɛ dɛn? Ɛnna
wɔbae de wɔn nsa besusoo Yesu mu
kyeree no. 51 Na hwɛ, wɔn a wɔka
Yesu ho no mu biako teɛɛ ne nsa twee
ne nkrante, na ɔde bɔɔ ɔsɔfo panyin
no akoa twaa n'aso. 52 Ɛnna Yesu ka
kyerɛɛ no sɛ: Fa wo nkrante san hyɛ
nea ɛhyɛ, na wɔn a wɔtwe nkrante
nyinaa, nkrante ano na wobewu.
53 Anaasɛ wusuSuw sɛ anka mintumi
mensrɛ m'agya mprempren na ɔnsoma
abɔfo asafotow dumien ne akyiri
mmegyina me ho? 54 Na ɛnde ɛbɛyɛ
dɛn na kyerɛw nsɛm no bɛba mu sɛ
etwa sɛ ɛyɛ saa?

*Yesu asɛmmisa. Asuafo no aguan*

55 Ɛdɔn no mu ara na Yesu see
nkurɔfo akuwakuw no sɛ: Moaba sɛnea
moreba odwowtwafo so de nkrante ne
mmaa rebɛkyere me? Metraa asɔrefi
mekyerɛkyerɛe daa, nanso moankyere
me. 56 Na eyi nyinaa aba na nea
adiyifo no kae kyerɛw nsɛm mu no aba
mu. Ɛnna asuafo no nyinaa gyaw no
guanee.

---

**26** 1 Ko 11, 23–25. **28** Ex 24, 8; Yer 31, 31; Sak 9, 11. **30** Dwom 113–118; Luk 22, 39; Yoh 18, 1. **31** Sak 13, 7; Yoh 16, 32. **32** Mat 28, 7. **34** Yoh 13, 38. **35** Mat 26, 56. **37** Heb 5, 7. **38** Yoh 12, 27. **39** Yoh 18, 11; Heb 5, 8. **41** Heb 2, 14; 4, 15. **44** 2 Ko 12, 8. **52** Gen 9, 6. **56** Mat 26, 31.

*Yesu gyina Kaiafa anim*

(57–75: Mar 14, 53–72; Luk 22, 54–71;
Yoh 18, 13–27)

57 Na wɔn a wɔkyeree Yesu no
de no kɔɔ ɔsɔfo panyin Kaiafa hɔ, nea
kyerɛwfo ne mpanyimfo no ahyia.
58 Na Petro dii n'akyi wɔ akyirikyiri
koduu ɔsɔfo panyin no aban mu, na
ɔkɔɔ mu ne asomfo no kɔtraa hɔ sɛ
ɔrehwɛ asɛm no awiei.

*Adansekurum ne animtiaabu*

59 Na asɔfo mpanyin ne aguasemfo
no nyinaa hwehwɛɛ Yesu ho adanse-
kurum, na wɔanya no akum no,
60 nanso wɔannya bi. Adanseku-
rumfo bebree bae de, nanso wɔannya
bi. Na akyiri no, baanu bae 61 sɛ:
Oyi aka sɛ: Metumi madwiriw Onya-
nkopɔn asɔredan, na mato no nnansa.
62 Na ɔsɔfo panyin no sɔre ka kyerɛɛ
no sɛ: Wummua bi? Ɛdɛn ho na
eyinom di adanse tia wo yi? 63 Na
Yesu muaa n'ano. Na ɔsɔfo panyin
no ka kyerɛɛ no sɛ: Meka Onyankopɔn
teasefo no sɛ, sɛ wone Kristo, Onya-
nkopɔn ba no a, ka kyerɛ yɛn! 64 Yesu
see no sɛ: Woaka; nanso mise mo sɛ,
efi nnɛ mubehu onipa ba no sɛ ɔte tumi
no nifa, na ɔreba ɔsoro mununkum so.
65 Ɛnna ɔsɔfo panyin no sunsuanee
n'atade mu sɛ: Waka abususɛm! Dɛn
hia na ehia yɛn adansefo bio? Hwɛ,
afei moate n'abususɛm no. 66 Mu-
dwen ho dɛn? Na wobuae sɛ: Ɔsɛ owu.
67 Ɛnna wohinam n'ani so ntasu, na
wɔbobɔɔ no akuturuku; ebinom nso
bobɔɔ no asotɔre 68 sɛ: Kyerɛ yɛn,
Kristo, hena na ɔbɔɔ wo?

*Petro pa ne wura*

69 Na Petro de, ɔte adiwo hɔ. Na
abaawa bi baa ne nkyɛn sɛ: Wo nso
wo ne Yesu Galileani no na ɛnam!
70 Na ɔsanee wɔn nyinaa anim sɛ:
Minnim nea woka yi. 71 Na ofii adi
kɔɔ ntwironoo mu no, abaawa foforo bi
nso huu no, na ɔka kyerɛɛ wɔn a wɔwɔ
hɔ sɛ: Oyi nso ne Yesu Nasareni no na
ɛnam! 72 Na ɔde ntam sanee bio sɛ:
Minnim onipa no. 73 Na ɛkyɛe kakraa
no, wɔn a wogyina hɔ no bae bɛka
kyerɛɛ Petro sɛ: Ampa ara, wo nso woka
wɔn ho; na wo kasa nso yi wo adi!
74 Ɛno na ofii ase didii nsew kekaa
ntam sɛ: Minnim onipa no! Na
amonom hɔ ara na akokɔ bɔnee. 75 Na
Petro kaee asɛm a Yesu ka kyerɛɛ no
sɛ: Akokɔ remmɔn na woapa me
mprɛnsa no. Na ofii adi kosui pii.

## Ti 27

*Yesu gyina amrado anim*

Na ade kyee no, asɔfo mpanyin
nyinaa ne ɔman mpanyimfo no tuu
Yesu ho agyina sɛ wobekum no. 2 Na
wɔkyeree no de no kɔe kɔhyɛɛ amrado
Pilato nsa.

*Yuda ahonu*

3 Ɛnna Yuda a oyii no mae no hui sɛ
wɔabu no fɔ no, onuu ne ho, na ɔde
nnwetɛbona aduasa no san brɛɛ asɔfo
mpanyin ne mpanyimfo no sɛ: 4 Mayɛ
bɔne sɛ mayi mogya a bɔne nni mu
mama. Na wose: Ɛfa yɛn ho dɛn?
Wo ara hwɛ! 5 Na ɔtow nnwetɛbona
no guu asɔredan mu fii hɔ kɔe, na
ɔkɔsɛn ne mene.
6 Na asɔfo mpanyin no faa nnwe-
tɛbona no kae sɛ: Enni ho kwan sɛ
wɔde gu ayɛyɛde adaka mu, na ɛyɛ
mogya bo. 7 Na wotuu agyina, na
wɔde kɔtɔɔ ɔnwemfo asase no, na
wɔasie ahɔho wɔ mu. 8 Enti wɔfrɛɛ
asase no sɛ mogya asase de besi nnɛ.
9 Ɛnna nea odiyifo Yeremia kae no
baa mu sɛ: Na migyee nnwetɛbona
aduasa a ɛyɛ nea wɔbɔɔ ne bo tɔɔ no
fii Israel mma nsam no ti ade no
10 de kɔtɔɔ ɔnwemfo asase, sɛnea
Awurade hyɛɛ me no.

*Pilato asɛmmisa*

(11–14: Mar 15, 2–5; Luk 23, 2–3; Yoh 18, 29–38)

11 Na Yesu begyinaa amrado no
anim. Na amrado no bisaa no sɛ:
Wone Yudafo hene no anaa? Na
Yesu kae sɛ: Wo na woreka. 12 Na
asɔfo mpanyin ne mpanyimfo no retoto
n'ano no, wammua bi. 13 Ɛnna Pilato
see no sɛ: Wonte nsɛm pii a wɔka gu
wo so yi? 14 Na wammua no asɛm
biako ho po ma ɛyɛɛ amrado no nwonwa
sɛ.

---

61 Yoh 2, 19–21. 63 Mat 27, 12. 64 Dwom 110, 1; Mat 16, 27; 24, 30.
65 Yoh 10, 33. 66 Yoh 19, 7; Lev 24, 16. 67 Yes 50, 6. 75 Mat 26, 34. —
1 Mar 15, 1; Luk 22, 66; Yoh 18, 28. 2 Luk 23, 1; Yoh 18, 31–32. 3 Mat 26, 15.
5 Aso 1, 18; 2 Sa 17, 23. 6 Mar 12, 41. 8 Aso 1, 19. 9 Sak 11, 12–13; Yer 32, 6–9.
12 Mat 26, 63; Yes 53, 7. 14 Yoh 19, 9.

*Wobu Yesu kumfɔ*
(15–26: Mar 15, 6–15; Luk 23, 13–25;
Yoh 18, 39–19,1)

15 Na daa afahyɛ no mu no, amrado
gyaa ɔdeduani biako a nkurɔfokuw no
pɛ no ma wɔn. 16 Nso bere no mu na
ɔwɔ ɔdeduani bi a wagye din a wɔfrɛ
no Baraba. 17 Enti wohyiae no, Pilato
see wɔn sɛ: Hena na mopɛ sɛ migyaa
no mema mo? Baraba anaa Yesu a
wɔfrɛ no Kristo no? 18 Na onim sɛ
nitan nti na woyii no mae. 19 Na ɔte
atemmu agua so no, ne yere soma baa
ne nkyɛn sɛ: Mma asɛm bi mmma wo
ne onipa trenee no ntam; na ne nti
mahu amane pii ɔdae mu nnɛ. 20 Na
asɔfo mpanyin ne mpanyimfo no tuu
nkurɔfo akuwakuw no aso sɛ wɔnsrɛ
Baraba, na wonkum Yesu. 21 Na
amrado no bua see wɔn sɛ: Wɔn baanu
yi mu hena na mopɛ sɛ migyaa no mema
mo? Na wɔkae sɛ: Baraba. 22 Pilato
see wɔn sɛ: Ɛnde dɛn na menyɛ Yesu a
wɔfrɛ no Kristo no? Wɔn nyinaa kae
sɛ: Ma wɔmmɔ no asɛndua mu! 23 Na
ose: Na bɔne bɛn na wayɛ? Na
wɔteɛteɛɛm bebrebe sɛ: Ma wɔmmɔ no
asɛndua mu! 24 Na Pilato hui sɛ
ontumi nyɛ ho hwee, na mmom saka-
saka reba no, ɔfaa nsu hohoroo ne nsa
nkurɔfokuw no anim kae sɛ: Onipa yi
mogya nni me so; mo ara monhwɛ!
25 Na ɔman mu no nyinaa buae sɛ: Ne
mogya mmra yɛn ne yɛn mma atifi.
26 Ɛnna ogyaa Baraba maa wɔn; na
ɔhwee Yesu mpire no, oyii no mae sɛ
wɔnkɔbɔ no asɛndua mu.

*Yesu ho fɛwdi*
(27–30: Mar 15, 16–19; Yoh 19, 2–3)

27 Ɛnna amrado no asraafo faa Yesu
kɔɔ amrado aban mu hɔ, na wɔmaa
asraafokuw no nyinaa behyiae n'anim.
28 Na woyii n'atade, na wɔde nkata-
konmu kɔkɔɔ bi guu no so, 29 na
wɔnwenee nsɔe abotiri de bɔɔ ne ti, na
wɔde demmire hyɛɛ ne nsa nifa mu, na
wobuu nkotodwe n'anim goruu ne ho
sɛ: Yudafo hene, mmo oo! 30 Na
wohinam ntasu guu no so gyee demmire
no, na wɔde paa n'atifi.

(31–56: Mar 15, 20–41; Luk 23, 26;
23, 33–49; Yoh 19, 16–30)

31 Na wowiee ne ho fɛwdi no, woyii
nkatakonmu no fii ne ho, na wɔde
n'ankasa atade hyɛɛ no, na wɔde no
kɔe sɛ wɔkɔbɔ no asɛndua mu. 32 Na
wɔrefi adi no, wohuu Kireneni bi a
wɔfrɛ no Simon; ɔno na wɔhyɛɛ no sɛ
ɔnsoa n'asɛndua no.

*Wɔbɔ Yesu asɛndua mu*

33 Na wokoduu baabi a wɔfrɛ hɔ
Golgota a ase ne nitiri so no,
34 wɔmaa no nsa nyinyanyinya a wɔde
bɔnwoma afra mu sɛ ɔnnom; na ɔkaa
n'ano no, wampɛ sɛ ɔnom. 35 Na
wɔbɔɔ no asɛndua mu no, wɔbɔɔ ntonto
kyɛɛ ne ntade. 36 Na wɔtratraa ase
wɔ hɔ wɛn no. 37 Na wɔde n'afɔdisɛm
a wɔakyerɛw no fam n'atifi sɛ: Yesu,
Yudafo hene no ni! 38 Ɛnna wɔbɔɔ
adwowtwafo baanu asɛndua mu kaa
ne ho, obiako wɔ nifa, na obiako wɔ
benkum.

*Nkurɔfo no keka abususɛm*

39 Na wɔn a wɔretwam no wosow
wɔn ti kaa abususɛm tiaa no 40 sɛ:
Wo a wudwiriw asɔredan na woto no
nnansa mu, gye wo ho ɛ! Sɛ Onya-
nkopɔn ba ne wo a, fi asɛndua no ho si
fam! 41 Saa ara nso na asɔfo mpanyin
ne kyerɛwfo ne mpanyimfo no goruu
ne ho 42 sɛ: Ogyee binom, na ontumi
nnye ne ho. Ɔne Israel hene, afei ma
omfi asɛndua no ho nsi fam, na yebegye
no adi. 43 Ɔde ne ho too Nyankopɔn
so; afei sɛ ɔpɛ no a, ma onyi no; na
ɔkae sɛ: Onyankopɔn ba ne me.
44 Saa ara na adwowtwafo a wɔbɔɔ
wɔne no asɛndua mu no nso yaw no.

*Yesu wu*

45 Na efi dɔn a ɛto so asia no, esum
duruu asase nyinaa so kosii dɔn a ɛto
so akron. 46 Na ɛbɛyɛ sɛ dɔn a ɛto
so akron no, Yesu de nne kɛse boom
sɛ: Eli, Eli, lama sabaktani? Ɛne sɛ:
Me Nyankopɔn, me Nyankopɔn, dɛn
nti na woagyaw me? 47 Na wɔn a
wogyina hɔ no mu bi tee no, wɔkae sɛ:
Oyi refrɛ Elia. 48 Na ntɛm ara wɔn
mu biako tuu mmirika kɔfaa sapɔw de
bɔɔ nsa nyinyanyinya bi mu, na ɔde
tuaa demmire ano de ma ɔnomee.
49 Na wɔn a aka no kae sɛ: Gyae na
yɛnhwɛ sɛ Elia bɛba abegye no anaa?
50 Na Yesu de nne kɛse teɛɛm bio no,
ogyaa ne honhom mu.

**18** Yoh 11, 47–48. **24** Deut 21, 6. **25** Aso 5, 28. **30** Yes 50, 6.
**34** Dwom 69, 21. **35** Dwom 22, 18. **38** Yes 53, 12. **39** Dwom 22, 7.
**40** Mat 26, 61; Yoh 2, 19. **43** Dwom 22, 8. **46** Dwom 22, 1. **48** Dwom 69, 21.

*Anwonwade a ɛbae*

51 Na hwɛ, ntama a etwa asɔredan
no mu no mu tewee abien fi soro de
besii fam, na asase wosowee, na
abotan paapaee, 52 na aboda buebuei,
na nnipa kronkron a adeda no amu
bebree nyannyanee, 53 na ne nyan
akyi no wofii adi fii wɔn aboda mu kɔɔ
kurow kronkron no mu koyiyii wɔn ho
kyerɛkyerɛɛ nnipa bebree.

*Asraafo no suro*

54 Na asraafo ha so panyin ne wɔn
a wɔka ne ho rewɛn Yesu no huu
asasewosow ne nneɛma a ɛbae no,
wosuroe pii kae sɛ: Ampa ara Onyame
ba ni! 55 Na mmea bebree wɔ hɔ a
wogyina akyirikyiri rehwɛ, wɔn na
wodii Yesu akyi fi Galilea som no;
56 na Maria Magdalene ne Maria,
Yakobo ne Yosef ne na, ne Sebedeo
mma no na ka wɔn ho.

*Yesu sie*

(57–61: Mar 15, 42–47; Luk 23, 50–55;
Yoh 19, 38–42)

57 Na eduu anwummere no, ɔdefo bi
a ofi Arimatea a wɔfrɛ no Yosef a ɔno
nso adan Yesu suani bae; 58 ɔno na
ɔkɔɔ Pilato nkyɛn kɔsrɛɛ Yesu amu no.
Ɛnna Pilato hyɛɛ sɛ womfa amu no mma
no. 59 Na Yosef faa amu no de nwera
fitaa kyekyeree ho, 60 na ɔde kɔtoo
n'ankasa da foforo a ɔma wotwae
ɔbotan mu mu, na opirew ɔbo kokuroo
hinii ɔda no ano kɔe. 61 Na Maria
Magdalene ne Maria biako no wɔ hɔ
tete ɔda no ntentenso.

*Asɔfo mpanyin no ahodaso*

62 Na ade kyee a ɛyɛ da a edi ahoboa-
boa da no akyi no, asɔfo mpanyin ne
Farisifo no behyiaa Pilato nkyɛn 63 sɛ:
Owura, yɛakae sɛ ɔdaadaafo no te ase
no, ɔkae sɛ: Nnansa na menyan. 64 Enti
hyɛ ma wɔnkɔwɛn ɔda no yiye nkodu
da a ɛto so abiɛsa no na asuafo no
ammewia no anadwo, na wɔanka an-
kyerɛ ɔman no sɛ: Wanyan afi awufo
mu, na anka akyiri yi nnaadaa bɛsen
kan de no. 65 Pilato see wɔn sɛ:
Munnye awɛmfo nkɔ nkɔwɛn sɛnea
mubetumi. 66 Na wɔkɔe kɔsɔɔ ɔbo
no ano maa awɛmfo no wɛn ɔda no.

## Ti 28

*Ɔda hunu no*

(1–10: Mar 16, 1–10; Luk 24, 1–10;
Yoh 20, 1–18)

Na homeda no twaam no, da a edi
nnawɔtwe kan no ahemadakye, Maria
Magdalene ne Maria biako no bae sɛ
wɔrebɛhwɛ ɔda no. 2 Na hwɛ, asase
wosowee pii; na Awurade bɔfo fi soro
sian bae bepirew ɔbo no fii ɔda no ano,
na ɔtraa so. 3 Na ne ho te sɛ anyinam,
na n'atade hoa sɛ nsukyerɛma. 4 Na
ne ho hu nti awɛmfo no ho popoe, na
wɔyɛe sɛ awufo. 5 Na ɔbɔfo no bua
see mmea no sɛ: Mo de, munnsuro!
Na minim sɛ mohwehwɛ Yesu a wɔbɔɔ
no asɛndua mu no. 6 Onni ha; na
wanyan sɛnea ɔkae no. Mommra
mmɛhwɛ nea ɔdae! 7 Na monkɔ ntɛm
nkɔka nkyerɛ n'asuafo sɛ wanyan afi
awufo mu. Na hwɛ, odi mo anim akɔ
Galilea; ɛhɔ na mubehu no; hwɛ, mase
mo.

*Wohyia Yesu*

8 Na wofii ɔda no ho ntɛm ara de ehu
ne anigye kɛse tutuu mmirika sɛ
wɔkɔka akyerɛ n'asuafo. 9 Na hwɛ,
Yesu hyiaa wɔn kae sɛ: Mema mo amo!
Na wɔbae besusoo n'anan kotow sɔree
no. 10 Ɛnna Yesu see wɔn sɛ:
Munnsuro; monkɔ nkɔka nkyerɛ me
nuanom sɛ wɔnkɔ Galilea, na ɛhɔ na
wobehu me.

*Asɔfo mpanyin no ma adanmude*

11 Na wɔrekɔ no, hwɛ, awɛmfo no
mu binom baa kurow no mu bɛkaa nea
ɛbae nyinaa kyerɛɛ asɔfo mpanyin no.
12 Na wɔne mpanyimfo no hyiae na
wotuu agyina no, wɔmaa asraafo no
sika bebree 13 kae sɛ: Monka sɛ:
Anadwo a yɛdae no na n'asuafo bae
bewiaa no. 14 Na sɛ eyi du amrado
asom a, yɛbɛkyerɛ no mu na mo ho anka
mu. 15 Na wogyee sika no kɔyɛɛ
sɛnea wɔka kyerɛɛ wɔn no. Na asɛm
yi atrɛw Yudafo mu de abedu nnɛ.

*Asɛmpatrɛw adwuma ho ahyɛde*

16 Na asuafo dubiako no siim kɔɔ
Galilea, bepɔw a Yesu kyerɛɛ wɔn no
so. 17 Na wohuu no no, wɔkotow

**51** Ex 26, 22; Heb 10, 19–20. **53** Aso 26, 23. **55** Luk 8, 2–3. **57** Ex 34, 25.
**60** Yes 53, 9. **63** Mat 27, 40; 12, 40. **66** Dan 6, 17. — **3** Mat 17, 2; Aso 1, 10.
**6** Mat 12, 40; 16, 21; 17, 23; 20, 19; Aso 2, 36. **7** Mat 26, 32. **10** Heb 2, 11.
**13** Mat 27, 64. **16** Mat 28, 7.

sɔree no; na ebinom gyee akyinnye.
18 Na Yesu bae bɛkasa kyerɛɛ wɔn sɛ:
Wɔde ɔsoro ne asase so tumi nyinaa
ama me. 19 Enti monkɔ nkɔyɛ aman-
aman nyinaa m'asuafo. Mommɔ wɔn
asu nhyɛ Agya ne Ɔba ne Honhom
Kronkron din mu, 20 na monkye-
rɛkyerɛ wɔn sɛ wonni nea mahyɛ mo
nyinaa so. Na hwɛ, me ne mo wɔ hɔ
nna nyinaa de bɛkɔ akosi wiase awiei.

**18** Mat 11, 27; Efe 1, 20–22. **19** Mar 16, 15–16. **20** Mat 18, 20.

## ASƐMPA NO SƐNEA

# MARKO

## KYERƐW MAE

### Ti 1

*Osuboni Yohane asɛnka*
(2–8: Mat 3, 1–12; Luk 3, 1–18; Yoh 1, 19–30)

Yesu Kristo, Onyankopɔn ba, asɛmpa
no mfiase. 2 Sɛnea wɔakyerɛw odiyifo
Yesaia nhoma no mu sɛ:

Hwɛ, meresoma me bɔfo madi w'anim,
ɔno na obesiesie wo kwan.
3 Obi nne teɛm sare so sɛ:
Munsiesie Awurade kwan!
Momma n'atempɔn nteɛ!

4 Yohane bae bɛbɔɔ asu sare so, na
ɔkaa adwensakra asubɔ a ɛde kɔ bɔne
fafiri mu. 5 Na Yudea asase nyinaa
sofo ne Yerusalemfo fi kɔɔ ne nkyɛn,
na wɔkaa wɔn bɔne ma ɔbɔɔ wɔn nyinaa
asu asubɔnten Yordan mu.

*Kristo ba ne n'adwuma ho nkɔmhyɛ*

6 Na Yohane fura yoma nhwi ntama,
na nhoma abɔso bɔ n'asen, na odi mmoa-
dabi ne wuram wo. 7 Na ɔpaeem
kae sɛ: Nea ne ho yɛ den sen me di
m'akyi reba a mensɛ sɛ mekotow mesan
ne mpaboa hama. 8 Me de, mede nsu
na ɛbɔ mo asu, na ɔno de, ɔde Honhom
Kronkron na ɛbɛbɔ mo asu.

*Yesu asubɔ*
(9–11: Mat 3, 13–17; Luk 3, 21–22; Yoh 1, 31–34)

9 Na ɛbae sɛ nna no mu no, Yesu fi
Nasaret a ɛwɔ Galilea bae, na Yohane
bɔɔ no asu Yordan mu. 10 Na ntɛm
ara ofii nsu no mu no, ohui sɛ ɔsoro
abue, na Honhom no resian sɛ
aborɔnoma ba no so. 11 Na ɛnne bi
fi soro bae sɛ: Wone me dɔba a wosɔ
m'ani!

*Yesu sɔhwɛ*
(12–13: Mat 4, 1–11; Luk 4, 1–13)

12 Na ntɛm ara Honhom no twee no
kɔɔ sare so. 13 Na odii sare so hɔ
adaduanan, na Satan sɔɔ no hwɛe, na
ɔne mmoa na ɛwɔ hɔ, na abɔfo bɛsom
no.

*Yesu asɛnka mfiase*
(14–15: Mat 4, 12–17; Luk 4, 14–15)

14 Na woyii Yohane mae akyi no,
Yesu baa Galilea bɛkaa Onyankopɔn
ho asɛmpa kyerɛe. 15 Na ɔkae sɛ:
Ɛbere no awie du, Onyankopɔn ahenni
no abɛn. Monsakra mo adwene, na
munnye asɛmpa no nni!

*Asuafo baanan no frɛ*
(16–20: Mat 4, 18–22; Luk 5, 1–11)

16 Na ɔnennam Galilea po ho no,
ohuu Simon ne ne nua Andrea sɛ
wɔregu asawu ɛpo no mu; na wɔyɛ
apofofo. 17 Na Yesu see wɔn sɛ:
Mummedi m'akyi, na mɛma moayɛ
nnipa yifo. 18 Na ntɛm ara wogyaw
wɔn asawu no bedii n'akyi. 19 Na
ofii hɔ kɔɔ n'anim kakra no, ohuu
Sebedeo ba Yakobo ne nua Yohane sɛ

**2** Mal 3, 1; Mat 11, 10. **3** Yes 40, 3. **9** Luk 2, 51. **11** Mar 9, 7. **15** Gal 4, 4.

wɔn nso wɔ ɔkorow mu retuatua wɔn
asawu mu. 20 Na ntɛm ara ɔfrɛɛ wɔn,
na wogyaw wɔn agya Sebedeo ne
apaafo no ɔkorow no mu bedii n'akyi.

*Yesu tu honhom fi*

(21–28: Luk 4, 31–37)

21 Na wokoduu Kapernaum. Na
ntɛm ara homeda no, ɔkɔɔ hyiadan mu
kɔkyerɛkyerɛɛ. 22 Na ne kyerɛkyerɛ
no yɛɛ wɔn ahodwiriw, efisɛ ɔkye-
rɛkyerɛɛ wɔn sɛ nea ɔwɔ tumi, na ɛnyɛ
sɛ kyerɛwfo no. 23 Na bere koro no
ara, na onipa bi wɔ wɔn hyiadan no
mu a ɔwɔ honhom fi, na ɔteɛɛm 24 sɛ:
Dɛn na yɛne wo Yesu Nasareni wɔ yɛ?
Wobae sɛ wobɛsɛe yɛn. Minim wo
nipa ko, Onyankopɔn hotefo no.
25 Na Yesu teɛteɛɛ no sɛ: Mua w'ano
na fi no mu kɔ! 26 Na honhom fi no
ma osinsenee, na ɔde nne kɛse teɛɛm,
na ofii no mu kɔe. 27 Na ɛyɛɛ wɔn
nyinaa ahodwiriw ma wobisabisaa
wɔn ho sɛ: Dɛn ni? Kyerɛkyerɛ
foforo! Ɔde tumi hyɛ ahonhom fi po
ma wotie no. 28 Na ne ho asɛm fii hɔ
trɛw kɔɔ Galilea ho nsase a atwa
ahyia nyinaa so.

*Petro n'ase ayaresa*

(29–34: Mat 8, 14–17; Luk 4, 38–41)

29 Na ntɛm ara a wofii hyiadan no
mu no, wɔne Yakobo kɔɔ Simon ne
Andrea fi. 30 Na Simon n'asebea da
hɔ yare atiridii, na ntɛm ara wɔkaa ne
ho asɛm kyerɛɛ no. 31 Na ɔbae besoo
ne nsa maa no so, na atiridii no gyaa
no, na ɔsom wɔn.

*Nnipa bebree ayaresa*

32 Na eduu anwummere a owia
kɔtɔe no, wɔde wɔn a wɔn ho nyɛ wɔn
den ne wɔn a wɔwɔ ahonhommɔne
nyinaa brɛɛ no. 33 Na kurow mu no
nyinaa bɛkyeree so ɔpon no ano.
34 Na ɔsaa nnipa bebree a wɔyare
nyarewa pii yare, na otuu ahonho-
mmɔne bebree, na wamma ahonho-
mmɔne no kwan sɛ wɔnkasa, efisɛ
wonim no.

*Yesu Galilea asɛnka*

(35–39· Luk 4, 42–44)

35 Na ɔsɔree ahemadakye fii adi,
na ɔkɔɔ sare so baabi; na ɔkɔbɔɔ mpae
wɔ hɔ 36 Na Simon ne wɔn a wɔka
ne ho no tiw no; 37 na wohuu no no,
wosee no sɛ: Nnipa nyinaa hwehwɛ
wo. 38 Na osee wɔn sɛ: Momma
yɛnkɔ nkurow a ɛdeda hɔ no mu, na
menkɔka asɛmpa no ɛhɔ nso; na eyi
nti na mebae. 39 Na ɔkɔe kɔkaa
asɛm wɔ wɔn hyia adan mu Galilea
nyinaa, na otuu ahonhommɔne.

*Ɔkwatani bi ayaresa*

(40–45: Mat 8, 2–4; Luk 5, 12–16)

40 Na ɔkwatani bi baa ne nkyɛn
bɛsrɛɛ no, na ɔkotow no see no sɛ: Sɛ
wopɛ a, wubetumi ama me ho afi.
41 Na ɔyɛɛ no mmɔbɔ, na ɔteɛɛ ne nsa
kaa no, na osee no sɛ: Mepɛ, wo ho mfi.
42 Na ntɛm ara kwata no fii ne ho, na
ne ho fii. 43 Na ɔbaraa no denneennen
no, ɔma ofii adi ntɛm ara. 44 Na osee
no sɛ: Hwɛ, nka asɛm bi nkyerɛ obiara,
na kɔ, na fa wo ho kɔkyerɛ ɔsɔfo, na
w'ahofi nti kɔma nea Mose hyɛɛ no, na
ɛnyɛ adanse mma wɔn. 45 Na ɔno de,
ofii adi no, ofii ase kekaa no pii na
ɔmaa asɛm no trɛwee, na enti wantumi
anyi n'anim ankɔ kurow biara mu bio;
na mmom ɔtraa sare so hɔnom, na wofi
mmaa nyinaa baa ne nkyɛn.

## Ti 2

*Obubuafo no ayaresa*

(1–12: Mat 9, 1–8; Luk 5, 17–26)

Na nna bi akyi no, ɔkɔɔ Kapernaum
bio, na wɔtee sɛ ɔwɔ ofie. 2 Na nnipa
pii behyiae a enti wɔansen abobow
ano hɔ mpo; na ɔkaa asɛm kyerɛɛ wɔn.
3 Na wɔde obi a ɔyare mmubui a nnipa
baanan so no brɛɛ no. 4 Na nkurɔfo-
kuw no nti wontumi mmɛn no no,
wɔkɔpaa ɔdan a ɔwɔ mu no so; na wotuu
tokuru de kɛtɛ a obubuafo no da so no
faa mu gyaagyaa no too mu. 5 Na
Yesu huu wɔn gyidi no, osee obubuafo
no sɛ: Ɔba, wɔde wo bɔne afiri wo.
6 Na kyerɛwfo a wɔtete hɔ no mu
binom dwennwenee wɔn koma mu sɛ:
7 Adɛn nti na oyi kasa saa? Ɔka
abususɛm. Hena na obetumi de bɔne
afiri sɛ Onyankopɔn nko? 8 Na ntɛm
ara a Yesu hui ne honhom mu sɛ
wɔdwennwene wɔn mu saa no, osee
wɔn sɛ: Adɛn nti na modwennwene
eyinom mo koma mu? 9 Nea ɛwɔ he
na ɛyɛ mmerɛw, sɛ wobese obubuafo

22 Mat 7, 28–29. 24 Mar 5, 7; Dwom 16, 10. 26 Mar 9, 26. 34 Luk 4, 41; Aso 16, 17–18. 43 Mar 3, 12; 7, 36. 44 Lev 14, 2–32. — 7 Yes 43, 25.

no sɛ: Wɔde wo bɔne afiri wo, anaasɛ:
Sɔre, fa wo kɛtɛ na nantew. 10 Na
sɛnea ɛbɛyɛ na mubehu sɛ onipa ba no
wɔ tumi asase so sɛ ɔde bɔne firi nti,—
osee obubuafo no sɛ: 11 Mise wo sɛ:
Sɔre, fa wo kɛtɛ na kɔ wo fi! 12 Na
ɔsɔree, na ntɛm ara ɔfaa ne kɛtɛ fii wɔn
nyinaa anim kɔe; na ɛmaa wɔn nyinaa
ho dwiriw wɔn, na wɔhyɛɛ Onyankopɔn
anuonyam kae sɛ: Yenhuu saa bi da.

*Lewi frɛ*

(13–17: Mat 9, 9–13; Luk 5, 27–32)

13 Na ofii adi kɔɔ mpoano; na
nkurɔfo no nyinaa baa ne nkyɛn, na
ɔkyerɛkyerɛɛ wɔn. 14 Na ɔretwam
no, ohuu Alfeo ba Lewi sɛ ɔte atowgyei,
na osee no sɛ: Di m'akyi! Na ɔsɔre dii
n'akyi. 15 Na ɛbae sɛ ɔte adidii ne fi
no, towgyefo ne nnebɔneyɛfo bebree
ne Yesu ne n'asuafo bɛtraa adidii; na
wɔdɔɔso, na wodii n'akyi. 16 Na
kyerɛwfo a wofi Farisifo mu no hui sɛ
ɔne towgyefo ne nnebɔneyɛfo redidi no,
wosee n'asuafo no sɛ: Adɛn nti na ɔne
towgyefo ne nnebɔneyɛfo redidi yi?
17 Na Yesu tee no, osee wɔn sɛ: Wɔn
a wɔwɔ ahoɔden no, enhia wɔn ɔyare-
safo, na mmom wɔn a wɔyare no.
Mammɛfrɛ treneefo na mebɛfrɛɛ
nnebɔneyɛfo.

*Mmuadadi*

(18–22: Mat 9, 14–17; Luk 5, 33–38)

18 Na Yohane asuafo ne Farisifo
redi mmuada; na wɔba besee no sɛ:
Adɛn nti na Yohane asuafo ne Farisifo
asuafo di mmuada, na w'asuafo de,
wonni mmuada? 19 Ɛnna Yesu see
wɔn sɛ: Ayeforokunu ne wɔn wɔ hɔ yi,
ayeforo asefo no betumi adi mmuada?
Mmere dodow a ayeforokunu wɔ wɔn
nkyɛn no de, wɔrentumi nni mmuada.
20 Na nna bi reba a wɔbɛfa ayeforo-
kunu no afi wɔn nkyɛn, ɛno mu na
wobedi mmuada. 21 Obi mfa ntama
foforo sin ntaa atade dedaw mu; anyɛ
saa a, ntaamu no tew fi mu, foforo no
fi dedaw no mu, na ntetewee no yɛ
kɛse. 22 Na obi mfa bobesa foforo
ngu nhoma nkotoku dedaw mu; anyɛ
saa a, bobesa foforo no bɛpaapae nko-
toku no, na bobesa no ahwiehwie agu,
na nkotoku no nso asɛe. Na wɔde
bobesa foforo gu nkotoku foforo mu.

*Homedadi ho asɛm*

(23–28: Mat 12, 1–8; Luk 6, 1–5)

23 Na ɛbae sɛ ɔkɔfaa aburofuw bi
mu homeda bi, na n'asuafo no rekɔ no,
wofii ase pempan aburow mmɛtem no
bi. 24 Na Farisifo no see no sɛ: Hwɛ,
adɛn nti na wɔyɛ nea enni ho kwan sɛ
wɔyɛ no homeda yi? 25 Na osee wɔn
sɛ: Monkenkan nea Dawid yɛe bere a
ehiaa no na ɔkɔm dee no ne wɔn a
wɔka ne ho no pɛn? 26 Sɛnea ɔkɔɔ
Onyankopɔn fi, ɔsɔfo panyin Abiatar
bere so, na okodii kyerɛ abodoo a
obiara nni ho kwan sɛ odi, gye asɔfo
nko, na ɔmaa wɔn a wɔne no nam no bi
nso no? 27 Na osee wɔn sɛ: Onipa
nti na wɔyɛɛ homeda, na ɛnyɛ homeda
nti na wɔyɛɛ onipa. 28 Na enti onipa
ba no yɛ homeda nso wura.

## Ti 3

*Homedadi ho asɛm*

(1–6: Mat 12, 9–14; Luk 6, 6–11)

Na ɔkɔɔ hyiadan mu bio. Na onipa
bi wɔ hɔ a ne nsa awu; 2 na wɔtɛw
no sɛ ɔbɛsa no yare homeda anaa, na
wɔakɔtoto n'ano. 3 Na osee onipa a
ne nsa awu no sɛ: Sɔre gyina mfi-
nimfini! 4 Na osee wɔn sɛ: Ɛwɔ ho
kwan sɛ wɔyɛ papa anaa bɔne homeda?
Sɛ wogye obi nkwa anaasɛ wokum no?
Na wɔyɛɛ komm. 5 Na ɔde abufuw
hwɛɛ wɔn hyiae, na wɔn komaden nti
ɛyɛɛ no yaw, na osee onipa no sɛ: Tɛɛ
wo nsa! Na ɔteɛe; na ne nsa no san
yɛɛ yiye. 6 Na Farisifo no fii adi no,
ntɛm ara wɔne Herodefo kotuu ne ho
agyina sɛnea wobekum no.

*Ayaresa*

(7–12: Mat 12, 15–16; Luk 6, 17–19)

7 Na Yesu ne n'asuafo no twee wɔn
ho kɔɔ mpoano; na nnipakuw pii fi
Galilea dii n'akyi, na wɔn a wofi Yudea
8 ne Yerusalem ne Idumea ne Yordan
agya ne wɔn a wɔwɔ Tiro ne Sidon
fam, nnipa kuw pii a wɔtee nneɛma a
ɔyɛe no baa ne nkyɛn. 9 Na osee
n'asuafo no sɛ nkurɔfokuw no nti
ɔkorow ketewa bi ntwɛn no, na wɔan-
kyere no so. 10 Na ɔsaa nnipa pii
yare nti, wɔn a wɔyareyare nyinaa
bɛkyeree no so sɛ wobesuso no mu.
11 Na ahonhom fi nso hu no a,

---

**26** 1 Sa 2, 7; Lev 24, 9. **27** Deut 5, 14. — **5** Yoh 11, 33. **6** Mat 22, 16.
**7** Mat 4, 25. **11** Luk 4, 41.

wɔhwehwe ase n'anim, na wɔteɛm sɛ:
Wone Nyankopɔn ba. 12 Na ɔbaraa
wɔn ketee sɛ wonnyi no adi.

*Asuafo dumien no paw*

(13–19: Mat 10, 1–4; Luk 6, 12–16)

13 Na ɔkɔɔ bepɔw so; na ɔfrɛɛ wɔn a
ɔno ara pɛ, na wɔbaa ne nkyɛn. 14 Na
oyii wɔn mu dumien sɛ wɔnka ne ho
na ɔnsoma wɔn asɛnka, 15 na wɔanya
ahonhommɔnetu so tumi. 16 Na oyii
dumien no, na ɔtoo Simon din Petro;
17 Sebedeo ba Yakobo, ne ne nua
Yohane, na ɔtoo wɔn din Boanerges,
ase ne ɔprannaa mma; 18 ne Andrea
ne Filipo ne Bartolomeo ne Mateo ne
Toma, ne Alfeo ba Yakobo, ne Tadeo
ne Kanani Simon, 19 ne Yuda Iska-
riot a oyii no mae no.

*Yesu abusuafo*

20 Na ɔbaa ofie. Na nkurɔfokuw
behyiae bio a enti wɔantumi annidi po.
21 Na ne ho nnipa tee no, wofi bae sɛ
wɔrebɛtwe no akɔ; efisɛ wɔkae sɛ: Ne
tirim ka no.

*Yesu kasa tia nyaatwom*

(22–30: Mat 12, 24–32; Luk 11, 15–22; 12, 10)

22 Na kyerɛwfo a wofi Yerusalem
bae no kae sɛ: Ɔwɔ Beelsebub, na
ahonhommɔne panyin so na ɔnam tu
ahonhommɔne. 23 Na ɔfrɛɛ wɔn baa
ne nkyɛn no, ɔkasa kyerɛɛ wɔn mmebu
mu sɛ: Ɛbɛyɛ dɛn na Satan betumi atu
Satan? 24 Na sɛ ahenni bi ne ne ho
di asi a, ahenni no ntumi nnyina.
25 Na sɛ ofi bi ne ne ho di asi a, ofi no
ntumi nnyina. 26 Na sɛ Satan sɔre
ɔno ara ne so, na ɔne ne ho di asi a,
ɔrentumi nnyina, na n'awiei nen.
27 Obi ntumi nkɔ ɔhoɔdenfo fi nkɔfow
n'afide, gye sɛ ɔkyekyere ɔhoɔdenfo
no kan, ansa na wafow ne fi.
28 Nokware mise mo sɛ, wɔde nnipa
mma bɔne ne abususɛm a wɔbɛka
nyinaa befiri wɔn; 29 na nea ɔbɛka
abususɛm atia Honhom Kronkron no
de, ɔrennya fafiri da, na daa afobu da
no so. 30 Efisɛ wɔkae sɛ: Ɔwɔ honhom
fi.

*Yesu nokware abusua*

(31–35: Mat 12, 46–50; Luk 8, 19–21)

31 Ɛnna ne na ne ne nuanom ba
begyinaa mfikyiri soma kɔɔ ne nkyɛn
kɔfrɛɛ no. 32 Na nkurɔfokuw tete ne
ho. Na wosee no sɛ: Hwɛ, wo na ne
wo nuanom hwehwɛ wo mfikyiri.
33 Na obuaa wɔn sɛ: Hena ne me na
ne me nuanom? 34 Na otwaa n'ani
hwɛɛ wɔn a wɔtete ne ho no hyiae no,
ɔkae sɛ: Hwɛ, me na ne me nuanom ni!
35 Na obiara a ɔbɛyɛ nea Onyankopɔn
pɛ no, ɔno ara ne me nuabarima, ne me
nuabea, ne me na.

## Ti 4

*Ogufo ho bɛ*

(1–20: Mat 13, 1–23; Luk 8, 4–15)

Na ofii ase kyerɛkyerɛe bio mpoano;
na nkurɔfokuw pii hyia baa ne nkyɛn,
na enti ɔkɔɔ ɔkorow mu kɔtraa ase ɛpo
no ani; na nkurɔfokuw no nyinaa wɔ
mpoano asase no so. 2 Na ɔkye-
rɛkyerɛɛ wɔn nneɛma pii mmebu mu,
na osee wɔn ne kyerɛkyerɛ no mu sɛ:
3 Muntie: Hwɛ, ogufo bi fii adi koguu
aba. 4 Na ɛbae sɛ ɔregu no, ebi
koguu kwankyɛn; na wim nnomaa bae
bɛsosɔwee. 5 Na ebi koguu abo so
nea dɔte pii nni; na ntɛm ara na efifii,
efisɛ dɔte no mu nnɔ ntia, 6 na owia
fii no, ekisae, na sɛ enni ntini nti, ewui.
7 Na ebi koguu nsɔe mu; na nsɔe no
nyinii, na emiaa no, na ansow aba.
8 Na ebi koguu asase pa mu; na ɛsow
aba kɔɔ so nyinii na ɛtrɛwee na ɛsowee,
ebi aduasa, ebi aduosia, ebi ɔha.
9 Na ɔkae sɛ: Nea ɔwɔ aso betie no,
ontie! 10 Na ɛkaa ɔno nko no, wɔn a
wɔwɔ ne ho ne dumien no bisaa no ɛbɛ
no ase. 11 Na osee wɔn sɛ: Mo de,
wɔde ama mo sɛ munhu Onyankopɔn
ahenni ho ahintasɛm no; na wɔn a
wɔwɔ akyiri no de, wɔkyerɛ wɔn ne
nyinaa mmebu mu; 12 na ohu de,
wɔahu, na wɔanhu mu, na ɔte nso
wɔate, na wɔante ase, na da bi wɔannan
wɔn ho, na wɔamfa wɔn bɔne amfiri
wɔn. 13 Na osee wɔn sɛ: Munnim ɛbɛ
yi? Na ɛbɛyɛ dɛn na mubehu mmɛ no
nyinaa?

*Ɛbɛ yi nkyerɛase*

14 Ogufo no gu asɛm no. 15 Na
eyinom ne wɔn a wɔwɔ kwankyɛn no:
nea wogu asɛm no, na wonya te a, ntɛm
ara Satan ba, na obeyi asɛm a wɔagu
wɔ wɔn mu no. 16 Na eyinom nso ne
wɔn a wogu wɔn abo so no: wɔn na

---

17 Luk 9, 54. 30 Mar 3, 22. — 11 1 Ko 5, 12. 12 Yes 6, 9–10.

wonya te asɛm no a, ntɛm ara, wɔde
anigye gye, 17 na ennye ntini wɔn
mu, na wɔwɔ hɔ bere tiaa bi; na akyiri
no, sɛ asɛm no nti ahohia anaa ɔtaa ba
a, ntɛm ara na ato wɔn hintidua.
18 Na eyinom ne wɔn a wogu wɔn wɔ
nsɔe mu no: wɔne wɔn a wɔte asɛm no,
19 na ɔbra yi mu dadwen ne ahonyade
nnaadaa ne nneɛma a ɛkeka ho no ho
akɔnnɔ ba mu a, emia asɛm no na
ɛnsow aba. 20 Na eyinom ne wɔn a
woguu wɔn wɔ asase pa mu no: wɔn
a wɔte asɛm no, na wogye, na wɔsow
aba, ebi aduasa, na ebi aduosia, na
ebi ɔha.

*Kanea adwuma*

(21–25: Luk 8, 16–18)

21 Na osee wɔn sɛ: So wɔde kanea
ba sɛ wɔde bɛhyɛ kora anaa mpa ase?
Ɛnyɛ sɛ wɔde besi kaneadua so?
22 Na biribi nni kokoam a wɔrenyi no
adi, anaasɛ wɔde ahintaw a ɛrenna adi.
23 Sɛ obi wɔ aso a ɔde betie a, ontie!
24 Na osee wɔn sɛ: Monhwɛ yiye nea
mote no ho! Susukora ko a mode
susuw no, wɔde besusuw ama mo, na
wɔde bi bɛka mo ho. 25 Na nea ɔwɔ
no, wɔbɛma no; na nea onni no, nea
ɔwɔ po, wobegye ne nsam.

*Aba a n'ankasa fifi*

26 Na ɔkae sɛ: Sɛnea Onyankopɔn
ahenni te ni: Ɛte sɛ onipa bi gu aba wɔ
fam, 27 na ɔda na onyan anadwo ne
awia, na aba no fifi, na enyin, na onnim
sɛnea ɛyɛe. 28 Na asase ankasa sow
aba, ɛyɛ ahaban kan, na afei ayɛ bɛtem,
na afei ayɛ awi a anyin bɛtem no mu.
29 Na sɛ aba no nyin a, ntɛm ara ɔsoma
ma wɔde kantankrankyi kɔ, efisɛ
twa bere no adu.

*Sinapi aba ho bɛ*

(30–34: Mat 13, 31–32; 13, 34;
Luk 13, 18–19)

30 Na ɔkae sɛ: Dɛn ho na yɛde
Onyankopɔn ahenni bɛto? Anaasɛ ɛbɛ
bɛn na yebebu wɔ ho? 31 Ɛte sɛ
sinapi fua a wodua no fam a ɛyɛ aba
horow a ɛwɔ asase so nyinaa mu
ketewa; 32 na wodua a, enyin na ɛyɛ
kɛse sen fan nyinaa, na eyiyi abaa
akɛse, na wim nnomaa tumi tra ne
nwini ase. 33 Mmɛ a ɛtete sɛɛ pii na
ɔde kaa asɛm kyerɛɛ wɔn, sɛnea wotumi
te ase. 34 Na wankwati ɛbɛ ankasa
ankyerɛ wɔn; na ɛka wɔn nko a, ɔkyerɛ
n'asuafo no ne nyinaa ase.

*Ahum no asebrɛ*

(35–41: Mat 8, 18; 8, 23–27;
Luk 8, 22–25)

35 Na da no ara, eduu anwummere
no, osee wɔn sɛ: Momma yentwa nkɔ
asuogya nohɔ! 36 Na wogyaa nku-
rɔfokuw no kwan no, wɔfaa no kaa wɔn
ho ɔkorow no mu sɛnea ɔte no ara; na
akorow bi nso ka ne ho. 37 Na ahum
kɛse tui; na asorɔkye bubu beguu
ɔkorow no mu a na ɛreyɛ ayɛ ma.
38 Na ɔno de, ɔwɔ ɔkorow no to ada
sumii so. Ɛnna wonyan no see no sɛ:
Kyerɛkyerɛfo, yɛreyera yi, ɛmfa wo ho?
39 Na ɔsɔre teɛteɛɛ mframa no, na
osee po no sɛ: Mua w'ano, yɛ komm!
Na mframa no gyaee, na ɛyɛɛ dinn.
40 Na osee wɔn sɛ: Adɛn nti na moyɛ
ahufo sɛɛ? Adɛn na munni gyidi?
41 Na wosuroe yiye, na wosisee wɔn
ho sɛ: Onipa bɛn ara ni na mframa ne
po po tie no yi?

## Ti 5

*Honhom fi bi tu*

(1–21: Mat 8, 28–34; Luk 8, 26–40)

Na woduu ɛpo no agya, Gerasefo
asase so. 2 Na ofii ɔkorow mu no,
ntɛm ara na onipa bi a ɔwɔ honhom fi
fi aboda mu hyiaa no; 3 ɔno na ɔde
aboda no mu ayɛ ne trabea. Na
obiara ntumi mfa nkɔnsɔnkɔnsɔn po
nkyere no, 4 na wɔanya no mpokyerɛ
ne nkɔnsɔnkɔnsɔn ngui, na watetew
nkɔnsɔnkɔnsɔn no abubu mpokyerɛ no
mu; na obiara ntumi nnwudwo no.
5 Na daa, anadwo ne awia, ɔwɔ aboda
mu ne mmepɔw so teɛteɛm, na ɔde abo
atwitwa ne ho. 6 Na ohuu Yesu wɔ
akyirikyiri no, otutuu mmirika bɛkotow
no, 7 na ɔde nne kɛse teɛɛm sɛ: Dɛn
na me ne wo Yesu, Onyankopɔn a ɔwɔ
sorosoro ba, wɔ yɛ? Meka Onyan-
kopɔn sɛ: Nhaw me? 8 Efisɛ wase
no sɛ: Wo honhom fi, fi onipa no mu!
9 Na obisaa no sɛ: Wo din de dɛn?
Na obuae sɛ: Me din de Ɛdɔm, efisɛ
yɛyɛ bebree. 10 Na ɔsrɛɛ no pii sɛ
ɔmmpam no mmfi asase no so. 11 Nso

---

**19** Mar 10, 23–24. **21** Mat 5, 15. **22** Mat 10, 26; Luk 12, 2. **24** Mat 7, 2.
**25** Mat 13, 12. **27** Yak 5, 7. — **7** Mar 1, 24.

na mprakokuw kɛse bi wɔ bepɔw no
ho hɔ redidi. 12 Na ahonhommɔne
no nyinaa srɛɛ no sɛ: Pam yɛn kɔ
mprako no mu, na yɛnkɔhyɛn wɔn mu!
13 Na ɔmaa wɔn kwan. Na ahonhom
fi no fii adi kɔhyɛn mprako no mu, na
kuw no nyinaa bɔɔ kirididi sian ɔbotan
kuronkuron no koguu ɛpo no mu; nso
wɔbɛyɛ sɛ mpennu, na wowuwui ɛpo no
mu. 14 Na wɔn a wɔhwɛ mprako no
guanee, na wɔkɔkae kurow no mu ne
nkuraa no ase. Na wofii adi sɛ wɔre-
kɔhwɛ nea aba. 15 Na wɔbaa Yesu
nkyɛn, na wobehuu nea honhommɔne
wɔ no so a ɔde Ɛdɔm no sɛ ɔte hɔ fura
ntama, na n'adwenem atew; na wo-
suroe. 16 Na wɔn a wohui no kaa nea
ɛyɛɛ nea honhommɔne wɔ no so no ne
mprako no ho asɛm no kyerɛɛ wɔn.
17 Na wofii ase srɛɛ no sɛ omfi wɔn
nkyɛn nkɔ. 18 Na osii ɔkorow no mu
no, nea anka honhommɔne wɔ no so
no srɛɛ no sɛ ɔbɛtra ne nkyɛn.
19 Nanso wamma no kwan, na osee no
sɛ: Kɔ wo fi, w'abusuafo nkyɛn, na
kɔka nneɛma a Awurade ayɛ ama wo
ne mmɔbɔ a wahu wo no kyerɛ wɔn!
20 Na osiim kɔe, na okofii ase kaa
nneɛma akɛse a Yesu yɛ maa no no wɔ
Dekapoli; na ɛyɛɛ wɔn nyinaa nwonwa.
21 Na Yesu traa ɔkorow no mu twaa
po no baa asuogya bio no, nkurɔfokuw
pii behyiaa ne nkyɛn; na ɔwɔ mpoano.

*Yairo babea*

(22–43: Mat 9, 18–26; Luk 8, 41–56)

22 Na hyiadan mu panyin biako a
wɔfrɛ no Yairo bae, na ohuu no no,
ɔhwee ne nan ase; 23 na ɔsrɛɛ no pii
sɛ: Me babea rewu, na bra na fa wo
nsa begu no so, na ne ho nyɛ no den,
na onnya nkwa.

*Ɔbea bi ayaresa*

24 Na ɔne no siim kɔe; na nkurɔfo-
kuw pii dii n'akyi, na wɔkyeree no so.
25 Na ɔbea bi a mogya atu no mfirihyia
dumien, 26 na wahu amane pii ayare-
safo bebree nsam, na wahwere n'ahode
nyinaa, na anyɛ no yiye biara, na mmom
ɛkɔɔ so 27 tee Yesu nka no, obefii
n'akyi nkurɔfokuw no mu, de ne nsa
bɛkaa n'atade. 28 Na ose: Sɛ meka
n'atade nko a, me ho bɛyɛ me den.
29 Na ntɛm ara na mogya a etu no no
twae, na ɔtee ne honam mu sɛ ne yare
no agyae. 30 Na ntɛm ara na Yesu hui
ne mu sɛ ahoɔden bi afi ne mu, na ɔdan
ne ho nkurɔfokuw no mu kae sɛ: Ɛhena
na ɔde ne ho kaa m'atade? 31 Ɛnna
n'asuafo no see no sɛ: Woahu sɛ
nkurɔfokuw no kyere wo so, na wuse:
Hena na ɔde ne ho kaa me? 32 Na
otwaa n'ani sɛ obehu nea ɔyɛɛ ade no.
33 Na ɔbea no nim nea ayɛ wɔ ne mu
nti, ɔde suro ne ahopopo bae bɛhwee
n'anim, na ɔkaa ne nokware nyinaa
kyerɛɛ no. 34 Na osee no sɛ: Ɔbabea,
wo gyidi agye wo; kɔ asomdwoe mu,
wo yare no nnyae, na wo ho nyɛ wo
den!

*Yairo babea no nyan*

35 Ogu so rekasa no, wofi hyiadan
mu panyin no fi bae bɛkae sɛ: Wo babea
no awu; adɛn na woda so haw ɔkye-
rɛkyerɛfo no? 36 Na Yesu anni asɛm
a wɔreka no akyi, na osee hyiadan mu
panyin no sɛ: Nsuro, na gye di ara!
37 Na wamma obiara anni n'akyi sɛ
Petro ne Yakobo, ne Yakobo ne nua
Yohane. 38 Na oduu hyiadan mu
panyin no fi no, obehuu nnipa a wɔyɛ
gyegyeegye ne wɔn a wɔresu na wɔreyɛ
hoo pii. 39 Na ɔhyɛn hɔ no, osee wɔn
sɛ: Adɛn na moreyɛ gyegyeegye na
moresu? Abofra no nwui, wada.
40 Na wɔserew no. Na ɔpam wɔn
nyinaa, na ɔfaa abofra no agya ne ne
na ne wɔn a wɔka ne ho no kɔɔ nea
abofra no da. 41 Na osoo abofra no
nsa see no sɛ: Talita, kuum! Ase ne
sɛ: Ababaa, mise wo sɛ, nyan! 42 Na
ntɛm ara ababaa no sɔree na ɔnantewee,
na wadi mfirihyia dumien. Na wɔn ho
dwiriw wɔn kɛse. 43 Na ɔhyɛɛ wɔn
dennen sɛ wɔmmma obiara nnte; na
ɔkae sɛ wɔmma no biribi nni.

## Ti 6

*Yesu kɔ Nasaret*

(1–6: Mat 13, 53–58; Luk 4, 15–30)

Na ofii hɔ kɔe, na ɔbaa ne kurom;
na n'asuafo dii n'akyi. 2 Na homeda
dui no, ofii ase kyerɛkyerɛe hyiadan
mu; na nnipa pii a wɔtee ho dwiriw
wɔn na wɔkae sɛ: Ɛhe na oyi konyaa
nneɛma yi? Nyansa bɛn na wɔde ama
no, na saa ahoɔdenne a wɔde ne nsa

---

20 Mar 7, 31. 23 Mar 7, 32. 30 Luk 6, 19. 39 Yoh 11, 11. 41 Luk 7, 14. — 2 Yoh 7, 15.

yɛ yi ase ne dɛn? 3 Ɛnyɛ duadwumfo
no, Maria ba no, Yakobo ne Yose ne
Yuda ne Simon nom nua no ni? Na
ɛnyɛ ne nuabeanom na wɔwɔ yɛn nkyɛn
ha yi? Na ɔyɛɛ hintidua maa wɔn.
4 Na Yesu see wɔn sɛ: Nidi mmɔ
odiyifo, gye ne kurom ne n'abusuafo
mu ne ne fi. 5 Na wantumi anyɛ
ahoɔdenne biara wɔ hɔ, gye ayarefo
kakraa bi na ɔde ne nsa guu wɔn so saa
wɔn yare. 6 Na wɔn gye a wonnye
nni no yɛɛ no nwonwa. Na okyin-
kyinii nkuraa no ase hyiae, na ɔkye-
rɛkyerɛe.

*Yesu soma n'asuafo*

(7–13: Mat 10, 1; 10, 9–15; Luk 9, 1–6)

7 Na ɔfrɛɛ dumien no baa ne nkyɛn,
na ofiii ase somaa wɔn baanu baanu, na
ɔmaa wɔn ahonhom fi so tumi. 8 Na
ɔhyɛɛ wɔn sɛ wɔmmfa biribiara nntu
kwan, gye poma nko; wɔmmfa aduan
anaa kotoku, anaa sika wɔ wɔn abɔso
ano; 9 na wɔnnhyɛ mpaboa. Nso
monnhyɛ ntade abien abien! 10 Na
osee wɔn sɛ: Baabiara a mobɛhyɛn
ofi bi mu no, ɛhɔ na montra nkodu sɛ
mubefi hɔ akɔ. 11 Na wɔn a wɔrennye
mo na wɔrentie mo asɛm no, sɛ mufi hɔ
rekɔ a, momporoporow mo nan ase
tutuw nni wɔn adanse. 12 Na wɔkɔe
kɔkaa asɛm sɛ wɔnsakra wɔn adwene.
13 Na wotutuu ahonhommɔne bebree,
na wɔde ngo sraa ayarefo pii saa wɔn
yare

*Yohane kum*

(14–29: Mat 14, 1–12; Luk 9, 7–9; 3, 19–20)

14 Na ɔhene Herode tee; efisɛ na ne
din atrɛw, na ɔkae sɛ: Yohane a anka
ɔbɔ asu no anyan afi awufo mu, enti na
ahoɔdenne yi yɛ adwuma wɔ no mu.
15 Na ebinom se: Ɛyɛ Elia; ebinom nso
se: Ɛyɛ odiyifo te sɛ adiyifo no mu
biako. 16 Na Herode tee no, ɔkae sɛ:
Yohane a mitwaa ne ti no, ɔno na
wanyan. 17 Na Herode no ara asoma
ma wɔabeso Yohane mu akyere no ato
afiase ne nua Filipo yere Herodia nti,
efisɛ waware no. 18 Na Yohane ase
Herode sɛ: Wunni ho kwan sɛ woware
wo nua yere! 19 Na Herodia nyaa no
menaasepɔw, na ɔpɛe sɛ okum no,
nanso wantumi. 20 Na Herode suro
Yohane, efisɛ onim sɛ ɔyɛ onipa trenee
ne kronkron; na ɔbɔɔ ne ho ban, na
ɔretie no a, ne ho yeraw no pii, nanso
ɔde fɛw tiee no. 21 Na da a ɛsɛ dui a
Herode redi n'awoda no, ɔtow pon maa
n'atitiriw ne n'asafohene ne Galilea
mpanyimfo, 22 na Herodia no ara
babea bae bɛsawee, na ɔsɔɔ Herode
ne wɔn a wɔne no te adidii no ani.
Ɛnna ɔhene see ababaa no sɛ: Bisa me
biribiara a wopɛ, na mɛma wo. 23 Na
ɔkaa no ntam sɛ: Ade biara a wubebisa
me no, mɛma wo, de akosi m'ahenni fa
so. 24 Na ofii adi kosee ne na sɛ: Dɛn
na minkobisa? Na ɔkae sɛ: Yohane
a ɔbɔ asu no ti. 25 Na ntɛm ara ɔde
ahoɔhare baa ɔhene nkyɛn bebisae kae
sɛ: Mepɛ sɛ wode Yohane suboni ti to
taforobɔtɔ mu ma me mprempren.
26 Na ɛyɛɛ ɔhene yaw pii, nanso ne
ntam ne wɔn a wɔne no te adidii no nti,
wampɛ sɛ ɔkame no. 27 Na ntɛm ara
ɔhene somaa ɔbrafo hyɛe sɛ wɔmfa ne
ti mmra. Na ɔkɔe kotwaa ne ti afiase
hɔ, 28 na ɔde ne ti no too taforobɔtɔ
mu bae, na ɔde maa ababaa no, na
ababaa no de kɔmaa ne na. 29 Na
n'asuafo tee no, wɔbɛfaa n'amu no, na
wɔde kɔtoo ɔboda bi mu.

*Asomafo no sanba*

30 Na asomafo no boaboaa wɔn ho
ano baa Yesu nkyɛn, na wɔbɛkaa nea
wɔyɛe ne nea wɔkyerɛkyerɛe no nyinaa
kyerɛɛ no. 31 Na osee wɔn sɛ: Mo nso
mommra mmɛsen nkɔ sare so fa baabi,
na monkɔhome kakra! Na wɔn a
wɔbae ne wɔn a wɔkɔe dɔɔso, na
wɔannya adagyew annidi po.

(32–44: Mat 14, 13–21; Luk 9, 11–17;
Yoh 6, 1–13)

32 Na wosiim nam ɔkorow mu kɔɔ
sare so fa baabi. 33 Na nkurɔfo huu
wɔn sɛ wɔrekɔ, nso na pii nim wɔn; na
wɔnam fi nkurow no nyinaa mu tutuu
mmirika kɔɔ hɔ, na wotwaa wɔn ano.
34 Na Yesu sii fam no, ohuu nkurɔfo-
kuw pii, na wɔyɛɛ no mmɔbɔ, efisɛ na
wɔte sɛ nguan a wonni hwɛfo; na ofii
ase kyerɛkyerɛɛ wɔn nneɛma pii.

*Nnipa mpemnum aduanma*

35 Na onwini reyɛ adwo no, n'asuafo
no baa ne nkyɛn bɛkae sɛ: Ɛha yɛ sare
so, na onwini reyɛ adwo; 36 gya wɔn

---

7 Luk 10, 1. 13 Yak 5, 14–15. 18 Lev 18, 16. 23 Est 5, 3; 5, 6.
30 Luk 9, 10. 34 Mat 9, 36. 35 Mar 8, 1–9.

kwan na wɔnkɔ mfuw ne nkuraa a
atwa ahyia yi ase nkɔtɔ abodoo bi nni.
37 Na obua see wɔn sɛ: Mo ara momma
wɔn biribi nni! Na wosee no sɛ:
Yɛnkɔ nkɔtɔtɔ abodoo denare ahanu,
na yɛmfa mma wonni anaa? 38 Na
osee wɔn sɛ: Abodoo ahe na mowɔ?
Monkɔ nkɔhwɛ! Na wɔkɔhwɛe no,
wɔkae sɛ: Anum ne mpataa abien.
39 Na ɔhyɛɛ wɔn sɛ wɔmma wɔn nyinaa
ntratra ase akuwakuw sare momono
no so. 40 Na wɔtratraa ase akuw-
akuw, ɔha ɔha ne aduonum aduonum.
41 Na ɔfaa abodoo anum ne mpataa
abien no, na ɔhwɛɛ ɔsoro hyiraa so, na
obubuu abodoo no, na ɔde maa n'asuafo
no sɛ wɔnkyɛ mma wɔn; na ɔkyekyɛɛ
mpataa abien no nso mu maa wɔn
nyinaa. 42 Na wɔn nyinaa didii, na
wɔmeemee; 43 na wɔtasee mporo-
porowa nkyerɛnkyɛ dumien mama ne
mpataa no nso bi. 44 Na wɔn a edii
abodoo no ano si mmarima mpemnum.

*Yesu bɔ mpae*

(45–56: Mat 14, 22–36; Yoh 6, 15–21)

45 Na ntɛm ara na opiapiaa n'asuafo
no sɛ wɔnkɔ ɔkorow mu, na wonni
n'anim nkɔ asuogya nohɔ, Betsaida
fam, na onnya nkurɔfokuw no kwan
ansa. 46 Na ɔma wɔkɔe no, ɔkɔɔ
bepɔw so mpaebɔ.

*Yesu nantew po so*

47 Na eduu anwummere no, na
ɔkorow no wɔ po no mfinimfini, na ɔno
nko wɔ fam. 48 Na ohuu wɔn sɛ
wɔrebrɛ ahare mu; na mframa rehyia
wɔn. Na ɛbɛyɛ anadwo dasu a ɛto so
anan mu no, ɔnam po ani baa wɔn
nkyɛn, na ɔrepɛ atwa wɔn ho. 49 Na
wohuu no sɛ ɔnam po no ani no,
wosusuwii sɛ ɛyɛ ɔsaman, na wɔteɛ-
teɛɛm; 50 na wɔn nyinaa huu no, na
wɔn bo tui. Na ntɛm ara ɔne wɔn
kasae, na osee wɔn sɛ: Momma mo bo
ntɔ mo yam! Ɛyɛ me; munnsuro!
51 Na ɔkɔɔ wɔn nkyɛn ɔkorow no mu
no, mframa no gyaee. Na wɔn ho
dwiriw wɔn boroo so. 52 Na wɔante
abodoo ho asɛm no ase; efisɛ wɔn koma
apirim.

*Genesaret ayaresa*

53 Na wotwae no, woduu Genesaret
asase so, na wosii fam. 54 Na wofii
ɔkorow no mu no, ntɛm ara na wohuu
no, 55 na wɔde mmirika kokyinii
asase a atwa ahyia no nyinaa so, na
wofii ase soaa wɔn a wɔn ho nyɛ wɔn
den kɛtɛ so de wɔn baa baabiara a
wɔtee sɛ ɔwɔ. 56 Na baabiara a ɔkɔe,
nkuraa anaa nkurow anaa mfuw mu
no, wɔde ayarefo beguu gua so, na
wɔsrɛɛ no sɛ ɔmma wɔnka n'atade ano
nnwow nko; na dodow a wɔkaa no no
ho yɛɛ wɔn den.

## Ti 7

*Honhom fam ahotew*

(1–23: Mat 15, 1–20)

Na Farisifo ne kyerɛwfo no mu
binom a wofi Yerusalem bae behyiaa
ne nkyɛn. 2 Na wohuu n'asuafo bi sɛ
wɔde nsa fi, ɛne sɛ, nsa a wɔanhohoro,
di abodoo. 3 Na Farisifo ne Yudafo
nyinaa, sɛ wɔanhohoro wɔn nsa yiye a,
wonnidi, efisɛ wokura mpanyimfo
atetesɛm mu; 4 na sɛ wofi gua so ba
na wɔanhohoro wɔn ho a, wonnidi; na
nneɛma pii keka ho a wogyei sɛ wobe-
kura mu, nkuruwa ne mpɔre ne kɔbere-
sɛn ne adidii ntwerimu ho hohoro.
5 Ɛnna Farisifo ne kyerɛwfo no bisaa
no sɛ: Adɛn nti na w'asuafo no nni
mpanyimfo atetesɛm so na wɔde nsa
fi didi yi? 6 Na obua see wɔn sɛ: Edi
sɛ Yesaia hyɛɛ mo nyaatwomfo ho
nkɔm, sɛnea wɔakyerɛw sɛ:

Ɔman yi de wɔn ano na edi me ni,
na wɔn koma de, atwe afi me ho
kɔ akyirikyiri.
7 Na wɔsɔre me kwa,
na wɔkyerɛkyerɛ nsɛm a nnipa
ahyehyɛ.

8 Na moagyaw Onyankopɔn ahyɛde
kura nnipa atetesɛm mu. 9 Na osee
wɔn sɛ: Moayɛ ade sɛ mokwae Onyan-
kopɔn ahyɛde sɛ ɛbɛyɛ na mubedi mo
atetesɛm so! 10 Na Mose kae sɛ:
Di w'agya ne wo na ni, ɛne: Nea ɔka
n'agya anaa ne na ho asɛmmɔne no,
owu na ma onwu! 11 Na mo de, muse:
Sɛ onipa bi ka kyerɛ n'agya anaa ne na
sɛ: ade a anka wode benya me ho
mfaso no yɛ Korban—ɛne sɛ ayɛyɛde—
a, 12 na momma ɔnyɛ biribi mma
n'agya anaa ne na bio, 13 na mode mo
atetesɛm a mokyerɛ no sɛe Onyan-
kopɔn asɛm no, na nneɛma a ɛte sɛ

41 Mar 7, 34. 51 Mar 4, 39. 56 Mar 5, 27–28. — 2 Luk 11, 38. 6 Yes 29, 13.
10 Ex 20, 12; 21, 17.

eyinom pii na moyɛ. 14 Na ɔfrɛɛ nkurɔfokuw no nyinaa baa ne nkyɛn see wɔn sɛ: Mo nyinaa muntie, na monte ase! 15 Biribiara nni onipa ho a ɛkɔ no mu a ebetumi agu ne ho fi, na nea efi onipa mu ba no, ɛno na egu ne ho fi. 16 (Sɛ obi wɔ aso a ɔde betie a, ontie!) 17 Na ofii nkurɔfokuw no nkyɛn baa ofie no, n'asuafo no bisaa no ɛbɛ no ase. 18 Na osee wɔn sɛ: Mo nso munni ntease sɛɛ? Munhu sɛ ade biara a efi onipa ho na ɛkɔ no mu no ntumi ngu ne ho fi? 19 Efisɛ ɛnkɔ ne komam, na ɛkɔ ɔyafunu mu, na efi adi gu duasee mu. Ɔkaa eyi de tew aduan nyinaa ho. 20 Na ɔkae sɛ: Nea efi onipa mu ba no, ɛno na egu onipa ho fi. 21 Na nnipa mu, wɔn komam, na adwemmɔne fi ba: aguamansɛm, awifosɛm, awudisɛm, 22 ayerefasɛm, aniberesɛm, amumɔyɛ, nsisi, ahohwi, aniwa bɔne, abususɛm, ahantan ne nkwaseasɛm. 23 Nnebɔne yi nyinaa fi onipa mu na ɛba, na egu ne ho fi.

*Abeawa ɔbosonsonni bi ayaresa*

(24–30: Mat 15, 21–28)

24 Na ɔsɔre fii hɔ kɔɔ Tiro ne Sidon fam. Na ɔkɔɔ ofi bi mu, na wampɛ sɛ obiara te; nanso wantumi anhintaw. 25 Na amonom hɔ ara ɔbea bi a ne babea kumaa bi wɔ honhom fi tee ne nka no, ɔba bɛhwee ne nan ase; 26 nso na ɔbea no yɛ Helani, na n'awo mu ɔyɛ Siro-Foinikeni; na ɔsrɛɛ no sɛ ontu honhommɔne no mfi ne babea no mu. 27 Na osee no sɛ: Ma mma mmee ansa; na ɛnyɛ fɛ sɛ wɔfa mma aduan tow ma akraman mma. 28 Na obua see no sɛ: Ɛwom, Awurade, na akraman mma a wɔwɔ ɔpon ase no nso di mmofra no mporoporowa no bi! 29 Na osee no sɛ: Asɛm yi nti kɔ! Honhommɔne no afi wo babea no mu. 30 Na ɔkɔɔ ne fi no, okohui sɛ honhommɔne no afi kɔ, na ne babea no da mpa so.

*Ɔdodowpofo bi ayaresa*

31 Na ofii Tiro ahye so nam Sidon baa Galilea po ho faa Dekapoli ahye so. 32 Na wɔde ɔsotifo bi a ɔpo dodow brɛɛ no, na wɔsrɛɛ no sɛ ɔmfa ne nsa nto no so. 33 Na ɔfaa no fii nkurɔfokuw no mu kɔɔ nkyɛn de ne nsateaa hyehyɛɛ n'asom, na ɔtoo ntasu de kaa ne tɛkrɛma, 34 na ɔhwɛɛ ɔsoro guu ahome, na osee no sɛ: Hefata! ɛne sɛ: Bue! 35 Na n'aso buei, na ne tɛkrɛma hama no sanee ntɛm ara, na otumi kasae. 36 Na ɔbaraa wɔn sɛ wɔnnka nnkyerɛ obiara; nanso ɔkɔ so bara wɔn no, na wɔkɔ so pae mu ka. 37 Na ɛyɛɛ wɔn ahodwiriw boroo so, na wɔkae sɛ: Wayɛ ade nyinaa yiye, ɔma asotifo te asɛm, na ɔma mmumu kasa.

## Ti 8

*Nnipa mpemnan aduanma*

(1–10: Mat 15, 32–39)

Nna no mu a nkurɔfokuw no dɔɔso bio na wonni biribi a wodi no, Yesu frɛɛ asuafo no bae see wɔn sɛ: 2 Nkurɔfokuw yi yɛ me mmɔbɔ, efisɛ wɔatra me nkyɛn atoa so nnansa ni, na wonni biribi a wodi. 3 Na sɛ migya wɔn kwan na wɔde kɔm kɔ fie a, wɔbɛtotɔ baha ɔkwan mu; efisɛ wɔn mu binom fi akyirikyiri na ɛbae. 4 Na n'asuafo no buaa no sɛ: Ɛhefa na obi betumi anya abodoo a eyinom bedi amee wɔ sare so ha? 5 Na obisaa wɔn sɛ: Abodoo ahe na mowɔ? Na wɔkae sɛ: Ason. 6 Na ɔhyɛɛ nkurɔfokuw no sɛ wɔntratra fam. Na ɔfaa abodoo ason no daa ase bubui, na ɔde maa asuafo no sɛ wɔnkyekyɛ mma wɔn; na wɔkyɛ maa nkurɔfokuw no. 7 Na wɔwɔ mpataa kakraa bi; na ohyiraa so kae sɛ wɔnkyɛ ɛno nso mma wɔn. 8 Na wodi mee; na wɔtasee mporoporowa a ɛkae no ntekyirekyi ason mama. 9 Na wɔn a wodii no bɛyɛ sɛ mpemnan. Na ogyaa wɔn kwan. 10 Na ntɛm ara ɔne n'asuafo no kɔtraa ɔkorow mu, na ɔbaa Dalmanuta fam.

*Ɔsoro sɛnkyerɛnne*

(11–21: Mat 16, 1–12)

11 Na Farisifo no fi bae, na wofii ase bisabisaa no nsɛm hwehwɛɛ ne nkyɛn sɛnkyerɛnne a efi soro de sɔɔ no hwɛe. 12 Na oguu ahome ne honhom mu kae sɛ: Adɛn na nnɛ mma yi hwehwɛ sɛnkyerɛnne yi? Nokware mise mo sɛ: Wɔremma nnɛ mma yi sɛnkyerɛnne biara. 13 Na ogyaw wɔn traa ɔkorow mu bio kɔɔ asuogya nohɔ.

---

**15** Aso 10, 14–15. **31** Mat 15, 29–31. **32** Mat 5, 23. **33** Mar 8, 23. **34** Mar 6, 41; Yoh 11, 41. **36** Mar 1, 43–45. — **2** Mar 6, 34–44.

*Farisifo ne Herode mmɔkaw*

14 Na wɔn werɛ fii sɛ wɔfa abodoo,
na wonni biribi wɔn nkyɛn ɔkorow no
mu sɛ abodoo biako pɛ. 15 Na osee
wɔn sɛ: Hwɛ, monhwɛ mo ho yiye
Farisifo ne Herode mmɔkaw ho!
16 Na wɔdwennwene sisee wɔn ho sɛ
wonni abodoo. 17 Na Yesu hui no,
osee wɔn sɛ: Adɛn na modwennwene
abodoo a munni ho? Munnya nhui
na montee ase ɛ? Mo koma da so
apirim? 18 Mowɔ ani na munhu ade,
na mowɔ aso nso monte asɛm? Na
monkae? 19 Mibubuu abodoo anum
memaa mpemnum no, mporoporowa
nkyerɛnkyɛ ma ahe na motasee?
Ɛnna wose: Dumien. 20 Mibubuu
ason no memaa mpemnan no, mporo-
porowa ntekyirekyi ma ahe na mota-
see? Ɛnna wose: Ason. 21 Na osee
wɔn sɛ: Ɛnna afei monte ase ara yi?

*Betsaida onifuraefo adehu*

22 Na woduu Betsaida. Na wɔde
onifuraefo bi brɛɛ no, na wɔsrɛɛ no sɛ
ɔmfa ne nsa nka no. 23 Na osoo
onifuraefo no nsa de no fii akuraa no
ase, na ɔtoo ntasu guu n'ani so de ne
nsa guu no so bisaa no sɛ: Wuhu ade
anaa? 24 Na ɔmaa n'ani so kae sɛ:
Mihu nnipa a ɛnennam hɔ, nanso mihu
wɔn sɛ nnua. 25 Afei ɔde ne nsa guu
n'ani so bio, na ɔhwɛɛ ade haa; na ne
ho san no, na ohuu biribiara kann.
26 Na ɔma ɔkɔɔ ne fi see no sɛ: Nkɔ
akuraa no mpo ase.

*Yesu ne Kristo*

(27–9, 1: Mat 16, 13–28; Luk 9, 18–27)

27 Na Yesu ne n'asuafo no fii hɔ kɔɔ
Kaesarea Filipi nkuraa ase. Na
ɔkwan mu no, obisaa n'asuafo no sɛ:
Nnipa ka sɛ mene hena? 28 Na
wobuae sɛ: Yohane suboni; na ebinom
se: Elia; na ebinom nso se: adiyifo
no mu biako. 29 Na obisaa wɔn sɛ:
Na mo de, muse mene hena? Na
Petro bua see no sɛ: Wone Kristo no.
30 Na ɔbaraa wɔn sɛ wɔnnka ne ho
asɛm nnkyerɛ obiara.

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ*

31 Na ofii ase kyerɛkyerɛɛ wɔn
sɛnea ɛsɛ sɛ onipa ba no hu amane pii
na mpanyimfo ne asɔfo mpanyin ne
kyerɛwfo no po no, na wokum no, na
ne nnansa so wasɔre; 32 na ɔkaa
asɛm no pefee. Na Petro de no kɔɔ
nkyɛn fii ase kaa n'anim. 33 Na ɔdan
ne ho hwɛɛ n'asuafo no kaa Petro anim
sɛ: Fi me so, Satan, efisɛ wunnwen
Onyankopɔn de, na mmom nnipa de.

*Ahopakyi*

34 Na ɔfrɛɛ nkurɔfokuw no ne
n'asuafo no bae ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Obi
pɛ sɛ odi m'akyi a, ɔmpa ne ho akyi, na
ɔmfa n'asɛndua, na onni m'akyi.
35 Na obiara a ɔpɛ sɛ ogye ne kra nkwa
no, ebefi ne nsa; na nea ne kra befi ne
nsa me ne asɛmpa no nti no, obegye no
nkwa. 36 Na sɛ onipa nya wiase
nyinaa na ɔhwere ne kra a, mfaso bɛn
na obenya? 37 Anaasɛ dɛn na onipa
bɛma de asesa ne kra? 38 Na obiara
a n'ani bewu me ne me nsɛm ho, nnɛ
mma awaresɛefo ne nnebɔneyɛfo yi
mu no, ɔno nso ho bɛyɛ onipa ba no
aniwu ɛda a ɔne abɔfo kronkron no
bɛba wɔ n'anuonyam mu no.

## Ti 9

*Yesu anuonyam haran*

(2–13: Mat 17, 1–13; Luk 9, 28–36)

Na osee wɔn sɛ: Nokware mise mo
sɛ, wɔn a wogyina ha yi mu binom wɔ
hɔ a wɔrenka owu nhwɛ de bɛkɔ akosi
sɛ wobehu Nyankopɔn ahenni no sɛ
ɛde tumi aba. 2 Na ɛno akyi nnansia
no Yesu faa Petro ne Yakobo ne Yo-
hane, na ɔde wɔn kɔɔ bepɔw tenten bi
so fa baabi. Na ɔsakrae wɔn anim,
3 na n'atade haranee fitafita a asase so
ɔtamasifo biara ntumi nhoa no saa.
4 Na Elia ne Mose yii wɔn ho adi
kyerɛɛ wɔn, na wɔne Yesu rekasa.
5 Na Petro bua see Yesu sɛ: Rabi, eye
sɛ yɛtra ha, na ma yɛmmɔ asese abiɛsa,
wo de biako, Mose de biako ne Elia de
biako. 6 Na onnim nea ommua; efisɛ
na wosuro yiye. 7 Na omununkum
bi bae bɛkataa wɔn so, na ɛnne bi fi
omununkum no mu kae sɛ: Oyi ne me
dɔba, muntie no! 8 Na amonom hɔ
ara, wotwitwaa wɔn ani no, wɔanhu
obiara bio sɛ Yesu nko ne wɔn.

15 Luk 12, 1; Mar 3, 6. 17 Mar 6, 52. 19 Mar 6, 41–44. 20 Mar 8, 6–9.
22 Mar 6, 56. 23 Mar 7, 32–33; Yoh 9, 6. 26 Mar 7, 36. 28 Mar 6, 15.
30 Mar 9, 9. 35 Mat 10, 39. 38 Mat 10, 33 — 7 Mar 1, 11; 2 Pe 1, 17.

*Elia ba*

9 Na woresian bepɔw no, ɔbaraa
wɔn sɛ wɔnnka nea wohui no nnkyerɛ
obiara, gye sɛ onipa ba no asɔre afi
awufo mu ansa. 10 Na wɔmaa asɛm
no kaa wɔn tirim, na wobisabisaa wɔn
ho sɛ awufo mu sɔre no ne dɛn? 11 Na
wobisaa no sɛ: Adɛn nti na kyerɛwfo
ka sɛ: Ɛsɛ sɛ Elia ba ansa? 12 Na
osee wɔn sɛ: Elia ba ansa, na wabɛse-
sɛw nneɛma nyinaa mmom de, na nea
wɔakyerɛw onipa ba no ho sɛ obehu
amane pii na wɔabu no animtiaa no
ɛ? 13 Na mise mo sɛ: Elia aba
dedaw, na wɔayɛ no nea wɔpɛ nyinaa
sɛnea wɔakyerɛw ne ho no.

*Otwafo bi ayaresa*

(14–29: Mat 17, 14–21; Luk 9, 37–42)

14 Na woduu asuafo no nkyɛn no,
wohuu nkurɔfokuw pii wɔ wɔn ho ne
kyerɛwfo sɛ wɔne wɔn rebisabisa wɔn
ho nsɛm. 15 Na ntɛm ara a nkurɔfo-
kuw no nyinaa huu no no, wɔn ho
dwiriw wɔn, na wɔde mmirika bae
bekyiaa no. 16 Na obisaa wɔn sɛ:
Dɛn asɛm na mo ne wɔn rebisabisa mo
ho? 17 Na nkurɔfokuw no mu biako
buae sɛ: Kyerɛkyerɛfo, mede me
babarima a ɔwɔ honhom mum mebrɛɛ
wo; 18 na baabiara a eso no mu no,
esinsen no, na n'ano po ahuru, na
ɔtwɛre ne se, na ɔfɔn. Na meka
mekyerɛɛ w'asuafo sɛ wontu no, na
wɔantumi. 19 Na obuaa wɔn sɛ: O
nnɛ mma a munni gyidi! Mentra mo
nkyɛn nkodu da bɛn? Mentɔ me bo
ase mo ho nkosi da bɛn? Momfa no
mmrɛ me! 20 Na wɔde no brɛɛ no.
Na ohuu no no, ntɛm ara na honhom
no ma osinsenee, na ɔhwee ase, na obu
faa so, na n'ano poo ahuru. 21 Na
obisaa n'agya sɛ: Nna ahe ni a eyi yɛɛ
no? Na ɔkae sɛ: Efi ne mmofraase;
22 na ɛtaa ka no to ogya ne nsu mu sɛ
ebekum no; na sɛ wubetumi ayɛ biribi
a, hu yɛn mmɔbɔ na boa yɛn! 23 Na
Yesu see no sɛ: Wuse: Sɛ wubetumi
a! Nneɛma nyinaa betumi ayɛ ama
nea ogye di. 24 Na ntɛm ara, abofraa
no agya de nusu teɛɛm sɛ: Migye midi,
boa me gye a minnye minni no!
25 Na Yesu hui sɛ nkurɔfokuw no de
mmirika reba no, ɔteɛteɛɛ honhom fi
no sɛ: Wo honhom mum ne sotifo,
mehyɛ wo sɛ, fi no mu, na nsan nkɔ no
mu bio! 26 Na ɛteɛɛm, na ɛtwetwee
no pii no, efii no mu. Na ɔyɛe sɛ
owufo ma nnipa pii kae sɛ: Wawu.
27 Na Yesu soo ne nsa maa no so, na
ɔsɔree. 28 Na oduu fie no, n'asuafo
no bisaa no wɔ nkyɛn sɛ: Adɛn nti na
yɛn de, yɛantumi antu no? 29 Na
osee wɔn sɛ: Saa ade yi de, n'ade ban,
wontumi mfa biribiara so ntu no, gye
mpaebɔ ne abuada.

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ a ɛto so abien*

(30–32: Mat 17, 22–23; Luk 9, 43–45)

30 Na wofii hɔnom no, wokotwaam
Galilea; na wampɛ sɛ obi te. 31 Na
ɔkyerɛkyerɛɛ n'asuafo no, na osee wɔn
sɛ: Wɔde onipa ba no bɛhyɛ nnipa nsa,
na wɔakum no, na wokum no a, ne
nnansa so ɔbɛsɔre. 32 Na wɔante
asɛm no ase, na wosuroe sɛ wobebisa
no.

*Ahobrɛase*

(33–50: Mat 18, 1–9; Luk 9, 46–50)

33 Na wɔbaa Kapernaum. Na ɔwɔ
ofie no, obisaa wɔn sɛ: Dɛn na
modwennwenee ho ɔkwan mu no?
34 Na womuaa wɔn ano; efisɛ ɔkwan
mu no wɔdwennwenee ho sɛ hena na
ɔbɛyɛ wɔn mu ɔkɛse. 35 Na ɔtraa ase
frɛɛ dumien no, na osee wɔn sɛ: Sɛ obi
pɛ kan adi a, ma onni wɔn nyinaa akyi,
na ɔnyɛ wɔn nyinaa somfo. 36 Na
ɔfaa abofraa bi de no gyinaa wɔn
mfinimfini, na ɔyɛɛ no atuu see wɔn sɛ:
37 Obiara a obegye saa mmofraa yi
mu biako me din mu no gye me; na
obiara a obegye me no, ɛnyɛ me na
ogye me, na nea ɔsomaa me no.

*Ahomaso ho animka*

38 Na Yohane see no sɛ: Kyerɛkye-
rɛfo, yɛahu obi sɛ ɔde wo din retu
ahonhommɔne, na onni yɛn akyi; na
yɛbaraa no, efisɛ onni yɛn akyi.
39 Ɛnna Yesu kae sɛ: Mommmara no;
na obi nni hɔ a ɔde me din bɛyɛ aho-
ɔdenne na obetumi aka me ho
asɛmmɔne ɛhɔ ara. 40 Na nea ɔnyɛ
biribi ntia yɛn no, na ɔwɔ yɛn afa.
41 Na obiara a ɔbɛma mo nsu kuruwa

9 Mar 8, 30. 12 Mal 4, 5; Yes 53, 3. 13 Mat 11, 14; 1 Ah 19, 2; 19, 10.
23 Mar 11, 23. 24 Luk 17, 5. 26 Mar 1, 26. 31 Mar 8, 31; 10, 32–34.
32 Luk 18, 34. 33 Mat 17, 24. 35 Mar 10, 44. 36 Mar 10, 16. 37 Mat 10, 40.
38 Num 11, 27–28. 39 1 Ko 12, 3. 40 Mat 12, 30. 41 Mat 10, 42.

ma anom sɛ moyɛ Kristo dea no,
nokware mise mo sɛ, n'akatua remmɔ
no.

*Hintiduato*

42 Na obiara a ɔbɛto nketewa yi a
wogye me di no mu biako hintidua no,
eye ma no mmom sɛ wɔde owiyammo
kɛse sɛn ne kɔn mu, na wɔde no kɔto
po mu. 43 Na sɛ wo nsa to wo hintidua
a, twa! Eye ma wo sɛ wode basin
bɛkɔ nkwa mu, sen sɛ wowɔ nsa abien
na wode bɛkɔ amanehunu kurom, ogya
a ɛrennum da no mu, 44 nea wɔn
aboaa nwu na ogya no nnum. 45 Na
sɛ wo nan to wo hintidua a, twa! Eye
ma wo sɛ wode nansin bɛkɔ nkwa mu,
sen sɛ wowɔ nan abien na wɔde wo
bɛto amanehunu kurom, 46 nea wɔn
aboaa nwu na ogya no nnum. 47 Na
sɛ w'aniwa to wo hintidua a, tu! Eye
ma wo sɛ wode ani koro bɛkɔ Onya-
nkopɔn ahenni mu, sen sɛ wowɔ aniwa
abien na wɔde wo bɛto amanehunu
kurom, 48 nea wɔn aboaa nwu na
ogya no nnum. 49 Na wɔde ogya
bɛhyɛ nnipa nyinaa nkyene, na wɔde
nkyene bɛto afɔre nyinaa mu.
50 Nkyene ye; na sɛ nkyene dɛ tu fi
mu a, dɛn na mode bɛhyɛ no nkyene?
Munnya nkyene mo ankasa mu, na
munnya asomdwoe mo mu!

## Ti 10

*Awaregyae ho asɛmmisa*

(1–12: Mat 19, 1–9)

Na ɔsɔre fii hɔ baa Yudea fam ne
Yordan agya nohɔ; na nkurɔfo akuw-
akuw boaboaa wɔn ho ano baa ne
nkyɛn bio, na sɛnea ɔyɛ daa no, ɔkye-
rɛkyerɛɛ wɔn bio. 2 Na Farisifo no
ba bebisaa no sɛ ɔbarima wɔ ho kwan
sɛ ogyaa ne yere anaa? Wɔde resɔ
no ahwɛ. 3 Na obua see wɔn sɛ: Dɛn
na Mose hyɛɛ mo no? 4 Na wɔkae sɛ:
Mose maa kwan sɛ ɔnkyerɛw aware-
gyae nhoma mma no na onnyaa no.
5 Na Yesu bua see wɔn sɛ: Mo koma-
den nti na ɔkyerɛw saa ahyɛde yi maa
mo; 6 na efi adebɔ mfiase no, ɔbarima
ne ɔbea na Onyankopɔn bɔɔ wɔn.
7 Eyi nti na onipa begyaw n'agya ne
ne na, na ɔde ne ho akɔbɔ ne yere ho,
8 na wɔn baanu akɔyɛ ɔhonam koro.
9 Enti nea Onyankopɔn de abom no,
mma onipa nntetew mu. 10 Na ɔwɔ
ofie no, n'asuafo no bisaa no asɛm no
ara bio. 11 Na osee wɔn sɛ: Obiara a
obegyaa ne yere na ɔbɛware ɔfoforo no,
na wasɛe aware ɔbea no fam, 12 na
sɛ ɔbea no nso gyaa ne kunu na ɔware
ɔfoforo a, na wasɛe aware.

*Kristo hyira mmofraa*

(13–16: Mat 19, 13–15; Luk 18, 15–17)

13 Na wɔde mmofraa brɛɛ no sɛ ɔmfa
ne nsa ngu wɔn so; na n'asuafo no kaa
wɔn a wɔde wɔn bae no anim. 14 Na
Yesu hui no, anyɛ no abodwo, na osee
wɔn sɛ: Momma mmofraa no kwan na
wɔmmra me nkyɛn, na munnsiw wɔn
kwan; na eyinom sɛɛ na Onyankopɔn
ahenni yɛ wɔn dea. 15 Nokware mise
mo sɛ: Obiara a ɔrennye Onyankopɔn
ahenni sɛ abofraa no, ɔrenkɔ mu
koraa. 16 Na ɔyɛɛ wɔn atuu de ne nsa
guu wɔn so hyiraa wɔn.

*Daa nkwa*

(17–31: Mat 19, 16–30; Luk 18, 18–30)

17 Na ofii adi kɔɔ ɔkwan so no, obi
tutuu mmirika bɛkotow n'anim bisaa
no sɛ: Kyerɛkyerɛfo pa, dɛn na menyɛ
na manya daa nkwa? 18 Na Yesu
see no sɛ: Adɛn na wofrɛ me papa?
Obiara nyɛ papa gye obiako, ɔne
Nyankopɔn. 19 Wunim mmara nsɛm
no: Nni awu! Nsɛe aware! Mmɔ
korɔn! Nni adansekurum! Nsisi! Di
w'agya ne wo na ni. 20 Na osee no
sɛ: Kyerɛkyerɛfo, eyinom nyinaa mifi
me mmofraase na midii so. 21 Na
Yesu hwɛɛ no dinn na ɔdɔɔ no, na osee
no sɛ: Aka wo ade biako: kɔ na kɔtɔn
nea wowɔ nyinaa, na fa ma ahiafo, na
wubenya ademude ɔsoro; na bra bedi
m'akyi. 22 Na asɛm no nti omunae
de awerɛhow kɔe; efisɛ na ɔwɔ
ahonyade bebree.

*Ahonyade mu asiane*

23 Ɛnna Yesu hwɛɛ ne ho hyiae see
n'asuafo no sɛ: Sɛ moahu den a ɛyɛ ma
wɔn a wɔwɔ ahonyade sɛ wɔbɛkɔ
Onyankopɔn ahenni mu? 24 Na ne
nsɛm no yɛɛ asuafo no ahodwiriw. Na
Yesu bua see wɔn bio sɛ: Mma, sɛ

43 Mat 5, 30. 44 Yes 66, 24. 46 Mar 9, 44. 47 Mat 5, 29. 48 Mar 9, 44; 9, 46. 49 Lev 2, 13. 50 Mat 5, 13; Luk 14, 34; Kol 4, 6. — 1 Mar 9, 33. 4 Deut 24, 1; Mat 5, 31–32. 6 Gen 1, 27. 8 Gen 2, 24. 11 Luk 16, 18. 15 Mat 18, 3. 16 Mar 9, 36. 19 Ex 20, 12–17. 21 Mar 8, 34; Mat 10, 38. 24 Dwom 62, 10; 1 Ti 6, 17.

moahu den a ɛyɛ ma wɔn a wɔde wɔn
ho to ahonyade so sɛ wɔbɛkɔ Onya-
nkopɔn ahenni mu? 25 Ɛyɛ mmerɛw
sɛ yoma bɛfa paane aniwa mu sen sɛ
ɔdefo bɛkɔ Onyankopɔn ahenni mu.
26 Na ɛyɛɛ wɔn ahodwiriw boroo so,
na wosisee wɔn ho sɛ: Ɛnde na hena na
wobetumi agye no nkwa? 27 Na
Yesu hwɛɛ wɔn dinn kae sɛ: Nnipa
fam na entumi nyɛ, na ɛnyɛ Onya-
nkopɔn fam, efisɛ Onyankopɔn fam de,
ade nyinaa betumi ayɛ.

*Yesu akyidi mu akatua*

28 Na Petro fii ase see no sɛ: Hwɛ,
yɛagyaw ade nyinaa abedi w'akyi.
29 Na Yesu kae sɛ: Nokware mise mo
sɛ, obi nni hɔ a wagyaw ofi, anaa nua-
beanom, anaa ɛna, anaa agya, anaa
mma, anaa asase, me ne asɛmpa no
nti, 30 na ɔrennya afi ne nuabari-
manom ne nuabeanom ne ɛnanom ne
mma ne nsase mmɔho ɔha, a ɔtaa ka
ho, seesei wɔ bere yi mu, ɛne daa nkwa
wɔ wiase a ɛreba no mu. 31 Na
adikanfo pii bɛka akyiri, na akyikafo
abedi kan.

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ a ɛto so abiɛsa*

(32–34: Mat 20, 17–19; Luk 18, 31–34)

32 Na wɔnam kwan so rekɔ Yeru-
salem; na Yesu di wɔn anim, na ɛyɛɛ
wɔn ahodwiriw, na wɔn a wodi n'akyi
no suro. Na ɔfaa dumien no bio fii
ase kaa nneɛma a ɛbɛba no so no kyerɛɛ
wɔn sɛ: 33 Hwɛ, yɛrekɔ Yerusalem,
na wobeyi onipa ba no ahyɛ asɔfo
mpanyin ne kyerɛwfo nsa, na wɔabu
no kumfɔ, na wɔayi no ama wiase
amanaman mufo, 34 na wɔagoru ne
ho, na wɔafefe ntasu agu no so, na
wɔaka no mpire, na wɔakum no; na ne
nnansa so wasɔre bio.

*Onyankopɔn ahenni mu dibea*

(35–45: Mat 20, 20–28)

35 Na Sebedeo mma Yakobo ne
Yohane baa ne nkyɛn besee no sɛ:
Kyerɛkyerɛfo, yɛpɛ sɛ biribiara a
yɛbɛsrɛ wo no, woyɛ ma yɛn. 36 Na
osee wɔn sɛ: Dɛn na mopɛ sɛ meyɛ
mema mo? 37 Na wosee no sɛ: Nea
yɛ ma yɛn ne sɛ: Ma yɛn mu biako ntra
wo nifa, na obiako ntra wo benkum,
w'anuonyam mu! 38 Na Yesu see
wɔn sɛ: Munnim nea mubisa. Mube-
tumi sɛ monom kuruwa a menom anaa
moma wɔde asubɔ a wɔde bɔ me no bɔ
mo? 39 Na wosee no sɛ: Yebetumi.
Na Yesu see wɔn sɛ: Kuruwa a menom
no de, mobɛnom, na asubɔ a wɔde bɔ
me no, wɔde bɛbɔ mo; 40 na me nifa
ne me benkum tra de, ɛnyɛ me de sɛ
mede mɛma, na wɔde bɛma wɔn a
wɔasiesie ama wɔn.

*Ɔsom na ɛpagyaw onipa*

41 Na edu no tee no, Yakobo ne
Yohane asɛm no anyɛ wɔn abodwo.
42 Na Yesu frɛɛ wɔn bae see wɔn sɛ:
Munim sɛ wɔn a wobu wɔn sɛ wodi
wiase amanaman so no di wɔn so sɛ
awuranom, na wɔn mu akɛse no di wɔn
so tumi. 43 Nanso ɛnte saa mo mu;
na obiara a ɔpɛ sɛ ɔbɛyɛ mo mu kɛse no,
ɔbɛyɛ mo somfo, 44 na obiara a ɔpɛ
sɛ obedi mo kan no, ɔbɛyɛ mo nyinaa
akoa. 45 Na onipa ba no nso amma sɛ
wɔnsom no, na ɔbɛsomee, na ɔde ne
kra ayɛ agyede ama nnipa pii.

*Onifuraefo bi adehu*

(46–52: Mat 20, 29–34; Luk 18, 35–43)

46 Na woduu Yeriko. Na ɔne
n'asuafo no ne nkurɔfokuw bebree
refi Yeriko akɔ no, na Timeo ba
Bartimeo, onifuraefo no, te kwankyɛn
resrɛsrɛ ade. 47 Na ɔtee sɛ ɛyɛ Yesu
Nasareni no, ofii ase teɛɛm sɛ: Dawid
ba Yesu, hu me mmɔbɔ! 48 Na nnipa
pii kaa n'anim sɛ ommua n'ano; nanso
ɔno de, ɔkɔɔ so teɛteɛm dennen sɛ:
Dawid ba, hu me mmɔbɔ! 49 Na
Yesu gyina kae sɛ: Momfrɛ no! Na
wɔfrɛɛ onifuraefo no see no sɛ: Ma wo
bo ntɔ wo yam, sɔre, ɔrefrɛ wo! 50 Na
ɔtow ne ntama gui sɔre baa Yesu
nkyɛn. 51 Yesu see no sɛ: Dɛn na
wopɛ sɛ meyɛ mema wo? Na onifu-
raefo no see no sɛ: Rabuni, mepɛ sɛ
mihu ade! 52 Na Yesu see no sɛ: Kɔ,
wo gyidi agye wo! Na ntɛm ara ohuu
ade, na odii n'akyi ɔkwan no so.

## Ti 11

*Afurum ba no fɛm*

(1–10: Mat 21, 1–9; Luk 19, 29–38; Yoh 12, 12–16)

Na wɔbɛn Yerusalem, Betfage ne
Betania wɔ Ngo Bepɔw ho no, ɔsomaa

32 Mar 9, 31. 38 Mar 14, 36; Luk 12, 50. 39 Aso 12, 2; Adi 1, 9.
42 Luk 22, 25–27. 43 Mar 9, 35.

n'asuafo no mu baanu, 2 na osee wɔn
sɛ: Monkɔ akuraa a ɛda mo anim yi
ase! Na mudu hɔ pɛ a, mubehu
afurum ba a wɔasa no a onipa bi ntraa
no so da. Monsan no mfa no mmra!
3 Na sɛ obi se mo sɛ: Adɛn na moyɛ
eyi? a, monka sɛ: Ne ho hia Awurade;
na ntɛm ara ɔbɛma wɔde no aba ha.
4 Na wɔkɔe kohuu afurum ba no sɛ
ɔsa ɔpon ano wɔ mfikyiri, abɔnten, na
wɔsan no. 5 Na wɔn a wogyina hɔ no
mu bi see wɔn sɛ: Mosan afurum ba
no ayɛ dɛn? 6 Na wobuaa wɔn sɛnea
Yesu kae no, na wɔmaa wɔn kwan.

*Yesu hyɛn Yerusalem*

7 Na wɔde afurum ba no brɛɛ Yesu,
na wɔde wɔn ntama guu no so; na
ɔtraa no so. 8 Na nnipa bebree de
wɔn ntama sesɛw ɔkwan no so, na
ebinom twitwaa nnubaa fi mfuw mu de
sesɛw ɔkwan no so. 9 Na wɔn a wodi
anim ne wɔn a wodi akyiri teɛɛm sɛ:
Hosiana! Nhyira ne nea ɔnam Awu-
rade din mu reba! 10 Nhyira ne yɛn
agya Dawid ahenni a ɛreba no! Hosi-
ana wɔ sorosoro!

*Borɔdɔma dua no nnome*

(11–24: Mat 21, 12–22; Luk 19, 45–48)

11 Na ɔhyɛn Yerusalem kɔɔ asɔrefi.
Na ɔhwɛɛ nneɛma nyinaa na ade reyɛ
asa no, ɔne dumien no fi kɔɔ Betania.
12 Na ade kyee a wofi Betania reba
no, ɔkɔm dee no. 13 Na ohuu
borɔdɔma bi wɔ akyiri sɛ ahaban wɔ
so no, ɔkɔɔ hɔ sɛ ebia obehu biribi wɔ
so anaa. Na oduu ho no, wanhu hwee
sɛ ahaban nko; efisɛ borɔdɔma bere
nnui ɛ. 14 Na osee borɔdɔma no sɛ:
Obiara renni wo so aba bio da! Na
n'asuafo no tee.

*Yesu pam adetɔnfo*

15 Na woduu Yerusalem. Na ɔkɔ-
hyɛn asɔrefi no, ofii ase pam wɔn a
wɔtɔn ne wɔn a wɔtɔ ade asɔrefi hɔ; na
obutuw sikasesafo apon ne wɔn a
wɔtɔn mmorɔnoma nkongua, 16 na
wamma ɔkwan sɛ obi nsoa ade mfa
asɔrefi hɔ. 17 Na ɔkyerɛkyerɛe see
wɔn sɛ: Wɔnkyerɛwee sɛ wɔbɛfrɛ me fi
asɔrefi ama amanaman nyinaa? Na
mo de, mode ayɛ adwowtwafo tu.
18 Na asɔfo mpanyin ne kyerɛwfo no
tee, na wɔhwehwɛe sɛnea wobekum
no; nso wosuro no, efisɛ ne kyerɛkyerɛ
yɛ nkurɔfokuw no nyinaa ahodwiriw.
19 Na ade sae no, ofii kurom hɔ.

*Borɔdɔma no wu—Gyidi mu tumi*

20 Na anɔpatutu a wɔretwam no,
wohui sɛ borɔdɔma no awu fi ne ntini
ase. 21 Na Petro kaee ka kyerɛɛ no
sɛ: Rabi, hwɛ, borɔdɔma a wodomee no
no awu! 22 Na Yesu bua see wɔn sɛ:
Munnya Onyankopɔn mu gyidi! 23 Na
nokware mise mo sɛ, obiara a obese
bepɔw yi sɛ: Ma wo ho so kɔhwe po mu
na onnye akyinnye ne koma mu, na
obegye adi sɛ nea ɔka no bɛyɛ no,
ɛbɛyɛ ama no. 24 Eyi nti mise mo sɛ:
Ade biara a mobɛsrɛ mo mpaebɔ mu
no, munnye nni sɛ mubenya, na ɛbɛyɛ
ama mo. 25 Na sɛ mugyina hɔ rebɔ
mpae, na mowɔ biribi tia obi a, momfa
mfiri no, na mo agya a ɔwɔ soro no nso
de mo mfomso afiri mo. 26 Na sɛ
moamfa amfiri a, mo agya a ɔwɔ soro
no nso remfa mo mfomso mfiri mo.

*Mpanyimfo no animguase*

(27–33: Mat 21, 23–27; Luk 20, 1–8)

27 Na wɔbaa Yerusalem bio. Na
ɔnennam asɔrefi no, asɔfo mpanyin ne
kyerɛwfo ne mpanyimfo no baa ne
nkyɛn, 28 na wosee no sɛ: Tumi bɛn
na wode yɛ nneɛma yi? anaasɛ hena na
ɔmaa wo tumi sɛ yɛ eyinom? 29 Na
Yesu see wɔn sɛ: Mebisa mo asɛm
biako, na mummua me, na mɛkyerɛ mo
tumi ko a mede meyɛ eyinom: 30
Yohane asubɔ no, efi soro anaasɛ
efi nnipa? Mummua me! 31 Na
wɔdwennwene kekae wɔn mu sɛ: Sɛ
yɛka sɛ efi soro a, ɔbɛka sɛ: Ɛnde ɛdɛn
nti na moannye no anni? 32 Anaa
yɛnka sɛ: Efi nnipa? nanso wosuro
nkurɔfokuw no; efisɛ nnipa nyinaa bu
Yohane sɛ ɔyɛ odiyifo ampa. 33 Na
wobua see Yesu sɛ: Yennim. Na Yesu
see wɔn sɛ: Me nso merenka tumi ko
a mede meyɛ eyinom menkyerɛ mo.

## Ti 12

*Turohwɛfo bɔne no*

(1–12: Mat 21, 33–46; Luk 20, 9–19)

Na ofii ase nam mmebu mu kasa
kyerɛɛ wɔn sɛ: Onipa bi yɛɛ bobe turo,

**3** Mar 14, 14. **9** Dwom 118, 25–26. **14** Mar 11, 20. **17** Yes 56, 7; Yer 7, 11.
**20** Mar 11, 14. **23** Mat 17, 20. **24** Mat 7, 7; Yoh 14, 13. **25** Mat 5, 23.
**26** Mat 6, 14–15. — **1** Yes 5, 1–2.

na ogyee ho ban hyiae, na otuu mu
nsa-kyi-amoa, na ɔtoo mu abantenten,
na ɔde fɛm akuafo bi, na ogyaw hɔ kɔɔ
baabi. 2 Na bere no dui no, ɔsomaa
akoa kɔɔ akuafo no nkyɛn sɛ onkogye
bobe turom aduaba no bi akuafo no hɔ.
3 Na wɔfaa no hwee no ma ɔnam
nsansa kɔe. 4 Na bio ɔsomaa akoa
foforo kɔɔ wɔn nkyɛn; na ɔno nso
wɔbobɔɔ no afɛ guu n'anim ase. 5 Na
ɔsomaa ɔfoforo; na ɔno de, wokum no;
ɛne afoforo pii nso, na wɔhwee ebinom,
na wokum ebinom. 6 Nanso na aka
obiako, ne ba a ɔdɔ no; na akyiri no,
ɔsomaa ɔno nso kɔɔ wɔn nkyɛn sɛ:
Wɔbɛfɛre me ba. 7 Na akuafo no de,
wosisee wɔn ho sɛ: Ɔdedifo no ni;
mommra mma yenkum no, na agyapade
no ayɛ yɛn de. 8 Na wɔfaa no kum no
twee no fii bobe turom hɔ kyenee.
9 Dɛn na bobe turo wura no bɛyɛ?
Ɔbɛba abɛsɛe akuafo no, na ɔde bobe
turo no ama afoforo. 10 Nso monkan
kyerɛw yi pɛn ɛ, sɛ:

Ɔbo a abantofo apo no,
ɛno ara na abɛyɛ twea tibo.
11 Awurade na ɔmaa eyi bae,
na ɛyɛ nwonwa yɛn ani so?

12 Na wɔhwehwɛɛ sɛ wɔkyere no,
nanso na wosuro nkurɔfokuw no; na
wohui sɛ bɛ a obui no, ɔde wɔn. Na
wogyaw no siim kɔe.

*Towgye ho asɛmmisa*

(13–17: Mat 22, 15–22; Luk 20, 20–26)

13 Na wɔsomaa Farisifo ne Hero-
defo no mu bi baa ne nkyɛn sɛ wɔmmɛpɛ
no asɛm. 14 Na wɔbae no, wosee no
sɛ: Kyerɛkyerɛfo, yenim sɛ woyɛ
ɔnokwafo, nanso obiara asɛm mfa wo
ho; na wonhwɛ nnipa anim, na wokye-
rɛkyerɛ Onyankopɔn kwan nokware
mu. Ɛwɔ ho kwan sɛ woyi tow ma
Kaesare anaasɛ wonnyi? Yentua
anaasɛ yenntua? 15 Na ohuu wɔn
nyaatwom no, osee wɔn sɛ: Ɛdɛn nti na
mosɔ me hwɛ? Momfa denare bi
mmrɛ me na menhwɛ! 16 Na wɔde
bae. Na osee wɔn sɛ: Hena mfonini
ne nkyerɛwee ni? Na wosee no sɛ:
Kaesare dea. 17 Na Yesu bua see
wɔn sɛ: Ɛnde momfa Kaesare de mma
Kaesare, na momfa Onyankopɔn de
mma Onyankopɔn! Na ne ho yɛɛ wɔn
nwonwa.

*Owusɔre ho asɛmmisa*

(18–27: Mat 22, 23–33; Luk 20, 27–38)

18 Na Sadukifo a wɔka sɛ owusɔre
nni hɔ no baa ne nkyɛn bebisaa no sɛ:
19 Kyerɛkyerɛfo, Mose kyerɛw maa
yɛn sɛ: Sɛ obi nua wu, na ogyaw ɔyere,
na wannyaw mma a, ne nua no nware
ne yere no, na ɔnwo mma mma ne nua
no. 20 Nso anuanom baason traa ase,
na nea odi kan waree yere; na owui
no, wannyaw mma. 21 Na nea ɔto so
abien no waree no, na owui. Na ɔno
nso wannyaw mma. Na nea ɔto so
abiɛsa nso saa ara. 22 Enti baason
no nyinaa waree no, na wɔannyaw
mma. Na wɔn nyinaa akyi no, ɔbea no
nso wui. 23 Na enti owusɔre mu no,
sɛ wonya sɔre a, wɔn mu hena na
ɔbɛyɛ ne yere? Efisɛ wɔn baason no
waree no. 24 Na Yesu see wɔn sɛ:
Ɛnyɛ onim a munnim kyerɛw nsɛm ne
Nyankopɔn ahoɔden nti na mofom so
yi? 25 Na wonya sɔre fi awufo mu a,
wɔnware, nso wɔmma aware, na wɔte
sɛ abɔfo wɔ ɔsoro. 26 Na ɛfa awufo
nyan ho de, monkanee Mose nhoma
mu, wɔ wura no ho, sɛnea Onyankopɔn
see no sɛ: Mene Abraham Nyankopɔn,
Isak Nyankopɔn ne Yakob Nyankopɔn
no? 27 Ɔnyɛ awufo Nyankopɔn, na
mmom ateasefo [Nyankopɔn]. Na mo
de, mofom so pii.

*Ɔdɔ ne mmara asɛm a edi kan*

(28–34: Mat 22, 34–40; Luk 20, 39–40;
10, 25–28)

28 Na kyerɛwfo no mu biako a ɔtee
sɛ wɔregye akyinnye na ohui sɛ wabua
wɔn yiye no ba bebisaa no sɛ: Mmara
asɛm a edi ne nyinaa kan ne nea ɛwɔ
he? 29 Na Yesu bua see no sɛ: Nea
edi mmara nsɛm no nyinaa kan ne:
Israel, tie, Awurade yɛn Nyankopɔn
yɛ Awurade koro; 30 na dɔ Awurade
wo Nyankopɔn fi wo koma nyinaa mu
ne wo kra nyinaa mu ne w'adwene
nyinaa mu ne w'ahoɔden nyinaa mu.
31 Na nea ɛto so abien no ni: Dɔ wo
yɔnko sɛ wo ho! Mmara nsɛm bi nni
hɔ a ɛkyɛn eyinom. 32 Na kyerɛwfo
no ka kyerɛɛ no sɛ: Wiɛ, kyerɛkyerɛfo,
woaka no nokware sɛ Onyankopɔn yɛ
biako, na obi nni hɔ sɛ ɔno nko; 33 na
sɛ wobɛdɔ no afi koma nyinaa ne
adwene nyinaa ne ɔkra nyinaa ne

**8** Heb 13, 12. **10** Dwom 118, 22–23. **13** Mar 3, 6. **17** Rom 13, 7.
**19** Deut 25, 5–6. **26** Ex 3, 2; 3, 6. **29** Deut 6, 4–5. **31** Lev 19, 18.
**33** 1 Sa 15, 22.

ahoɔden nyinaa mu, na wobɛdɔ wo
yɔnko sɛ wo ho, sen ɔhye afɔre ne
mogya afɔre nyinaa. 34 Na Yesu hui
sɛ wabua no nyansam no, osee no sɛ:
Wo ne Nyankopɔn ahenni ntam kwan
nware. Na obi antumi ammisa no
asɛm biara bio.

*Dawid ba ne Dawid wura*

(35–37: Mat 22, 41–46; Luk 20, 41–44)

35 Na Yesu rekyerɛkyerɛ wɔ asɔrefi
no, ɔkae sɛ: Adɛn na kyerɛwfo no ka sɛ
Kristo yɛ Dawid ba? 36 Na Dawid
ankasa nam Honhom Kronkron mu
kae sɛ:

Awurade see me wura sɛ:
Tra me nifa
kosi sɛ mede w'atamfo mɛyɛ wo nan
ntiaso.

37 Dawid ankasa frɛ no owura; na
ɛyɛɛ dɛn na ɔbɛyɛɛ ne ba? Na nkurɔfo
pii no ara de anigye tiee no.

*Kyerɛwfo ho kɔkɔbɔ*

(38–40: Mat 23; Luk 20, 45–47)

38 Na osee wɔn ne kyerɛkyerɛ mu
sɛ: Monhwɛ yiye wɔ kyerɛwfo a wɔpɛ
ntade atenten mu nantew ne gua so
nkyia 39 ne mpanyin nkongua hyia
adan mu ne mpanyin trabea adidi ase
ho; 40 wɔn na wɔmene akunafo adan,
na wɔbɔ mpae atenten kyerɛ; eyinom
na wobenya afobu a ɛboro so.

*Ɔbea kunafo hiani no akyɛde*

(41–44: Luk 21, 1–4)

41 Na Yesu kɔtraa tow adaka anim
no, ɔhwɛe sɛnea nkurɔfo no de sika
regu tow adaka no mu; na adefo pii
de bebree beguu mu. 42 Na ɔbea
kunafo hiani bi bae, na ɔde ntaapo
abien a ɛbɛyɛ ɔban beguu mu. 43 Na
ɔfrɛɛ n'asuafo no bae see wɔn sɛ:
Nokware mise mo sɛ: Okunafo hiani
yi de nea ɛdɔɔso abegu mu sen wɔn a
wɔde bi beguu tow adaka no mu
nyinaa. 44 Na wɔn nyinaa fi nea
wɔwɔ na abu wɔn so no mu na wɔde bi
abegu mu; na oyi de, ofi ne hia mu de
nea ɔwɔ nyinaa, n'ade nyinaa, na ɔde
abegu mu.

## Ti 13

*Asɔrefi sɛe ho nkɔmhyɛ*

(Mat 24; Luk 21, 5–36)

Na ɔrefi asɔrefi hɔ no, n'asuafo no
mu biako see no sɛ: Kyerɛkyerɛfo, hwɛ
abo bi ne aban bi! 2 Na Yesu see no
sɛ: Woahu aban akɛse yi? Wɔre-
nnyaw, ɔbo ɔbo so a wɔrennwiriw ngu
fam.

*Nneɛma a ebedi akyiri*

3 Na ɔte Ngo Bepɔw so asɔrefi
ntentenso no, Petro ne Yakobo ne
Yohane ne Andrea bisaa no wɔ nkyɛn
sɛ: 4 Kyerɛ yɛn bere ko a eyinom
bɛba, na eyinom nyinaa rebɛbam a, ɛho
sɛnkyerɛnne ne dɛn? 5 Na Yesu fii
ase ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Monhwɛ na obi
annaadaa mo. 6 Nnipa bebree bɛba
me din mu abɛka sɛ: Mene no, na wɔa-
bɛdaadaa nnipa pii. 7 Na sɛ mote ɔko
ne akosɛm a, mommma mo koma
nntutu! Na etwa sɛ ɛba, nanso na
awiei no nnya nnui. 8 Na ɔman
bɛsɔre ɔman so, na ahenni asɔre ahenni
so, na asasewosow bɛba mmeae-
mmeae, na ɔkɔm bɛba. Eyinom ne
awoko yaw mfiase.

*Ɔtaa ne asɛmpa no ka*

(9–13: Mat 10, 17–22; Luk 21, 12–17)

9 Na mo de, monhwɛ mo ho so! Na
wobeyi mo ama mpanyimfo bagua, na
wɔahwe mo hyia adan mu, na me nti
wɔde mo begyina amradofo ne ahene
anim na adi adanse akyerɛ wɔn.
10 Na etwa sɛ wɔka asɛmpa no kyerɛ
amanaman nyinaa kan. 11 Na sɛ
wɔde mo reko akoyi mo ama a,
munnnwinnwen nea mobɛka ho ansa;
na nea wɔde bɛma mo ɛdɔn no ara mu
no, ɛno na monka! Na ɛnyɛ mo na
mokasa, na ɛyɛ Honhom Kronkron no.
12 Na onua beyi onua ama owu, na
agya ayi ɔba ama, na mma asɔre atia
awofo, na wɔama wɔakum wɔn. 13 Na
me din nti nnipa nyinaa bɛtan mo.
Na nea obegyina akodu awiei no, ɔno
na wobegye no.

*Akyide a ɛbɔ ɔman no*

14 Na sɛ muhu akyide a ɛbɔ ɔman
no sɛ egyina nea ɛnsɛ no a,—nea ɔkan
no, ma ɔnte ase!—ɛno na wɔn a wɔwɔ
Yudea nguan nkɔ mmepɔw so; 15 na
nea ɔwɔ ɔdan atifi no nnsian mmma
fam, nanso ɔnnhyɛn mu mmmɛfa biribi
ne fi. 16 Na nea ɔwɔ afuw mu no
nnsan n'akyi mmmɛfa ne ntama.

34 Aso 26, 27–29. 36 Dwom 110, 1; 2 Sa 23, 2. 41 2 Ah 12, 9. 44 2 Ko 8, 12. —
10 Mar 16, 15. 14 Dan 9, 27; 12, 4; 12, 10.

17 Na wɔn a wɔafa afuru ne wɔn a
wɔma nufu nna no mu no nnue!

*Ahohia kɛse no*

18 Na mommɔ mpae, na amma awɔw
bere mu. 19 Na nna no bɛyɛ ahohiahia
a efi Onyankopɔn adebɔ no mfiase de
bedu nnɛ ɛmmae saa da, nanso ɛremma
saa bio. 20 Na sɛ Awurade antwa
nna no so a, anka wɔrennye ɔhonam
biara nkwa; na wɔn a wɔapaw wɔn a
ɔpaw wɔn no nti, watwa nna no so.

*Atoro kristo ne atoro adiyifo*

21 Na ɛno na sɛ obi se mo sɛ: Hwɛ,
Kristo no wɔ ha! anaasɛ: Hwɛ, ɔwɔ hɔ!
a, munnnye nnni! 22 Na atoro kristo
ne atoro adiyifo bɛsɔre, na wɔabɛyɛ
nsɛnkyerɛnne ne anwonwade, na sɛ
ebetumi a, wɔbɛdaadaa wɔn a wɔapaw
wɔn no mpo. 23 Na mo de, monhwɛ
yiye. Maka ne nyinaa makyerɛ mo
dedaw.

*Onipa ba no ba*

24 Na nna no mu ahohiahia no akyi
no, owia beduru sum na ɔsram renhye-
rɛn, 25 na ɔsoro nsoromma betutu
ahwe fam, na ɔsoro ahoɔden awosow.
26 Na ɛno na wobehu onipa ba no sɛ
ɔde tumi kɛse ne anuonyam reba
omununkum mu. 27 Ɛno na ɔbɛsoma
n'abɔfo, na wɔakɔboaboa wɔn a wɔa-
paw wɔn no ano afi mframa anan no
mu, afi asase ano akɔpem ɔsoro ano.
28 Munsua borɔdɔma ho bɛ no. Sɛ
n'abaa nya yɛ frɔmfrɔm na ɛrefefɛw
ahaban a, na munim sɛ ahohuru bere
abɛn. 29 Saa ara na mo nso, sɛ muhu
sɛ eyinom ba a, munhu sɛ abɛn, na adu
apon ano. 30 Nokware mise mo sɛ:
Awo ntoatoaso yi rentwam, gye sɛ
eyinom nyinaa aba ansa. 31 Ɔsoro
ne asase betwam, na me nsɛm de,
ɛrentwam da. 32 Na da no ne dɔn no
de, obi nnim, abɔfo a wɔwɔ ɔsoro nso
nnim, ɔba no nso nnim, gye agya no.
33 Monhwɛ yiye, monwɛn na mommɔ
mpae! Na munnim da ko a bere no
du. 34 Ɛte sɛ onipa a watu kwan
agyaw ne fi, na wama ne nkoa tumi,
na wama wɔn nyinaa wɔn adwuma
mmiako mmiako, na wahyɛ ɔpon ano
hwɛfo sɛ ɔnwɛn. 35 Enti monwɛn!
Na munnim da ko a ofiwura no bɛba,
anadwofa anaa ɔdasum anaa ako-
kɔbɔnee anaa anɔpa, 36 na wammefi
mo mpofirim ammehu mo sɛ moadeda.
37 Na nea mise mo yi, meka mekyerɛ
nnipa nyinaa! Monwɛn!

## Ti 14

*Wɔpam Yesu tiri so*

(1–2: Mat 26, 1–5; Luk 22, 1–2)

Na aka nnanu na Twam ne Apiti
afahyɛ adu no, asɔfo mpanyin ne
kyerɛwfo no hwehwɛe sɛnea wɔbɛyɛ
akyere no nyansam na wɔakum no.
2 Na wɔkae sɛ: Ɛnyɛ afahyɛ no mu, na
basabasa amma ɔman no mu.

*Ɔdɔ akyɛde*

(3–9: Mat 26, 6–13; Yoh 12, 1–8)

3 Na ɔwɔ Betania, Simon kwatani
fi, na ɔte adidii no, ɔbea bi a okura
sradehuam toaa a ngo huamhuam a ne
bo yɛ den wɔ mu bae, na ɔbɔɔ toaa no
hwie guu ne mpampam. 4 Na ebinom
wɔ hɔ a anyɛ wɔn abodwo wɔ wɔn mu,
na wɔkekae sɛ: Wɔsɛee ngo huamhuam
yi yɛɛ dɛn? 5 Anka wobetumi atɔn
ngo huamhuam yi agye bɛboro denare
ahasa, na wɔde ama ahiafo. Na
wonwiinwii tiaa no. 6 Na Yesu kae
sɛ: Munnyaa no! Adɛn na morehaw
no? Wayɛ me ho adwuma pa. 7 Na
mowɔ ahiafo mo nkyɛn daa, na da
biara a mopɛ no, mutumi yɛ wɔn yiye;
na me de, munni me daa. 8 Wayɛ
nea obetumi; wadi kan asra me nipa-
dua ama me sie da. 9 Nokware mise
mo sɛ, wiase baabiara a wɔbɛka
asɛmpa yi no, nea ɔbea yi ayɛ nso
wɔbɛka de ayɛ no nkae.

*Yuda yi Yesu ma*

(10–11: Mat 26, 14–16; Luk 22, 3–6)

10 Na Yuda Iskariot, dumien no mu
biako, siim kɔɔ asɔfo mpanyin no
nkyɛn sɛ obeyi no ama wɔn. 11 Na
wɔtee no, ɛyɛɛ wɔn anigye, na wɔhyɛɛ
no bɔ sɛ wɔbɛma no sika bi, na ɔhwe-
hwɛɛ sɛnea obenya kwan ayi no ama
bere a ɛsɛ mu.

*Twam no siesie*

(12–16: Mat 26, 17–19; Luk 22, 7–13)

12 Na Apiti da a edi kan a wokum
Twam guan no, n'asuafo no see no sɛ:

---

**19** Dan 12, 1. **27** Mat 13, 41. **34** Mat 25, 14; Luk 19, 12. **35** Luk 12, 38. — **7** Deut 15, 11.

Ɛhe na wopɛ sɛ yekosiesie ma wukodi
Twam no? 13 Na ɔsomaa n'asuafo
no mu baanu, na osee wɔn sɛ: Monkɔ
kurow no mu! Na onipa bi a ɔso
ahina behyia mo; munni n'akyi, 14 na
baabiara a ɔbɛhyɛn no, munse ofiwura
no sɛ: Kyerɛkyerɛfo no se: Ɛhe na
ahɔhodan a me ne m'asuafo bedi mu
Twam no wɔ? 15 Na ɔno ara bɛkyerɛ
mo abansoro asa kɛse bi a wɔahyehyɛ
mu, na wɔasiesie mu; ɛhɔ na munsiesie
Twam no mma yɛn! 16 Na asuafo no
siim kɔe, na woduu kurow no mu no,
wohui sɛnea ɔka kyerɛɛ wɔn no, na
wosiesiee Twam no.

*Adidi a edi akyiri no—Ɔfatwafo adiyi*

(17–25: Mat 26, 20–29; Luk 22, 14–23;
Yoh 13, 21–26)

17 Na eduu anwummere no, ɔne
dumien no bae. 18 Na wɔte hɔ redidi
no, Yesu kae sɛ: Nokware mise mo sɛ,
mo a mo ne me redidi yi mu biako beyi
me ama. 19 Na wɔn werɛ howee, na
wofii ase bisaa no mmiako mmiako sɛ:
Ɛyɛ me? 20 Na osee wɔn sɛ: Ɛyɛ
dumien no mu biako a ɔne me to nsa
abeyaa mu. 21 Onipa ba no rekɔ
sɛnea wɔakyerɛw ne ho de, nanso onipa
a obeyi onipa ba no ama no nnue! Sɛ
wɔanwo saa onipa no a, anka eye ma
no.

*Adidi Kronkron asehyɛ*

22 Na wɔredidi no, Yesu faa abodoo
hyiraa so bubui, na ɔde maa wɔn kae
sɛ: Munnye! Eyi ne me honam.
23 Na ɔfaa kuruwa no daa ase de maa
wɔn, na wɔn nyinaa nom bi. 24 Na
osee wɔn sɛ: Eyi ne me mogya a ɛyɛ
apam no mogya a nnipa bebree nti
wɔrehwie agu. 25 Nokware mise mo
sɛ, merennom bobe aba no bi bio de
bɛkɔ akosi da a mɛnom no foforo
Onyankopɔn ahenni mu.

*Petro pa ho nkɔmhyɛ*

(26–31: Mat 26, 30–35; Luk 22, 31–34;
22, 39)

26 Na wɔtoo ayeyi dwom no, wofii
adi kɔɔ Ngo Bepɔw so. 27 Ɛnna Yesu
see wɔn sɛ: Me ho bɛyɛ mo nyinaa
hintidua; efisɛ wɔakyerɛw sɛ: Mɛbɔ
oguanhwɛfo no, na nguan no abɔ
apete. 28 Na me wusɔre akyi no,
medi mo anim makɔ Galilea. 29 Na
Petro see no sɛ: Sɛ ɛbɛyɛ wɔn nyinaa
hintidua po a, me de, ɛrenyɛ me hinti-
dua. 30 Na Yesu see no sɛ: Nokware
mise wo sɛ, ɛnnɛ anadwo yi, akokɔ
remmɔn mprenu, na woapa me mprɛnsa.
31 Na ɔno de, ɔkasae anibere so sɛ: Sɛ
ɛsɛ sɛ me ne wo wu po a, merempa wo
da! Na saa ara na wɔn nyinaa nso
kae.

*Getsemane awerɛhow*

(32–42: Mat 26, 36–46; Luk 22, 40–46)

32 Na woduu baabi a wɔfrɛ hɔ
Getsemane, na osee n'asuafo no sɛ:
Montra ha, na menkɔbɔ mpae ansa.
33 Na ɔfaa Petro ne Yakobo ne Yohane
kaa ne ho, na ne ho fii ase dwiriw no,
na ne ho yeraw no. 34 Na osee wɔn
sɛ: Awerɛhow ahyɛ me kra so de kɔ
owu mu; montra ha, na monwɛn!
35 Na ɔkɔɔ n'anim kakra kobutuw
fam, na ɔbɔɔ mpae sɛ, sɛ ebetumi a,
dɔn no ntwa ne ho nkɔ. 36 Na ɔkae
sɛ: Abba, agya! Wutumi ade nyinaa
yɛ; yi kuruwa yi fi me ho kɔ; nanso
ɛnyɛ nea mepɛ, na nea wopɛ. 37 Na
ɔba behuu wɔn sɛ wɔda, na osee Petro
sɛ: Simon, woada? Woantumi anwɛn
dɔnhwerew biako? 38 Monwɛn na
mommɔ mpae, na moankɔ sɔhwɛ mu.
Honhom pɛ de, na ɔhonam na ɛyɛ
mmerɛw. 39 Na osiim kɔe bio kɔbɔɔ
mpae kaa asɛnkoro no ara. 40 Na
ɔsan bae behuu wɔn sɛ wɔda bio; na
wɔn ani pam so, na wonhu nea wɔmfa
mmua no. 41 Na ɔbae ne mprɛnsa so,
na osee wɔn sɛ: Afei de, monna na
monhome! Adɔɔso! Dɔn no adu;
hwɛ, wɔreyi onipa ba no ahyɛ nne-
bɔneyɛfo nsa. 42 Monsɔre mma yɛnkɔ,
hwɛ, nea ɔreyi me ama no abɛn!

*Yuda ne asraafo ba*

(43–54: Mat 26, 47–58; Luk 22, 47–55;
Yoh 18, 2–18)

43 Na amonom hɔ ara, ogu so rekasa
no, Yuda, dumien no mu biako bae,
na nkurɔfokuw bebree a wokurakura
nkrante ne mmaa fi asɔfo mpanyin ne
kyerɛwfo ne mpanyimfo no nkyɛn ka
ne ho. 44 Na nea oyii no mae no ama
wɔn sɛnkyerɛnne sɛ: Nea mefew n'ano
no, ɔne no, monkyere no, na monhwɛ
no yiye mfa no nkɔ! 45 Na odui no,

**14** Mar 11, 3. **22** 1 Ko 11, 23–25. **26** Dwom 113–118. **27** Sak 13, 7.
**28** Mar 16, 7. **30** Yoh 13, 38. **32** Yoh 18, 1. **34** Yoh 12, 27. **36** Mar 10, 38.

ntɛm ara na ɔbaa ne nkyɛn bɛkae sɛ:
Rabi! Na ofew n'ano. 46 Na wɔde
wɔn nsa kosusoo no mu kyeree no.
47 Na wɔn a wogyina hɔ no mu biako
twee ne nkrante de bɔɔ ɔsɔfo panyin
akoa twaa n'aso.

*Yesu kyere ne n'asuafo no guan*

48 Na Yesu bua see wɔn sɛ: Moaba
sɛnea moreba odwowtwafo so de
nkrante ne mmaa rebɛkyere me?
49 Daa mewɔ mo nkyɛn asɔrefi mekye-
rɛkyerɛ no, moankyere me; na sɛ
kyerɛw nsɛm no bɛba mu ntia! 50 Na
wɔn nyinaa gyaw no guanee. 51 Na
aberante bi a ofura nwera de akata
n'adagyaw so dii n'akyi; na wɔkyeree
no; 52 na ogyaw nwera no fii wɔn nsa
de adagyaw guanee.

*Yesu gyina ɔsɔfo panyin anim*

53 Na wɔde Yesu kɔɔ ɔsɔfo panyin
no nkyɛn, na asɔfo mpanyin ne mpa-
nyimfo ne kyerɛwfo no nyinaa behyiae.
54 Na Petro dii n'akyi wɔ akyirikyiri
koduu ɔsɔfo panyin no aban mu, na ɔne
asomfo no kɔtraa hɔ too gya.

*Adansekurum ne anîmtiaabu*

(55–65: Mat 26, 59–68; Luk 22, 63–71;
Yoh 18, 19–24)

55 Na asɔfo mpanyin ne baguafo no
nyinaa hwehwɛɛ Yesu ho adanse pɛe
sɛ wokum no, nanso wɔannya bi.
56 Na nnipa pii dii adansekurum tiaa
no, nanso wɔn adanse no anhyia.
57 Na ebinom sɔre dii adansekurum
tiaa no sɛ: 58 Yɛate sɛ ɔka sɛ:
Medwiriw asɔredan a wɔde nsa ayɛ yi,
na nnansa mu mɛto bi a wɔamfa nsa
anyɛ. 59 Na ɛno ho mpo wɔn adanse
no anhyia. 60 Na ɔsɔfo panyin no
sɔre gyinaa mfinimfini bisaa Yesu sɛ:
Wummua bi? Ɛdɛn ho na eyinom di
adanse tia wo yi? 61 Nanso omuaa
n'ano, na wammua bi. Na ɔsɔfo
panyin no bisaa no bio, na osee no sɛ:
Wone Kristo no, nea wohyira no no ba
no anaa? 62 Na Yesu kae sɛ: Mene
no; na mubehu onipa ba no sɛ ɔte tumi
nifa, na ɔreba ɔsoro mununkum mu.
63 Na ɔsɔfo panyin no sunsuanee ne
ntade mu kae sɛ: Ɛdɛn nti na ehia yɛn
adansefo bio? 64 Moate n'abususɛm
no; mudwen ho dɛn? Na wɔn nyinaa
buu no fɔ sɛ ɔsɛ owu. 65 Na ebinom
fii ase hinam ntasu guu no so, na
wɔkataa n'ani, na wɔbobɔɔ no akutu-
ruku, na wosee no sɛ: Hyɛ nkɔm! Na
asomfo no bobɔɔ no asotɔre.

*Petro pa Yesu*

(66–72: Mat 26, 69–75; Luk 22, 56–62;
Yoh 18, 17; 18, 25–27)

66 Na Petro wɔ fam adiwo hɔ no,
ɔsɔfo panyin no mmaawa mu biako
bae, 67 na ohuu Petro sɛ ɔreto gya
no, ɔhwɛɛ no haa kae sɛ: Wo nso wo ne
Nasareni Yesu no na ɛnam! 68 Na
ɔsanee sɛ: Minnim na mente nea woka
yi ase po. Na ofii adi kɔɔ ntwironoo
mu, na akokɔ bɔnee. 69 Na abaawa
no huu no bio, na ofii ase ka kyerɛɛ
wɔn a wogyina hɔ no sɛ: Oyi fra wɔn
mu bi. 70 Na ɔsanee bio. Na ɛkyɛe
kakra no, wɔn a wogyina hɔ no ka
kyerɛɛ Petro bio sɛ: Ampa wofra wɔn
mu; efisɛ woyɛ Galileani. 71 Na ofii
ase dii nsew, na ɔkekaa ntam sɛ:
Minnim onipa a moreka ne ho asɛm yi.
72 Na amonom hɔ ara na akokɔ bɔnee
ne mprenu so. Na Petro kaee asɛm
a Yesu ka kyerɛɛ no sɛ: Akokɔ remmɔn
mprenu, na woapa me mprɛnsa. Na
ɔkaee no, osui.

## Ti 15

*Yesu gyina amrado anim*

(1: Mat 27, 1–2; Luk 22, 66; 23, 1;
Yoh 18, 28)

Na ntɛm ara ɛrekɔ anɔpa no, asɔfo
mpanyin ne kyerɛwfo ne baguafo no
nyinaa kɔɔ agyina, na wɔkyekyeree
Yesu de no kɔe kɔhyɛɛ Pilato nsa.

(2–19: Mat 27, 11–30; Luk 23, 2–25;
Yoh 18, 29–19, 16)

2 Na Pilato bisaa no sɛ: Wone
Yudafo hene no anaa? Na obua see
no sɛ: Wo na woka. 3 Na asɔfo
mpanyin no totoo n'ano pii. 4 Na
Pilato bisaa no bio sɛ: Wummua hwee?
Hwɛ nsɛm pii a wɔka gu wo so yi!
5 Na Yesu ammua hwee bio ma ɛyɛɛ
Pilato nwonwa.

*Pilato bu no kumfɔ*

6 Nso daa afahyɛ no mu no, ogyaa
ɔdeduani biako biara a wɔsrɛ no ma
wɔn. 7 Na obi wɔ hɔ a wɔfrɛ no

58 Yoh 2, 19. 61 Mar 15, 5; Yes 53, 7. 64 Yoh 19, 7. 72 Mar 14, 30. —
5 Mar 14, 61; Yes 53, 7.

Baraba a wɔagu no ne wɔn a wɔasɔre
atia aban a wɔadi awu amammum no
mu no mpokyerɛ. 8 Na nkurɔfokuw
no kɔe kofii ase srɛɛ no sɛ ɔnyɛ sɛnea
ɔyɛ ma wɔn daa no. 9 Na Pilato bua
see wɔn sɛ: Mopɛ sɛ migyaa Yudafo
hene no mema mo? 10 Na ohui sɛ
nitan nti na asɔfo mpanyin no yii no
mae. 11 Na asɔfo mpanyin no hwa-
nyan nkurɔfokuw no mu sɛ wɔmma
onnyaa Baraba mmom mma wɔn.
12 Na Pilato bua see wɔn bio sɛ: Ɛdɛn
na mopɛ sɛ meyɛ nea mofrɛ no Yudafo
hene no? 13 Na wɔteɛɛm bio sɛ: Bɔ
no asɛndua mu! 14 Na Pilato ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Na bɔne bɛn na wayɛ?
Na wɔteɛɛm denneennen sɛ: Bɔ no
asɛndua mu. 15 Na Pilato pɛɛ sɛ ɔsɔ
nkurɔfokuw no ani nti, ogyaa Baraba
maa wɔn; na Yesu de, ɔhwee no mpire
no, oyii no mae sɛ wɔnkɔbɔ no asɛndua
mu.

*Yesu ho fɛwdi*

16 Na asraafo no de no kɔɔ amrado
aban no adiwo hɔ, na wɔfrɛfrɛɛ asraa-
fokuw no nyinaa hyiae. 17 Na wɔhyɛɛ
no atade kɔkɔɔ bi, na wɔnwenee nsɔe
abotiri bɔɔ no, 18 na wofii ase kyiaa
no sɛ: Yudafo hene, Mo! 19 Na wɔde
demmire paa n'atifi, na wɔtoo ntasu
guu no so, na wobuu nkotodwe sɔree
no.

*Golgota*

(20–41: Mat 27, 31–56; Luk 23, 26–49;
Yoh 19, 16–30)

20 Na wowiee ne ho fɛwdi no, woyii
atade kɔkɔɔ no de n'ankasa atade hyɛɛ
no. Na wɔde no kɔe sɛ wɔrekɔbɔ no
asɛndua mu. 21 Na wɔhyɛɛ Simon,
Kireneni bi a ofi afum retwam a ɔyɛ
Aleksandro ne Rufo n'agya, sɛ ɔnsoa
n'asɛndua no. 22 Na wɔde no koduu
baabi a wɔfrɛ hɔ Golgota; ne nkyerɛase
ne nitiri so. 23 Na wɔmaa no nsa a
wɔde aduhuam afra mu, nanso wannye.
24 Na wɔbɔɔ no asɛndua mu, na wɔkye-
kyɛɛ ne ntade mu bɔɔ so ntonto hwe-
hwɛɛ nea ɛbɛyɛ obiara de. 25 Na ɛyɛ
dɔn a ɛto so abiɛsa mu na wɔbɔɔ no
asɛndua mu. 26 Na wɔkyerɛw n'afɔdi-
sɛm no wɔ n'atifi sɛ: Yudafo hene no!

*Ɔman ne ɛsodifo no fɛwdi*

27 Na wɔsɛn akwanmukafo baanu
kaa ne ho, obiako wɔ ne nifa, na obiako
wɔ ne benkum; 28 (na kyerɛw a ese:
Wɔakan no afra amumɔyɛfo mu no baa
mu). 29 Na wɔn a wɔretwam no kaa
abususɛm tiaa no wosow wɔn ti kae
sɛ: Ao, wo a wudwiriw asɔredan na
wusi no nnansa ni! 30 Gye wo ho fi
asɛndua no so si fam! 31 Saa ara na
asɔfo mpanyin ne kyerɛwfo no dii ne
ho fɛw sɛ: Ogyee ebinom, na ontumi
nnye ne ho. 32 Afei ma Kristo no,
Israel hene, mfi asɛndua no so nsi fam,
na yenhu na yennye nni! Na wɔn a
wɔbɔɔ wɔne no asɛndua mu no nso yaw
no.

*Yesu wu*

33 Na dɔn a ɛto so asia dui no, esum
duruu asase nyinaa so kosii dɔn a ɛto
so akron. 34 Na dɔn a ɛto so akron
no mu no, Yesu de nne kɛse boom sɛ:
Eloi, Eloi, lama sabaktani? a ne
nkyerɛase ne: Me Nyankopɔn, me
Nyankopɔn, adɛn nti na woagyaw me?
35 Na wɔn a wogyina hɔ no tee no,
wɔkae sɛ: Hwɛ, ɔrefrɛ Elia! 36 Na
obiako tuu mmirika de posaw kɔbɔɔ
nsa nyinyanyinya bi mu de tuaa
demmire ano de ma ɔnomee kae sɛ:
Munnyae mma yɛnhwɛ sɛ Elia bɛba
abeyi no asi fam anaa? 37 Na Yesu
de nne kɛse teɛɛm no, ogyaa mu.
38 Na ntama a etwa asɔredan mu no
mu tew abien fi soro besii fam. 39 Na
asraafo ha so panyin a ogyina n'anim
ntentenso no hui sɛ ɔteɛɛm saa na owui
no, ɔkae sɛ: Ampa ara, onipa yi yɛ
Onyame ba! 40 Na mmea bi nso wɔ
hɔ a na wogyina akyirikyiri rehwɛ,
na Maria Magdalene nso ne Yakobo
kumaa ne Yose ne na Maria, ne Salome
ka ho; 41 wɔn nso ɔwɔ Galilea no,
wodii n'akyi, na wɔsom no, ɛne mmea
afoforo pii a wɔne no baa Yerusalem
no.

*Yesu sie*

(42–47: Mat 27, 57–61; Luk 23, 50–55;
Yoh 19, 38–42)

42 Na enya duu anwummere, na ɛyɛ
ahosiesie da a ɛne da a edi homeda
anim no nti, 43 Yosef a ofi Arimatea,
baguani a ɔwɔ din a ɔno nso retwɛn
Onyankopɔn ahenni no, de akokoduru
kɔɔ Pilato nkyɛn kɔsrɛɛ Yesu amu no.
44 Na Pilato adwene mu yɛɛ no naa,

10 Yoh 11, 48. 21 Rom 16, 13. 23 Dwom 69, 21. 24 Dwom 22, 18.
28 Yes 53, 12. 29 Mar 14, 58. 32 Mat 16, 1; 16, 4. 34 Dwom 22, 1.
40 Luk 8, 2–3.

efisɛ onnim sɛ wawu ampa anaa; na
ɔfrɛɛ asraafo ha so panyin no bisaa no
sɛ owui akyɛ anaa? 45 Na asraafo ha
so panyin no besee no no, ɔde amu no
kyɛɛ Yosef. 46 Na ɔtɔɔ nwera, na
oyii no de nwera no kyekyeree ne ho,
na ɔde no kɔtoo ɔda a wɔatwa no
ɔbotan bi mu mu, na opirew ɔbo no
hinii ɔda no ano. 47 Na Maria Magda-
lene ne Maria, Yose ne na, hwɛɛ nea
wɔde no toe.

## Ti 16

*Ɔda hunu no*
(1–8: Mat 28, 1–8; Luk 24, 1–12;
Yoh 20, 1–10)

Na homeda no twaa mu no, Maria
Magdalene ne Yakobo ne na Maria ne
Salome tɔɔ nnuhuam sɛ wɔde reba
abɛsra no. 2 Na da a edi nnawɔtwe
kan no anɔpahema wɔbaa ɔda no so, na
owia apue. 3 Na wosisee wɔn ho sɛ:
Hena na obepirew ɔbo no afi ɔda no
ano ama yɛn? 4 Na wɔmaa wɔn ani
so no, wohui sɛ ɔbo no apirew, na ɛso
kokuroo. 5 Na wɔkɔɔ ɔda no mu no,
wohuu aberante bi sɛ ɔte nifa so hyɛ
atade tenten fitaa, na wɔbɔɔ piriw.
6 Na osee wɔn sɛ: Mommmɔ piriw;
mohwehwɛ Yesu Nasareni a wɔbɔɔ no
asɛndua mu no. Wanyan, onni ha.
Monhwɛ nea wɔde no toe! 7 Na
monkɔ nkɔka nkyerɛ n'asuafo ne Petro
sɛ ɔredi mo anim akɔ Galilea; ɛhɔ na
mubehu no, sɛnea ɔka kyerɛɛ mo no.
8 Na wofii adi ntɛm ara guan fii ɔda
no ho; na ahopopo ne ahodwiriw aka
wɔn. Na wɔanka hwee ankyerɛ obiara;
efisɛ na wosuro.

*Maria Magdalene hu Yesu*

9 Na ɔsɔree da a edi nnawɔtwe kan
anɔpatutu no, oyii ne ho adi kyerɛɛ
Maria Magdalene a otuu ahonhommɔne
ason fii ne mu no kan. 10 Na ɔkɔe
kosee wɔn a wɔne no trae a wɔn werɛ
ahow na wɔresu no. 11 Na wɔn de,
wɔtee sɛ ɔte ase na wɔahu no no,
wɔannye wɔn anni.

*Emaus kɔ*
(14–18: Luk 24, 36–49; Yoh 20, 19–23)

12 Eyinom akyi no, oyii ne ho adi
suban foforo mu kyerɛɛ wɔn mu baanu
a wɔnam rekɔ akuraa. 13 Na wɔn nso
bae bɛka kyerɛɛ nkae no; na wɔn nso
annye anni.
14 Akyiri no a dubaako no te adidii
no, oyii ne ho kyerɛɛ wɔn, na ɔkaa wɔn
anim, ogye a wonnye nni no ne wɔn
komaden ho, sɛ wɔannye wɔn a wohuu
no sɛ wasɔre no anni nti.

*Asomafo no asɛmpaka*

15 Na osee wɔn sɛ: Monkɔ wiase
nyinaa nkɔka asɛmpa no nkyerɛ abɔde
nyinaa. 16 Nea ogye di na wɔabɔ no
asu no, wobegye no nkwa, na nea
onnye nni no, wobebu no fɔ. 17 Na
nsɛnkyerɛnne yi bedi wɔn a wobegye
adi akyi: Me din mu, wobetu ahonhom-
mɔne, wɔbɛkasa kasa foforo,
18 wɔbɛma awɔ so, na sɛ wɔnom awu-
duru biara a, ɛrenyɛ wɔn hwee; wɔde
wɔn nsa begu ayarefo so ama wɔn ho
ayɛ wɔn den.

*Yesu sorokɔ*
(19: Luk 24, 50–53; Aso 1, 4–11)

19 Na afei, Awurade Yesu ne wɔn
kasae akyi no, wɔfaa no kɔɔ ɔsoro, na
ɔkɔtraa Onyankopɔn nifa. 20 Na wɔn
de, wofii hɔ kɔe kɔkaa asɛm no mmaa
nyinaa, na Awurade ne wɔn yɛɛ
adwuma nam nsɛnkyerɛnne a ɛka ho
no so hyɛɛ asɛm no den.

---

**7** Mar 14, 28. **9** Luk 8, 2; Yoh 20, 11–18. **12** Luk 24, 13–35. **14** 1 Ko 15, 5.
**15** Mat 28, 18–20. **16** Aso 2, 38. **17** Aso 16, 18; 2, 4; 2, 11; 10, 46.
**18** Luk 10, 19; Aso 28, 3–6; Yak 5, 14–15. **19** Dwom 110, 1; Aso 7, 55. **20** Heb 2, 4.

# LUKA

## KYERƐW MAE

### Ti 1

*Nhyɛnmu*

Esiane sɛ nnipa pii afa ato wɔn ho so
sɛ wɔbɛkyerɛ nsɛm a aba wɔ yɛn mu no
atoatoa so, 2 sɛnea wɔn a wofi mfiase
de wɔn aniwa hui na wɔsomee asɛm
no ho de maa yɛn no nti, 3 Teofilo
pa, ɛyɛɛ me sɛ eye sɛ me nso, mahwe-
hwɛ ne nyinaa mu pɛpɛɛpɛ fi mfiase no,
mekyerɛw no mmiako mmiako mebrɛ
wo, 4 na woahu sɛ nsɛm a wɔakye-
rɛkyerɛ wo no yɛ nokware.

*Yohane awofo*

5 Yuda hene Herode bere so no,
ɔsɔfo bi traa ase a wɔfrɛ no Sakaria a
ofi Abia asɔfokuw mu, na ne yere yɛ
Aaron mmabea mu bi a wɔfrɛ no
Elisabet. 6 Na wɔn baanu nyinaa teɛ
Onyankopɔn anim di Awurade ahyɛde
ne treneede nyinaa so a ɛho nni asɛm.
7 Na wonni ba, efisɛ Elisabet yɛ
obonin, na wɔn baanu nyinaa anyinnyin.

*Yohane awo ho nkɔmhyɛ*

8 Na ɛbae sɛ eduu n'asɔfokuw so na
ɔreyɛ n'asɔfodwuma Onyankopɔn anim
no, 9 sɛnea asɔfodwuma no te no,
eduu no so sɛ ɔkɔ Awurade asɔredan
mu kɔhyew ohuam. 10 Na ɔrehyew
no, na nnipakuw no nyinaa gyina
adiwo rebɔ mpae. 11 Na Awurade
bɔfo bi beyii ne ho kyerɛɛ no, na
obegyinaa ohuam afɔremuka no nifa.
12 Na Sakaria huu no no, ne bo tui,
na ehu kaa no. 13 Na ɔbɔfo no see
no sɛ: Sakaria, nsuro, na wɔate w'ade-
srɛ, na wo yere Elisabet bɛwo ɔba-
barima ama wo, na woato ne din
Yohane.
14 Na ɛbɛyɛ wo anigye ne ahosan,
na n'awo nti nnipa bebree ani
begye.
15 Efisɛ ɔbɛyɛ kɛse Awurade anim,
na ɔrennom bobesa anaa nsa biara,
na Honhom Kronkron bɛyɛ no ma
afi ne na yam po.
16 Na ɔbɛdan Israel mma mu bebree
aba Awurade, wɔn Nyankopɔn,
nkyɛn.
17 Na ɔde Elia honhom ne ahoɔden
bedi n'anim
akɔdan agyanom koma aba wɔn
mma ho,
ne asoɔdenfo akɔ treneefo adwene
ho,
na wasiesie ɔman a wɔaboaboa
wɔn ho no de ama Awurade.
18 Na Sakaria see ɔbɔfo no sɛ: Dɛn
na mede mehu eyi? Efisɛ mabɔ akora,
na me yere nso abɔ aberewa. 19 Na
ɔbɔfo no bua see no sɛ: Mene Gabriel
a migyina Onyankopɔn anim, na
wɔasoma me sɛ memmɛkasa menkyerɛ
wo, na menka wo nsɛm pa yi. 20 Na
hwɛ, wobɛtɔ mum, na worentumi
nkasa de bɛkɔ akosi da a eyinom bɛba,
efisɛ woannye me nsɛm a ɛbɛba mu ne
bere mu no anni. 21 Na nkurɔfo no
retwɛn Sakaria; na ɛyɛɛ wɔn nwonwa
sɛ wakyɛ asɔredan mu hɔ saa. 22 Na
ofii adi no, wantumi ankasa ankyerɛ
wɔn; na wohui sɛ wakohu biribi asɔre-
dan mu hɔ; na ɔno de, ɔde ne nsa ne ne
ti na ɛyɛɛ nsɛnkyerɛnne, na wantumi
ankasa. 23 Na ɛbae sɛ ne som nna
wiee du no, ofii hɔ kɔɔ ne fi. 24 Na
nna yi akyi no, ne yere Elisabet
nyinsɛnee na ɔde ne ho siei asram
anum kae sɛ: 25 Sɛnea Awurade ayɛ
me, nna a wabɛhwɛ me sɛ obeyi m'aho-
hora afi nnipa mu no mu, ni.

*Yesu awo ho nkɔmhyɛ*

26 Na ɔsram a ɛto so asia no mu no,
Onyankopɔn somaa ɔbɔfo Gabriel kɔɔ
Galilea kurow bi a wɔfrɛ no Nasaret
mu, 27 ababaa bi a wɔde no ama
ɔbarima bi a wɔfrɛ no Yosef a ofi
Dawid abusua mu aware nkyɛn; na
ababaa no din de Maria. 28 Na ɔbɔfo
no baa ne nkyɛn bɛkae sɛ: Ma w'ani
nnye, wo a wɔadom wo! Awurade ka
wo ho. 29 Na ne bo tui n'asɛm no ho,
na ɔdwenee ho sɛ: Nkyia bɛn ni?

**3** Aso 1, 1. **5** 1 Be 24, 10. **9** Ex 30, 7. **15** Ate 13, 4–5. **17** Mat 17, 11–13; Mal 3, 1; 4, 5–6. **18** Gen 18, 11. **19** Dan 8, 16; Heb 1, 14. **25** Gen 30, 23. **27** Luk 2, 5; Mat 1, 16; 1, 18.

30 Na ɔbɔfo no see no sɛ: Nsuro, Maria,
na woanya Onyankopɔn hɔ dom.
31 Na hwɛ, wubenyinsɛn, na woawo
ɔbabarima, na woato ne din Yesu.
32 Ɔbɛyɛ ɔkɛse, na wɔafrɛ no nea ɔwɔ
sorosoro no ba;
na Awurade Nyankopɔn de n'agya
Dawid ahengua bɛma no.
33 Na obedi Yakob fi so hene daapem,
na n'ahenni no to rentwa da.
34 Na osee ɔbɔfo no sɛ: Eyi bɛyɛ
dɛn na aba, efisɛ minnim ɔbarima biara?
35 Na ɔbɔfo no bua see no sɛ:
Honhom Kronkron bɛba wo so,
na nea ɔwɔ sorosoro no ahoɔden
abɛkata wo so;
enti na ade kronkron a wobɛwo no,
wɔbɛfrɛ no Onyankopɔn ba.
36 Na hwɛ, wo busuani Elisabet nso
anyinsɛn ɔbabarima ne mmerewabere
mu; na nea wɔfrɛ no obonin no, eyi ne
ne sram a ɛto so asia; 37 efisɛ Onya-
nkopɔn fam de, biribiara nni hɔ a
ɛrentumi nyɛ. 38 Ɛnna Maria se: Hwɛ,
Awurade afenaa ne me; ɛnyɛ mma me
sɛnea w'asɛm se. Na ɔbɔfo no gyaw
no hɔ kɔe

*Maria ne Elisabet*

39 Na nna no mu ara, Maria de
ahoɔhare sɔre kɔɔ mmepɔw so Yuda
kurow no mu, 40 na ɔkɔɔ Sakaria fi
kokyiaa Elisabet. 41 Na ɛbae sɛ
Elisabet tee Maria nkyia no, akokoaa
no huruwii ne yam; na Honhom
Kronkron hyɛɛ Elisabet ma, 42 na
ɔde nne kɛse teɛɛm sɛ: Wɔahyira wo
mmea mu, na wɔahyira wo yam ade!
43 Na eyi fi he sɛ me wura ne na reba
me nkyɛn yi? 44 Na hwɛ, wo nkyia
twaa m'asom ara pɛ, akokoaa no de
ahosan huruwii me yam. 45 Na nhyira
ne nea wagye adi, efisɛ nsɛm a Awurade
ama wɔabɛka akyerɛ no no bɛba mu.

*Ayeyi dwom*

46 Na Maria kae sɛ:
Me kra, kamfo Awurade,
47 na m'agyenkwa Onyankopɔn ho
na me honhom ho asan no;
48 efisɛ wahwɛ n'afenaa ohia asetra.
Na hwɛ, efi nnɛ awo ntoatoaso
nyinaa bɛfrɛ me nhyira;
49 efisɛ Otumfoɔ no ayɛ me ade kɛse;
na ne din ne kronkron,
50 na ne mmɔborohunu wɔ wɔn a
wosuro no so,
awo ntoatoaso a edidi so nyinaa mu.
51 Ɔde ne basa ayɛ ahoɔdenne;
wapansam wɔn a wɔyɛ ahantan
wɔn koma nsusuwii mu.
52 Watu atumfo afi wɔn nhengua so,
na wapagyaw ahiafo
53 Ɔde nnepa ahyɛ wɔn a ɔkɔm de wɔn
ma,
na wagya ahonyafo kwan yafumpan.
54 Waso n'abofra Israel mu,
sɛ ɔde bɛkae ne mmɔborohunu,
55 sɛnea ɔka kyerɛɛ yɛn agyanom no,
ama Abraham ne n'asefo daa.
56 Na Maria traa ne nkyɛn bɛyɛ
asram abiɛsa; na ɔsan kɔɔ ne fi.

*Osuboni Yohane awo*

57 Elisabet awo duu so, na ɔwoo
ɔbabarima. 58 Na n'afipamfo ne
n'abusuafo tee sɛnea Awurade ayɛ no
adɔe kɛse no, wɔne no ani gyei. 59 Na
ɛbae sɛ ne nnawɔtwe so no, wɔbae sɛ
wɔrebetwa abofra no twetia. Anka
wɔde no reto n'agya Sakaria.
60 Nanso ne na kae sɛ: Dabi, wɔmfrɛ
no Yohane. 61 Na wosee no sɛ:
Obiara nni w'abusua mu a wɔfrɛ no
saa. 62 Na wɔde nsɛnkyerɛnne bisaa
n'agya edin a ɔpɛ sɛ wɔde to no.
63 Na ogyee kyerɛwpon ketewa bi
kyerɛw so sɛ: Ne din ne Yohane. Na
ɛyɛɛ wɔn nyinaa nwonwa. 64 Na
n'ano buei na ne tɛkrɛma hama sanee
amonom hɔ ara, na ɔkasa yii Nya-
nkopɔn ayɛ. 65 Na ehu kaa wɔn a atwa
wɔn ho ahyia nyinaa, na wɔkekaa nsɛm
yi nyinaa Yudea mmepɔw so nkurow
nyinaa mu. 66 Na wɔn a wɔtee
nyinaa de siee wɔn komam kae sɛ:
Ɛdɛn ara na abofraa yi rebɛyɛ? Hwɛ,
Awurade nsa wɔ no so.

*Nhyira dwom*

67 Na n'agya Sakaria de, Honhom
Kronkron ahyɛ no ma, na ɔhyɛɛ nkɔm
sɛ:
68 Nhyira ne Awurade, Israel Nya-
nkopɔn,
efisɛ wabɛhwɛ na wagye ne man;

**31** Yes 7, 14; Mat 1, 21–23. **32** 2 Sa 7, 12–13. **35** Mat 1, 18; 1, 20.
**37** Gen 18, 14. **41** Luk 1, 15. **42** Luk 1, 28. **45** Luk 11, 28. **46** 1 Sa 2, 1–10.
**48** Dwom 113, 6–7; Luk 11, 27. **50** Dwom 103, 13; 103, 17. **51** 2 Sa 22, 28.
**52** Dwom 147, 6. **53** Dwom 34, 10; 107, 9. **55** Gen 17, 7; 18, 18. **59** Gen 17, 12.
**60** Luk 1, 13. **68** Luk 7, 16.

69 na wama nkwagye abɛn so ama yɛn,
n'abofra Dawid fi,
70 sɛnea ɔde n'adiyifo kronkron a
wɔwɔ hɔ fi teteete no ano kae no,
71 sɛ wonnye yɛn mfi yɛn atamfo
ne wɔn a wokyi yɛn nyinaa nsam;
72 sɛ obehu yɛn agyanom mmɔbɔ,
na wakae n'apam kronkron no:
73 Ntam a ɔka kyerɛɛ yɛn agya Abraham sɛ
74 ɔbɛma wɔayi yɛn afi yɛn atamfo nsam,
na yɛasom no a ehu nni mu,
75 ahotew ne trenee mu wɔ n'anim,
yɛn nna nyinaa.
76 Na wo, abofraa yi, wɔbɛfrɛ wo
ɔsorosoroni no diyifo;
efisɛ wubedi Awurade anim akosiesie n'akwan,
77 na wode nkwagye ho nimdeɛ ama ne man,
wɔn bɔne fafiri a
78 efi yɛn Nyankopɔn mmɔborohunu a
ɛmaa ne yam hyehyee no no mu.
Ɛno nti na adekyee a efi soro
abepue yɛn so,
79 sɛ ɛbɛhyerɛn ama wɔn a wɔtete sum
mu ne owu sunsuma ase,
na wagye yɛn taataa akɔ asomdwoe kwan so.
80 Na abofraa no nyinii, na onyaa
honhom mu ahoɔden; na ɔtraa sare so
de koduu da a ɔde ne ho kɔkyerɛɛ
Israel.

## Ti 2

*Yesu awo*

Na ɛbae sɛ nna no mu no, mmara bi
fi Kaesare Augusto nkyɛn bae sɛ
wɔnkan wiasefo nyinaa nkyerɛw wɔn
din. 2 Eyi ne ɔkan a edi kan bere a
Kirenio di Siria amrado no. 3 Na
nnipa nyinaa kɔɔ wɔn kurom kɔkyerɛw
wɔn din. 4 Na Yosef nso fi Nasaret
a ɛwɔ Galilea siim kɔɔ Yudea, Dawid
kurow a wɔfrɛ no Betlehem mu, efisɛ
ofi Dawid fi ne abusua mu, 5 kɔkye-
rɛw ɔne ne siyere Maria a ɔyem no
din. 6 Na ɛbae sɛ wɔwɔ hɔ no, n'awo
duu so, 7 na ɔwoo n'abakan barima,
na ɔde ntama kyekyeree no, na ɔde no
too mmoa adididaka mu, efisɛ wɔannya
ɔkwan ahɔhodan no mu.

*Nguanhwɛfo ne abɔfo no*

8 Na nguanhwɛfo bi wɔ saa asase
no so da wuram rewɛn wɔn nguankuw
anadwo. 9 Na Awurade bɔfo begyinaa
wɔn nkyɛn, na Awurade anuonyam
haran twaa wɔn ho hyiae, na ehu kɛse
kaa wɔn. 10 Na ɔbɔfo no see wɔn sɛ:
Munnsuro, na hwɛ, mede asɛmpa a ɛyɛ
anigye pii na ɛbɛyɛ ɔman nyinaa dea
merebrɛ mo, 11 sɛ nnɛ wɔawo agye-
nkwa a ɔne Kristo no, Awurade, ama
mo wɔ Dawid kurom. 12 Na eyi ne
mo sɛnkyerɛnne: mubehu akokoaa a
wɔde ntama akyekyere no sɛ ɔda mmoa
adididaka mu. 13 Na mpofirim ara
ɔsoro asafo bebree bɛkaa ɔbɔfo no ho
yii Nyankopɔn ayɛ sɛ:
14 Anuonyam wɔ sorosoro ma Onyankopɔn,
na asomdwoe wɔ asase so, nnipa a
wɔsɔ n'ani mu.
15 Na ɛbae sɛ abɔfo no fii wɔn nkyɛn
kɔɔ ɔsoro no, nguanhwɛfo no keka
kyerɛkyerɛɛ wɔn ho wɔn ho sɛ: Momma
yɛnkɔ Betlehem, na yɛnkɔhwɛ asɛm a
aba a Awurade ayi akyerɛ yɛn yi ɛ!
16 Na wɔkɔɔ no ntɛm so, na wokohuu
Maria ne Yosef ne akokoaa no sɛ ɔda
mmoa adididaka no mu. 17 Na wohuu
no no, wɔkaa abofraa no ho asɛm a
wɔka kyerɛɛ wɔn no. 18 Na nea
nguanhwɛfo no kae no yɛɛ wɔn a wɔtee
nyinaa nwonwa. 19 Na Maria de, ɔde
nsɛm yi nyinaa siei, na ɔdwenee ho ne
koma mu. 20 Na nguanhwɛfo no san
kɔe kɔhyɛɛ Onyankopɔn anuonyam, na
woyii no ayɛ wɔ nea wɔtee na wokohui
sɛnea wɔka kyerɛɛ wɔn no nyinaa nti.

*Abofraa no dinto*

21 Na odii nnawɔtwe a wɔrebetwa
no twetia no, wɔtoo ne din Yesu sɛnea
ɔbɔfo no kyerɛɛ ansa na wɔrenyinsɛn
no ɔyafunu mu no.

*Wɔde no kɔ Yerusalɛm*

22 Na wɔn ahodwira nna dui sɛnea
Mose mmara se no, wɔde no kɔɔ Yeru-
salem sɛ wɔde no rekɔma Awurade
23 sɛnea wɔakyerɛw Awurade mmara
mu sɛ: Ɔbarima biara a obebue ɔyafunu

---

69 Dwom 132, 17. 72 Gen 17, 7; Lev 26, 42. 73 Gen 22, 16–17; Mika 7, 20.
74 Tito 2, 12; 2, 14. 76 Mat 3, 3. 77 Yer 31, 34. 78 Num 24, 17; Yes 60, 1–2;
Mal 4, 2. 79 Yes 9, 2. 80 Mat 3, 1. — 5 Luk 1, 27. 7 Mat 1, 25.
13 Dan 7, 10. 14 Luk 19, 38; Yes 57, 19; Efe 2, 14; 2, 17. 17 Luk 2, 10–12. 19 Luk 2, 51.
21 Luk 1, 31; 1, 59. 22 Lev 12. 23 Ex 13, 2.

ano no, wɔbɛfrɛ no kronkron ama
Awurade, 24 na wɔakɔbɔ afɔre sɛnea
ɛte Awurade mmara mu no: nturukuku
abien anaa mmorɔnoma mma abien.

*Simeon*

25 Na hwɛ, ɔbarima bi wɔ Yerusalem
a wɔfrɛ no Simeon; saa onipa yi teɛ,
ɔfɛre ade, na ɔretwɛn Israel awerɛkye-
kye, na Honhom Kronkron wɔ no so.
26 Na Honhom Kronkron no ayi akyerɛ
no sɛ ɔrenhu owu, gye sɛ wahu Kristo
a ɔyɛ Awurade no ansa. 27 Na
Honhom no ma ɔkɔɔ asɔrefi hɔ; na
abofraa Yesu no awofo de no bae sɛ
wɔrebɛyɛ sɛnea mmara no te ama no
no, 28 ɔfaa no too n'abasa so, na
ohyiraa Onyankopɔn sɛ:
29 Awurade, afei woregya w'akoa
kwan asomdwoe mu
sɛnea w'asɛm se;
30 efisɛ m'ani ahu wo nkwagye
31 a woasiesie aman nyinaa anim,
32 ɔkanea a ɛbɛma amanaman so atew
na ɛbɛhyɛ wo man Israel anuonyam.
33 Na nea wɔkae ne ho no yɛɛ n'agya
ne ne na nwonwa. 34 Na Simeon
hyiraa wɔn, na ɔka kyerɛɛ ne na Maria
sɛ:
Hwɛ, abofra yi na wɔde no asi hɔ
ama Israel mu nnipa bebree
asehwe ne sɔre
ne sɛnkyerɛnne a wɔbɛkasa atia no,
35 na wo nso, afoa behwirew w'ankasa
kra mu,
na koma bebree mu adwene ayi adi.

*Hana*

36 Na odiyifo bea bi a wɔfrɛ no
Hana wɔ hɔ. Ɔyɛ Fanuel ba a ofi Aser
abusuakuw mu. Wanyin, na ɔwaree
ne mmabaabere mu ne ne kunu trae
mfirihyia ason. 37 Na ɔyɛ okunafo a
wadi bɛyɛ sɛ mfirihyia aduɔwɔtwe anan,
na ɔmpa asɔrefi hɔ da, na ɔde mmuada
ne mpaebɔ som Nyankopɔn adesae ne
adekyee. 38 Na dɔn no ara mu, ɔno
nso begyinaa hɔ bi yii Nyankopɔn ayɛ
saa ara, na ɔkaa ne ho asɛm kyerɛɛ wɔn
a wɔretwɛn ogye a wobegye Yerusalem
no nyinaa.

*Wɔsan kɔ Nasaret*

39 Na wowiee amanne nyinaa yɛ
sɛnea Awurade mmara kyerɛ no, wɔsan
kɔɔ Galilea, wɔn kurow Nasaret mu.
40 Na abofraa no nyinii, na ɔyɛɛ den,
na nyansa yɛɛ no ma, na Onyankopɔn
dom wɔ no so.

*Yesu wɔ asɔrefi*

41 Na n'awofo kɔ Yerusalem daa
afirihyia Twam afahyɛ ase. 42 Na
odii mfirihyia dumien no, wɔkɔe sɛnea
afahyɛ no ho amanne te. 43 Na wodii
nna no wiei na wɔresan aba no, abofra
Yesu no kaa akyiri wɔ Yerusalem,
nanso n'awofo nnim. 44 Na wosusu-
wii sɛ wafra nnipakuw no mu nti,
wɔkɔɔ da koro kwan, na wɔhwehwɛɛ
no wɔn abusuafo ne amannifo mu.
45 Na wɔanhu no no, wɔsan baa Yeru-
salem bɛhwehwɛɛ no. 46 Na ɛbae sɛ
ne nnansa so no, wokohuu no wɔ
asɔrefi sɛ ɔte akyerɛkyerɛfo ntam retie
wɔn na obisabisa wɔn nsɛm. 47 Na
wɔn a wotiee no nyinaa, ne nyansa ne
ne mmuae yɛɛ wɔn nwonwa. 48 Na
wohuu no no, ɛyɛɛ wɔn ahodwiriw, na
ne na see no sɛ: Ɔba, adɛn na woayɛ
yɛn sɛɛ yi? Hwɛ, me ne w'agya de
ahoyeraw ahwehwɛ wo. 49 Na osee
wɔn sɛ: Adɛn nti na mohwehwɛ me?
Munnim sɛ ɛsɛ me sɛ metra m'agya fi?
50 Na wɔn de, wɔante asɛm a ɔka
kyerɛɛ wɔn no ase.

*Yesu setie ne ne nyin*

51 Na ɔne wɔn siim san kɔɔ Nasaret,
na ɔbrɛɛ ne ho ase maa wɔn. Na ne na
de nsɛm yi nyinaa siee ne komam.
52 Na Yesu nyinii nyansa ne kɛseyɛ
ne Nyankopɔn ne nnipa nkyɛn dom mu.

## Ti 3

*Osuboni Yohane asɛnka*
(3–18: Mat 3, 1–12; Mar 1, 1–8)

Na Kaesare Tiberio ahenni afe a
ɛto so dunnum so a Pontio Pilato di
Yudea amrado, na Herode di Galilea
mansinhene, na ne nua Filipo di
Iturea ne Trakoniti asase so, na
Lisania di Abilene mansinhene, 2 na
Hana ne Kaiafa di asɔfo mpanyin no,
Onyankopɔn asɛm baa Sakaria ba
Yohane nkyɛn sare so.
3 Na ɔbaa Yordan ho asase nyinaa

**24** Lev 12, 8. **25** Yes 40, 1; 49, 13. **29** Gen 46, 30. **32** Yes 42, 6; 49, 6.
**34** Yes 8, 14; Mat 21, 44; 1 Ko 1, 23. **37** 1 Ti 5, 5. **38** Luk 2, 25.
**40** Luk 2, 52; 1, 80. **41** Ex 23, 14–17. **43** Ex 12, 18. **49** Yoh 2, 16.
**51** Luk 2, 19. **52** 1 Sa 2, 26; Mmb 3, 4.

so bɛkaa adwensakra asubɔ a ɛde kɔ
bɔne fafiri mu, 4 sɛnea wɔakyerɛw
odiyifo Yesaia nsɛm nhoma mu sɛ:

Obi nne teɛm sare so sɛ:
Munsiesie Awurade kwan!
Momma n'atempɔn nteɛ!
5 Wɔbɛhyɛ abon nyinaa ma, na
wɔabrɛ mmepɔw ne nkoko nyinaa
ase;
na nea akyea no bɛteɛ,
na akwan abonkyiabonkyi ayɛ
toromtorom.
6 Na ɔhonam nyinaa behu Nyankopɔn
nkwagye.

7 Ɛnna ɔka kyerɛɛ nkurɔfo akuwakuw
a wofi bae sɛ ɔmmɔ wɔn asu no sɛ:
Nhurutoa mma! Hena na ɔkyerɛɛ mo
sɛ munguan mfi abufuw a ɛreba no ho?
8 Na afei monsow aba a ɛsɛ adwensa-
kra, na mummfi ase nnka mo mu sɛ:
Yɛn agya ne Abraham; na mise mo sɛ,
Onyankopɔn betumi anyan mma afi abo
yi mu ama Abraham. 9 Nanso wɔde
abonnua no ato nnua no ntini ho dedaw
sɛ dua biara a ɛnsow aba pa no, wobe-
twa ato ogya mu. 10 Na nkurɔfo
akuwakuw no bisaa no sɛ: Na yɛnyɛ
dɛn? 11 Na obuaa wɔn sɛ: Nea ɔwɔ
ntade abien no, ɔnkyɛ mu mma nea
onni bi bi, na nea ɔwɔ aduan no, ɔnyɛ
saa ara. 12 Na towgyefo nso bae sɛ
ɔmmɔ wɔn asu, na wɔka kyerɛɛ no sɛ:
Kyerɛkyerɛfo, dɛn na yɛnyɛ? 13 Na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Munnnye nnkyɛn
nea wɔatwa ato hɔ no. 14 Na asraafo
nso bisaa no sɛ: Yɛn nso yɛnyɛ dɛn?
Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Monnyɛ obiara
haihai, nso monntoto obi ano kwa, na
momma mo akatua nsɔ mo ani.

*Kristo ba ne n'adwuma ho nkɔmhyɛ*

15 Na esiane sɛ ɔman no hwɛ kwan,
na wɔn nyinaa susuw wɔn komam sɛ
ebia Yohane ne Kristo no nti, 16 Yo-
hane buaa wɔn nyinaa sɛ: Me de, mede
nsu mebɔ mo asu; na nea ne ho yɛ den
sen me reba a mensɛ sɛ mesan ne
mpaboa hama. Ɔno na ɔde Honhom
Kronkron ne ogya bɛbɔ mo asu.
17 Ɔno na ne nhuwso apaawa kita ne
nsam, na ɔbɛpra n'awiporowee hɔ
fitaa, na waboaboa awi no ano agu ne
san so, na ntɛtɛwa no de, ɔde gya a
ennum da bɛhyew.

*Yohane afiaseda*

18 Na nneɛma pii nso ka ho a ɔde
tuu ɔman no fo kaa asɛmpa kyerɛɛ wɔn.
19 Na ɔmansinhene Herode, ne nua
yere Herodia ne bɔne a Herode ayɛ
nyinaa nti, ɔkaa n'anim no, 20 ɔde
eyi kaa ne nyinaa ho de Yohane too
afiase.

*Yesu asubɔ*

(21–22: Mat 3, 13–17; Mar 1, 9–11;
Yoh 1, 32)

21 Na ɛbae sɛ ɔbɔɔ ɔman no nyinaa
asu no, ɔbɔɔ Yesu nso asu, na ɔrebɔ
mpae no, ɔsoro buei, 22 na Honhom
Kronkron sianee ɔhonam tebea mu te
sɛ aborɔnoma baa no so, na ɛnne bi fi
soro kae sɛ: Wone me dɔba, wo na
wosɔ m'ani.

*Yesu awo nhoma*

(23–38: Mat 1, 1–17)

23 Yesu fii n'adwuma ase no, na
wadi mfirihyia aduasa, na wobuu no
sɛ ɔyɛ Yosef ba, Eli ba, 24 Mattat ba,
Lewi ba, Melki ba, Yanai ba, Yosef
ba, 25 Matatia ba, Amos ba, Nahum
ba, Hesli ba, Nagai ba, 26 Mahat ba,
Matatia ba, Semein ba, Yosek ba,
Yoda ba, 27 Yohanan ba, Resa ba,
Sorobabel ba, Sealtiel ba, Neri ba,
28 Melki ba, Adi ba, Kosam ba, Elma-
dam ba, Er ba, 29 Yesu ba, Elieser
ba, Yorim ba, Matat ba, Lewi ba,
30 Simeon ba, Yuda ba, Yosef ba,
Yonam ba, Eliakim ba, 31 Melea ba,
Mena ba, Matata ba, Natan ba, Dawid
ba, 32 Yisai ba, Obed ba, Boas ba,
Sala ba, Nahson ba, 33 Aminadab
ba, Admin ba, Arni ba, Hesron ba,
Peres ba, Yuda ba, 34 Yakob ba,
Isak ba, Abraham ba, Tera ba, Nahor
ba, 35 Serug ba, Reu ba, Peleg ba,
Eber ba, Sala ba, 36 Kainan ba,
Arfaksad ba, Sem ba, Noa ba, Lamek
ba, 37 Metusala ba, Henok ba, Yared
ba, Mahalaleel ba, Kainan ba,
38 Enos ba, Set ba, Adam ba, Onyan-
kopɔn ba.

## Ti 4

*Yesu sɔhwɛ*

(1–13: Mat 4, 1–11; Mar 1, 12–13)

Na Yesu fi Yordan ho san bae a
Honhom Kronkron ayɛ no ma, na

**4** Yes 40, 3–5. **7** Mat 23, 33. **15** Yoh 1, 19–28. **19** Mat 14, 3–4; Mar 6, 17–18.
**22** Luk 9, 35. **23** Luk 4, 22. **31** 2 Sa 5, 14. **32** Rut 4, 22. **33** Gen 29, 35.
**34** Gen 21, 2–3; 11, 10–26; 1 Be 1, 24–27. **36** Gen 5, 3–32. **38** Gen 5, 1–3.

Honhom no de no kɔɔ sare so. 2 Na
ɔbonsam sɔɔ no hwɛe adaduanan. Nso
nna no mu no, wanni hwee; na ewiee
odu no, ɔkɔm dee no. 3 Na ɔbonsam
ka kyerɛɛ no sɛ: Sɛ woyɛ Onyankopɔn
ba a, hyɛ ɔbo yi na ɛnnan abodoo.
4 Na Yesu buaa no sɛ: Wɔakyerɛw sɛ:
Ɛnyɛ abodoo nko so na onipa nam bɛtra
ase. 5 Na ɔde no kɔɔ bepɔw tenten bi
so kɔkyerɛɛ no wiase ahenni nyinaa
prɛko. 6 Na ɔbonsam ka kyerɛɛ no sɛ:
Wo na mede tumi yi nyinaa ne emu
anuonyam mɛma wo; na wɔde ahyɛ me
nsa, na obiara a mepɛ no, mede mema
no; 7 enti sɛ wokotow sɔre me a, ne
nyinaa bɛyɛ wo dea. 8 Na Yesu buaa
no sɛ: Wɔakyerɛw sɛ: Sɔre Awurade
wo Nyankopɔn, na ɔno nko na som no!
9 Na ɔde no kɔɔ Yerusalem, na ɔde no
kogyinaa asɔrefi atifi, na ɔka kyerɛɛ
no sɛ: Sɛ woyɛ Onyankopɔn ba a, tow
wo ho fi ha yi kyene fam! 10 Na
wɔakyerɛw sɛ:

Wo nti ɔbɛhyɛ n'abɔfo sɛ wɔmmɛhwɛ
wo,
11 na:
wɔbɛsoa wo wɔn nsam,
na woamfa wo nan ampem ɔbo.

12 Na Yesu bua see no sɛ: Wɔaka sɛ:
Nsɔ Awurade wo Nyankopɔn nhwɛ!
13 Na ɔbonsam wiee sɔhwɛ no nyinaa
no, ogyaw no kɔe ansa.

*Yesu asɛnka mfiase*

(14–15: Mat 4, 12–17; Mar 1, 14–15)

14 Na Yesu nam Honhom no ahoɔden
mu san baa Galilea, na ne ho asɛm
trɛwee asase a atwa ahyia no so
nyinaa. 15 Na ɔkyerɛkyerɛe wɔn hyia
adan mu, na wɔn nyinaa hyɛɛ no
anuonyam.

*Yesu Nasaret asɛnka*

(16–30: Mat 13, 53–58; Mar 6, 1–6)

16 Na ɔbaa Nasaret a wɔyɛn no wɔ
hɔ no, na homeda, sɛnea ɔyɛ daa no,
ɔkɔɔ hyiadan mu, na ɔsɔre gyinae sɛ
ɔrebɛkenkan. 17 Na wɔde odiyifo
Yesaia nhoma hyɛɛ ne nsa; na ɔtrɛw
nhoma no mu huu faako a wɔakyerɛw
sɛ: 18 Awurade honhom wɔ me so,

na enti wasra me sɛ memmɛka
asɛmpa menkyerɛ ahiafo;
wasoma me sɛ memmɛka ogye
menkyerɛ nnommum
ne adehu menkyerɛ anifuraefo,
na mimmegya wɔn a wɔapɛtɛw wɔn
no kwan,
19 na memmɛka Awurade anisɔ afiri-
hyia.

20 Na ɔbobɔw nhoma no de maa
ɔsomfo no traa ase; na wɔn a wɔwɔ
hyiadan mu hɔ nyinaa de wɔn ani
hwɛɛ no dinn. 21 Na ofii ase ka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛnnɛ na kyerɛw asɛm
yi aba mu mo asom. 22 Na wɔn
nyinaa dii no adanse, na ɔdom nsɛm a
efi n'anom no yɛɛ wɔn nwonwa, na
wɔkae sɛ: Ɛnyɛ Yosef ba no ni anaa?
23 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ampa ara,
mode bɛ yi bebu me sɛ: Ɔsafo, sa wo
ho yare! Nneɛma a yɛate sɛ woyɛe
Kapernaum no, yɛ no w'agya kurom
ha yi bi! 24 Ɔkae sɛ: Nokware mise
mo sɛ, wɔmpɛ odiyifo biara agye no
n'agya kurom. 25 Na meka no
nokwarem, Elia bere so a ɔsoro mu
toe mfirihyia abiɛsa ne asram asia na
ɔkɔm kɛse baa asase no nyinaa so no,
akunafo pii wɔ Israel de, 26 nanso
wɔansoma Elia ankɔ wɔn mu biara
nkyɛn sɛ Sidon kurow Sarepta mu ɔbea
kunafo bi nkyɛn. 27 Na odiyifo Elisa
bere so no akwatafo pii wɔ Israel de,
nanso wɔamma wɔn mu biara ho amfi
sɛ Siriani Naeman.

*Ne nkurɔfo pɛ sɛ wokum no*

28 Na wɔn a wɔwɔ hyiadan mu hɔ
nyinaa tee saa no, abufuw hyɛɛ wɔn
ma. 29 Na wɔsɔre sunsum no fii
kurow no mu hɔ de no kɔɔ bepɔw a wɔn
kurow no da so no ano sɛ wɔkɔwɔ no
akɔmfo. 30 Nanso ɔfaa wɔn mfini-
mfini kɔe.

*Yesu sa obi a ɔwɔ honhommɔne yare*

(31–37: Mar 1, 21–28)

31 Na ɔbaa Galilea kurow bi a ɛde
Kapernaum mu; na daa home da
ɔkyerɛkyerɛ wɔn. 32 Na ne kyerɛ
yɛɛ wɔn ahodwiriw, efisɛ n'asɛm mu
wɔ ahoɔden. 33 Na onipa bi wɔ
hyiadan mu hɔ a ɔwɔ honhommɔne a
ɛyɛ fi honhom, na ɔde nne kɛse teɛɛm
34 sɛ: Mmɛhaw yɛn! ɛdɛn na yɛne wo
Nasareni Yesu wɔ yɛ? Wobae sɛ
wobɛsɛe yɛn anaa? Minim wo nipa ko,
wone Onyankopɔn kronkronni no.

---

4 Deut 8, 3. 8 Deut 6, 13–14. 10 Dwom 91, 11–12. 12 Deut 6, 16.
13 Heb 4, 15. 17 Yes 61, 1–2. 19 Lev 25, 10. 22 Yoh 6, 42. 23 Mat 4, 13.
24 Yoh 4, 44. 25 1 Ah 17, 1; 17, 9; 18, 1; Yak 5, 17. 27 2 Ah 5, 14.
31 Mat 4, 13; Yoh 2, 12. 32 Mat 7, 28–29; Yoh 7, 46.

35 Na Yesu teɛteɛɛ no sɛ: Mua w'ano,
na fi no mu kɔ! Na honhommɔne no
bɔɔ no hwee mfinimfini hɔ fii no mu kɔe,
na wanyɛ no hwee. 36 Na wɔn nyinaa
ho dwiriw wɔn, na wɔkeka kyerɛkyerɛɛ
wɔn ho wɔn ho sɛ: Asɛm bɛn ni, sɛ ɔde
ahoɔden ne tumi hyɛ ahonhom fi ma
wofi adi yi? 37 Na ne ho asɛm trɛw
kɔɔ asase a atwa ahyia no nkurow
nyinaa mu.

*Petro n'asebea ayaresa*

(38–44: Mat 8, 14–17; Mar 1, 29–39)

38 Na ɔsɔre fii hyiadan no mu hɔ
baa Simon fi. Na atiridii dennen bi
abɔ Simon n'asebea, na wɔsrɛɛ no sɛ
ɔmmɛhwɛ no. 39 Na obegyinaa n'atifi
teɛteɛɛ atiridii no, na egyaa no. Na
amonom hɔ ara ɔsɔre bɛsom wɔn.

*Anwonwade ahorow bebree*

40 Na owia retɔ no, wɔn a wɔwɔ
ayarefo a nyarewa horow haw wɔn
nyinaa de wɔn brɛɛ no; na ɔde ne nsa
guu wɔn nyinaa so mmiako mmiako
saa wɔn yare. 41 Na ahonhommɔne
nso fii nnipa pii mu kɔe, na wɔteɛɛm
sɛ: Wone Nyankopɔn ba no! Na
ɔteɛteɛɛ wɔn, wamma wɔankasa, efisɛ
wonim sɛ ɔne Kristo no.

*Yesu Yudea asɛnka*

42 Na ade kyee no, ofi kɔɔ sare so
baabi. Na nkurɔfo akuwakuw no
hwehwɛɛ no, na wobeduu ne nkyɛn, na
wosiankaa no sɛ ommfi wɔn nkyɛn
nnkɔ. 43 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛsɛ
sɛ meka Onyankopɔn ahenni ho asɛmpa
no mekyerɛ nkurow foforo nso; efisɛ
eyi na wɔbɔɔ din somaa me. 44 Na
ɔkaa asɛm Yudea hyia adan mu.

## Ti 5

*Asuafo no frɛ*

(1–11: Mat 4, 18–22; Mar 1, 16–20)

Na ɛbae sɛ nkurɔfokuw no kyeree
no so sɛ wobetie Onyankopɔn asɛm no,
na ogyina Genesaret tare no ho;
2 na ohuu akorow abien sɛ ɛtaataa
ɔtare no ho, na apofofo no afi mu
kɔhoro wɔn asawu. 3 Na ɔkɔɔ ɔkorow
no biako a ɛyɛ Simon dea mu srɛɛ no
sɛ ontwiw mfi fam kakra. Na ɔtraa
ase no, ofi ɔkorow no mu kyerɛkyerɛɛ
nkurɔfo akuwakuw no. 4 Na ogyaa
kasa no, ɔka kyerɛɛ Simon sɛ: Twiw
kɔ nea ɛdɔ, na munkogu mo asawu nyi
nam! 5 Na Simon buae sɛ: Owura,
yɛyɛɛ adwuma anadwo yi nyinaa, na
yɛannya hwee, nanso w'asɛm nti megu
asawu no. 6 Na wɔyɛɛ saa no, wobu-
maa mpataa pii; na wɔn asawu no
retetew. 7 Na wonyamaa wɔn mfɛfo
a wɔwɔ ɔkorow biako no mu no sɛ
wɔmmra mmeso wɔn mu; na wɔbae,
na wɔhyɛɛ akorow abien no mama ma
anka ɛreyɛ amem. 8 Na Simon Petro
hui no, ɔhwee Yesu anan ase kae sɛ:
Fi me nkyɛn kɔ, Awurade, na meyɛ
onipa ɔdebɔneyɛfo. 9 Na ɔne wɔn a
wɔka ne ho nyinaa, mpataa dodow a
woyii no nti, wɔn ho dwiriw wɔn;
10 na sɛ nso ɛyɛɛ Yakobo ne Yohane,
Sebedeo mma a wɔyɛ Simon yɔnkonom
ara nen. Na Yesu ka kyerɛɛ Simon
sɛ: Nsuro! Efi nnɛ wubeyi nnipa.
11 Na wɔde akorow no baa fam gyaw
ne nyinaa dii n'akyi.

*Ɔkwatani bi ayaresa*

(12–16: Mat 8, 1–4; Mar 1, 40–45)

12 Na ɛbae sɛ ɔwɔ nkurow no mu
biako mu no, na hwɛ, ɔbarima bi a
kwata ayɛ ne ho ma wɔ hɔ. Na ohuu
Yesu no, ɔde n'anim butuw fam srɛɛ
no sɛ: Owura, sɛ wopɛ a, wubetumi
ama me ho afi. 13 Na ɔteɛɛ ne nsa
kaa no kae sɛ: Mepɛ, wo ho mfi! Na
ntɛm ara na kwata no fii ne ho kɔe.
14 Na ɔbaraa no sɛ ɔnnka nnkyerɛ
obiara; na ose: Kɔ, fa wo ho kɔkyerɛ
ɔsɔfo, na w'ahofi nti kɔma sɛnea Mose
hyɛe no, na ɛnyɛ wɔn adanse.
15 Nanso ne ho asɛm trɛwee mmom,
na nkurɔfo akuwakuw pii behyiae sɛ
wobetie no, na wasa wɔn ahoɔmmerɛw.
16 Nanso ɔtwee ne ho kɔɔ sare so
kɔbɔɔ mpae.

*Obubuafo bi ayaresa*

(17–26: Mat 9, 1–8; Mar 2, 1–12)

17 Na ɛbae sɛ da bi a ɔrekyerɛkyerɛ
no, na Farisifo ne mmara akyerɛkyerɛfo
a wofi Galilea ne Yudea nkuraa nyinaa
ase ne Yerusalem aba tete hɔ; na
Awurade ahoɔden wɔ no so a ɔde sa
yare. 18 Na hwɛ, mmarima bi de
onipa bi a ɔda kɛtɛ so a ɔyare mmubui
bae, na wɔrehwehwɛ ɔkwan de no

---

**41** Mat 8, 29; Mar 3, 11–12. **43** Luk 8, 1. **44** Mat 4, 23. — **4** Yoh 21, 6.
**10** Mat 13, 47. **11** Mat 19, 27. **14** Lev 14, 2–32. **16** Mar 1, 35.

abɛto n'anim. 19 Na nkurɔfokuw no
nti wɔannya ɔkwan a wɔde no bɛfa so
aba no, wɔkɔɔ ɔdan no atifi de no faa
ntayaa no mu, ne kɛtɛ so, bɛtoo mfini-
mfini Yesu anim. 20 Na ohuu wɔn
gyidi no, osee no sɛ: Onipa, wɔde wo
bɔne afiri wo. 21 Na kyerɛwfo ne
Farisifo no fii ase susuwii sɛ: Hena
ne oyi a ɔka abususɛm yi? Hena na
obetumi de bɔne afiri sɛ Onyankopɔn
nko? 22 Na Yesu huu wɔn adwene
no, obua see wɔn sɛ: Ɛdɛn na mususuw
mo koma mu? 23 Nea ɛwɔ he na ɛyɛ
mmerɛw, sɛ wɔbɛka sɛ: Wɔde wo bɔne
afiri wo anaasɛ wɔbɛka sɛ: Sɔre na
nantew? 24 Na nea ɛbɛyɛ na moahu
sɛ onipa ba no wɔ ahoɔden asase so sɛ
ɔde bɔne firi nti,—osee obubuafo no
sɛ: Mise wo sɛ: Sɔre fa wo kɛtɛ, na kɔ
wo fi! 25 Na amonom hɔ ara ɔsɔree
wɔn anim faa nea ɔdaa so no fii hɔ kɔɔ
ne fi hyɛɛ Onyankopɔn anuonyam.
26 Na ɛyɛɛ wɔn nyinaa ahodwiriw, na
wɔhyɛɛ Onyankopɔn anuonyam, na ehu
kaa wɔn pii, na wɔkae sɛ: Ɛnnɛ de,
yɛahu anwonwade.

*Lewi frɛ*

(27–32: Mat 9, 9–13; Mar 2, 13–17)

27 Na eyi akyi no, ofii adi, na okohuu
towgyeni bi a ne din de Lewi sɛ ɔte
atowgyei, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Di
m'akyi! 28 Na ogyaw biribiara sɔre
bedii n'akyi. 29 Na Lewi tow no pon
kɛse bi wɔ ne fi; na towgyefo ne nnipa
foforo pii ne wɔn bɛtraa hɔ. 30 Na
wɔn kyerɛwfo ne Farisifo nwiinwii
kyerɛɛ n'asuafo no sɛ: Adɛn nti na mo
ne towgyefo ne nnebɔneyɛfo didi na
monom yi? 31 Na Yesu see wɔn sɛ:
Wɔn a wɔwɔ ahoɔden no, enhia wɔn
ɔyaresafo, na wɔn a wɔyare no.
32 Mammɛfrɛ atreneefo, na mebɛfrɛɛ
nnebɔneyɛfo sɛ wɔnsakra wɔn adwene.

*Mmuadadi ho asɛm*

(33–39: Mat 9, 14–17; Mar 2, 18–22)

33 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Adɛn nti
na Yohane asuafo taa di mmuada na
wɔbɔ mpae, na Farisifo asuafo nso yɛ
saa ara, na wo de de, wodidi na
wɔnom? 34 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: So
mubetumi ama ayeforo asefo no adi
mmuada, bere a ayeforokunu ne wɔn
wɔ hɔ yi? 35 Na nna bi bɛba a wɔbɛfa
ayeforokunu no afi wɔn nkyɛn; saa
nna no mu na wobedi mmuada. 36 Na
obuu bɛ yi nso kyerɛɛ wɔn sɛ: Obi mfa
ɔtam foforo sin ntaa atade dedaw mu;
ɔyɛ saa a, na foforo no atu, nso na nea
otwa fii foforo no mu no ne dedaw no
nsɛ. 37 Na obi mfa nsa foforo ngu
nhoma nkotoku dedaw mu; anyɛ saa a,
nsa foforo no bɛma nkotoku no apaapae,
na ahwiehwie agu, na nkotoku no
asɛesɛe. 38 Na ɛsɛ sɛ wɔde nsa foforo
gu nkotoku foforo mu. 39 Nso obi
nnom nsa dedaw nhwehwɛ foforo, na
mmom ɔka sɛ: Dedaw no na eye.

## Ti 6

*Homeda sɛe*

(1–5: Mat 12, 1–8; Mar 2, 23–28.
6–11: Mat 12, 9–14; Mar 3, 1–6)

Na ɛbae sɛ homeda ɔkɔfaa aburofuw
bi mu, na n'asuafo no pempan mmɛtem
no bi, na wɔposae wɔ wɔn nsa mu wee.
2 Na Farisifo no mu binom see wɔn
sɛ: Adɛn na moyɛ nea enni ho kwan sɛ
wɔyɛ homeda? 3 Na Yesu bua see
wɔn sɛ: So monkan nea ɔkɔm dee
Dawid ne wɔn a wɔka ne ho no, ɔyɛe
no? 4 Sɛnea ɔkɔɔ Onyankopɔn fi
kɔfaa kyerɛ abodoo no dii, na ɔde bi
maa wɔn a wɔka ne ho a obi nni ne di
ho kwan sɛ asɔfo nko no? 5 Na osee
wɔn sɛ: Onipa ba no yɛ homeda nso
wura.

6 Na ɛbae sɛ homeda foforo bi nso
ɔkɔɔ hyiadan mu kɔkyerɛkyerɛe. Na
onipa bi wɔ hɔ a ne nsa nifa awu.
7 Nso kyerɛwfo ne Farisifo no tɛw no sɛ
ɔbɛsa yare homeda anaa, na wɔanya
no akɔtoto n'ano. 8 Nanso ohuu wɔn
adwene, enti osee onipa a ne nsa awu
no sɛ: Sɔre gyina mfinimfini! Na
ɔsɔre gyinae. 9 Ɛnna Yesu see wɔn
sɛ: Merebebisa mo: Dɛn na ɛwɔ ho
kwan sɛ wɔyɛ homeda, yiye anaa bɔne,
sɛ wobegye obi nkwa anaasɛ wobekum
no? 10 Na ɔhwɛɛ wɔn nyinaa hyiae
ka kyerɛɛ no sɛ: Tɛɛ wo nsa! Na ɔyɛɛ
sa, na ne nsa no san yɛɛ yiye. 11 Na
wɔn de, abufuw ayɛ wɔn ma, na wotu-
tuu dekode a wɔde bɛyɛ Yesu ho
agyina.

*Asomafo dumien no paw*

(12–16: Mar 3, 13–19.
17–19: Mat 4, 23–5, 1; Mar 3, 7–12)

12 Na ɛbae sɛ nna no mu ofii adi kɔɔ
bepɔw so mpaebɔ, na ɔbɔɔ Onya-

21 Yes 43, 25. 29 Luk 15, 1. — 3 1 Sa 21, 6. 4 Lev 23, 9. 7 Luk 14, 1.

nkopɔn mpae anadwo mu no nyinaa.
13 Na ade kyee no, ɔfrɛɛ n'asuafo no
bae, na ɔpaw wɔn mu dumien a ɔfrɛɛ
wɔn asomafo; 14 Simon a ɔtoo no
Petro ne ne nua Andrea, Yakobo ne
Yohane, Filipo ne Bartolomeo,
15 Mateo ne Toma, Alfeo ba Yakobo
ne Simon a wɔfrɛ no Selote, 16 Ya-
kobo ba Yuda ne Yuda Iskariot a ɔdan
ɔfatwafo no.
17 Na ɔne wɔn sianee no, obegyinaa
baabi a ɛhɔ taa: ɔne n'asuafo bebree
ne nnipa pii a wofi Yudea nyinaa ne
Yerusalem ne Tiro ne Sidon mpoano
a wɔbae sɛ wobetie no na wasa wɔn
yare, 18 ne wɔn a ahonhom fi haw
wɔn; na ɔsaa wɔn yare. 19 Na nku-
rɔfokuw no nyinaa hwehwɛe sɛ wɔbɛka
no, efisɛ ahoɔden fi no mu ba; na ɔsaa
wɔn nyinaa yare.

*Sare so asɛnka*
(20–23: Mat 5, 3–4; 5, 6; 5, 11–12)

20 Na ɔmaa n'ani so kyerɛɛ n'asuafo
no kae sɛ:
Nhyira ne mo ahiafo, na Onya-
nkopɔn ahenni yɛ mo dea.
21 Nhyira ne mo a ɔkɔm de mo yi, na
wɔbɛma moamee.
Nhyira ne mo a moresu yi, na
mobɛserew.
22 Nhyira ne mo sɛ nnipa kyi mo, na
woyi mo fi wɔn mu, na wɔyaw mo,
na wɔtow mo din kyene sɛ
dimmɔne onipa ba no nti.
23 Momma mo ani nnye da no, na
munni ahurusi! na hwɛ, mo akatua so
ɔsoro; na saa ara na wɔn agyanom de
yɛɛ adiyifo no. 24 Nanso mo a moyɛ
adefo, munnue! na moanya mo awe-
rɛkyekye dedaw. 25 Mo a moamee,
munnue! na ɔkɔm bɛde mo. Mo a more-
serew yi, munnue! na mo werɛ bɛhow,
na moasu. 26 Nnipa nyinaa kasa mo ho
yiye a, munnue! na saa ara nso na
wɔn agyanom de yɛɛ atoro adiyifo no.

*Monnɔ mo atamfo!*
(27–36: Mat 5, 39–48)

27 Na mise mo a mote yi sɛ: Monnɔ
mo atamfo, monyɛ wɔn a wɔtan mo
yiye, 28 munhyira wɔn a wɔdome mo,
mommɔ mpae mma wɔn a wɔhaw mo!
29 Nea ɔbɔ w'aso biako mu no, dan
biako no nso ma no. Na nea ɔfa
w'atade nkataso no, mfa w'atade
nhyɛase nso nkame no! 30 Obiara a
ɔsrɛ wo no, ma no! Na nea ogye
w'ade no, mmisa no bio! 31 Na sɛnea
mopɛ sɛ nnipa nyɛ mo no, mo nso
monyɛ wɔn saa ara! 32 Na sɛ modɔ
wɔn a wɔdɔ mo a, aseda bɛn na mowɔ?
Na nnebɔneyɛfo nso dɔ wɔn a wɔdɔ
wɔn. 33 Na sɛ moyɛ wɔn a wɔyɛ mo
yiye no yiye a, aseda bɛn na mowɔ?
Na nnebɔneyɛfo nso yɛ saa ara. 34 Na
sɛ mofɛm wɔn a mo ani da so sɛ mubegye
wɔn hɔ bio a, aseda bɛn na mowɔ?
Na nnebɔneyɛfo nso fɛm nnebɔneyɛfo
sɛ wobegye saa ara bio. 35 Na
monnɔ mo atamfo, na monyɛ yiye na
momfɛm wɔ nea ani nni biribi so, na
mo akatua ayɛ bebree, na moayɛ nea
ɔwɔ sorosoro no mma, efisɛ ɔno de, oye
ma bonniayɛfo ne nnipa bɔne. 36 Enti
monyɛ timmɔbɔ sɛnea mo agya nso yɛ
timmɔbɔ no.

*Ntɛnyi bɔne*
(37–49: Mat 7)

37 Nanso mummmu ntɛn, na
wɔammu mo ntɛn; mummmu fɔ, na
wɔammu mo fɔ; momfa mfiri, na wɔde
afiri mo. 38 Momma, na wɔama mo;
susukora pa a wɔamia so na wɔawosow
na abu so na wɔde begu mo ntama mu.
Na susukora a mode susuw no, ɛno
ara na wɔde besusuw ama mo bio.
39 Na obuu wɔn bɛ sɛ: So onifuraefo
betumi akyerɛ onifuraefo kwan? Wɔn
baanu nyinaa renhwe amoa mu anaa?
40 Osuani nsen ne kyerɛkyerɛfo; nea
wasua biribi ahu na ɔbɛyɛ sɛ ne kye-
rɛkyerɛfo. 41 Na ɛdɛn na wohwɛ duaa
a ɛwɔ wo nua aniwa mu, na mpuran a
ɛda wo ankasa aniwa mu de, wunhu?
42 Ɛbɛyɛ dɛn na wubetumi aka akyerɛ
wo nua sɛ: Onua, ma minyi duaa a ɛda
w'aniwa mu no! Na wo ankasa aniwa
mu mpuran de, wunhu? Nyaatwomni,
yi mpuran no fi w'aniwa mu kan, ansa
na woahu ade yiye de ayi wo nua
aniwa mu duaa. 43 Na dua pa biara
nni hɔ a ɛsow aba bɔne, nanso dua bɔne
biara nni hɔ a ɛsow aba pa. 44 Na
dua biara n'aba na wɔde hu; na wɔnte-
tew borɔdɔma nsɔe so, nanso wɔntetew
obobe aba nguare so. 45 Onipa pa fi
nnepa a waboaboa ano ne koma mu no
mu na oyi adepa adi, na onipa bɔne fi
nnebɔne a waboaboa ano ne koma mu

13 Mat 10, 2–4; Aso 1, 13. 21 Adi 7, 16–17; Dwom 126, 5–6; Yes 61, 3. 24 Yak 5, 1.
25 Yes 5, 22. 26 Yak 4, 4; Mika 2, 11. 31 Mat 7, 12. 34 Lev 25, 35–36.
37 Mat 6, 14. 38 Mar 4, 24. 39 Mat 15, 14. 40 Mat 10, 24–25; Yoh 15, 20.

no mu na oyi adebɔne adi; na efi nea
ayɛ koma ma aboro so no mu na n'ano
ka. 46 Na ɛdɛn na mofrɛ me: Awu-
rade, Awurade, na monyɛ nea mise?
47 Obiara a ɔba me nkyɛn na otie me
nsɛm na ɔyɛ no, mɛkyerɛ mo nea ɔsɛ no:
48 Ɔte sɛ onipa a ɔtoo aban, na ofunu
ma ɛdɔe, na ɔtoo ase ɔbotan so; na nsu
yirii no, ɔhweam tew faa aban no ho,
na antumi anwosow no, efisɛ wɔtoo no
yiye. 49 Na nea ɔte na ɔnyɛ no te sɛ oni-
pa a ɔtoo aban asase ani, na enni nhyɛ-
ase; ɛno na ɔhweam tew faa ho, na ntɛm
ara ɛhwee ase, na aban no sɛee koraa.

## Ti 7

*Akoa bi ayaresa*

(1–10: Mat 8, 5–13)

Na ɔkasa kyerɛɛ nkurɔfo no wiei no,
ɔkɔhyɛn Kapernaum. 2 Na asraafo
ha so panyin bi akoa a obu no yare, na
ɔreyɛ awu. 3 Na ɔtee Yesu nka no,
ɔsomaa Yudafo mpanyimfo kɔɔ ne
nkyɛn kɔsrɛɛ no sɛ ɔmmra mmɛsa
n'akoa no yare. 4 Na woduu Yesu
nkyɛn no, wɔsrɛɛ no dennen sɛ: Ɔsɛ sɛ
wobɛyɛ saa ade yi ama no; 5 efisɛ
ɔdɔ yɛn man, na wasi hyiadan ama yɛn.
6 Na Yesu ne wɔn kɔe. Na ɔreyɛ
abɛn ofi no ho no, asraafo ha so panyin
no somaa ne nnamfo bi baa ne nkyɛn
besee no sɛ: Owura, nhaw wo ho, na
mensɛ sɛ wobɛhyɛn me suhyɛ ase;
7 enti nso na mammu me ho sɛ mesɛ sɛ
meba wo nkyɛn, na ka asɛm nko na
m'abofra no ho nyɛ no den. 8 Na me
nso meyɛ onipa a mehyɛ tumi ase, na
mewɔ asraafo wɔ m'ase, na sɛ mise oyi
sɛ: Kɔ! a, ɔkɔ, na mise ɔfoforo sɛ: Bra!
a, ɔba, na mise m'akoa sɛ: Yɛ eyi! a, ɔyɛ.
9 Na Yesu tee eyi no, ɛyɛɛ no nwonwa,
na ɔdan ne ho kyerɛɛ nkurɔfo akuw-
akuw a wodi n'akyi no sɛ: Mise mo sɛ,
Israel mu po minhuu gyidi kɛse a ɛte
sɛɛ ɛ. 10 Na wɔn a wɔsomaa wɔn no
san kɔɔ ofie no, wokohuu akoa a ɔyaree
no sɛ ne ho ayɛ no den.

*Nain kunafo no ba*

11 Na ɛbae sɛ n'adekyee no, ɔkɔɔ
kurow bi a wɔfrɛ no Nain mu, na
n'asuafo ne nkurɔfo pii ne no kɔe.
12 Na ɔbɛn kurow no pon akyi no, hwɛ,
wɔso obi a wawu a ɔyɛ ne na ba koro
refi adi, na ɔbea no yɛ okunafo; na
kurom hɔfo pii ka ne ho. 13 Na Awu-
rade huu ɔbea no no, ne yam hyehyee
no maa no, na osee no sɛ: Nsu! 14 Na
ɔbae bɛkaa funu adaka no, na wɔn a
wɔso no gyinae. Na ɔkae sɛ: Aberante,
mise wo sɛ: Sɔre! 15 Na owufo no
sɔre traa ase, na ofii ase kasae, na ɔde
no maa ne na. 16 Na ehu kaa wɔn
nyinaa, na woyii Nyankopɔn ayɛ sɛ:
Odiyifo kɛse asɔre yɛn mu, na Onya-
nkopɔn abɛhwɛ ne man. 17 Na ne ho
asɛm yi trɛwee Yudea nyinaa ne asase
a atwa ho ahyia nyinaa so.

*Osuboni Yohane ahoyeraw*

(18–35: Mat 11, 2–19)

18 Na Yohane asuafo kɔkaa eyinom
nyinaa ho asɛm kyerɛɛ no. 19 Na
Yohane frɛɛ n'asuafo no mu baanu
somaa wɔn kɔɔ Awurade nkyɛn sɛ:
Wone nea ɔreba no, anaasɛ yɛntwɛn
ɔfoforo? 20 Na nnipa no baa ne nkyɛn
no, wɔkae sɛ: Yohane suboni somaa
yɛn wo nkyɛn sɛ: Wone nea ɔreba no,
anaasɛ yɛntwɛn ɔfoforo? 21 Na ɛdɔn
no ara mu ɔsaa nnipa bebree yare ne
haw ne honhommɔne, na pii nso a wɔn
ani afura, ɔma wohuu ade. 22 Na
Yesu bua see wɔn sɛ: Monkɔ nkɔka
nea moahu ne nea moate nkyerɛ
Yohane sɛ: Anifuraefo hu ade, mmu-
buafo nantew, akwatafo ho fi, asotifo
te asɛm, awufo nyan, na wɔreka
asɛmpa akyerɛ ahiafo; 23 na nhyira
ne nea merenyɛ no hintidua.

*Yesu di Yohane ho adanse*

24 Na Yohane abɔfo no kɔe no, ofii
ase kaa Yohane ho asɛm kyerɛɛ
nkurɔfo akuwakuw no sɛ: Ɛdɛn na
mufii adi kɔɔ sare so kɔhwɛɛ?
Demmire a mframa rehim? 25 Anaasɛ
ɛdɛn na mufi kɔhwɛɛ? Onipa a ɔhyɛ
ntade bɔkɔɔ? Hwɛ, wɔn a wɔhyɛ ntade
pa na wɔn asetram yɛ wɔn dɛ wɔ
ahemfi. 26 Anaasɛ ɛdɛn na mufi
kɔhwɛɛ? Odiyifo anaa? Yiw, mise
mo sɛ, nea ɔsen odiyifo po ni. 27 Oyi
ne nea wɔakyerɛw ne ho asɛm sɛ:

Hwɛ, meresoma me bɔfo adi w'anim
a obesiesie wo kwan adi w'anim.

28 Mise mo sɛ, wɔn a mmea awo wɔn
no mu biara nyɛ kɛse nsen Yohane;
nanso nea ɔyɛ akumaa Onyankopɔn

---

**46** Mal 1, 6. — **12** 1 Ah 17, 17. **15** 1 Ah 17, 23; 2 Ah 4, 36. **16** Luk 1, 68.
**26** Luk 1, 76. **27** Mal 3, 1. **28** Luk 1, 15.

ahenni mu no yɛ kɛse sen no. 29 Na
nkurɔfo a wɔtee nyinaa ne towgyefo
buu Onyankopɔn bem ma wɔde Yohane
asubɔ no bɔɔ wɔn asu; 30 na Farisifo
ne mmarakyerɛfo no de, wɔpoo Onya-
nkopɔn tirim asɛm a ɛwɔ hɔ ma wɔn, na
wɔamma wammɔ wɔn asu. 31 Na ose:
Hefo ho na mede nnɛ mma yi mɛto?
Na wɔte sɛ hefo? 32 Wɔte sɛ mmo-
fraa a wɔtete gua so refrɛfrɛ wɔn ho
wɔn ho sɛ: Yɛahyɛn atɛntɛbɛn ama mo,
na moansaw; yɛatwa agyaadwo, na
moansu. 33 Na Yohane suboni aba,
onnidi na ɔnnom nsa, na muse: Ɔwɔ
honhommɔne. 34 Onipa ba no aba,
odidi na ɔnom, na muse: Hwɛ, onipa
didifo ne sanomfo, towgyefo ne nne-
bɔneyɛfo adamfo. 35 Nanso nyansa
mma nyinaa bu no bem.

*Ɔbea debɔneyɛfo*

36 Na Farisifo no mu biako hyiaa no
adidi; na ɔkɔɔ Farisini no fi kɔtraa
adidii. 37 Na hwɛ, ɔbea debɔneyɛfo
bi a ɔwɔ kurow no mu tee sɛ ɔte adidii
Farisini no fi no, ɔde ngo huamhuam
toaa ma bae, 38 na obegyinaa n'akyi
ne nan ho, na ɔresu, na ofii ase de nusu
no fɔw ne nan ho, na ɔde ne ti nhwi
popaa ho, na ofew ne nan ho, na ɔde
ngo huamhuam no sraa ho. 39 Na
Farisini a ohyiaa no adidi no hui no,
ɔkae ne tirim sɛ: Onipa yi, sɛ ɔyɛ
odiyifo a, anka obehu onii ne ɔbea ko
a ɔde ne nsa ka no yi; na ɔyɛ ɔdebɔne-
yɛfo. 40 Na Yesu bua see no sɛ:
Simon, mewɔ asɛm bi meka mekyerɛ
wo. Na ose: Kyerɛkyerɛfo, ka!
41 Ose: Ɔkafo bi wɔ adefirifo baanu;
obiako de no denare ahannum, na
obiako de no aduonum. 42 Na wonnya
biribi ntua no, ɔde kyɛɛ wɔn baanu
nyinaa kwa. Enti kyerɛ me wɔn mu
nea ɔbɛdɔ no bebrebe. 43 Na Simon
buae sɛ: Misusuw sɛ nea ɔde bebrebe
kyɛɛ no no. Na osee no sɛ: Woabua
no yiye. 44 Na ɔdan n'ani kyerɛɛ
ɔbea no see Simon sɛ: So woahu ɔbea
yi? Mebaa wo fi, woamma me nsu
mangu me nan so, na ɔbea yi de, ɔde
ne nusu afɔw me nan ho, na ɔde ne ti
nhwi apopa ho. 45 Woamfew m'ano;
na ɔbea yi de, efi sɛ mebaa ha yi,
onnyaee me nan ho few ɛ. 46 Woamfa
ngo ansra me tirim, na ɔbea yi de, ɔde
ngo huamhuam asra me nan ho.
47 Na eyi nti mise wo sɛ, wɔde ne bɔne
a ɛdɔɔso no afiri, efisɛ ɔdɔ pii. Na nea
wɔde kakraa firi no no, ɔdɔ kakraa.
48 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Wɔde wo bɔne
afiri wo. 49 Na wɔn a wɔne no te
adidii no fii ase kekae wɔn mu sɛ:
Hena ne oyi a ɔde bɔne nso firi?
50 Na ɔka kyerɛɛ ɔbea no sɛ: Wo gyidi
agye wo, kɔ asomdwoe mu!

## Ti 8

*Asɛnka*

Na ɛbae sɛ eyi akyi no, ɔkɔfaa
nkurow ne nkuraa nyinaa mu kaa
Onyankopɔn ahenni ho asɛmpa kyerɛe,
na dumien no ka ne ho, 2 ne mmea bi
a wasa wɔn ahonhommɔne ne aho-
ɔmmerɛw, wɔne Maria a wɔfrɛ no
Magdalene a ahonhommɔne ason fii
ne mu no, 3 ne Yohana, Herode
fiepanyin Kusa yere, ne Susana ne
afoforo bebree a wɔde wɔn ahode bi
som no.

*Ogufo ho bɛ*

(4–15: Mat 13, 1–23; Mar 4, 1–20)

4 Na nkurɔfokuw pii boaboaa wɔn
ho ano ne wɔn a wofii nkurow no
nyinaa mu baa ne nkyɛn no, obuu wɔn
bɛ sɛ: 5 Ogufo bi fii adi koguu n'aba.
Na ɔregu no, ebi koguu kwankyɛn; na
wotiatiaa so, na wim nnomaa bɛso-
sɔwee. 6 Na ebi koguu ɔbotan so; na
efifii no, ɛhyewee, efisɛ enni fonwini
ntia. 7 Na ebi koguu nsɔe mu; na
nsɔe no ne no fifii, na emiaa no. 8 Na
ebi koguu asase pa mu; na efifii, na
ɛsow aba ahorow ɔha. Na ɔkaa saa
no, ɔteɛɛm sɛ: Nea ɔwɔ aso betie no,
ontie!

*Ogufo ho bɛ no asekyerɛ*

9 Na n'asuafo no bisaa no sɛ: Ɛbɛ yi
ase ne dɛn? 10 Na ose: Mo de, wɔde
ama mo sɛ munhu Onyankopɔn ahenni
mu ahintasɛm no; na wɔn a aka de,
wɔde ama wɔn mmebu mu, na wɔahu,
na wɔanhu mu, na wɔate, nanso wɔante
ase. 11 Na ɛbɛ no ni: Aba a wogu no
ne Nyankopɔn asɛm. 12 Ɔkwankyɛn
de no ne wɔn a wɔte; na ɔbonsam ba

29 Luk 3, 7; 3, 12; Mat 21, 32. 30 Aso 13, 46. 34 Luk 15, 2. 36 Luk 11, 37.
37 Mat 26, 7–13; Yoh 12, 3–8. 44 Gen 18, 4. 45 Rom 16, 16. 48 Luk 5, 20–21.
50 Luk 8, 48; 17, 19; 18, 42. — 1 Luk 4, 43. 2 Mar 15, 40–41; 16, 9. 10 Yes 6, 9–10.
11 1 Pe 1, 23.

beyi asɛm no fi wɔn komam, na wɔannye
anni na wɔannye wɔn nkwa. 13 Ɔbo-
tan so de no ne wɔn a wɔte asɛm no a,
wɔde anigye gye, nanso eyinom nni
ntini, na wogye di ma ɛkyɛ kakra, na
sɔhwɛ bere ba a, na wɔagyae. 14 Na
nea eguu nsɔe mu no ne wɔn a wɔte,
na wɔnam asetra yi mu dadwen ne haw
ne ahonya ne anigyede mu na emia
wɔn, na wɔansow aba ammere anwie.
15 Na asase pa mu de no ne wɔn a
wɔde koma pa a eye te asɛm no, na
wɔde sie, na wɔnam boasetɔ mu sow
aba.

*Kanea adwuma*
(16–18: Mar 4, 21–25)

16 Na obi nsɔ kanea mfa ade nkata
so, anaasɛ ɔmfa nsi mpa ase; na mmom
ɔde si kaneadua so, na wɔn a wɔkɔ mu
hɔ ahu kanea no. 17 Na biribi nni
kokoam a wɔrenyi no adi, na ahintaw a
wɔrenhu na ɛrenna adi. 18 Enti
monhwɛ yiye sɛnea mote asɛm no fa.
Na obiara a ɔwɔ no na wɔde bɛma no;
na nea onni bi de, nea osusuw sɛ ɔwɔ
mpo, wobegye ne nsam.

*Yesu abusuafo*
(19–21: Mat 12, 46–50; Mar 3, 31–35)

19 Na ne na ne ne nuanom baa ne
nkyɛn, na nkyereso no nti wɔantumi
ammɛn no. 20 Na wɔbɛka kyerɛɛ no
sɛ: Wo na ne wo nuanom gyina mfikyiri
pɛ sɛ wohu wo. 21 Na obua see wɔn
sɛ: Me na ne me nuanom ne wɔn a wɔte
Nyankopɔn asɛm na wodi so.

*Ahum asebrɛ*
(22–25: Mat 8, 18; 8, 23–27; Mar 4, 35–41)

22 Na ɛbae sɛ da bi ɔne n'asuafo no
kɔtraa ɔkorow mu, na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Momma yentwa nkɔ ɔtare no agya
nohɔ. Na wɔhare kɔe. 23 Na wɔrekɔ
no, ɔdae. Na mframa kɛse bi bɔɔ huu
baa ɔtare no so, na nsu bu faa wɔn so
a anka asiane resiane wɔn. 24 Na
wɔbaa ne nkyɛn benyan no sɛ: Owura,
owura, yɛreyera! Na ɔsɔre teɛteɛɛ
mframa ne nsu no aworo no; na egyae
yɛɛ dinn. 25 Na osee wɔn sɛ: Mo
gyidi wɔ he? Na wosuroe, na ɛyɛɛ
wɔn nwonwa, na wosisee wɔn ho sɛ:
Onipa bɛn ara ni na ɔhyɛ mframa ne
nsu po na etie no yi?

*Ahonhommɔne tu*
(26–39: Mat 8, 28–34; Mar 5, 1–20)

26 Na wokoduu Gerasefo asase a
ɛwɔ Galilea ntentenso so. 27 Na osii
fam no, ɔbarima bi a ahonhommɔne
wɔ no mu dabidabi a ofi kurow no mu
behyiaa no, ɔnhyɛ atade na ɔnte ɔdan
biara mu, na mmom aboda mu na ɔte.
28 Na ohuu Yesu no, ɔboom dennen
hwee ase n'anim, na ɔde nne kɛse kae
sɛ: Yesu, Onyankopɔn a ɔwɔ sorosoro
no ba, dɛn na me ne wo wɔ yɛ? Mesrɛ
wo sɛ nhaw me! 29 Efisɛ waka akyerɛ
honhom fi no sɛ omfi onipa no mu; na
daa na ɛkyere no, na wɔde nkɔnsɔ-
nkɔnsɔn ne mpokyerɛ guu no wɛn no,
na ɔtetew nea wɔde akyere no no mu,
na honhommɔne no pam no kɔɔ sare
so. 30 Na Yesu bisaa no sɛ: Wo din
de dɛn? Na ose: Ɛdɔm, efisɛ ahonhom-
mɔne pii akɔ no mu. 31 Na wɔsrɛɛ
no sɛ ɔnnhyɛ wɔn mmma wɔnnkɔ bun
no mu. 32 Na mprakokuw kɛse bi
wɔ hɔ a wɔredidi wɔ bepɔw no so; na
wɔsrɛɛ no sɛ ɔmma wɔnkɔ wɔn mu.
Na ɔmaa wɔn kwan. 33 Na ahonhom-
mɔne no fii onipa no mu kɔɔ mprako
no mu, na ekuw no bɔɔ kirididi sian
ɔbotan kuronkuron no koguu ɔtare no
mu, na wɔmemee. 34 Na wɔn a
wɔhwɛ wɔn so no huu nea aba no,
woguanee, na wɔkɔkae kurow no ne
mfuw mu. 35 Na wofii adi bɛhwɛɛ
nea aba; na wɔbaa Yesu nkyɛn, na
wobehuu onipa a ahonhommɔne fii no
mu no sɛ ɔte Yesu nan ase fura ntama
a n'adwenem atew. Na wosuroe.
36 Na wɔn nso a wohui no kae sɛnea
ɛyɛe na nea ɔwɔ ahonhommɔne no ho
sanee. 37 Na Gerasefo asase a atwa
ahyia no so nkurɔfo nyinaa srɛɛ no sɛ
omfi wɔn nkyɛn nkɔ, efisɛ ehu kɛse aka
wɔn. Na osii ɔkorow mu san kɔe.
38 Na ɔbarima no a ahonhommɔne fii
no mu no srɛɛ no sɛ ɔbɛtra ne nkyɛn.
Nanso Yesu gyaa no kwan sɛ: 39 San
kɔ wo fi, na kɔka ade kɛse a Onyan-
kopɔn ayɛ ama wo yi kyerɛ! Na ɔkɔe
kɔkaa ade kɛse a Yesu ayɛ ama no no
kurow no mu nyinaa.

*Yairo babea*
(40–56: Mat 9, 18–26; Mar 5, 21–43)

40 Na Yesu san bae no, nkurɔfokuw
no gyee no; efisɛ wɔn nyinaa retwɛn
no. 41 Na hwɛ, ɔbarima bi a wɔfrɛ

---

**15** Aso 16, 14; Heb 10, 36. **16** Mat 5, 15. **17** Mat 10, 26. **18** Luk 19, 26.

no Yairo a ɔyɛ hyiadan mu panyin bae,
na ɔbɛhwee Yesu nan ase srɛɛ no sɛ
ɔmmra ne fi; 42 na ɔwɔ ɔbabea koro
a wadi bɛyɛ sɛ mfirihyia dumien, na
ɔda hɔ rewu. Na ɔrekɔ no, na nkurɔfo
akuwakuw no kyere no so.

*Ɔbea bi ayaresa*

43 Na ɔbea bi a mogya tu no mu
mfirihyia dumien na obiara antumi
ansa no yare 44 befii n'akyi bɛkaa
n'atade ano nnwow, na amonom hɔ ara
ne mogya no twae. 45 Na Yesu kae
sɛ: Hena na ɔkaa me? Na wɔn nyinaa
resan no, Petro ne wɔn a wɔka ne ho
no kae sɛ: Owura, nkurɔfo akuwakuw
no akyere wo so, na wɔremia wo.
46 Na Yesu se: Obi aka me, na mahu
sɛ ahoɔden bi afi me mu kɔ. 47 Na
ɔbea no hui sɛ anhintaw no no, ɔde
ahopopo bae bɛhwee n'anim, na ɔkaa
dekode a enti ɔkɔkaa no ne sɛnea ne
ho sanee amonom hɔ ara no kyerɛɛ no
ɔman no nyinaa anim. 48 Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Ɔbabea, wo gyidi agye
wo, kɔ asomdwoe mu!

*Yairo babea wunyan*

49 Na ɔrekasa no, obi fi hyiadan mu
panyin no fi bɛkae sɛ: Wo babea no
awu, nhaw ɔkyerɛkyerɛfo no! 50 Na
Yesu tee no, obuaa no sɛ: Nsuro, gye
di ara, na obenya nkwa. 51 Na ɔbaa
ofie hɔ no, wamma obiara ankɔ mu, gye
Petro ne Yohane ne Yakobo ne abofra
no n'agya ne ne na. 52 Na wɔn
nyinaa resu, na wɔredi no nkɔmmɔ. Na
ose: Munnsu! Na onwui ɛ, na wada.
53 Na wɔserew no, na wonim sɛ wawu.
54 Na osoo ne nsa frɛe sɛ: Abofra,
nyan! 55 Na ne honhom san bae bio,
na ɔsɔree ntɛmntɛm; na ɔhyɛe sɛ
wɔmma no biribi nni. 56 Na ɛyɛɛ
n'awofo ahodwiriw; na ɔbaraa wɔn sɛ
wɔnnka nea aba yi nnkyerɛ obiara.

## Ti 9

(1–6: Mat 10, 1; 10, 7; 10, 9–11;
10, 14; Mar 6, 7–13)

Na ɔfrɛɛ dumien no hyiae maa wɔn
ahonhommɔne nyinaa ne ayaresa so
tumi ne ahoɔden. 2 Na ɔsomaa wɔn
sɛ wɔnkɔka Onyankopɔn ahenni ho
asɛm, na wɔnsa yare. 3 Na ɔka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Mommfa biribiara nntu kwan,
mommfa poma anaa bɔtɔwa anaa aduan
anaa sika anaa ntade abien abien.
4 Na ofi biara a mobɛkɔ mu no, ɛhɔ ara
na montra, na moafi hɔ akɔ. 5 Na
wɔn a wɔrennye mo no, mufi kurom hɔ
rekɔ a, momporoporow mo anan ase
tutuw mfa nni adanse ntia wɔn. 6 Na
wosiim hɔ faa nkuraa nyinaa ase
mmiako mmiako kaa asɛmpa no, na
wɔsaa yare baabiara.

*Herode pɛ sɛ ohu Yesu*

(7–9: Mat 14, 1–2; Mar 6, 14–16)

7 Na ɔmansinhene Herode tee nea
ɔyɛe nyinaa; na ne tirim yɛɛ no kesere-
nene sɛ ebinom se: Wɔanyan Yohane
afi awufo mu, 8 na ebinom se: Elia
ayi ne ho akyerɛ, na afoforo se: Tete
adiyifo no mu biako asɔre. 9 Na
Herode kae sɛ: Yohane de, matwa ne
ti, na hena ne oyi a mete ne ho nsɛm a
ɛte sɛɛ yi? Na ɔhwehwɛe sɛ ohu no.

*Nnipa mpemnum aduanma*

(10–17: Mat 14, 13–21; Mar 6, 30–44;
Yoh 6, 1–13)

10 Na asomafo no san bae, na
wɔbɛkaa nea wɔakɔyɛ nyinaa kyerɛɛ
no. Na ɔfaa wɔn de wɔn kɔɔ ɔfa baabi,
kurow a wɔfrɛ no Betsaida no ho.
11 Na nkurɔfo akuwakuw no hui no,
wodii n'akyi; na ogyee wɔn kaa wɔn
Onyankopɔn ahenni ho asɛm, na ɔsaa
wɔn a ehia wɔn yare. 12 Na ade reyɛ
asa; na dumien no bae besee no sɛ: Gya
nkurɔfokuw no kwan na wɔnkɔ nkuraa
ne mfuw a atwa ahyia yi mu nkɔtra hɔ,
na wɔanya aduan; na nea yɛwɔ ha yi
yɛ sare so. 13 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Momma wɔn biribi nni! Na wose:
Yenni biribiara sɛ abodoo anum ne
mpataa abien pɛ, gye sɛ yɛkɔtɔ aduan
ma nkurɔfo yi nyinaa. 14 Na wɔbɛyɛ
sɛ mmarima mpemnum. Na ɔka kye-
rɛɛ n'asuafo no sɛ: Momma wɔntratra
ase akuwakuw bɛyɛ aduonum aduonum.
15 Na wɔyɛɛ sa, na wɔmaa wɔn nyinaa
tratraa ase. 16 Na ɔfaa abodoo anum
ne mpataa abien no hwɛɛ ɔsoro hyiraa
so, na obubui de maa asuafo no sɛ
wɔnkyɛ mma nkurɔfokuw no. 17 Na
wodii, na wɔn nyinaa meemee, na
wɔtasee mporoporowa a ɛkae no
nkyerɛnkyɛ dumien.

---

48 Luk 7, 50. 52 Luk 7, 13. 56 Luk 5, 14; Mar 7, 36. — 4 Luk 10, 5–7.
5 Luk 10, 11. 9 Luk 23, 8. 17 2 Ah 4, 44.

*Petro mpaemuka*

(18–27: Mat 16, 13–28; Mar 8, 27–9, 1)

18 Na ɛbae sɛ ne nko wɔ hɔ rebɔ
mpae no, na n'asuafo no ka ne ho; na
obisaa wɔn sɛ: Nkurɔfo akuwakuw no
sɛ: Mene hena? 19 Na wobuae sɛ:
Yohane suboni, na ebinom se: Elia, na
afoforo se: Tete adiyifo no mu bi na
wasɔre. 20 Na osee wɔn sɛ: Mo de,
muse mene hena? Na Petro buae sɛ:
Onyankopɔn Kristo no.

*Yesu hyɛ ne wu ne ne wusɔre ho nkɔm*

21 Na ɔhyɛɛ wɔn nyinaa ketee baraa
wɔn sɛ wɔnnka eyi nnkyerɛ obiara
22 se: Ɛsɛ sɛ onipa ba no hu amane pii,
na mpanyimfo ne asɔfo mpanyin ne
kyerɛwfo apo no, na wɔakum no, na
da a ɛto so abiɛsa no, wanyan.

*Ahopakyi*

23 Na ɔka kyerɛɛ wɔn nyinaa sɛ: Sɛ
obi pɛ sɛ odi m'akyi a, ɔmpa ne ho akyi,
na ɔmfa n'asɛndua daa, na onni m'akyi.
24 Na obiara a ɔpɛ sɛ obegye ne kra
no, ebefi ne nsa, na nea me nti ne kra
befi ne nsa no, obegye no nkwa.
25 Na sɛ onipa nya wiase nyinaa, na
ɔyera anaasɛ ɔhwere ne ho a, mfaso
bɛn na obenya? 26 Na obiara a n'ani
bewu me ne me nsɛm ho no, ɔno nso
ho bɛyɛ onipa ba no aniwu ɛda a ɔde
ɔne n'agya ne n'abɔfo kronkron anu-
onyam bɛba no. 27 Na nokware mise
mo sɛ: Wɔn a wogyina ha yi mu binom
wɔ hɔ a wɔrenka owu nhwɛ kosi sɛ
wobehu Onyankopɔn ahenni ansa.

*Yesu anuonyam haran*

(28–36: Mat 17, 1–9; Mar 9, 2–9)

28 Na ɛbae sɛ nsɛm yi akyi bɛyɛ sɛ
nnawɔtwe no, ɔfaa Petro ne Yohane
ne Yakobo, na ɔne wɔn kɔɔ bepɔw so
mpaebɔ. 29 Na ɔrebɔ mpae no, n'anim
tebea sakrae, na n'atade yɛɛ fitaa, na
ɛharanee. 30 Na hwɛ, mmarima baanu
a ɛyɛ Mose ne Elia ne no bɛkasae;
31 na woyii wɔn ho adi anuonyam mu,
na wɔkaa ne wu a obewu wɔ Yerusalem
ho asɛm. 32 Na nna akã Petro ne wɔn
a wɔka ne ho no; na wonyanee no,
wohuu n'anuonyam no ne mmarima
baanu no sɛ wɔne no gyina hɔ. 33 Na
ɛbae sɛ wɔrefi ne nkyɛn akɔ no, Petro
ka kyerɛɛ Yesu sɛ: Owura, eye sɛ
yɛtra ha, na ma yɛmmɔ asese abiɛsa,
wo de biako, Mose de biako, na Elia
de biako; na onnim nea ɔreka. 34 Na
ɔreka saa no, omununkum bae bɛkataa
wɔn so; na wɔrekɔ omununkum no mu
no, wosuroe. 35 Na ɛnne bi fi munun-
kum no mu kae sɛ: Oyi ne me ba a
mapaw no, muntie no! 36 Na ɛnne
no twaam no, wohuu Yesu nko. Na
womuamuaa so, na nna no mu no,
wɔanka nneɛma a wohui no ankyerɛ
obiara.

*Abofra otwafo bi ayaresa*

(37–45: Mat 17, 14–23; Mar 9, 14–32)

37 Na ɛbae sɛ n'adekyee a wofii
bepɔw no so sii fam no, nkurɔfokuw
bebree behyiaa no. 38 Na hwɛ, ɔba-
rima bi a ofi nkurɔfo no mu teɛɛm sɛ:
Kyerɛkyerɛfo, mesrɛ wo, hwɛ me ba yi,
na ɔyɛ me ba koro. 39 Na hwɛ,
honhom bi kyere no, na ɔpatuw bom,
na esinsen no ma n'ano po ahuru, na
obu fa so, na ɛden no ansa na egyaa no.
40 Na mesrɛɛ w'asuafo no sɛ wontu no,
nanso wɔantumi. 41 Na Yesu buae
sɛ: O nnɛ mma a wonni gyidi na wɔa-
kɔntɔn, mentra mo nkyɛn na mentɔ me
bo ase mo ho nkodu da bɛn? Fa wo
ba no bra ha! 42 Na ɔreba no, honhom-
mɔne no him no hwee fam, na esinsen
no. Na Yesu teɛteɛɛ honhom fi no, na
ɔsaa abofra no yare, na ɔde no maa
n'agya.

*Yesu hyɛ ne yima ne ne wu ho nkɔm*

43 Na Onyankopɔn ahoɔden kɛse
yi yɛɛ wɔn nyinaa ahodwiriw.—Na
nneɛma a Yesu yɛe no nyinaa yɛɛ wɔn
nwonwa no, ɔka kyerɛɛ n'asuafo no sɛ:
44 Momma nsɛm yi nkɔ mo asom; na
wɔrebeyi onipa ba no ahyɛ nnipa nsa.
45 Na wɔante asɛm yi ase, na wɔde
hintaw wɔn na wɔanhu. Na wosuroe
sɛ wobebisa no asɛm yi.

*Ahobrɛase ne onuadɔ*

(46–50: Mat 18, 1–5; Mar 9, 33–40)

46 Na asɛm bi baa wɔn mu sɛ wɔn
mu hena na ɔbɛyɛ kɛse? 47 Na Yesu
huu wɔn komam nsusuwii no, ɔfaa
abofraa bi begyinaa ne nkyɛn, 48 na
osee wɔn sɛ: Obiara a obegye abofraa
yi me din mu no, wagye me; na obiara
a obegye me no, na wagye nea ɔsomaa

22 Luk 9, 44; 18, 32–33. 24 Luk 17, 33; Mat 10, 39; Yoh 12, 25. 26 Mat 10, 33.
31 Luk 9, 22. 35 Luk 3, 22. 42 Luk 7, 15. 44 Luk 9, 22. 45 Luk 18, 34.
48 Mat 10, 40.

me no. Na nea ɔyɛ mo nyinaa mu
akumaa no, ɔno ara na ɔbɛyɛ ɔkɛse.
49 Na Yohane buae sɛ: Owura, yɛahu
sɛ obi de wo din tu ahonhommɔne; na
yɛbaraa no, efisɛ ɛnyɛ ɔne yɛn na ɛnam.
50 Na Yesu ka kyerɛɛ no sɛ:
Mommmara no! Na nea ɔnyɛ biribi
ntia mo no na ɔwɔ mo afa.

*Samariafo atirimɔdenfo*

51 Na ɛbae sɛ nna a wɔrebɛfa no akɔ
ɔsoro yɛ awie du no, ɔde sii n'anim sɛ
ɔbɛkɔ Yerusalem. 52 Na ɔsomaa abɔfo
dii n'anim; na wɔkɔe no, wɔkɔhyɛn
Samariafo akuraa bi ase sɛ wokosiesie
hɔ ama no. 53 Na wɔannye no, efisɛ
nà n'ani kyerɛ Yerusalem. 54 Na
n'asuafo Yakobo ne Yohane hui no,
wɔkae sɛ: Awurade, wopɛ sɛ yɛka na
ogya fi soro bɛhyew wɔn? 55 Na ɔdan
ne ho kaa wɔn anim (sɛ: Munnim
honhom ko a moyɛ ne dea? 56 Onipa
ba no amma ammɛsɛe nnipa akra, na
obegyee wɔn). Na wɔkɔɔ akuraa
foforo bi ase.

*Wɔn a wɔpɛ biribi ayɛ ansa na wɔadi Kristo akyi*

(57–60: Mat 8, 19–22)

57 Na ɛbae sɛ wɔnam kwan mu rekɔ
no, obi ka kyerɛɛ no sɛ: Awurade,
baabiara a wobɛkɔ no, medi w'akyi.
58 Na Yesu see no sɛ: Sakraman wɔ
atu, na wim nnomaa wɔ mmerebuw;
na onipa ba no de, onni nea ɔde ne ti
to. 59 Na ɔka kyerɛɛ ɔfoforo sɛ: Di
m'akyi! Na ɔno de, ose: Ma me kwan
na minkosie m'agya ansa. 60 Na osee
no sɛ: Ma awufo nsie wɔn awufo, na
wo de, kɔ na kɔka Onyankopɔn ahenni
ho asɛm! 61 Na ɔfoforo nso kae sɛ:
Awurade, medi w'akyi, na ma me kwan
na menkɔkra me fifo ansa. 62 Na
Yesu ka kyerɛɛ no sɛ: Obi a ɔde ne nsa
koso fɛtɛw ade mu na ɔhwɛ n'akyi no
mfata Onyankopɔn ahenni mu.

## Ti 10

*Asɛmpakafo aduɔson abien*

(1–12: Mat 10, 7–16)

Eyinom akyi no, Awurade paw nnipa
aduɔson bio, na ɔsomasomaa wɔn
baanu baanu dii n'anim kɔɔ kurow
biara ne baabiara a ɔno ankasa rebɛkɔ
hɔ. 2 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Otwa
adwuma no so, na adwumayɛfo no de,
wosua; enti monsrɛ otwa no wura no,
na ontu adwumayɛfo mmra ne twa no
mu. 3 Monkɔ! Hwɛ, mesoma mo sɛ
nguanten akɔ mpataku mu. 4 Mo-
mmfa sika kotoku anaa akwantu
bɔtɔwa anaa mpaboa; na munnkyia
obi ɔkwan mu! 5 Na ofi biara a
mobɛkɔ mu no, munse kan sɛ: Asom-
dwoe mmra ofie ha yi! 6 Na sɛ
asomdwoe ba wɔ hɔ a, mo asomdwoe
bɛtra no so; na sɛ ɛnte saa a, ɛbɛsan
aba mo so. 7 Na ofie hɔ ara na mon-
tra, na munni na monnom nea ɛwɔ wɔn
nsam; na odwumayɛfo akatua sɛ no.
Mummfi ofi mu nnkɔ ofi mu! 8 Na
kurow biara a mobɛkɔ mu no, wogye
mo a, munni nea wɔde besi mo anim!
9 Na monsa emu ayarefo yare, na
monka nkyerɛ wɔn sɛ: Onyankopɔn
ahenni abɛn mo. 10 Na kurow biara
a mobɛkɔ mu na wɔrennye mo no,
mumfi adi nkɔ kurow no abɔnten so,
na monka sɛ: 11 Otutuw a efi mo
kurow mu a ahura yɛn anan ho po,
yɛreprapra agu mo so; na ɛyɛ dɛn ara
a, munhu eyi sɛ Onyankopɔn ahenni
abɛn mo. 12 Na mise mo sɛ, ɛda no,
ɛbɛfanim Sodom asen kurow no.

*Korasin, Betsaida ne Kapernaum*

13 Korasin, due! Betsaida, due!
Efisɛ ahoɔdenne a wɔayɛ no mo mu yi,
sɛ wɔyɛɛ no Tiro ne Sidon a, anka
wɔatratra atweaatam ne nso mu asakra
wɔn adwene dedaw. 14 Nso atemmu
mu no, ɛbɛfanim Tiro ne Sidon asen
mo. 15 Na wo Kapernaum, wɔbɛma
wo so akɔ ɔsoro anaa? Wɔbɛbrɛ wo
ase akɔ asaman. 16 Nea otie mo no,
watie me; na nea ɔpa mo no, wapa me.
Na nea ɔpa me no, wapa nea ɔsomaa
me no.

*Aduɔson abien no sanba*

17 Na aduɔson abien no de anigye
san bae bɛkae sɛ: Awurade, wo din nti
ahonhommɔne po abrɛ wɔn ho ase ama
yɛn. 18 Na osee wɔn sɛ: Mihuu Satan
sɛ ofi soro hwee ase sɛ anyinam.
19 Hwɛ, mema mo ho kwan sɛ muntia-
tia awɔ ne nkekantwɛre ne ɔtamfo no

**50** Luk 11, 23; Flp 1, 18. **51** Mar 10, 32. **52** Yoh 4, 4. **54** 2 Ah 1, 10; 1, 12.
**56** Yoh 3, 17; 12, 47. **61** 1 Ah 19, 20. — **1** Mar 6, 7. **2** Yoh 4, 35; Mat 9, 37–38.
**4** Luk 9, 3–5; 2 Ah 4, 29. **7** 1 Ti 5, 18. **13** Mat 11, 21–23. **16** Mat 10, 40.
**18** Yoh 12, 31; Adi 12, 8–9. **19** Mar 16, 18; Dwom 91, 13.

ahoɔden nyinaa so; na biribiara rentumi
nyɛ mo hwee. 20 Nanso eyi mu de,
mommma mo ani nnnye sɛ ahonhom
abrɛ wɔn ho ase ama mo; na mmom mo
ani nnye sɛ wɔakyerɛw mo din ɔsoro.

*Yesu aseda mpaebɔ*

(21–22: Mat 11, 25–27)

21 Ɛdɔn no ara mu ne ho san no
honhom mu, na ɔkae sɛ: Agya, ɔsoro
ne asase wura, miyi wo ayɛ sɛ wode
nneɛma yi ahintaw anyansafo ne
animdefo, na woayi akyerɛ nkokoaa.
Yiw, agya, ne saa na ɛyɛ anisɔ wɔ
w'anim. 22 M'agya de nneɛma nyinaa
ahyɛ me nsa; na obi nnim nea ɔba no yɛ,
gye agya no. Nanso obi nnim nea
agya no yɛ, gye ɔba no ne nea ɔba no
pɛ sɛ oyi no adi kyerɛ no. 23 Na ɔdan
ne ho kyerɛɛ asuafo no ka kyerɛɛ wɔn
nko sɛ: Nhyira ne aniwa a ehu nea
muhu yi; 24 na mise mo sɛ, adiyifo
ne ahene bebree pɛe sɛ anka wohu
nneɛma a muhu yi, na wɔanhu, na
wɔte nneɛma a mote yi, na wɔante.

*Daa nkwa nya*

(25–28: Mat 22, 35–40; Mar 12, 28–34)

25 Na hwɛ, mmarakyerɛfo bi sɔre
gyinaa hɔ sɔɔ no hwɛe sɛ: Kyerɛkyerɛfo,
menyɛ dɛn na manya daa nkwa?
26 Na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Dɛn na wɔa-
kyerɛw mmara no mu? Wokan no
dɛn? 27 Na obuae sɛ: Fa wo koma
nyinaa ne wo kra nyinaa ne w'ahoɔden
nyinaa ne w'adwene nyinaa dɔ Awu-
rade wo Nyankopɔn; na dɔ wo yɔnko
sɛ wo ho. 28 Na osee no sɛ: Woabua
no yiye; yɛ eyi, na wubenya nkwa.
29 Na ɔno de, ɔpɛe sɛ obu ne ho bem
ka kyerɛɛ Yesu sɛ: Na hena ne me
yɔnko?

*Samariani a ohuu mmɔbɔ no*

30 Na Yesu tuaa no ano sɛ: Onipa
bi fi Yerusalem sian kɔɔ Yeriko, na
ɔkɔtɔɔ akwanmukafo mu, na wɔpaa ne
ho ntama bobɔɔ no afɛ gyaw no kɔe a
watɔ beraw. 31 Na ɛbae sɛ ɔsɔfo bi
bɛfaa ɔkwan no so; na obehuu no no,
otwaa ne ho kɔe. 32 Saa ara nso na
Lewini bi a ɔbaa hɔnom, obehuu no no,
otwaa ne ho kɔe. 33 Na Samariani bi
a ɔnam ne kwan baa nea ɔwɔ hɔ, na
ohuu no no, ne yam hyehyee no.
34 Na ɔkɔɔ ne nkyɛn kɔkyekyeree
n'akuru no de ngo ne nsa guguu mu,
na ɔde no traa n'ankasa aboa so de no
kɔɔ ahɔhodan mu kɔhwɛɛ no. 35 Na
ade kyee a ɔrebɛkɔ no, oyii denare
abien de maa ahɔhodan mu panyin no,
na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ no, na biri-
biara a wobɛhwere aka ho no, mesan
meba a, mɛhyɛ wo mu.
36 Afei wɔn baasa yi mu hena na
wususuw sɛ wayɛ nea ɔkɔtɔɔ akwanmu-
kafo mu yi yɔnko? 37 Na ose: Nea
ohuu no mmɔbɔ no. Ɛnna Yesu see
no sɛ: Kɔ, na wo nso kɔyɛ saa ara!

*Marta ne Maria*

38 Na ɛbae sɛ wɔrekɔ no, ɔkɔɔ akuraa
bi ase. Na ɔbea bi a wɔfrɛ no Marta
faa no kɔɔ ne fi. 39 Na ɔwɔ onuabea
bi a wɔfrɛ no Maria a ɔtraa Awurade
nan ase tiee n'asɛm. 40 Na Marta de,
ɔfenaa ne ho ɔsom pii ho; na obegyinaa
hɔ kae sɛ: Awurade, wonhwɛ sɛ me
nua agyaw me nko na mesom? Enti
ka kyerɛ no, na ommeso me mu.
41 Na Awurade bua see no sɛ: Marta,
wudwinnwen na wohaw wo ho nneɛma
pii ho; 42 na ade biako na ehia:
Maria de, wayi nea eye no, ɛno na
wɔrennye ne nsam.

## Ti 11

*Awurade mpaebɔ*

(2–4: Mat 6, 9–13)

Na ɛbae sɛ ɔwɔ baabi rebɔ mpae na
ogyaee no, n'asuafo no mu biako ka
kyerɛɛ no sɛ: Awurade, kyerɛ yɛn
mpaebɔ, sɛnea Yohane nso kyerɛɛ
n'asuafo no. 2 Na osee wɔn sɛ: Mobɔ
mpae a, monka sɛ: Agya, wo din ho
ntew, w'ahenni mmra. 3 Ma yɛn yɛn
daa aduan daa! 4 Na fa yɛn bɔne firi
yɛn, efisɛ yɛn nso de firi obiara a ɔde
yɛn aka. Na mfa yɛn nkɔ sɔhwɛ mu!

*Daa mpaebɔ*

5 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Mo mu hena
na ɔwɔ adamfo, na ɔbɛkɔ ne nkyɛn
ɔdasum akɔka akyerɛ no sɛ: Damfo,
fɛm me abodoo abiɛsa, 6 na m'adamfo
bi fi kwan so aba me nkyɛn, na minnya
biribi memma no. 7 Na ofi mu noho
bebua no sɛ: Nhaw me, na wɔato pon
mu, na me mma wɔ me nkyɛn wɔ mpa

---

**20** Ex 32, 32; Flp 4, 3; Adi 3, 5. **23** Mat 13, 16–17. **24** 1 Pe 1, 10.
**25** Luk 18, 18–20. **27** Deut 6, 5; Lev 19, 18. **28** Lev 18, 5; Mat 19, 17.
**38** Yoh 11, 1; 12, 2–3. **42** Mat 6, 33.

so, na mintumi mensɔre mmɛma wo.
8 Mise mo sɛ: Adamfo so de a, anka
ɔrensɔre mmɛma no; na n'anuɔden nti
ɔbɛsɔre abɛma no dodow a ehia no.

*Bɔhyɛ horow abiɛsa*
(9–13: Mat 7, 7–11)

9 Nso mise mo sɛ: Mummisa, na
wɔbɛma mo; monhwehwɛ, na mubehu;
mompem, na wobehiɛ mo. 10 Na
obiara a obisa no, onya; na nea ɔhwe-
hwɛ no, ohu; na nea ɔpem no, wobehiɛ
no. 11 Na mo mu hena na ɔyɛ agya,
na ne ba bisa no (abodoo a, ɔbɛma no
ɔbo? Anaasɛ nso obisa no) apataa a,
ɔde ɔwɔ bɛyɛ apataa ama no?
12 Anaasɛ nso obisa kesua a, ɔbɛma
no akekantwɛre? 13 Na sɛ mo a moyɛ
abɔnefo nim sɛnea mode nnepa ma mo
mma a, mpɛn ahe ara na mo agya a
ɔwɔ ɔsoro no remfa Honhom Kronkron
mma wɔn a wobisa no?

*Nkɔnkɔnsa bi ho mmuae*
(14–26: Mat 12, 22–30; 12, 43–45;
Mar 3, 22–27)

14 Na ɔretu honhommɔne bi a ɔyɛ
mum. Na ɛbae sɛ honhommɔne no fii
adi no, mum no kasae. Na ɛyɛɛ
nkurɔfo akuwakuw no nwonwa.
15 Na wɔn mu binom kae sɛ: Ɔnam
ahonhommɔne panyin Beelsebul so na
etu ahonhommɔne. 16 Na ebinom sɔɔ
no hwɛe hwehwɛɛ ne nkyɛn sɛnkyerɛnne
bi a efi soro. 17 Nanso ná onim wɔn
adwene nti, osee wɔn sɛ: Ahenni biara
a ɛne ne ho di mpaapaemu no dan
amamfo, na ofi ne fi [a edi mpaapaemu
no] nso bɔ. 18 Na sɛ Satan nso ne ne ho
di mpaapaemu a, ɛbɛyɛ dɛn na n'ahenni
agyina? sɛ muse: Menam Beelsebul
so na etu ahonhommɔne. 19 Na sɛ
menam Beelsebul so mitu ahonhom-
mɔne a, hena so na mo mma nam tu
wɔn? Enti wɔbɛyɛ mo atemmufo.
20 Na sɛ mede Nyankopɔn nsateaa
mitu ahonhommɔne a, ɛnde na Onyan-
kopɔn ahenni aba mo so.

*Ɔbonsam tumi so nkonimdi*

21 Sɛ ɔhoɔdenfo amia wɛn ne fi a,
n'ahode wɔ hɔ komm. 22 Na sɛ nea
ɔsen no ahoɔden ba no so na odi no so
nkonim a, ogye n'akode a n'ani da so
no, na ɔkyɛ n'asade mu. 23 Nea ɔnka
me ho no na ɔne me anya; na nea ɔne
me mmoaboa ano no hwete mu.

*Aniani ha adeyɛ nkyɛ*

24 Sɛ honhom fi fi onipa mu a,
okokyinkyini nkyerekyerewa so hwe-
hwɛ ɔhome; na onnya bi a, ose: Mɛsan
makɔ me dan a mifi mu mebae no mu.
25 Na ɔba a, obehu sɛ wɔaprapra mu
na wɔahyehyɛ mu. 26 Afei ɔkɔ kɔfa
ahonhom foforo ason a wɔyɛ bɔne sen
n'ankasa ka ne ho, na wɔbɛhyɛn mu a,
wɔtra hɔ; na onipa no akyiri asetra yɛ
bɔne sen kan de no.

*Osetie*

27 Na ɛbae sɛ ɔreka eyinom no, ɔbea
bi a ɔwɔ nkurɔfokuw no mu maa ne
nne so ka kyerɛɛ no sɛ: Nhyira ne
yafunu a ɛwoo wo ne nufu a wunumii!
28 Na ɔno de, ɔkae sɛ: Ampa ara
nhyira ne wɔn a wɔte Nyankopɔn asɛm
na wodi so!

*Yudafo fɔdi kyɛn amanaman mufo de*
(29–32: Mat 12, 38–42)

29 Na nkurɔfo akuwakuw no boa-
boaa wɔn ho ano pitipiti no, ofii ase
kae sɛ: Nnɛ mma yi yɛ abusua bɔne;
wɔhwehwɛ sɛnkyerɛnne, nanso wɔre-
mma wɔn sɛnkyerɛnne biara sɛ Yona
sɛnkyerɛnne no. 30 Na sɛnea Yona
yɛɛ sɛnkyerɛnne maa Niniwefo no, saa
ara nso na onipa ba no bɛyɛ ama nnɛ
mma yi. 31 Nifa hemmaa no ne nnɛ
mma yi mu mmarima bɛsɔre atemmu no
mu, na wabu wɔn fɔ; efisɛ ofi asase ano
nohɔ betiee Salomo nyansa. Na hwɛ,
nea ɔsen Salomo wɔ ha yi. 32 Niniwe
mmarima ne nnɛ mma yi bɛsɔre atemmu
no mu, na wɔabu wɔn fɔ; efisɛ Yona
asɛnka nti wɔsakraa wɔn adwene. Na
hwɛ, nea ɔsen Yona wɔ ha yi.

*Kanea adwuma*
(34–36: Mat 6, 22–23)

33 Obi nsɔ kanea mfa nhyɛ kokoam
anaa ɔkorow ase, na ɔde si kaneadua
so, na wɔn a wɔba mu no ahu ne haran.
34 Wo nipadua kanea ne w'aniwa.
Enti sɛ w'ani ye a, wo nipadua nyinaa
nso bɛyɛ hann; na sɛ enye a, wo nipadua
nso bɛyɛ kusuu. 35 Enti hwɛ yiye,
na hann a ɛwɔ wo mu no annan sum.
36 Enti sɛ wo nipadua nyinaa yɛ hann

**8** Luk 18, 5. **16** Mar 8, 11. **20** Ex 8, 19. **22** Kol 2, 15. **23** Luk 9, 50. **26** Yoh 5, 14.
**27** Luk 1, 28; 1, 48. **28** Luk 8, 15; 8, 21. **31** 1 Ah 10, 1. **32** Yona 3, 5.
**33** Luk 8, 16; Mat 5, 15.

na baabiara nni sum a, ne nyinaa bɛyɛ
hann, sɛnea kanea de ne hyerɛn ma wo
hann no.

*Farisini bi fi adidi*
(39–52: Mat 23, 1–36)

37 Na ɔrekasa no, Farisini bi behyiaa
no adidi; enti ɔkɔɔ ofie kɔtraa ase.
38 Na Farisini no hui sɛ wanhohoro
ne nsa ansa na odidii no, ɛyɛɛ no
nwonwa. 39 Na Awurade ka kyerɛɛ
no sɛ: Afei mo Farisifo de, mohohoro
kuruwa ne taforobɔtɔ ho; na mo mu de,
amim ne nnebɔne ahyɛ mu ma.
40 Nkwasea, ɛnyɛ nea ɔyɛɛ akyiri no
na ɔyɛɛ emu nso? 41 Na hwɛ, nea
ɛwɔ mu no, momfa bi nyɛ adɔe; ɛno na
ne nyinaa ho befi ama mo. 42 Na mo
Farisifo, munnue sɛ moma ɛme ne
onunum ne fan nyinaa so ntotoso du
du, na mugyaw atemmu ne Nyan-
kopɔn dɔ. Eyi na anka ɛsɛ sɛ moyɛ,
nanso ɛnsɛ sɛ mugyaw nea ɛka ho no.
43 Mo Farisifo, munnue, sɛ mopɛ
mpanyin trabere hyia adan mu ne gua
so nkyia. 44 Munnue sɛ mote sɛ ada
a ɛnna adi, na nnipa a wɔnam so no
nhu. 45 Na mmarakyerɛfo no mu
biako buaa no sɛ: Kyerɛkyerɛfo, woka
saa a, na wobɔ yɛn nso adapaa. 46 Na
ɔkae sɛ: Mo mmarakyerɛfo nso,
munnue sɛ mode nnosoa a ne soa yɛ
yaw soa nnipa, na mo ankasa de,
momfa mo nsateaa mu biako po nka
nnosoa no. 47 Munnue sɛ moto adi-
yifo ada so, na mo agyanom na ekum
wɔn. 48 Sɛnea mudi mo agyanom
nnwuma ho adanse na mopene nen, sɛ
wɔn na ekum wɔn, na mo nso na moto
wɔn ada so. 49 Eyi nti nso na Onyan-
kopɔn nyansa no se: Mɛsoma adiyifo
ne asomafo akɔ wɔn mu, na wɔakum
na wɔataa wɔn mu binom, 50 na
wɔahwehwɛ adiyifo nyinaa mogya a
wohwie gui fi wiase asehyɛ so wɔ nnɛ
mma yi nsam, 51 efi Habel mogya so
de kosi Sakaria a ɔtɔe afɔremuka ne
asɔredan ntam no mogya so. Yiw,
mise mo sɛ, wɔbɛhwehwɛ wɔ nnɛ mma
yi nsam. 52 Mo mmarakyerɛfo, mu-
nnue sɛ moafa nimdeɛ safe; mo ankasa
monkɔ mu, na wɔn a wɔrekɔ mu no nso,
musiw wɔn kwan. 53 Na ofi hɔ kɔe no,
kyerɛwfo ne Farisifo no fii ase hyɛɛ no
pii, na woyii no kasa wɔ nsɛm bebree
ho, 54 na wɔtɛw no hwehwɛe sɛ
wobenya n'anom asɛm bi.

## Ti 12

*Nyaatwom ho kɔkɔbɔ*
(2–9: Mat 10, 26–33)

Bere no mu ara a nkurɔfokuw
mpempem aboaboa wɔn ho ano na mpo
wotiatia wɔn ho so no, ofii ase ka
kyerɛɛ n'asuafo no kan sɛ: Monhwɛ
mo ho so yiye Farisifo mmɔkaw a ɛne
nyaatwom no ho! 2 Na biribiara so
nkatae a wɔrenyi so, na ahintaw a
wɔrenhu. 3 Enti biribiara a moaka
esum mu no, wɔbɛte no hann mu, na
nea moaka no asom wɔ mpia mu no,
wɔbɛpae mu aka wɔ adan atifi.

*Nnipa suro ho kɔkɔbɔ*

4 Na me nnamfonom, mise mo sɛ:
Munnsuro wɔn a wokum ɔhonam, na
eyi akyi no, wonni biribi a wobetumi
ayɛ bio. 5 Na mɛkyerɛ mo nea
munsuro no: munsuro nea okum wie a,
ɔwɔ ho kwan sɛ ɔde bɛkɔ akoto amane-
hunu kurom; yiw, mise mo sɛ: Oyi na
munsuro no! 6 Ɛnyɛ nkasanoma anum
na wɔtɔn wɔn gye mman abien? Nso
Onyankopɔn anim de, ani mpa wɔn
mu biako so. 7 Na mo ti nhwi mpo
wɔakan ne nyinaa. Enti munnsuro,
mosen nkasanoma bebree.

*Ɔpa a wɔmmpa Kristo*

8 Nso mise mo sɛ: Obiara a ɔbɛbɔ
me din nnipa anim no, onipa ba no nso
bɛbɔ ne din Onyankopɔn abɔfo anim.
9 Na nea ɔbɛpa me nnipa anim no,
wɔbɛpa no Onyankopɔn abɔfo anim.

*Honhom Kronkron ne n'akwankyerɛ*

10 Na obiara a ɔbɛka asɛm bi atia
onipa ba no, wɔde befiri no; na nea
ɔbɛka abususɛm atia Honhom Kron-
kron no, wɔremfa mfiri no. 11 Na sɛ
wɔde mo kɔ hyia adan mu ne mpanyimfo
ne atumfo anim a, munnnwinnwen nea
mode beyi mo ho ano anaasɛ nea
mobɛka ho, 12 efisɛ dɔn no ara mu na
Honhom Kronkron bɛkyerɛkyerɛ mo
nea ɛsɛ sɛ moka.

*Yesu mpɛ sɛ oyi ntɛn*

13 Na onipa bi a ofi nkurɔfokuw no
mu see no sɛ: Kyerɛkyerɛfo, kasa kyerɛ

37 Luk 7, 36; 14, 1. 38 Mat 15, 2. 43 Luk 20, 46. 54 Luk 20, 20. —
1 Mat 16, 6; Mar 8, 15. 2 Luk 8, 17. 7 Luk 21, 18. 9 Luk 9, 26.
10 Mat 12, 32; Mar 3, 28–29. 11 Luk 21, 14–15; Mat 10, 19–20.

me nua na ɔne me nkyɛ awunnyade.
14 Na osee no sɛ: Onipa, hena na ɔde
me sii mo so sennifo anaa ɔdekyɛfo?
15 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Monhwɛ na
monhwɛ mo ho yiye pɛpɛe ho! Na
ɛnyɛ onipa ade a wanya na aboro so no
mu na ne nkwa wɔ.

*Adifudepɛ*

16 Na obuu wɔn bɛ sɛ: Onipa bi a
ɔyɛ ɔdefo asase sow aba pii. 17 Na
osusuw ne tirim sɛ: Menyɛ dɛn? efisɛ
minni nea mede me nnɔbae mesie.
18 Na ose: Nea mɛyɛ ni, meburuw
m'asan, na masi akɛse; na ɛhɔ na mede
me nnɔbae nyinaa ne me nneɛma
mesie, 19 na maka makyerɛ me kra
sɛ: Ɔkra, wowɔ nneɛma pa pii a wɔde
asie ama mfirihyia pii. Home, didi,
nom, na wo bo ntɔ wo yam! 20 Na
Onyankopɔn ka kyerɛɛ no sɛ: Ɔkwasea,
anadwo yi wobegye wo kra afi wo nsam;
na nneɛma a woasiesie no bɛyɛ hena
dea? 21 Saa ara na nea ɔhyehyɛ
ademude ma ne ho na ɔnyɛ ɔdefo
Onyankopɔn fam no te.

*Osuro ne akyinnyegye*
(22–31: Mat 6, 25–33)

22 Na ɔka kyerɛɛ n'asuafo no sɛ: Eyi
nti mise mo sɛ: Munnnwinnwen mo
kra ho sɛ dɛn na mubedi anaa mo
nipadua ho sɛ dɛn na mubefura.
23 Ɔkra sen aduan, na nipadua sen
ntama. 24 Monhwɛ nkwaakwaadabi
sɛ wongu na wontwa, na wonni afiase
anaa ɔsan; nanso Onyankopɔn yɛn
wɔn. Ɔsen bɛn na monsen nnomaa?
25 Na mo mu hena na obetumi adwin-
nwen de basafa biako ato ne tenten
so? 26 Na sɛ muntumi nyɛ ade
ketewa a ɛte sɛɛ po a, adɛn na mudwin-
nwen nea aka ho? 27 Monhwɛ su-
kooko sɛnea enyin, ɛnyɛ adwuma, nso
ɛnto asaawa; nanso mise mo sɛ,
Salomo anuonyam nyinaa mu po
wankeka ne ho sɛ eyinom mu biako.
28 Na sɛ Onyankopɔn ma wuram
ahaban a ɛwɔ hɔ nnɛ na ɔkyena wɔde
agu fononoo mu no ntama saa a, mpɛn
ahe na ɔremma mo, mo a mo gyidi sua?
29 Na mo de, monnhwehwɛ nea mubedi
anaasɛ nea mobɛnom, na mommma mo
ani nnyɛ mo totɔtotɔ! 30 Na eyinom
nyinaa akyi na wiase amanaman di;
na mo agya nim sɛ nneɛma yi hia mo.
31 Na mmom monhwehwɛ Onyan-
kopɔn ahenni, na wɔde eyinom nyinaa
bɛka mo ho.

*Ɔsoro ahonyade*
(33–34: Mat 6, 20–21)

32 Kuw ketewa, munnsuro! Efisɛ
ɛyɛ mo agya no fɛ sɛ ɔde ahenni no
bɛma mo.
33 Montɔn nea mowɔ mfa nyɛ adɔe,
monyɛ sika nkotoku a ɛrenyɛ dedaw
mfa, ɛne ademude a ɛrensa da ɔsoro,
nea owifo mmɛn, na nwewee nsɛe no.
34 Na nea mo ademude wɔ no, ɛhɔ na
mo koma nso wɔ.

*Mo wura sanba nti monwɛn!*
(35–46: Mat 24, 42–51)

35 Mommɔ abɔso, na momma mo
akanea nnɛw; 36 na monyɛ sɛ nnipa
a wɔretwɛn da ko a wɔn wura befi
ayeforo ase aba, na sɛ ɔba na ɔbɛpem
a, wɔahiɛ no ntɛmntɛm. 37 Nhyira ne
nkoa no a owura no ba a, ɔbɛto wɔn sɛ
wɔrewɛn. Nokware mise mo sɛ, ɔbɛbɔ
ne ho so, na wama wɔatra adidii, na
waba abɛsom wɔn. 38 Na sɛ ɔba
ɔdasu a ɛto so abien anaa abiɛsa mu
na ɔbɛto wɔn saa a, nhyira ne wɔn!
39 Na munhu eyi sɛ, sɛ ofiwura nim
dɔn ko a owifo bɛba a, anka wamma
wɔammetu ne dan ase anhyɛn mu.
40 Enti mo nso, munsiesie mo ho nsie,
efisɛ dɔn a munsusuw mu na onipa ba
no bɛba.
41 Na Petro see no sɛ: Awurade.
yɛn nko na wubu yɛn bɛ yi anaasɛ wubu
kyerɛ wɔn nyinaa nso? 42 Na Awu-
rade se: Hena ne ofiepanyin nokwafo
ne ɔbadwemma a ne wura de no bedi
ne fifo so sɛ ɔmma wɔn wɔn aduan a
ɛyɛ wɔn de bere a ɛsɛ mu? 43 Nhyira
ne akoa no a ne wura ba a, obehu no sɛ
ɔreyɛ saa. 44 Nokware mise mo sɛ,
ɔbɛma wadi nea ɔwɔ nyinaa so. 45 Na
sɛ akoa no se ne komam sɛ: Me wura
akyɛ ne ba, na ofi ase boro mmofra ne
mmaawa no, na odidi na ɔnom bow a,
46 akoa no wura bɛba da a ɔnhwɛ no
kwan ne dɔn a onnim mu, na wabetwa
no mu abien, na wama ɔno ne akyinnye-
gyefo anya kyɛfa koro. 47 Na akoa
no a onim nea ne wura pɛ na wansiesie
ne ho na wanyɛ sɛnea ɔpɛ no, wɔbɛhwe

15 1 Ti 6, 9–10. 20 Heb 9, 27. 21 Mat 6, 20. 24 Dwom 147, 9.
32 Luk 22, 29; Yes 41, 14. 33 Luk 18, 22. 35 Ex 12, 11; 1 Pe 1, 13; Mat 25, 1–13.
39 1 Te 5, 2. 44 Mat 25, 21. 47 Yak 4, 17.

no mmaa pii. 48 Na nea onnim na ɔyɛ
ahwede no, wɔbɛhwe no kakraa bi.
Na obiara a wɔama no pii no, ne nkyɛn
na wɔbɛhwehwɛ pii; na nea wɔde pii
ahyɛ ne nsa no, ɔno na wobebisa no
nea ɛboro so.

*Akodi ho nkɔmhyɛ*

49 Mebae sɛ mebɛma ogya asɔ asase
so, na sɛ asɔ dedaw a, dɛn na mere-
hwehwɛ sen eyi? 50 Asubɔ bi wɔ hɔ
a wɔde bɛbɔ me, na me ho hiahia me
kosi sɛ wobewie bɔ!

(51–53: Mat 10, 34–36)

51 Mususuw sɛ mebae sɛ mebɛma
asomdwoe asase so? Ɛnte sa, na
mmom mpaapaemu. 52 Na efi nnɛ
ofi koro mu nnipa baanum bedi mpaa-
paemu, na baasa ne baanu anya, na
baanu ne baasa anya. 53 Wobedi
mpaapaemu na agya ne ne ba anya, na
ɔba ne agya anya; na ɛna ne ne babea
anya, na ɔbabea ne ɛna anya, na ase
ne ne sew anya, na osew ne ase anya.
54 Na osee nkurɔfo akuwakuw no
nso sɛ: Sɛ muhu sɛ osu amuna atɔe
fam a, ntɛm ara na muse: Osu reba; na
ɛba sa. 55 Na muhu sɛ nifa mframa
bɔ a, muse: Ahohuru reba; na ɛba mu.
56 Nyaatwomfo! Munim asase ne
ɔsoro ani nneɛma asekyerɛ, na adɛn na
munhu bere yi nso asekyerɛ? 57 Na
adɛn na mo ankasa nso mummu nea
ɛteɛ ho ntɛn?
58 Na sɛ wo ne wo nkurobɔfo rekɔ
otumfo anim a, wo ne no wɔ ɔkwan mu
no, bɔ mmɔden gye wo ho fi ne nsam,
na wantwe wo ankɔhyɛ ɔtemmufo nsa,
na ɔtemmufo no amfa wo amma ofiase-
hwɛfo, na ofiasehwɛfo no amfa wo
ankɔto afiase. 59 Mise wo sɛ:
Woremfi hɔ, gye sɛ woatua ɔban a
ɛbɛka akyiri no po ansa.

## Ti 13

*Asotwe ho asɛnka*

Saa bere no ara na nnipa bi a ɛwɔ hɔ
kaa Galileafo a Pilato de wɔn mogya
frafraa wɔn afɔre mu no ho asɛm
kyerɛɛ no. 2 Na obua see wɔn sɛ:
Mususuw sɛ Galileafo yi huu saa
amane yi nti na wɔyɛ nnebɔneyɛfo sen
Galileafo nyinaa? 3 Mise mo sɛ: Ɛnte
sa, na mmom sɛ moansakra mo adwene
a, mo nyinaa bɛyera saa ara. 4 Anaasɛ
nnipa dunwɔtwe a Siloa abantenten
no bu hwee wɔn so na ekum wɔn no,
mususuw sɛ wɔyɛ mmaratofo sen nnipa
a wɔte Yerusalem nyinaa? 5 Mise
mo sɛ: Ɛnte sa, na mmom sɛ moansakra
mo adwene a, mo nyinaa bɛyera saa
ara.

*Borɔdɔma a ɛnsow aba*

6 Na obuu wɔn bɛ yi sɛ: Obi wɔ
borɔdɔma a wadua ne bobe turom; na
ɔbae bɛhwehwɛɛ so aba, na wannya bi.
7 Na ɔka kyerɛɛ turomhwɛfo no sɛ:
Hwɛ, mfirihyia abiɛsa ni a maba
mabɛhwehwɛ borɔdɔma yi so aba, na
mannya bi. Twa kyene! Adɛn nti
na agye asase no akɛntɛn so? 8 Na
obua see no sɛ: Owura, ma ensi hɔ afe
yi nso nkosi sɛ mefumfunu ho, na megu
ase sumina. 9 Na ebia ɛbɛsow; na sɛ
ansow ansa a, woatwa akyene.

*Homeda bi ayaresa*

10 Na ɔkyerɛkyerɛe hyiadan bi mu
homeda. 11 Na hwɛ, ɔbea bi wɔ hɔ a
ɔwɔ ahoɔmmerɛw honhom mfirihyia
dunwɔtwe, na wapono a ontumi nteɛ
ne mu koraa po. 12 Na Yesu huu no
no, ɔfrɛɛ no, na osee no sɛ: Ɔbea,
wɔasan wo afi wo ahoɔmmerɛw mu.
13 Na ɔde ne nsa guu no so, na amonom
hɔ ara na ɔteɛe, na oyii Nyankopɔn ayɛ.
14 Na hyiadan no mu panyin a ɛyɛɛ no
ahi sɛ Yesu asa ɔyare homeda bua see
nkurɔfokuw no sɛ: Nnansia wɔ hɔ a
ɛsɛ sɛ nnipa yɛ mu adwuma; emu na
mommra na wɔnsa mo yare, na ɛnyɛ
homeda. 15 Na Awurade buaa no sɛ:
Nyaatwomfo! So mo mu biara nsan
ne nantwi anaa n'afurum mfi n'adidi-
daka ho mma ɔnkɔnom nsu homeda?
16 Na hwɛ, ɔbea yi a ɔyɛ Abraham
babea a Satan akyere no mfirihyia
dunwɔtwe yi, ɛnsɛ sɛ wɔsan no fi ɔkyere
yi mu homeda? 17 Na ɔkaa saa no,
n'atamfo no nyinaa anim guu ase, na
nkurɔfokuw no nyinaa ani gyei anu-
onyanne a ɔyɛe no nyinaa nti.

*Sinapi aba ne mmɔkaw ho bɛ*

(18–21: Mat 13, 31–33; Mar 4, 30–32)

18 Na ɔkae sɛ: Ade bɛn na Onya-
nkopɔn ahenni sɛ no anaasɛ dɛn ho na

50 Mat 20, 22; 26, 38; Yoh 12, 27. 54 Mat 16, 2–3. 58 Mat 5, 25–26. — 2 Yoh 9, 2. 3 Dwom 7, 12. 6 Mat 21, 19. 8 2 Pe 3, 9; 3, 15. 13 Mar 7, 32. 15 Luk 14, 5. 16 Luk 19, 9.

mede mɛto? 19 Ɛte sɛ sinapi fua a
onipa fa kɔtoo ne turom; na enyinii, na
ɛyɛɛ dua, na wim nnomaa bɛtraa n'abaa
so. 20 Na ɔkae bio sɛ: Dɛn ho na
mede Nyankopɔn ahenni mɛto? 21 Ɛte
sɛ mmɔkaw a ɔbea bi fae kɔfɔtɔw
asikresiam korokuma abiɛsa mu de
kosii sɛ ne nyinaa kawee.

*Ɔpon teateaa no*

22 Na ɔnennam nkurow mu ne
nkuraa ase kyerɛkyerɛ, na ɔnam so
rekɔ Yerusalem. 23 Na obi see no sɛ:
Awurade, wɔn a wobegye wɔn yɛ
kakraa bi anaa? 24 Na ɔka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Mompere nhyɛn ɔpon teateaa
no mu! Na mise mo sɛ: Nnipa pii
bɛhwehwɛ mu ahyɛn, na wɔrentumi.
25 Efi bere a ofiwura no bɛsɔre ato
pon mu no ara na mubefi ase agyina
akyiri, na moabɔ ɔpon akyi sɛ: Owura,
hiɛ yɛn! Na obebua mo sɛ: Mo de,
minnim nea mufi. 26 Ɛnna mubefi ase
aka sɛ: Yɛadidi na yɛanom w'anim, na
woakyerɛkyerɛ wɔ yɛn mmɔnten so
pɛn. 27 Na obese mo sɛ: Mo de,
minnim nea mufi. Mumfi me so, mo a
moyɛ nea ɛntee nyinaa!

(28–29: Mat 8, 11–12)

28 Ɛhɔ na mubesu atwɛre mo se sɛ
muhu Abraham, Isak ne Yakob ne
adiyifo no nyinaa Onyankopɔn ahenni
mu, na mo de, wɔapam mo afi mu.
29 Na wobefi apuei ne atɔe ne nifa ne
benkum aba abɛtra adidii Onyankopɔn
ahenni mu. 30 Na hwɛ, akyikafo bi
wɔ hɔ a wobedi kan, na adikanfo bi wɔ
hɔ a wɔbɛka akyiri.

*Herode Antipa*

31 Ɛdɔn no ara mu na Farisifo bi
bae besee no sɛ: Fi ha kɔ! Na Herode
pɛ wo akum wo. 32 Na osee wɔn sɛ:
Monkɔka nkyerɛ sakraman no sɛ: Hwɛ,
mitu ahonhommɔne, na mesa yare nnɛ
ne ɔkyena, na da a ɛto so abiɛsa no,
mawie.

*Yesu twa Yerusalem ho adwo*
(34–35: Mat 23, 37–39)

33 Nanso ɛsɛ me sɛ menantew nnɛ
ne ɔkyena ne n'adekyee; na enni ho
kwan sɛ odiyifo bi bɛtɔ baabi, gye
Yerusalem. 34 Yerusalem, Yeru-
salem a wukum adiyifo na wusiw wɔn
a wɔsomaa wɔn wo nkyɛn abo! Mpɛn
ahe ni a mepɛe sɛ meboaboa wo mma
ano sɛ akokɔtan boaboa ne mma ano
wɔ ne ntaban ase, nanso moampɛ.
35 Hwɛ, wobegyaw mo fi afituw ama
mo. Na mise mo sɛ: Morenhu me, gye
da a ɛbɛba sɛ mobɛka sɛ: Nhyira ne
nea ɔnam Awurade din so reba no!

## Ti 14

*Yesu sa obi a ɔyare sesaborɔ yare homeda*

Na ɛbae sɛ homeda bi, ɔkɔɔ Farisifo
panyin bi fi no, na wɔtɛw no. 2 Na
hwɛ, onipa bi wɔ n'anim a ɔyare sesa-
borɔ. 3 Na Yesu bua see mmara-
kyerɛfo ne Farisifo no sɛ: Ɛwɔ ho kwan
sɛ wɔsa yare homeda anaa? 4 Na
wɔyɛɛ komm. Na ɔfaa no saa no
yare, na ɔma ɔkɔe. 5 Na osee wɔn
sɛ: Mo mu hena na homeda n'afurum
anaa nantwi kɔtɔ abura mu a, ɔrenkɔtwe
no ntɛmntɛm? 6 Na wɔantumi ammua
no eyinom ho bi bio.

*Ahobrɛase*

7 Na ɔde n'ani karii wɔn a wohyiaa
wɔn adidi no. sɛnea wɔpaw mpanyin
trabea no, obuu wɔn bɛ ka kyerɛɛ wɔn
sɛ: 8 Sɛ obi hyia wo ayeforo ase a,
nkɔtra mpanyin trabea! Ebia wɔahyia
nea n'anim yɛ nyam sen wo. 9 Na
nea ohyiaa wo ne no no ba a, obese
wo sɛ: Ma oyi kwan! Na ɛno na wode
aniwu befi ase akɔfa akyiri trabea.
10 Na sɛ wohyia wo a, kɔ na kɔtra
akyiri trabea! Na nea ohyiaa wo no
ba a, waka akyerɛ wo sɛ: Damfo, twiw
kɔ soro nohɔ! Ɛno na wubenya nidi
wɔn a wɔne wo te adidii no anim.
11 Na obiara a ɔma ne ho so no,
wɔbɛbrɛ no ase; na nea ɔbrɛ ne ho ase
no, wɔbɛma no so.

*Ahiafo adidifrɛ*

12 Na osee nea ohyiaa no no nso sɛ:
Sɛ wotow pon awia anaa anwummere
a, mfrɛ wo nnamfo anaa wo nuanom
anaa w'abusuafo anaa afipamfo adefo!
Na wɔn nso ammehyia wo bi, na
woannya so akatua. 13 Na wotow
pon a, frɛ ahiafo, mmubuafo, mpakye
ne anifuraefo! 14 Na woanya nhyira;

24 Mat 7, 13–14; Flp 3, 12. 25 Mat 25, 11–12. 26 Mat 7, 22–23. 29 Luk 14, 15.
30 Mat 19, 30. 35 Dwom 118, 26. — 1 Luk 6, 6–11; 11, 37. 5 Luk 13, 15; Mat 12, 11.
7 Mat 23, 6. 11 Luk 18, 14; Mat 23, 12. 13 Deut 14, 29. 14 Yoh 5, 29.

efisɛ wonnì nea wɔde betua wo so ka.
Na atreneefo sɔre mu na wobetua wo
so ka.

*Apontow kɛse no*
(16–24: Mat 22, 2–10)

15 Na wɔn a wɔne no te adidii no mu
biako tee saa no, osee no sɛ: Nhyira
ne nea obedidi Onyankopɔn ahenni
mu! 16 Na osee no sɛ: Onipa bi tow
pon kɛse, na ohyiaa nnipa pii. 17 Na
adidi bere dui no, ɔsomaa n'akoa sɛ
ɔnkɔka nkyerɛ wɔn a wɔahyia wɔn no
sɛ: Mommra, na wɔasiesie nneɛma
awie. 18 Na wɔn nyinaa fii ase kaa
asɛnkoro yiyii wɔn ho ano. Nea odi
kan see no sɛ: Matɔ afuw, na ehia me
sɛ mekɔhwɛ; mesrɛ wo, yi me fi mu!
19 Na ɔfoforo se: Matɔ anantwi
mpamho anum, na mekɔsɔ wɔn mahwɛ;
mesrɛ wo, yi me fi mu! 20 Na ɔfoforo
se: Maware yere, enti mintumi memma.
21 Na akoa no bae bɛkaa nsɛm no
kyerɛɛ ne wura. Ɛnna ofiwura no bo
fuwii, na osee n'akoa no sɛ: Fi adi ntɛm
kɔ kurow no mmɔnten ne mprama so,
na kɔfa ahiafo ne mmubuafo ne ani-
furaefo ne mpakye bra! 22 Na akoa
no se: Owura, wɔayɛ sɛnea wohyɛɛ no,
nanso afa da so wɔ hɔ. 23 Na owura
no ka kyerɛɛ akoa no sɛ: Fi adi kɔ akwan
so ne ban ho, na kɔhyɛ wɔn na wɔmmra,
na me fi ha nyɛ ma. 24 Na mise mo
sɛ: Nnipa a wɔahyia wɔn no mu biara
renka m'aduan no nhwɛ.

*Kristo frɛ a ɔfrɛ nnipa*
(26–27: Mat 10, 37–38)

25 Na nkurɔfo akuwakuw pii ne no
nam. Na ɔdan ne ho ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
26 Sɛ obi ba me nkyɛn na ɔntan n'agya
ne ne na ne ne yere ne ne mma ne ne
nuabarimanom ne ne nuabeanom ne
n'ankasa ne kra nso a, ontumi nyɛ me
suani. 27 Na obiara a ɔnsoa n'asɛndua
na onni m'akyi no, ontumi nyɛ me suani.

*Akontaabu*

28 Na mo mu hena na ɔpɛ sɛ ɔto
abantenten, na ɔrentra ase mmu ho
akontaa ansa sɛ ɔwɔ nea ɔde betumi
awie? 29 Ebia wafi ase no, wantumi
anwie a, na wɔn a wohu nyinaa fi ase
goru ne ho 30 sɛ: Onipa yi fii ase tɔe,
na wantumi anwie. 31 Anaasɛ ɔhene
bɛn na ɔne ɔhene bi rekɔko, na ontra
ase nnwene ho kan sɛ obetumi de ɔpedu
akohyia nea ɔde ɔpeduonu reba no so
no? 32 Anyɛ saa a, ɔbaako no wɔ
akyirikyiri no, otu abɔfo kɔsrɛ sɛ
wɔmpata. 33 Saa ara nso na mo mu
biara a onnyaw nea ɔwɔ nyinaa ntumi
nyɛ me suani. 34 Nkyene ye. Na sɛ
nkyene dɛw tu a, wɔde to dɛn mu na
ayɛ dɛ bio? 35 Ɛmfata fam anaa
sumina so, na wɔtow gu. Nea ɔwɔ aso
betie no, ontie!

## Ti 15

*Oguan a wayera no*
(4–7: Mat 18, 12–14)

Na towgyefo ne nnebɔneyɛfo no
nyinaa twiw bɛn no sɛ wɔrebetie no.
2 Na Farisifo ne kyerɛwfo no nwiinwii
kae sɛ: Oyi gye nnebɔneyɛfo, na ɔne
wɔn didi. 3 Enti obuu wɔn bɛ yi sɛ:
4 Mo mu nipa bɛn na sɛ ɔwɔ nguan-
ten ɔha na wɔn mu biako kɔyera a,
ɔrennyaw aduakron akron no sare so,
na onni nea wayera no akyi nkosi sɛ
obehu no? 5 Na sɛ ohu no a, ɔde no
bɔ ne kɔn ho, na n'ani gye. 6 Na ɔba
ofie a, ɔfrɛfrɛ ne nnamfo ne n'afipamfo
boa ano ka kyerɛ wɔn sɛ: Momma mo
ne me ani nnye, na mahu me guan a
ɔyerae no. 7 Mise mo sɛ: Saa ara na
anigye bɛba ɔsoro, ɔdebɔneyɛfo biako
a ɔsakra n'adwene ho sen nnipa trenee
aduakron akron a enhia wɔn adwensa-
kra.

*Dwetɛbona a ayera no*

8 Anaasɛ ɔbea bɛn na ɔwɔ nnwetɛ-
bona du na emu biako yera a, ɔrensɔ
kanea, na ɔmpra ɔdan no mu, na
ɔnhwehwɛ yiye nkosi sɛ obehu? 9 Na
ohu a, ɔfrɛfrɛ ne nnamfo ne n'afipamfo
boa ano, na ɔka sɛ: Momma mo ne me
ani nnye, na mahu me dwetɛbona a
ɛyerae no. 10 Saa ara na mise mo sɛ:
Anigye ba Onyankopɔn abɔfo anim
ɔdebɔneyɛfo biako a ɔsakra n'adwene
ho.

*Ɔba hohwini*

11 Na ose: Onipa bi wɔ mmabarima
baanu. 12 Na wɔn mu akumaa no ka
kyerɛɛ n'agya sɛ: Agya, fa ahode a
ɛbɛyɛ me dea no ma me! Na ɔkyɛɛ

**15** Luk 13, 29. **20** 1 Ko 7, 33. **26** Deut 33, 9–10; Luk 18, 29–30. **27** Luk 9, 23.
**34** Mat 5, 13; Mar 9, 50. — **2** Luk 5, 30. **4** Hes 34, 11; 34, 16; Luk 19, 10.
**10** Efe 3, 10.

n'asetrade mu maa wɔn. 13 Na anni
da bi na ɔba akumaa no boaboaa ne
nyinaa ano, na otuu kwan kɔɔ akyiri-
kyiri asase bi so; ɛhɔ na ɔkɔbɔɔ ahohwi
sɛee n'ahode nyinaa. 14 Na owiee ne
nyinaa hwere no, ɔkɔm kɛse bi baa
asase no so, na efii ase hiaa no. 15 Na
ɔde ne ho kɔdan asase no so hɔni bi;
na ɔma ɔkɔɔ ne mfuw mu kɔhwɛɛ
mprako. 16 Na ne kɔn dɔe sɛ ɔde
asɛhono a mprako no di no bi hyɛ
n'afuru ma; nanso obiara amma no.
17 Na n'ani baa ne ho so no, ɔkae sɛ:
Apaafo ahe na m'agya nni a wonya
aduan ma ɛboro so; na me de, ɔkɔm
rekum me yi. 18 Mɛsɔre makɔ m'agya
nkyɛn, na mase no sɛ: Agya, mayɛ
ɔsoro ne w'anim bɔne. 19 Na mensɛ
sɛ wɔfrɛ me wo ba bio, na yɛ me sɛ
w'apaafo no mu biako!
20 Na ɔsɔre baa n'agya nkyɛn. Na
ɔda so wɔ akyirikyiri no, n'agya huu
no, na ne yam hyehyee no, na otutuu
mmirika kosoo ne kɔn mu, na ofew
n'ano. 21 Na ɔba no ka kyerɛɛ no sɛ:
Agya, mayɛ ɔsoro ne w'anim bɔne, na
mensɛ sɛ wofrɛ me wo ba bio. 22 Ɛnna
agya no ka kyerɛɛ ne nkoa sɛ: Momfa
atade a eye no mmra mmɛhyɛ no, na
momfa pɛtea nhyɛ ne nsa ne mpaboa
nhyɛ ne nan; 23 na momfa nantwi ba
a wadɔ srade no mmra mmekum no,
na yenni, na yɛn ani nnye. 24 Na me
ba yi wui, na wanyan bio; ɔyerae, na
wɔahu no. Na wofii ase gyee wɔn
ani.
25 Na ne ba panyin no wɔ afum; na
ɔreba na ɔbɛn fie no, ɔtee asanku ne
asaw. 26 Na ɔfrɛɛ asomfo no mu
biako bisaa no asɛm ko a aba. 27 Na
osee no sɛ: Wo nua aba, na w'agya
akum nantwi ba a wadɔ srade no, efisɛ
ne nsa aka no akwahosan mu. 28 Na
ne bo fuwii, na wampɛ sɛ ɔkɔ mu.
Ɛnna n'agya fii adi bɛsrɛɛ no. 29 Na
obua see agya no sɛ: Hwɛ mfirihyia
dodow yi a mede masom wo, nso
memfom wo mmara so da; nanso
wommaa me apapowa bi sɛ me ne me
nnamfo mfa nkogye yɛn ani da. 30 Na
wo ba yi a ɔne nguaman adi w'ahode
no bae ara pɛ de, woakum nantwi ba a
wadɔ srade no ama no. 31 Na osee
no sɛ: Ɔba, wowɔ me nkyɛn daa, na
nea mewɔ nyinaa yɛ wo dea. 32 Na
ɛsɛ sɛ yɛn ani gye na yɛn bo tɔ yɛn yam,
efisɛ wo nua yi wui, na wanyan; na
ɔyerae, na wɔahu no.

## Ti 16

*Ofiepanyin kontomponi no*

Na ɔka kyerɛɛ asuafo no nso sɛ:
Ɔdefo bi wɔ hɔ a ɔwɔ ofiepanyin bi, na
wɔde no kotwaa no sɛ ɔsɛe n'ade.
2 Na ɔfrɛɛ no see no sɛ: Ɛdɛn na mete
wɔ wo ho yi! Bebu wo panyinni ho
akontaa, na worenni panyin bio.
3 Na ofiepanyin no kae ne tirim sɛ:
Menyɛ dɛn, efisɛ me wura rebegye me
panyinni afi me nsam? Minni ahoɔden
a mede metutu, na ahua nso yɛ me
aniwu. 4 Mahu nea mɛyɛ, na wotu
me fi me panyinni so a, wɔagye me akɔ
wɔn afi. 5 Na ɔfrɛɛ ne wura adefirifo
nyinaa mmiako mmiako baa ne nkyɛn
see nea odi kan no sɛ: Wode me wura
ahe? 6 Na ose: Ngohina ɔha. Na
osee no sɛ: Gye wo nhoma, na tra ase
ntɛm kyerɛw aduonum! 7 Ɛnna osee
ɔfoforo sɛ: Na wo nso, ahe na wode?
Na ose: Mede awi ntwaa ɔha. Na
osee no sɛ: Fa wo nhoma, na kyerɛw
aduɔwɔtwe! 8 Na owura no yii ofie-
panyin kontomponi no ayɛ sɛ wadi no
nyansam; na wiase yi mma wɔ nyansa
sen hann mma wɔn mfɛfo mu.

*Ahonyade kwan pa*

9 Na me nso mise mo sɛ: Momfa
ahonyade a ɛntɛɛ no bi nyɛ nnamfo, na
sɛ ehia mo a, wɔagye mo akɔ daa afi no
mu. 10 Nea odi ade ketewaa mu
nokware no di pii mu nokware; na nea
ɔntɛɛ ade ketewaa mu no, na ɔntɛɛ
bebree mu nso. 11 Na enti sɛ moanni
ahonyade a ɛntɛɛ no mu nokware a,
hena na ɔde anokwade no bɛhyɛ mo
nsa? 12 Na sɛ moanni obi ade mu
nokware a, hena na ɔde mo de nso
bɛma mo?

*Ɔsom fanu*

13 Ofienipa biara ntumi nsom awu-
ranom baanu. Na ɔbɛtan obiako, na
wadɔ obiako no anaasɛ ɔbɛbata obiako
ho, na wabu obiako no animtiaa. Mu-
ntumi nsom Nyankopɔn ne mammon
[ahonyade].

---

**13** Mmb 29, 3. **16** Mmb 23, 21. **18** Yer 3, 12–13; Dwom 51, 4. **24** Efe 2, 1; 2, 5; 5, 14. **28** Luk 15, 2. — **8** Efe 5, 8; 1 Te 5, 5. **9** Luk 14, 14; Mat 6, 20; 10, 40; 19, 21. **10** Luk 19, 17. **13** Mat 6, 24.

*Yesu ka Farisifo anim*

14 Na Farisifo no a wɔyɛ sikapɛfo
tee eyinom nyinaa; na wɔserew no.
15 Na osee wɔn sɛ: Moyɛ nnipa a wobu
wɔn ho bem nnipa anim, nanso Onya-
nkopɔn de, onim mo koma mu. Na nea
ɛyɛ kɛse nnipa mu no yɛ akyide Onyan-
kopɔn anim. 16 Mmara ne adiyifo no
besii Yohane so; efi ɛno so no, wɔka
Onyankopɔn ahenni ho asɛmpa, na
obiara nam abran so kɔ mu. 17 Na
ɛyɛ mmerɛw sɛ ɔsoro ne asase betwam
sen sɛ mmara no ho nsensanee ketewa
biako bɛtɔ. 18 Obiara a ɔko ne yere
na ɔware ɔfoforo no sɛe aware; na
obiara a ɔware nea ne kunu ako no no
sɛe aware.

*Ɔdefo ne ohiani no*

19 Na ɔdefo bi traa ase a ɔhyɛ atade
kɔkɔɔ ne nwera pa, na ɔde asetra fɛfɛ
gye n'ani daa. 20 Na ohiani bi nso
traa ase a wɔfrɛ no Lasaro a wɔde no
akɔto n'abobow ano a watutu akuru.
21 Na ne kɔn dɔe sɛ odi mporo-
porowa a efi ɔdefo no pon so agu fam
no bi mee; nanso akraman bae bɛta-
foroo n'akuru mu. 22 Na ɛbae sɛ
ohiani no wui, na abɔfo bɛsoaa no kɔɔ
Abraham kokom. Na ɔdefo no nso
wui, na wosiee no. 23 Na ɔmaa n'ani
so wɔ asaman no, na ɔwɔ aninyanne mu,
na ohuu Abraham akyirikyiri ne Lasaro
sɛ otweri ne kokom. 24 Na ɔteɛɛm sɛ:
Agya Abraham, hu me mmɔbɔ, na soma
Lasaro na ɔmfa ne nsatea ano nkɔbɔ nsu
mu, na ɔmfa mmedwudwo me tɛkrɛma;
na merehu yaw ogyaframa yi mu.
25 Na Abraham se: Ɔba, kae sɛ wote
ase no, wudii yiye na Lasaro de, ohuu
amane; na afei ne werɛ akyekye, na
wo nso, worehu yaw. 26 Na eyi
nyinaa nkamfuaw, oku kɛse da yɛne
mo ntam a wɔn a wɔpɛ sɛ wofi ha yi ba
mo nkyɛn ntumi mma, na wɔn nso a
wɔwɔ nohɔ ntumi ntra mma yɛn nkyɛn.
27 Na ose: Ɛnde, agya, mesrɛ wo sɛ
soma no ma ɔnkɔ m'agya fi; 28 na
mewɔ nuabarimanom baanum, na
onkodi wɔn adanse, na wɔn nso amma
aninyanne mu ha yi bi. 29 Na Abra-
ham kae sɛ: Wɔwɔ Mose ne adiyifo no;
ma wontie wɔn! 30 Na ose: Dabi,
agya Abraham, na sɛ obi fi awufo mu
kɔ wɔn nkyɛn a, ɛnna wɔbɛsakra wɔn
adwene. 31 Na osee no sɛ: Sɛ wɔantie
Mose ne adiyifo no a, obi fi awufo mu
sɔre mpo a, wɔrennye nni.

## Ti 17

*Hintiduato*

Na ɔka kyerɛɛ n'asuafo no sɛ: Ɛdan
dɛn ara a, hintiduato bɛba de, nanso
nea ɛnam no so bɛba no nnue! 2 Anka
eye ma no sɛ wɔde owiyammo kyekyere
ne kɔn mu kɔtow no kyene po mu sen
sɛ ɔbɛto nketewa yi mu biako hintidua.

*Bɔne fafiri*

3 Monhwɛ mo ho so yiye! Na sɛ wo
nua fom a, ka n'anim; na sɛ ɔsakra
n'adwene a, fa firi no! 4 Na sɛ ɔfom
wo mpɛn ason da koro, na ɔsan ba wo
nkyɛn mpɛn ason ka sɛ: Masakra
m'adwene a, fa firi no! 5 Na asomafo
no see Awurade sɛ: Ka yɛn gyidi ho!

*Gyidi mu tumi*

6 Na Awurade se: Sɛ mowɔ gyidi sɛ
sinapi fua a, anka mobɛka akyerɛ
ankye yi sɛ: Wo ntini ntutu na kɔtɛw
ɛpo mu! Na ebetie mo.

*Nokwaredi*

7 Mo mu hena na ɔwɔ akoa a ɔfɛtɛw
asase anaasɛ ɔhwɛ mmoa, na ofi afum
ba ofie a, obese no sɛ: Bɛsen ntɛm kɔtra
adidii? 8 na ɔrense no sɛ: Siesie nea
medi, na bɔ wo ho so bɛsom me, na
minnidi na mennom ansa, na akyiri no,
wo nso woakodidi na woanom?
9 Ɔbɛda akoa no ase sɛ wayɛ nea
wɔahyɛ no no? 10 Saa ara na mo nso
sɛ moayɛ nea wɔahyɛ mo nyinaa a,
monka sɛ: Yɛyɛ nkoa a mfaso nni yɛn
ho; yɛayɛ nea ɛsɛ sɛ yɛyɛ.

*Akwatafo du ayaresa*

11 Na ɛbae sɛ ɔrekɔ Yerusalem no,
ɔfaa Samaria ne Galilea. 12 Na ɔrekɔ
akuraa bi ase no, mmarima du bi a
wɔyɛ akwatafo hyiaa no a wogyina-
gyina akyirikyiri, 13 na wɔmaa wɔn
nne so sɛ: Owura Yesu, hu yɛn mmɔbɔ!
14 Na ohuu wɔn no, osee wɔn sɛ:
Monkɔ mfa mo ho nkɔkyerɛ asɔfo. Na
ɛbae sɛ wɔrekɔ no, wɔn ho fii. 15 Na

14 Mat 23, 14. 15 Luk 18, 9–14; Dwom 7, 9; Mmb 6, 16–17. 16 Mat 11, 12–13.
17 Mat 5, 18. 18 Mat 5, 32; 19, 9. 29 2 Ti 3, 16. — 2 Mat 18, 6–7.
3 Mat 18, 15. 4 Mat 18, 21–22. 5 Mar 9, 24. 6 Mat 17, 20; 21, 21.
11 Luk 9, 51; 13, 22. 12 Lev 13, 45–46. 14 Luk 5, 14; Lev 14, 2–3.

wɔn mu biako hui sɛ ne ho asan no,
ɔsan n'akyi de nne kɛse beyii Nya-
nkopɔn ayɛ, 16 na ɔde n'anim butuw
fam wɔ ne nan ase daa no ase. Ɔno
de, ɔyɛ Samariani. 17 Na Yesu buae
sɛ: Ɛnyɛ du no na wɔn ho fii? Na
baakron no de, wowɔ he? 18 Wɔanhu
wɔn mu biara a ɔsan de anuonyam
brɛɛ Onyankopɔn sɛ ɔnanani yi nko?
19 Na osee no sɛ: Sɔre kɔ, wo gyidi
agye wo.

*Onyankopɔn ahenni no ba*

20 Na Farisifo no bisaa no sɛ da
bɛn na Onyankopɔn ahenni bɛba no,
obuaa wɔn sɛ: Onyankopɔn ahenni
mma sɛ ani tuae, 21 nanso wɔrenka
sɛ: Hwɛ ha anaa ɛhɔ! Na hwɛ, Onya-
nkopɔn ahenni no, mo mu na ɛwɔ.
22 Na ɔka kyerɛɛ asuafo no sɛ: Nna bi
bɛba a mobɛpɛ sɛ mubehu onipa ba no
nna no mu biako, na morenhu. 23 Na
wobese mo sɛ: Hwɛ ha! anaa: Hwɛ hɔ!
a, monnkɔ, nso munnni wɔn akyi!
24 Na sɛnea anyinam a ɛpa tew ɔsoro
ase fa hyerɛn kɔ ɔsoro ase fa baabi no,
saa ara nso na onipa ba no bɛyɛ ne da
no mu. 25 Nanso etwa sɛ ohu amane
pii na nnɛ mma yi po no ansa.

*Noa ne Lot nna ho mfatoho*

26 Na sɛnea ɛyɛe Noa nna no mu no,
saa ara nso na ɛbɛyɛ onipa ba no nna
mu. 27 Wodidii, wɔnomee, wɔwaree
yerenom na wɔmaa aware de kosii da
a Noa hyɛn adaka no mu, na nsuyiri
no bae, na ɛbɛsɛee wɔn nyinaa. 28 Sɛ
nso ɛyɛe Lot nna mu no, wodidii,
wɔnomee, wɔtɔe, wɔtɔnee, woduae, na
wɔtotoo adan. 29 Na da a Lot fii
Sodom kɔe no, na ogya ne sufre fi soro
tɔe, na ɛbɛsɛee wɔn nyinaa. 30 Saa
ara na ɛbɛyɛ ɛda a onipa ba no beyi ne
ho adi no. 31 Da no ara, nea ɔwɔ ɔdan
atifi na ne biribi wɔ ɔdan mu no, mma
onnsian mmmɛfa; na nea ɔwɔ afuw mu
no nso, mma ɔnnsan n'akyi. 32 Mo-
nkae Lot yere no! 33 Obiara a ɔbɛhwe-
hwɛ sɛ ogye ne kra no, ebefi ne nsa, na
obiara a ne kra befi ne nsa no begye
no nkwa. 34 Mise mo sɛ: Anadwo no,
nnipa baanu bɛda mpa koro so; wɔbɛfa
obiako, na wɔagyaw obiako. 35 Mmea
baanu bɛbom ayam awi; wɔbɛfa obiako
na wɔagyaw obiako. 36 (Mmarima
baanu bɛtra afum; wɔbɛfa obiako, na
wɔagyaw obiako.) 37 Na wobua see
no sɛ: Ɛhe, Awurade? Na osee wɔn
sɛ: Nea funu wɔ no, ɛhɔ na apete
bɛboaboa wɔn ho ano.

## Ti 18

*Ɔtemmufo a ɔntee no*

Na obuu wɔn bɛ bi de kyerɛe sɛ etwa
sɛ nnipa bɔ mpae daa a wɔmmrɛ ho
2 sɛ: Ɔtemmufo bi traa kurow bi mu a
onsuro Onyankopɔn, nanso ɔmfɛre
nnipa. 3 Na okunafo bi nso traa kurow
no mu, na ɔbaa ne nkyɛn sɛ: Bu ntɛn
gye me me tamfo nsam! 4 Na
wampene ma ɛkyɛe kakra. Na akyiri
yi ɔkae ne tirim sɛ: Minsuro Onya-
nkopɔn na memfɛre nnipa de, 5 nanso
okunafo yi haw me nti, mebu ntɛn
mama no, na wamfa ne ba a ɔba daa
no amma me ho anyeraw me. 6 Na
Awurade se: Muntie nea ɔtemmufo yi
ka! 7 Na Onyankopɔn, sɛ ɔtɔ ne bo
ase kyɛ wɔn ho nso a, ɔremmu ntɛn
nnye wɔn a wapaw wɔn a wosu frɛ no
awia ne anadwo no anaa? 8 Mise mo
sɛ, obebu ntɛn agye wɔn ntɛm. Nanso
onipa ba no ba a, so anka obehu gyidi
asase so?

*Farisini ne towgyeni no*

9 Na obuu binom a wɔde wɔn ho too
wɔn ho so sɛ wɔteɛ na wommu wɔn a
aka no bɛ yi sɛ: 10 Nnipa baanu kɔɔ
asɔrefi mpaebɔ; obiako yɛ Farisini, na
obiako yɛ ɔtowgyeni. 11 Farisini no
gyinae, na ɔbɔɔ mpae ne tirim sɛ:
Onyankopɔn, meda wo ase sɛ mente sɛ
nnipa a aka no te: Amimfo, nko-
tompofo, ayerefafo anaa mpo ɔtowgyeni
yi. 12 Midi mmuada dapɛn mu mpɛn
abien, mede nea minya nyinaa so
ntotoso du du mema.
13 Na ɔtowgyeni no gyinaa akyiri-
kyiri, na wampɛ sɛ ɔma n'ani so kyerɛ
ɔsoro po, na mmom ɔbɔɔ ne koko kae
sɛ: Onyankopɔn, hu me debɔneyɛfo
mmɔbɔ! 14 Mise mo sɛ: Oyi de bem
kɔɔ ne fi mmom sen obiako no; na
obiara a ɔma ne ho so no, wɔbɛbrɛ no

**19** Luk 7, 50. **20** Yoh 18, 36. **21** Mat 24, 23. **23** Luk 21, 8. **24** Mat 24, 27.
**25** Luk 9, 22. **26** Mat 24, 37–39. **27** Gen 7, 7–23. **29** Gen 19, 15; 19, 24–25.
**31** Mat 24, 17–18. **32** Gen 19, 26. **33** Luk 9, 24. **35** Mat 24, 40–41.
**37** Mat 24, 28. — **1** Rom 12, 12; Kol 4, 2; 1 Te 5, 17. **5** Luk 11, 7–8.
**11** Yes 58, 2–3. **12** Mat 23, 23. **13** Dwom 51, 1. **14** Luk 14, 11; Mat 23, 12.

ase, na nea ɔbrɛ ne ho ase no, wɔbɛma
no so.

*Yesu hyira mmofra*

(15–17: Mat 19, 13–15; Mar 10, 13–16)

15 Na wɔde nkokoaa nso brɛɛ no sɛ
ɔmfa ne nsa nka wɔn; na asuafo no hui
no, wɔkaa wɔn anim. 16 Na Yesu frɛɛ
mmofraa no bae see asuafo no sɛ:
Momma mmofraa no mmra me nkyɛn,
na munnsiw wɔn kwan! Na eyinom
sɛɛ na Onyankopɔn ahenni yɛ wɔn dea.
17 Nokware mise mo sɛ, obiara a
ɔrennye Onyankopɔn ahenni sɛ abofraa
no, ɔrenkɔ mu koraa.

*Daa nkwa*

(18–30: Mat 19, 16–29; Mar 10, 17–30)

18 Na ɔpanyin bi bisaa no sɛ:
Kyerɛkyerɛfo pa, dɛn na menyɛ na
manya daa nkwa? 19 Na Yesu see
no sɛ: Adɛn na wofrɛ me papa? Obiara
nyɛ papa gye obiako, ɔne Nyankopɔn.
20 Wunim mmara nsɛm no: Nsɛe
aware! Nni awu! Mmɔ korɔn! Nni
adansekurum! Di w'agya ne wo na
ni! 21 Na ɔkae sɛ: Eyinom nyinaa,
mifi me mmofraase na midii so. 22 Na
Yesu tee saa no, osee no sɛ: Ɛda so ka
wo ade biako, kɔtɔn nea wowɔ nyinaa,
na kyɛ ma ahiafo, na wubenya ademude
ɔsoro; na bra bedi m'akyi! 23 Na
ɔtee eyi no, ɛyɛɛ no awerɛhow sɛ; efisɛ
ɔyɛ ɔdefo kɛse.

*Ahonyade mu asiane*

24 Na Yesu hwɛɛ no kae sɛ: Sɛ
moahu den a ɛyɛ ma wɔn a wɔwɔ ade
sɛ wɔbɛkɔ Onyankopɔn ahenni mu!
25 Na ɛyɛ mmerɛw ma yoma sɛ ɔbɛfa
paane aniwa mu sen sɛ ɔdefo bɛkɔ
Onyankopɔn ahenni mu. 26 Na wɔn
a wɔtee no kae sɛ: Ɛnde hena na
wobetumi agye no? 27 Na ɔkae sɛ:
Nea entumi nyɛ nnipa fam no, Onya-
nkopɔn fam de, ebetumi ayɛ.

*Ahopakyi so akatua*

28 Na Petro se: Hwɛ, yɛagyaw ade
nyinaa na yɛabedi w'akyi. 29 Na osee
wɔn sɛ: Nokware mise mo sɛ: Obi nni
hɔ a wagyaw ofi anaa ɔyere anaa
anuanom anaa awofo anaa mma Onya-
nkopɔn ahenni nti, 30 na ɔrennya no
mmɔho pii ɛbere yi mu, ne wiase a
ɛreba no mu daa nkwa.

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ a ɛto so abiɛsa*

(31–34: Mat 20, 17–19; Mar 10, 32–34)

31 Na ɔfaa dumien no ka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Hwɛ, yɛrekɔ Yerusalem, na nneɛma
a adiyifo no akyerɛw onipa ba no ho
nyinaa bɛba mu. 32 Na wobeyi no
ahyɛ wiase aman sofo nsa, na wɔagoru
ne ho, na wɔabɔ no adapaa, na wɔafefe
ntasu agu no so, 33 na wɔaka no
mpire, na wɔakum no, na da a ɛto so
abiɛsa no, wasɔre bio. 34 Na wɔn de,
wɔante eyinom biara ase, na asɛm yi
ahintaw wɔn, na wɔanhu nea ɔkae no.

*Onifuraefo bi adehu*

(35–43: Mat 20, 29–34; Mar 10, 46–52)

35 Na ɛbae sɛ ɔrebɛn Yeriko no, na
onifuraefo bi te kwankyɛn resrɛsrɛ ade.
36 Na ɔtee sɛ nkurɔfokuw bi retwam
no, obisaa ase. 37 Na wɔka kyerɛɛ
no sɛ, Yesu Nasareni no na ɔretwam.
38 Na ɔteɛɛm sɛ: Yesu, Dawid ba, hu
me mmɔbɔ! 39 Na wɔn a wodi kan no
kaa n'anim sɛ ommua n'ano; nanso
ɔkɔɔ so teɛteɛm dennen sɛ: Dawid ba,
hu me mmɔbɔ! 40 Na Yesu gyina
hyɛɛ sɛ wɔmfa no mmrɛ no. Na ɔbɛnee
no, obisaa no 41 sɛ: Dɛn na wopɛ sɛ
meyɛ mema wo? Na ɔkae sɛ: Awurade,
ma minhu ade. 42 Na Yesu see no sɛ:
Hu ade! Wo gyidi agye wo. 43 Na
amonom hɔ ara ohuu ade, na odii
n'akyi de anuonyam maa Onyankopɔn.
Na ɔman no nyinaa hui no, wɔde ayeyi
maa Onyankopɔn.

## Ti 19

*Sakeo*

Na ɔkɔhyɛn Yeriko sɛ ɔretwam.
2 Na hwɛ, ɔbarima bi wɔ hɔ a wɔfrɛ no
Sakeo a ɔyɛ towgyefo panyin na ɔyɛ
ɔdefo. 3 Na ɔhwehwɛ Yesu ahu ne
nipaban, nanso nkurɔfokuw no nti
ontumi, efisɛ ɔyɛ akwatiaa. 4 Na
otutuu mmirika dii kan kɔforoo ankye
bi sɛ ɔkɔhwɛ no; efisɛ ɛhɔ na ɔrebɛfa.
5 Na Yesu duu hɔ no, ɔmaa n'ani so
huu no, na ɔka kyerɛɛ no sɛ: Sakeo, yɛ
ntɛm si fam; na wo fi na ɛsɛ sɛ metra
nnɛ. 6 Na ɔyɛɛ ntɛm sii fam, na ɔde
fɛw begyee no. 7 Na wohui no, wɔn
nyinaa nwiinwii kae sɛ: Ɔkɔ akosoɛ
ɔbarima a ɔyɛ ɔdebɔneyɛfo. 8 Na

---

**17** Mat 18, 3. **20** Ex 20, 12–16. **22** Mat 6, 20. **31** Luk 9, 22; 9, 44.
**34** Mar 9, 32. **42** Luk 17, 19. — **7** Luk 15, 2. **8** Ex 21, 1.

Sakeo gyina ka kyerɛɛ Awurade sɛ:
Awurade, hwɛ, mede m'ahode fa mekyɛ
ahiafo, na sɛ menam nkontompo so
magye obi biribi a, mebɔ ho mpɛn anan
mitua ka. 9 Na Yesu ka kyerɛɛ no sɛ:
Ɛnnɛ na nkwagye aba ofi yi mu, efisɛ
ɔno nso yɛ Abraham ba. 10 Na onipa
ba no bae sɛ ɔbɛhwehwɛ na wabegye
nea ayera.

*Mmɛnnaa du*
(11–27: Mat 25, 14–30)

11 Na wɔretie eyinom no, ɔtoaa so
buu bɛ bi, efisɛ na wabɛn Yerusalem,
na wosusuwii sɛ Onyankopɔn ahenni
rebeyi ne ho adi amonom hɔ ara. Enti
ɔkae sɛ: 12 Ɔdehye bi kɔɔ asase bi
so akyirikyiri sɛ ɔrekogye n'ahenni na
wasan aba. 13 Na ɔfrɛɛ ne nkoa mu
du de mmɛnnaa du maa wɔn; na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Monyɛ ho adwuma nkosi
sɛ mɛba. 14 Na ne manfo tan no, na
wɔsomaa abɔfo dii n'akyi sɛ: Yɛmpɛ
sɛ oyi di yɛn so hene. 15 Na ɛbae sɛ
onyaa ahenni no na ɔsan bae no, ɔhyɛe
sɛ wɔmfrɛ ne nkoa a ɔde sika no maa
wɔn no mmrɛ no, na onhu nea obiara
adi gua anya. 16 Na nea odi kan no
bae bɛkae sɛ: Owura, wo bɛnnaa no
awo mmɛnnaa du aka ho. 17 Na osee
no sɛ: Wiɛ, akoa pa, sɛ woadi ketewaa
mu nokware nti, di nkurow du so tumi!
18 Na nea otia abien no bae bɛkae sɛ:
Owura, wo bɛnnaa no awo mmɛnnaa
anum. 19 Na osee oyi nso sɛ: Wo nso
di nkurow anum so! 20 Na ɔfoforo
bae bɛkae sɛ: Owura, hwɛ, wo bɛnnaa
a mede mehyɛɛ dukuu mu no ni. 21 Na
misuroo wo, efisɛ woyɛ onipa a woyɛ
den, wofa nea womfa ntoo hɔ ɛ, na
wutwa nea wungui ɛ. 22 Na osee no
sɛ: Akoa bɔne, wo ankasa anom asɛm
so na menam mebu wo atɛn. Wunim
sɛ meyɛ onipa a meyɛ den a mefa nea
memfa mentoo hɔ, na mitwa nea mingui
ɛ, 23 na adɛn nti na woamfa me sika
no ankɔto sikakorabea, na meba a,
mabegye m'ade ne ɛho mfɛntom?
24 Na osee wɔn a wogyina ho no sɛ:
Munnye ne nsam bɛnnaa no, na momfa
nkɔma nea ɔwɔ mmɛnnaa du no.
25 Na wosee no sɛ: Owura, ɔwɔ
mmɛnnaa du! 26 Na mise mo sɛ:
Obiara a ɔwɔ no na wɔbɛma no; na nea
onni no, nea ɔwɔ po, wobegye ne nsam.
27 Na m'atamfo a wɔmpɛ sɛ midi wɔn
so hene no, momfa wɔn mmra ha, na
mummekum wɔn m'anim! 28 Na
owiee eyinom ka no, ɔsen dii kan sɛ
ɔrekɔ Yerusalem.

*Wɔfɛm afurum ba*
(29–38: Mat 21, 1–9; Mar 11, 1–10;
Yoh 12, 12–16)

29 Na ɛbae sɛ ɔbɛn Betfage ne Betania
bepɔw a wɔfrɛ no Ngo Bepɔw ho no,
ɔsomaa n'asuafo no mu baanu 30 sɛ:
Monkɔ akuraa a ɛda mo anim yi ase,
na mohyɛn hɔ a, mubehu afurum ba a
wɔasa no a onipa biara ntraa no so pɛn;
monsan no mmra ha! 31 Na sɛ obi
bisa mo sɛ: Adɛn nti na mosan no?
a, nea monka ne sɛ: Ne ho hia Awurade.
32 Na wɔn a wɔsomaa wɔn no kɔe kohui
sɛnea ɔka kyerɛɛ wɔn no ara. 33 Na
wɔresan afurum ba no no, ne wuranom
ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Adɛn na mosan
afurum ba no? 34 Na wɔkae sɛ: Ne
ho hia Awurade.

*Yesu hyɛn Yerusalem*

35 Na wɔde no brɛɛ Yesu; na wɔde
wɔn ntama guu afurum ba no so, na
wɔde Yesu traa so. 36 Na ɔrekɔ no,
wɔde wɔn ntama sesɛw ɔkwan mu.
37 Na ɔbɛn nea wɔrebesian Ngo Bepɔw
no, asuafo no nyinaa ani fii ase gyei,
na wɔde nne kɛse yii Nyankopɔn ayɛ
wɔ ahoɔdenne a wɔahu nyinaa nti
38 se: Nhyira ne ɔhene a ɔnam Awu-
rade din mu reba no! Asomdwoe wɔ
ɔsoro, na anuonyam wɔ sorosoro nohɔ.
39 Na Farisifo no mu bi a wɔwɔ
nkurɔfokuw no mu ka kyerɛɛ no sɛ:
Kyerɛkyerɛfo, ka w'asuafo no anim!
40 Na obua see wɔn sɛ: Mise mo sɛ:
Eyinom mua wɔn ano a, anka abo mpo
bɛteɛm.

*Yesu su gu kurow no so*

41 Na ɔbɛnee no, ɔhwɛɛ kurow no
sui wɔ so se: 42 Sɛ wo nso anka ɛnnɛ
wunim nea ɛfa asomdwoe ho ɛ!—Nanso
afei, wɔde ahintaw wo. 43 Na nna bi
bɛba wo so a w'atamfo betwa wo ho
ka, na wɔatwa wo ho kɔntɔnkrɔn, na
wɔaka wo ahyɛ mu baabiara, 44 na
wɔadwiriw wo ne wo mma a wɔwɔ wo
mu no agu fam, na wɔrennyaw wo mu
bo ɔbo so, efisɛ woanhu bere a [wɔdom]
bɛhwɛɛ wo no.

---

9 Luk 13, 16. 10 Luk 5, 32; 1 Ti 1, 15. 12 Mar 13, 34. 14 Yoh 1, 11.
17 Luk 16, 10. 26 Luk 8, 18; Mat 13, 12. 38 Luk 2, 14. 41 2 Ah 8, 11; Yoh 11, 35.
42 Deut 32, 29. 44 Luk 21, 6.

*Ɔpam aguadifo fi asɔrefi*

(45–48: Mat 21, 12–16; Mar 11, 15–18;
Yoh 2, 13–16)

45 Na ɔkɔɔ asɔrefi no, ofii ase pam
wɔn a wɔtɔn ade wɔ hɔ no 46 see wɔn
sɛ: Wɔakyerɛw sɛ: Me fi yɛ asɔrefi; na
mo de, mode ayɛ adwowtwafo tu.
47 Na daa ɔkyerɛkyerɛe asɔrefi hɔ; na
asɔfo mpanyin no kyerɛwfo ne ɔman
no mu atitiriw hwehwɛ ne akum no.
48 Na wɔanhu nea wɔbɛyɛ; efisɛ ɔman
no nyinaa de wɔn ho bataa ne ho tiee
no.

## Ti 20

*Ɔman mpanyin no animguase*

(1–8: Mat 21, 23–27; Mar 11, 27–33)

Na ɛbae sɛ da bi a ɔrekyerɛkyerɛ
ɔman no wɔ asɔrefi na ɔreka asɛmpa
no no, asɔfo mpanyin ne kyerɛwfo ne
mpanyimfo no baa no so, 2 na wɔbɛka
kyerɛɛ no sɛ: Ka tumi ko a wode yɛ
nneɛma yi kyerɛ yɛn, anaasɛ hena na
ɔmaa wo tumi yi? 3 Na obua see wɔn
sɛ: Me nso mebisa mo asɛm biako na
monka nkyerɛ me: 4 Yohane asubɔ
no, efi soro anaasɛ efi nnipa? 5 Na
wosusuw sisee wɔn ho sɛ: Sɛ yɛka sɛ
efi soro a, ɔbɛka sɛ: Ɛnde adɛn nti na
moannye no anni? 6 Na sɛ yɛka sɛ efi
nnipa a, ɔman no nyinaa besiw yɛn abo;
efisɛ wogye di ampa sɛ Yohane yɛ
odiyifo. 7 Na wobuae sɛ wonnim nea
efi. 8 Na Yesu nso see wɔn sɛ: Me
nso menka tumi ko a mede meyɛ
eyinom menkyerɛ mo.

*Akuafo bɔne no*

(9–19: Mat 21, 33–46; Mar 12, 1–12)

9 Na ofii ase buu ɔman no bɛ yi sɛ:
Onipa bi yɛɛ bobe turo, na ɔde fɛm
akuafo bi, na ogyaw hɔ kɔɔ baabi
kɔkyɛe. 10 Na bere no dui no, ɔsomaa
akoa bi kɔɔ akuafo no nkyɛn, sɛ wɔmma
no bobe turo no mu aba no bi; na
akuafo no hwee no ma ɔnam nsansa
kɔe. 11 Na ɔsomaa akoa foforo; na
ɔno nso, wɔhwee no bɔɔ no adapaa ma
ɔnam nsansa kɔe. 12 Na ɔsomaa nea
ɔto so abiɛsa; na ɔno nso, wopirapiraa
no pam no fii hɔ. 13 Na bobe turo
wura no kae sɛ: Menyɛ no dɛn?
Mɛsoma me dɔba; ebia wɔbɛfɛre no.
14 Na akuafo no huu no no, wosusuw
sisee wɔn ho sɛ: Ɔdedifo no ni; momma
yenkum no, na apɛgyade no nyɛ yɛn
dea. 15 Na wɔtwee no fii bobe turom
hɔ kokum no. Enti ɛdɛn na bobe turo
wura no bɛyɛ wɔn? 16 Ɔbɛba abɛsɛe
akuafo yi, na ɔde bobe turo no ama
afoforo. Na wɔtee no, wɔkae sɛ:
Wɔmmma ɛmmma sa! 17 Na ɔhwɛɛ
wɔn anim kae sɛ: Na ɛdɛn na wɔakye-
rɛw sɛ:

Ɔbo a abantofo apa no,
ɛno na abɛyɛ twea tibo.

18 Obiara a ɔbɛhwe ɔbo no so no,
obebubu; na nea ɛbɛhwe no so no,
ɛbɛpɛtɛw no. 19 Na kyerɛwfo no asɔfo
mpanyin no hwehwɛɛ sɛ wɔde wɔn nsa
koso no mu kyere no dɔn no ara mu,
nanso wosuroo ɔman no; efisɛ wohui sɛ
bɛ a obui no, ɔde wɔn.

*Towyi ho asɛmmisa*

(20–26: Mat 22, 15–22; Mar 12, 13–17)

20 Na wɔtɛw no, na wɔsomaa srafo
bi a wotintim wɔn anim sɛ wɔyɛ nnipa
trenee sɛ wɔnkɔpɛ no asɛm, na wɔayi
no ama amrado tumi ne mmara. 21 Na
wobisaa no sɛ: Kyerɛkyerɛfo, yenim sɛ
wokasa na wokyerɛkyerɛ yiye, nanso
womfɛre obiara anim, na wokyerɛkyerɛ
Onyankopɔn kwan nokware mu.
22 Yɛwɔ ho kwan sɛ yeyi tow ma
Kaesare anaasɛ yennyi? 23 Na ohuu
wɔn nkɔnkɔnsa no, ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
24 Momfa denare mmɛkyerɛ me!
Hena mfonini ne nkyerɛwee na ɛwɔ so
yi? Na wɔkae sɛ: Kaesare de. 25 Na
osee wɔn sɛ: Ɛnde momfa Kaesare de
mma Kaesare ne Nyankopɔn de mma
Onyankopɔn. 26 Na wɔantumi annya
n'asɛm bi anso mu ɔman no anim, na
ne mmuae no yɛɛ wɔn nwonwa, na
womuaa wɔn ano.

*Owusɔre ho asɛmmisa*

(27–40: Mat 22, 23–33; 22, 46;
Mar 12, 18–27; 12, 34)

27 Na Sadukifo a wɔka sɛ owusɔre
nni hɔ no mu bi bae bebisaa no 28 sɛ:
Kyerɛkyerɛfo, Mose kyerɛw maa yɛn
sɛ: Sɛ obi nua wu, na ɔwɔ yere, na
wanwo mma, na owu a, ne nua no mfa
ne yere no nware, na ɔnwo mma mma
ne nua no. 29 Nso anuanom baason

---

**46** Yes 56, 7; Yer 7, 11. — **10** 2 Be 36, 15–16. **17** Dwom 118, 22. **19** Luk 19, 48.
**20** Luk 11, 54. **28** Deut 25, 5–6.

traa ase. Na nea odi kan waree yere,
wannya ɔba na owui. 30 Na nea ɔto
so abien 31 ne nea ɔto so abiɛsa
waree no; na saa ara na wɔn baason
nyinaa waree no, na wɔannyaw mma
na wowuwui. 32 Na akyiri no, ɔbea
no nso wui. 33 Na afei ɔsɔre mu no,
ɔbɛyɛ wɔn mu hena yere? Efisɛ wɔn
baason no aware no. 34 Na Yesu bua
see wɔn sɛ: Wiase yi mma ware, na
wɔde wɔn ma aware; 35 na wɔn a
wobebu wɔn sɛ ɛsɛ wɔn sɛ wɔn nsa bɛka
wiase [foforo] no ne ɔsɔre a wɔbɛsɔre
afi awufo mu no de, wɔnware, nso
wɔmfa wɔn mma aware. 36 Nso won-
tumi nwu bio; na wɔte sɛ abɔfo, na
wɔyɛ Onyankopɔn mma, sɛ wɔyɛ
owunyan mma ntia. 37 Na sɛ awufo
nyan de, Mose nso kyerɛe wɔ wura no
ho asɛm no mu, sɛ ɔfrɛ Awurade sɛ:
Abraham Nyankopɔn ne Isak Nya-
nkopɔn ne Yakob Nyankopɔn. 38 Na
ɔnyɛ awufo Nyankopɔn, na mmom
ateasefo de; efisɛ wɔn nyinaa te ase
ma no. 39 Na kyerɛwfo no mu bi
buae sɛ: Kyerɛkyerɛfo, woaka no yiye.
40 Na eyi akyi no, wɔantumi ammisa
no asɛm bi bio.

*Dawid ba ne Dawid wura*
(41–44: Mat 22, 41–45; Mar 12, 35–37)

41 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Adɛn nti
na wɔka sɛ: Kristo no yɛ Dawid ba?
42 Na Dawid ankasa ka nnwom
nhoma no mu sɛ:
Awurade see me wura sɛ:
Tra me nifa
43 kosi sɛ mede w'atamfo mɛyɛ wo nan
ase ntiaso.
44 Enti Dawid frɛ no owura a, na ɛyɛɛ
dɛn na ɔyɛ ne ba?

*Kyerɛwfo no su*
(45–47: Mat 23, 1; 23, 5–7; 23, 14;
Mar 12, 38–40)

45 Na ɔman no nyinaa retie no,
osee asuafo no sɛ: 46 Monhwɛ mo ho
yiye kyerɛwfo a wɔpɛ ntade atenten
mu nantew, na wɔpɛ gua so nkyia ne
mpanyin nkongua hyia adan mu ne
mpanyin trabea adidi ase no ho;
47 wɔn na wɔmene akunafo adan, na
wɔbɔ mpae atenten kyerɛ. Wɔn ara
wobenya afobu a ɛboro so.

## Ti 21

*Ɔbea kunafo hiani no akyɛde*
(1–4: Mar 12, 41–44)

Na ɔmaa n'ani so huu adefo a wɔde
wɔn ayɛyɛde regu tow adaka no mu.
2 Na ohuu ɔbea kunafo hiani bi nso a
ɔde mman abien beguu mu. 3 Na
ɔkae sɛ: Nokware mise mo sɛ, okunafo
hiani yi de bebree abegu mu sen wɔn
nyinaa. 4 Na eyinom nyinaa fi nea
wɔwɔ na aboro wɔn so no mu na wɔde
bi abegu mu, na oyi de, ofi ne hia mu
de n'asetrade a ɔwɔ nyinaa na abegu
mu.

*Asɔrefi sɛe ho nkɔmhyɛ*
(5–24: Mat 24, 1–21; Mar 13, 1–19)

5 Na ebinom reka asɔrefi no ho asɛm
sɛnea wɔde abo fɛfɛ ne adekyɛde
ahyehyɛ no no, ɔkae sɛ: 6 Nneɛma a
muhu yi de, nna bi bɛba a wɔrennyaw
ɔbo wɔ ɔbo so emu a wɔrennwiriw ngu
fam.

*Nsɛm a edi ɔsɛe yi anim*

7 Na wobisaa no sɛ: Kyerɛkyerɛfo,
da bɛn na eyinom bɛba, na eyinom
rebɛba a, ɛho sɛnkyerɛnne ne dɛn?
8 Na ose: Monhwɛ na wɔannaadaa mo,
na nnipa bebree bɛba me din mu
abɛka sɛ: Mene no, ne: Ɛbere no abɛn.
Na enti munnni wɔn akyi! 9 Na sɛ
mote ɔko ne mansotwe a, mommma
ɛnnyɛ mo hu; na etwa sɛ eyinom ba
kan; na awiei no de, ɛremma ntɛm.

*Akodi ne asasewosow*

10 Ɛnna osee wɔn sɛ: Ɔman bɛsɔre
ɔman so, ne ahenni ahenni so. 11 Na
asasewosow kɛse bɛba mmeaemmeae,
na ɔkɔm ne ɔyaredɔm bɛba; na ahude
ne nsɛnkyerɛnne akɛse befi soro aba.

*Ɔtaa*

12 Na nea edi eyinom nyinaa kan
ne sɛ wɔde wɔn nsa beso mo mu, na
wɔataa mo, na wɔayi mo akɔ hyia adan
mu ne afiase, na wɔde mo akɔ ahene
ne amradofo anim me din nti, 13 na
mode adi [me ho] adanse.

*Ogye*

14 Enti momfa nto mo tirim sɛ, ɛyɛ
a, munnnwen nea mode beyi mo ano

---

36 1 Yoh 3, 1–2. 37 Ex 3, 2; 3, 6. 42 Dwom 110, 1. 46 Luk 11, 43. —
3 2 Ko 8, 12. 6 Luk 19, 44. 12 Luk 12, 11. 14 Mat 10, 19.

ho ansa. 15 Na me na mɛma mo ano
ne nyansa a mo atamfo nyinaa rentumi
ntua ano na wɔrennyina anim. 16 Na
awofo ne anuanom ne abusuafo ne
nnamfo nso beyi mo ama, na wɔama
wɔakum mo mu binom. 17 Na me
din nti nnipa nyinaa betan mo. 18 Na
mo ti nhwi biako po renyera. 19 Mo
boasetɔ mu na mubenya mo kra.

*Atamfo betwa Yerusalem ho ahyia*

20 Na sɛ muhu sɛ dɔm atwa Yeru-
salem ho ahyia a, ɛnde munhu sɛ ne bɔ
abɛn. 21 Ɛnna momma wɔn a wɔwɔ
Yudea nguan nkɔ mmepɔw so, na wɔn
a wɔwɔ [Yerusalem] mfi mu nkɔ, na
wɔn a wɔwɔ nkuraase no, mommma
wɔnnkɔ mu, 22 efisɛ eyi ne aweredi
nna, na nneɛma a wɔakyerɛw no
nyinaa aba mu.

*Kurow no sɛe*

23 Na wɔn a wɔafa afuru ne wɔn a
wɔma nufu nna no mu no nnue! Na
ahohia kɛse bɛba asase no so, na abu-
fuw bɛda ɔman yi so. 24 Na wɔbɛtotɔ
nkrante ano, na wɔafa wɔn nnommum
akɔ amanaman nyinaa so. Na wiase
amanaman betiatia Yerusalem so de
akosi sɛ amanaman no bere bewie du.

*Onipa ba no ba*

(25–28: Mat 24, 29–30; Mar 13, 24–26.
29–33: Mat 24, 32–35; Mar 13, 28–31)

25 Na nsɛnkyerɛnne bɛba owia ne
ɔsram ne nsoromma mu, na amanaman
ho bɛyeraw wɔn asase so, ɛpo ne
asorɔkye a ɛrehuru nti; 26 na ehu ne
nneɛma a wɔhwɛ a ɛreba wiase no
bɛma nnipa atotɔ beraw; efisɛ wɔbɛwo-
sow ɔsoro ahoɔden. 27 Ɛnna wobehu
onipa ba no sɛ ɔde tumi ne anuonyam
kɛse reba omununkum mu. 28 Na
nneɛma yi refi ase aba a, monhwɛ
ɔsoro na momma mo ti so, efisɛ mo gye
rebɛn.

29 Na obuu wɔn bɛ sɛ: Monhwɛ
borɔdɔma ne nnua nyinaa! 30 Sɛ
enya fefɛw na mohwɛ a, mo ankasa
muhu sɛ ahohuru bere anya abɛn.
31 Saa ara na mo nso, sɛ muhu sɛ
eyinom ba a, munhu sɛ Onyankopɔn
ahenni abɛn. 32 Nokware mise mo sɛ,
awo ntoatoaso yi rentwam, gye sɛ ne
nyinaa aba mu ansa. 33 Ɔsoro ne
asase betwam, na me nsɛm de, ɛre-
ntwam da.

*Kɔkɔbɔ*

34 Na monhwɛ mo ho so yiye, na
potwaa ne asabow ne nkwa yi mu
nneɛma ho dadwen ne haw anhyɛ mo
koma so, na ɛda no ammɛto mo mpofi-
rim te sɛ afiri, 35 na ɛbɛba wɔn a wɔte
asase nyinaa ani nyinaa so. 36 Enti
monwɛn na monsrɛ daa, na moanya
ahoɔden de aguan afi nneɛma a ɛrebɛba
yi nyinaa mu, na moakogyina onipa ba
no anim.

37 Nso nna no mu da biara ɔkye-
rɛkyerɛ asɔrefi hɔ awia, na anadwo na
wafi hɔ akɔtra bepɔw a wɔfrɛ no Ngo
Bepɔw no so. 38 Na ɔman no nyinaa
tua anɔpa ba ne nkyɛn asɔrefi hɔ betie
no.

## Ti 22

*Yuda nkɔnkɔnsa*

(1–2: Mat 26, 1–5; Mar 14, 1–2.
3–6: Mat 26, 14–16; Mar 14, 10–11)

Na Apiti afahyɛ a wɔfrɛ no Twam no
bɛnee. 2 Na asɔfo mpanyin ne kye-
rɛwfo no hwehwɛe sɛnea wɔbɛyɛ na
wɔakum no; efisɛ wosuro ɔman no.

3 Na Satan kɔhyɛn Yuda a wɔfrɛ no
Iskariot a ɔyɛ dumien no mu biako no
mu. 4 Na ɔne asɔfo mpanyin ne
asafohene no kɔkasae kyerɛe sɛnea
ɔbɛyɛ na wayi no ama wɔn. 5 Na ɛyɛɛ
wɔn anigye, na wɔne no hyehyɛe sɛ
wɔbɛma no sika bi. 6 Na ɔpenee; na
ɔhwehwɛe sɛnea obenya ɔkwan ayi no
ama wɔn wɔ nkurɔfokuw no akyi.

*Twam no siesie*

(7–23: Mat 26, 17–29; Mar 14, 12–25)

7 Na afei Apiti da a ɛsɛ sɛ wokum
Twam guan no dui. 8 Na ɔsomaa
Petro ne Yohane sɛ: Monkɔ nkosiesie
Twam no mma yɛn, na yemmedi.
9 Na wosee no sɛ: Ɛhe na wopɛ sɛ
yekosiesie? 10 Na osee wɔn sɛ: Hwɛ,
mudu kurow no mu a, onipa bi a ɔso
sukuruwa behyia mo; munni n'akyi
nkɔ ofi a ɔbɛkɔ mu no mu. 11 Na
munse ofiwura no sɛ: Kyerɛkyerɛfo
se wo sɛ: Ɛhe na ahɔhodan a me ne

15 Aso 6, 10. 17 Mat 10, 21–22. 19 2 Be 15, 7; Heb 10, 36. 22 Yer 5, 29.
24 Rom 11, 25; Adi 11, 2. 27 Dan 7, 13. 28 Flp 4, 4–5. 33 Luk 16, 17.
34 Mar 4, 19; 1 Te 5, 3. 36 Mar 13, 33. — 2 Luk 20, 19. 3 Yoh 13, 2; 13, 27.
7 Ex 12, 18–20.

m'asuafo bedi mu Twam no wɔ?
12 Na ɔbɛkyerɛ mo abansoro asa kɛse
bi a wɔahyehyɛ mu; ɛhɔ na munko-
siesie! 13 Na wɔkɔe kohui sɛnea ɔka
kyerɛɛ wɔn no, na wosiesiee Twam no.

*Adidi a edi akyiri*

14 Na dɔn no dui no, ɔbɛtraa ase, na
asomafo no ka ne ho. 15 Na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɔpɛ na mepɛe sɛ me ne
mo di Twam yi ansa na mahu amane.
16 Na mise mo sɛ, merenni bi bio, gye
da a aba mu Onyankopɔn ahenni mu.
17 Na ɔfaa kuruwa no daa ase, na
ɔkae sɛ: Munnye eyi, na monkyɛ mu!
18 Na mise mo sɛ, merennom bobe aba
no bi bio, gye da a Onyankopɔn ahenni
aba.

*Adidi kronkron no asehyɛ*

19 Na ɔfaa abodoo daa ase bubui,
na ɔde maa wɔn kae sɛ: Eyi ne me
honam a mo nti wɔde rema; monyɛ eyi
mfa nyɛ me nkae. 20 Saa ara nso na
wowiee adidi no, ɔfaa kuruwa no kae
sɛ: Kuruwa yi ne apam foforo me
mogya mu, ɛno na mo nti wɔrehwie
agu. 21 Nso hwɛ, nea ɔreyi me ama
no nsa ne me wɔ ɔpon so. 22 Na
onipa ba no rekɔ sɛnea wɔahyɛ no de,
nanso onipa a okoyi no ama no nnue!
23 Na wofii ase bisabisae wɔ wɔn mu
sɛ, hena ara na ɔrebɛyɛ saa ade yi.

*Yesu kasa tia ahomaso*
(25–26: Mat 20, 25–27; Mar 10, 42–44)

24 Na akasakasa bi nso baa wɔn mu
sɛ wɔn mu hena na wobebu no kɛse.
25 Na osee wɔn sɛ: Wiase amanaman
ahene di wɔn so ahensɛm, na wɔn a
wodi wɔn so tumi no, wɔfrɛ wɔn adɛɛfo.
26 Na mo de, monnyɛ sa, na mmom nea
ɔyɛ mo mu kɛse no, ɔnyɛ sɛ akumaa; na
nea ɔyɛ otitiriw no nyɛ sɛ nea ɔsom.
27 Na hena na ɔso, nea ɔte aduan ho
anaasɛ nea ɔsom? Ɛnyɛ nea ɔte aduan
ho? Na me de, mewɔ mo mu sɛ nea
ɔsom. 28 Na mone wɔn a wɔda so ka
me ho me sɔhwɛ mu. 29 Na me nso
sɛnea m'agya ayi ahenni ama me no,
saa ara na meyi mama mo, 30 na
moadidi na moanom me pon so wɔ
m'ahenni mu, na moatra nhengua so
abu Israel mmusuakuw dumien no
atɛn.

*Petro pa ho nkɔmhyɛ*
(31–34: Mat 26, 31–35; Mar 14, 27–31;
Yoh 13, 36–38)

31 Simon, Simon, hwɛ, anka Satan
pɛ sɛ onya mo, na ɔpo mo so sɛ aburow.
32 Nanso masrɛ mama wo, na wo
gyidi no ansa. Na wo de, sɛ daakye
wodan a, hyɛ wo nuanom den! 33 Na
osee no sɛ: Awurade, masiesie me ho
sɛ me ne wo bɛkɔ afiase ne owu mu.
34 Na ose: Petro, meka mekyerɛ wo
sɛ, ɛnnɛ, ansa na akokɔ bɛbɔn no, na
woasan mprɛnsa sɛ wunnim me.

*Kɔkɔbɔ bi*

35 Na osee wɔn sɛ: Mesomaa mo na
munkura sika kotoku ne akwantu
bɔtɔwa ne mpaboa no, biribi hiaa mo
anaa? Na wose: Anhia yɛn hwee.
36 Ɛnna osee wɔn sɛ: Afei de, nea ɔwɔ
sika kotoku no, ɔmfa, ne akwantu
bɔtɔwa saa ara; na nea onni bi no,
ɔntɔn ne ntama mfa ntɔ nkra nt.
37 Na mise mo sɛ, eyi a wɔakyerɛw
nso, etwa sɛ ɛba mu wɔ me ho sɛ:
Wɔakan no afra mmaratofo mu. Na
nea ɛfa me ho no wɔ awiei. 38 Na
wose: Awurade, hwɛ, nkrante abien ni
Na osee wɔn sɛ: Ɛdɔɔso.

*Getsemane awerɛhow*
(39–46: Mat 26, 30; 26, 36–46;
Mar 14, 26; 14, 32–42)

39 Na ofii adi, na sɛnea ɔyɛ daa no,
ɔkɔɔ Ngo Bepɔw so; na asuafo no nso
dii n'akyi. 40 Na oduu hɔ no, osee
wɔn sɛ: Mommɔ mpae, na moankɔ
sɔhwɛ mu! 41 Na ɔtwee ne ho fii wɔn
nkyɛn bɛyɛ sɛ nea wɔtow ɔbo a, ɛbɛtɔ
no, ɔkotow ne nan anim bɔɔ mpae
42 sɛ: Agya, sɛ wopɛ a, ma kuruwa yi
ntwa me ho nkɔ, nanso ɛnyɛ nea mepɛ,
na nea wopɛ nyɛ. 43 Na ɔbɔfo fii soro
beyii ne ho kyerɛɛ no hyɛɛ no den.
44 Na ɔwɔ owu yaw mu no, ɔmaa ne
mpaebɔ mu yɛɛ den. Na ne ho fifiri
yɛe sɛ mogya atɔwatɔw a ɛsosɔ fam.
45 Na ɔsɔre fii mpaebɔ mu baa asuafo
no nkyɛn no, obehuu wɔn sɛ awerɛhow
nti wɔadeda, 46 na osee wɔn sɛ:

---

13 Luk 19, 32. 16 Luk 13, 29. 19 1 Ko 11, 23–25. 21 Yoh 13, 21–22.
24 Luk 9, 46. 27 Yoh 13, 4–14. 30 Mat 19, 28. 31 2 Ko 2, 11.
32 Yoh 17, 11; 17, 15; 17, 20; Dwom 51, 13. 35 Luk 9, 3. 37 Yes 53, 12.
39 Yoh 18, 1. 43 1 Ah 19, 5.

Adɛn na moda? Monsɔre mmɔ mpae,
na moankɔ sɔhwɛ mu.

*Yesu kyere*

(47–53: Mat 26, 47–56; Mar 14, 43–49;
Yoh 18, 2–11)

47 Na ogu so kasa no, hwɛ, nnipakuw
bi bae a dumien no mu biako a wɔfrɛ no
Yuda di wɔn anim. Na otwiw bɛn
Yesu befew n'ano. 48 Na Yesu see
no sɛ: Yuda, wode mfewano na ɛreyi
onipa ba no ama? 49 Na wɔn a wɔwɔ
ne ho no huu nea ɛrebɛba no, wosee no
sɛ: Awurade, yɛmmobɔ wɔn nkrante
anaa? 50 Na wɔn mu biako bɔɔ ɔsɔfo
panyin akoa, na otwaa n'aso nifa.
51 Na Yesu buae sɛ: Momma ɛnso ha
ara! Na ɔkaa n'aso no yɛɛ no yiye.
52 Na afei Yesu ka kyerɛɛ asɔfo
mpanyin ne asɔrefi asafohene ne
mpanyimfo a wɔbaa no so no sɛ:
Mobae sɛnea moreba odwowtwafo so
na mukura nkrante ne mmaa yi?
53 Me ne mo wɔ asɔrefi hɔ daa no,
moankyere me; na eyi ne mo bere ne
sum ahoɔden.

*Petro pa ne wura*

(54–62: Mat 26, 57–58; 26, 69–75;
Mar 14, 53–54; 14, 66–72; Yoh 18, 12–18;
18, 25–27)

54 Na wɔkyeree no kɔe, na wɔde no
kɔɔ ɔsɔfo panyin fi. Na Petro de, odi
wɔn ntɛntɛso wɔ akyirikyiri. 55 Na
wɔsɔɔ ogya adiwo hɔ na wɔtraa ho no,
Petro bɛtraa wɔn mu. 56 Na abaawa
bi huu no sɛ ɔte gya no ho, na ɔhwɛɛ
no dinn kae sɛ: Oyi nso ne no na ɛnam.
57 Na ɔsanee sɛ: Ɔbea, minnim no.
58 Na ankyɛ na ɔfoforo huu no, na ose:
Wo nso wufi wɔn mu. Na Petro se:
Awɛ, mimfi wɔn mu. 59 Na ɛno akyi
bɛyɛ sɛ dɔnhwerew biako no, ɔfoforo
bi nso foaa wɔn nsɛmmoa sɛ: Oyi nso
ne no na ɛnam ampa, efisɛ ɔyɛ Galileani.
60 Na Petro se: Awɛ, minnim nea wuse
yi. Na amonom hɔ ara a ogu so kasa
no, akokɔ bɔnee. 61 Na Awurade dan
ne ho hwɛɛ Petro anim; na Petro kaee
Awurade asɛm a ɔka kyerɛɛ no sɛ: Ɛnnɛ,
akokɔ remmɔn na woapa me mprɛnsa
no. 62 Na Petro fii adi kosui pii.

*Yesu ho fɛwdi*

(63–65: Mat 26, 67–68; Mar 14, 65)

63 Na mmarima a wokura Yesu no
goruu ne ho hwee no. 64 Na wɔkataa
n'ani bobɔɔ n'ani so, na wobisaa no sɛ:
Kyerɛ yɛn nea ɔbɔɔ wo no! 65 Na
abususɛm pii keka ho a wɔka guu no so.

*Yesu gyina bagua mu*

(66–71: Mat 26, 59–66; Mar 14, 55–64)

66 Na ade kyee no, ɔman mpanyimfo
ne asɔfo mpanyin ne kyerɛwfo ano
behyiae, na wɔde no kɔɔ wɔn asennii
67 kae sɛ: Wone Kristo no a, ka kyerɛ
yɛn! Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Sɛ mise
mo a, morennye nni; 68 na sɛ nso
mibisa mo a, moremmua me. 69 Na
efi nnɛ na onipa ba no bɛtra Onya-
nkopɔn tumi nifa so. 70 Na wɔn
nyinaa kae sɛ: Ɛnde na wone Nya-
nkopɔn ba no nen? Na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Moaka, na mene no. 71 Na wose:
Adanse bɛn na ehia yɛn bio? Na yɛn
ankasa ate afi n'anom.

## Ti 23

*Yesu gyina Pilato anim*

(1–25: Mat 27, 2; 27, 11–31;
Mar 15, 1–20; Yoh 18, 28–19, 16)

Ɛnna nnipakuw no nyinaa sɔre de
no kɔɔ Pilato anim. 2 Na wofii ase
totoo n'ano sɛ: Yɛahu sɛ onipa yi resɛe
yɛn man, na wabara sɛ wonnyi Kaesare
tow, na ɔka sɛ ɔno ankasa ne ɔhene
Kristo no. 3 Na Pilato bisaa no sɛ:
Wone Yudafo hene anaa? Na obuaa
no sɛ: Woaka. 4 Na Pilato ka kyerɛɛ
asɔfo mpanyin ne nkurɔfo akuwakuw
no sɛ: Minhu afobusɛm biara onipa yi
mu. 5 Nanso wɔhyɛɛ no ara sɛ:
Ɔhwanyan ɔman mu, ɔkyerɛkyerɛ
Yudea man nyinaa mu, ofii ase Galilea
na ɔde abedu ha yi. 6 Na Pilato tee
Galilea din no, obisae sɛ onipa no yɛ
Galileani anaa?

*Wɔde Yesu kɔma Herode*

7 Na ohui sɛ ofi Herode ase no, ɔma
wɔde no kɔmaa Herode; na nna no mu
no na ɔno ankasa nso wɔ Yerusalem.
8 Herode huu Yesu no, n'ani gyei sɛ;
efisɛ ɔpɛe sɛ ohu no akyɛ, na wate ne
ho nsɛm ntia. Na n'ani da so sɛ ɔbɛyɛ
sɛnkyerɛnne bi na wahu. 9 Na obisa-
bisaa no nsɛm bebree, nanso wammua
no. 10 Nso asɔfo mpanyin ne kye-
rɛwfo no gyina hɔ, na wɔtoto n'ano ara.
11 Na Herode ne ne dɔm huraa n'anim

---

53 Yoh 7, 30; 8, 20. 61 Luk 22, 34. 66 Yoh 18, 24. — 2 Luk 20, 25.
7 Luk 3, 1. 8 Luk 9, 9.

goruu ne ho, na ɔhyɛɛ no atade hana-
hana bi de no kɔmaa Pilato bio. 12 Na
da no ara na Pilato ne Herode faa
adamfo; na kan no de, na anka wɔyɛ
aka.

*Pilato di ma Yesu*

13 Na Pilato frɛɛ asɔfo mpanyin ne
mpanyimfo ne ɔman no boaa ano
14 ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Mode onipa yi
abrɛ me sɛ obi a ɔsɛe ɔman; na hwɛ,
mahwehwɛ no mu mo anim, na manhu
nsɛm a mode totoo n'ano no mu afo-
busɛm biara onipa yi mu. 15 Herode
nso anhu; na ɔma wɔde no brɛɛ me, na
hwɛ, ɔnyɛɛ akunne biara. 16 Enti
mɛhwe no, na magyaa no. 17 (Nso
ɛsɛ no sɛ daa, afahyɛ no mu, ogyaa
[ɔdeduani] biako ma wɔn.) 18 Na
wɔn nyinaa teɛɛm prɛko sɛ: Fa oyi kɔ,
na gyaa Baraba ma yɛn! 19 Ɔno na
sakasaka bi a ɔkɔyɛe kurow mu hɔ ne
awudi nti wɔde no akɔto afiase.

*Obu no kumfɔ*

20 Na Pilato pɛe sɛ ogyaa Yesu nti,
ɔkasa kyerɛɛ wɔn bio. 21 Na wɔteɛɛm
sɛ: Bɔ no asɛndua mu, bɔ no asɛndua
mu! 22 Na ɔkaa nea ɛto so abiɛsa
kyerɛɛ wɔn sɛ: Na bɔne bɛn na wayɛ?
Manhu akunne biara wɔ no mu, enti
mɛhwe no, na magyaa no. 23 Na
wɔde nne kɛse kɔɔ so bisae sɛ wɔmmɔ
no asɛndua mu; na wɔn nne boroo ne
de so. 24 Na Pilato buu atɛn sɛ ɛnyɛ
sɛnea wobisae no. 25 Na ogyaa nea
sakasaka ne awudi nti wɔde no kɔtoo
afiase a wɔsrɛɛ no no maa wɔn, na Yesu
de, oyii no mae sɛnea wɔpɛ.

*Yerusalem mmea*

26 Na wɔde no rekɔ no, wosoo Simon
bi a ofi Kirene a ofi afum reba no mu,
na wɔde asɛndua no too no so sɛ
ɔnsoa nni Yesu akyi. 27 Na ɔman no
mu nnipakuw kɛse dii n'akyi, ne mmea
a wɔredi no nkɔmmɔ na wɔresu no.
28 Na Yesu dan n'ani kyerɛɛ wɔn kae
sɛ: Yerusalem mmabea, munnsu me,
na munsu mo ho ne mo mma! 29 Na
hwɛ, nna bi reba a wɔbɛka sɛ: Nhyira
ne abonin ne ɔyafunu a ɛnwoe da ne
nufu a wonnumii da. 30 Ɛnna wobefi
ase aka akyerɛ mmepɔw sɛ: Monhwe
yɛn so! ne nkoko sɛ: Monkata yɛn so!
31 Na sɛ wɔde eyi reyɛ dumono a, dɛn
na wɔde bɛyɛ duwui?
32 Na wɔde nnebɔneyɛfo baanu nso
kaa ne ho kɔe sɛ wonkokum wɔn.

*Golgota*

(33–49: Mat 27, 33–56; Mar 15, 22–41;
Yoh 19, 17–30)

33 Na woduu baabi a wɔfrɛ hɔ
Nitiriso no, ɛhɔ na wɔsɛn no ne nne-
bɔneyɛfo no, obiako wɔ ne nifa, na
obiako wɔ benkum. 34 Na Yesu kae
sɛ: Agya, fa firi wɔn, na wonnim nea
wɔyɛ! Na wɔkyɛɛ ne ntama mu bɔɔ
so ntonto. 35 Na ɔman no gyina hɔ
rehwɛ. Na mpanyimfo no nso yii no
ahii sɛ: Ogyee binom; sɛ oyi ne Kristo
no a Onyankopɔn ayi no no a, ma
onnye ne ho!

*Yesu ho fɛwdi*

36 Na asraafo no nso goruu ne ho,
na wɔbaa ne nkyɛn bɛmaa no nsa
nyinyanyinya, 37 na wɔkae sɛ: Sɛ
woyɛ Yudafo hene a, gye wo ho!
38 Na nkyerɛwee bi nso wɔ n'atifi sɛ:
Oyi ne Yudafo hene.

*Odwowtwafo a ɔsakraa n'adwene*

39 Na nnebɔneyɛfo a wɔasɛn wɔn
no mu biako yaw no sɛ: Ɛnyɛ wo ne
Kristo no? Gye wo ho ne yɛn! 40 Na
obiako no buaa no kaa n'anim sɛ: Wo
nso wunsuro Onyankopɔn sɛ wowɔ
afobu koro yi ara mu yi? 41 Na yɛn
de de, ɛteɛ pɛ, na yɛanya nea ɛsɛ yɛn
nneyɛe no; na oyi de, ɔnyɛɛ mfomso ade
biara. 42 Na ɔkae sɛ: Yesu, sɛ woba
w'ahenni mu a, kae me! 43 Na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Nokware mise wo sɛ, nnɛ
wobɛka me ho Paradise hɔ.

*Yesu wu*

44 Na ɛbɛyɛ sɛ dɔn a ɛto so asia no,
esum duruu asase nyinaa so de kosii
dɔn a ɛto so akron. 45 Na owia duruu
sum; na asɔredan mu ntama a etwa
mu no mfinimfini tewee. 46 Na Yesu
de nne kɛse teɛɛm sɛ: Agya, wo nsam
na mede me honhom mehyɛ. Na ɔkaa
saa no, ogyaa mu.

*Ne wu ka nkurɔfokuw no*

47 Na asraafo ha so panyin no huu
nea aba no, ɔhyɛɛ Onyankopɔn anu-

**26** Mat 27, 32; Mar 15, 21. **29** Luk 21, 23. **30** Hos 10, 8; Adi 6, 16; 9, 6.
**31** 1 Pe 4, 17. **34** Mat 5, 44; Yes 53, 12; Dwom 22, 18. **42** Mat 16, 28.
**45** Ex 36, 35. **46** Dwom 31, 5; Aso 7, 59.

onyam sɛ: Ampa ara, onipa yi yɛ onipa
trenee. 48 Na nkurɔfo akuwakuw a
wɔbaa hɔ bɛhwɛɛ ade no nyinaa huu
nea aba no, wɔbobɔɔ wɔn koko so san
kɔe. 49 Na n'amannifo nyinaa ne
mmea a wodii n'akyi fii Galilea no
abegyina akyirikyiri rehwɛ nneɛma yi.

*Yesu sie*

(50–56: Mat 27, 57–61; Mar 15, 42–47;
Yoh 19, 38–42)

50 Na hwɛ, ɔbarima bi a wɔfrɛ no
Yosef a ɔyɛ baguani na ɔyɛ onipa pa
na ɔteɛ, 51 —ɔno de, wampene wɔn
agyina ne wɔn nneyɛe no so. Ofi
Yudafo kurow Arimatea mu, na ɔno
ankasa nso retwɛn Nyankopɔn ahenni
no. 52 Ɔno na ɔkɔɔ Pilato nkyɛn kɔsrɛɛ
no Yesu amu no. 53 Na okoyi kyekyee
no nwera mu, na ɔde kɔtoo ɔda a wɔatwa
no ɔbo mu a onipa bi nnaa mu da mu.
54 Na ɛda no yɛ ahosiesie da, na
homeda rebɛn. 55 Na mmea no nso a
wɔne no fi Galilea bae no dii akyiri
kɔhwɛɛ ɔda no ne sɛnea wɔde n'amu
no too mu fae. 56 Na wɔsan besiesiee
nnuru ne ngo huamhuam; na homeda
no wɔyɛɛ komm sɛnea mmara no te no.

## Ti 24

*Ɔda hunu no*

(1–12: Mat 28, 1–8; Mar 16, 1–8;
Yoh 20, 1–13)

Na da a edi nnawɔtwe kan no
anɔpahema, wɔkɔɔ ɔda no so, na wɔde
nnuru huamhuam a wɔasiesie no bae.
2 Na wohuu ɔbo no sɛ apirew afi ɔda
no ano, 3 na wɔhyɛn mu no, wɔanhu
Awurade Yesu amu no.

*Abɔfo no*

4 Na ɛbae sɛ eyi yɛɛ wɔn tirim
keserenene no, hwɛ, mmarima baanu
begyinaa wɔn nkyɛn a wɔhyɛ ntade
hanahana. 5 Na ehu kaa wɔn ma
wosisii wɔn ti ase, na [mmarima no]
ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Adɛn na mohwehwɛ
ɔteasefo awufo mu? 6 Onni ha, na
wanyan. Monkae sɛnea ɔwɔ Galilea
no, ɔka kyerɛɛ mo 7 sɛ: Etwa sɛ wɔde
onipa ba no hyɛ nnebɔneyɛfo nsa, na
wɔbɔ no asɛndua mu, na da a ɛto so
abiɛsa no, wasɔre bio. 8 Na wɔkaee
ne nsɛm no; 9 na wɔsan fii ɔda no so
bɛkaa nneɛma yi nyinaa kyerɛɛ dubiako
no ne wɔn a aka no nyinaa.

*Mmea no bɔ asomafo no kaseɛ*

10 Na Maria Magdalene ne Yohana
ne Yakobo ne na Maria ne mmea a
wɔka wɔn ho no na wɔbɛkaa eyinom
kyerɛɛ asomafo no. 11 Nanso wɔn
nsɛm no yɛɛ wɔn sɛ nsɛnhunu, na
wɔannye wɔn anni. 12 (Na Petro de,
ɔsɔre tutuu mmirika kɔɔ ɔda no so, na
ɔbɔɔ ne mu ase hwɛɛ mu no, ohuu
nwera no sɛ egu fa, na ofii hɔ kɔɔ ofie,
na nea aba no yɛɛ no nwonwa.)

*Emaus kɔ*

(13–35: Mar 16, 12–13)

13 Na hwɛ, da no ara wɔn mu baanu
siim kɔɔ akuraa bi a wɔfrɛ no Emaus
a efi Yerusalem kɔ hɔ bɛyɛ sɛ
nkwansimma aduosia ase. 14 Na
wɔredi nneɛma a aba yi nyinaa ho
nkɔmmɔ. 15 Na ɛbae sɛ wɔredi
nkɔmmɔ na wobisabisaa wɔn ho no,
Yesu ankasa twiw bɛnee ne wɔn bɔɔ
anan kɔe. 16 Nanso wɔasuso wɔn
aniwa mu, na wɔanhu no. 17 Na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Nkɔmmɔ bɛn na monam
redi a mo werɛ ahow yi? 18 Na wɔn
mu biako a wɔfrɛ no Kleopa buaa no
sɛ: Wo nko ne hɔho wɔ Yerusalem a
wunnim nsɛm a aba hɔ nnansa yi?
19 Na osee wɔn sɛ: Nsɛm bɛn? Na
wosee no sɛ: Nea ɛfa Nasareni Yesu
a ɔyɛ odiyifo a ɔwɔ tumi, nneyɛe ne
ɔkasa mu, Onyankopɔn ne ɔman nyinaa
anim no ho, 20 sɛnea asɔfo mpanyin
ne yɛn mpanyimfo de no kɔmae sɛ
wommu no fɔ nkum no, na wɔbɔɔ no
asɛndua mu. 21 Na yɛn de, yɛn ani
daa so sɛ anka ɔno na ɔrebegye Israel.
Nanso eyi nyinaa akyi no, nnansa ni a
nsɛm yi bae. 22 Na mmea bi a wofi
yɛn mu abɛma yɛn ho adwiriw yɛn.
Wotuaa ahema kɔɔ ɔda no so, 23 na
wɔanhu n'amu no, na wɔba bɛkae sɛ
wɔahu abɔfo bi wɔn ani so nso a wɔkae
sɛ ɔte ase. 24 Na wɔn a wɔne yɛn wɔ
hɔ no mu binom kɔɔ ɔda no so, na
wokohui sɛnea mmea no nso kae no
ara; na ɔno ankasa de, wɔanhu no.
25 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: O adwenha-
refo a moyɛ nyaa mo komam sɛ
mubegye nea adiyifo no aka nyinaa
adi! 26 Ɛnsɛ sɛ Kristo no behu saa
amane no ansa na wakɔ n'anuonyam

49 Luk 8, 2–3. 51 Luk 2, 25; 2, 38. 55 Luk 23, 49. 56 Ex 20, 10. —
7 Mat 17, 22–23. 10 Luk 8, 2–3. 15 Mat 18, 20. 16 Luk 24, 31.
19 Mat 21, 11. 21 Aso 1, 6. 22 Luk 24, 1–11. 24 Luk 24, 12; Yoh 20, 3–10.

mu anaa? 27 Na ofii Mose ne adiyifo
nyinaa so kyerɛɛ wɔn kyerɛw nyinaa
mu nsɛm a ɛfa ne ho ase. 28 Na
wɔrebɛn akuraa a wɔrekɔ ase no, ɔyɛe
sɛnea ɔrekɔ n'anim. 29 Na wɔsan no
sɛ: Tra yɛn nkyɛn, na onwini adwo, na
ade reyɛ asa. Ɛnna ɔhyɛn mu ne wɔn
kɔtrae. 30 Na ɛbae sɛ ɔne wɔn te
adidii no, ɔfaa abodoo hyiraa so, na
obubui de maa wɔn. 31 Na wɔn ani
buei, na wohuu no; na ɔno de, otu
yerae wɔn anim. 32 Ɛnna wosisee
wɔn ho sɛ: Ɔne yɛn rekasa ɔkwan mu
na obuee kyerɛw nsɛm no mu kyerɛɛ
yɛn no, yɛn koma anhyehye yɛn wɔ yɛn
mu anaa?

*Asuafo baanu no san kɔ Yerusalem*

33 Na wɔsɔree dɔn no ara mu san baa
Yerusalem; na wobehui sɛ dubiako no
ne wɔn a wɔka wɔn ho aboaboa wɔn ho
ano 34 ka sɛ: Awurade anyan ampa,
na wayi ne ho akyerɛ Simon. 35 Na
wɔn nso kaa nea ɛbae ɔkwan mu ne
sɛnea wohuu no abodoobubu mu no
kyerɛɛ wɔn.

*Yesu yi ne ho adi kyerɛ asomafo no*

(36–49: Mar 16, 14–18; Yoh 20, 19–23; 1 Ko 15, 5)

36 Na wɔrekasa saa no, ɔno ankasa
begyinaa wɔn mfinimfini, (na osee wɔn
sɛ: Asomdwoe nka mo!) 37 Na wɔbo-
bɔɔ piriw, na wosuro susuwii sɛ wɔahu
honhom bi. 38 Na osee wɔn sɛ: Adɛn
na mo bo tutu, na adɛn nti na adwene
sɔresɔre mo koma mu? 39 Monhwɛ
me nsa ne me nan sɛ ɛyɛ m'ankasa;
momfa mo nsa nka me nhwɛ, efisɛ
honhom nni nam ne nnompe sɛnea
muhu sɛ mewɔ yi. 40 (Na ɔkaa saa
no, ɔde ne nsa ne ne nan kyerɛɛ wɔn.)

*Odidi wɔ wɔn anim*

41 Na anika nti wɔda so nnye nni
na ɛyɛɛ wɔn nwonwa no, osee wɔn sɛ:
Mowɔ aduan bi wɔ ha anaa? 42 Na
wɔmaa no apataa a wɔakyew sin bi.
43 Na ogye dii wɔn anim.

*Ɔkyerɛ anyamesɛm ase*

44 Na osee wɔn sɛ: Eyi ne me nsɛm
a me ne mo wɔ hɔ no, meka mekyerɛɛ
mo no, sɛ etwa sɛ nea wɔakyerɛw Mose
mmara ne adiyifo ne nnwom mu wɔ
me ho no nyinaa ba mu. 45 Ɛno na
obuee wɔn adwene mu ma wɔtee
kyerɛw nsɛm no ase. 46 Na osee wɔn
sɛ: Wɔakyerɛw sɛ, Kristo no behu
amane, na da a ɛto so abiɛsa no, wasɔre
afi awufo mu, 47 na wɔafa ne din so
akɔka adwensakra ne bɔne fafiri
amansan nyinaa mu, na wobefi ase wɔ
Yerusalem. 48 Na mone eyinom ho
adansefo. 49 Na hwɛ, meresoma
m'agya bɔhyɛ no maba mo so; enti
montra kurow no mu nkosi sɛ wɔbɛma
mo ahoɔden afi soro.

*Ɔsorokɔ*

(50–53: Mar 16, 19; Aso 1, 4–14)

50 Na ɔde wɔn fii adi koduu Betania;
na ɔmaa ne nsa so hyiraa wɔn. 51 Na
ɛbae sɛ ɔrehyira wɔn no, ɔne wɔn
paapaee mu, na wɔmaa no so kɔɔ ɔsoro.
52 Na wɔkotow sɔree no, na wɔde
anigye kɛse san baa Yerusalem.
53 Na wɔwɔ asɔrefi hɔ daa hyira
Onyankopɔn.

27 Deut 18, 15; Dwom 22; Yes 53. 30 Luk 22, 19. 34 1 Ko 15, 4–5. 37 Mat 14, 26. 42 Yoh 21, 10. 44 Luk 9, 22; 18, 31–33; 24, 27. 49 Yoh 15, 26; 16, 7; Aso 1, 4.

## ASƐMPA NO SƐNEA

# YOHANE

## KYERƐW MAE

### Ti 1

*Asɛm no*

Mfiase no na Asɛm no wɔ hɔ, na
Asɛm no ne Nyankopɔn na ɛwɔ hɔ, na
Asɛm no yɛ Onyankopɔn. 2 Ɔno ara
na mfiase no ɔne Nyankopɔn wɔ hɔ.
3 Ɛnam no so na wɔyɛɛ ade nyinaa, na
wɔankwati no anyɛ biribiara a wɔyɛe.
4 Ne mu na nkwa wɔ, na nkwa no ne

1 1 Yoh 1, 1–2; Yoh 17, 5; Adi 19, 13. 2 Mmb 8, 22. 3 Kol 1, 16–17; Heb 1, 2. 4 Yoh 5, 26.

nnipa hann; 5 na hann no hyerɛn
esum mu, na esum no anni so.
6 Onipa bi wɔ hɔ a Onyankopɔn
somaa no a ne din de Yohane. 7 Ɔno
na ɔbaa adansedi sɛ ɔrebedi hann no
ho adanse, na nnipa nyinaa nam no so
agye adi. 8 Ɛnyɛ ɔno ne hann no, na
mmom ɔbae sɛ ɔrebedi hann no ho
adanse. 9 Nokware hann a ɛhyerɛn
ma onipa biara no wɔ hɔ, na ɛno na
ɛreba wiase yi. 10 Ɔwɔ wiase dedaw,
na wɔnam no so na ɛyɛɛ wiase; nanso
wiase anhu no. 11 Ɔbaa n'ankasa ne
de mu, na wɔn a wɔyɛ n'ankasa de no
annye no. 12 Na dodow a wogyee
no no, wɔn a wogye ne din di no, ɔmaa
wɔn tumi sɛ wɔnyɛ Onyankopɔn mma
13 a emfi mogya anaa nea ɔhonam pɛ
anaa nea ɔbarima pɛ mu, na mmom efi
Nyankopɔn mu na wɔwoo wɔn.

*Yohane adansedi*

14 Na Asɛm no bɛyɛɛ ɔhonam, na
ɔbɛtraa yɛn mu, na yehuu n'anuonyam
sɛ agya no ba a ɔwoo no koro anuonyam,
na ɔdom ne nokware ayɛ no ma.
15 Yohane dii ne ho adanse, na ɔteɛɛm
sɛ: Oyi ne nea mekae sɛ: Nea odi m'akyi
reba no, wadi me kan, na ɔwɔ hɔ ansa
na mereba. 16 Na efi ne mayɛ mu na
yɛn nyinaa anya ɔdom de abɔ ɔdom so.
17 Na mmara no de, wɔnam Mose so
na ɛmae; na ɔdom ne nokware no de,
ɛnam Yesu Kristo so na ɛbae. 18 Obi
nhuu Nyankopɔn pɛn; ɔba a ɔwoo no
koro no a ɔda agya no kokom no, ɔno
na wayi no adi akyerɛ.
19 Na Yudafo somaa asɔfo ne Lewifo
fi Yerusalem sɛ wommebisa no sɛ:
Woyɛ hena? no, eyi ne Yohane adanse.
20 Na ɔpaee mu kae, na wansan; na
ɔpaee mu kae sɛ: Ɛnyɛ mene Kristo no.
21 Na wobisaa no sɛ: Ɛnde na hena ne
wo? Wone Elia? Na ose: Ɛnyɛ mene
no. Wone odiyifo no? Na obuae sɛ:
Dabi. 22 Ɛnna wosee no sɛ: Ɛhena
ne wo? na yennya bi nkobua wɔn a
wɔsomaa yɛn no; woka wo ho asɛm
bɛn? 23 Ose: mene ɛnne a ɛteɛm sare
so sɛ: Monteɛ Awurade kwan! sɛnea
odiyifo Yesaia kae no. 24 Nso na wɔn
a wɔsomaa wɔn no fi Farisifo mu.
25 Na wobisaa no sɛ: Sɛ wonyɛ Kristo
no anaa Elia anaa odiyifo no a, ɛnde
adɛn nti na wobɔ asu yi? 26 Yohane
buaa wɔn sɛ: Me de, mebɔ asu nsu mu,
na obi a munnim no gyina mo mfi-
nimfini. 27 Ɔno ne nea odi m'akyi
reba a wadi me kan a mensɛ sɛ mesan
ne ntokota hama po. 28 Eyinom bae
wɔ Betania, Yordan agya nohɔ, nea
Yohane rebɔ asu hɔ

*Onyankopɔn guammaa no*

29 Ade kyee no, Yohane huu Yesu
sɛ ɔreba ne nkyɛn, na ose: Hwɛ,
Onyankopɔn guammaa a oyi wiase
bɔne kɔ no ni. 30 Oyi ne nea mekae
wɔ ne ho sɛ: Ɔbarima bi di m'akyi reba
a wadi me kan, na ɔwɔ hɔ ansa na
mereba. 31 Na me de, anka minnim
no; na sɛ wobeyi no akyerɛ Israel nti
na meba mebɛbɔɔ asu nsu mu. 32 Na
Yohane dii adanse sɛ: Mihuu Honhom
no sɛ ofi soro resian sɛ aborɔnoma, na
ɔbɛtraa no so. 33 Na me de, anka
minnim no, na nea ɔsomaa me sɛ
memmɛbɔ asu nsu mu no, ɔno ara na
osee me sɛ: Nea wubehu sɛ Honhom
no resian abɛtra no so no, ɔno ne nea
ɔbɔ asu Honhom Kronkron mu. 34 Na
mahu na madi adanse sɛ oyi ne Nya-
nkopɔn ba no.

*Yohane asuafo baanu dan Yesu asuafo*

35 Ade kyee bio no, na Yohane ne
n'asuafo mu baanu gyina hɔ. 36 Na
ohuu Yesu a ɔnennam hɔ no, ɔkae sɛ:
Hwɛ, Onyankopɔn guammaa no ni.
37 Na asuafo baanu no tee sɛ ɔrekasa,
na wokodii Yesu akyi. 38 Na Yesu
dan ne ho na ohuu wɔn sɛ wodi n'akyi
no, osee wɔn sɛ: Mohwehwɛ dɛn? Na
wosee no sɛ: Rabi (a ne nkyerɛɛase ne
kyerɛkyerɛfo), ɛhe na wote? 39 Osee
wɔn sɛ: Mommra mmɛhwɛ! Enti
wɔkɔe, na wokohuu nea ɔte; na wɔtraa
ne nkyɛn ɛda no; na ɛbɛyɛ sɛ dɔn a ɛto
so du. 40 Andrea, Simon Petro ne
nua, yɛ baanu no a wɔtee sɛ Yohane
rekasa na wodii n'akyi no mu biako.
41 Ɔno na ohuu n'ankasa ne nua Simon
kan, na osee no sɛ: Yɛahu Mesia (a ne
nkyerɛɛase ne Kristo) no. 42 Na ɔde

**5** Yoh 3, 19. **6** Luk 1, 13–17; 1, 57–80; Mat 3, 1. **8** Yoh 1, 20. **10** Yoh 1, 3–5. **12** Gal 3, 26. **13** Yoh 3, 5–6. **14** 1 Ti 3, 16; Heb 2, 14; Yes 7, 14; 2 Pe 1, 16–17. **15** Yoh 1, 27; 1, 30. **16** Yoh 3, 34; Kol 1, 19. **17** Rom 10, 4. **18** Yoh 6, 46; 1 Yoh 4, 12; Mat 11, 27. **19** Luk 3, 15–16. **21** Mat 17, 10; Deut 18, 15. **23** Yes 40, 3; Mat 3, 3; Mar 1, 3; Luk 3, 4. **26** Mat 3, 11; Mar 1, 7–8. **27** Yoh 1, 15. **29** Yoh 1, 36; Yes 53, 7. **30** Yoh 1, 15; 1, 27. **32** Mat 3, 16; Mar 1, 10; Luk 3, 22. **33** Luk 3, 2. **36** Yoh 1, 29. **41** 1 Sa 2, 10; Dwom 2, 2. **42** Mat 16, 18.

no baa Yesu nkyɛn. Na Yesu huu no
no, ɔkae sɛ: Wone Simon, Yohane ba,
wɔbɛfrɛ wo Kefa (a ne nkyerɛase ne
Petro).

*Filipo ne Natanael*

43 Ade kyee no, Yesu pɛe sɛ ofi hɔ
kɔ Galilea; na ohuu Filipo. Na Yesu
see no sɛ: Di m'akyi! 44 Nso Filipo
fi Betsaida, Andrea ne Petro kurom.
45 Filipo huu Natanael, na osee no sɛ:
Nea Mose, wɔ mmara no mu, ne
adiyifo no kyerɛw ne ho asɛm no,
yɛahu no, Yesu, Yosef ba a ofi Nasaret.
46 Na Natanael see no sɛ: So biribi
pa bi betumi afi Nasaret da? Filipo
see no sɛ: Bra bɛhwɛ! 47 Yesu huu
Natanael sɛ ɔreba ne nkyɛn, na ɔkae
wɔ ne ho sɛ: Hwɛ, nokware Israelni a
nnaadaa nni ne mu ni! 48 Natanael
see no sɛ: Ɛdɛn na wode huu me?
Yesu bua see no sɛ: Filipo nnya mfrɛɛ
wo na wowɔ borɔdɔma no ase no na
mihuu wo. 49 Natanael bua see no
sɛ: Rabi, wone Nyankopɔn ba, wone
Israel hene. 50 Yesu bua see no sɛ:
Sɛ meka mekyerɛɛ wo sɛ mihuu wo
borɔdɔma no ase nti na ɛma wugye di
yi? Wubehu nneɛma akɛse a ɛsen
eyinom. 51 Na osee no sɛ: Nokware,
nokware, mise mo sɛ, mubehu ɔsoro
sɛ abue, na Onyankopɔn abɔfo redi
aforosian onipa ba no so.

## Ti 2

*Kana ayeforohyia*

Na da a ɛto so abiɛsa no, wohyiaa
ayeforo wɔ Kana a ɛwɔ Galilea, na
Yesu ne na wɔ hɔ. 2 Na wohyiaa
Yesu ne n'asuafo nso baa ayeforo no
ase. 3 Na nsa no anso no, Yesu ne na
see no sɛ: Wonni nsa. 4 Yesu see no
sɛ: Ɔbea, dɛn na me ne wo wɔ yɛ? Me
dɔn nnui. 5 Ne na see asomfo no sɛ:
Biribiara a obese mo no, monyɛ!
6 Nso abo nsuhina asia sisi hɔ, sɛnea
Yudafo ahodwira te, biako betumi
agye susuhina abien anaasɛ abiɛsa.
7 Yesu see wɔn sɛ: Momfa nsu nhye-
hyɛ nhina yi mama! Na wɔhyehyɛɛ
no ma tɛntɛnn. 8 Na osee wɔn sɛ:
Afei monsesaw mfa nkɔma adidiihwɛfo
no! 9 Na wɔde kɔe. Na adidiihwɛfo
no kaa nsu a adan nsa no hwɛe no—na
nonim nea efi, na asomfo a wɔsesaw
nsu no de, wonim—na adidiihwɛfo no
frɛɛ ayeforokunu no, 10 na osee no
sɛ: Nnipa nyinaa de nsa pa na ebesisi
hɔ kan, na sɛ wɔbobow a, ɛno ansa na
wɔde nea enye ba; na wo de, wode nsa
pa no asie abedu sesɛɛ. 11 Yesu
nsɛnkyerɛnne no mu nea edi kan yi,
ɔyɛe wɔ Kana a ɛwɔ Galilea, na oyii
n'anuonyam kyerɛe; na n'asuafo no
gyee no dii.

*Kapernaum ne Yerusalem*

12 Eyi akyi no, Yesu kɔɔ Kapernaum,
ɔno ne ne na, ne nuanom ne n'asuafo
no, na wɔanni nna bebree wɔ hɔ.
13 Na Yudafo Twam da abɛn, na Yesu
kɔɔ Yerusalem.

*Yesu pam aguadifo fi asɔrefi*
(14–16: Mat 21, 12–13; Mar 11, 15–17;
Luk 19, 45–46)

14 Na okohuu wɔn a wɔtɔn anantwi
ne nguan ne mmorɔnoma ne sikasesafo
sɛ wɔtete asɔrefi. 15 Na ɔde hama yɛɛ
mpire pam wɔn nyinaa,—nguan ne
anantwi no—fii asɔrefi hɔ, na ohwiee
sikasesafo no sika gui, na ɔkaa apon
no butubutuwii; 16 na osee wɔn a
wɔtɔn mmorɔnoma no sɛ: Momfa
eyinom mfi ha, monnyɛ m'agya fi
aguadi fi! 17 Na n'asuafo no kaee sɛ
wɔakyerɛw sɛ: Wo fi ho mmɔdenbɔ
amene me.

*Yesu wu ne ne wusɔre ho nkɔmhyɛ*

18 Ɛnna Yudafo no bua see no sɛ:
Sɛnkyerɛnne bɛn na wode kyerɛ yɛn a
enti woyɛ eyinom? 19 Yesu bua see
wɔn sɛ: Munnwiriw asɔredan yi, na
mede nnansa mɛma so bio. 20 Ɛnna
Yudafo no se: Mfirihyia aduanan asia
na wɔde sii asɔredan yi, na wo de,
nnansa na wode bɛma so? 21 Na ɔno
de, ɔkae no, na ɔde ne nipadua asɔre-
dan. 22 Enti ɔsɔre fii awufo mu no,
n'asuafo no kaee sɛ waka eyi, na
wogyee kyerɛw no ne nsɛm a Yesu kae
no dii.

*Yesu akyidifo foforo*

23 Nso ɔwɔ Yerusalem Twam afahyɛ
no mu no, afahyɛ no ase nnipa bebree

45 Deut 18, 18; Yes 7, 14; 53, 2; Yer 23, 5; Hes 34, 23. 46 Yoh 7, 41. 47 Yoh 7, 41.
49 2 Sa 7, 14; Dwom 2, 7; Yoh 6, 69; Mat 14, 33; 16, 16. 51 Gen 28, 12. — 4 Yoh 19, 26;
Mat 12, 48. 6 Mar 7, 3–4. 11 Yoh 1, 14. 12 Yoh 7, 3. 17 Dwom 69, 9. 18 Mat 21, 23.
19 Mat 26, 61; 27, 40. 21 Kol 2, 9; Heb 10, 10.

huu ne nsɛnkyerɛnne a ɔyɛe no, wogyee
ne din dii. 24 Na Yesu ankasa de,
wamfa ne ho anto wɔn so, efisɛ onim
wɔn nyinaa, 25 na enhia no sɛ obi di
onipa ho adanse; na ɔno ankasa nim
nea ɛwɔ onipa mu.

## Ti 3

*Nikodemo*

Na onipa bi a ofi Farisifo no mu wɔ
hɔ a ne din de Nikodemo a ɔyɛ Yudafo
panyin bi; 2 ɔno na ɔbaa Yesu nkyɛn
anadwo, na obesee no sɛ: Rabi, yenim
sɛ wufi Nyankopɔn nkyɛn na aba sɛ
ɔkyerɛkyerɛfo; na obi ntumi nyɛ
nsɛnkyerɛnne a woyɛ yi, gye sɛ Onya-
nkopɔn ka ne ho. 3 Yesu bua see no
sɛ: Nokware, nokware, mise wo sɛ:
Wɔanwo obi foforo a, ɔrentumi nhu
Nyankopɔn ahenni no. 4 Nikodemo
see no sɛ: Ɛbɛyɛ dɛn na onipa a wanyin
no, wobetumi awo no? Obetumi akɔ
ne na yam bio na wɔawo no? 5 Yesu
buae sɛ: Nokware, nokware, mise wo
sɛ: Wɔamfi nsu ne honhom mu anwo
obi a, ɔrentumi nhyɛn Onyankopɔn
ahenni mu. 6 Nea wofi honam mu
awo no no yɛ ɔhonam; na nea wofi
Honhom mu awo no no yɛ honhom.
7 Mma ɛnnyɛ wo nwonwa sɛ meka
mekyerɛɛ wo sɛ: Ɛtwa sɛ wɔwo mo
foforo. 8 Mframa bɔ nea ɛpɛ, na wote
ne nka, na wunnim nea efi ba ne nea
ɛrekɔ. Saa ara nso na obiara a wɔawo
no fi Honhom mu no te.

9 Nikodemo bua see no sɛ: Ɛbɛyɛ
dɛn na eyinom ayɛ? 10 Yesu bua see
no sɛ: Woyɛ Israel kyerɛkyerɛfo na
wunnim eyinom? 11 Nokware, no-
kware, mise wo sɛ: Nea yenim na yɛka,
na nea yɛahu na yedi ho adanse; nanso
munnye yɛn adanse no. 12 Sɛ maka
mo fam asɛm na munnye nni a, ɛbɛyɛ
dɛn na sɛ meka mo ɔsoro nsɛm no a,
mubegye adi? 13 Na obi mforoo soro,
gye nea ofi soro sianee no, onipa ba a
ɔwɔ ɔsoro no. 14 Na sɛnea Mose maa
ɔwɔ no so sare so no, saa ara na etwa
sɛ wɔma onipa ba no so, 15 na obiara
a ogye no di no anya daa nkwa. 16 Na
sɛnea Onyankopɔn dɔ wiase ni, sɛ ɔde
ne ba a ɔwoo no koro no mae, na obiara
a ogye no di no anyera, na wanya daa
nkwa. 17 Na Onyankopɔn ansoma
ɔba no wiase sɛ ommebu wiase atɛn,
na mmom sɛ wɔmfa no so nnye wiase.
18 Nea ogye no di no, wommu no atɛn;
na nea onnye nni no, wɔabu no atɛn
dedaw sɛ wannye Onyankopɔn ba koro
no din no anni. 19 Na eyi mmom ne
atemmu no, sɛ hann no aba wiase, na
nnipa dɔ sum sen hann no; efisɛ wɔn
nnwuma yɛ bɔne. 20 Na obiara a ɔyɛ
bɔne no tan hann no, na ɔmma hann
no ho, na wɔanyi no ne nnwuma ho
ntɛn. 21 Na nea ɔyɛ nea ɛyɛ nokware
no ba hann no ho sɛ ne nnwuma mmɛda
adi, efisɛ ɔyɛɛ no Onyankopɔn mu.

*Yohane adansedi foforo*

22 Eyinom akyi no, Yesu ne n'asuafo
no baa Yudea asase so; na ɔne wɔn
traa hɔ, na ɔbɔɔ asu. 23 Na Yohane
nso rebɔ asu wɔ Ainon a ɛbɛn Salim,
efisɛ asuasu pii wɔ hɔ; na wɔbaa hɔ ma
wɔbɔɔ wɔn asu. 24 Na wonnya mfaa
Yohane ntoo afiase ɛ. 25 Ɛnna aho-
dwira ho akyinnyegye bi sɔree Yohane
asuafo ne Yudafo ntam. 26 Na wɔbaa
Yohane nkyɛn bɛka kyerɛɛ no sɛ: Rabi,
nea ɔbaa wo nkyɛn Yordan agya nohɔ
a wudii ne ho adanse no, hwɛ, ɔno nso
bɔ asu, na nnipa nyinaa ba ne nkyɛn.
27 Yohane bua kae sɛ: Onipa ntumi
nnya biribi, gye sɛ wɔde fi soro ama no
ansa. 28 Mo ankasa mudi me adanse
sɛ mekae sɛ: Ɛnyɛ mene Kristo no, na
wɔsomaa me dii n'anim. 29 Nea aye-
foro wɔ no no ne ayeforokunu; na
ayeforokunu adamfo a ogyina hɔ na
otie no de, ogye na n'ani gye, ayeforo-
kunu no nne nti. Afei na me saa
anigye yi awie pɛyɛ. 30 Ɔno de, etwa
sɛ ɔdɔre, na me de, me so huan.

31 Nea ofi soro ba no sen nnipa
nyinaa. Nea ofi fam no fi fam, na ofi
fam kasa; nea ofi soro ba no sen nnipa
nyinaa, 32 na nea wahu na wate no,
ɛno ho adanse na odi; na obi nnye
n'adanse no. 33 Nea wagye n'adanse
no asɔ ano sɛ Onyankopɔn yɛ ɔnokwafo.
34 Na nea Onyankopɔn asoma no no
ka Onyankopɔn asɛm; na Onyankopɔn

**25** Mar 2, 8. — **1** Yoh 7, 50; 19, 39. **3** 1 Pe 1, 23. **5** Hes 36, 25–27; Efe 5, 26; Tito 3, 5. **6** Yoh 1, 13; Gen 5, 3; Dwom 51, 5. **11** Yoh 7, 16; 8, 26; 8, 28. **13** Efe 4, 9. **14** Num 21, 8–9. **16** Rom 5, 8; 8, 32; 1 Yoh 4, 9. **17** Yoh 12, 47. **18** Yoh 3, 36; 5, 24. **19** Yoh 1, 5; 1, 9–11. **20** Efe 5, 13. **22** Yoh 4, 1–2. **24** Mat 14, 3. **26** Yoh 1, 26–34. **27** Heb 5, 4. **28** Yoh 1, 20; 1, 23; 1, 27. **29** Mat 22, 2. **31** Yoh 8, 23. **32** Yoh 3, 11. **34** Yoh 1, 33–34.

nsusuw Honhom ansa na ɔde ma.
35 Agya no dɔ ɔba no, na ɔde nneɛma
nyinaa ahyɛ ne nsa. 36 Nea ogye ɔba
no di no wɔ daa nkwa; na nea ontie ɔba
no no renhu nkwa, na Onyankopɔn
abufuw da no so.

## Ti 4

*Kristo kɔ Galilea*

Afei Awurade hui sɛ Farisifo ate
sɛ Yesu nya asuafo bebree na ɔbɔ
nnipa pii asu sen Yohane no, 2 —nso
Yesu ankasa de, ɔmmɔ asu, na n'asuafo
no—3 ofii Yudea, na osiim kɔɔ Galilea
bio. 4 Na etwa sɛ ɔfa Samaria. 5 Na
afei oduu Samaria kurow bi a wɔfrɛ no
Sikar a ɛbɛn asasewa a Yakob de maa
ne ba Yosef no ho. 6 Nso Yakob
abura wɔ hɔ. Na sɛ Yesu abrɛ
n'akwantu mu nti, ɔtraa abura no so
saa ara; ɛbɛyɛ dɔn a ɛto so asia.

*Samariani bea no*

7 Na ɔbea bi a ofi Samaria baa hɔ
bɛtow nsu. Yesu see no sɛ: Ma me bi
mennom! 8 Na n'asuafo no kɔ kurow
no mu akɔtɔ aduan. 9 Ɛnna Samariani
bea no see no sɛ: Ɛyɛɛ dɛn na wo a woyɛ
Yudani bisa me a meyɛ Samariani bea
hɔ nsu anom? Efisɛ Yudafo ne
Samariafo nka. 10 Yesu bua see no
sɛ: Sɛ wunim Onyankopɔn akyɛde ne
nea ose wo sɛ: Ma me bi mennom yi a,
anka wubebisa no, na wama wo nkwa
nsu. 11 Ɔka kyerɛɛ no sɛ: Owura,
wunni ade a wɔde tow, na abura no mu
nso dɔ, enti ɛhe na wunya nkwa nsu no
fi? 12 So woyɛ kɛse sen yɛn agya
Yakob a ɔmaa yɛn abura yi na ɔno
ankasa ne ne mma ne ne mmoa nom
bi no? 13 Yesu bua see no sɛ: Obiara
a ɔnom nsu yi bi no, osukɔm bɛde no
bio. 14 Na nea ɔbɛnom nsu a mɛma
no no bi no, osukɔm renne no da; na
nsu a mɛma no no bɛyɛ nsu abura a
efifi kɔ daa nkwa mu wɔ no mu.
15 Ɔbea no ka kyerɛɛ no sɛ: Owura, ma
me saa nsu yi bi ɛ, na osukɔm anne me,
na mamma ha mammɛtow nsu.
16 Osee no sɛ: Kɔfrɛ wo kunu bra ha!
17 Ɔbea no bua kae sɛ: Minni kunu.
Yesu see no sɛ: Woaka no yiye sɛ wuse:
Minni kunu; 18 na woaware kununom
baanum, na nea woware no nnɛ yi de,
ɔnyɛ wo kunu. Eyi de woaka no
nokware. 19 Ɔbea no see no sɛ:
Owura, mahu sɛ woyɛ odiyifo. 20 Yɛn
agyanom sɔree bepɔw yi so; na mo de,
moka sɛ Yerusalem ne faako a ɛsɛ sɛ
wɔsɔre. 21 Yesu see no sɛ: Ɔbea, gye
me di sɛ, da no reba a ɛnyɛ bepɔw yi so
anaasɛ Yerusalem na mobɛsɔre agya
no. 22 Mosɔre nea munnim; yɛn de,
yɛsɔre nea yenim, efisɛ ogye no fi
Yudafo mu. 23 Na bere no reba, na
adu, sɛ nokware asɔrefo bɛsɔre agya
no honhom ne nokware mu; na wɔn
a wɔsɔre no saa no nso na agya
no rehwehwɛ. 24 Onyankopɔn yɛ hon-
hom, na wɔn a wɔsɔre no no, ɛsɛ sɛ
wɔsɔre no honhom ne nokware mu.
25 Ɔbea no see no sɛ: Minim sɛ Mesia
a wɔfrɛ no Kristo no reba; na sɛ ɔba a,
ɔno na ɔbɛkyerɛ yɛn ne nyinaa.
26 Yesu see no sɛ: Me a me ne wo
rekasa yi, mene no.
27 Saa bere no na n'asuafo no bae,
na ɛyɛɛ wɔn nwonwa sɛ ɔne ɔbea no
rekasa, nanso obi ammisa no sɛ: Dɛn
na wohwehwɛ? anaasɛ: Adɛn na wo
ne [ɔbea] no rekasa yi? 28 Ɛnna ɔbea
no gyaw n'asuhina no, na ɔkɔɔ kurow
no mu kɔka kyerɛɛ nnipa no sɛ:
29 Mommra mmɛhwɛ onipa bi a waka
nea mayɛ nyinaa akyerɛ me, sɛ ɛnyɛ
oyi ne Kristo no anaa? 30 Ɛnna wofii
kurow no mu baa ne nkyɛn.

*Honhom fam twa adwuma*

31 Saa bere no mu na n'asuafo no
see no sɛ: Rabi, didi! 32 Na osee wɔn
sɛ: Mewɔ aduan midi a munnim.
33 Enti n'asuafo no sisee wɔn ho sɛ:
Obi abrɛ no biribi adi anaa? 34 Yesu
see wɔn sɛ: M'aduan ne sɛ meyɛ nea
ɔsomaa me no apɛde, na miwie
n'adwuma. 35 Ɛyɛ a, monka sɛ aka
asram anan na otwa bere adu? Hwɛ,
mise mo sɛ, momma mo ani so na
monhwɛ mfuw mu sɛ anya ahoa ama
otwa. 36 Na nea otwa no gye akatua,
na ɔboaboa aba no ano kɔ daa nkwa
mu, na nea ogui ne nea otwae ani agye
prɛko. 37 Na eyi mu na asɛm no yɛ
nokware sɛ: Obi gu, na obi twa. 38 Me

35 Yoh 5, 20; Mat 11, 27. 36 Yoh 3, 18. — 1 Yoh 3, 22; 3, 26. 5 Gen 48, 22; Yos 24, 32. 10 Yoh 7, 38–39. 14 Yoh 6, 27; 6, 35. 20 Deut 12, 5; Dwom 122. 22 2 Ah 17, 29–41; Yes 2, 3. 24 2 Ko 3, 17. 25 Yoh 1, 42. 26 Yoh 9, 37. 32 Yoh 4, 34. 34 Yoh 17, 4. 35 Mat 9, 37; Luk 10, 2.

de, mesomaa mo sɛ munkotwa nea
moanyɛ ho adwuma; ebinom ayɛ, na
mo de, moabedi wɔn adwuma so aba.

*Samariafo pii gyee Yesu kyerɛkyerɛ*

39 Na Samariafo a wɔwɔ kurow no
mu no mu pii gyee no dii, ɔbea no
adanse a odii sɛ: Waka nea mayɛ
nyinaa akyerɛ me, no nti. 40 Enti,
Samariafo no baa ne nkyɛn no, wɔsrɛɛ
no sɛ ɔntra wɔn nkyɛn, na ɔtraa hɔ
nnanu. 41 Na nnipa pii a ɛsen kan de
no gyee no dii n'asɛm nti, 42 na
wɔka kyerɛɛ ɔbea no sɛ: Afei ɛnyɛ
w'asɛm nti na yegye di, na yɛn ankasa
ate na yɛahu sɛ oyi ne wiase agyenkwa
no ampa.

*Galileafo gyee Yesu*

43 Na nnanu akyi no, ofii hɔ kɔɔ
Galilea. 44 Na Yesu ankasa dii
adanse sɛ odiyifo nni nidi n'ankasa
ne kurow mu. 45 Na oduu Galilea no,
Galileafo no a wohuu nea ɔyɛe Yeru-
salem afahyɛ ase no nyinaa gyee no,
efisɛ wɔn nso wɔbaa afahyɛ no ase bi.

*Ahenkwaa panyin bi ba ayaresa*

46 Ɛnna ɔkɔɔ Kana a ɛwɔ Galilea,
nea ɔdan nsu nsa no bio. Na ahen-
kwaa panyin bi wɔ hɔ a ne ba yare wɔ
Kapernaum. 47 Na ɔtee sɛ Yesu fi
Yudea aba Galilea no, osiim kɔɔ ne
nkyɛn, na ɔsrɛɛ no sɛ ɔmmra mmɛsa ne
ba yare; na ɔreyɛ awu. 48 Ɛnna Yesu
see no sɛ: Sɛ moanhu nsɛnkyerɛnne ne
nkonyaa a, morennye nni. 49 Ahen-
kwaa panyin no see no sɛ: Owura, bra,
na me ba no anwu ansa. 50 Yesu see
no sɛ: Kɔ, wo ba no ho ayɛ no den! Na
onipa no gyee asɛm a Yesu ka kyerɛɛ
no no dii, na ɔkɔe. 51 Na ɔrekɔ no, ne
nkoa behyiaa no, na wɔkae sɛ: Wo ba
no ho ayɛ no den! 52 Ɛnna obisaa
wɔn dɔn ko a ne ho fi ninnim no; na
wɔka kyerɛɛ no sɛ: Nnera dɔn a ɛto so
ason no na atiridii no gyaa no.
53 Ɛnna agya no hui sɛ ɛyɛ dɔn no ara
a Yesu see no sɛ: Wo ba no ho ayɛ no
den no mu; na ɔno ne ne fifo nyinaa
gye dii. 54 Eyi nso ne sɛnkyerɛnne a
ɛto so abien a Yesu fi Yudea baa
Galilea no, ɔyɛe.

## Ti 5

*Betsaida obubuafo no ayaresa*

Eyi akyi no, Yudafo afahyɛ dui, na
Yesu kɔɔ Yerusalem. 2 Nso ɔtare bi
wɔ Yerusalem nguanten ponkɛse a
wɔfrɛ no Hebri mu sɛ Betesda a ɛwɔ
ntwironoo anum no ho. 3 Na eyinom
mu na nnipa pii, ayarefo, anifuraefo,
mpakye ne wɔn a wɔn fa awuwu dedae
(retwɛn nsu no wosow. 4 Na edu
bere bi mu a, ɔbɔfo sian ba ɔtare no mu
bɛfono nsu no, na nea nsu no fono akyi
no odi kan kɔ mu no, ɔyare biara a
ɔyare no, na ne ho ayɛ no den). 5 Na
onipa bi wɔ hɔ a wadi mfirihyia aduasa
awotwe n'ahoɔmmerɛw mu. 6 Ɔno
na Yesu huu no sɛ ɔda hɔ na ɔtee sɛ
wakyɛ no, osee no sɛ: Wopɛ sɛ wo ho
yɛ wo den anaa? 7 Ɔyarefo no buaa
no sɛ: Owura, minni onipa bi a sɛ nsu
no fono a, ɔde me kɔto ɔtare no mu; na
sɛ merekɔ a, na obi adi me kan akɔ mu.
8 Yesu see no sɛ: Sɔre, yi wo kɛtɛ, na
nantew! 9 Na ntɛm ara onipa no ho
yɛɛ no den, na oyii ne kɛtɛ, na ɔnan-
tewee. Nso da no yɛ homeda.

*Yudafo akyinnyegye*

10 Enti Yudafo no ka kyerɛɛ nea
wasa no yare no sɛ: Ɛnnɛ yɛ homeda;
wunni ho kwan sɛ wosoa wo kɛtɛ.
11 Obuaa wɔn sɛ: Nea ɔmaa me ho yɛɛ
me den no, ɔno ara no osee me sɛ: Yi
wo kɛtɛ, na nantew! 12 Ɛnna wobisaa
no sɛ: Hena ne onipa a osee wo sɛ: Yi
wo kɛtɛ, na nantew no? 13 Nso nea
ne ho asan no nnim onipa ko; efisɛ
nkurɔfokuw no wɔ hɔ nti, Yesu atwe
ne ho afi hɔ. 14 Eyi akyi no, Yesu huu
no asɔrefi, na osee no sɛ: Hwɛ, wo ho
ayɛ wo den; nyɛ bɔne bio, na nea ɛyɛ
bɔne sen eyi anyɛ wo. 15 Onipa no
siim kɔe kɔka kyerɛɛ Yudafo no sɛ ɛyɛ
Yesu na ɔmaa ne ho yɛɛ no den. 16 Na
eyi nti Yudafo no taa Yesu, efisɛ wayɛ
nneɛma yi homeda.

17 Na obuaa wɔn sɛ: M'agya gu so
yɛ adwuma besi sesɛɛ, na me nso meyɛ
adwuma. 18 Na eyi mmom nti afei
Yudafo no hwehwɛɛ sɛ wokum no, sɛ
ɛnyɛ homeda nko na wasɛe no, na
mmom sɛ ɔfrɛ Onyankopɔn n'ankasa
n'agya de yɛ ne ho sɛ ɔne Nyankopɔn
sɛ.

43 Mat 4, 12. 44 Mat 13, 57; Mar 6, 4; Luk 4, 24. 45 Yoh 2, 23.
46 Yoh 2, 1; 2, 9. 48 Yoh 2, 18; 1 Ko 1, 22. 54 Yoh 2, 11; 2, 23. — 8 Mat 9, 6.
9 Yoh 9, 14. 10 Yer 17, 21. 14 Yoh 8, 11. 16 Mat 12, 14. 17 Yoh 9, 4.
18 Yoh 7, 30; 10, 33.

*Yesu mmuae*

19 Ɛnna Yesu bua see wɔn sɛ:
Nokware, nokware, mise mo sɛ, ɔba
no ankasa ntumi mmɔ ne tirim nyɛ
hwee, gye nea wahu agya no sɛ ɔyɛ;
efisɛ biribiara a ɔno yɛ no, ɛno ara na
ɔba no nso yɛ. 20 Na agya no dɔ ɔba
no, na ɔkyerɛ no nea n'ankasa yɛ
nyinaa; na ɔbɛkyerɛ no nnwuma akɛse
a ɛsen eyinom, na ayɛ mo nwonwa.
21 Na sɛnea agya no nyan awufo na
ɔma wɔn nkwa no, saa ara na ɔba no
nso ma wɔn a ɔpɛ nkwa. 22 Na agya
no nso mmu obiara atɛn, na ɔde atemmu
nyinaa ahyɛ ɔba no nsa, 23 sɛ wɔn
nyinaa nni ɔba no ni, sɛnea wodi agya
no ni no. Nea onni ɔba no ni no nni
agya a ɔsomaa no no ni.

*Owusɔre ne atemmu*

24 Nokware, nokware, mise mo sɛ:
Nea ɔte m'asɛm na ogye nea ɔsomaa
me no di no wɔ daa nkwa, na ɔremma
atemmu mu, na watwam afi wu mu akɔ
nkwa mu. 25 Nokware, nokware, mise
mo sɛ: Dɔn no reba na adu a awufo
bɛte Nyankopɔn ba no nne, na wɔn a
wɔte no benya nkwa. 26 Na sɛnea
agya no wɔ nkwa n'ankasa mu no, saa
ara na ɔde ama ɔba no nso sɛ onnya
nkwa n'ankasa mu; 27 na wama no
tumi sɛ ommu atɛn nso, efisɛ ɔyɛ onipa
ba. 28 Mommma eyi nnyɛ mo nwonwa,
efisɛ dɔn no reba a wɔn a wɔwɔ ada
mu nyinaa bɛte ne nne, 29 na wɔafi
adi; wɔn a wɔayɛ papa no bɛkɔ nkwa
sɔre mu, na wɔn a wɔayɛ bɔne no bɛkɔ
atemmu sɔre mu. 30 Me de, mintumi
menhyɛ me ho menyɛ hwee; sɛnea mete
no na mibu atɛn, na m'atemmu no yɛ
trenee. Na menhwehwɛ nea m'ankasa
mepɛ, na mmom nea ɔsomaa me no
apɛde. 31 Sɛ m'ankasa midi me ho
adanse a, m'adanse no nyɛ nokware.
32 Obi wɔ hɔ a odi me ho adanse, na
minim sɛ adanse a odi me ho no yɛ
nokware.

*Osuboni Yohane adanse*

33 Mo de, moasoma akɔ Yohane
nkyɛn, na wadi nokware adanse;
34 na me de, minnye adanse onipa bi
nkyɛn, na meka mo eyinom, na moanya
nkwa. 35 Ɔno ne kanea a ɛdɛw na
ɛhyerɛn; na mo de, mopɛe sɛ mo ani
gye kakra ne hann no mu.

*Onyankopɔn ankasa adanse*

36 Na me de, mewɔ adanse a ɛsen
Yohane de no; na nnwuma a agya no
de ama me sɛ minwie no, nnwuma no
ara a meyɛ no di me ho adanse sɛ agya
no na asoma me. 37 Na agya no a
ɔsomaa me no ankasa adi me ho
adanse. Moante ne nne ara da, nso
moanhu ne suban; 38 na munni
n'asɛm no wɔ mo mu, efisɛ nea ɔsomaa
no no, munnye no nni!

*Apam dedaw adanse*

39 Mohwehwɛ kyerɛw nsɛm no mu,
efisɛ musususuw sɛ mowɔ daa nkwa wɔ
mu; na ɛne nea edi me ho adanse,
40 na mompɛ sɛ moba me nkyɛn, na
moanya nkwa.

*Nidi horow abien*

41 Minnye anuonyam mfi nnipa
nkyɛn, 42 na mahu mo sɛ munni
Nyankopɔn dɔ wɔ mo mu. 43 Me de,
mebae m'agya din mu, na munnye me;
sɛ ɔfoforo ba n'ankasa din mu a, ɔno
na mubegye no. 44 Ɛbɛyɛ dɛn na mo
a mugye anuonyam mo ho mo ho nkyɛn
betumi agye adi, na Onyankopɔn koro
no nkyɛn anuonyam de, monhwehwɛ?

*Mose ho akyinnyegye*

45 Munnsusuw sɛ mede mo metwa,
agya no anim, na nea ɔde mo twa no
wɔ hɔ: ɔne Mose a mode mo ani ato no
so no. 46 Na sɛ mugye Mose di a,
anka mubegye me adi; na me ho nsɛm
na ɔno kyerɛwee. 47 Na sɛ munnye
ne kyerɛw nsɛm no nni a, ɛbɛyɛ dɛn na
mubegye me nsɛm adi?

## Ti 6

*Nnipa mpemnum aduanma*

(1–15: Mat 14, 13–21; Mar 6, 32–44;
Luk 9, 10–17)

Eyinom akyi no, Yesu siim kɔɔ
Galilea po a ɛne Tiberia po no agya.

19 Yoh 3, 11; 3, 32. 20 Yoh 3, 35. 22 Dan 7, 13–14; Aso 17, 31.
23 Flp 2, 10–11; 1 Yoh 2, 23. 24 Yoh 3, 16; 3, 18. 25 Efe 2, 5–6. 26 Yoh 1, 1–4.
27 Yoh 5, 22. 29 Yoh 6, 40; Dan 12, 2. 30 Yoh 5, 19; 6, 38. 32 Yoh 5, 36–37.
33 Yoh 1, 19–34. 36 1 Yoh 5, 9; Yoh 1, 33; 3, 2. 37 Mat 3, 17. 39 Luk 24, 27;
2 Ti 3, 15–17. 44 Yoh 12, 43. 45 Deut 31, 26. 46 Gen 3, 15; 49, 10; Deut 18, 15.
47 Luk 16, 31.

wonni wɔn bɔne ho anoyi. 23 Nea
ɔtan me no tan m'agya no nso. 24 Sɛ
manyɛ nnwuma a obiara nyɛe da wɔn
mu a, anka wonni bɔne; na afei de,
wɔahu, nanso wɔatan me ne m'agya.
25 Na ɛyɛe na asɛm a wɔakyerɛw no
wɔn mmara mu no aba mu sɛ: Wɔtan
me kwa.

*Honhom fam hann ne wiase ha adansedi*

26 Na okyigyinafo a mɛsoma no
mabrɛ mo afi agya no nkyɛn, nokware
honhom a ofi agya no nkyɛn reba no, sɛ
onya ba a, ɔno na obedi me ho adanse;
27 na mo nso mubedi adanse, efisɛ
moka me ho fi mfiase.

## Ti 16

*Ɔtaa ne mogya adansedi ho nkɔmhyɛ*

Eyinom na maka makyerɛ mo na
moanhintiw. 2 Wobetu mo afi hyia-
dan mu; *mpo* ɛbere reba a obiara a
obekum mo besusuw sɛ ɔde resom
Nyankopɔn. 3 Na wɔbɛyɛ eyinom,
efisɛ wonhuu agya no ne me ɛ. 4 Na
maka eyinom makyerɛ mo, na sɛ bere
no du a, moakae sɛ maka makyerɛ mo.
Na manka mo eyinom mamfi mfiase,
efisɛ me ne mo wɔ hɔ. 5 Na afei de,
merekɔ nea ɔsomaa me no nkyɛn, na
mo mu biara mmisa me sɛ: Ɛhe na
worekɔ? 6 Na sɛ maka eyinom
makyerɛ mo nti, awerɛhow ahyɛ mo
koma ma.

*Honhom Kronkron ba*

7 Na meka mo nokware, eye ma mo
sɛ mekɔ. Na sɛ mankɔ a, okyigyinafo
no remma mo nkyɛn; na sɛ mekɔ a,
mɛsoma no aba mo nkyɛn. 8 Na ɔno
de, sɛ ɔba a, obeyi wiase ntɛn bɔne ne
trenee ne atemmu ho! 9 Bɔne ho,
efisɛ wonnye me nni; 10 ne trenee
ho, efisɛ merekɔ agya no nkyɛn, na
munhu me bio; 11 ne atemmu ho,
efisɛ wɔabu wi yi ase sodifo no atɛn.

*Nokware*

12 Mewɔ nsɛm pii bio meka mekyerɛ
mo, nanso muntumi nsoa mprempren.
13 Na sɛ ɔno, nokware honhom no nya
ba a, ɔbɛkyerɛ mo kwan akɔ nokware
no nyinaa mu. Na emfi n'ankasa mu
na ɔbɛkasa, na biribiara a ɔbɛte no,
ɔbɛka, na ɔbɛkyerɛ mo nneɛma a ɛreba.
14 Ɔno na ɔbɛhyɛ me anuonyam; efisɛ
ɔbɛfa me de bi na ɔde abɛkyerɛ mo.
15 Nneɛma a m'agya wɔ nyinaa yɛ me
dea; eyi nti na mekae sɛ: Ɔbɛfa me de
bi na ɔde abɛkyerɛ mo.

*Daa anigye*

16 Aka kakraa na munhu me; na
bio aka kakraa mubehu me. 17 Ɛnna
n'asuafo no mu binom kekae wɔn mu
sɛ: Dɛn na ose yɛn sɛ: Aka kakraa na
munhu me, na bio aka kakraa mubehu
me, ɛne sɛ: Merekɔ agya no nkyɛn yi?
18 Ɛnna wose: Dɛn ne nea ɔka yi sɛ:
Aka kakraa? Yenhu nea ɔka yi.
19 Ɛnna Yesu hui sɛ wɔpɛ abisa no, na
osee wɔn sɛ: Eyi ho na mubisabisa wɔ
mo mu, sɛ mekae sɛ: Aka kakraa na
munhu me, na bio aka kakraa mubehu
me. 20 Nokware, nokware, mise mo
sɛ: mubesu na moatwa adwo, na
wiasefo ani begye; na mo de, mo werɛ
bɛhow; nanso mo awerɛhow no bɛdan
anigye. 21 Ɔbea, sɛ ɔrewo a, ohu
awerɛhow, efisɛ ne dɔn adu; na sɛ onya
wo ɔba no a, ɔnkae ahohia no bio,
anigye a wanya sɛ wawo onipa aba
wiase no nti. 22 Na mo nso, afei de,
mowɔ awerɛhow; na mehu mo bio, na
mo koma bɛtɔ mo yam, na mo anigye
no, obi rennye mo nsam. 23 Na da no
moremmisa me biribiara.

*Kristo din mu adesrɛ*

Nokware, nokware, mise mo sɛ:
Biribiara a mobɛsrɛ agya no me din mu
no, ɔde bɛma mo. 24 Ɛde bedu sesɛɛ
de, monsrɛɛ biribi me din mu ɛ; monsrɛ,
na mubenya, na mo anigye awie pɛyɛ.
25 Eyinom na maka mo mmebu mu;
na bere no reba a merenkasa menkyerɛ
mo mmebu mu bio, na mɛka agya no
ho asɛm makyerɛ mo pefee. 26 Da
no na mobɛsrɛ me din mu, na menka
menkyerɛ mo sɛ mebisa agya no mama
mo; 27 na agya no ankasa dɔ mo,
efisɛ modɔ me, na moagye adi sɛ mifi
Nyankopɔn nkyɛn na mebae. 28 Mifii

---

**23** Yoh 5, 23. **24** Yoh 14, 11. **25** Dwom 69, 4. **26** Yoh 14, 26; Luk 24, 49.
**27** Aso 1, 8; 5, 32. — **1** Yoh 14, 29. **2** Mat 24, 9. **3** Yoh 15, 21. **5** Yoh 7, 33.
**7** Yoh 14, 16; 14, 26. **8** 1 Ko 14, 24. **9** Yoh 3, 18. **10** Aso 5, 31; Rom 4, 25.
**11** Yoh 12, 31; 14, 30. **12** 1 Ko 3, 1. **13** Yoh 14, 26; 1 Yoh 2, 27. **15** Yoh 17, 10.
**16** Yoh 14, 19. **21** Yes 26, 17. **23** Yoh 14, 20; 14, 13–14. **24** Yoh 15, 11.
**27** Yoh 14, 21.

agya no nkyɛn na mebaa wiase; na bio,
merefi wiase na makɔ agya no nkyɛn.
29 N'asuafo no see no sɛ: Hwɛ, afei
de, wokasa pefee, na wummu bɛ biara.
30 Afei yɛahu sɛ wunim nneɛma nyinaa,
na enhia wo sɛ obi bisa wo; eyi mu na
yegye di sɛ wufii Nyankopɔn nkyɛn na
ɛbae. 31 Yesu buaa wɔn sɛ: Afei de,
mugye di? 32 Hwɛ, dɔn no reba, na
anya adu sɛ mo nyinaa bɛhwete akɔ
mo nkurow mu, na moagyaw me nko;
nanso ɛnkaa me nko ɛ, efisɛ agya no ka
me ho. 33 Eyinom na maka mo, na
moanya me mu asomdwoe. Mo ho
behia mo wi yi ase de, nanso momma
mo bo ntɔ mo yam! Me na madi wiase
so nkonim.

## Ti 17

*Kristo bɔ mpae ma ne ho*

Eyinom na Yesu kae, na ɔmaa n'ani
so kyerɛɛ ɔsoro, na ɔkae sɛ: Agya, dɔn
no adu. Hyɛ wo ba anuonyam, na ɔba
no nso ahyɛ wo anuonyam, 2 sɛnea
womaa no ɔhonam nyinaa so tumi, sɛ
ade biara a wode ama no no, ɔmma wɔn
daa nkwa. 3 Na eyi ne daa nkwa, sɛ
wobehu wo, nokware Nyankopɔn koro
no, ne nea wosomaa no, Yesu Kristo
no. 4 Me de, mahyɛ wo anuonyam
asase so; mawie adwuma a wode maa
me sɛ menyɛ no. 5 Na afei, agya, fa
anuonyam a mewɔ wo nkyɛn ansa na
wɔbɔɔ wiase no hyɛ me wo ankasa
nkyɛn!

*Ɔbɔ mpae ma n'asuafo*

6 Mayi wo din adi makyerɛ nnipa a
wode wɔn fi wiase ama me no. Wɔyɛ
wo dea, na wode wɔn ama me; na wɔadi
w'asɛm so. 7 Afei wɔahu sɛ nneɛma
a wode ama me no nyinaa fi wo nkyɛn;
8 efisɛ nsɛm a wode ama me no, mede
mama wɔn; na wɔn nso wɔagye, na
wɔahu ampa sɛ mifi wo nkyɛn na
mebae, na wɔagye adi sɛ wo na woso-
maa me. 9 Me de, meresrɛ mama wɔn;
mensrɛ memma wiase, na wɔn a wode
wɔn ama me no, efisɛ wɔyɛ wo dea.
10 Na ade nyinaa yɛ wo dea, na wo de
nso yɛ me dea; na manya anuonyam
wɔn mu. 11 Na afei minni wiase bio,
—na eyinom na ɛwɔ wiase, na me de,
mereba wo nkyɛn. Agya kronkron,
wɔn a wode wɔn ama me no, fa wɔn
sie wo din mu, na wɔayɛ biako sɛ yɛn.
12 Mewɔ wɔn nkyɛn no, mede wɔn
misiee wo din mu; wɔn a wode wɔn
ama me no, mawɛn wɔn, na wɔn mu bi
anyera, gye ɔyera ba no,—na kye-
rɛwsɛm no aba mu. 13 Na afei na
mereba wo nkyɛn, na meka eyinom wi
yi ase, na wɔanya m'anigye ma awie
pɛyɛ wɔ wɔn mu. 14 Mede w'asɛm
mama wɔn; na wiase atan wɔn, efisɛ
womfi wiase, sɛnea me nso mimfi
wiase no. 15 Mensrɛ sɛ: Yi wɔn fi
wiase, na mmom sɛ: Yi wɔn fi ɔbɔne
no ho sie! 16 Womfi wiase, sɛnea me
nso mimfi wiase no. 17 Yɛ wɔn kron-
kron wɔ nokware no mu; w'asɛm yɛ
nokware. 18 Sɛnea wosomaa me
wiase no, saa ara na me nso meresoma
wɔn wiase. 19 Na meyɛ me ho kron-
kron mema wɔn, na wɔn nso ayɛ
kronkron wɔ nokware mu.

*Ɔbɔ mpae ma n'akyidifo a wɔbɛba*

20 Na ɛnyɛ eyinom nkutoo nti na
mesrɛ, na wɔn a wɔnam wɔn asɛm so
begye me adi nso nti, 21 sɛ wɔn
nyinaa nyɛ biako, sɛnea wo, agya, wowɔ
me mu, na mewɔ wo mu; sɛ wɔn nso
nyɛ biako wɔ yɛn mu, na wiase nnye
nni sɛ wo na wosomaa me. 22 Na
mede anuonyam a wode ama me no
mama wɔn, sɛ wɔnyɛ biako, sɛnea yɛyɛ
biako no. 23 Mewɔ wɔn mu na wowɔ
me mu, na wɔawie pɛyɛ biakoyɛ mu,
na wiase ahu sɛ wo na wosomaa me,
na wodɔ wɔn sɛnea wodɔ me no.
24 Agya, wɔn a wode wɔn ama me no,
mepɛ sɛ nea mewɔ no, wɔn nso mmɛka
me ho, na wonhu m'anuonyam a
womaa me no, efisɛ wodɔ me ansa na
wɔhyɛɛ wiase ase. 25 Agya trenee,
wiase anhu wo, na me de, mahu wo, na
eyinom ahu sɛ wo na wosomaa me;
26 na mayi wo din makyerɛ wɔn, na
meyi makyerɛ; na ɔdɔ a wode dɔ me no
atra wɔn mu, na matra wɔn mu.

---

**29** Yoh 16, 25. **32** Sak 13, 7; Mat 26, 31; Mar 14, 27; Yoh 8, 29. **33** Yoh 14, 27; Rom 5, 1; 1 Yoh 5, 4. — **2** Mat 11, 27. **3** 1 Yoh 5, 20. **5** Yoh 17, 24; 1, 1; Flp 2, 6. **6** Yoh 17, 9. **8** Yoh 16, 30. **9** Yoh 6, 37; 6, 44. **10** Yoh 16, 15. **11** Yoh 10, 30. **12** Yoh 6, 39; Dwom 41, 9; 109, 8. **13** Yoh 15, 11. **14** Yoh 15, 19. **15** 2 Te 3, 3. **17** Yoh 6, 63. **18** Yoh 20, 21. **19** Heb 10, 10. **21** Gal 3, 28. **22** Aso 4, 32. **23** 1 Ko 6, 17. **24** Yoh 12, 26.

## Ti 18

*Yuda de asraafo ba*
(2–11: Mat 26, 47–56; Mar 14, 43–52; Luk 22, 47–53)

Yesu kaa eyinom no, ɔne n'asuafo
no fii adi kotwaa asu Kidron, nea turo
bi wɔ, na ɔne n'asuafo no kɔɔ mu.
2 Na Yuda nso a oyii no mae no nim
hɔ, efisɛ Yesu ne n'asuafo no taa
kohyia hɔ. 3 Ɛnna Yuda de asraafo-
kuw ne asomfo a wofi asɔfo mpanyin
ne Farisifo no nkyɛn baa hɔ; wokura-
kura agyatɛn, akanea ne akode.
4 Ɛnna Yesu a onim nea ɛreba no so
nyinaa no fii adi, na osee wɔn sɛ:
Mohwehwɛ hena? 5 Wobuaa no sɛ:
Yesu, Nasareni no. Yesu see wɔn sɛ:
Mini! Nso Yuda a oyii no mae no nso
ne wɔn na egyina hɔ. 6 Ɛnna osee
wɔn sɛ: Mini! no, wopinii nkyirinkyiri,
na wɔhwehwee ase. 7 Ɛnna obisaa
wɔn bio sɛ: Mohwehwɛ hena? Na
wose: Yesu, Nasareni no. 8 Yesu
buae sɛ: Maka makyerɛ mo sɛ mini;
enti sɛ me na mohwehwɛ me a, momma
eyinom nkɔ! 9 Sɛ asɛm a ɔkae sɛ:
Wɔn a wode wɔn ama me no, mamma
wɔn mu biara anyera, no mmra mu.

*Petro abufuhyew*

10 Ɛnna Simon Petro a okura
nkrante no twee, na ɔde bɔɔ ɔsɔfo
panyin no akoa, na otwaa n'aso nifa;
na akoa no din de Malko. 11 Ɛnna
Yesu see Petro sɛ: Fa nkrante no hyɛ
boha mu! Kuruwa a m'agya de ama
me no, mennnom anaa?

*Wɔkyere Yesu kɔma Hana*
(12–27: Mat 26, 57–75; Mar 14, 53–72; Luk 22, 54–71)

12 Ɛnna asraafokuw ne wɔn safohene
ne Yudafo asomfo no soo Yesu mu, na
wɔkyekyeree no, 13 na wɔde no kɔɔ
Hana nkyɛn kan; na Kaiafa a odi afe
no mu sɔfo panyin ase ne no. 14 Nso
Kaiafa no ne nea otuu Yudafo no fo sɛ:
Eye sɛ onipa biako bewu ama ɔman no.

*Petro pa n'Awurade*

15 Na Simon Petro ne osuani biako
bi dii Yesu akyi; nso ɔsɔfo panyin no
nim osuani no, na ɔne Yesu hyɛn ɔsɔfo
panyin aban mu hɔ. 16 Na Petro de,
ogyinaa mfikyiri ɔpon no ano. Ɛnna
osuani biako a ɔsɔfo panyin no nim no
no fii adi bɛka kyerɛɛ ɔbea a ɔhwɛ ɔpon
ano no, na ɔde Petro baa mu. 17 Ɛnna
abaawa a ɔhwɛ ɔpon ano no see Petro
sɛ: Wo nso wumfi onipa yi asuafo mu
bi anaa? Ose: Dabi. 18 Nso nkoa
ne asomfo no gyinagyina hɔ asɔ ogya,
efisɛ awɔw aba, na wɔto; na Petro nso
ne wɔn gyina hɔ na ɔto bi.

*Ɔsɔfo panyin no asɛmmisa*

19 Ɛnna ɔsɔfo panyin no bisaa Yesu
n'asuafo ne ne kyerɛ ho asɛm. 20 Yesu
buaa no sɛ: Me de, mekasae pefee
mekyerɛɛ wiase; daa mekyerɛkyerɛe
hyiadan mu ne asɔrefi, nea Yudafo
nyinaa ahyia, na kokoam de menkaa
hwee. 21 Adɛn na wubisa me? Bisa
wɔn a wɔtee ne nea mekaa wɔn; hwɛ,
wɔn na wonim nea mekae. 22 Na
ɔkaa saa no, asomfo no mu biako a
ogyina hɔ no bɔɔ Yesu sotore kae sɛ:
Sɛnea wubua ɔsɔfo panyin ni?
23 Yesu buaa no sɛ: Sɛ maka no bɔne
a, di bɔne no ho adanse; na sɛ eye a,
adɛn nti na wobɔɔ me? 24 Hana ma
wɔde no hama mu kɔmaa ɔsɔfo panyin
Kaiafa.

*Petro pa n'Awurade bio*

25 Na Simon Petro gyina hɔ reto
gya. Ɛnna wosee no sɛ: Wo nso wumfi
n'asuafo no mu anaa? Ɔsanee sɛ:
Dabi! 26 Ɔsɔfo panyin no nkoa no
mu biako a ɔyɛ nea Petro twaa n'aso
no busuani kae sɛ: Manhu wo ne no
turom hɔ? 27 Ɛnna Petro sanee bio,
na ntɛm ara akokɔ bɔnee.

*Wɔde Kristo kɔma amrado*
(28–Ti 19, 15: Mat 27, 2; 27, 11–30; Mar 15, 1–19; Luk 23, 1–25)

28 Ɛnna wɔde Yesu fi Kaiafa nkyɛn
kɔɔ amrado aban mu; na ɛyɛ anɔpatutu.
Na wɔn ankasa de, wɔanhyɛn amrado
aban no mu, na wɔn ho ankum, na
wɔadi Twam no. 29 Ɛnna Pilato fii
adi baa wɔn nkyɛn, na ɔkae sɛ: Ntɛn
bɛn na mode bae onipa yi ho?
30 Wobua see no sɛ: Sɛ oyi nyɛ ɔde-
bɔneyɛfo a, anka yɛamfa no ammrɛ wo.
31 Ɛnna Pilato see wɔn sɛ: Mo ara
momfa no, na munkobu no atɛn sɛnea
mo mmara te. Ɛnna Yudafo no see no
sɛ: Yɛn de, yenni ho kwan sɛ yekum

---

**1** Mat 26, 36; Mar 14, 32; Luk 22, 39; 2 Sa 15, 23. **2** Luk 21, 37. **4** Yoh 19, 28.
**9** Yoh 17, 12. **11** Mat 26, 39. **14** Yoh 11, 49–50. **20** Yoh 7, 14; 7, 26.
**31** Yoh 19, 6–7.

obiara. 32 Ɛbae saa na Yesu asɛm a
ɔkae de kyerɛɛ owu ko a ɔrebewu no
aba mu.

*Pilato asɛmmisa*

33 Ɛnna Pilato hyɛn amrado aban no
mu bio, na ɔfrɛɛ Yesu see no sɛ: Wone
Yudafo hene no anaa? 34 Yesu buaa
no sɛ: Efi wo ankasa wo tirim na woka
yi, anaasɛ nnipa bi na ɛkaa me ho asɛm
kyerɛɛ wo? 35 Pilato buaa no sɛ:
Meyɛ Yudani anaa? Wo ankasa wo
manfo ne asɔfo mpanyin no na wɔde
wo brɛɛ me; dɛn na woyɛe? 36 Yesu
buae sɛ: M'ahenni mfi wi yi ase. Sɛ
m'ahenni fi wi yi ase a, anka m'asomfo
bɛko na wɔamfa me anhyɛ Yudafo no
nsa; nanso m'ahenni mfi ha. 37 Ɛnna
Pilato see no sɛ: Na woyɛ ɔhene nen?
Yesu buae sɛ: Wo na woka sɛ meyɛ
ɔhene. Me de, eyi nti na wɔwoo me,
na mebaa wi yi ase, sɛ merebedi
nokware no ho adanse; obiara a ofi
nokware no mu no tie me nne.
38 Pilato see no sɛ: Dɛn ne nokware?

*Pilato pɛ sɛ ogyaa no*

Na ɔkaa eyi no, ofii adi kɔɔ Yudafo
no nkyɛn bio na osee wɔn sɛ: Me de,
minhu no mu afobusɛm biara. 39 Nso
mowɔ amanne sɛ migyaa obiako mema
mo Twam da mu; enti mopɛ sɛ migyaa
Yudafo hene no mema mo anaa?
40 Ɛnna wɔn nyinaa teɛɛm bio sɛ: Ɛnyɛ
oyi, na mmom Baraba!—Nso Baraba
yɛ odwowtwafo.

## Ti 19

*Wɔhwe Yesu di ne ho fɛw*

Ɛnna afei Pilato faa Yesu, na ɔkaa
no mpire. 2 Na asraafo no nwenee
nsɔe abotiri na wɔde bɔɔ ne ti, na
wɔde ntama kɔkɔɔ bi guguu no so,
3 na wɔbaa ne nkyɛn, na wɔkae sɛ:
Yudafo hene, mmo oo! Na wɔbobɔɔ
no asotɔre.

*Pilato di ma Yesu*

4 Ɛnna Pilato fii adi bae bio, na osee
wɔn sɛ: Hwɛ, mede no rebrɛ mo, na
moahu sɛ minhu no mu afobusɛm biara.
5 Ɛnna Yesu fii adi bae, na ɔbɔ nsɔe
abotiri hyɛ atade kɔkɔɔ no. Na osee
wɔn sɛ: Hwɛ, onipa no ni! 6 Ɛnna
asɔfo mpanyin ne asomfo no huu no
no, wɔteɛteɛɛm sɛ: Bɔ no asɛndua mu,
bɔ no asɛndua mu! Pilato see wɔn
sɛ: Mo ankasa momfa no nkɔbɔ no
asɛndua mu! Na me de, minhu no mu
afobusɛm biara. 7 Yudafo no buaa no
sɛ: Yɛn de, yɛwɔ mmara, na yɛn mmara
no nti etwa sɛ owu, efisɛ ɔyɛɛ ne ho
Nyankopɔn ba.

*Pilato bisa no nsɛm bio*

8 Ɛnna Pilato tee asɛm yi no, osuroe
pii, 9 na ɔhyɛn amrado aban no mu
bio, na osee Yesu sɛ: Wufi he? Na
Yesu ammua no. 10 Ɛnna Pilato see
no sɛ: Wo ne me nkasa? Wunnim sɛ
mewɔ tumi sɛ migyaa wo, na mewɔ
tumi sɛ mebɔ wo asɛndua mu?
11 Yesu buae sɛ: Sɛ wɔamfa amma wo
amfi soro a, anka wunni me so tumi
biara; eyi nti nea oyii me maa wo no
na ne bɔne so.

*Pilato bu no kumfɔ*

12 Efi eyi so no, Pilato hwehwɛɛ sɛ
ogyaa no; na Yudafo no teɛɛm sɛ: Sɛ
wugyaa oyi a, wonyɛ Kaesare adamfo;
obiara a ɔyɛ ne ho hene no tia Kaesare.
13 Na Pilato tee saa asɛm no, ɔde Yesu
fii adi, na ɔbɛtraa atemmu agua so
baabi a wɔfrɛ hɔ sɛ Abo-nsɛwee, na
Hebri mu wɔfrɛ no Gabata. 14 Na
ɛyɛ Twam ho siesie da, na ɛbɛyɛ sɛ dɔn
a ɛto so asia. Na osee Yudafo no sɛ:
Hwɛ, mo hene ni! 15 Na wɔteɛɛm sɛ:
Fa no kɔ, fa no kɔ! Bɔ no asɛndua mu!
Pilato see wɔn sɛ: Memmɔ mo hene
asɛnduam anaa? Asɔfo mpanyin no
buae sɛ: Yenni hene bi sɛ Kaesare.
16 Ɛno na afei oyii no maa wɔn hyɛɛ sɛ
wɔnkɔbɔ no asɛndua mu.

*Yesu asɛndua mu bɔ*
(16–30: Mat 27, 31–50; Mar 15, 20–37;
Luk 23, 26–46)

Na wɔfaa Yesu de no kɔe. 17 Na
ɔso n'asɛndua fii adi koduu baabi a
wɔfrɛ hɔ Nitiriso a Hebri mu wɔfrɛ
no Golgota. 18 Ɛhɔ na wɔbɔɔ no
asɛndua mu a nnipa baanu ka ne ho
n'afanu, na Yesu wɔ ntam. 19 Na
Pilato kyerɛw ɛho asɛm nso, na ɔde
fam asɛndua no atifi, na ɛka sɛ: Yesu,
Nasareni, Yudafo hene. 20 Saa kye-
rɛw yi na Yudafo no mu pii kanee,

---

32 Yoh 12, 32–33; Mat 20, 19. 37 1 Ti 6, 13. — 7 Yoh 10, 33; Lev 24, 16.
15 Yoh 19, 6.

efisɛ nea wɔbɔɔ Yesu asɛndua mu hɔ
bɛn kurow no; na wɔakyerɛw no Hebri
ne Roma ne Hela kasa mu. 21 Na
Yudafo asɔfo mpanyin no see Pilato
sɛ: Nkyerɛw sɛ: Yudafo hene, na
kyerɛw sɛ: Ɔno na ɔkae sɛ: Mene
Yudafo hene. 22 Pilato buae sɛ: Nea
makyerɛw no, makyerɛw.

*Asraafo no fa ne ntama*

23 Na asraafo no bɔɔ Yesu asɛndua
mu no, wɔfaa ne ntama, na wɔkyɛɛ mu
anan maa ɔsraani biara nyaa biako, ne
n'atade. Nso atade no nni mpamee,
wɔnwenee fi soro besii fam. 24 Ɛnna
wosisee wɔn ho sɛ: Mommma
yɛnnsunsuane mu, na momma yɛmmɔ
so ntonto nhu nea ɛbɛyɛ ne dea. Na
kyerɛwsɛm a ese:

Wɔkyɛɛ me ntama mu fae,
na m'atade so na wɔbɔɔ ntonto, no
baa mu.

Enti asraafo no na ɛyɛɛ eyinom.

*Maria ne Yohane ho asɛm*

25 Nso Yesu ne na ne ne na nuabea,
Maria, Klopa yere, ne Maria Magdalene
gyina Yesu asɛndua no ho. 26 Na
Yesu huu ne na ne osuani a ɔdɔ no
no sɛ ɔne no gyina hɔ no, osee ne na sɛ:
Ɔbea, hwɛ, wo ba ni! 27 Afei osee
osuani no sɛ: Hwɛ, wo na ni! Na efi
dɔn no ara mu no, osuani no de no kɔɔ
n'ankasa fi.

*Yesu wu*

28 Eyi akyi a Yesu hui sɛ wɔanya
awie nneɛma nyinaa no, sɛnea ɛbɛyɛ
na kyerɛwsɛm no aba mu nti, ɔkae sɛ:
Osukɔm de me. 29 Nso nsa nyinya-
nyinya ade bi ma si hɔ, na wɔde nsa
no bi yɛɛ posaw ma, na wɔde tuaa
sommɛ ano de kaa n'ano. 30 Ɛnna
Yesu gyee nsa nyinyanyinya no no,
ɔkae sɛ: Wɔawie! Na ɔbɔɔ ne ti ase
de ne honhom mae.

31 Nso da no yɛ Ahosiesie da, na
sɛnea ɛbɛyɛ na amu no renka asɛndua
no so homeda, na saa homeda no yɛ da
kɛse nti, Yudafo no bɛsrɛɛ Pilato sɛ
wonkobubu wɔn nnyawa na wonyi wɔn.
32 Ɛnna asraafo no bae bebubuu nea
odi kan no nnyawa ne nea ɔka ho a
wɔbɔɔ ɔne no asɛndua mu no de.
33 Na woduu Yesu so na wohui sɛ
wawu dedaw no, wɔammubu ne
nnyawa. 34 Na asraafo no mu biako
de peaw wɔɔ ne mfem, na ntɛm ara na
mogya ne nsu fii mu bae. 35 Na nea
ohui no adi adanse, na n'adanse no yɛ
nokware, na ɔno de, onim sɛ ɔka
nokware, na mo nso moagye adi.
36 Na wɔyɛɛ eyinom na kyerɛwsɛm a
ese: Wommmu ne dompe bi, no aba
mu. 37 Na kyerɛwsɛm foforo bio se:
Wobɛhwɛ nea wɔwɔɔ no no.

*Yesu sie*

(38–42: Mat 27, 57–61; Mar 15, 42–47;
Luk 23, 50–55)

38 Na eyinom akyi no, Yosef a ofi
Arimatea a ɔyɛ Yesu suani, na Yudafo
ho hu nti ɔyɛ no kokoam no bɛsrɛɛ
Pilato sɛ ɔmma onyi Yesu amu no; na
Pilato maa no ho kwan. Na ɔba beyii
n'amu no. 39 Na Nikodemo nso a kan
ɔbaa Yesu nkyɛn anadwo no bae, na
ɔde kurobow ne pɛprɛ mfrafrae bɛyɛ
sɛ nkaribo ɔha bae. 40 Ɛnna wɔfaa
Yesu amu no, na wɔde nwera ne nnuru
kyekyeree ne ho, sɛnea Yudafo amusie
te no. 41 Nso nea wɔbɔɔ no asɛndua
mu hɔ no, turo bi wɔ hɔ, na turo no mu
na ɔboda foforo bi a wɔmfaa onipa
ntoo mu da wɔ; 42 na ɛhɔ na Yudafo
Ahosiesie da no nti, wɔde Yesu kɔtoe,
efisɛ ɔboda no na ɛbɛn.

## Ti 20

*Ɔda hunu*

(1–18: Mat 28, 1–10; Mar 16, 1–11;
Luk 24, 1–12)

Na da a edi nnawɔtwe kan anɔpatu-
tuutu a esum da so wɔ mu no, Maria
Magdalene baa ɔda no ho, na obehui
sɛ woayi ɔbo no afi ɔda no ano. 2 Ɛnna
otuu mmirika baa Simon Petro ne
osuani biako a Yesu dɔ no no nkyɛn,
na osee wɔn sɛ: Wɔayi Awurade afi
ɔda no mu, na yennim nea wɔde no
akɔto. 3 Ɛnna Petro ne osuani biako
no fii adi baa ɔda no ho. 4 Na wɔn
baanu nyinaa tutuu mmirika, na osuani
biako no yɛɛ ntɛm twaa Petro ho, na
okoduu ɔda no ho kan. 5 Na ɔbrɛɛ ne
mu ase hwɛɛ mu no, n'ani bɔɔ nwera
no so sɛ egu hɔ de, nanso wankɔ mu.
6 Ɛnna Simon Petro dii n'akyi bae, na
ɔkɔɔ ɔda no mu, na ohuu nwera no sɛ

24 Dwom 22, 18. 26 Yoh 13, 23. 28 Yoh 13, 3; 18, 4; Dwom 22, 15.
29 Dwom 69, 21. 31 Deut 21, 23. 36 Ex 12, 46. 37 Sak 12, 10; Adi 1, 7.
39 Yoh 3, 2; Mat 2, 11. — 2 Yoh 13, 23.

egu hɔ 7 ne dukuu a wɔde bɔɔ ne ti
nanso engu nwera no ho, na mmom
wɔabobɔw no nkutoo da baabi no.
8 Ɛno na afei osuani biako a oduu ɔda
no ho kan no nso hyɛn mu, na ohui, na
ogye dii. 9 Na wonnya nhuu kye-
rɛwsɛm no sɛ etwa sɛ ɔsɔre fi awufo mu
no ɛ. 10 Ɛnna asuafo no san baa wɔn
fi bio.

*Maria hu abɔfo baanu*

11 Na Maria de, na ogyina ɔboda no
ho resu. Ɛnna ɔresu no, ɔbɔɔ ne mu
ase hwɛɛ ɔda no mu, 12 na ohuu
abɔfo baanu a wɔhyɛ ntade fitaa sɛ
wɔtete hɔ, obiako te atifi, na obiako
te anafo, nea Yesu amu dae hɔ.
13 Na wobisaa no sɛ: Ɔbea, adɛn na
wusu? Osee wɔn sɛ: Efisɛ wɔafa me
wura kɔ, na minnim nea wɔde no akɔto
ntia.

*Maria ne Yesu kasa*

14 Na ɔkaa saa no, ɔdan ne ho hwɛɛ
n'akyi, na ohuu Yesu sɛ ogyina hɔ, na
onnim sɛ ɛyɛ Yesu. 15 Yesu see no
sɛ: Ɔbea, adɛn na wusu? Wohwehwɛ
hena? Na ɔno de, osusuwii sɛ ɛyɛ
turom hɔ hwɛfo nti, osee no sɛ: Owura,
sɛ woafa no afi ha a, kyerɛ me nea wode
no akɔto, na menkɔfa no! 16 Yesu
see no sɛ: Maria! Na ɔdan ne ho see
no Hebri kasa mu sɛ: Rabuni! (ase ne:
Ɔkyerɛkyerɛfo). 17 Yesu see no
sɛ: Nka me, na minnya menkɔɔ ɔsoro
m'agya nkyɛn ɛ. Na kɔ me nuanom
nkyɛn koka kyerɛ wɔn sɛ: merebɛkɔ
ɔsoro, m'agya ne mo agya ne me
Nyankopɔn ne mo Nyankopɔn nkyɛn.
18 Na Maria Magdalene ba bɛka
kyerɛɛ asuafo no sɛ wahu Awurade na
waka eyinom akyerɛ no.

*Yesu yi ne ho adi kyerɛ n'asuafo*

(19–23: Mar 16, 14–18; Luk 24, 36–49)

19 Ɛnna da a edi nnawɔtwe kan no
ara, eduu anwummere na Yudafo no
ho hu nti wɔatoto apon mu nea asuafo
no ahyia hɔ no, Yesu ba begyinaa wɔn
mfinimfini, na osee wɔn sɛ: Asomdwoe
nka mo! 20 Na ɔkaa saa no, ɔde ne
nsa ne ne mfem kyerɛɛ wɔn. Na
asuafo no huu Awurade no, wɔn ani
gyei. 21 Ɛnna Yesu see wɔn bio sɛ:
Asomdwoe nka mo! Sɛnea agya asoma
me no, me nso mesoma mo. 22 Na
ɔkaa saa no, ɔhome guu wɔn so, na
osee wɔn sɛ: Munnye Honhom Kron-
kron! 23 Wɔn a mode wɔn bɔne firi
wɔn no, wɔde afiri wɔn; na wɔn a moma
wɔn bɔne tra hɔ no, wɔama atra hɔ.

*Toma akyinnyegye*

24 Na Toma, dumien no mu biako
a wɔfrɛ no Ata no, nni wɔn mu na Yesu
bae. 25 Ɛnna asuafo no see no sɛ:
Yɛahu Awurade. Na ɔka kyerɛɛ wɔn
sɛ: Sɛ manhu ne nsam nnadewa no
anan mu, na mamfa me nsateaa manka
nnadewa no anan mu, na mamfa me
nsa manka ne mfem a, minnye minni.

*Yesu yi ne ho adi bio*

26 Na ɛno akyi nnawɔtwe, n'asuafo
no wɔ ɔdan mu bio, na Toma ka wɔn
ho. Na Yesu bae, nso apon no mu
atoto, na obegyinaa wɔn mfinimfini,
na ɔkae sɛ: Asomdwoe nka mo!
27 Ɛnna afei osee Toma sɛ: Fa wo
nsateaa bra ha na bɛhwɛ me nsam, na
fa wo nsa bɛka me mfem, na nyɛ
okyinnyegyefo, na gye di! 28 Toma
bua see no sɛ: M'Awurade ne me
Nyankopɔn! 29 Yesu see no sɛ: Toma,
sɛ woahu me nti na woagye adi.
Nhyira ne wɔn a wonhui na wogye di.

*Asɛmpa yi botae*

30 Na afei, nsɛnkyerɛnne pii nso wɔ
hɔ a Yesu yɛe asuafo no anim a
wɔankyerɛw nhoma yi mu. 31 Na
eyinom na wɔakyerɛw sɛ munnye nni
sɛ Yesu ne Kristo no, Onyankopɔn ba,
na mugye di a, moanya nkwa ne din
mu.

## Ti 21

*Mpataayi*

Eyinom akyi no, Yesu yii ne ho
kyerɛɛ n'asuafo no bio Tiberia po ho.
Na sɛnea oyii ne ho kyerɛe ni:
2 Simon Petro ne Toma a wɔfrɛ no
Ata ne Natanael a ofi Kana a ɛwɔ
Galilea ne Sebedeo mma ne n'asuafo
no mu baanu nso wɔ hɔ. 3 Simon
Petro see wɔn sɛ: Merekɔ po. Wosee
no sɛ: Yɛn nso, yɛne wo bɛkɔ. Wofii
adi kɔɔ ɔkorow mu, na anadwo no,
wɔanyi hwee. 4 Na ade reyɛ akye no,

---

**7** Yoh 11, 44. **9** 1 Ko 15, 4; Aso 2, 24–32. **17** Heb 2, 11–12. **20** 1 Yoh 1, 1.
**21** Yoh 17, 18. **23** Mat 16, 19; 18, 18. **24** Yoh 11, 16; 14, 5. **25** Yoh 19, 34.
**26** Yoh 20, 19. **28** Yoh 1, 1. **29** 1 Pe 1, 8. **31** 1 Yoh 5, 13. — **2** Yoh 1, 46.
**4** Yoh 20, 14; Luk 24, 16.

Yesu begyinaa mpoano, nanso asuafo
no nnim sɛ ɛyɛ Yesu. 5 Ɛnna Yesu
see wɔn sɛ: Yaanom, moanya nam
anaa? Wobuaa no sɛ: Dabi. 6 Na
osee wɔn sɛ: Momfa asawu no ngu
ɔkorow no nifa, na mubenya bi. Ɛnna
wogui, na mpataa no dodow nti,
wontumi ntwe bio. 7 Ɛnna osuani a
Yesu dɔ no no see Petro sɛ: Ɛyɛ Awurade!
Ɛnna Simon Petro tee sɛ ɛyɛ
Awurade no, ɔde n'atade kyekyeree
ne ho so, efisɛ na ɔda adagyaw, na ɔtow
ne ho hwee po no mu. 8 Na asuafo a
aka no nam ɔkorow kumaa no mu bae,
na wɔne asase so nware, na ɛbɛyɛ sɛ
basafa ahanu, na wɔtwee asawu no ne
mpataa no.

*Wɔne Kristo di abodoo ne mpataa*

9 Na wosii fam no, wohuu nnyansramma
sɛ egu hɔ, ne nam a egu so,
ne abodoo. 10 Na Yesu see wɔn sɛ:
Momfa nam a muyii mprempren no bi
mmra! 11 Simon Petro kɔe, na
ɔkɔtwee asawu no baa asase so na
mpataa akɛse ɔha aduonum abiɛsa
ayɛ no ma; wɔdɔɔso sɛɛ de, nanso
asawu no antetew. 12 Yesu see wɔn
sɛ: Mommra mmɛka mo ano. Nso
asuafo no mu biara antumi ammisa no
sɛ: Woyɛ hena? Na wonim sɛ ɛyɛ
Awurade. 13 Ɛnna Yesu bɛfaa abodoo
no de maa wɔn, ɛne apataa no saa ara.
14 Eyi ne ne mprɛnsa a Yesu nyan fii
awufo mu no, oyii ne ho kyerɛɛ asuafo
no.

*Yesu sɔ Petro dɔ hwɛ*

15 Ɛnna wodidi wiei no, Yesu see
Simon Petro sɛ: Simon, Yohane ba,
wodɔ me sen eyinom? Osee no sɛ:
Yiw, Awurade, wunim sɛ medɔ wo.
Osee no sɛ: Yɛn me nguammaa!
16 Osee no ne mprenu so sɛ: Simon,
Yohane ba, wodɔ me? Osee no sɛ:
Yiw, Awurade, wunim sɛ medɔ wo.
Osee no sɛ: Hwɛ me nguan! 17 Osee
no ne mprɛnsa so sɛ: Simon, Yohane
ba, wodɔ me? Ɛyɛɛ Petro awerɛhow
sɛ wabisa no mprɛnsa sɛ: Wodɔ me?
Na osee no sɛ: Awurade, wunim ade
nyinaa, wunim sɛ medɔ wo. Yesu see
no sɛ: Yɛn me nguan! 18 Nokware,
nokware, mise wo sɛ, woyɛ aberante
no, wobɔ wo ho so, na wonam nea
wopɛ; na wunya bɔ akora a, wobɛtɛɛ
wo nsa, na obi abɔ wo so, na ɔde wo
akɔ nea wompɛ. 19 Ɔkaa eyi de
kyerɛɛ owu ko a ɔde bɛhyɛ Onyankopɔn
anuonyam. Na ɔkaa eyi no,
osee no sɛ: Di m'akyi!

*Yesu sanba*

20 Ɛnna Petro dan n'ani no, ohuu
osuani a Yesu dɔ no no sɛ odi wɔn akyi,
ɔno na otwerii ne kokom adidi no ase
a ɔkae sɛ: Awurade, hena ne nea obeyi
wo ama no? 21 Ɔno na Petro huu no
no, osee Yesu sɛ: Awurade, na oyi ɛ?
22 Yesu see no sɛ: Sɛ mepɛ sɛ ɔtra hɔ
kosi sɛ mɛba a, ɛfa wo ho dɛn? Wo
de, di m'akyi! 23 Ɛnna asɛm yi
trɛwee anuanom no mu sɛ saa osuani
no renwu; nanso Yesu anka ankyerɛ
no sɛ ɔrenwu, na ose: Sɛ mepɛ sɛ ɔtra
hɔ kosi sɛ mɛba a, ɛfa wo ho dɛn?

*Yesu ho adansedi*

24 Oyi ne osuani a odi eyinom ho
adanse na ɔkyerɛw eyinom no; na
yenim sɛ n'adanse no yɛ nokware.
25 Na nneɛma pii wɔ hɔ nso a Yesu
yɛe, ɛno na sɛ wɔkyerɛw ne nyinaa
mmiako mmiako a, anka misusuw sɛ
nhoma a wɔbɛkyerɛw no rensen wiase
mpo.

**5** Luk 24, 41. **6** Luk 5, 4–7. **7** Yoh 13, 23. **13** Yoh 6, 11. **15** Yoh 1, 43. **16** 1 Pe 5, 2; 5, 4. **17** Yoh 13, 38; 16, 30. **19** Yoh 13, 36. **20** Yoh 13, 23. **24** Yoh 15, 27. **25** Yoh 20, 30.

# ASOMAFO NO NNWUMA

## Ti 1

*Wohu Yesu a wasɔre no*

Teofilo, kan nhoma a meyɛe no fa
nneɛma a Yesu fii ase yɛe na ɔkyerɛkyerɛe
nyinaa, 2 de besii da a ɔnam
Honhom Kronkron so maa asomafo a
ɔpaw wɔn no ahyɛde, na wɔfaa no kɔɔ
soro no ho; 3 wɔn nso na n'amanehunu
akyi no, ɔnam adanse bebree so

**1** Luk 1, 3.

yii ne ho kyerɛɛ wɔn sɛ ɔteasefo ada-
duanan mu ma wohuu no, na ɔkaa
Onyankopɔn ahenni ho asɛm. 4 Na
ɔne wɔn hyiae no, ɔhyɛɛ wɔn sɛ wommfi
Yerusalem nnkɔ, na mmom wɔntwɛn
agya no bɔhyɛ a ose: mote fii m'anom
no, 5 sɛ Yohane de, ɔde nsu na ɛbɔɔ
asu, na mo de, nna yi mu ɛrenkyɛ na
wɔbɛbɔ mo asu Honhom Kronkron mu.
6 Ɛnna wohyiae no, wobisaa no sɛ:
Awurade, bere yi mu na wobɛsan de
ahenni no ama Israel anaa? 7 Na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛnyɛ mo asɛm sɛ mubehu
bere anaa nna a agya no ahyɛ ato hɔ
n'ankasa ne tumi mu, 8 na mmom sɛ
Honhom Kronkron no nya ba mo so a,
mubenya ahoɔden, na moayɛ
m'adansefo Yerusalem ne Yudea
nyinaa ne Samaria de akɔpem asase
ano nohɔ.

*Wɔde Kristo kɔ soro*

9 Na ɔkaa eyinom wiei na wɔrehwɛ
no no, wɔmaa no so, na omununkum
gyee no fii wɔn anim. 10 Na ɔrekɔ na
wɔrehwɛ ɔsoro haa no, hwɛ, mmarima
baanu bi a wɔhyɛ ntade fitaa begyinaa
wɔn nkyɛn, 11 na wɔkae nso sɛ:
Galilea mmarima, adɛn na mugyina ha
rehwɛ ɔsoro yi? Yesu yi ara a wɔafa
no mo nkyɛn kɔ ɔsoro yi, ɔbɛba saa ara,
sɛnea muhu no sɛ ɔrekɔ ɔsoro yi.
12 Ɛno na wofii bepɔw a wɔfrɛ no Ngo
Bepɔw a ɛbɛn Yerusalem bɛyɛ homeda
kwan no so san kɔɔ Yerusalem.

*Asomafo no hyia Yerusalem*

13 Na woduu hɔ no, wɔkɔɔ abansoro
dan no mu; ɛhɔ na Petro ne Yohane ne
Yakobo ne Andrea, Filipo ne Toma,
Bartolomeo ne Mateo, Alfeo ba Yakobo
ne Simon Selote ne Yakobo ba Yuda
te. 14 Eyinom nyinaa de koma koro
kura mpaebɔ mu ara, wɔne mmea no
ne Maria, Yesu ne na ne ne nuanom.

*Petro asɛnka*

15 Na nna yi mu Petro sɔre gyinaa
anuanom no mfinimfini—na nkurɔfo-
kuw a wɔahyia faako no bɛyɛ nnipa ɔha
aduonu—na ɔkae sɛ: 16 Anuanom,
etwa sɛ kyerɛw no a Honhom Kronkron
nam Dawid anom nsɛm so kae kan no
nya ba mu wɔ Yuda a ɔyɛɛ wɔn a
wɔkyeree Yesu no kwankyerɛfo no ho.
17 Na wɔkan no fraa yɛn, na onyaa
ɔsom yi kyɛfa bi somee. 18 Oyi na
ɔde nea ɛntee akatua nyaa asase, na
ɔhyɛɛ akɔmfo no, ne mu paee, na
n'ayamde nyinaa tu gui; 19 na wɔn
a wɔte Yerusalem nyinaa tee, na wɔfrɛɛ
asase no wɔn ankasa kasa mu sɛ
Hakeldamak, ase ne mogya asase.
20 Na wɔakyerɛw nnwom nhoma mu
sɛ:

Ne trabere nyɛ amamfo,
na obiara nntra mu!

Na:

Ne hwɛ adwuma no, ɔfoforo mfa!

21 Enti etwa sɛ mmarima a wɔne yɛn
nantewee bere a Awurade Yesu dii yɛn
mu ahyɛmfiri no nyinaa 22 fi Yohane
asubɔ so de besi da a wɔfaa no' yɛn
nkyɛn kɔɔ ɔsoro no mu biako ne yɛn yɛ
ne sɔre ho adansefo.

*Matia paw*

23 Na wɔde baanu begyinaa hɔ,
Yosef a wɔfrɛ no Barsaba a wɔtoo no
Yusto no, ne Matia. 24 Na wɔbɔɔ
mpae sɛ: Wo, Awurade a wunim nnipa
nyinaa komam, kyerɛ baanu yi mu
biako a woayi no 25 sɛ ɔmfa ɔsom yi
ne asomafodwuma a Yuda fii mu teree
ho sɛ ɔkɔ n'ankasa trabere no kyɛfa no
nsom! 26 Na wɔtwee wɔn so ntonto;
na ntonto no bɔɔ Matia, na wɔkan no
kaa asomafo dubiako no ho.

## Ti 2

*Honhom Kronkron hwiegu*

Na Pentekoste da no tɔe no, na wɔn
nyinaa ahyia faako. 2 Na mpofirim
no, ahum bi a ɛte sɛ mframa a emu yɛ
den a ɛrebɔ fi soro bae, na ɛbɛhyɛɛ ofi
a wɔte mu no ma. 3 Na tɛkrɛma a
wɔapaapae mu a ɛte sɛ ogya yiyi kyerɛɛ
wɔn, na ebesisii wɔn atifi mmiako
mmiako. 4 Na Honhom Kronkron yɛɛ
wɔn nyinaa mama, na wofii ase kasaa
kasa foforo, sɛnea Honhom no maa
wɔn sɛ wɔnka.

*Kasa horow akyɛde*

5 Na Yudafo bi a wɔyɛ nnipa ade-
fɛrefo a wofi wiase aman nyinaa mu te

4 Yoh 15, 26; Luk 24, 49. 5 Mat 3, 11. 6 Luk 24, 21. 9 Mar 16, 19; Luk 24, 51.
10 Luk 24, 4. 11 Luk 21, 27. 12 Luk 24, 50; 24, 52–53. 13 Luk 6, 13–16.
14 Aso 2, 1; Yoh 7, 3. 16 Dwom 41, 9. 18 Mat 27, 3–10. 20 Dwom 69, 25; 109, 8.
21 Yoh 15, 27. 26 Mmb 16, 33. — 1 Lev 23, 15–21; Aso 1, 14. 3 Mat 3, 11.
4 Aso 10, 44–46. 5 Aso 13, 26.

Yerusalem. 6 Na ɛnne yi bae no,
nnipa pii behyiae, na wɔn adwene mu
yɛɛ wɔn sakasaka sɛ obiara tee sɛ
wɔka ne kurom kasa. 7 Na ɛyɛɛ wɔn
nyinaa ahodwiriw ne nwonwa, na
wɔkae sɛ: Hwɛ, wɔn a wɔkasa yi
nyinaa nyɛ Galileafo anaa? 8 Na
ɛyɛɛ dɛn na yɛn nyinaa te yɛn ankasa
kasa a wɔwoo yɛn mu yi? 9 Partifo ne
Medifo ne Elamfo ne wɔn a wɔte
Mesopotamia ne Yudea ne Kapadokia,
Ponto ne Asia, 10 Frigia ne Pamfilia,
Misraim ne Libia fa a ɛfa Kirene, ne
ahɔho a wofi Roma, Yudafo ne wɔn a
wɔadan Yudafo, 11 Kretafo ne Ara-
bifo, yɛte sɛ wɔde yɛn kasa ka Onya-
nkopɔn ade kɛse. 12 Na ɛyɛɛ wɔn
nyinaa ahodwiriw, na wɔn tirim yɛɛ
wɔn kɛserenene, na wosisee wɔn ho
sɛ: Eyi ase ne dɛn? 13 Na ebinom nso
dii fɛw sɛ: Nsa dɔkɔdɔkɔ abow wɔn.

*Petro asɛnka*

14 Na Petro ne dubiako no sɔre
gyinae, na ɔmaa ne nne so ka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Yuda mmarima ne mo a mote
Yerusalem nyinaa, munhu eyi, na
momma me nsɛm yi nkɔ mo asom!
15 Na eyinom mmow nsa, sɛnea
mususuw yi, efisɛ ɛyɛ adekyee mu dɔn
a ɛto so abiɛsa. 16 Na eyi ne nea odi-
yifo Yoel kae no 17 sɛ Onyankopɔn se:

Na ɛbɛba sɛ nna a edi akyiri no mu
no mehwie me Honhom no bi magu
honam nyinaa so,
na mo mmabarima ne mo mmabea
ahyɛ nkɔm,
na mo mmerante ahuhu anisoade,
na mo mpanyin asoso adae;
18 na me nkoa ne me mfanaa so
na nna no mu mehwie me Honhom
no bi magu, na wɔahyɛ nkɔm.
19 Na mɛma anwonwade aba nyame
ani ɔsoro,
na nsɛnkyerɛnne aba asase so ɛfam,
mogya ne ogya ne owusiw kumɔnn.
20 Owia bɛdan sum,
na ɔsram adan mogya ansa na
Awurade da kɛse a ɛhyerɛn no aba.
21 Na ɛbɛba sɛ obiara a ɔbɛbɔ Awurade
din no, wobegye no nkwa

*Yesu wusɔre*

22 Israel mmarima, muntie nsɛm yi!
Yesu, Nasareni no, ɔbarima a Onya-
nkopɔn de ahoɔdenne ne anwonwade
ne nsɛnkyerɛnne a ɔno Nyankopɔn no
ara nam no so yɛe mo mu yii no kyerɛɛ
mo, sɛnea mo ankasa nso munim no,
23 ɔno ara a wɔnam Onyankopɔn agyi-
na a otui ne ne nim a onim dedaw so yii
no mae no na mofaa no nam wɔn a
wonni mmara nsa so de no fam dua ho
kum no. 24 Ɔno na Onyankopɔn anyan
no, na wasan owuyaw hama, efisɛ
antumi amma sɛ etintim no so. 25 Na
Dawid kaa ne ho asɛm sɛ:

Mihuu Awurade m'anim daa,
efisɛ ɔwɔ me nifa na manhim.
26 Eyi nti me koma tɔɔ me yam,
na me tɛkrɛma ho san no;
na me honam nso bɛda anidaso mu,
27 efisɛ worennyaw me kra asaman,
na woremma wo kronkronni no
nhu porɔw.
28 Wokyerɛɛ me nkwa akwan; wode
w'anim bɛma abotɔyam amee me.

29 Anuanom, momma me kwan na
menka agya panyin Dawid ho asɛm
pefee menkyerɛ mo, sɛ wawu, na wɔasie
no, na ne da wɔ yɛn nkyɛn ha de besi
nnɛ. 30 Na sɛ ɔyɛ odiyifo, na onim sɛ
Onyankopɔn de ntam ka kyerɛɛ no sɛ
n'asen mu aba mu bi na ɔbɛtra
n'ahengua so nti, 31 ohuu eyi siei,
na ɔkaa Kristo sɔre ho asɛm sɛ
wɔannyaw no asaman, nanso ne
honam anhu porɔw. 32 Yesu yi ara
na Onyankopɔn anyan no; ɛho adansefo
na yɛn nyinaa yɛ.

*Honhom Kronkron ho bɔhyɛ*

33 Afei wɔmaa no so kɔɔ Onya-
nkopɔn nifa, na onyaa agya no nkyɛn
Honhom Kronkron bɔhyɛ no nti na
wahwie nea muhu na mote yi agu.
34 Na Dawid ankɔ ɔsoro; nanso ɔno
ara kae sɛ:

Awurade ka kyerɛɛ me wura sɛ:
Tra me nifa
35 kosi sɛ mede w'atamfo mɛyɛ wo nan
ase ntiaso.

36 Enti ma Israel fi nyinaa nhu ampa
sɛ Onyankopɔn de Yesu yi ara a mosɛn
no no ayɛ Awurade ne Kristo.

*Akyidifo foforo mpensa*

37 Na wɔtee no, ɛwowɔɔ wɔn komam,
na wɔka kyerɛɛ Petro ne asomafo a
aka no sɛ: Anuanom, yɛnyɛ dɛn?

**16** Yoel 2, 28–32. **21** Rom 10, 13. **23** Aso 4, 28. **24** Aso 3, 15.
**25** Dwom 16, 8–11. **29** Aso 13, 36; 1 Ah 2, 10. **30** Dwom 89, 3–4; 2 Sa 7, 12–13.
**34** Dwom 110, 1. **36** Aso 5, 31. **37** Aso 16, 30.

38 Na Petro see wɔn sɛ: Monsakra mo
adwene, na mo nyinaa mma wɔmmɔ
mo asu Yesu Kristo din mu mma mo
bɔne fafiri, na mubenya Honhom
Kronkron akyɛde no. 39 Na bɔhyɛ
no yɛ mo ne mo mma ne wɔn a wɔwɔ
akyirikyiri a Awurade yɛn Nyankopɔn
bɛfrɛ wɔn aba nyinaa dea. 40 Na ɔde
nsɛm bebree kaa ho dii wɔn adanse na
otuu wɔn fo sɛ: Momma wonnye mo
mfi nnɛ mma abusua kɔntɔnkye yi mu!
41 Ɛnna wɔn a wɔde fɛw gyee n'asɛm
no ma wɔbɔɔ wɔn asu. Na da no ara
wɔde akra bɛyɛ mpensa bɛkaa wɔn ho.

*Asafo no daa asetra*

42 Na wokura asomafo no kyerɛ ne
ayɔnkofa ne abodoo bubu ne mpaebɔ
mu ara. 43 Na ehu baa akra nyinaa
so, na asomafo no yɛɛ anwonwade ne
nsɛnkyerɛnne pii. 44 Na wɔn a wogye
dii nyinaa hyiaa faako, na wɔn nneɛma
nyinaa yɛ kwasafode, 45 na wɔtɔn
wɔn ahonyade ne wɔn nneɛma, na
wɔkyɛɛ mu maa wɔn nyinaa, sɛnea
ehia obiara. 46 Na daa wɔde koma
koro hyiam asɔrefi, na wobubuu abodoo
afi mu de ahosan ne koma kronn dii
wɔn aduan, 47 na woyii Nyankopɔn
ayɛ, na wɔwɔ anuonyam ɔman no
nyinaa anim. Na Awurade de wɔn a
wogye wɔn nkwa kaa asafo no ho daa.

## Ti 3

*Obubuafo bi ayaresa*

Na ɛrekɔ dɔn a ɛto so akron a wɔsɔre
wom no mu no, Petro ne Yohane bɔɔ
anan kɔɔ asɔrefi. 2 Na wɔso ɔbarima
bi a ɔyɛ obubuafo fi ne na yam a daa
wɔde no bɛto asɔrefi pon a wɔfrɛ no
Fɛfɛ no ano sɛ ɔnsrɛ wɔn a wɔrekɔ
asɔrefi no hɔ mmɔborohunu ade;
3 na ohuu Petro ne Yohane sɛ wɔrekɔ
asɔrefi hɔ no, ɔsrɛɛ mmɔborohunu ade.
4 Na Petro ne Yohane de wɔn ani
hwɛɛ no dinn kae sɛ: Hwɛ yɛn! 5 Na
ɔhwɛɛ wɔn komm susuwii sɛ ɔrebenya
wɔn hɔ biribi. 6 Na Petro kae sɛ:
Dwetɛ ne sika nni me ho, na nea mewɔ
na mede merema wo yi: Nasareni
Yesu Kristo din mu, nantew! 7 Na
osoo ne nifa maa no so, na amonom hɔ
ara ne nan ne ne nannweaa mu yɛɛ den.
8 Na ohuruw gyinae, na ɔnantewee,
na ɔne wɔn kɔɔ asɔrefi hɔ a ɔnam,
ohuruhuruw, na oyi Nyankopɔn ayɛ.
9 Na ɔman no nyinaa huu no sɛ ɔnam
na ɔreyi Nyankopɔn ayɛ; 10 na wonim
sɛ ɔne nea mmɔborohunu ade nti ɔtraa
asɔrefi pon Fɛfɛ no ano no, na nea ayɛ
no no yɛɛ wɔn nwonwa ne ahodwiriw
sɛ. 11 Na sɛ ɔka Petro ne Yohane
ho no nti, ɔman no nyinaa de mmirika
behyiaa wɔn nkyɛn abrannaa a wɔfrɛ
no Salomo de no so, na wɔn ani so yɛɛ
wɔn yaa. 12 Na Petro hui no, obuaa
ɔman no sɛ: Israel mmarima, adɛn na
oyi ho yɛ mo nwonwa, anaasɛ dɛn na
mohwɛ yɛn haa te sɛnea yɛn ankasa
tumi anaa ɔsom pa na yɛde ma ɔna-
ntewee yi? 13 Abraham ne Isak ne
Yakob Nyankopɔn, yɛn agyanom Nya-
nkopɔn, na wahyɛ n'abofra Yesu a
muyii no mae na mopaa no Pilato a
obuu ntɛn sɛ obegyaa no anim no
anuonyam. 14 Na mopaa ɔkronkronni
ne ɔtreneeni no, na mosrɛɛ sɛ wɔmfa
owudifo nkyɛ mo. 15 Na nkwa hene
no de, mukum no. Ɔno na Onya-
nkopɔn anyan no afi awufo mu; ɛho
adansefo ne yɛn. 16 Na ɛnam ne din
gyidi so na ne din no ahyɛ oyi a muhu no
na munim no yi den, na gyidi a ɔno
mae no na ɛmaa no akwahosan yi wɔ
mo nyinaa anim.

*Gyidi ne osetie*

17 Na afei, anuanom, minim sɛ
onim a munnim nti na moyɛe, sɛ mo
mpanyimfo ara. 18 Na Onyankopɔn
ama nea ɔnam n'adiyifo nyinaa anom
ka too hɔ sɛ Kristo no behu amane no
aba mu sa. 19 Enti monsakra mo
adwene, na monnan mo ho, na wɔapopa
mo bɔne, 20 na ɛyɛ a, ahodwo nna
afi Awurade anim aba, na wasoma nea
wɔayi no asi hɔ ama mo dedaw no,
Yesu Kristo 21 a ɛsɛ sɛ ɔsoro gye no
de kosi bere a wɔbɛhyɛ nneɛma a
Onyankopɔn nam n'adiyifo kronkron
anom fi teteete kae no nyinaa ananmu.
22 Na Mose nso kae sɛ: Odiyifo a ɔte
sɛ me na Awurade mo Nyankopɔn
bɛma no so ama mo mo nuanom mu;
ɔno na muntie no, sɛnea ɔbɛka akyerɛ

38 Aso 3, 17–19; Luk 24, 47. 39 Yoel 2, 32. 40 Deut 32, 5; Flp 2, 15. 42 Aso 20, 7.
44 Aso 4, 32. 46 Aso 2, 42. 47 Aso 4, 4; 5, 14; 11, 21; 14, 1. — 2 Aso 14, 8.
6 Aso 3, 16. 11 Aso 5, 12. 13 Aso 5, 30; Yes 53, 11; Aso 2, 23. 14 Mat 27, 20–21.
15 Aso 4, 10. 17 Luk 23, 34. 18 Luk 24, 27. 19 Aso 2, 38.
22 Deut 18, 15; 18, 19.

mo nyinaa. 23 Na ɛbɛba sɛ ɔkra biara
a ɔrentie odiyifo no no, wɔbɛsɛe no afi
ne man mu. 24 Na adiyifo nyinaa
nso a efi Samuel so ne wɔn a wodi so
no, dodow a wɔkasae, na wɔkaa nna
yi ho asɛm. 25 Mone adiyifo no ne
apam a Onyankopɔn ne mo agyanom
pamee no mma, sɛ ɔka kyerɛɛ Abraham
sɛ: Na w'asefo mu na wobehyira asase
so mmusua nyinaa. 26 Mo na Onya-
nkopɔn nyan n'abofra no, ɔsomaa no mo
nkyɛn kan sɛ ɔmfa ɔdan a ɔbɛdan mo
nyinaa afi mo bɔne mu no nhyira mo.

## Ti 4

*Petro ne Yohane kyere*

Na wɔrekasa akyerɛ ɔman no no,
asɔfo ne asɔrefi safohene ne Sadukifo
baa wɔn so, 2 na ɛyɛɛ wɔn ahi sɛ
wɔkyerɛkyerɛ ɔman no na wɔka awufo
mu sɔre wɔ Yesu [din] mu, 3 na
wɔkyeree wɔn de wɔn kosiei sɛ ade
nkye; efisɛ na onwini adwo. 4 Nso
wɔn a wɔtee asɛm no mu bebree gye
dii, na mmarima no bɛyɛ sɛ mpemnum.

*Asɛnni no*

5 Na ɛbae sɛ ade kyee no, wɔn
atitiriw ne mpanyimfo ne kyerɛwfo
behyiae Yerusalem, 6 ne ɔsɔfo panyin
Hana ne Kaiafa ne Yohane ne
Aleksandro ne dodow a wofi ɔsɔfo
panyin abusua mu; 7 na wɔde wɔn
begyinaa mfinimfini bisae sɛ: Tumi
bɛn mu anaa din bɛn mu na moyɛɛ eyi?
8 Ɛnna Petro a Honhom Kronkron
ahyɛ no ma no ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɔman
atitiriw ne mpanyimfo! 9 Sɛ nnɛ
wobisa yɛn ɔyarefo yi yiyeyɛ ho asɛm
sɛ dɛn na ama wadi mu a, 10 mo
nyinaa ne Israel man nyinaa nhu sɛ
Nasareni Yesu Kristo a mobɔɔ no
asɛndua mu a Onyankopɔn nyan no fii
awufo mu no din mu, ɔno mu na oyi
gyina mo anim a ne ho asan yi. 11 Oyi
ne ɔbo a mo abantofo ammu no na
abedi twea ti. 12 Na nkwagye nni
obiara mu, na nso din foforo nni ɔsoro
ase a wɔde ama wɔ nnipa mu a ɛsɛ sɛ
wogye yɛn nkwa wɔ mu.

*Asomafo baanu no gyaa*

13 Na wohuu Petro ne Yohane nnam,
na wɔtee sɛ wɔyɛ nnipa a wonsuaa
nhoma da, na mmom wɔyɛ mpapahwe-
kwa no, ɛyɛɛ wɔn nwonwa, na wohuu
wɔn sɛ wɔne Yesu na ɛtrae; 14 na
wɔhwɛɛ onipa a wɔasa no yare a ɔne
wɔn gyina hɔ no, wɔannya hwee anka
antia wɔn. 15 Na wɔhyɛɛ wɔn sɛ
womfi guam hɔ mfi adi no, wotuu wɔn
mu agyina 16 sɛ: Dɛn na yɛbɛyɛ
nnipa yi? Na wɔahu sɛnkyerɛnne a
wɔnam wɔn so ayɛ; ada adi wɔn a wɔte
Yerusalem nyinaa anim, na yentumi
nsan. 17 Na nea ɛbɛyɛ na ɛrenkɔ so
ntrɛw ɔman no mu ne sɛ: ateɛteɛ na
yɛbɛteɛteɛ wɔn sɛ wɔnnka din yi ho
asɛm nnkyerɛ onipa biara bio. 18 Na
wɔfrɛɛ wɔn hyɛɛ wɔn sɛ wɔnnka asɛm,
nso wɔnnkyerɛkyerɛ Yesu din mu
koraa. 19 Na Petro ne Yohane bua
see wɔn sɛ: Sɛ ɛteɛ Onyankopɔn anim
sɛ yetie mo sen Nyankopɔn a, mummu
ntɛn! 20 Na yɛn de, yentumi, gye sɛ
yɛka nea yɛahu na yɛate. 21 Na
wɔteɛteɛɛ wɔn bio no, wogyaa wɔn, na
ɔman no nti wonhu sɛnea wɔbɛtwe wɔn
aso, efisɛ nea aba no nti wɔn nyinaa
hyɛɛ Onyankopɔn anuonyam. 22 Na
onipa a wɔyɛɛ ayaresa sɛnkyerɛnne yi
wɔ ne ho no adi boro mfirihyia aduanan.

*Asafo no mpaebɔ*

23 Na wogyaa wɔn no, wɔbaa wɔn
ankasa fekuw mu, na wɔbɛkaa nea
asɔfo mpanyin ne mpanyimfo no ka
kyerɛɛ wɔn no nyinaa. 24 Na wɔtee
no, wɔde koma koro maa wɔn nne so
maa Onyankopɔn sɛ: Awurade, wo a
woyɛɛ ɔsoro ne asase ne ɛpo ne nea
ɛwɔ mu nyinaa, 25 wonam Honhom
Kronkron so de yɛn agya Dawid a ɔyɛ
w'abofra no ano kae sɛ:

Adɛn nti na wiase aman yɛ gye-
gyeegye,
na amanaman susuw ade hunu?
26 Asase so ahene sɔre gyina,
na atitiriw hyia faako sɔre tia
Awurade ne ne Kristo no.

27 Na wohyiae ampa tiaa w'abofra
kronkron Yesu a woasra no no, wɔne
Herode ne Pontio Pilato, ne aman-
aman ne Israel aman, 28 sɛ worebɛyɛ
nea wo nsa ne w'agyina aka ato hɔ sɛ
ɛnyɛ no nyinaa. 29 Na afei de, Awu-
rade, hwɛ wɔn ateɛteɛ, na ma wo nkoa
mfa nnam nyinaa nka w'asɛm,

---

**25** Gen 22, 18. **26** Aso 13, 46. — **1** Luk 22, 4; 22, 52. **2** Aso 23, 8. **4** Aso 2, 47.
**7** Mat 21, 23. **8** Mat 10, 19–20. **10** Aso 3, 6; 3, 13–16. **11** Mat 21, 42; Dwom 118, 22.
**12** Mat 1, 21. **14** Aso 3, 8–9. **16** Yoh 11, 47. **17** Aso 5, 28. **19** Aso 5, 29.
**25** Dwom 2, 1–2. **27** Luk 23, 12. **28** Aso 2, 23. **29** Efe 6, 19.

30 bere a woteε wo nsa sa wɔn yare
na wɔnam w'abofra kronkron Yesu
din so yε nsεnkyerεnne ne anwonwade
yi. 31 Na wowiee asɔre no, nea
wohyiae hɔ wosowee, na Honhom
Kronkron hyεε wɔn nyinaa ma, na
wɔde nnam kaa Onyankopɔn asεm.

*Asafo mu nuadɔ*

32 Na wɔn mu bebree a wogye dii
no koma ne wɔn kra yε biako, na wɔn
mu biara nka sε ne nneεma a ɔwɔ yε
n'ankasa dea, na ne nyinaa yε wɔn
kwasafode. 33 Na asomafo no de
tumi kεse dii Awurade Yesu sɔre ho
adanse, na ɔdom kεse wɔ wɔn nyinaa
so. 34 Nanso obiara nni wɔn mu a
biribi hia no; na wɔn a wɔwɔ nsase
anaa adan tontɔnee, na wɔde nea
wɔtɔnee no ti ade bae 35 de beguu
asomafo no anan ase; na wɔkyekyεε
mu maa obiara sεnea ehia no. 36 Na
Yosef a asomafo no too no Barnaba a
ne nkyerεase ne afotu ba a ɔyε Lewini
a ofi Kipro man mu no 37 wɔ asase
bi, na ɔtɔnee de ne sika no bae beguu
asomafo no anan ase.

## Ti 5

*Atoro so asotwe*

Na ɔbarima bi a ne din de Anania
ne ne yere Safira kɔtɔn asase bi,
2 na woyii ti ade no bi siei, ne yere
nso nim, na wɔde ɔfa bi bae de beguu
asomafo no anan ase. 3 Na Petro kae
sε: Anania, adεn nti na Satan ahyε wo
koma ma sε bedi atoro kyerε Honhom
Kronkron, na woayi asase no ti ade bi
asie? 4 Ɛwɔ hɔ no, εnyε wo dea? Na
wotɔnee no nso, enni wo ankasa wo
nsam? Adεn na wofaa saa adwene
yi? Ɛnyε nnipa na woadi atoro akyerε
wɔn, na εyε Onyankopɔn. 5 Na
Anania tee nsεm yi no, ɔhwee ase wui.
Na ehu kεse baa wɔn a wɔtee eyinom
nyinaa so. 6 Na mmerante no sɔre
kyekyee no, na wɔde no fii adi kosiee
no. 7 Na εbae sε εbεyε nnɔnhwerew
abiεsa akyi no, ne yere a onnim nea
aba no bae. 8 Na Petro bisaa no sε:
So motɔn asase no gyee saa anaa?
Ka kyerε me! Na ose: Yiw, saa ara.
9 Na Petro ka kyerεε no sε: Adεn na
moadi nokoro sε morebεsɔ Awurade
honhom ahwε yi? Hwε, wɔn a woko-
siee wo kunu no anan tiatia abobow
ano, na wɔbεsoa wo nso afi adi. 10 Na
amonom hɔ ara ɔhwee ne nan ase wui.
Na mmerante no bae behuu no sε wawu
no, wɔsoaa no fii adi kosiee no ne kunu
nkyεn. 11 Na ehu kεse kaa asafo mu
no nyinaa ne wɔn a wɔtee eyinom
nyinaa.

*Anwonwade ahorow*

12 Na wɔnam asomafo no nsa so yεε
nsεnkyerεnne ne anwonwade pii ɔman
no mu. Na wɔn nyinaa de koma koro
wɔ Salomo abrannaa so. 13 Na wɔn
a aka no mu biara ansi ne bo sε ɔde ne
ho bεbɔ wɔn ho, nanso ɔman no buu
wɔn kεse. 14 Na wɔde nnipa a wogye
dii no, mmarima ne mmea bebree,
toatoa so bεkaa Awurade ho. 15 Na
εma wɔde ayarefo fii adi baa mprama
so bεtotoo mpa ne kεtε so, na sε Petro
retwam a, ne sunsuma atɔ wɔn mu bi
so. 16 Na nkurow a atwa ahyia no
mu nnipa pii nso behyiae Yerusalem
de ayarefo ne wɔn a ahonhom fi haw
wɔn bae, na wɔsaa wɔn nyinaa yare.

*Woyi asomafo no fi afiase*

17 Na ɔsɔfo panyin ne wɔn a wɔka
ne ho a wofi Sadukifo fekuw mu no
nyinaa sɔree, na anibere nti 18 wɔtow
hyεε asomafo no so de wɔn koguu
kwasafo afiase. 19 Na Awurade bɔfo
behiεε afiase no apon anadwo, na ɔde
wɔn fii adi kae sε: 20 Monkɔ nkogyina
asɔrefi nka nkwa yi nsεm no nyinaa
nkyerε ɔman no.

*Wɔkyerεkyerε asɔrefi*

21 Na wɔtee no, wɔkɔɔ asɔrefi
ahemadakye kɔkyerεkyerεε. Na ɔsɔfo
panyin ne wɔn a wɔka ne ho no bae,
na wɔfrεε baguafo ne Israel mma
mpanyimfo nyinaa hyiae na wɔsoma
kɔɔ afiase hɔ sε wɔnkɔfa wɔn mmra.
22 Na asomafo no kɔɔ hɔ na wɔanhu
wɔn afiase hɔ no, wɔsan bεkae 23 sε:
Afiase no de, yehui sε wɔato mu yiye
pεpε, na awεmfo no gyina akyiri apon
no ano; nanso yehiεe no, yεanhu obi
wɔ mu. 24 Na asɔrefi safohene ne
asɔfo mpanyin no tee nsεm yi no, wɔn
tirim yεε wɔn keserenene wɔ ho sε eyi
bεyε dεn ni? 25 Na obi bae bεka

**32** Aso 2, 44. **33** Aso 2, 47. **34** Aso 2, 45. **36** Aso 11, 22; 11, 24. — **2** Aso 4, 37. **3** Yoh 13, 2. **12** Aso 3, 11. **14** Aso 2, 47; 6, 7. **15** Aso 19, 11–12. **17** Aso 4, 1; 4, 6. **19** Aso 12, 7.

kyerɛɛ wɔn sɛ: Hwɛ, mmarima a mode
wɔn guu afiase no gyina asɔrefi
rekyerɛkyerɛ ɔman no.

*Petro di owusɔre ho adanse*

26 Ɛnna ɔsafohene ne asomafo no fi
hɔ kɔe kɔfaa wɔn bae, ɛnyɛ abran so,
efisɛ wosuro ɔman no sɛ anyɛ a, wobe-
siw wɔn abo. 27 Na wɔde wɔn bae
begyinaa wɔn gua no mu, na ɔsɔfo
panyin no bisaa wɔn 28 sɛ: Yɛammara
mo ketee sɛ monnkyerɛkyerɛ din yi mu
anaa? Na hwɛ, mode mo kyerɛ yi
ahyɛ Yerusalem ma, na mopɛ sɛ mode
onipa yi mogya ba yɛn so. 29 Na
Petro ne asomafo no buae sɛ: Ɛsɛ sɛ
yetie Onyankopɔn mmom sen nnipa.
30 Yɛn agyanom Nyankopɔn nyan
Yesu a mosɛn no dua so kum no no;
31 ɔno na Onyankopɔn maa no so kɔɔ
ne nifa sɛ ɔsafohene ne agyenkwa, sɛ
ɔmma Israel adwensakra ne bɔne
fafiri. 32 Na yɛn na yɛne Honhom
Kronkron nso a Onyankopɔn de ma
wɔn a wotie no no yɛ nsɛm yi ho
adansefo. 33 Na wɔtee no, etwiw
wɔn na wotuu agyina sɛ wobekum wɔn.

*Gamaliel afotu*

34 Na baguafo no mu biako a ɔyɛ
Farisini a ne din de Gamaliel a ɔyɛ
mmarakyerɛfo a ɔman no nyinaa bu no
sɔre hyɛɛ sɛ wɔmfa nnipa no mfi adi
kakra. 35 Na ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Israel mmarima, monhwɛ mo ho yiye
nnipa yi ho wɔ nea mo ne wɔn rebedi
yi ho. 36 Na ɛnkyɛe na Teuda a ɔyɛɛ
ne ho sɛ obi sɔree, na mmarima a wɔn
ano bɛyɛ sɛ ahannan de wɔn ho bɔɔ ne
ho; ɔno na wokum no, na wɔn a wotiee
no nyinaa hwetee, na wɔyɛɛ ɔkwa.
37 Oyi akyi no, Galileani Yuda sɔree
ɔkan nna no mu, na ɔtwee nkurɔfo
bebree dii n'akyi; na ɔno nso sɛee, na
wɔn a wotiee no nyinaa bɔ petee.
38 Na afei de, mise mo sɛ: Munyi mo
ho mfi nnipa yi ho, na munnyaa wɔn!
Na sɛ ebia agyina yi anaa adwuma yi
fi nnipa a, ɛbɛsɛe. 39 Na sɛ nso efi
Onyankopɔn a, muntumi nsɛe wɔn, na
moammɛyɛ sɛ mo ne Onyankopɔn po
na ɛreko.

*Wogyaa asomafo no*

40 Na wotiee no, na wɔfrɛɛ asomafo
no bae, na wɔhwee wɔn hyɛɛ wɔn sɛ
wɔnnkasa Yesu din mu, na wogyaa wɔn.
41 Ɛnna wɔde anigye fii baguafo no
anim hɔ kɔe sɛ wɔabu wɔn sɛ wɔsɛ sɛ
ne din nti wɔbɔ wɔn ahohora. 42 Na
wɔannyae Yesu Kristo ho asɛmpa no
ka ne kyerɛkyerɛ asɔrefi ne afi mu da
biara.

## Ti 6

*Asafo mu asomfo paw*

Na nna no mu a asuafo no redɔɔso
no, huhuhuhu baa Helenifo no mu
tiaa Hebrifo no, sɛ wobu wɔn ani gu
wɔn akunafo daa ɔhwɛ no so. 2 Na
dumien no frɛɛ asuafokuw no bae, na
wɔkae sɛ: Ɛmfata sɛ yebegyaw Onya-
nkopɔn asɛm akɔsom apon so. 3 Enti,
anuanom, mompɛ mo mu mmarima
baason a wɔwɔ din pa a Honhom ne
nyansa ayɛ wɔn ma, na yɛmfa wɔn nsi
adwuma yi so; 4 na yɛn de, yebekura
asɔre ne asɛm no som mu. 5 Na asɛm
no sɔɔ nnipakuw no nyinaa ani. Na
wɔpaw Stefano, ɔbarima a gyidi ne
Honhom Kronkron ayɛ no ma, ne
Filipo ne Prokoro ne Nikanor ne
Timon ne Parmena ne Nikolao a ɔyɛ
Yudafo hokafo bi a ofi Antiokia;
6 wɔn na wɔde wɔn gyinaa asomafo
no anim, na wɔsɔree de wɔn nsa guu
wɔn so.

*Asafo no nyin*

7 Na Onyankopɔn asɛm no kɔɔ so,
na asuafo no dɔe pii Yerusalem, na
asɔfo no mu pii nso yɛɛ wɔn aso mmerɛw
maa gyidi no.

*Stefano kyere*

8 Na Stefano a gyidi ne tumi ayɛ
no ma no yɛɛ anwonwade ne nsɛnkye-
rɛnne akɛse ɔman no mu. 9 Na nnipa
bi a wofi hyiadan a wɔfrɛ no Libertinifo
ne Kirenefo ne Aleksandriafo ne wɔn
a wofi Kilikia ne Asia de no mu sɔree,
na wɔne Stefano gyee akyinnye,
10 na wɔantumi annyina nyansa ne
honhom a ɔde kasae no ano. 11 Ɛnna
wɔne nnipa bi hyehyɛe ma wɔkae sɛ:

28 Aso 4, 18; Mat 27, 25. 29 Aso 4, 19; Dan 3, 18. 30 Aso 3, 15. 31 Aso 2, 33.
32 Luk 24, 48; Yoh 15, 26–27. 33 Aso 7, 54. 34 Aso 22, 3. 38 Mat 15, 13.
39 Aso 9, 5. 40 Aso 22, 19. 41 Mat 5, 10–12; 1 Pe 4, 13. — 1 Aso 4, 35.
3 1 Ti 3, 7–8. 5 Aso 8, 5. 6 Aso 1, 24; 13, 3; 14, 23. 7 Aso 19, 20.
10 Luk 21, 15. 11 Mat 26, 60–66.

Yɛate sɛ ɔkaa abususɛm tiaa Mose ne
Nyankopɔn. 12 Na wɔhwanyan ɔman
no ne mpanyimfo ne kyerɛwfo no mu,
na wɔbaa no so bɛkyeree no twee no
kɔɔ gua mu. 13 Na wɔde adanse-
kurumfo begyinaa hɔ a wose: Onipa
yi nnyae abususɛm a ɔka tia kron-
kronbea hɔ ne mmara no ka. 14 Na
yɛate sɛ ɔkae sɛ: Yesu Nasareni yi
bɛsɛe ha, na wasakra amanne a Mose
de ama yɛn no. 15 Na wɔn a wɔte
guam hɔ no nyinaa hwɛɛ no dinn, na
wohui sɛ n'anim te sɛ ɔbɔfo anim.

## Ti 7

*Ɔsɔfo panyin no asɛmmisa. Stefano anoyi. Israel abakɔsɛm*

Na ɔsɔfo panyin no kae sɛ: Nsɛm yi
te saa anaa? Na ose: 2 Anuanom
ne agyanom, monyɛ aso! Anuonyam
Nyankopɔn yii ne ho kyerɛɛ yɛn agya
Abraham bere a ɔwɔ Mesopotamia
ansa na ɔrebɛtra Haran no, 3 na ɔka
kyerɛɛ no sɛ: Fi w'asase so ne w'abusua
mu, na bra asase a mɛkyerɛ wo no so!
4 Ɛnna ofii Kaldeafo asase so bɛtraa
Haran; na n'agya wu akyi no, ɔma ofii
hɔ bɛtraa asase yi a mote so nnɛ yi so.
5 Na wamma no agyapade wɔ mu,
wamma no ɔnammɔn biako pɛ po; na
ɔhyɛɛ no bɔ sɛ ɔde bɛma ɔno ne n'asefo
a wodi n'akyi sɛ wɔmfa nyɛ wɔn de,
nanso na onnya nnyaa ɔba ɛ.

6 Na nea Onyankopɔn kae ne sɛ:
N'asefo bɛyɛ ahɔho ananafo asase so,
na wɔde wɔn ayɛ nkoa, na wɔayɛ wɔn
bɔne mfirihyia ahannan. 7 Na ɔman
a wɔbɛsom wɔn sɛ nkoa no na Onyan-
kopɔn kae wɔn ho sɛ: Mebu wɔn ntɛn,
na ɛno akyi no, wɔafi hɔ abɛsom me
wɔ ha.

8 Na ɔne no yɛɛ twetiatwa apam.
Na ɔde saa woo Isak, na ne nnawɔtwe
so no, otwaa no twetia, na Isak woo
Yakob, na Yakob woo agyanom mpa-
nyin dumien no. 9 Na agyanom
mpanyin dumien no de nitan tɔn Yosef
kɔɔ Misraim. Na Onyankopɔn dii
n'akyi, 10 na oyii no fii n'amanehunu
nyinaa mu, na ɔmaa no ɔdom ne nyansa
Misraim hene Farao anim, na ɔde no
sii Misraim ne ne fi nyinaa so amrado.

11 Na ɔkɔm baa Misraim ne Kanaan
asase nyinaa so, ɛne ahohia kɛse nso,
na yɛn agyanom nnya aduan. 12 Na
Yakob tee sɛ aduan wɔ Misraim no,
ɔsomaa yɛn agyanom kan. 13 Na nea
ɛto so abien no, Yosef yii ne ho kyerɛɛ
ne nuanom, na Farao nso huu Yosef
abusuafo. 14 Na Yosef soma kohyiaa
n'agya Yakob ne n'abusua nyinaa a
wosi akra aduɔson anum no bae.
15 Na Yakob kɔɔ Misraim, na ɔno ne
yɛn agyanom wuwui, 16 na wɔde wɔn
baa Sekem bɛtotoo ɔda a Abraham de
sika tɔ fii Hamor mma nkyɛn wɔ Sekem
no mu.

17 Na bɔ a Onyankopɔn kaa ho ntam
kyerɛɛ Abraham no bere redu no, ɔman
no dɔe, na wɔyɛɛ bebree Misraim
18 kosii sɛ ɔhene foforo bi a onnim
Yosef sɔree. 19 Ɔno na ɔde anifere
hyɛɛ yɛn abusua so, na ɔyɛɛ yɛn agya-
nom bɔne, na ɔma wɔtotow wɔn mma
nkokoaa gui, na wɔannya nkwa.

20 Ɛbere no ara mu na wɔwoo Mose,
na ne ho yɛ fɛ Onyankopɔn anim, na
wɔyɛn no asram abiɛsa n'agya ofi.
21 Na wɔtow no kyenee no, Farao
babea kɔfaa no, na ɔyɛn no de no yɛɛ ne
ba. 22 Na wɔkyerɛɛ Mose Misrifo
nyansa nyinaa, na ɔyɛɛ den wɔ ne nsɛm
ne nneyɛe mu. 23 Na odii mfirihyia
aduanan no, ɛbaa ne komam sɛ ɔbɛkɔ
akohwɛ ne nuanom Israel mma no.
24 Na ohuu obi a wɔreyɛ no bɔne no,
ogyee ne ti, na odii nea wɔrehyɛ no so
no were kum Misrini no. 25 Na
osusuwii sɛ anuanom no behu sɛ
Onyankopɔn nam ne nsa so rebegye
wɔn; nanso wɔanhu.

26 Na ade kyee no, ɔbɛtoo wɔn sɛ
wɔreko. Ɛnna ɔpataa wɔn kae sɛ:
Mmarima, moyɛ anuanom; adɛn nti na
moyɛ mo ho bɔne? 27 Na nea ɔreyɛ
ne yɔnko bɔne no sum no kae sɛ: Hena
na ɔde wo sii yɛn so panyin ne temmufo?
28 Wopɛ sɛ wukum me sɛnea nnɛra
wukum Misrini no? 29 Na asɛm yi
nti Mose guanee na ɔkɔyɛɛ ɔhɔho
Midian asase so, na ɔwoo mmabanin
baanu wɔ hɔ.

30 Na mfirihyia aduanan dui no,

---

**13** Yer 26, 11. — **2** Gen 11, 31; 15, 7. **3** Gen 12, 1. **4** Gen 11, 32; 12, 5.
**5** Gen 13, 15. **6** Gen 15, 13–14; Ex 12, 40. **8** Gen 17, 10.
**9** Gen 37, 28; 39, 1–2; 39, 21. **10** Gen 41, 38–45. **12** Gen 42, 1.
**13** Gen 45, 3; 45, 16. **14** Gen 45, 9–11. **15** Gen 46, 1; 49, 33. **16** Gen 23,
16–17; 50, 13; Yos 24, 32. **17** Ex 1, 7. **19** Ex 1, 22. **20** Ex 2, 2; Heb 11, 23.
**21** Ex 2, 10. **23** Ex 2, 11. **29** Ex 2, 15; 18, 3–4. **30** Ex 3, 2; Deut 33, 16.

Awurade bɔfo yii ne ho kyerɛɛ no wɔ
sare so Sinai bepɔw ho wɔ wura bi
gyaframa mu. 31 Na Mose hui no,
anisoade no yɛɛ no nwonwa; na otwiw
bɛnee sɛ ɔkɔhwɛ no, Awurade nne bae
sɛ: 32 Mene w'agyanom Nyankopɔn,
Abraham ne Isak ne Yakob Nyankopɔn.
Na Mose ho popoe, na wansi ne bo
ankɔhwɛ. 33 Na Awurade ka kyerɛɛ
no sɛ: Yi w'anan mpaboa; na nea
wugyina ha yi yɛ asase kronkron.
34 Ohu na mahu me man a ɛwɔ Misraim
no haw, na mate n'apinisi, na masian
sɛ mibeyi wɔn; na afei bra na mensoma
wo, na kɔ Misraim!

35 Mose yi ara a wɔpaa no sɛ: Hena
na ɔde wo sii ɔpanyin ne ɔtemmufo no,
ɔno ara na Onyankopɔn nam ɔbɔfo a
oyii ne ho kyerɛɛ no wɔ wura no mu no
nsa so somaa no sɛ ɔpanyin ne ogyefo.
36 Ɔno ara na ɔde wɔn fii adi yɛɛ
anwonwade ne nsɛnkyerɛnne Misraim
asase so ne Ɛpo Kɔkɔɔ mu ne sare so
mfirihyia aduanan. 37 Oyi ne Mose
a ɔka kyerɛɛ Israel mma sɛ: Odiyifo a
ɔte sɛ me na Onyankopɔn bɛma no so
mo nuanom mu ama mo.

38 Oyi ne nea ɔne ɔbɔfo no wɔ asafo
no mu sare so hɔ a ɔbɔfo no ne no ne
yɛn agyanom kasae Sinai bepɔw so,
na ogyee nkwa nsɛm no de brɛɛ yɛn no.
39 Na yɛn agyanom nso ampɛ sɛ wotie
no, na wosum no kyenee, na wɔdan
wɔn koma kɔɔ Misraim, 40 na wɔka
kyerɛɛ Aaron sɛ: Yɛ anyame a wobedi
yɛn anim ma yɛn! Na Mose a ɔde yɛn
fi Misraim bae yi de, yennim nea ayɛ
no. 41 Ɛnna wɔyɛɛ nantwi ba nna no
mu, na wɔbɔɔ afɔre maa ohoni no, na
wɔn ani gyee wɔn nsa ano adwuma ho.
42 Na Onyankopɔn yii n'ani na ɔde
wɔn mae sɛ wɔnsom ɔsoro asafo, sɛnea
wɔakyerɛw adiyifo nhoma no mu sɛ:

Israel fifo, so mode mmoa ne nnuan
abɔ afɔre ama me
mfirihyia aduanan sare so?
43 Mmom mofaa Molok ntamadan
ne onyame Romfa nsoromma,
ahoni a moyɛe sɛ mobɛsom wɔn;
na mɛsoa mo makɔ Babilon akyi
nohɔ.

44 Yɛn agyanom nyaa adanse ntama-
dan no wɔ sare so, sɛnea nea ɔkasa
kyerɛɛ Mose no hyɛe sɛ ɔnyɛ sɛnea ade
a ohui no te no. 45 Yɛn agyanom nsa
kaa saa ntamadan yi no, wɔne Yosua
de baa amanaman a Onyankopɔn pam
wɔn fii yɛn agyanom anim no asase so.
Ɛte saa ara de besii Dawid bere so.
46 Ɔno na onyaa Onyankopɔn anim
dom, na ɔsrɛe sɛ wɔmma onsi ofi mma
Yakob Nyankopɔn. 47 Nanso Salomo
na osii ofi no maa no. 48 Nanso nea
ɔwɔ sorosoro no nte nea wɔde nsa
ayeyɛ mu, sɛnea odiyifo no ka sɛ:
49 [Awurade se:] Ɔsoro yɛ m'ahengua,
na asase yɛ m'anan ntiaso;
ɔdan bɛn na mubesi ama me?
Anaasɛ ɛhe ne me homebea?
50 Ɛnyɛ me nsa na ɛyɛɛ eyinom nyinaa?

*Yudafo sɛ wɔn agyanom*

51 Mo a mo kɔn asen na moyɛ koma
ne aso mu momonoto, daa mo ne
Honhom Kronkron di asi; sɛnea mo
agyanom yɛe no, saa ara na moyɛ.
52 Adiyifo no mu hena na mo agyanom
antaa no? Na wokum wɔn a wɔkaa
ɔtreneeni no ba no ho asɛm kan no;
ɔno na afei moayi no ama akum no,
53 mo a munyaa mmara no sɛnea abɔfo
hyɛe no, nanso moanni so.

*Wosiw Stefano abo*

54 Na wɔtee eyinom no, wɔn ani
beree, na wɔtwɛree wɔn se guu no so.
55 Nanso ɔno de, na Honhom Kron-
kron ayɛ no ma, na ɔhwɛɛ ɔsoro dinn
huu Onyankopɔn anuonyam ne Yesu
sɛ ogyina Onyankopɔn nifa, 56 na
ɔkae sɛ: Hwɛ, mihu soro sɛ abue, na
onipa ba no gyina Onyankopɔn nifa.
57 Na wɔde nne kɛse teɛɛm, na wosisiw
wɔn aso, na wɔbɔɔ kirididi kɔtow hyɛɛ
no so, 58 na wosunsum no fii kurow
no mu kosiw no abo. Na adansefo no
de wɔn ntama guguu aberante bi a
wɔfrɛ no Saulo anan ase. 59 Na
wɔresiw Stefano abo no, ɔfrɛe sɛ:
Awurade Yesu, gye me honhom!
60 Na ɔkotow ne nan anim de nne kɛse
teɛɛm sɛ: Awurade, mfa bɔne yi nto
wɔn so! Na ɔkaa eyi no, ɔdae.

32 Ex 3, 6. 35 Ex 2, 14. 36 Ex 7, 10; 14, 21. 37 Deut 18, 15.
38 Ex 19, 3. 40 Ex 32, 1. 42 Amos 5, 25–27. 44 Ex 25, 40.
45 Yos 3, 14; 18, 1. 46 2 Sa 7, 2; Dwom 132, 5. 47 1 Ah 6, 1. 48 Yes 66, 1–2.
51 Ex 32, 10; Lev 26, 41. 52 2 Be 36, 16; Mat 23, 31. 53 Ex 20; Gal 3, 19; Heb 2, 2.
54 Aso 5, 33. 56 Luk 22, 69. 58 Aso 22, 20. 59 Dwom 31, 5; Luk 23, 46.
60 Luk 23, 34.

## Ti 8

*Wɔtaa gyidifo*

Na Saulo nso penee ne kum no so.
Na da no ara ɔtaa kɛse baa asafo a
ɛwɔ Yerusalem no so, na wɔn nyinaa
hwete kɔɔ Yudea ne Samaria nsase so,
gye asomafo no nko. 2 Nso nnipa
adefɛrefo bi siee Stefano, na wosuu
no pii. 3 Na Saulo de, ɔhaw asafo
no hyɛnhyɛn afi mu kɔtwee mmarima
ne mmea ma wɔde wɔn koguu afiase.

*Filipo asɛnka ne nkonyaa*

4 Ɛnna wɔn a wɔhwetee no kyinkyin
kɔkaa asɛmpa no. 5 Na Filipo kɔɔ
Samaria kurow bi mu kɔkaa Kristo ho
asɛm kyerɛɛ wɔn. 6 Na nkurɔfo akuw-
akuw no tee na wohuu nsɛnkyerɛnne
a Filipo yɛe no, wɔde koma koro yɛɛ
aso maa nsɛm a ɔkae no. 7 Na
ahonhom fi a ɛwɔ nnipa bebree mu de
nne kɛse teɛɛm fii adi, na mmubuafo
ne mpakye pii ho sanee. 8 Na anigye
kɛse baa kurow no mu.

*Osumanni Simon*

9 Na ɔbarima bi a ɔde Simon wɔ
kurow no mu a kan no odi asumansɛm,
na ɔyɛ ne ho sɛ obi a ɔyɛ kɛse ma
Samaria man no ho dwiriw wɔn.
10 Ɔno na wɔn nyinaa, efi nketewa so
kosi akɛse so, tie no ka sɛ: Oyi ne
Onyankopɔn ahoɔden kɛse no. 11 Na
wotiee no, efisɛ ɔde akɔmfosɛm no maa
wɔn ho dwiriw wɔn akyɛ. 12 Na
wogyee Filipo a ɔka Onyankopɔn
ahenni ne Yesu Kristo din ho asɛmpa
no dii no, mmarima ne mmea ma wɔbɔɔ
wɔn asu. 13 Na Simon ankasa nso
gye dii, na wɔbɔɔ no asu no, ɔde ne ho
bataa Filipo ho; na ohuu nsɛnkyerɛnne
ne ahoɔdenne akɛse a ɔyɛe no, ne ho
dwiriw no.

*Petro ne Yohane kɔ Samaria*

14 Na asomafo a wɔwɔ Yerusalem no
tee sɛ Samariafo agye Onyankopɔn
asɛm no, wɔsomaa Petro ne Yohane
kɔɔ wɔn nkyɛn. 15 Na wɔbae no,
wɔbɔɔ mpae maa wɔn sɛ wonnya
Honhom Kronkron; 16 efisɛ na
ɔmmaa wɔn mu biara so ɛ, na asu
nko na wɔabɔ wɔn akɔ Awurade Yesu
din mu. 17 Ɛnna wɔde wɔn nsa guu
wɔn so, na wonyaa Honhom Kronkron.

*Wɔka osumanni no anim*

18 Na Simon hui sɛ ɛnam asomafo
no nsa a wɔde gu obi so no so na wɔde
Honhom no ma no, ɔde sika brɛɛ wɔn
kae sɛ: 19 Momma me tumi yi bi, na
obiara a mede me nsa megu no so no,
wanya Honhom Kronkron. 20 Na
Petro ka kyerɛɛ no sɛ: Wo sika ne wo
nyinaa nyera, efisɛ woasusuw sɛ wɔde
sika na enya Onyankopɔn akyɛde.
21 Wunni asɛm yi mu kyɛfa anaa
apɛgyade, efisɛ wo koma nteɛ Onya-
nkopɔn anim. 22 Enti sakra w'adwene
fi wo bɔne yi ho, na srɛ Onyankopɔn sɛ
ebia wɔde wo komam adwene no befiri
wo. 23 Efisɛ mahu sɛ wowɔ bɔnwoma
nwenenwene mu, na amumɔyɛ hama
akyekyere wo. 24 Na Simon buae sɛ:
Monsrɛ Awurade mma me, na nea
moaka yi mu biara amma me so.
25 Na wɔn de, wodii adanse na wɔkaa
Awurade asɛm no no, wɔsan kɔɔ Yeru-
salem, na wɔkaa asɛmpa no wɔ
Samariafo nkuraa bebree ase.

*Filipo ne Etiopiani nyamefɛrefo no*

26 Na Awurade bɔfo kasa kyerɛɛ
Filipo sɛ: Sɔre kɔ nifa fam ɔkwan a
esian fi Yerusalem kɔ Gasa no so!
Ɛyɛ sare so kwan. 27 Na ɔsɔre kɔe.
Na hwɛ, Etiopiani barima bi a ɔyɛ
Etiopiafo hemmaa Kandake piani
tumfo a ɔhwɛ ne sika nyinaa so ni;
waba Yerusalem abɛsɔre, 28 na
ɔresan akɔ, na ɔte ne teaseɛnam mu
rekan odiyifo Yesaia nhoma. 29 Na
Honhom no ka kyerɛɛ Filipo sɛ: Twiw
kɔ teaseɛnam yi ho! 30 Na Filipo de
mmirika kɔɔ ne nkyɛn, na ɔtee sɛ
ɔrekan odiyifo Yesaia nhoma no, ɔkae
sɛ: So wote nea wokan yi ase anaa?
31 Na ose: Ɛbɛyɛ dɛn na metumi, gye
sɛ obi kyerɛ me? Na ɔsrɛɛ Filipo sɛ
ɔmforo mmɛtra ne nkyɛn. 32 Nso
kyerɛw no mu asɛm a ɔrekan no ni:

Wɔde no kɔe sɛ oguanten a wɔreko-
kum no,
na sɛ oguammaa tɔ ne yifo anim
mum no,
sɛ nso wammue n'ano ne no.
33 N'ahobrɛase mu wobuu no ntɛn-
kyew.

---

1 Aso 7, 58; 11, 19. 2 Mat 14, 12. 3 Aso 9, 1; 22, 4. 5 Aso 6, 5.
7 Mar 16, 17. 8 Yoh 4, 40–42. 12 Mat 28, 19. 32 Yes 53, 7–8.

N'abusua nso hena na obetumi
akyerɛ?
Efisɛ woyii ne nkwa fii asase so.
34 Na opiani no buaa Filipo sɛ: Mesrɛ
wo, hena ho asɛm na odiyifo no ka yi?
N'ankasa anaa obi ho asɛm? 35 Na
Filipo buee n'ano, na ofii kyerɛw asɛm
no ara so kaa no Yesu ho asɛmpa no.

*Filipo bɔ no asu*

36 Na wɔnam kwan so rekɔ no,
wokoduu asu bi so, na opiani no kae
sɛ: Hwɛ, nsu ni; ɛdɛn na esiw me asubɔ
ho kwan? 37 (Na Filipo se: Sɛ wode
wo koma nyinaa gye di a, ɛwɔ ho kwan
sa. Na obuae sɛ: Migye midi sɛ Yesu
Kristo ne Nyankopɔn ba.) 38 Na
ɔhyɛ maa teaseɛnam no gyinae, na
wɔn baanu sian kɔɔ nsu no mu, Filipo
ne opiani no, na ɔbɔɔ no asu. 39 Na
wofi nsu no mu reba no, Awurade
honhom hwim Filipo, na opiani no
anhu no bio; na ɔde anigye kɔɔ ne
kwan. 40 Na Filipo de, okofii Asoto;
na ɔretwam no, ɔkaa asɛmpa no nku-
row no nyinaa mu de kosii sɛ oduu
Kaesarea.

## Ti 9

*Saulo adwensakra*
(1–22: Aso 22, 3–16; 26, 9–18)

Na Saulo a ɔda so home ateɛteɛ ne
okum home gu Awurade asuafo so no
kɔɔ ɔsɔfo panyin nkyɛn 2 kɔsrɛɛ ne
nkyɛn nhoma sɛ ɔde rekɔ Damasko akɔ
hyia adan mu, na sɛ ohu nnipa bi saa
[gyidi] kwan no mu a, mmarima oo,
mmea oo, ɔde wɔn hama mu aba
Yerusalem. 3 Na ɔnam nam no, ɛbae
sɛ ɔbɛn Damasko, na mpofirim, hann a
efi soro bɛhyerɛn twaa ne ho hyiae.
4 Na ɔhwee fam, na ɔtee nne bi a ɛka
kyerɛɛ no sɛ: Saul, Saul, adɛn na wotaa
me? 5 Ɛnna ose: Ɛyɛ wo hena, awura?
Na ose: Ɛyɛ me Yesu a wotaa no no.
(Ɛyɛ den ma wo sɛ wobɛtow ɔkafo poma
ano dade anankoti.) 6 Sɔre kɔ kurow
no mu, na wɔbɛka wo nea ɛsɛ sɛ woyɛ.
7 Na mmarima a wɔne no nam no atotɔ
mum gyinagyina hɔ, wɔtee nne no de,
nanso wɔanhu obiara. 8 Na Saulo
sɔre fii fam, na n'ani tetewee no, wanhu
obiara. Na wokurakura ne nsa de no
kɔɔ Damasko. 9 Na nnansa na onhu
ade, nso onnidi na ɔnnom.
10 Na osuani bi wɔ Damasko a ne
din de Anania. Na Awurade ka kyerɛɛ
no anisoadehu mu sɛ: Anania! Na ose:
Hwɛ, mini, Awurade! 11 Na Awurade
ka kyerɛɛ no sɛ: Sɔre kɔ borɔn a wɔfrɛ
no Tee no so, na kobisa obi a wɔfrɛ no
Saulo a ofi Tarso no akyi kwan wɔ
Yuda fi; na hwɛ, ɔrebɔ mpae, 12 na
wahu ɔbarima bi a ɔde Anania aniso-
adehu mu sɛ ɔreba ne nkyɛn, na ɔde
ne nsa ato no so sɛ onhu ade. 13 Na
Anania buae sɛ: Awurade, mate
ɔbarima yi ho asɛm nnipa bebree anom
sɛ ɔde bɔne pii ayɛ w'ahotefo wɔ
Yerusalem, 14 na ɛha yi nso wanya
tumi afi asɔfo mpanyin no nsam sɛ
ɔnkyere wɔn a wɔbɔ wo din nyinaa.
15 Ɛnna Awurade ka kyerɛɛ no sɛ: Kɔ
ara, na oyi ne ade a mayi no a ɔbɛsoa
me din akɔ amanaman ne ahene ne
Israel mma anim. 16 Na me na
mɛkyerɛ no amane pii a me din nti ɛsɛ
sɛ ohu.
17 Na Anania kɔe kɔhyɛn dan no
mu, na ɔde ne nsa koguu no so kae sɛ:
Onua Saul, Awurade Yesu a oyii ne
ho kyerɛɛ wo ɔkwan a woreba no mu
no na asoma me sɛ: Hu ade, na Honhom
Kronkron nhyɛ wo ma. 18 Na ntɛm
ara na biribi a ɛte sɛ abon fii n'ani so
guu fam, na amonom hɔ ara ohuu ade,
na ɔsɔre ma wɔbɔɔ no asu. 19 Na
odidii no, ne ho yɛɛ no den. Na odii
asuafo a wɔwɔ Damasko no nkyɛn
nna bi.

*Saulo ka asɛm Damasko*

20 Na ntɛm ara na ɔkaa Yesu ho
asɛm hyia adan mu sɛ ɔne Nyankopɔn
ba. 21 Na wɔn a wɔtee nyinaa ho
dwiriw wɔn, na wose: Ɛnyɛ oyi ne nea
ɔsɛee wɔn a wɔbɔ din yi wɔ Yerusalem,
na eyi nti ɔbaa ha sɛ ɔbɛfa wɔn hama
mu akɔma asɔfo mpanyin no anaa?
22 Na Saulo ahoɔden mu yɛɛ den, na
ɔmaa Yudafo a wɔte Damasko no ho
yeraw wɔn, na odii adanse kyerɛe sɛ
oyi ne Kristo no.

*Wɔpam Saulo tiri so*

23 Na nna bebree akyi no, Yudafo
no pam ne tiri so sɛ wobekum no.

37 Mar 16, 16; Mat 16, 16. 39 1 Ah 18, 12. 40 Aso 21, 8–9. — 1 Aso 8, 3.
3 1 Ko 15, 8. 5 Aso 5, 39. 11 Aso 21, 39. 14 1 Ko 1, 2. 15 Rom 1, 5;
Aso 25, 13; 27, 24. 16 Aso 9, 23; 9, 29; 2 Ko 11, 23–28. 21 Aso 9, 1; 9, 14; 8, 1; 26, 10.
22 Aso 18, 28.

24 Nanso Saulo tee wɔn agyina no.
Na wɔwɛn kurow no apon ano awia ne
anadwo sɛ wobekum no. 25 Na n'asu-
afo no faa no anadwo de no too
kyerɛnkyɛ mu faa ɔfasu so twetwee no
sii fam.

*Saulo kɔ Yerusalem, Kaesarea ne Tarso*

26 Na oduu Yerusalem no, ɔpɛe sɛ
ɔde ne ho kɔbɔ asuafo no ho; nanso ná
wɔn nyinaa suro no, efisɛ wɔannye
anni sɛ ɔyɛ osuani. 27 Na Barnaba
faa no de no kɔɔ asomafo no nkyɛn, na
ɔkaa wɔn sɛnea ohuu Awurade ɔkwan
mu ne sɛ ɔkasa kyerɛɛ no, ne sɛnea ɔde
nnam kaa Yesu ho asɛm wɔ Damasko.
28 Na ɔne wɔn dii ahyemfiri wɔ Yeru-
salem, 29 na ɔde nnam kaa Awurade
din ho asɛm. Na ɔkasa kyerɛɛ Helenifo
no, na ɔne wɔn gyee nkyinnye; na
wɔhwehwɛe sɛ wokum no. 30 Na
anuanom no tee no, wɔde no sian kɔɔ
Kaesarea, na wogyaa no kwan ma ɔkɔɔ
Tarso.

*Asafo no dɔ yiye*

31 Ɛnna asafo no nyaa asomdwoe
Yudea ne Galilea ne Samaria nyinaa,
na wonyin kɔɔ so; na wɔnantewee
Awurade suro mu tiee Honhom Kron-
kron afotu kɔɔ so dɔe.

*Petro sa Enea yare*

32 Na ɛbae sɛ Petro kyinkyinii wɔn
nyinaa so no, ɔbaa ahotefo a wɔte Lida
no nso nkyɛn. 33 Na obehuu onipa bi
a ne din de Enea a wadi mfirihyia
awotwe ne kɛtɛ so a ɔyare mmubui wɔ
hɔ. 34 Na Petro ka kyerɛɛ no sɛ:
Enea, Yesu Kristo sa wo yare. Sɔre,
na wo ankasa sɛw wo kɛtɛ! Na ɔsɔree
ntɛm ara. 35 Na wɔn a wɔte Lida ne
Saron nyinaa huu no, na wɔdan baa
Awurade nkyɛn.

*Tabita wunyan*

36 Nso osuani bea bi wɔ Yopa a ne
din de Tabita a ne nkyerɛase ne Dorka
[a ase ne ɔnwansan]. Ɔbea yi na
nnwuma pa ne mmɔborohunu ade a
ɔyɛe no ayɛ no ma. 37 Na ɛbae sɛ nna
no mu no, ɔyaree, na owui; na woguaree
no de no kɔtoo abansoro dan mu.
38 Nso Lida bɛn Yopa nti, asuafo no
tee sɛ Petro wɔ hɔ no, wɔsomaa nnipa
baanu kɔɔ ne nkyɛn kɔsrɛɛ no sɛ
ɔnntwentwɛn ne nan ase, na ɔmmra
wɔn nkyɛn. 39 Na Petro sɔre ne wɔn
kɔe. Na oduu hɔ no, wɔde no kɔɔ
abansoro dan no mu, na akunafo no
nyinaa begyinaa ne ho a wɔresu, na
wɔde ntade ne ntama a Dorka ne wɔn
wɔ hɔ no ɔyɛe no kyerɛe. 40 Na Petro
pam wɔn nyinaa fii adi no, ɔkotow ne
nan anim sɔree, na ɔdan n'ani kyerɛɛ
amu no, na ose: Tabita, sɔre! Na
ɔtew n'ani, na ohuu Petro no, ɔsɔre
traa ase. 41 Na ɔteɛɛ ne nsa de maa
no so; na ɔfrɛɛ ahotefo ne akunafo no
de no anikan kyerɛɛ wɔn. 42 Na
wɔtee no Yopa nyinaa, na nnipa bebree
gyee Awurade dii. 43 Na ɛbae sɛ
ɔtraa Yopa kyɛe kakra, Simon, nhoma-
hyɛfo bi, nkyɛn.

## Ti 10

*Ɔbɔfo bi yi ne ho kyerɛ Kornelio*

Na ɔbarima bi wɔ Kaesarea a ne din
de Kornelio; ɔyɛ asraafokuw a wɔfrɛ
no Italia de no mu ha so panyin.
2 Ɔyɛ ɔdefɛrefo, na osuro Onyankopɔn,
ɔne ne fifo nyinaa, na ɔyɛ mmɔborohunu
ade bebree ma nkurɔfo no, na ɔbɔ
Onyankopɔn mpae daa. 3 Ɛbɛyɛ sɛ
awia bere dɔn a ɛto so akron no, ohuu
anisoade pefee sɛ Onyankopɔn bɔfo
baa ne nkyɛn besee no sɛ: Kornelio!
4 Na ɔhwɛɛ no dinn, na osuroe. Na
ose: Ɛyɛ dɛn, awura? Na osee no sɛ:
Wo mpaebɔ ne wo mmɔborohunu ade
no aforo ɔsoro abɛyɛ nkae Onyankopɔn
anim. 5 Na afei soma nnipa kɔ Yopa
kohyia Simon a wɔfrɛ no Petro. 6 Ɔte
Simon, nhomahyɛfo bi a ne fi wɔ
mpoano, nkyɛn. 7 Na ɔbɔfo a ɔkasa
kyerɛɛ no no kɔe no, ɔfrɛɛ ne fie nnipa
baanu ne ɔsraani defɛrefo bi a ofi wɔn
a wɔsom no daa no mu, 8 na ɔkaa ne
nyinaa kyerɛɛ wɔn no, ɔsomaa wɔn
Yopa.

*Petro anisoadehu*

9 Na ade kyee na wɔnam kwan so
rebɛn kurow no no, Petro kɔɔ aban
atifi kɔbɔɔ mpae, ɛbɛyɛ sɛ dɔn a ɛto so
asia. 10 Na ɔkɔm de no sɛ, na ɔpɛe sɛ
ɔde biribi ka n'ano; na wɔresiesie no,
ade tɔɔ no so, 11 na ohuu ɔsoro sɛ
abue, na ade bi a ɛte sɛ nwera kɛse a

---

**25** 2 Ko 11, 32–33. **26** Gal 1, 17–19. **27** Aso 9, 20. **30** Aso 11, 25; Gal 1, 21.
**40** Mar 5, 41. **41** Aso 9, 32. **43** Aso 10, 6. — **1** Mat 8, 5. **6** Aso 9, 43.
**11** Aso 11, 5–17.

wɔakyekye no ahinanan resian aba no
so, na wɔregyaa mu ato fam. 12 Emu
na asase so ntɔteboa ne wɔn a wɔwea
ne wim ntakraboa nyinaa bi wɔ. 13 Na
ɛnne bi baa ne nkyɛn sɛ: Petro, sɔre
kum di! 14 Na Petro se: Dabida,
Awurade, efisɛ minnii biribi a wokyi
anaasɛ ɛho ntew da. 15 Na ɛnne no
san baa ne nkyɛn ne mprenu so sɛ: Nea
Onyankopɔn atew ho no, mmu no
akyide! 16 Na eyi yɛɛ mprɛnsa, na
wɔfaa ade no kɔɔ ɔsoro bio.

*Kornelio nkoa du Petro nkyɛn*

17 Na Petro regye ne mu akyinnye
sɛ anisoade a ohui no ase ne dɛn no,
hwɛ, nnipa a Kornelio somaa wɔn no
abisa Simon fi kwan gyinagyina abo-
bow ano 18 refrɛ, na wobisae sɛ:
Simon a wɔfrɛ no Petro no te ha anaa?
19 Na Petro redwen anisoade no ho
no, Honhom no ka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ,
nnipa baasa hwehwɛ wo; 20 na sɔre
si fam, na wo ne wɔn nkɔ; nnye
akyinnye, na me na mesomaa wɔn.
21 Na Petro sian kɔɔ nnipa a
Kornelio somaa wɔn baa ne nkyɛn no
nkyɛn kae sɛ: Hwɛ, mene nea mohwe-
hwɛ no no; adɛn nti na mobae? 22 Na
wobuae sɛ: Asraafo ha so panyin
Kornelio, onipa trenee a osuro Onya-
nkopɔn na ɔwɔ din pa Yudafo man
nyinaa mu, ɔno na ɔbɔfo kronkron bi
yi kyerɛɛ no sɛ ommehyia wo mmra ne
fi, na ontie w'anom nsɛm. 23 Ɛnna
ɔfrɛɛ wɔn baa ofie yɛɛ wɔn hɔho. Na
ade kyee no, Petro ne wɔn fi kɔe, na
anuanom a wɔwɔ Yopa no mu bi ne
no kɔe.

*Petro ne Kornelio*

24 Na ade kyee no, woduu Kaesarea;
na Kornelio afrɛfrɛ n'abusuafo ne ne
nnamfo a wɔbɛn no ahyia retwɛn wɔn.
25 Petro fitii pɛ na Kornelio kohyiaa
no hwee ne nan ase sɔree no. 26 Na
Petro maa no so kae sɛ: Sɔre, na me nso
meyɛ onipa. 27 Na ɔne no redi
nkɔmmɔ no, ɔkɔɔ mu, na okohuu nnipa
bebree a wɔahyia hɔ. 28 Na ɔka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Mo ara munim sɛnea
Yudani nni ho kwan sɛ ɔde ne ho bɔ
ɔnanani ho anaasɛ ɔkɔ ne nkyɛn; na
me de, Onyankopɔn akyerɛ me sɛ
memmfrɛ onipa bi sɛ ɔmfra anaasɛ ne
ho ntew. 29 Enti nso na mosoma
behyiaa me no, manyi ano na maba yi.
Afei mibisa asɛm ko a enti mubehyiaa
me. 30 Na Kornelio se: Nnannan ni,
bɛyɛ dɔn yi mu, na merebɔ dɔn a ɛto so
akron mu mpae wɔ me fi; na hwɛ,
ɔbarima bi a ɔhyɛ atade fitaa begyinaa
m'anim, 31 na ose: Kornelio, wɔate
wo mpaebɔ, na wɔakae wo mmɔboro-
hunu ade no Onyankopɔn anim.
32 Enti soma kɔ Yopa kohyia Simon
a wɔfrɛ no Petro; ɔte nhomahyɛfo
Simon fi mpoano. 33 Enti ntɛm ara
mesoma baa wo nkyɛn; na wo nso,
woayɛ no yiye sɛ woaba. Na afei yɛn
nyinaa ahyia Onyankopɔn anim sɛ
yɛrebetie nea Onyankopɔn ahyɛ wo
nyinaa.

*Petro asɛnka*

34 Na Petro buee n'ano kae sɛ:
Nokwarem na mahu sɛ Onyankopɔn
nhwɛ onipa anim, 35 na mmom ɔman
biara mu, nea osuro no na ɔyɛ ade
trenee no, ɔpɛ no agye no. 36 Sɛnea
asɛm a ɔde brɛɛ Israel mma bere a ɔnam
Yesu Kristo so kaa asomdwoe ho
asɛmpa no te no; ɔne nnipa nyinaa
wura. 37 Mo ara munim asɛm a
asubɔ a Yohane kaa ho asɛm no akyi,
efii ase Galilea na ɛbaa Yudea nyinaa
no, 38 Yesu a ofi Nasaret: sɛnea
Onyankopɔn de Honhom Kronkron ne
tumi sraa no, na okyinii yɛɛ yiye, na
ɔsaa wɔn a ɔbonsam hyɛɛ wɔn so no
yare, efisɛ Onyankopɔn ka ne ho.
39 Na yɛne nneɛma a ɔyɛe Yudafo
asase so ne Yerusalem nyinaa ho
adansefo; ɔno nso na wɔsɛn no dua so
kum no. 40 Ɔno na Onyankopɔn nyan
no da a ɛto so abiɛsa; na ɔma oyii ne
ho pefee kyerɛe, 41 ɛnyɛ ɔman no
nyinaa, na mmom adansefo a Onya-
nkopɔn ayi wɔn ato hɔ dedaw no, ɛne
yɛn a ne sɔre a ɔsɔre fii awufo mu no
akyi no, yɛne no didii na yɛnomee;
42 na ɔhyɛɛ yɛn sɛ yɛnka nkyerɛ ɔman
no, na yenni adanse sɛ ɔne ateasefo
ne awufo temmufo a Onyankopɔn ayi
no asi hɔ. 43 Ɔno na adiyifo nyinaa
di ne ho adanse sɛ: Obiara a ogye no
di no nam ne din so benya bɔne fafiri.

**14** Hes 4, 14; Lev 11. **15** Mat 15, 11. **26** Aso 14, 15; Adi 19, 10.
**34** 1 Sa 16, 7; Rom 2, 11. **35** Yoh 10, 16. **36** Mat 28, 18. **37** Mat 4, 12–17.
**38** Yes 61, 1; Mat 3, 16. **40** 1 Ko 15, 4–7. **41** Yoh 15, 27. **42** Aso 17, 31; Rom 14, 10.
**43** Yes 53, 5–6; Yer 31, 34; Hes 34, 16; Dan 9, 24.

*Amanaman mufo asubɔ*

44 Na Petro gu so ka nsɛm yi no,
Honhom Kronkron beguu wɔn a wɔtee
asɛm no nyinaa so. 45 Na gyidifo a
wofi twetiafo mu a wɔne Petro bae no
ho dwiriw wɔn sɛ wɔahwie Honhom
Kronkron akyɛde no agu amanaman
nso so; 46 efisɛ wɔtee sɛ wɔde tɛkrɛma
foforo kasa, na woyi Nyankopɔn ayɛ
kɛse. Ɛnna Petro buae sɛ: 47 So obi
betumi asiw nsu ho kwan sɛ wɔmmmɔ
eyinom a wɔanya Honhom Kronkron
sɛ yɛn ara yi asu? 48 Na ɔhyɛɛ sɛ
wɔmmɔ wɔn asu Awurade din mu.
Ɛnna wɔsrɛɛ no sɛ ɔntra wɔn nkyɛn
nnansa bi.

## Ti 11

*Wɔka Petro anim. N'anoyi*

Na asomafo ne anuanom a wɔwɔ
Yudea no tee sɛ amanaman no nso agye
Onyankopɔn asɛm no. 2 Na Petro
baa Yerusalem no, wɔn a wɔyɛ twetiafo
no ne no kasakasae 3 sɛ: Woakɔ
nnipa a wɔnyɛ twetiafo mu, na wo ne
wɔn akodidi. 4 Na Petro fii ase bɔɔ
wɔn ne nyinaa ho amanneɛ mmiako
mmiako sɛ: 5 Mewɔ Yopa kurow mu
merebɔ mpae, na ade tɔɔ me so, na
anisoadehu mu no, mihuu biribi a
ɛresian sɛ nwera kɛse a wɔakyekye no
ahinanan, na wogyaa mu fi soro, na
ɛbaa me nkyɛn. 6 Na migyen m'ani
mehwɛɛ mu no, mihuu asase so ntɔte-
boa ne anworannworammoa ne wɔn
a wɔwea ne wim ntakraboa wɔ mu.
7 Na metee sɛ ɛnne bi ka kyerɛɛ me
sɛ: Petro, sɔre kum di! 8 Na mise:
Dabida, Awurade, efisɛ biribiara a
wokyi anaasɛ ɛho ntew nkɔɔ m'anom
da. 9 Na ɛnne no fi soro buaa me ne
mprenu so sɛ: Nea Onyankopɔn atew
ho no, mmu no akyide. 10 Eyi yɛɛ
mprɛnsa, na wɔtwetwee ne nyinaa kɔɔ
ɔsoro bio.

11 Na hwɛ, amonom hɔ ara na nnipa
baasa a wɔsomaa wɔn fi Kaesarea baa
me nkyɛn no gyina ofi a mewɔ mu no
ano. 12 Na Honhom no ka kyerɛɛ me
sɛ me ne wɔn nkɔ, na minnnye akyinnye.
Nso anuanom baasia yi ne me kɔe, na
yɛkɔɔ ɔbarima no fi. 13 Na ɔkaa yɛn
sɛnea ohuu ɔbɔfo sɛ ogyina ne fi hɔ, na
ɔka kyerɛɛ no sɛ: Soma nnipa kɔ Yopa
kohyia Simon a wɔfrɛ no Petro.
14 Ɔno na ɔbɛka nsɛm a wo ne wo fi
nyinaa nam so benya nkwagye akyerɛ
wo. 15 Na merefi ase makasa no,
Honhom Kronkron beguu wɔn so
sɛnea mfiase no, ebeguu yɛn so no ara.
16 Na mekaee Awurade asɛm a ɔkae
sɛ: Yohane de nsu na ɛbɔɔ asu, na mo
de, wɔde Honhom Kronkron na ɛbɛbɔ
mo asu. 17 Enti sɛ Onyankopɔn maa
wɔn akyɛde koro no ara sɛ yɛn nso a
yegyee Awurade Yesu Kristo dii no a,
mene hena a metumi masiw Onya-
nkopɔn kwan? 18 Na wɔtee nsɛm yi
no, womuaa wɔn ano, na woyii Nya-
nkopɔn ayɛ sɛ: Ɛnde na Onyankopɔn
ama amanaman no nso adwensakra a
ɛde kɔ nkwa mu.

*Amanaman mu asafo a edi kan*

19 Afei wɔn a ɔhaw a ɛsɔree Stefano
so no nti wɔhwetee no kyinii Foinike
ne Kipro ne Antiokia, na wɔanka asɛm
no ankyerɛ obiara sɛ Yudafo nko.
20 Na wɔn mu binom nso a wɔyɛ
Kiprofo ne Kirenefo baa Antiokia no,
wɔkasa kaa Awurade Yesu ho asɛmpa
kyerɛɛ Helafo no. 21 Na Awurade
nsa ka wɔn ho, na nnipa pii gye dii, na
wɔdan baa Awurade nkyɛn.

*Barnaba kɔ Antiokia*

22 Na wɔn ho asɛm yi duu asafo a
ɛwɔ Yerusalem no asom, na wɔsomaa
Barnaba sɛ ɔnkɔ ara nkodu Antiokia.
23 Na ɔbae na obehuu Onyankopɔn
dom no, n'ani gyei, na otuu wɔn nyinaa
fo sɛ wɔmfa abodam mmata Awurade
ho. 24 Na ɔyɛ onipa pa a Honhom
Kronkron ne gyidi ayɛ no ma. Na
wɔde nkurɔfo bebree bɛkaa Awurade
ho.

*Ɔkɔfa Saulo fi Tarso*

25 Na ofi hɔ kɔɔ Tarso kɔhwehwɛɛ
Saulo; 26 na ohuu no no, ɔde no baa
Antiokia. Na wɔne asafo no bɛtrae
afirihyia mu, na wɔkyerɛkyerɛɛ nkurɔfo
bebree; na Antiokia na wodii kan too
asuafo no din Kristofo.

*Wɔboa Yudea Kristofo ahiafo*

27 Na nna no mu no, adiyifo bi fi
Yerusalem baa Antiokia. 28 Na wɔn
mu biako a ne din de Agabo sɔre nam

**46** Aso 2, 4; Mar 16, 17. **48** Yoh 4, 40. — **2** Aso 10, 45. **3** Gal 2, 12. **5** Aso 10, 9–48.
**16** Aso 1, 5. **19** Aso 8, 1–4. **21** Aso 2, 47. **22** Aso 4, 36. **23** Aso 13, 43.
**24** Aso 6, 5; 5, 14. **25** Aso 9, 30; Gal 2, 11. **27** Aso 13, 1; 15, 32. **28** Aso 21, 10.

Honhom so kyerɛɛ sɛ ɔkɔm kɛse rebɛba
asase nyinaa so; ɛno na ɛbae Klaudio
bere so no. 29 Na asuafo no bɔɔ wɔn
tirim sɛ wɔn nyinaa mmiako mmiako
de biribi bɛmena anuanom a wɔte
Yudea no, sɛnea wɔn mu biara betumi,
na wɔde ahwɛ wɔn. 30 Wɔyɛɛ sa, na
wɔde somaa Barnaba ne Saulo ma
wɔde kɔmaa mpanyimfo no.

## Ti 12

*Wɔde Petro to afiase*

Saa bere yi ara na ɔhene Herode
teɛɛ ne nsa yɛɛ asafo no mu nnipa bi
ayayade. 2 Ɔde nkrante kum Yohane
ne nua Yakobo.
3 Na ohui sɛ ɛsɔ Yudafo ani nti,
ɔtoaa so kɔfaa Petro nso, nanso ɛyɛ
Apiti nna; 4 na ɔkyeree no no, ɔde
no kɔtoo afiase, na ɔde no hyɛɛ asraafo
baanan a wɔwɛn bom saa ahorow anan
nsa sɛ wɔnwɛn no, na ɔpɛ sɛ Twam
afahyɛ no akyi no, oyi no kɔkyerɛ ɔman
no. 5 Afei wɔde Petro kɔtoo afiase
hɔ de, nanso asafo no toaa so bɔɔ
Onyankopɔn mpae maa no.

*Ɔbɔfo bi yi Petro*

6 Anadwo no ara a Herode rebeyi
no akɔ no, ná Petro da asraafo baanu
ntam a wɔde nkɔnsɔnkɔnsɔn abien agu
no, na awɛmfo a wogyinagyina ɔpon
ano resra afiase no. 7 Na hwɛ, Awu-
rade bɔfo begyinaa ne nkyɛn, na ɔdan
no mu hɔ haranee; na ɔbɔɔ Petro nkyɛn
mu nyan no sɛ: Sɔre ntɛm! Na ne
nkɔnsɔnkɔnsɔn no fii ne nsa gui. 8 Na
ɔbɔfo no ka kyerɛɛ no sɛ: Bɔ wo ho so na
hyɛ wo mpaboa! Na ɔyɛɛ sa. Na osee
no sɛ: Fura wo ntama na bedi m'akyi!
9 Na ofii adi dii n'akyi; na onnim sɛ
nea ɔbɔfo no yɛe no yɛ asɛmpa, efisɛ
osusuwii sɛ ohu n'ani so ade. 10 Na
wotwaa awɛmfo a wodi kan ne wɔn a
wɔto so abien ho no, woduu dade pon
a ɛde kɔ kurow no mu no ho, na ɛno
ara ankasa bue maa wɔn, na wofii adi
twaam borɔn biako so, na ntɛm ara na
ɔbɔfo no gyaw no. 11 Na Petro ani
baa ne ho so no, ɔkae sɛ: Afei na mahu
ampa sɛ Awurade asoma ne bɔfo abeyi
me afi Herode nsam ne nea Yudafo
man retwɛn nyinaa mu.

*Asafo no anigye*

12 Na osusuw ho no, ɔbaa Yohane
a wɔfrɛ no Marko ne na Maria fi; ɛhɔ
na nnipa bebree aboaboa wɔn ho ano
rebɔ mpae. 13 Na ɔrebɔ abobow ano
pon akyi no, abaawa bi a ne din de
Rode ba betiei. 14 Na ɔtee Petro nne
no, anigye nti wammue abobow no,
na otutuu mmirika kɔkae sɛ Petro
gyina abobow no akyi. 15 Na wɔka
kyerɛɛ no sɛ: Woabɔ dam! Na ɔkɔɔ
so ara kae sɛ ɛte sa. Na wɔkae sɛ: Ɛyɛ
ne bɔfo! 16 Na Petro da so bɔ pon
no akyi ara; na wobuei no, wohuu no,
na wɔn ho dwiriw wɔn. 17 Na ɔde
ne nsa nyamaa wɔn sɛ wɔmmua wɔn
ano, na ɔkae sɛnea Awurade yii no fii
afiase hɔ no kyerɛɛ wɔn. Na ose:
Monkɔka nsɛm yi nkyerɛ Yakobo ne
anuanom no. Na ofii hɔ kɔɔ baabi.

*Wokum awɛmfo baanu no*

18 Na ade kyee no, ahoyeraw a ɛbaa
asraafo no mu nyɛ adewa sɛ dɛn ara
na ayɛ Petro. 19 Na Herode hwehwɛɛ
no na wanhu no no, obisaa awɛmfo no sɛ
ɛyɛe, na ɔhyɛe sɛ wonkokum wɔn. Na
osian fii Yudea kɔɔ Kaesarea kɔtraa hɔ.

*Herode wu a ɛyɛ hu*

20 Afei Herode faa Tirofo ne Sidonfo
abufuw; enti wɔyɛɛ nokoro baa ne
nkyɛn, na wɔde bɛbɔɔ ɔhene dabehene
Blasto so sɛ ɔnsrɛ mma wɔn, efisɛ ɔhene
no asase so na wonya nnuan.
21 Na da bi a wɔhyɛe dui no, Herode
hyɛɛ n'ahentade, na ɔtraa asenni agua
so, na ɔkaa asɛm kyerɛɛ wɔn. 22 Na
ɔman no huroe sɛ: Onyame bi nne ni,
na ɛnyɛ onipa de. 23 Na amonom hɔ
ara na Awurade bɔfo bɛbɔɔ no sɛ wamfa
anuonyam amma Onyankopɔn ntia;
na ɔdɔɔ mmoaa, na ogyaa mu.

*Barnaba ne Saulo san ba Antiokia*

24 Na Onyankopɔn asɛm no kɔɔ so,
na ɛtrɛwee. 25 Na Barnaba ne Saulo
wiee wɔn som no, wofii Yerusalem,
na wɔfaa Yohane a wɔfrɛ no Marko
nso kaa wɔn ho.

## Ti 13

*Wɔhyɛ asɛmpatrɛw adwumayɛfo*

Nso asafo a ɛwɔ Antiokia no, adiyifo
ne akyerɛkyerɛfo bi wɔ mu, wɔne

---

29 Gal 2, 10. 30 Aso 12, 25. — 1 Aso 4, 3. 7 Aso 5, 19. 12 Aso 15, 37.
15 Luk 24, 37. 18 Aso 5, 21–22. 20 1 Ah 5, 11; Hes 27, 17. 22 Hes 28, 2.
23 Dan 5, 20. 24 Aso 6, 7; Yes 55, 11. 25 Aso 11, 29; 12, 12; 15, 37. —
1 Aso 11, 27.

Barnaba ne Simeon a wɔfrɛ no Niger,
ne Kireneni Lukio, ne Manaen a
wɔyɛn no ne ɔmansinhene Herode, ne
Saulo. 2 Na wɔresom Awurade na
wɔredi mmuada no, Honhom Kron-
kron kae sɛ: Munyi Barnaba ne Saulo
mma me nkɔ adwuma a enti mafrɛ wɔn
no mu. 3 Ɛnna wodii mmuada na
wɔbɔɔ mpae na wɔde wɔn nsa guu wɔn
so no, wogyaa wɔn kwan.

*Wɔkɔ Kipro*

4 Na afei Honhom Kronkron somaa
wɔn saa no, wosiim kɔɔ Seleukia, na
wofi hɔ nam hyɛn mu kɔɔ Kipro. 5 Na
woduu Salami no, wɔkaa Onyankopɔn
asɛm Yudafo hyia adan mu; na Yohane
nso ka wɔn ho sɛ ɔsomfo.

*Sergio Paulo ne Elima*

6 Na wotwaam supɔw no so koduu
Pafo no, wohuu osumanni atoro diyifo
bi a ɔyɛ Yudani a ne din de Bar-Yesu.
7 Na ɔwɔ amrado Sergio Paulo nkyɛn,
nso amrado yi yɛ ɔbadwemma, na ɔfrɛɛ
Barnaba ne Saulo, efisɛ ɔpɛ Onya-
nkopɔn asɛm atie. 8 Na osumanni
Elima—nso sɛnea ne din nkyerɛase te
ara nen—siw wɔn kwan, na ɔhwehwɛe
sɛ ɔdan amrado no fi gyidi no ho.
9 Na Saulo a wɔfrɛ no Paulo nso a
Honhom Kronkron ahyɛ no ma no
hwɛɛ no dinn 10 kae sɛ: Wo a nnaa-
daa ne mmusu nyinaa ayɛ wo ma,
ɔbonsam ba, trenee nyinaa tamfo,
worennyae Awurade kwan a ɛteɛ no
kɔntɔn anaa? 11 Na afei, hwɛ, Awu-
rade nsa da wo so, na w'ani befura, na
worenhu owia, gye da bi. Na amonom
hɔ ara kusukuukuu ne esum beduruu
no so ma okyini hwehwɛɛ akwankye-
rɛfo. 12 Ɛnna amrado no huu nea aba
no, ogye dii, na Awurade kyerɛ no yɛɛ
no ahodwiriw.

*Perge ne Antiokia*

13 Na Paulo nom tu fii Pafo no,
wɔbaa Perge a ɛwɔ Pamfilia; na
Yohane twee ne ho fii wɔn ho san kɔɔ
Yerusalem. 14 Na wɔn de, wofii
Perge no, wotwaam baa Antiokia a
ɛwɔ Pisidia, na wɔkɔɔ hyiadan mu
homeda kɔtraa ase.

*Paulo asɛnka wɔ Antiokia*

15 Na wowiee mmara ne adiyifo no
kenkan no, hyiadan no mu mpanyimfo
soma baa wɔn nkyɛn sɛ: Anuanom, sɛ
mowɔ afotusɛm bi a mobɛka akyerɛ
ɔman no a, monka! 16 Na Paulo sɔre
gyinae, na ɔde ne nsa nyamae sɛ:
Israel mmarima ne mo a musuro
Onyankopɔn, muntie! 17 Israel man
yi Nyankopɔn na ɔpaw yɛn agyanom,
na ɔman no te Misraim asase so sɛ
ahɔho no, ɔmaa wɔn so, na ɔde nsa a
wama so yii wɔn fii hɔ. 18 Na ɛbɛyɛ
sɛ mfirihyia aduanan na okura wɔn mu
yɛn wɔn sare so. 19 Na ɔsɛee aman
ason Kanaan asase so no, ɔkyɛɛ wɔn
asase no maa wɔn. 20 Na ɛno akyi
bɛyɛ sɛ mfirihyia ahannan aduonum no,
ɔmaa wɔn atemmufo de besii odiyifo
Samuel so. 21 Na efi ɛno so no,
wobisaa ɔhene; na Onyankopɔn de
Saul, Kis ba a ofi Benyamin abusuakuw
mu maa wɔn mfirihyia aduanan.
22 Na otuu no no, ɔmaa Dawid so
de no sii wɔn so hene; ɔno nso na
odii no adanse sɛ: Mahu Dawid, Yisai
ba, ɔbarima a me koma pɛ no, ɔno na
ɔbɛyɛ nea mepɛ nyinaa.
23 Oyi asefo mu na Onyankopɔn dii
ne bɔhyɛ so yii Yesu yɛɛ no Israel
agyenkwa. 24 Nso Yohane kaa
adwensakra asubɔ kyerɛɛ Israel man
no nyinaa ansa na ɔbae. 25 Na
Yohane reyɛ awie ne dwumadi no,
ɔkae sɛ: Mususuw sɛ mene hena?
Ɛnyɛ mene no; na hwɛ, obi di m'akyi
reba a mensɛ sɛ mesan ne nan ase
mpaboa.
26 Anuanom, Abraham asefo ne mo
mu nnipa a musuro Onyankopɔn no,
yɛn na wɔasoma nkwagye asɛm yi
abrɛ yɛn. 27 Na esiane sɛ wɔn a wɔte
Yerusalem ne wɔn mpanyimfo nnim
no ne adiyifo nsɛm a wɔkan daa homeda
no nti, wobuu no fɔ de maa nsɛm no
baa mu, 28 na wɔanhu akunne biara
de, nanso wɔsrɛɛ Pilato sɛ wonkum no.
29 Na wowiee nea wɔakyerɛw ne ho
nyinaa no, woyii no fii dua no ho de no
kɔtoo ɔda mu. 30 Na Onyankopɔn
nyan no fii awufo mu, 31 na nna
bebree oyii ne ho kyerɛɛ wɔn a wɔne

2 Aso 9, 15. 3 Aso 14, 23; 6, 6. 5 Aso 12, 12; 12, 25. 8 2 Ti 3, 8.
13 Aso 15, 38. 15 Aso 15, 21. 17 Yes 1, 2; Ex 12, 37; 12, 41; 14, 8.
18 Ex 16, 35; Num 14, 34; Deut 1, 31. 19 Deut 7, 1; Yos 14, 2. 20 Ate 2, 16; 1 Sa 3, 20.
21 1 Sa 8, 5; 10, 21; 10, 24. 22 1 Sa 16, 12–13; 13, 14. 23 2 Sa 7, 12; Yes 11, 1.
24 Luk 3, 3. 25 Yoh 1, 20; 1, 27; Luk 3, 16; Mar 1, 7. 26 Aso 13, 46.
27 Yoh 16, 3. 28 Mat 27, 22–23. 29 Mat 27, 59–60. 30 Aso 3, 15.
31 Aso 1, 3.

no fi Galilea baa Yerusalem no; wɔn
ara ne n'adansefo ma ɔman no. 32 Na
yɛn de, yɛka mo bɔ a wɔhyɛɛ agyanom
no ho asɛmpa, 33 sɛ Onyankopɔn
ama aba mu koraa ama yɛn a yɛyɛ wɔn
mma, na wanyan Yesu, sɛnea wɔakye-
rɛw dwom a ɛto so abien no mu sɛ:
Wone me ba, ɛnnɛ na mawo wo.
34 Na sɛ onyan no fii awufo mu na
ɔrensan nkɔ porɔw mu bio no, ɔkaa
no sɛɛ sɛ: Mede Dawid adonne a esi
hɔ pintinn no mɛma mo. 35 Enti nso
ɔkae dwom foforo mu sɛ: Woremma wo
kronkronni no nhu porɔw. 36 Na
Dawid de, ɔsomee n'ankasa ne bere
so sɛnea Onyankopɔn pɛ wiei no, ɔdae,
na wɔde no kɔtoo n'agyanom nkyɛn,
na ohuu porɔw; 37 nanso nea Onya-
nkopɔn nyan no no anhu porɔw.
38 Enti, anuanom, munhu sɛ ɛnam
oyi so na wɔka bɔne fafiri kyerɛ mo;
39 na nneɛma a muntumi nni ho bem
Mose mmara mu no nyinaa, oyi mu na
obiara a ogye di no di ho bem. 40 Enti
monhwɛ yiye, na asɛm a wɔaka no
adiyifo mu no amma mo so sɛ:
41 Monhwɛ, mo fɛwdifo,
na ɛnyɛ mo nwonwa na monyera;
efisɛ meyɛ adwuma bi wɔ mo nna
mu,
adwuma a sɛ obi ka kyerɛ mo a,
morennye nni.
42 Na wofi hyiadan mu hɔ fii adi no,
wɔsrɛe sɛ homeda foforo wɔmmɛka
nsɛm no nkyerɛ wɔn bio. 43 Na wɔn
a wɔahyiam no paapaeem no, Yudafo
ne Yudafo ahokafo adefɛrefo no mu
bebree dii Paulo ne Barnaba akyi, na
wɔkasa kyerɛɛ wɔn tuu wɔn fo sɛ
wɔntra Onyankopɔn dom no mu.

*Asomafo no kɔ amanaman mufo nkyɛn*

44 Na homeda foforo dui no, ɛkaa
kumaa na kurow mu no behyiae sɛ
wobetie Onyankopɔn asɛm. 45 Na
Yudafo no huu nkurɔfo akuwakuw
no, anibere nti wɔkasakasa tiaa nea
Paulo reka no gyee no akyinnye, na
wɔkaa abususɛm. 46 Na Paulo ne
Barnaba de nnam kae sɛ: Ehia sɛ anka
wɔka Onyankopɔn asɛm no kyerɛ mo
kan; na sɛ musum kyene na mubu mo
ho sɛ monsɛ daa nkwa no yi, hwɛ,
yɛdan akɔ amanaman no nkyɛn. 47 Na
saa ara na Awurade ahyɛ yɛn sɛ:
Mede wo masi hɔ sɛ amanaman
kanea,
na woayɛ nkwagye akodu asase ano.
48 Na amanaman mufo no tee no, wɔn
ani gyei, na wɔhyɛɛ Awurade asɛm no
anuonyam. Na dodow a wɔayi wɔn
ama daa nkwa no gye dii.

*Ɔtaa de wɔn kɔɔ Ikonion*

49 Na Awurade asɛm no trɛwee
asase no nyinaa so. 50 Na Yudafo no
tuu mmea adefɛrefo a wɔwɔ din ne
kurow no mu atitiriw aso, na wɔmaa
ɔtaa baa Paulo ne Barnaba so, na
wɔpam wɔn fii wɔn ahye so. 51 Ɛnna
wɔporoporow wɔn anan ase tutuw
guu wɔn so, na wɔbaa Ikonion. 52 Na
asuafo no de, anigye ne Honhom
Kronkron hyɛɛ wɔn ma.

## Ti 14

*Woguan kɔ Likaonia*

Na ɛbae sɛ Ikonion nso wɔn baanu
no kɔɔ Yudafo hyiadan mu, na wɔkɔkaa
asɛm maa Yudafo ne Helafo pii gye
dii. 2 Na Yudafo asoɔdenfo no hwa-
nyan amanaman mufo no ma wonyaa
anuanom no ho adwemmɔne. 3 Enti
wɔtraa hɔ kyɛe, na wɔde nnam paee
mu kasa maa Awurade, na ɔno nso dii
ne dom asɛm no ho adanse, na ɔnam
wɔn nsa so ma wɔyɛɛ nsɛnkyerɛnne ne
anwonwade. 4 Nanso kurom hɔfo no
mu paee, ɔfa wɔ Yudafo no afa, na ɔfa
nso wɔ asomafo no afa. 5 Na abo-
sonsomfo no ne Yudafo ne wɔn mpa-
nyimfo no bɔɔ kirididi bae sɛ worebɛbɔ
wɔn adapaa na wɔasiw wɔn abo no,
6 wohui, na woguan kɔɔ Likaonia
nkurow Listra ne Derbe ne asase a
ɛda ho no so; 7 na wɔtraa hɔ kaa
asɛmpa no.

*Obubuafo bi ayaresa*

8 Na ɔbarima bi wɔ Listra a ontumi
nnyina n'anan so, na ɔte hɔ, ɔyɛ obu-
buafo fi ne na yam, na ɔnnantewee da.
9 Paulo rekasa, na otie; na Paulo nso
hwɛɛ no dinn hui sɛ ɔwɔ gyidi sɛ obedi
mu, 10 enti ɔde nne kɛse kae sɛ: Sɔre

**32** Aso 13, 23. **33** Dwom 2, 7. **34** Yes 55, 3. **35** Dwom 16, 10. **36** Aso 2, 29.
**38** Aso 10, 43. **39** Num 15, 30; Rom 10, 4. **40** Hab 1, 5. **43** Aso 11, 23.
**45** Aso 13, 50; 14, 2. **46** Aso 3, 26; Mat 10, 6; Luk 7, 30. **47** Yes 49, 6.
**48** Rom 8, 29. **51** Aso 18, 6; Mat 10, 14. — **2** Aso 13, 45. **3** Aso 19, 11; Heb 2, 4.
**5** Aso 14, 19; 2 Ti 3, 11. **7** Aso 11, 19–20. **8** Aso 3, 2. **9** Mat 9, 28.

gyina wo nan so kyerebenn! Na
ohuruhuruwii, na ɔnantewee. 11 Na
nkurɔfo akuwakuw no huu nea Paulo
ayɛ no, wɔmaa wɔn nne so kae Likaonia
kasa mu sɛ: Anyame ayeyɛ wɔn ho sɛ
nnipa asiansian aba yɛn nkyɛn. 12 Na
wɔfrɛɛ Barnaba Seus, na Paulo nso,
wɔfrɛɛ no Hermes, efisɛ ɔno na ɔka
asɛm. 13 Na Seus a n'asɔredan wɔ
kurow no anim no sɔfo de anantwinini
ne nhwiren a wɔakyekye baa kurow
no abobow ano pɛe sɛ ɔne nkurɔfo
akuwakuw no de bɛbɔ afɔre. 14 Na
asomafo Barnaba ne Paulo tee no,
wosunsuanee wɔn ntama mu tutuu
mmirika kɔɔ nkurɔfokuw no mu teɛɛm
sɛ: 15 Mmarima, adɛn na moyɛ
eyinom? Yɛn nso yɛyɛ nnipa te sɛ
mo ara, na yɛka asɛmpa kyerɛ mo sɛ
monnan mfi ahuhude yi ho nkɔ Onyan-
kopɔn a ɔte ase no nkyɛn; ɔno na ɔyɛɛ
ɔsoro ne asase ne ɛpo ne nea ɛwɔ mu
nyinaa. 16 Ɔno na tete bere a atwam
no mu no, ɔmaa amanaman nyinaa
kwan sɛ wɔmfa wɔn ankasa akwan so;
17 nanso wannyae ne ho adansedi, yɛ
yiye ma mo osu fi soro ne bere a aduan
ba, na ɔde aduan ne anigye ma mo
abotɔyam. 18 Na nea wɔkae no, sɛ
wɔamfa anyɛ ampa a, anka nkurɔfo
akuwakuw no annyae wɔn afɔre no bɔ.

*Wosiw Paulo abo*

19 Na Yudafo bi fi Antiokia ne
Ikonion baa hɔ; na wobetuu nkurɔfo
akuwakuw no aso, na wosiw Paulo abo
no, wɔtwee no fii kurow no mu susuwii
sɛ wawu. 20 Na asuafo no betwaa
ne ho hyiae no, ɔsɔre kɔɔ kurow no mu.
Na ade kyee no, ɔne Barnaba fii hɔ kɔɔ
Derbe. 21 Na wɔkaa asɛmpa no kyerɛɛ
kurom hɔfo na wɔdan nnipa bebree
asuafo no, wɔsan kɔɔ Listra ne Ikonion
ne Antiokia 22 hyehyɛɛ asuafo no
akra den, tutuu wɔn fo sɛ wɔntra gyidi
mu, kae nso sɛ etwa yɛn sɛ yɛnam
amanehunu pii mu kɔ Onyankopɔn
ahenni mu. 23 Na wosisii mpanyimfo
maa wɔn, asafo biara mu, na wɔde
mmuada bɔɔ mpae no, wɔde wɔn hyɛɛ
Awurade a wɔagye no adi no nsa.

*Wɔtra Antiokia*

24 Na wotwaam Pisidia no, wɔbaa
Pamfilia. 25 Na wɔkaa asɛm no wɔ
Perge no, wobeduu Atalia. 26 Na
wofi hɔ faa nsu ani baa Antiokia, nea
wɔde wɔn hyɛɛ Onyankopɔn dom nsa
maa adwuma a wɔakowie no. 27 Na
wɔbae na wɔfrɛɛ asafo no boaa ano no,
wɔkaa nea Onyankopɔn de wɔn akɔyɛ
nyinaa ne sɛnea wabue gyidi pon ama
amanaman no. 28 Na wɔne asuafo
no traa hɔ kyɛe.

## Ti 15

*Amanaman mu Kristofo ne Mose mmara*

Na nnipa bi fi Yudea bae bɛkye-
rɛkyerɛɛ anuanom no sɛ: Sɛ wɔantwa
mo twetia sɛnea Mose amanne no te
no a, muntumi nnya nkwa. 2 Na afei
akasakasa ne akyinnyegye dennen
baa Paulo ne Barnaba ɛne wɔn ntam
no, wɔhyɛe sɛ asɛm no nti Paulo ne
Barnaba ne wɔn mu binom nso nkɔ
asomafo ne mpanyimfo no nkyɛn
Yerusalem. 3 Na asafo no gyaa wɔn
kwan no, wɔkɔfaa Foinike ne Samaria
kaa amanaman no ahodan ho asɛm,
na wɔmaa anuanom no nyinaa ani gyei
kɛse. 4 Na woduu Yerusalem no,
asafo no ne asomafo ne mpanyimfo no
gyee wɔn, na wɔkaa nea Onyankopɔn
de wɔn ayɛ nyinaa kyerɛɛ wɔn. 5 Na
ebinom a wofi Farisifo fekuw mu a
wɔagye adi sɔree, na wose: ɛsɛ sɛ
wotwa wɔn twetia na wɔhyɛ wɔn sɛ
wonni Mose mmara so. 6 Na asomafo
ne mpanyimfo no behyiae sɛ wɔbɛhwɛ
asɛm yi.

*Asomafo no Yerusalem nhyiam*

7 Na wogyee ho akyinnye pii no,
Petro sɔre ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Anuanom,
mo ara munim sɛ mfiase no ara na
Onyankopɔn paw me yɛn mu sɛ me na
amanaman no mfa m'anom asɛm so nte
asɛmpa no na wonnye nni. 8 Na
Onyankopɔn a onim komam no dii
wɔn adanse maa wɔn Honhom Kron-
kron sɛnea ɔmaa yɛn nso no; 9 wamma
ansono yɛne wɔn, na mmom ɔnam
gyidi so tew wɔn komam. 10 Afei
adɛn na mosɔ Onyankopɔn hwɛ, sɛ
mode kɔndua a yɛn agyanom ne yɛn
antumi ansoa to asuafo no kɔn so?
11 Na Awurade Yesu dom so mmom
na yegye di sɛ wɔnam begye yɛn nkwa,

11 Aso 28, 6. 15 Aso 10, 26. 16 Aso 17, 30. 17 Dwom 147, 8; Yer 5, 24.
19 2 Ko 11, 25; 2 Ti 3, 11. 22 Aso 11, 23; 1 Te 3, 3. 23 Aso 13, 3.
26 Aso 13, 1–2. 27 1 Ko 16, 9. — 1 Gal 5, 2. 2 Aso 11, 30; Gal 2, 1. 4 Aso 14, 27.
7 Aso 10, 44; 11, 15. 9 Aso 10, 34. 10 Gal 3, 10; 5, 1. 11 Gal 2, 16; Efe 2, 4–10.

sɛ wɔn nso. 12 Na nnipakuw no
nyinaa yɛɛ komm, na wotiee Barnaba
ne Paulo a wɔreka nsɛnkyerɛnne ne
anwonwade a Onyankopɔn nam wɔn
so ayɛ amanaman mu no.

*Yakobo afotu*

13 Na wɔn ano sii no, Yakobo buae
sɛ: Anuanom, muntie me! 14 Simeon
aka sɛnea Onyankopɔn kɔhwɛɛ aman-
aman no mu kankyerekyere paw ɔman
bi fii wɔn mu maa ne din. 15 Eyi so na
adiyifo no nsɛm si, sɛnea wɔakyerɛw sɛ:
16 Eyinom akyi no mɛsan
mabesi Dawid ntamadan a ahwe
ase no bio,
na masi nea wɔadwiriw no bio,
na mama so bio.
17 Na nnipa a aka no
ne amanaman a wɔbɛbɔ me din wɔ
mu no nyinaa
ahwehwɛ Awurade akyi kwan—
18 Awurade a ɔma wohuu eyinom
nyinaa fi wiase asefi no na ɔka.
19 Enti m'asɛm a mewɔ meka ne sɛ:
Wɔnnhaw wɔn a wofi amanaman no
mu adan aba Onyankopɔn nkyɛn no;
20 na wɔnkyerɛw nkɔma wɔn sɛ:
Wonyi wɔn ho mfi abosom akyidi ne
aguamammɔ ne mmoa a wɔanhwie
wɔn mogya na wowui, ne mogya ho.
21 Na efi tete no na Mose wɔ wɔn a
wɔka n'asɛm nkurow nyinaa mu, na
wɔkenkan no hyia adan mu daa homeda.

*Wɔde ɔmena nhoma kɔma amanaman mu asafo no*

22 Enti ɛyɛɛ asomafo ne mpanyimfo
ne asafo mu no sɛ eye sɛ wɔpaw wɔn
mu nnipa bi soma wɔn ka Paulo ne
Barnaba ho kɔ Antiokia, wɔne Yuda
a wɔfrɛ no Barsaba nso, ne Silas,
anuanom no mu nnipa atitiriw, 23 na
wɔkyerɛw nhoma hyɛɛ wɔn nsa sɛ:
Asomafo ne anuanom mpanyimfo no
kyia anuanom a wofi amanaman mu a
wɔwɔ Antiokia ne Siria ne Kilikia no.
24 Esiane sɛ yɛate sɛ nnipa bi fi yɛn
mu de nsɛm bi abɛtane mo ani ahaw
mo adwene, nanso yɛanhyɛ wɔn saa
nti, 25 yɛde nokoro hyiae no, ɛyɛɛ
yɛn sɛ eye sɛ yɛpaw nnipa bi soma wɔn
ka yɛn adɔfo Barnaba ne Paulo,
26 nnipa a yɛn Awurade Yesu Kristo
din nti wɔde wɔn kra ama no, ho ba
mo nkyɛn. 27 Enti yɛasoma Yuda ne
Silas a wɔde ano nso bɛka nsɛm no ara.
28 Na ɛyɛɛ Honhom Kronkron ne yɛn
sɛ eye sɛ wɔmfa adesoa bi nto mo so,
gye nea ehia yi ara, ɛne 29 sɛ munyi
mo ho mfi nam a wɔakum ama abosom
ne mogya ne mmoa a wɔanhwie wɔn
mogya na wowui ne aguamammɔ mu;
ɛno na sɛ muyi mo ho fi ho a, eye.
—Yekyia mo.
30 Na afei wogyaa wɔn kwan no,
wɔbaa Antiokia; na wɔmaa asafo no
hyiae no, woyii nhoma no mae. 31 Na
wɔkanee no, awerɛkyekye no nti wɔn
ani gyei. 32 Na Yuda ne Silas a wɔn
nso yɛ adiyifo no de nsɛm pii tuu
anuanom no fo, na wɔhyɛɛ wɔn den.
33 Na wɔkyɛɛ hɔ kakra no, anuanom
no gyaa wɔn kwan dwoodwoo kɔɔ wɔn
a ɛsomaa wɔn no nkyɛn. 34 (Nanso
ɛyɛɛ Silas sɛ ɔntra hɔ ara.) 35 Na
Paulo ne Barnaba ne nnipa pii a wɔka
wɔn ho nso traa Antiokia kyerɛkyerɛe,
na wɔkaa Awurade asɛmpa no.

*Silas si Barnaba ananmu*

36 Na nna bi twaam no, Paulo ka
kyerɛɛ Barnaba sɛ: Ma yɛnsan nkɔhwɛ
anuanom no, nkurow a yɛaka Awurade
asɛm no hɔ nyinaa mu, nkɔhwɛ sɛnea
wɔte. 37 Na Barnaba kae sɛ wɔbɛfa
Yohane a wɔfrɛ no Marko aka wɔn ho.
38 Nanso Paulo susuwii sɛ enye sɛ
wɔbɛfa nea ɔtwee ne ho fii wɔn ho
Pamfilia na ɔne wɔn ankɔyɛ adwuma
no aka wɔn ho. 39 Ɛnna akasakasa a
emu yɛ den bae, na ɛma wɔpaapaee
mu, na Barnaba faa Marko faa nsu ani
kɔɔ Kipro; 40 na Paulo faa Silas, na
anuanom no de no hyɛɛ Onyankopɔn
dom nsa no, osiim kɔe. 41 Na ɔkɔfaa
Siria ne Kilikia hyɛɛ asafo no den.

## Ti 16

*Timoteo ka wɔn ho wɔ Listra*

Na okoduu Derbe ne Listra. Na
hwɛ, osuani bi wɔ hɔ a ne din de
Timoteo a ɔyɛ Yudani bea bi a ogye
di ba, na n'agya yɛ Helani; 2 na
anuanom a wɔwɔ Listra ne Ikonion
no bɔ no din pa. 3 Ɔno na Paulo pɛe
sɛ ɔne no kɔ, na Yudafo a wɔwɔ fa mu
hɔ no nti, ɔfaa no twaa no twetia, efisɛ

13 Aso 21, 18; Gal 2, 9. 14 Aso 15, 7–9. 15 Amos 9, 11–12. 20 Gen 9, 4; Lev 3, 17.
21 Aso 13, 15. 24 Aso 15, 1. 32 Aso 11, 27; 13, 1. 36 1 Te 3, 5.
37 Aso 12, 12; 12, 25. 38 Aso 13, 13. — 1 Aso 17, 14; 19, 22; 2 Ti 1, 5.
2 Aso 6, 3.

wɔn nyinaa nim sɛ n'agya yɛ Helani.
4 Na wɔnam nkurow no so no, wɔde
mmara a asomafo ne mpanyimfo a
wɔwɔ Yerusalem no hyɛe sɛ wonni so
no maa wɔn. 5 Ɛnna asafo horow no
yɛɛ den gyidi mu, na wɔkɔɔ so dɔe daa.

*Frigia, Galatia ne Troa*

6 Na wɔkɔfaa Frigia ne Galatia
asase so, efisɛ Honhom Kronkron siw
wɔn kwan sɛ wɔnnka asɛm no Asia.
7 Na woduu Misia ntentenso no,
wɔpɛe sɛ anka wɔkɔ Bitinia, nanso
Yesu honhom no amma wɔn kwan.
8 Enti wotwaa Misia ho baa Troa.

*Adesrɛ bi a efi Makedonia*

9 Na anadwo no, Paulo huu anisoade
sɛ ɔbarima bi a ofi Makedonia gyina
hɔ resrɛ no sɛ: Twa bra Makedonia
bɛboa yɛn! 10 Na ohuu anisoade no
ara pɛ na yɛpɛe sɛ yɛkɔ Makedonia,
efisɛ ɛyɛɛ yɛn ampa sɛ Onyankopɔn na
afrɛ yɛn sɛ yɛnkɔka asɛmpa no nkyerɛ
wɔn.

*Wodu Filipi*

11 Ɛnna yesii hyɛn mu tu fii Troa de
mmirika tee baa Samotrake. Na ade
kyee no, yɛbaa Neapoli. 12 Na yefi
hɔ kɔɔ Filipi a ɛne Makedonia fa hɔ
tubrafo kurow titiriw mu. Na yedii
kurow yi mu nna kakra.

*Lidia adwensakra*

13 Na homeda dui no, yefii kurow
no mu kɔɔ asu bi ho baabi a yesusuwii
sɛ wɔsɔre hɔ. Na yɛtraa ase no,
yɛkasa kyerɛɛ mmea a wɔabehyia hɔ
no. 14 Na ɔbea bi a ne din de Lidia
a ɔtɔn ɔtankɔkɔɔ a ofi Tiatira kurow
mu a ɔfɛre Nyankopɔn tee; na Awurade
buee ne komam sɛ ontie nea Paulo ka
no. 15 Na wɔbɔɔ ɔne ne fifo asu no,
ɔsrɛe sɛ: Sɛ moabu me sɛ migye
Awurade midi nokwarem a, mommra
mmɛtra me fi; na ɔhyɛɛ yɛn.

*Afenaa bi ayaresa*

16 Na ɛbae sɛ yɛrekɔ asɔre no,
abaawa bi a ɔwɔ akɔm honhom behyiaa
yɛn; nso ɔde nkɔmhyɛ ma ne wuranom
nya ade bebree. 17 Ɔno na odii Paulo
ne yɛn akyi teɛɛm sɛ: Nnipa yi ne
Nyankopɔn a ɔwɔ sorosoro no nkoa a
wɔkyerɛ mo nkwagye kwan. 18 Na
ɔyɛɛ eyi nna bebree. Na ɛyɛɛ Paulo
ahometew, na ɔdan ne ho ka kyerɛɛ
honhom no sɛ: Mehyɛ wo Yesu Kristo
din mu sɛ: Fi adi fi ne mu! Na dɔn
no ara mu ofii adi. 19 Na ne wuranom
hui sɛ wɔn mfaso abɔ wɔn no, wosusoo
Paulo ne Silas mu twee wɔn kɔɔ gua so
mpanyimfo anim. 20 Na wɔde wɔn
kɔmaa asafohene sɛ: Nnipa yi yɛ
Yudafo a wɔretane yɛn kurow yi ani,
21 na wɔkyerɛ amanne bi a yenni ho
kwan sɛ yegye anaasɛ yɛyɛ, efisɛ yɛyɛ
Romafo. 22 Na nkurɔfokuw no nso
sɔre hyɛɛ wɔn, na asafohene no yii wɔn
ho ntade hyɛɛ sɛ wɔmmɔ wɔn mmaa.
23 Na wɔkaa wɔn mmaa pii no, wɔde
wɔn koguu afiase hyɛɛ ofiasehwɛfo
no sɛ ɔmfa wɔn nsie yiye. 24 Na ɔno
nso, wɔhyɛɛ no saa no, ɔde wɔn koguu
afiase a ɛwɔ mfinimfini no mu, na ɔde
wɔn anan bɔɔ dua mu.

*Ofiasehwɛfo no adwensakra*

25 Na ɔdasum no, Paulo ne Silas
bɔɔ mpae too dwom maa Onyankopɔn;
na nneduafo no tiei. 26 Na mpofirim
ara asasewosow kɛse maa afiase no
nnyinaso wosowee, na amonom hɔ ara
apon no nyinaa buebuei, na wɔn
nyinaa ahama sansanee. 27 Na ofiase-
hwɛfo no fi nna mu nyanee na ohui sɛ
afiase apon no abuebue no, ɔtwee ne
nkrante sɛ anka ɔrebedi ne ho dɔm,
efisɛ osusuwii sɛ nneduafo no aguan.
28 Na Paulo de nne kɛse teɛɛm sɛ: Nyɛ
wo ho bɔne bi, na yɛn nyinaa wɔ ha.
29 Na obisaa ɔkanea de mmirika bae,
na ɔde ahopopo bɛhwee Paulo ne Silas
anim, 30 na ɔde wɔn fii adi no, ɔkae
sɛ: Awuranom, menyɛ dɛn na wɔagye
me nkwa? 31 Na wose: Gye Awurade
Yesu di, na wobegye wo ne wo fifo
nkwa. 32 Na wɔkaa Awurade asɛm
kyerɛɛ ɔne wɔn a wɔwɔ ne fi nyinaa.
33 Na ɔfaa wɔn anadwo dɔn no ara mu
hohoroo wɔn mmaa no ano, na ɔma
wɔbɔɔ ɔne ne fifo nyinaa asu amonom
hɔ ara. 34 Na ɔde wɔn baa ne fi tow
wɔn pon, na sɛ wɔagye Onyankopɔn
adi nti, ɔne ne fifo nyinaa ho san wɔn.

*Wogyaa asomafo no*

35 Na ade kyee no, asafohene no
somaa asraafo bae sɛ: Gyaa nnipa no

4 Aso 15, 23–29. 6 Aso 18, 23. 14 Yoh 6, 44. 16 Aso 19, 24.
17 Mar 1, 24; 1, 34. 18 Mar 16, 17. 20 Aso 17, 6; 1 Ah 18, 17. 22 2 Ko 11, 25;
Flp 1, 30; 1 Te 2, 2. 30 Aso 2, 37.

na wɔnkɔ. 36 Na afiasehwɛfo no kaa
nsɛm yi kyerɛɛ Paulo sɛ: Asafohene
no asoma sɛ wonnyaa mo mma monkɔ;
enti afei mumfi adi nkɔ dwoodwoo.
37 Ɛnna Paulo ka kyerɛɛ wɔn sɛ:
Wɔammu yɛn ntɛn, na wɔahwe yɛn a
yɛyɛ Romafo egua so, na wɔde yɛn agu
afiase, afei ansa na wohintaw pam
yɛn? Dabida, na ma wɔn ankasa
mmeyi yɛn. 38 Na asraafo no kɔkaa
nsɛm yi kyerɛɛ asafohene no; na wɔtee
sɛ wɔyɛ Romafo no, wosuroe. 39 Na
wɔbae bɛmaa wɔn dibem, na woyii wɔn
srɛɛ wɔn sɛ womfi kurow no mu.
40 Na wofii afiase hɔ kɔɔ Lidia fi. Na
wohuu anuanom no, wɔkyekyee wɔn
werɛ, na wofii hɔ kɔe.

## Ti 17

*Paulo Tesalonika asɛnka*

Na wɔfaa Amfipoli ne Apolonia baa
Tesalonika; ɛhɔ na Yudafo hyiadan wɔ.
2 Na sɛnea Paulo taa yɛ no, ɔkɔɔ wɔn
nkyɛn homeda abiɛsa ne wɔn kɔkaa
kyerɛw nsɛm no ho asɛm; 3 ɔkye-
rɛkyerɛɛ mu dii ho adanse sɛ etwa sɛ
Kristo no hu amane, na ɔsɔre fi awufo
mu. Na ose: Yesu a meka mo ne ho
asɛm yi ara ne Kristo no. 4 Na wɔn
mu binom gye dii, na wɔde wɔn ho bɔɔ
Paulo ne Silas ho, wɔne Helafo ade-
fɛrefo no mu pii ne mmea mpanyin no
mu fa kɛse.

*Sakasakayɛ bi*

5 Na Yudafo a wɔannye anni no ani
beree, na wɔfaa ahuhufo no mu nnipa
bɔne bi kaa wɔn ho, na wɔmaa nkurɔfo
no bɔɔ bum behyiae, na wɔtanee kurow
no ani, na wokotwaa Yason dan ho
hyiae hwehwɛe sɛ woyi wɔn fi adi de
wɔn kɔma nkurɔfo no. 6 Na wɔanhu
wɔn no, wɔtwee Yason ne anuanom
no bi kɔmaa kurow no mu mpanyimfo,
na wɔboboom sɛ: Eyinom a wɔadan
wiase ani no aba ha nso! 7 Na Yason
agye wɔn. Nso wɔn nyinaa bu
ɔhempɔn mmara no so ka sɛ obi a ɔde
Yesu ne ɔhene. 8 Na nkurɔfo no ne
ɔman mpanyin no tee eyi no, ɛhaw
wɔn. 9 Nanso wɔmaa Yason ne wɔn
a aka no gyinaa wɔn ho akyi, na
wogyaa wɔn.

*Beroia*

10 Na ntɛm ara anuanom no gyaa
Paulo ne Silas kwan anadwo kɔɔ
Beroia; na woduu hɔ no, wɔkɔɔ Yudafo
hyiadan mu. 11 Nso [Yudafo] a ɛwɔ ha
no ye sen wɔn a wɔwɔ Tesalonika no:
woyii wɔn yam pefee gyee asɛm no, na
daa wɔhwehwɛ kyerɛwsɛm no mu sɛ
nneɛma no te saa anaa. 12 Enti wɔn
mu bebree gye dii, wɔne Helafo mmea
a wɔwɔ din ne mmarima no mu fa kɛse.

*Atene*

13 Na Yudafo a wofi Tesalonika no
tee sɛ Paulo akɔka Onyankopɔn asɛm
Beroia nso no, wɔbaa hɔ bɛhwanyan
hɔfo no nso. 14 Enti ntɛm ara na
anuanom no gyaa Paulo kwan sɛ ɔnkɔ
mpoano; na Silas ne Timoteo de,
wɔtraa hɔ. 15 Na wɔn a wokogyaa
Paulo no de no kɔɔ Atene. Na ɔkraa
wɔn sɛ Silas ne Timoteo mmra ne
nkyɛn ntɛmntɛm, na wosiim kɔe.

*Paulo ne Yudafo ne Helafo nkɔmmɔbɔ*

16 Na Paulo retwɛn wɔn Atene na
ohui sɛ kurow no de wɔn ho ama
abosonsom no, ɛyɛɛ ne honhom ahi wɔ
no mu. 17 Enti hyiadan mu ɔne
Yudafo ne adefɛrefo no kasa, na gua
so nso daa ɔne wɔn a wɔbɛto no kasa.
18 Na Epikurofo ne Stoafo anyansafo
bi nso ne no dii anobaabae. Ebinom
kae sɛ: Ɔkasafo yi se dɛn ni? Na
ebinom se: Ɔte sɛnea ɔka abosom
ahɔho bi ho asɛm—efisɛ ɔkaa wɔn Yesu
ne ɔsɔre ho asɛmpa no. 19 Ɛnna
wɔfaa no de no kɔɔ Areopago kae sɛ:
Wubetumi akyerɛ yɛn kyerɛ foforo yi
ase? 20 Efisɛ nsɛm a wode aba yi yɛ
yɛn asom asɛm foforo. Enti yɛpɛ sɛ
yehu nea ɛkyerɛ. 21 Nso Atenefo ne
ahɔho a wɔabɛtra hɔ nyinaa nni hwee
yɛ sɛ wɔbɛka anaa wɔbɛte asɛm foforo
bi.

*Paulo asɛnka wɔ Areopago*

22 Na Paulo gyina Areopago mfi-
nimfini kae sɛ: Atene mmarima, mahu
sɛ nneɛma nyinaa mu mopɛ abosonsom
papa. 23 Efisɛ meretwam na mehwɛɛ
nneɛma a mosom no, mihuu afɔremuka
bi nso a wɔakyerɛw so sɛ: Onyame a
wonnim no dea. Enti nea munnim
na mosɔre no no, ɔno na meka ne ho

---

37 Aso 22, 25. — 1 1 Te 2, 2. 3 Luk 24, 26–27; 24, 45–46. 6 Aso 16, 20.
7 Luk 23, 2. 11 Yoh 5, 39. 13 1 Te 2, 14. 14 Aso 16, 1. 18 1 Ko 4, 12.

asɛm mekyerɛ mo yi. 24 Onyankopɔn
a ɔyɛɛ wiase ne nea ɛwɔ mu nyinaa, ɔno
ara a ɔyɛ ɔsoro ne asase wura no, ɔnte
asɔredan a wɔde nsa ayɛ mu, 25 nanso
wɔmfa nnipa nsa nsom no sɛnea ehia
no biribi. Ɔno na ɔma nnipa nyinaa
nkwa ne ɔhome ne ade nyinaa; 26 na
ɔmaa nnipa aman nyinaa fi [onipa]
biako mu traa asase so nyinaa, na
wahyehyɛ mmere horow ne wɔn
trabea hye ato hɔ ama wɔn 27 sɛ
wɔnhwehwɛ Awurade sɛ ebia wɔbɛte
ne nka na wɔahu no, nso ɔne yɛn mu
biara ntam kwan nware. 28 Na ɔno
mu na yɛte ase, na yɛkeka yɛn ho, na
yɛwɔ hɔ, sɛnea mo nnwontofo binom
nso aka sɛ: Efisɛ n'abusua nso ne yɛn.
29 Na sɛ yɛyɛ Onyankopɔn abusua nti,
ɛnsɛ sɛ yesusuw sɛ Onyankopɔn tebea
te sɛ sika anaa dwetɛ anaa ɔbo, adwini
a onipa de ne nyansa ne n'adwene adi.
30 Ne saa nti Onyankopɔn abu n'ani
agu mmere horow a wonnim no so, na
afei de, ɔhyɛ nnipa a ɛwɔ mmaa nyinaa
sɛ wɔnsakra wɔn adwene, 31 efisɛ
wayi da bi ato hɔ a ɔnam ɔbarima bi a
wayi no asi hɔ so bebu wiase ntɛn
trenee mu; ɔno na wama wasɔre afi
awufo mu de adi adanse sɛ nnipa
nyinaa nnye nni.
32 Na wɔtee awufo sɔre no, ebinom
dii fɛw, na ebinom kae sɛ: Yebetie wo
asɛm yi ho bio. 33 Enti Paulo fii wɔn
mu kɔe. 34 Nso nnipa bi de wɔn ho
bɔɔ ne ho, na wogye dii; wɔn mu bi ne
Dionisio Areopagita ne ɔbea bi a ne
din de Damari ne binom a wɔka wɔn
ho.

## Ti 18

*Korinto. Akwila ne Priskila*

Eyinom akyi no, Paulo fii Atene kɔɔ
Korinto. 2 Na ohuu Yudani bi a ne
din de Akwila a wɔwoo no Ponto na
ofi Italia baa hɔ nkyɛe, ne ne yere
Priskila, efisɛ Klaudio ahyɛ sɛ Yudafo
nyinaa mfi Roma nkɔ, na ɔkɔɔ wɔn
nkyɛn. 3 Na sɛ ɔne no adwuma yɛ
biako nti, ɔtraa wɔn nkyɛn yɛɛ adwuma;
efisɛ wɔyɛ ntamadanyɛfo. 4 Na daa
homeda ɔkɔka asɛm hyiadan mu ma
Yudafo ne Helafo gye di.

*Silas ne Timoteo*

5 Na Silas ne Timoteo fi Makedonia
bae no. Paulo de nnam kaa asɛm no,
na odii adanse kyerɛɛ Yudafo sɛ Yesu
ne Kristo no. 6 Na wotuaa ano na
wɔkaa abususɛm no, ɔporow n'atadem
ka kyerɛɛ wɔn sɛ: Mo mogya ngu mo
ankasa mo atifi; me de, me ho afi. Efi
nnɛ merekɔ amanaman no mu.

*Korinto tra*

7 Ɛnna ofii hɔ kɔɔ obi a ne din de
Tito Yusto a ɔfɛre Nyankopɔn a ne fi
bata hyiadan ho fi. 8 Na hyiadan mu
panyin Krispo ne ne fifo nyinaa gyee
Awurade dii, na Korintofo mu bebree a
wɔtee no nso gye dii na wɔbɔɔ wɔn asu.
9 Na Awurade ka kyerɛɛ Paulo aniso-
adehu mu anadwo sɛ: Nsuro, kasa, na
mmua w'ano! 10 Efisɛ meka wo ho,
na obiara renka wo mmɛyɛ wo hwee; na
mewɔ nkurɔfo pii kurow yi mu. 11 Na
ɔtraa hɔ afe ne asram asia kyerɛkyerɛɛ
Onyankopɔn asɛm wɔ wɔn mu.

*Paulo gyina Galio anim*

12 Na Galio di Akaia amrado no,
Yudafo no de nokoro sɔre hyɛɛ Paulo,
na wɔde no kɔɔ asɛnni agua anim
13 kae sɛ: Oyi tu nnipa aso sɛ wɔnkwati
mmara no nsom Nyankopɔn. 14 Na
Paulo yɛe sɛ ɔrebebue n'ano no, Galio
ka kyerɛɛ Yudafo no sɛ: Yudafo, sɛ
ɛyɛ ade a ɛnteɛ anaa abususɛm bi a,
anka ɛsɛ sɛ mitie mo; 15 na sɛ ɛyɛ
asɛm ne din ne mo mmara ho asɛmmisa
bi de a, ɛnde mo ara monhwɛ! Na me
de, merenyɛ saa nsɛm yi temmufo.
16 Na ɔpam wɔn fii asɛnnii hɔ. 17 Na
Helafo no nyinaa faa hyiadan mu
panyin Sostene hwee no asɛnnii hɔ,
nanso Galio ammu eyinom biara.

*Efeso, Kaesarea, Yerusalem ne Antiokia*

18 Na Paulo kɔɔ so traa hɔ kyɛe
kakra ara yiye no, ɔkraa anuanom no,
na ofii hɔ faa nsu ani kɔɔ Siria a
Priskila ne Akwila ka ne ho; na oyii
ne ti Kenkrea; efisɛ bɔhyɛ da no so.
19 Na wɔbaa Efeso, na ogyaw wɔn hɔ;
na ɔno ankasa de, ɔkɔɔ hyiadan mu ne
Yudafo kɔkasae. 20 Na wɔsrɛɛ no sɛ
ɔntra wɔn nkyɛn nkyɛ kakra no,

---

**24** Aso 7, 48. **25** Dwom 50, 12. **26** Deut 32, 8. **27** Yes 55, 6.
**29** Gen 1, 27; Yes 40, 18. **30** Aso 14, 16; Luk 24, 47. **31** Aso 10, 42; Rom 10, 14. —
**2** Rom 16, 3. **3** Aso 20, 34; 1 Ko 4, 12. **5** Aso 17, 14–15. **6** Aso 13, 51; 20, 26.
**8** 1 Ko 1, 14. **9** 1 Ko 2, 3. **10** Yer 1, 8; Yoh 10, 16. **14** Aso 25, 18–20.
**15** Yoh 18, 31. **18** Aso 21, 24; Num 6, 9; 6, 18.

wampene. 21 Na ɔkraa wɔn sɛ: Sɛ
Onyankopɔn pɛ a, mɛsan maba mo
nkyɛn bio. Na ofii Efeso sii nsu ani.
22 Na osii fam Kaesarea no, ɔkɔɔ
Yerusalem kokyiaa asafo no, na ɔsan
kɔɔ Antiokia.

*Galatia ne Frigia*

23 Na ɔkyɛɛ hɔ kakra no, ofii hɔ
kokyinii Galatia ne Frigia nkurow
nyinaa mu hyɛɛ asuafo no nyinaa den.

*Apolo kɔ Efeso ne Korinto*

24 Na Yudani bi a ne din de Apolo
a wɔwoo no Aleksandria, onipa a n'ano
tew na ɔyɛ den kyerɛw nsɛm no mu, baa
Efeso. 25 Oyi na wɔakyerɛkyerɛ no
Awurade kwan so; na ɔyɛ den Honhom
mu nti, ɔkasa na ɔkyerɛkyerɛ Yesu ho
nsɛm yiye, nso Yohane asubɔ nkutoo na
onim. 26 Ofii ase de nnam kasae hyia-
dan mu. Na Priskila ne Akwila tee no,
wɔfaa no baa wɔn nkyɛn, na wɔkyerɛɛ
no Nyankopɔn kwan pɛpɛɛpɛ. 27 Afei
ɔpɛe sɛ ɔkɔ Akaia, anuanom no nso
piaa no, na wɔkyerɛw kotuu asuafo no
fo sɛ wonnye no. Na oduu hɔ no, ɔboaa
wɔn a wɔnam ɔdom so agye adi no pii.
28 Na ɔde n'asɛm kaa Yudafo no gui
gua so nam kyerɛw nsɛm so kyerɛɛ
pefee sɛ Yesu ne Kristo no.

## Ti 19

Na ɛbae sɛ bere a Apolo wɔ Korinto
no, Paulo kyinii amantifi asase so na
obeduu Efeso; na ɔbɛtoo asuafo bi no,
2 ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Mugye dii no,
munyaa Honhom Kronkron anaa? Na
wɔka kyerɛɛ no sɛ: Yɛntee pɛn po sɛ
Honhom Kronkron bi wɔ baabi. 3 Na
ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Ɛdɛn mu na wɔbɔɔ
mo asu hyɛe? Na wose: Yohane
asubɔ mu. 4 Na Paulo se: Yohane
bɔɔ adwensakra asu mmom ka kyerɛɛ
ɔman no sɛ wonnye nea odi n'akyi reba
a ɔne Yesu no nni. 5 Na wɔtee no,
wɔma wɔbɔɔ wɔn asu hyɛɛ Awurade
din mu. 6 Na Paulo de ne nsa guu
wɔn so no, Honhom Kronkron baa wɔn
so, na wɔde tɛkrɛma horow kasae, na
wɔhyɛɛ nkɔm. 7 Na wɔn nyinaa bɛyɛ
mmarima dumien.

*Efeso, Paulo trabea*

8 Na ɔkɔɔ hyiadan mu, na ɔde nnam
kaa asɛm, na asram abiɛsa na ɔkasa,
na ɔka Onyankopɔn ahenni ho asɛm.
9 Nanso ebinom koma yɛ den, na
wontie, na wɔkasa ɔkwan no ho bɔne
nnipakuw no anim nti, ogyaw wɔn yii
asuafo no fii wɔn mu, na ɔkasae obi a
ɔde Tirano suadan mu daa. 10 Na
saa ade yi kɔɔ so mfirihyia abien, na
ɛmaa wɔn a wɔte Asia nyinaa, Yudafo
ne Helafo, tee Awurade asɛm.

*Anwonwade kɛse*

11 Na Onyankopɔn nam Paulo nsa
so yɛɛ ahoɔdenne a ɛnka, 12 na ɛma
wɔde ne ho nnukuu anaa nsɛnanim po
beguu ayarefo so, na nyarewa no fii
wɔn so, na ahonhommɔne fii wɔn mu.

*Skewa mma baason*

13 Ɛnna Yudafo akɔmfo a wɔnam
kyini no mu binom sii wɔn bo sɛ wɔbɛbɔ
Awurade Yesu din wɔn a wɔwɔ
ahonhommɔne so sɛ: Yɛka Yesu a
Paulo ka ne ho asɛm no gu mo so.
14 Yudafo sɔfo panyin Skewa mma
baason bi na ɛyɛɛ saa. 15 Na honhom-
mɔne no buae sɛ: Minim Yesu, na
minim Paulo, na mone henanom?
16 Na onipa a honhommɔne no wɔ no
mu no tow hyɛɛ wɔn so yɛɛ wɔn pasaa,
na wɔde adagyaw ne afɛ guanguan fii
ofi no mu. 17 Na Yudafo ne Helafo
a wɔte Efeso nyinaa tee no, ehu kaa
wɔn nyinaa, na woyii Awurade Yesu
din ayɛ kɛse.

*Wɔhyew asumanfo bi nhoma*

18 Na wɔn a wɔagye adi no mu pii
bae bɛkaa wɔn bɔne ne wɔn kokoam
nsɛm. 19 Na wɔn a wɔyɛ asumanne
no mu bebree de wɔn nhoma bae
bɛhyewee wɔ nnipa nyinaa anim; na
wobuu ne bo ano hui sɛ esi nnwetɛbona
ɔpeduonum. 20 Sɛnea Awurade asɛm
nam ahoɔden so nyinii na ɛyɛɛ den ne no.

*Paulo adwuma nhyehyɛe*

21 Na wowiee eyinom no, Paulo
bɔɔ ne tirim sɛ ɔbɛfa Makedonia ne
Akaia akɔ Yerusalem, na ose: Midu
hɔ a, akyiri yi etwa sɛ mikohu Roma
nso. 22 Na ɔmaa wɔn a wɔsom no no

---

**21** 1 Ko 4, 19; Yak 4, 15. **22** Aso 21, 15. **24** 1 Ko 3, 6. **25** Aso 19, 3.
**28** Aso 9, 22; 17, 3. — **2** Aso 2, 38. **4** Mat 3, 11. **6** Aso 8, 17; 10, 44; 10, 46.
**9** 2 Ti 1, 15; Aso 9, 2. **11** Aso 14, 3. **12** Aso 5, 15. **13** Luk 9, 49.
**17** Aso 5, 5; 5, 11. **20** Aso 6, 7; 12, 24. **21** Aso 23, 11. **22** Aso 17, 14; Rom 16, 23.

mu baanu, Timoteo ne Erasto, kɔɔ
Makedonia, na ɔno ankasa de, ɔkyɛɛ
Asia kakra.

*Demetrio sakasakayɛ*

23 Ɛbere no ara mu sakasaka a ɛbae
ɔkwan no ho nyɛ adewa. 24 Ɛne sɛ
dwetɛdwumfo bi a ne din de Demetrio
a ɔde dwetɛ yɛ Artemi asɔredan nsɛso
ma adwumfo nya mfaso kɛse 25 boaa
wɔne wɔn a wɔyɛ adwuma yi bi no ano
kae sɛ: Awuranom, munim sɛ adwinni
yi mu na yenya yɛn ho. 26 Na muhu,
na mote sɛ, ɛnyɛ Efeso ha nko, na ɛkame
ayɛ Asia nyinaa, na Paulo yi atu nkurɔfo
bebree aso adan wɔn ani ka sɛ: Anyame
a wɔde nsa ayɛ nyɛ anyame. 27 Na
ɛnyɛ yɛn adwuma nko na ɛrekame asɛe,
na mmom onyamebaa kɛse Artemi
asɔrefi rekɔyɛ sɛ wommu no hwee bio,
na n'anuonyam kɛse a Asia nyinaa ne
wiase de sɔre no no rebɔ no. 28 Wɔtee
no, wɔn bo fuwii, na wɔteɛteɛɛm sɛ:
Efesofo Artemi yɛ ɔkɛse! 29 Na
kurow no ani danee, na wɔbɔɔ twi de
mmirika kɔɔ ahwɛe kɔkyeree Make-
doniafo Gaio ne Aristarko a wɔne
Paulo nam no. 30 Paulo pɛe sɛ anka
ɔkɔhyɛn nkurɔfokuw no mu, nanso
asuafo no amma no kwan. 31 Na Asia
mpanyimfo bi nso a wɔyɛ ne nnamfo
soma kɔɔ ne nkyɛn kɔsrɛɛ no sɛ ɔnnkɔ
ahwɛe hɔ. 32 Afei na ebinom teɛm
sɛɛ, na ebinom nso teɛm sɛɛ, efisɛ gua
no ayɛ sakasaka, na ɔfa kɛse no ara
nnim dekode a enti wobehyiae.
33 Afei nnipa bi pempem Aleksandro
sɛ ɔnkasa, efisɛ ɔno na Yudafo no de
no adi wɔn anim. Na Aleksandro
nyamaa nkurɔfokuw no pɛe sɛ anka
oyi n'ano kyerɛ nkurɔfo no. 34 Nanso
wohui sɛ ɔyɛ Yudani no, wɔn nyinaa
de nne koro teɛɛm bɛyɛ nnɔnhwerew
abien sɛ: Efesofo Artemi yɛ ɔkɛse!

*Ɔkyerɛwfo no kasa tia wɔn*

35 Na ɔkyerɛwfo no pataa nkurɔfo-
kuw no sɛ: Efesofo, onipa bɛn po na
onnim sɛ Efeso kurow yɛ Artemi kɛse
asɔrefi ne ohoni a efi Seus so bedurui
no so hwɛfo? 36 Na obiara nnye eyi
ho akyinnye nti, ɛsɛ sɛ moyɛ komm, na
mommfa abufuw nnyɛ biribi.
37 Nnipa a mode wɔn aba ha yi nguu
asɔrefi ho fi na wɔnkaa mo nyamebaa
ho abususɛm. 38 Enti sɛ Demetrio
ne adwumfo a wɔka ne ho no wɔ obi ho
asɛm bi a, asɛnnii ne amradofo wɔ hɔ;
momma wɔmmɛbɔ nkuro. 39 Na sɛ
mohwehwɛ nsɛm foforo ho biribi a,
wobedi no guam sɛnea mmara te.
40 Na anhwɛ a, yebenya nnɛ saka-
sakayɛ yi ho amane, efisɛ wɔkɔtoto yɛn
ano mansotwe ho a, yenni asɛm biara
a yɛde betumi akyerɛ gyegyeegye yi
ase. 41 Na ɔkaa saa no, ɔmaa gua no
tui.

## Ti 20

*Paulo wɔ Makedonia, Hela ne Troa*

Na gyegyeegye no gyaee no, Paulo
frɛɛ asuafo no baa ne nkyɛn, na otuu
wɔn fo kraa wɔn fii hɔ sɛ ɔrekɔ Make-
donia. 2 Na ɔkɔfaa hɔnom de nsɛm
pii tuu wɔn fo, na ɔbaa Hela. 3 Na
odii hɔ asram abiɛsa; na ɔreyɛ atu akɔ
Siria no, Yudafo tɛw no nti, ɔpatuw
san bɛfaa Makedonia. 4 Na Beroiani
Sopater, Piro ba, ne Tesalonikafo
Aristarko ne Sekundo ne Derbeni Gaio
ne Timoteo ne Asiafo Tihiko ne
Trofimo ka ne ho. 5 Eyinom dii kan
kɔtwɛn yɛn wɔ Troa. 6 Na yɛn nso,
Apiti nna twaam no, yefii Filipi faa
nsu ani, na yɛde nnannum beduu wɔn
nkyɛn Troa; ɛhɔ na yedii nnanson.

*Onyan Eutiko*

7 Na nnawɔtwe mu da a edi kan no
a yehyiae sɛ yɛrebubu abodoo no,
Paulo kasa kyerɛɛ wɔn, efisɛ ade kye
a, ɔbɛkɔ, na ɔtoaa kasa no so ara kosii
ɔdasum. 8 Na akanea bebree wɔ
abansoro nea yɛahyiam hɔ. 9 Na
aberante bi a ne din de Eutiko te
mfɛnsere ano ada hatee, na esiane sɛ
Paulo kasa kyɛe nti, ɔtɔɔ nko fii
abansoro a ɛto so abiɛsa no so hwee
ase, na wɔmaa no so no, na wawu.
10 Na Paulo sian kobutuw no so, na
ɔyɛɛ no atuu kae sɛ: Monnyɛ gye-
gyeegye; na ne kra wɔ no mu. 11 Na
ɔforo bae, na obubuu abodoo na odii
no, ɔtoaa so kasae ara kosii adekyee,
na ofii hɔ kɔe. 12 Na wɔde abofra no
bae anikan, na ɛyɛɛ wɔn awerɛkyekye
a ɛnka.

---

23 Aso 19, 9; 2 Ko 1, 8–9. 24 Aso 16, 16. 29 Aso 20, 4. — 4 Aso 17, 10; 19, 29.
5 Aso 16, 8. 7 1 Ko 16, 2; Aso 2, 42; 2, 46. 10 1 Ah 17, 21.

*Paulo wɔ Efeso hyɛn gyinabea*

13 Na yedii kan kɔɔ hyɛn mu faa nsu
ani kɔɔ Aso sɛ yɛkɔfa Paulo wɔ hɔ;
sɛnea ɔhyehyɛe ne no, efisɛ ɔkae sɛ
ɔbɛfa fam akɔ hɔ. 14 Na ɔne yɛn
hyiae Aso no, yɛfaa no, na yɛbaa
Mitilene. 15 Na yetu fii hɔ, na ade
kyee no, yebeduu Kio ntentenso; na
n'adekyee bio no, yebeduu Samo; na
n'adekyee no, yeduu Mileto. 16 Na
Paulo aka sɛ obetwa Efeso ho, na wa-
nkɔkyɛ Asia; efisɛ ɔpɛ ntɛm, na sɛ
obetumi a, wɔakodu Yerusalem Pen-
tekoste da.

*Nkradi*

17 Na ofi Mileto soma kɔɔ Efeso
kohyiaa asafo no mu mpanyimfo.
18 Na wɔbaa ne nkyɛn no, ɔka kyerɛɛ
wɔn sɛ: Munim sɛnea efi da a edi kan
a mebaa Asia no, me ne mo trae bere
no nyinaa mu, 19 na mede ahobrɛase
adwene nyinaa ne nusu pii ne sɔhwɛ
a ɛbaa me so Yudafo buw a wobuw me
no mu mesom Awurade. 20 Na
mansiw nea ɛyɛ mfaso mu biara so, sɛ
ebia merenka menkyerɛ mo, na mekye-
rɛkyerɛɛ mo gua so ne afi mu, 21 na
midii Onyankopɔn fam adwensakra ne
Awurade Yesu Kristo mu gyidi ho
adanse mekyerɛɛ Yudafo ne Helafo.
22 Na afei, hwɛ, Honhom no hyɛ me
nti, merekɔ Yerusalem, na minnim
nea ɛbɛto me wɔ hɔ, 23 gye sɛ Honhom
Kronkron di me adanse nkurow nyinaa
mu ka sɛ ɔkyere ne amane twɛn me.
24 Na memfa eyi menyɛ biribi, nanso
mimmu me kra abooden memma me
ho, na mede anigye mawie me nantew
ne ɔsom a minyae Awurade Yesu nkyɛn
sɛ minni Nyankopɔn dom asɛmpa no
ho adanse no.
25 Na afei, hwɛ, minim sɛ mo a
menam mo mu mekaa ahenni no ho
asɛm no nyinaa renhu m'anim bio.
26 Enti nnɛ midi mo adanse sɛ me ho
afi mo nyinaa mogya ho; 27 efisɛ
mansiw biribiara so, sɛ ebia merenka
Onyankopɔn tirim agyina nyinaa me-
nkyerɛ mo. 28 Enti monhwɛ mo ho ne
nguankuw nyinaa a Honhom Kronkron
de mo asisi wɔn so ahwɛfo sɛ monyɛn
Onyankopɔn asafo a ɔde n'ankasa
mogya anya wɔn no yiye. 29 Na
minim sɛ me kɔ akyi no, mpataku bɔne
bɛhyɛn mo mu a wɔrenkyɛe nguankuw
no so. 30 Nso mo ankasa mu nnipa
bɛsɔre a wɔbɛka nkontomposɛm de
atwe asuafo no adi wɔn akyi. 31 Enti
monwɛn, monkae sɛ mfirihyia abiɛsa
ni, anadwo ne awia, minnyaee mo mu
biara afotu wɔ nusu mu da.
32 Na afei de, mede mo mehyɛ
Awurade nsa ne ne dom asɛm mu; ɔno
na obetumi de mo asi hɔ, na wama mo
agyapade wɔn a wɔatew wɔn ho
nyinaa mu. 33 M'ani ammere obiara
dwetɛ anaa sika anaa atade. 34 Mo
ankasa munim sɛ, nea ehia me ne wɔn
a wɔka me ho no, nsa yi ano adwuma
na mede minyae. 35 Ne nyinaa mu,
mekyerɛɛ mo sɛ ɛsɛ sɛ moyɛ adwuma
saa de boa wɔn a wɔyɛ mmerɛw, na
mokae Awurade Yesu nsɛm a ɔkae sɛ:
Ɔma mu wɔ nhyira mmom sen ogye.
36 Na ɔkaa saa no, ɔkotow ne nan-
kroma anim ne wɔn nyinaa bɔɔ mpae.
37 Na wɔn nyinaa sui pii, na wosusoo
Paulo kɔn few n'ano. 38 Na nea ɛyɛɛ
wɔn yaw bebrebe ne asɛm a ɔkae sɛ
wɔrenhu n'anim bio no. Na wokogyaa
no hyɛn no mu.

## Ti 21

Na ɛbae sɛ yɛne wɔn dii ntetewmu
no, yesiim nam nsu ani tee baa Ko, na
n'adekyee no, yeduu Rodo, na yefi hɔ
baa Patara. 2 Na yehuu hyɛn bi a
ɛrekɔ Foinike no, yɛkɔɔ mu, na yetui.
3 Na yɛn ani tua Kipro no, yegyaw
too benkum kɔɔ Siria, na yekosii fam
wɔ Tiro; efisɛ ɛhɔ na hyɛn no rekoyi
n'adesoa agu. 4 Na yekohuu asuafo
no no, yɛtraa hɔ nnanson, na wɔnam
Honhom no so ka kyerɛɛ Paulo sɛ
ɔnnkɔ Yerusalem. 5 Na yewiee nna
no di no, yefii hɔ tuu yɛn kwan, na wɔn
nyinaa ne wɔn yerenom ne wɔn mma
begyaa yɛn kwan de kosii sɛ yefii
kurow no mu, na yɛkotow mpoano hɔ
bɔɔ mpae. 6 Na yɛkrakraa yɛn ho no,
yɛkɔɔ hyɛn mu, na wɔsan kɔɔ fie.

*Ɔne Filipo tra Kaesarea*

7 Na yefi Tiro faa nsu ani beduu
Ptolemai; na yekokyiaa anuanom no,
yɛtraa wɔn nkyɛn da koro. 8 Na ade

**16** Aso 18, 21. **18** Aso 18, 19; 19, 10. **22** Aso 19, 21. **23** Aso 9, 16; 21, 4; 21, 11.
**24** Aso 21, 13. **26** Aso 18, 6. **28** 1 Ti 4, 16; 1 Pe 5, 2. **29** Mat 7, 15.
**33** Mat 10, 8; 1 Ko 9, 12; 1 Sa 12, 3. **34** Aso 18, 3; 1 Ko 4, 12; 1 Te 2, 9. **36** Aso 21, 5.
**38** Aso 20, 25. — **4** Aso 21, 11–12; 20, 23. **5** Aso 20, 36. **8** Aso 8, 40.

kyee no, yefi hɔ baa Kaesarea; na
yɛkɔɔ ɔsɛmpakafo Filipo a ofi baason
no mu fi kɔtraa ne nkyɛn. 9 Na ɔwɔ
mma, mmaabun baanan, a wɔhyɛ
nkɔm.

*Agabo hyɛ Paulo afiaseda ho nkɔm*

10 Yɛkyɛɛ hɔ kakra, na yɛwɔ hɔ no,
odiyifo bi a ne din de Agabo fi Yudea
bae; 11 na ɔbaa yɛn nkyɛn no, ɔfaa
Paulo abɔso de kyekyee ne nsa ne ne
nan kae sɛ: Sɛnea Honhom Kronkron
se ni: Ɔbarima a abɔso yi yɛ ne dea no,
Yudafo a wɔwɔ Yerusalem bɛkyekye
no saa ara, na wɔayi no ahyɛ aman-
aman nsa. 12 Na yɛtee eyinom no,
yɛne wɔn a wɔwɔ hɔ no srɛɛ no sɛ
ɔnnkɔ Yerusalem. 13 Na Paulo buae
sɛ: Adɛn na moresu na mububu me
koma yi? Me de, masiesie me ho sɛ
Awurade Yesu din nti ɛnyɛ ɔkyere nko
na wɔbɛkyere me, na mpo mewu
Yerusalem hɔ. 14 Na ɔmpene yɛn no,
yegyae kae sɛ: Nea Awurade pɛ nyɛ.

*Paulo du Yerusalem*

15 Na nna yi twaam no, yɛboaboaa
yɛn ho kɔɔ Yerusalem. 16 Na Kae-
sarea asuafo no mu bi nso ne yɛn kɔe,
na wɔde yɛn baa Mnason, Kiproni bi
a ɔyɛ osuani dedaw, nkyɛn sɛ yɛnkɔtra
hɔ. 17 Na yeduu Yerusalem no, anua-
nom no gyee yɛn fɛw so.

*Ɔne Yakobo nom nkɔmmɔbɔ*

18 Na ade kyee no, Paulo ne yɛn
kɔɔ Yakobo nkyɛn, na mpanyimfo no
nyinaa baa hɔ bi. 19 Na okyiaa wɔn
no, ɔkaa nea Onyankopɔn nam ne som
so ayɛ amanaman no mu mmiako
mmiako kyerɛɛ wɔn.

*Paulo pata Yudafo Kristofo*

20 Na wɔtee no, wɔhyɛɛ Onyankopɔn
anuonyam; na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Onua,
wuhu Yudafo mpempem a wɔagye adi
a wɔn nyinaa bɔ mmara no ho mmɔden.
21 Na wɔate wo ho asɛm sɛ wokye-
rɛkyerɛ Yudafo a wɔwɔ amanaman no
mu nyinaa sɛ wonnyaw Mose, na woka
sɛ wonntwa wɔn mma twetia, na
wonnni amanne no so. 22 Afei yɛnyɛ
no dɛn? Ɛnyɛ dɛn ara a, wɔbɛte sɛ
woaba. 23 Enti yɛ nea yɛreka akyerɛ
wo yi: Yɛwɔ mmarima baanan a bɔhyɛ
da wɔn so. 24 Fa wɔn na wo ne wɔn
nkodwira mo ho, na tua ka ma wɔn, na
wonyi wɔn ti; na wɔn nyinaa nhu sɛ
wo ho nsɛm a wɔtee no biara nnim, na
mmom wo ankasa nso wonam pɛpɛɛpɛ
di mmara no so. 25 Na amanaman a
wɔagye adi no ho de, yɛakyerɛw na
yɛabu'ntɛn sɛ wonyi wɔn ho mfi abosom
afɔre ne mogya ne mmoa a wɔanhwie
wɔn mogya na wowui ne aguamammɔ
ho. 26 Ɛnna Paulo faa mmarima no,
na n'adekyee a ɔne wɔn dwiraa wɔn
ho no, ɔne wɔn kɔɔ asɔrefi sɛ ɔkɔkyerɛ
ahodwira nna no wie a wobewie no,
na wɔabɛbɔ afɔre ama wɔn nyinaa
mmiako mmiako.

*Nkurɔfokuw kyere no*

27 Na nnanson no reyɛ adu no,
Yudafo a wofi Asia no huu no asɔrefi
no, wɔhwanyan nnipa a ahyia hɔ no
nyinaa ma wosusoo no mu teɛɛm sɛ:
28 Israel mmarima, mommɛboa! Oyi
ne onipa a ɔkyerɛkyerɛ nnipa nyinaa
mmaa nyinaa tia ɔman ne mmara ne
ɛha yi, na ɔde Helafo nso aba asɔrefi
de efi abɛka kronkronbea ha yi.
29 Nso wohuu ɔne Efesoni Trofimo wɔ
kurom hɔ kan, enti wosusuwii sɛ
Paulo de no akɔ asɔrefi hɔ. 30 Na
kurow no nyinaa bɔɔ twi, na nkurɔfo no
de mmirika bɛboaa wɔn ho ano; na
wosusoo Paulo mu twee no fii asɔrefi
hɔ, na ntɛm ara wɔtotoo apon no mu.

*Romafo safohene gye no*

31 Na wɔrehwehwɛ akum no no,
asɛm no koduu asraafo apem so safo-
hene no asom sɛ Yerusalem nyinaa
ayɛ sakasaka. 32 Na ntɛm ara ɔfaa
asraafo ne ɔha so panyin, na ɔde
mmirika kɔtoaa wɔn. Na wohuu ɔsafo-
hene ne asraafo no, wogyaee Paulo
hwe. 33 Ɛnna ɔsafohene no kɔ kosoo
no mu, na ɔhyɛe sɛ wɔmfa nkɔnsɔ-
nkɔnsɔn abien ngu no, na obisaa no
onipa ko a ɔyɛ ne nea wayɛ. 34 Na
nkurɔfokuw no mu binom teɛɛm sɛɛ,
na ebinom nso teɛɛm sɛɛ. Na sakasaka
no nti ontumi nhu mu nokware no,
ɔhyɛe sɛ wɔmfa no nkɔ aban mu.
35 Na oduu ntrapoe no so no, na
nkurɔfokuw no ani abere nti, asraafo

9 Aso 2, 17. 10 Aso 11, 28. 11 Aso 20, 23. 12 Mat 16, 22. 13 Aso 20, 24.
18 Aso 15, 13; Gal 1, 19. 20 Aso 15, 1. 21 Aso 16, 3; Rom 10, 4. 23 Aso 18, 18.
25 Aso 15, 20; 15, 29. 26 Num 6, 9–20. 28 Aso 6, 13; Hes 44, 7.
29 Aso 20, 4; 2 Ti 4, 20. 33 Aso 21, 11; 20, 23.

no soaa no, 36 efisɛ ɔman no mu
nnipakuw kɛse dii n'akyi teɛɛm sɛ:
Yi no hɔ!

*Paulo kyerɛ onipa ko a ɔyɛ*

37 Na wɔde Paulo rebɛkɔ aban no
mu no, ɔka kyerɛɛ ɔsafohene no sɛ: So
mewɔ ho kwan sɛ meka asɛm bi
mekyerɛ wo? Na ose: Wunim Hela
kasa anaa? 38 So ɛnyɛ wone Misrini
a nnaano ɔyɛɛ sakasaka, na ɔde mma-
rima awudifo mpemnan kɔɔ sare so
no? 39 Na Paulo kae sɛ: Meyɛ
Yudani a mifi Tarso, Kilikia kurow a
ɛwɔ din no mu nipa ne me. Nanso
mesrɛ wo, ma me kwan na menkasa
menkyerɛ ɔman no. 40 Na ɔmaa no
kwan no, Paulo gyinaa ntrapoe no so
de ne nsa nyamaa nkurɔfo no; na
wɔyɛɛ kranana no, ɔde Hebri kasa san
ne nne mu kae sɛ:

## Ti 22

*Paulo ka n'adwensakra ho asɛm*
(3–21: Aso 9, 1–29; 26, 9–20)

Anuanom ne agyanom, muntie m'ano
a mereyi makyerɛ mo yi! 2 Na wɔtee
sɛ ɔkasa Hebri kasa de kyerɛ wɔn no,
wɔyɛɛ komm koraa. Na ose:
3 Meyɛ Yudani a wɔwoo me Tarso
wɔ Kilikia, na wɔyɛn me kurow yi mu
Gamaliel nan ase, na wɔkyerɛkyerɛɛ
me agyanom mmara no mu pɛ, na
mebɔɔ Onyankopɔn ho mmɔden sɛnea
mo nyinaa moyɛ nnɛ yi. 4 Na metaa
ɔkwan yi de kɔɔ owu mu. Mekyeree
mmarima ne mmea, na miyii wɔn ma
wɔde wɔn koguu afiase, 5 sɛnea ɔsɔfo
panyin nso ne mpanyimfo nyinaa di
me adanse. Wɔn nkyɛn nso na miko-
gyee nhoma sɛ mede mekɔma anuanom
no, na mekɔɔ Damasko sɛ mekɔfa wɔn
a wɔwɔ hɔ no nso makyere wɔn maba
Yerusalem, na wɔatwe wɔn aso.
6 Na ɛbae sɛ menam ɔkwan no so na
mebɛn Damasko no, ɛbɛyɛ sɛ owi-
gyinae no, mpofirim hann kɛse bi fi
soro hyerɛn betwaa me ho hyiae.
7 Na mehwee fam, na metee nne bi a
ese me sɛ: Saul, Saul, adɛn na wotaa
me? 8 Na mibuae sɛ: Ɛyɛ wo hena,
Awura? Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Ɛyɛ me
Yesu Nasareni a wotaa no no. 9 Na
wɔn a wɔne me nam no huu hann no
de, nanso wɔante nea ɔne me kasa no
nne. 10 Na mekae sɛ: Dɛn na menyɛ,
Awurade? Na Awurade ka kyerɛɛ me
sɛ: Sɔre kɔ Damasko, na ɛhɔ na wɔbɛka
wo ade a woahyɛ sɛ yɛ nyinaa ho asɛm.
11 Na hann no anuonyam amma manhu
ade nti, wɔn a wɔne me nam no susoo
me nsa, na wɔde me kɔɔ Damasko.
12 Na ɔbarima bi a wɔfrɛ no Anania a
ɔfɛre ade sɛnea mmara te a Yudafo a
wɔwɔ hɔ nyinaa bɔ no din pa 13 baa
me nkyɛn begyinaa hɔ ka kyerɛɛ me sɛ:
Onua Saul, hu ade! Na ɛdɔn no ara
mu memaa m'ani so mihuu no. 14 Na
ɔkae sɛ: Yɛn agyanom Nyankopɔn ayi
wo ato hɔ sɛ hu ne pɛ a ɔpɛ, na hu
ɔtreneeni no, na te nne bi fi n'anom.
15 Na wobɛyɛ ne dansefo, na woadi
nea woahu na woate ho adanse akyerɛ
nnipa nyinaa. 16 Na afei, adɛn na
wotwentwɛn wo nan ase? Sɔre ma
wɔmmɔ wo asu nhohoro wo bɔne, na
bɔ Awurade din!
17 Na ɛbae sɛ mesan mebaa Yeru-
salem na merebɔ mpae asɔrefi no, ade
tɔɔ me so, 18 na mihuu no, na ɔka
kyerɛɛ me sɛ: Ma wo ho nyɛ hare na fi
Yerusalem ntɛm, efisɛ wɔrennye
w'adanse a wubedi me ho no. 19 Na
mekae sɛ: Awurade, wɔn ara wonim
sɛ wɔn a wogye wo di no, mede wɔn
miguu afiase, na mehwee wɔn hyia
adan nyinaa mu. 20 Na wɔrehwie wo
dansefo Stefano mogya agu no, na me
nso migyina ho, na mepene so, na
mehwɛɛ wɔn a wokum no no ntade so.
21 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Kɔ, na mɛsoma
wo mafi ha akɔ akyirikyiri, amanaman
mu.

*Wɔkyere no*

22 Na wotiee no beduu asɛm yi so,
na wɔmaa wɔn nne so sɛ: Yi saa onipa
yi fi asase so, na ɛnsɛ sɛ ɔtra ase.
23 Na wɔreteɛteɛm na wɔretow wɔn
ntama gu tu mfutuma gu ahunum no,
24 ɔsafohene no hyɛe sɛ wɔmfa no nkɔ
aban mu kae sɛ wɔmfa mpire mmisa
no, na onhu dekode a enti wɔbom gu
no so yi. 25 Na wɔde nhama no twee
no mu no, Paulo ka kyerɛɛ ɔha so
panyin a ogyina hɔ no sɛ: Mowɔ ho
kwan sɛ moka onipa a ɔyɛ Romani na
wommuu no fɔ mpire anaa? 26 Na
ɔha so panyin no tee saa no, ɔkɔka

36 Aso 22, 22; Luk 23, 18. 39 Aso 9, 11. — 1 Aso 7, 2; 13, 26. 2 Aso 21, 40.
3 Aso 5, 34. 4 Aso 8, 3. 19 Aso 22, 4. 20 Aso 7, 58; 8, 1. 21 Aso 9, 15; 13, 2.
22 Aso 21, 36. 25 Aso 16, 37; 23, 27.

kyerɛɛ ɔsafohene no sɛ: Ɛdɛn na wore-
bɛyɛ yi? Hwɛ, onipa yi yɛ Romani.
27 Na ɔsafohene no bae bɛka kyerɛɛ
no sɛ: Sɛ woyɛ Romani a, ka kyerɛ me!
Na ose: Yiw. 28 Na ɔsafohene no
buae sɛ: Me de, ɔmammayɛ yi, mede
sika pii na ɛtɔe. Na Paulo se: Me de,
wɔde woo me. 29 Ɛnna ntɛm ara wɔn
a wɔrebebisa no no fii ne nkyɛn. Na
ɔsafohene no tee sɛ ɔyɛ Romani no,
osuroe sɛ wakyere no.

*Paulo gyina asɛnnii*

30 Na ade kyee no, ɔpɛ sɛ ohu dekode
a enti Yudafo toto n'ano no mu nokware
nti, ɔsan no fii ne nkyehama mu, na
ɔhyɛe sɛ asɔfo mpanyin ne wɔn baguafo
nyinaa mmra, na ɔma wɔde Paulo bae
begyinaa wɔn anim.

## Ti 23

*Paulo ka sɛ odi bem*

Na Paulo gyen n'ani hwɛɛ baguafo
no kae sɛ: Anuanom, me de, ahonim
pa nyinaa na mede mabɔ me bra mama
Onyankopɔn mede mabesi nnɛ yi.
2 Na ɔsɔfo panyin Anania hyɛɛ wɔn a
wogyina ne ho no sɛ wɔmmɔ n'ano so.
3 Ɛnna Paulo ka kyerɛɛ no sɛ: Ɔbɔ na
Onyankopɔn bɛbɔ wo, wo ɔfasu a
wɔahoa ho; na wote hɔ rebu me ntɛn
sɛnea mmara no te, nanso wubu mmara
no so hyɛ sɛ wɔmmɔ me? 4 Na wɔn a
wogyina ho no kae sɛ: Onyankopɔn
sɔfo panyin na woyaw no yi? 5 Ɛnna
Paulo kae sɛ: Anuanom, minnim sɛ ɔyɛ
ɔsɔfo panyin; efisɛ wɔakyerɛw sɛ:
Nkasa wo man panyin ho bɔne!

*Farisifo ne Sadukifo ntam mpaapaemu*

6 Na Paulo hui sɛ ɔfa yɛ Sadukifo,
na ɔfa nso yɛ Farisifo no, ɔteɛɛm gua
mu hɔ sɛ: Anuanom, meyɛ Farisini ne
Farisifo ba; awufo sɔre ne ɛho anidaso
nti na wɔrebu me ntɛn yi. 7 Na ɔkaa
saa no, akasakasa baa Farisifo ne
Sadukifo no ntam, na nnipakuw no mu
paee. 8 Efisɛ Sadukifo ka sɛ awufo
sɔre anaa ɔbɔfo anaa honhom nni hɔ,
na Farisifo de, wogye ne nyinaa di.
9 Na wɔteɛteɛm kɛse, na kyerɛwfo a
wowɔ Farisifo fa mu no sɔre kasa-
kasae sɛ: Yenhu bɔne bi onipa yi mu;
na sɛ honhom anaa ɔbɔfo akasa akyerɛ
no ɛ?

*Ɔsafohene no gye Paulo bio*

10 Na akasakasa no mu yɛɛ den no,
ɔsafohene no suroe sɛ ebia wɔbɛtetew
Paulo nti, ɔhyɛɛ asraafo no sɛ wonsian
mmehuam no wɔn nsam, na wɔmfa no
nkɔ aban mu.

*Yesu kyekye Paulo werɛ*

11 Na anadwo no, Awurade begyinaa
ne nkyɛn kae sɛ: Ma wo bo nyɛ duru;
na sɛnea woadi me ho adanse Yeru-
salem ha yi, saa nso na ɛsɛ sɛ wukodi
adanse Roma.

*Wɔpam ɔsomafo no tiri so*

12 Na ade kyee no, Yudafo no mu
binom pam kekaa wɔn ho ntam sɛ
wɔrennidi, nanso wɔrennom, gye sɛ
wɔakum Paulo ansa. 13 Na wɔn a
wɔboom pam ne tiri so yi bɛboro adu-
anan; 14 na wɔbaa asɔfo mpanyin
ne mpanyimfo no nkyɛn bɛkae sɛ:
Yɛakeka yɛn ho ntam sɛ hwee renka
yɛn ano, gye sɛ yɛakum Paulo ansa.
15 Enti afei mo ne baguafo nkɔbɔ din
nkyerɛ ɔsafohene no, na ɔmfa no mmrɛ
mo, sɛnea morebebisa ne ho asɛm no mu
yiye; na yɛn de, ansa na obedu ha no,
yebekum no.

*Ne wɔfase bɔ ɔsafohene no amanneɛ*

16 Na Paulo wɔfase tee wɔn tɛw no,
ɔkɔe kɔhyɛn aban no mu kɔbɔɔ din
kyerɛɛ Paulo. 17 Na Paulo frɛɛ ɔha
so mpanyin no mu biako kae sɛ: Fa
aberante yi kɔ ɔsafohene nkyɛn; na
ɔwɔ asɛm bi ka kyerɛ no. 18 Ɛnna
ɔfaa no de no kɔɔ ɔsafohene no nkyɛn
kae sɛ: Ɔdeduani Paulo frɛɛ me sɛ
memfa aberante yi memmra wo nkyɛn,
na ɔwɔ asɛm bi ka kyerɛ wo. 19 Na
ɔsafohene no soo ne nsa, na ɔne no
kɔɔ fa baabi, na obisae sɛ: Dɛn na
wowɔ ka kyerɛ me? 20 Na ose:
Yudafo apam sɛ wɔbɛsrɛ wo, na
ɔkyena wode Paulo asian aba gua mu
sɛnea wɔrebebisa ne ho asɛm mu yiye.
21 Nanso ntie wɔn! Na wɔn mu
mmarima bɛboro aduanan retɛw no;
na wɔakeka wɔn ho ntam sɛ wɔrennidi
na wɔrennom, gye sɛ wɔakum no ansa;
na afei wɔasiesie wɔn ho, na wɔretwɛn
sɛ wobɛma ho kwan.

1 Aso 22, 1; 24, 16. 3 Mat 23, 27. 5 Ex 22, 28. 6 Aso 22, 3; 26, 5.
8 Mat 22, 23. 9 Aso 25, 25; 5, 39. 11 Aso 18, 9; 19, 21; 28, 16; 28, 23.

*Ɔsafohene no ma wɔde no kɔ Kaesarea*

22 Ɛnna ɔsafohene no gyaa aberante
no kwan na ɔhyɛɛ no sɛ: Nka nkyerɛ
obiara sɛ woayi me asotiw! 23 Na
ɔfrɛɛ asraafo ha so mpanyin no mu
baanu bi kae sɛ: Munsiesie asraafo
ahanu na wɔnkɔ nkɔso Kaesarea, ne
apɔnkɔfo aduɔson, ne mpɛmɛkurafo
ahanu, anadwo dɔn a ɛto so abiɛsa mu.
24 Na wonsiesie mmoa nso, na wɔmfa
Paulo ntra so mfa no dwoodwoo nkɔma
amrado Felike. 25 Na ɔkyerɛw nhoma
a emu asɛm se: 26 Klaudio Lisia de
eyi kyia amrado pa Felike. 27 Ɔba-
rima yi a Yudafo kɔfaa no sɛ anka
wobekum no na me ne dɔm kɔe kohuam
no no, mate sɛ ɔyɛ Romani. 28 Na
mepɛe sɛ anka mihu dekode a wɔde
reto no so no, mede no mekɔɔ wɔn gua
mu; 29 na mihui sɛ wɔn mmara ho
asɛmmisa nti na wɔne no wɔ nkuro, na
wɔamfa biribi a ɛsɛ owu anaa ɔkyere
anto no so. 30 Nanso wɔayi me
asotiw sɛ nnipa bi retɛw ɔbarima no
nti, merema wɔde no abrɛ wo, na mahyɛ
ne nkurobɔfo no nso sɛ wɔmmɛka nea
wɔwɔ wɔ ne ho no w'anim.

*Paulo gyina Felike anim*

31 Ɛnna asraafo no faa Paulo, sɛnea
wɔhyɛɛ wɔn no, na wɔde no kɔɔ Anti-
patri anadwo no. 32 Na ade kyee no,
wɔmaa apɔnkɔfo no ne no kɔe, na
wɔsan baa aban no mu bio. 33 Na
wɔn de, woduu Kaesarea na woyii
nhoma no maa amrado no, wɔde Paulo
nso kogyinaa n'anim. 34 Na amrado
no kan nhoma no wiei na obisaa ɔman
ko a ofi mu na ɔtee sɛ ofi Kilikia no,
35 ɔkae sɛ: Wo nkurobɔfo no ba a, na
metie wo. Na ɔhyɛe sɛ wɔmfa no nsie
Herode aban mu.

## Ti 24

*Tertulo bɔ ɔsomafo no ho nkuro*

Na ne nnannum so no, ɔsɔfo panyin
Anania ne mpanyimfo no ne ɔkyeame
bi a ɔde Tertulo bae, na wɔbɛbɔɔ Paulo
ho nkuro kyerɛɛ amrado no. 2 Na
wɔfrɛɛ no no, Tertulo fii ase bɔɔ nkuro
sɛ: Esiane sɛ wo nti yɛanya asomdwoe
bebree ne amansesɛw a ɛnam wo
nimdeɛ so aba ɔman yi mu nti,
3 Felike pa, yɛde aseda gye daa wɔ
mmaa nyinaa. 4 Na mempɛ sɛ asɛm
no kyekyɛ bebrebe ma wo nti, mesrɛ
wo, fa wo ankasa ayamye no tie yɛn
kakraa bi. 5 Yɛahu ɔbarima yi sɛ ɔyɛ
obusufo a ɔde mansotwe ba Yudafo a
wɔwɔ wiase nyinaa mu, na ɔyɛ Nasarefo
fekuw no mu panyin. 6 Na ɔsɔ hwɛe
sɛ ɔde efi bɛka asɔrefi nso. Na
yɛkɔkyeree no, (na anka yɛpɛe sɛ yɛfa
yɛn mmara so bu no ntɛn; 7 na
ɔsafohene Lisia bae de abransɛm
dennen begyee no yɛn nsam de no kɔe,
8 na ɔhyɛɛ wɔn a wɔne no wɔ nkuro no
sɛ wɔmmra wo nkyɛn;) enti wo ankasa
wubisa no a, wubehu nea enti a yɛne
no bɔ nkuro yi nyinaa. 9 Na Yudafo
no nso foaa no nsɛmmoa sɛ nsɛm yi
te sa.

*Paulo ka sɛ odi bem*

10 Na amrado no nyamaa Paulo sɛ
ɔnkasa no, obuae sɛ: Esiane sɛ minim
sɛ wufi yɛɛ ɔman yi temmufo adi
mfirihyia pii nti, mede koma pa mereyi
m'ano. 11 Wubetumi ahu sɛ ɛmmoro
dadu nnamien a mekɔɔ Yerusalem sɛ
merekɔsɔre. 12 Na wɔanhu me asɔrefi
anaa hyia adan mu anaa kurom hɔ sɛ
me ne obi rekasa, anaasɛ mehwanyan
nkurɔfo no, 13 nanso wɔrentumi
nkyerɛ me nneɛma a enti wɔtoto m'ano
yi ase. 14 Na eyi de, mepaem meka
mekyerɛ wo sɛ Ɔkwan a wɔfrɛ no sɛ
fekusɛm no mu na mesɔre m'agyanom
Nyankopɔn, na migye nneɛma a wɔa-
kyerɛw mmara ne adiyifo mu nyinaa
midi. 15 Na mewɔ Onyankopɔn ho
anidaso a wɔn ankasa nso hwɛ no
kwan, sɛ owusɔre a wɔn a wɔteɛ ne
wɔn a wɔnteɛ bɛsɔre no bɛba. 16 Na
eyi mu na mesɔ me ho mehwɛ, sɛ
menya ahonim a enni fɔ Onyankopɔn
ne nnipa fam daa.
17 Na mfirihyia bebree akyi no,
mebae sɛ mede ayɛyɛde mebrɛ me man
na mabɛbɔ afɔre; 18 ɛno mu na
wohuu me sɛ meredwira me ho asɔrefi
hɔ, nso ɛnyɛ me ne nkurɔfokuw anaasɛ
meyɛɛ gyegyeegye bi. 19 Na ɛyɛ
Yudafo bi a wofi Asia, wɔn na anka ɛsɛ
sɛ wɔba w'anim ha, na sɛ wɔwɔ me ho
asɛm bi a, wɔne me abɛbɔ nkuro.
20 Anaasɛ eyinom nka sɛ migyina

**27** Aso 21, 33; 22, 25. **28** Aso 22, 30. **29** Aso 23, 6; 23, 9; 18, 14–15. **30** Aso 24, 8. **34** Aso 22, 3. — **5** Aso 17, 6. **6** Aso 21, 28. **8** Aso 23, 30. **11** Aso 21, 17. **14** Aso 24, 5. **15** Dan 12, 2; Yoh 5, 28–29. **16** Aso 23, 1. **17** Rom 15, 25–26; Gal 2, 10. **18** Aso 21, 27.

baguafo no anim no, wohuu me ho ade
a ɛnteɛ bi anaa, 21 gye asɛm biako
yi a migyina wɔn mu no, meteɛɛm
mekae sɛ: Awufo sɔre ho na morebu
me ntɛn nnɛ yi.

*Felike ne Paulo di no brɛoo*

22 Na Felike huu Ɔkwan no ho asɛm
no mu yiye no, ɔsan wɔn ansa sɛ: Sɛ
ɔsafohene Lisia ba a, na mɛhwɛ mo
asɛm no madi. 23 Na ɔhyɛɛ asraafo
ha so panyin no sɛ ɔmfa no nsie, na
wɔnnyɛ no biribi, na ne ho nnipa no bi
bɛsom no anaasɛ ɔba ne nkyɛn a,
ɔnnkame no.

*Felike tu hyɛ mfe abien*

24 Na nna bi akyi no, Felike ne ne
yere Drusila a ɔyɛ Yudani bae, na
ɔsoma kɔfrɛɛ Paulo, na wotiee Kristo
Yesu mu gyidi no ho asɛm. 25 Na
ɔreka trenee ne anidahɔ ne atemmu a
ɛreba no ho asɛm no, Felike suroe, na
obuae sɛ: Mprempren de, kɔ, na minya
adagyew a, mɛma wɔabɛfrɛ wo. 26 Na
n'ani da so nso sɛ Paulo bɛma no sika
na wagyaa no; enti na daa ɔma wɔkɔfrɛ
no, na ɔne no bɔ nkɔmmɔ. 27 Na
mfirihyia abien dui no, Porkio Festo
besii Felike ananmu; na Felike pɛe
sɛ ɔsɔ Yudafo ani nti, ogyaw Paulo
dua mu.

## Ti 25

*Festo bedi amrado*

Na afei Festo baa ne man a odi so
amrado no mu, na nnansa akyi no, ofi
Kaesarea kɔɔ Yerusalem. 2 Na asɔfo
mpanyin ne Yudafo no bɛbɔɔ Paulo ho
nkuro kyerɛɛ no, 3 na wɔpaa no kyɛw
srɛɛ no sɛ ɔnnom wɔn, na ɔnsoma nkɔfa
no mmra Yerusalem; na anka wɔatɛw
no ɔkwan mu akum no. 4 Na Festo
buae sɛ Paulo ntra Kaesarea, na
ɛrenkyɛ na ɔno ankasa akɔ hɔ. 5 Na
ɔkae sɛ: Enti momma mo mu atitiriw
ne me nkɔ, na sɛ ɔbarima yi ho wɔ asɛm
bi a, wɔne no nkɔbɔ nkuro.

*Paulo ka bio sɛ onni fɔ*

6 Na odii wɔn nkyɛn bɛboro nna-
wɔtwe anaa dadu no, osian kɔɔ
Kaesarea. Na ade kyee a ɔkɔtraa
asɛnni agua so no, ɔhyɛe sɛ wɔmfa
Paulo mmra. 7 Na ɔbae no, Yudafo
a wofi Yerusalem bae no bɛbɔɔ ne ho
dantaban na wɔkaa ne ho nsɛmmɔne
pii a emu yɛ duru a wontumi nkyerɛ
ase. 8 Na Paulo yii ano sɛ: Menyɛɛ
Yudafo mmara anaa asɔrefi anaa
Kaesare ho bɔne bi ɛ.

*Paulo de n'asɛm kɔdan Kaesare*

9 Na Festo pɛe sɛ ɔsɔ Yudafo ani
nti, obuaa Paulo sɛ: Wopɛ sɛ wokɔ
Yerusalem, na wɔabu wo nneɛma yi
ho ntɛn m'anim wɔ hɔ? 10 Na Paulo
kae sɛ: Kaesare asɛnni agua anim na
migyina, na ɛha na ɛsɛ sɛ wobu me
ntɛn, na Yudafo de, menyɛɛ wɔn bɔne
bi ɛ, sɛnea wo nso wunim yiye. 11 Na
sɛ midi fɔ anaasɛ mayɛ biribi a ɛsɛ owu
a, menhwehwɛ sɛ owu no bɛpare me;
na sɛ nneɛma a enti wɔtoto m'ano yi
biara nnim a, obi ntumi mfa me nkyɛ
wɔn. Mede asɛm no medan Kaesare.
12 Ɛnna Festo ne baguafo no kasae no,
obuae sɛ: Wode akɔdan Kaesare a,
Kaesare nkyɛn na wobɛkɔ.

*Festo ka Paulo ho asɛm kyerɛ Herode Agripa*

13 Na nna bi twaam no, ɔhene
Agripa ne Berenike baa Kaesarea
bekyiaa Festo. 14 Na wɔkyɛɛ hɔ nti,
Festo kaa Paulo ho asɛm no kyerɛɛ
ɔhene no sɛ: Ɔbarima bi wɔ hɔ a Felike
gyaw no mpokyerɛ mu; 15 na mekɔɔ
Yerusalem no, asɔfo mpanyin ne
Yudafo mpanyimfo bɛbɔɔ ne ho nkuro
kyerɛɛ me srɛɛ me sɛ mimmu no ntɛn.
16 Na mibuaa wɔn sɛ ɛnyɛ Romafo
amanne sɛ wobeyi onipa bi ama, gye
sɛ nkurobɔfo no ne nea wɔne no wɔ
nkuro no hyia, na onya ɔkwan yi nea
wɔde ato no so no ano ansa. 17 Enti
wobehyiaa ha no, mantwe asɛm no
manto hɔ, na ade kyee no, mekɔtraa
asɛnni agua so, na mehyɛe sɛ wɔmfa
onipa no mmra. 18 Na no nkurobɔfo
no begyinaa ne ho no, wɔanka nsɛm a
misusuwii no biara angu no so, 19 na
mmom wɔn ankasa nyamesom ho
akyinnye bi na wɔne no gyei, ɛne Yesu
bi a wawu a Paulo ka sɛ ɔte ase. 20 Na
sɛ minhu sɛnea mɛhwehwɛ saa
akyinnyegye yi mu nti, mibisaa no sɛ
ɔbɛkɔ Yerusalem na wɔakobu no nsɛm
yi ho atɛn anaa? 21 Na esiane sɛ
Paulo de asɛm no danee sɛ wɔmfa no

---

21 Aso 23, 6. 22 Aso 23, 26. 23 Aso 27, 3. — 2 Aso 24, 1. 3 Aso 23, 15.
14 Aso 24, 27. 19 Aso 18, 15.

nsie mma enkodu otumfoɔ anim nti,
mehyɛe sɛ wɔmfa no nsie nkosi sɛ
mɛma wɔde no akɔma Kaesare. 22 Na
Agripa ka kyerɛɛ Festo sɛ: Anka me
nso mepɛ sɛ mitie onipa no. Na ose:
Ɔkyena wubetie no.

*Paulo gyina Agripa anim*

23 Enti ade kyee no, Agripa ne
Berenike de ahokeka a ɛte apɔw bae,
na wɔne asafohene ne kurom hɔ nnipa
a wɔwɔ din kɔɔ nea wotie asɛm no, na
Festo hyɛe no, wɔde Paulo bae. 24 Na
Festo kae sɛ: Ɔhene Agripa ne mma-
rima a mo ne yɛn wɔ ha yi nyinaa,
moahu nea Yudafo nyinaa de n'asɛm
aba m'anim Yerusalem ne ɛha yi, na
wɔka sɛ ɛnsɛ no sɛ ɔtra ase bio no.
25 Mahu sɛ ɔnyɛɛ biribiara a ɛsɛ owu,
nanso ɔno ankasa de asɛm no akɔdan
otumfoɔ nti, mahyɛ sɛ mɛma wɔde no
akɔ hɔ. 26 Nanso minni ne ho asɛm
pa bi a mɛkyerɛw makɔma owura; enti
na mede no maba mo anim, ne titiriw
no, ɔhene Agripa, anim, na sɛ wonya
hu asɛm no mu a, manya biribi makye-
rɛw. 27 Na ɛyɛ me sɛ enni ase sɛ
mema wɔde ɔdeduani kɔ, na menkyerɛ
asɛm ko a wɔde ato no so.

## Ti 26

*Paulo ka n'asetra mu nsɛm*
(9–20: Aso 9, 1–29; 22, 3–21)

Na Agripa ka kyerɛɛ Paulo sɛ:
Wɔama wo kwan sɛ ka w'asɛm. Ɛnna
Paulo teɛɛ ne nsa yii ano sɛ: 2 Mibu
sɛ ɛyɛ akraye ma me sɛ merebeyi m'ano
nnɛ wo, ɔhene Agripa, anim, wɔ
nneɛma a Yudafo de toto m'ano nyinaa
ho, 3 ne titiriw no, wunim amanne
nyinaa ne akyinnyegyesɛm a ɛwɔ
Yudafo mu; enti mesrɛ wo sɛ tɔ wo bo
ase tie me.

4 M'asetra a efi me mmofraase no
de, sɛnea efii ase na ɛte me manfo mu
wɔ Yerusalem no, Yudafo nyinaa nim.
5 Na wonim me fi mfiase dedaw, nso
sɛ wɔpɛ sɛ wodi ho adanse a, wonim
me sɛ mefraa fekuw a wodi yɛn som
so pɛpɛɛpɛ no mu mebɔɔ me bra sɛ
Farisini. 6 Na afei migyina ha na
wɔrebu me ntɛn Onyankopɔn bɔ a
ɔhyɛɛ agyanom no ho anidaso nti.
7 Ɛno ara na yɛn mmusuakuw dumien
no de awia ne anadwo som a emu yɛ
den ma wɔn ani da so sɛ wobenya;
ɔhene, saa anidaso yi nti na Yudafo
toto m'ano yi. 8 Adɛn nti na mubu
eyi asɛm a wonnye nni sɛ Onyankopɔn
nyan awufo?

9 Ɛwom sɛ ɛyɛɛ m'ankasa nso sɛ ɛsɛ
me sɛ meyɛ nneɛma pii mitia Yesu
Nasareni no din; 10 ɛno nso na meyɛe
Yerusalem, na minyaa asɔfo mpanyin
nkyɛn tumi no, mede ahotefo bebree
miguu afiase. Na wokum wɔn a,
mede m'ano meto mu bi. 11 Na metaa
metwee wɔn aso hyia adan nyinaa mu,
na mehyɛɛ wɔn ma wɔkaa abususɛm,
na m'ani beree wɔn so dodo nti, metaa
wɔn koduu ananafo nkurow so.

*Paulo adwensakra*

12 Ɛno mu na menam sɛ merekɔ
Damasko, na asɔfo mpanyin ama me
tumi ne ɛho kwan. 13 Na owigyinae,
ɔhene, ɔkwan so no, mihuu hann bi a
ɛkyɛn owia haran sɛ efi soro betwaa
me ne wɔn a wɔne me nam no ho
hyiae. 14 Na yɛn nyinaa hwehwee
ase no, metee nne bi a ɛkasa kyerɛɛ me
Hebri kasa mu sɛ: Saul, Saul, adɛn nti
na wotaa me? Ɛyɛ den ma wo sɛ
wobɛto ɔkafo poma ano dade anankoti.
15 Na mise: Ɛyɛ wo hena, Awura? Na
Awurade kae sɛ: Ɛyɛ me Yesu a wotaa
no no. 16 Na sɔre gyina wo nan so;
na eyi nti na miyii me ho mekyerɛɛ wo,
sɛ meyi wo mayɛ wo nneɛma a woahu
me wom ne nea merebeyi me ho
makyerɛ wo wom no ho somfo ne
dansefo. 17 Na megye wo mafi ɔman
no ne amanaman a meresoma wo wɔn
nkyɛn no nsam, 18 na woabue wɔn
ani, na wɔadan afi sum mu aba hann
mu, na wɔafi Satan tumi ase aba
Onyankopɔn nkyɛn, na wɔanya bɔne
fafiri ne agyapade wɔn a wɔde ogye a
wogye me di no atew wɔn ho no mu.

19 Enti, ɔhene Agripa, manyɛ ɔsoro
ade a woyi kyerɛɛ me no ho asoɔden,
20 na meka mekyerɛɛ wɔn a wɔwɔ
Damasko kan, ne wɔn a wɔwɔ Yeru-
salem ne Yudea asase nyinaa so, ne
amanaman no, sɛ wɔnsakra wɔn
adwene, na wɔnnan mmra Onyankopɔn
nkyɛn, na wɔnyɛ nnwuma a ɛsɛ
adwensakra.

---

22 Luk 23, 8. 24 Aso 25, 2; 25, 7; 2, 22. — 5 Aso 23, 6; Flp 3, 5. 6 Aso 28, 20.
7 Aso 24, 15. 18 Aso 20, 32. 19 Gal 1, 16.

21 Eyi nti na Yudafo bɛkyeree me
asɔrefi pɛe sɛ wokum me. 22 Na sɛ
Onyankopɔn di m'akyi nti na migyina
hɔ de abedu nnɛ yi, na midi nnipa
nketewa ne akɛse adanse, na menka
biribiara sɛ nea adiyifo ne Mose kae
sɛ ɛbɛba no: 23 sɛ Kristo no behu
amane, na wadi awufo sɔre mu kan
ama wɔaka hann ho asɛm akyerɛ ɔman
no ne amanaman mufo.

*Festo bu Paulo ɔbɔdamfo*

24 Na oyii n'ano saa no, Festo de
nne kɛse kae sɛ: Paulo, woabɔ dam,
nhomanim bebrebe abɔ wo dam.
25 Na ose: Memmɔɔ dam ɛ, ɔpanyin
Festo, na meka nokware ne anidahɔ
nsɛm. 26 Na ɔhene a mede nnam
meka asɛm mekyerɛ no yi nim nsɛm yi
mu; na migye midi sɛ eyinom biara
nhintaw no, efisɛ wɔanyɛ eyi kokoam.
27 Ɔhene Agripa, wugye adiyifo no di
anaa? Minim sɛ wugye di.

*Paulo nsɛm ka Agripa koma*

28 Na Agripa ka kyerɛɛ Paulo sɛ:
Aka kakraa na woama madan okristoni.
29 Na Paulo se: Anka mepɛ Onya-
nkopɔn fam sɛ aka kakraa oo, aka
bebree oo, ɛnyɛ wo nko, na mmom wɔn
a wotie me nnɛ yi nyinaa nso nyɛ sɛ me
ara, gye mpokyerɛ yi nko mu.

*Wobu Paulo bem*

30 Na ɔhene ne amrado ne Berenike
ne wɔn a wɔne wɔn te hɔ no sɔree,
31 na wɔkɔɔ nkyɛn baabi no, wosisee
wɔn ho sɛ: Onipa yi nyɛɛ biribiara a
ɛsɛ owu anaa ɔkyere. 32 Na Agripa
ka kyerɛɛ Festo sɛ: Sɛ onipa yi amfa
n'asɛm ankɔdan Kaesare a, anka
wobetumi agyaa no.

## Ti 27

*Paulo fi Adramitio kɔ Sidon*

Na wosii gyinae sɛ yɛnkɔ Italia no,
woyii Paulo ne apokyerɛfo bi maa
asraafo ha so panyin bi a ne din de
Yulio a ofi otumfoɔ asraafo kuw mu.
2 Na yɛkɔɔ Adramitio hyɛn bi a ɛrebɛkɔ
Asia fam mu no, yetui, na Makedoniani
Aristarko a ofi Tesalonika ka yɛn ho.
3 Na n'adekyee no, yekogyinaa Sidon.
Na Yulio yɛɛ Paulo adɔe maa no kwan
sɛ ɔnkɔ ne nnamfonom nkyɛn nkogye
n'ahome.

*Mira, Knido, Salmone ne Hyɛn-Agyinaye*

4 Na yetu fii hɔnom no, yɛfaa Kipro
ase ase, efisɛ mframa hyiaa yɛn. 5 Na
yɛfaa Kilikia ne Pamfilia po so no,
yekogyinaa Likia kurow Mira ho.
6 Ɛhɔ na asraafo ha so panyin no huu
Aleksandria hyɛn bi a ɛrekɔ Italia no,
ɔde yɛn koguu mu. 7 Na nnafua
bebree na yɛnam brɛoo, na yɛbrɛe ansa
na yɛrebɛn Knido, na mframa amma
yɛn ho kwan nti, yɛfaa Kreta ase ase
twaa Salmone ho. 8 Na yɛnam ano
ano retwa ho no, yɛbrɛɛ mu ansa na
yɛredu baabi a wɔfrɛ hɔ Hyɛn-Agyinaye
a Lasea kurow bɛn ho.

*Paulo tu n'ahokafo fo*

9 Na bere pii nya sɛee, na mmuadadi
bere no atwam dedaw nti, nsu ani fa nye
no, Paulo tuu wɔn fo 10 see wɔn sɛ:
Mmarima, mihu sɛ akwantu yi rekɔyɛ
sɛ nea amane ne adesɛe bebree bɛba
mu, ɛnyɛ aguade ne hyɛn yi fam nko,
na yɛn nkwa nso wom bi. 11 Nanso
asraafo ha so panyin no gyee hyɛn
kwankyerɛfo ne hyɛn wura no dii kyɛn
nea Paulo kae no. 12 Na esiane sɛ
hyɛn gyinabea hɔ nna hɔ yiye sɛ wobedi
awɔw bere hɔ nti, wɔn mu bebree kae
sɛ wobetu afi hɔ nso akɔhwɛ sɛ wobe-
tumi akodu Foinike a ɛyɛ Kreta hyɛn
gyinabea a ɛda kɔ nifa ne atɔe ntam,
ɛne benkum ne atɔe ntam, na wɔakodi
awɔw bere wɔ hɔ. 13 Na nifa mframa
fii ase bɔe no, ɛyɛɛ wɔn sɛ wɔn nsa aka
nea wɔde sii wɔn anim no, na wotuu
sɛkyɛ nam ano ano a wɔbɛn Kreta.

*Ahum*

14 Na bio ankyɛ, na mframa kɛse bi
a wɔfrɛ no Benkum-Apuei-Mframa
faa Kreta so bɛbɔe; 15 na ɛkyeree
hyɛn no na entumi nhyia mframa no
no, yɛma ɛtwee yɛn. 16 Na yɛde
mmirika kɔfaa supɔw ketewa bi a
wɔfrɛ no Klauda ase no, yɛbɔɔ mmɔden
ansa na yesusoo ɔkorow no mu. 17 Na
wɔmaa so no, wɔboa kyekyee hyɛn no;
na wosuroe sɛ ebia wɔbɛkɔ akɔhwe
Anhweatan no so nti, wohuan hyɛndua
no, na ɛtwee wɔn saa. 18 Na mframa
no bɔe dennen de yɛn kyinkyinii, na

21 Aso 21, 30–31. 22 Luk 24, 44–47. 23 1 Ko 15, 20. 26 Yoh 18, 20.
32 Aso 25, 11. — 1 Aso 25, 12. 2 Aso 19, 29; 20, 4. 3 Aso 24, 23; 28, 16.
9 2 Ko 11, 25–26; Lev 16, 29.

ade kyee no, wɔtotow hyɛn no mu
nneɛma bi gui. 19 Na ne nnansa so
no, wɔde wɔn ankasa nsa totow hyɛn
no ho nneɛma no kyenee. 20 Na
nnafua bebree na owia anaa nsoromma
mpuei, nso na mframa a ɛrebɔ yɛn nyɛ
adewa, enti yɛn nkwagye ho anidaso
nyinaa yerae.

*Paulo awerɛkyekye*

21 Na nna bebree twaam a yɛannidi
no, Paulo sɔre gyinaa wɔn mfinimfini
kae sɛ: Mmarima, ɛsɛ sɛ anka mutie
me, na yɛamfi Kreta ammehu amane
ne adesɛe yi. 22 Na afei mitu mo fo
sɛ momma mo bo ntɔ mo yam, na mo
mu biara kra renyera, gye hyɛn yi.
23 Na anadwo yi, Onyankopɔn a meyɛ
ne de na mesom no no bɔfo begyinaa
me nkyɛn 24 kae sɛ: Paulo, nsuro!
Etwa sɛ wukogyina Kaesare anim; na
hwɛ, Onyankopɔn de wɔn a wɔne wo
nam no nyinaa akyɛ wo. 25 Enti,
mmarima, momma mo bo ntɔ mo yam,
na migye Onyankopɔn midi sɛ ɛbɛyɛ
sɛnea wɔaka akyerɛ me no; 26 nanso
etwa sɛ yekogu supɔw bi so.

*Hyɛn no kɔtaa baabi a wonnim*

27 Na dadu nnannan dui na yɛredi
akɔneaba Adria po so no, ɛbɛyɛ sɛ
ɔdasum na hyɛn no mu adwumayɛfo
no hui sɛ wɔrebɛn asase bi. 28 Na
wɔtow susuhama, na wohui sɛ esi
abasam aduonu; na wɔkɔɔ wɔn anim
kakra no, wɔtowee bio, na wohuu no
abasam dunnum. 29 Na wosuroe sɛ
ebia yɛbɛkɔ akɔhwe abotan bi so nti,
wɔtow asɛkyɛ anan fi hyɛn no to twɛn
adekyee. 30 Na esiane sɛ hyɛn mu
adwumayɛfo no hwehwɛ aguan afi
hyɛn no mu nti, wogyaa ɔkorow no mu
too po mu yɛe sɛnea wɔrekɔtow sɛkyɛ
afi hyɛn no ti nso no, 31 Paulo ka
kyerɛɛ asraafo ha so panyin ne asraafo
no sɛ: Sɛ eyinom antra hyɛn yi mu de a,
morennya nkwa. 32 Ɛnna asraafo no
twaa ɔkorow no ntampehama no, na
wɔma ɛhwee ase.

*Paulo tu wɔn fo sɛ wonnidi*

33 Na ade rebɛkye no, Paulo srɛɛ
wɔn nyinaa sɛ wonnidi, na ɔkae sɛ:
Dadu nnannan ni a moatra hɔ adi
mmuada a momfaa biribi nkaa mo anoɛ.
34 Enti mesrɛ mo sɛ munnidi, na ɛno
nso begye mo nkwa bi. Na mo mu
biara nhwi biako po rentɔ fam. 35 Na
ɔkaa saa na ɔfaa abodoo no, ɔdaa
Onyankopɔn ase wɔn nyinaa anim,
na obubui fii ase dii. 36 Na wɔn
nyinaa bo tɔɔ wɔn yam, na wɔn nso
faa bi dii. 37 Na yɛn a yɛwɔ hyɛn no
mu nyinaa si akra ahanu aduɔson asia.
38 Na wodi mee no, wɔtow aduan no
guu po mu maa hyɛn no yɛɛ hare.

*Hyɛn no bɔ*

39 Na ade kyee no, na wonnim asase
no. Na wohuu dɔnnɔn bi a ɛho mpoano
da hɔ; ɛno mu na wosusuwii sɛ wobe-
tumi a, wɔbɛtwe hyɛn no akɔ. 40 Na
wotwaa asɛkyɛ no ahama mu gyaa mu
guu po mu, na wɔsan akyerɛkyerɛkwan
no ahama, na wosii hyɛn no anim
abrannaa maa mframa a ɛbɔe no pia
kɔɔ mpoano. 41 Na wɔkɔhwee baabi
a ɛpo abu kɔntɔn no, wɔde hyɛn no
kɔtaae, na eti kotimii, na ɛkaa hɔ
pintinn, na ɛto de, asorɔkye a ɛbɔ
dennen no bubui.

*Wɔn nyinaa du Malta dwoodwoo*

42 Na asraafo no tuu agyina sɛ
wobekum nneduafo no, na obi anguare
anguan. 43 Nanso asraafo ha so
panyin no pɛ sɛ ogye Paulo nti, wamma
wɔanyɛ nea wosusuwii no, na ɔhyɛe sɛ
wɔn a wobetumi aguare mfa wɔn ho
ngu po mu kan nsi fam. 44 Na wɔn a
aka no de, ebinom butubutuw ntaaboo
so, na ebinom nso butubutuw hyɛn
nnua asinasin no bi so. Na sɛnea ɛyɛe
na yɛn nyinaa nyaa nkwa sii fam ne no.

## Ti 28

*Paulo ne ahurutoa*

Na yefii mu fii no, ɛno na yɛtee sɛ
wɔfrɛ supɔw no Malta. 2 Na ɛhɔfo
pɔtɔfo no yɛɛ yɛn adɔe a ɛnka; na osu a
ɛretɔ ne awɔw no nti, wɔsɔɔ ogya gyee
yɛn nyinaa. 3 Na Paulo boaboaa
mmobaa ano de guu gya no so no,
ɔhyew no nti, ahurutoa bi fii mu
bɛkyekyeree ne nsa ho. 4 Na pɔtɔfo
no huu aboa no sɛ ɔsɛn ne nsa ho no,
wosisee wɔn ho wɔn ho sɛ: Ampa ara,
onipa yi yɛ owudifo a wanya nkwa afi
po mu de, nanso aweredi nti, ɛmma

---

**24** Aso 23, 11. **26** Aso 28, 1. **33** Aso 27, 27. **34** Mat 10, 30.
**35** Yoh 6, 11; 1 Ti 4, 4. **44** Aso 27, 22–25. — **2** 2 Ko 11, 27.

onnya nkwa. 5 Na ɔpetee aboa no too
gya mu, nso hwee anyɛ no. 6 Na wɔn
de, anka wɔn ani wɔ so sɛ ɔrebɛhonhon
anaasɛ ɔrebɛhwe ase awu mpofirim;
nanso wɔhwɛe hwɛe na wohui sɛ biribi
anyɛ no no, wɔsakraa wɔn tirim kae sɛ
ɔyɛ onyame bi.

*Publio n'agya ayaresa*

7 Nso ɛhɔnom ara na supɔw no so
otitiriw a ne din de Publio no asase
wɔ; na ogyee yɛn yɛɛ yɛn hɔho nnansa
hwɛɛ yɛn yiye. 8 Na ɛbae sɛ Publio
n'agya da hɔ yare atiridii ne kon-
koruwa; enti Paulo kɔɔ no nkyɛn, na
ɔbɔɔ mpae de ne nsa guu no so saa no
yare. 9 Eyi akyi no, wɔn a aka nso a
wɔyare supɔw no so no bae ma wɔsaa
wɔn yare. 10 Wodii yɛn ni pii, na
yefi hɔ rekɔ no, wɔde nneɛma a ehia
yɛn no brɛɛ yɛn.

*Sirakusa, Regio, Puteoli ne Roma*

11 Na asram abiɛsa akyi no, yesii
Aleksandria hyɛn bi a abedi awɔw
bere supɔw no so a n'agyirae ne
Ata-ne-Ata no mu kɔe. 12 Na yeko-
gyinaa Sirakusa no, yedii hɔ nnansa.
13 Ɛhɔ na yefi de kɔntɔn koduu Regio,
na dafua akyi no, nifa mframa bɔe,
na n'adekyee no, yekoduu Puteoli.
14 Ɛhɔ na yehuu anuanom bi, na
wɔsrɛɛ yɛn sɛ yɛntra wɔn nkyɛn
nnanson; na sɛnea yekoduu Roma ni.
15 Ɛhɔ na anuanom a wɔtee yɛn nka
no fi behyiaa yɛn Apia gua so ne akuraa
bi a ɛde Nsadan-Mmiɛnsa, na Paulo
huu wɔn no, ɔdaa Onyankopɔn ase, na
otwaa ne bo tɔɔ ne yam. 16 Na yeduu
Roma no, wɔmaa Paulo kwan sɛ ɔne
ɔsraani a ɔhwɛ no no nkɔtra nea ɔpɛ.

*Paulo ne Yudafo nkɔmmɔbɔ*

17 Na ɛbae sɛ nnansa akyi no, Paulo
frɛfrɛɛ Yudafo atitiriw no hyiae; na
wɔbae no, ɔka kyerɛɛ wɔn sɛ: Anuanom,
menyɛɛ biribi mintiaa ɔman anaa yɛn
agyanom amanne de, nanso wɔkyeree
me Yerusalem de me hyɛɛ Romafo nsa.
18 Na wɔn nso, wɔhwehwɛɛ asɛm no
mu no, wɔpɛe sɛ anka wogyaa me,
efisɛ menyɛɛ akunne biara. 19 Nanso
Yudafo kasa tiae nti, na etwa sɛ mede
mekɔdan Kaesare, ɛnyɛ sɛ me ne me
man wɔ nkuro bi. 20 Afei eyi nti na
mefrɛɛ mo, sɛ mehu mo na makasa
makyerɛ mo; efisɛ Israel anidaso nti
na wɔde nkɔnsɔnkɔnsɔn yi agu me yi.
21 Na wɔka kyerɛɛ no sɛ: Yɛn de,
yennyaa wo ho nhoma bi mfii Yudea ɛ,
nanso anuanom no mu biara mmae
mmɛbɔɔ kaseɛ anaasɛ ɔmmɛkaa wo ho
asɛmmɔne bi ɛ. 22 Na yɛpɛ sɛ yetie
nea wo ara wudwen, na fekuwsɛm yi
de, yenim sɛ wɔkasa tia mmaa nyinaa.

*Paulo ka asɛm wɔ Roma*

23 Na wɔhyɛɛ no da no, nnipa bebree
baa ne nkyɛn nea ɔte hɔ; na ɔkyerɛɛ
wɔn ase dii Nyankopɔn ahenni ho
adanse, na ɔde Mose mmara ne adiyifo
no kyerɛɛ wɔn Yesu ho nsɛm no mu fi
anɔpa kosii anadwofa. 24 Na ebinom
gyee nea ɔkae no dii, na ebinom nso
annye anni. 25 Na wɔn ano ankɔ
bɛnkoro mu nti, wɔkɔe, nso Paulo kaa
asɛm biako sɛ: Nokwasɛm na Honhom
Kronkron nam odiyifo Yesaia so ka
kyerɛɛ mo agyanom 26 sɛ:

Kɔ ɔman yi nkyɛn na kɔka sɛ:
Ɔte de, mobɛte, na morente ase,
na ohu nso, mubehu, na morenhu mu.
27 Na ɔman yi koma apirim,
na wɔmfa wɔn aso nte asɛm yiye,
na wɔamuamua wɔn ani; na wɔamfa
wɔn ani anhu ade,
na wɔamfa wɔn aso ante asɛm,
na wɔamfa wɔn koma ante ase,
na wɔannan na mansa wɔn yare.

28 Enti munhu sɛ wɔama wɔde Onya-
nkopɔn nkwagye no akɔma amanaman
no; na wɔbɛte. 29 (Na ɔkaa nsɛm yi
no, Yudafo no kɔe, na wogyigyee
akyinnye pii wɔn mu.) 30 Na mfe
abien kusuu na ɔde traa n'ankasa fi a
ɔfɛmee no mu, na ogyee wɔn a wɔbaa
ne nkyɛn nyinaa 31 kaa Onyankopɔn
ahenni ho asɛm, na ɔde nnam nyinaa
kyerɛkyerɛɛ nneɛma a ɛfa Awurade
Yesu Kristo ho, na obi ansiw no kwan.

---

5 Mar 16, 18. 6 Aso 14, 11. 16 Aso 27, 3. 17 Aso 23, 1. 19 Aso 25, 11.
20 Aso 26, 6–7. 22 Aso 24, 14; Luk 2, 34. 25 Yes 6, 9–10. 28 Aso 13, 46.
31 Aso 28, 23.

# ROMAFO

## Ti 1

*Paulo kaseɛbɔ ne ne somafoyɛ*

Paulo, Yesu Kristo akoa, a wɔfrɛɛ
no sɛ ɔmmɛyɛ ɔsomafo na wɔayi no asi
hɔ ama Onyankopɔn asɛmpa 2 a ɔnam
n'adiyifo so hyɛɛ ho bɔ siee kyerɛw
nsɛm kronkron mu, 3 wɔ ne ba a
ɔhonam fam wɔwoo no Dawid aseni no
ho; 4 na wɔde tumi ayi no akyerɛ sɛ
Onyankopɔn ba, ahotew honhom fam,
awufo sɔre mu; ɔne Yesu Kristo, yɛn
Awurade 5 a yɛnam no so anya ɔdom
ne asomafodwuma de rebrɛ amanaman
nyinaa aso ase ama gyidi, ne din nti;
6 na mo a wɔafrɛ mo sɛ mommɛyɛ Yesu
Kristo de nso ka ho; 7 de kɔma
Onyankopɔn adɔfo a wɔwɔ Roma
nyinaa a wɔafrɛ wɔn sɛ wɔmmɛyɛ
ahotefo no: Ɔdom ne asomdwoe a efi
yɛn agya Onyankopɔn ne Awurade
Yesu nka mo.

*Kristofo a wɔwɔ Roma ne Paulo*

8 Nea edi kan ne sɛ mo nyinaa nti
menam Yesu Kristo so meda me
Nyankopɔn ase, efisɛ wɔka mo gyidi
ho asɛm wiase nyinaa. 9 Na me
dansefo ne Nyankopɔn a mesom no me
honhom mu, ne ba no asɛmpa no mu,
sɛ minnyae mo dinbɔ da, me mpaebɔ
mu, 10 na mesrɛ daa sɛ ebia Onya-
nkopɔn pɛ a, da bi onnya me kwan pa,
na memmra mo nkyɛn. 11 Efisɛ m'ani
gyina sɛ mehu mo, na mede honhom
dom akyɛde bi mabrɛ mo abɛhyɛ mo
den, 12 ɛne sɛ me ne mo benya
awerɛkyekye a efi gyidi a mo ne me wɔ
no mu ba no bi. 13 Nso, anuanom,
mepɛ sɛ muhu sɛ mabɔ me tirim mpɛn
pii sɛ mɛba mo nkyɛn, nso wɔasiw me
kwan abesi sesɛɛ, na manya mo nso
mu aba bi, sɛ amanaman a aka no.
14 Mede Helafo ne Pɔtɔfo, anyansafo
ne wɔn a wonnim nyansa no ka;
15 ne saa nti na mifi m'ahoɔden nyinaa
mu masiesie me ho sɛ mɛka asɛmpa no
makyerɛ mo a mowɔ Roma nso.

*Nkwagye a ɛnam gyidi so ba*

16 Na m'ani nwu asɛmpa no ho, efisɛ
ɛyɛ Onyankopɔn tumi a ɛde kɔ nkwagye
mu ma wɔn a wogye di nyinaa, Yudafo
kan ne Helafo nso. 17 Efisɛ emu na
woyi Nyankopɔn trenee adi fi gyidi mu
kɔ gyidi mu, sɛnea wɔakyerɛw sɛ: Nea
ɔteɛ fi gyidi mu no benya nkwa.

*Onyankopɔn abufuw a etia bɔne*

18 Na woyi Nyankopɔn abufuw adi
fi soro gu nnipa a wɔde ade a ɛnteɛ siw
nokware kwan no mmusubɔ ne ade a
ɛnteɛ nyinaa so. 19 Efisɛ Onyankopɔn
ho ade a wonim no da adi pefee wɔ
wɔn mu, na Onyankopɔn na wayi
akyerɛ wɔn. 20 Na efi wiasebɔ so
beeme na n'ade a wonhu a ɛne ne daa
tumi ne nyamesu ada adi nneɛma a
ɔyɛe no ho, enti na wonni anoyi biara;
21 efisɛ wonim Nyankopɔn, nso
wɔanhyɛ no anuonyam sɛ Onyankopɔn,
na wɔanna no ase, na mmom wɔdannan
hunu wɔn nsusuwii mu, na wɔn koma
a ɛnte ase no duruu sum. 22 Wose
wɔyɛ anyansafo no, wɔdan nkwasea,
23 na wɔsakraa Onyankopɔn a ɔmpo-
rɔw no anuonyam yɛɛ onipa a ɔporɔw
honi sɛso, ɛnè nnomaa ne ntɔteboa ne
mmoa a wɔwea de.

*Amanaman mufo mmusubɔ*

24 Enti Onyankopɔn nso gyaa wɔn
maa efi wɔn koma akɔnnɔ mu, sɛ
wɔmmobɔ wɔn nipadua adapaa wɔn
mu; 25 efisɛ wɔsesaa Onyankopɔn
nokware no gyee atoro, na wɔfɛree na
wɔsom abɔde sen Ɔbɔadeɛ a wohyira
no daa no. Amen. 26 Eyi nti Onya-
nkopɔn gyaa wɔn maa aniwu akɔnnɔ;
na wɔn mmaa de honam fam ayonkofa
yɛbea a ɛyɛ ne kwan so no sesaa nea
ɛmfa ne kwan so; 27 saa ara nso na

---

1 Aso 9, 15; 13, 2; Gal 1, 15. 2 Tito 1, 2; Rom 16, 25–26. 3 2 Sa 7, 12; Mat 22, 42; Rom 9, 5. 4 Aso 13, 33. 5 Aso 26, 16–18; Rom 15, 18; Gal 2, 7; 2, 9.
7 1 Ko 1, 2; 2 Ko 1, 1; Efe 1, 1; Num 6, 25–26. 8 Rom 16, 19; 1 Te 1, 8. 9 Flp 1, 8; Efe 1, 16.
10 Aso 19, 21; Rom 15, 23; 15, 31. 11 Aso 28, 31. 12 2 Pe 1, 1.
16 Dwom 119, 46; 1 Ko 1, 18; 1, 24; Aso 13, 46. 17 Rom 3, 21–22; Hab 2, 4.
19 Aso 14, 15–17; 17, 24–28. 20 Dwom 19, 1; Heb 11, 3. 21 Efe 4, 18.
22 Yer 10, 14; 1 Ko 1, 20. 23 Deut 4, 15–19. 24 Aso 14, 16.

mmarima gyaw wɔne ɔbea honam fam
ayɔnkofa yɛbea a ɛyɛ ne kwan so no
maa wɔn [mfɛfo mmarima] ho akɔnnɔ
dɛwee wɔn mu, na mmarima ne mma-
rima yɛɛ adapaade, na wɔde nyaa aka-
tua a ɛsɛ wɔn nnaadaa wɔn ankasa mu.
28 Na sɛnea wɔammu sɛ wobekura
Onyankopɔn wɔn nimdeɛ mu nti,
Onyankopɔn yii wɔn maa adwene a
ɛmfra, sɛ wɔnyɛ nea ɛmfata: 29 sɛ
nnipa a ade a ɛnteɛ nyinaa, amumɔyɛ,
anibere, nnebɔne ayɛ wɔn ma; nitan,
awudi, akasakasa, nsisi, ɔbra bɔne
ahyɛ wɔn ma; wɔyɛ asututufo,
30 ntwirifo, Onyame atamfo, anuɔ-
denfo, ahantanfo, ahohoahoafo, nne-
bɔne farebaefo, awofo asɛm ho asoɔ-
denfo, 31 wonni ti, apamsɛefo, wonni
dɔ, wonni mmɔborohunu. 32 Na
wonim Nyankopɔn ahyɛde yiye sɛ owu
na ɛsɛ wɔn a wɔyɛ saa nneɛma yi de,
nanso ɛnyɛ ɔyɛ nko na wɔyɛ, na mmom
wɔpene wɔn a wɔyɛ saa ade no bi.

## Ti 2

*Nnipa nyinaa yɛ nnebɔneyɛfo*

Enti, wo nipa biara a wubu atɛn no,
anoyi bi nni hɔ mma wo; efisɛ nea wubu
obi atɛn wɔ mu no, wubu wo ankasa
wo ho fɔ, efisɛ wo a wubu atɛn no, woyɛ
saa ade no ara. 2 Nanso yenim sɛ
Onyankopɔn atemmu fa ne kwan so pɛ,
wɔn a wɔyɛ saa nneɛma no so. 3 Na,
wo nipa a wubu wɔn a wɔyɛ saa
nneɛma no atɛn na woyɛ saa ara no, so
wusũsuw sɛ wubeguan Nyankopɔn
atemmu? 4 Anaasɛ wotew n'ayamye
ne ne boasetɔ ne n'abodwokyɛre
bebrebe no ahi a wunnim sɛ Onyan-
kopɔn ayamye de wo rekɔ adwensakra
mu?

*Atemmu da hɔ ma Yudafo ne amanaman mufo*

5 Na wo komaden ne komapirim nti,
woboaboa abufuw ano twɛn abufuw
ne Nyankopɔn atɛntrenee no adiyi da
no. 6 Ɔno na obesusuw nnipa nyinaa
nnwuma so ade ama wɔn mmiako
mmiako. 7 Wɔn a wɔde papayɛ mu
boasetɔ hwehwɛ anuonyam ne nidi ne
ade a ɛmporɔw no, ɔbɛma wɔn daa
nkwa; 8 na wɔn a wofi atutupɛ mu
na wontie nokware, na wotie nea ɛnteɛ
no benya abufuw ne awerɛhow. 9 Na
ahohia ne ahometew bɛba nnipa a
wɔyɛ bɔne akra nyinaa so, Yudafo kan
ne Helafo nso. 10 Na anuonyam ne
nidi ne asomdwoe bɛba ama wɔn a
wɔyɛ papa nyinaa, Yudafo kan ne
Helafo nso bi. 11 Na nnipa nyiyim
ne animhwɛ nni Nyankopɔn fam.

*Atɛntrenee*

12 Na dodow a wonni mmara na
wɔyɛ bɔne no, wɔbɛkwati mmara nso
ayera. Na dodow a wɔyɛ bɔne, mmara
mu no, wɔnam mmara no so bebu wɔn
atɛn. 13 Na ɛnyɛ mmaratefo ne atre-
neefo wɔ Onyankopɔn anim, na mmom
mmara sodifo na wobebu wɔn bem.
14 Na amanaman mufo a wonni mmara
no de wɔn awosu yɛ mmara no mu
nneɛma a, eyinom a wonni mmara no
yɛ mmara ma wɔn ho. 15 Wɔde eyi
kyerɛ sɛ wɔakyerɛw mmara adwuma
no wɔn komam, na wɔn ahonim nso
di wɔn adanse, na wɔn nsusuwii toto
wɔn ho ano, anaasɛ nso eyiyi wɔn ho
ano, 16 ɛda a Onyankopɔn nam Kristo
Yesu so bebu nnipa nkokoamsɛm atɛn
sɛnea m'asɛmpa te no.

*Yudafo asoɔden ho animka*

17 Na sɛ wɔfrɛ wo Yudani, na wode
wo ho tweri mmara, na wohoahoa wo
ho Onyankopɔn mu, 18 na wuhu nea
ɔpɛ, na wunim nneɛma a ɛsonsono mu
paw, sɛ wofi mmara mu kyerɛkyerɛ wo
nti, 19 na wode wo ho to wo ho so sɛ
woyɛ anifuraefo kwankyerɛfo, wɔn a
wɔwɔ sum mu hann, 20 nkwasea
fotufo, nkokoaa kyerɛkyerɛfo, sɛ wuhu
nimdeɛ ne nokware suban mmara no
mu nti a, 21 afei wo a wokyerɛkyerɛ
obi no, wonkyerɛkyerɛ wo ho? Wo a
woka sɛ wonnwia ade no, wuwia ade?
22 Wo a wuse wonnsɛe aware no,
wosɛe aware? Wo a wukyi ohoni no,
wofow asɔrefi nneɛma? 23 Wo a
wohoahoa wo ho mmara mu no nam
mmarato so hura Onyankopɔn anim?
24 Na mo nti wɔsɛe Nyankopɔn din
amanaman mu, sɛnea wɔakyerɛw no.

*Nokware Israelni*

25 Na sɛ wudi mmara no so de a,
twetiatwa ho wɔ mfaso; nanso woto

---

**1** Mat 7, 2; Yoh 8, 7. **4** 2 Pe 3, 15. **6** Mat 16, 27; 2 Ko 5, 10; Yoh 5, 29.
**8** 2 Te 1, 8. **9** Rom 1, 16; 3, 9. **11** Aso 10, 34; 1 Pe 1, 17. **13** Mat 7, 21; 1 Yoh 3, 7.
**14** Aso 10, 35. **15** Rom 1, 32. **19** Mat 15, 14. **21** Dwom 50, 16–21; Mat 23, 3–4.
**24** Yes 52, 5; Hes 36, 20. **25** Yer 4, 4; 9, 25–26.

mmara no de a, na wo twetiatwa no
adan momonotoyɛ. 26 Enti sɛ momo-
noto no di mmara mu nsɛntrenee so a,
so wɔremmu ne momonotoyɛ no sɛ
twetiatwa? 27 Na nea wɔawo no
momonoto a odi mmara no so pɛ no
bebu wo a wunim nkyerɛwee no, na
woyɛ twetiani nanso woto mmara no
atɛn! 28 Na ɛnyɛ nea ɔda adi saa na
ɔyɛ Yudani, nso ɛnyɛ nea ɛda adi saa
ɔhonam mu na ɛyɛ twetiatwa, 29 na
mmom Yudani ne nea ɔyɛ no ne mu,
na twetiatwa ne nea wɔayɛ no komam,
wɔ honhom mu, na ɛnyɛ nea wɔakyerɛw
mu; ɔno na n'ayeyi mfi nnipa, na efi
Nyankopɔn.

## Ti 3

*Paulo bua ɔkasatia*

Afei dɛn na Yudani anya aboro so,
anaasɛ twetiatwa ho mfaso ne dɛn?
2 Ɛdɔɔso akwan horow nyinaa mu:
Nea edi kan ne sɛ wɔde Nyankopɔn
nsɛm ahyɛ wɔn nsa. 3 Na sɛ ebinom
annye anni ɛ? So wɔn gye a wonnye
nni no bɛma Onyankopɔn gyidi adan
hunu? 4 Dabida, na mmom, ma
Onyankopɔn nyɛ ɔnokwafo, na onipa
biara nyɛ ɔtorofo, sɛnea wɔakyerɛw sɛ:
Nea ɛbɛyɛ na woadi bem wo nsɛm
mu,
na wubu atɛn a, woadi nim.
5 Na sɛ yɛn tɛɛ a yɛntɛɛ yi na eyi
Nyankopɔn trenee no kyerɛ a, yebese
dɛn? Onyankopɔn ntɛɛ sɛ ɔde abufuw
ba yɛn so anaa?—Meka no nnipam.
6 Dabida, sɛ ɛte saa a, anka Onyan-
kopɔn bebu wiase atɛn dɛn? 7 Na sɛ
Onyankopɔn nokware da adi mmoroso
m'atoro mu kɔ n'anuonyam mu a, adɛn
na woda so bu me atɛn sɛ ɔdebɔneyɛfo,
8 na ɛnyɛ sɛnea wɔtõ yɛn sõ na nnipa
bi ka sɛ yese: Momma yɛnyɛ bɔne, na
papa mmra? Wɔn na wɔn atemmu
tɛɛ pɛ.

*Kyerɛw kronkron kyerɛ nnipa nyinaa fɔdi*

9 Ɛnde na ɛdɛn? So yɛsen eyinom?
Yɛnsen [wɔn] koraa. Na yɛde kan
nsɛm no akyekyere Yudafo ne Helafo
nyinaa sɛ wɔhyɛ bɔne ase, 10 sɛnea
wɔakyerɛw sɛ:
Ɔtreneeni biara nni hɔ, obiako po
nni hɔ.
11 Obiara nni hɔ a ɔyɛ ɔbadwemma,
obiara nni hɔ a ɔhwehwɛ Onyan-
kopɔn akyi kwan.
12 Wɔn nyinaa aman, wɔn nyinaa
aporɔw,
obiara nni hɔ a ɔyɛ papa, obiako
po nni hɔ.
13 Wɔn menewa yɛ ɔda a abue,
wɔde wɔn tɛkrɛma daadaa;
nhurutoa bɔre wɔ wɔn anofafa ase.
14 Nnome ne ade nwenwene ahyɛ wɔn
anom ma.
15 Wɔn anan yɛ hare, mogyahwiegu
ho,
16 Pasaayɛ ne amanehunu wɔ wɔn
akwan mu,
17 na asomdwoe kwan de, wonnim.
18 Onyankopɔn suro biara nni wɔn
ani so.

*Yudafo nso di fɔ*

19 Na yenim sɛ biribiara a mmara
se no, ɛka kyerɛ wɔn a wɔwɔ mmara
no mu,—na wɔamua obiara ano, na
wiase nyinaa aba Onyankopɔn atemmu
ase. 20 Efisɛ wɔremfi mmara nnwuma
mu mmu ɔhonam biara bem n'anim;
na mmara so na wɔnam hu bɔne yiye.

*Bɔne fafiri a ɛnam Kristo mu gyidi so ba*

21 Na afei wɔakwati mmara ayi
Nyankopɔn trenee adi; ɛho adanse na
mmara ne adiyifo di. 22 Na ɛyɛ
Onyankopɔn trenee a ɛnam Yesu
Kristo ho gyidi so hyɛn wɔn a wogye
di nyinaa mu no na ɛba wɔn nyinaa so.
Na nsonoe biara nni mu, 23 efisɛ wɔn
nyinaa ayɛ bɔne, na Onyankopɔn
anuonyam abɔ wɔn, 24 na wɔde ne
dom nam ogye a ɛwɔ Kristo Yesu mu
no so bu wɔn bem kwa. 25 Ɔno na
Onyankopɔn de no asi hɔ sɛ mpatade,
ne mogya mu, na wɔafa gyidi so agye
no, na ɔde akyerɛ ne trenee, nnebɔne
a wɔayɛ kan no twa a wama atwam
Onyankopɔn boasetɔ mu no nti, 26 na
ɔde akyerɛ ne trenee no ɛbere yi mu,
na ɔno ankasa atɛɛ, na wabu nea ofi
Yesu ho gyidi mu no nso bem ama
watɛɛ bi.

**28** Yoh 8, 39. **29** Deut 30, 6; Kol 2, 11. — **2** Rom 9, 4; Deut 4, 7–8; Dwom 147, 19–20.
**3** Rom 9, 6; 11, 29; 2 Ti 2, 13. **4** Dwom 116, 11; 51, 4. **8** Rom 6, 1–2.
**9** Rom 1, 18–2, 24. **10** Dwom 14, 1–3; 53, 1–3. **13** Dwom 5, 9; 140, 3.
**14** Dwom 10, 7. **15** Yes 59, 7–8. **18** Dwom 36, 1. **19** Rom 2, 12.
**20** Dwom 143, 2; Gal 2, 16; Rom 7, 7. **21** Aso 10, 43. **23** Rom 3, 9; 3, 19; 5, 2.
**24** Rom 5, 1; Efe 2, 8. **25** Lev 16, 12–15; Heb 4, 16.

*Ahohoahoa mfata onipa*

27 Afei ahohoahoa wɔ he? Wɔatu
ɛno afim. Ɛnam mmara bɛn so?
nnwuma de so? Dabi, na mmom ɛnam
gyidi mmara so. 28 Enti na yebu sɛ
wɔkwati mmara nnwuma de gyidi na
ebu onipa bem.

*Onyankopɔn nam gyidi so gye wɔn nyinaa nkwa*

29 So Onyankopɔn yɛ Yudafo nko
de? So ɔnyɛ amanaman mufo nso de
bi? Ampa, ɔyɛ amanaman mufo de
nso. 30 Sɛ ɛte saa de a, na ɛyɛ Onya-
nkopɔn koro a ofi gyidi mu bu twetiafo
bem no ara na ɔnam gyidi so bu momo-
noto bem. 31 Ɛnde na yɛnam gyidi
so tue mmara no anaa? Dabida, na
mmom yɛma mmara no ase tim.

## Ti 4

*Abraham trenee a ɛnam gyidi so ba*

Afei dɛn na yɛbɛka afa yɛn honam
fam tete agya Abraham ho? 2 Na sɛ
efi nnwuma mu na wobuu Abraham
bem a, ɛnde na ɔwɔ nea ɔde hoahoa ne
ho, nanso ɛnyɛ Onyankopɔn anim.
3 Na dɛn na kyerɛw no se? Abraham
gyee Onyankopɔn dii, na wobuu ɛno sɛ
trenee maa no. 4 Na nea ɔyɛ nnwuma
no de, wommu n'akatua sɛ ɔdom, na
mmom sɛ ade a ɛsɛ no. 5 Na nea ɔnyɛ
nnwuma, na ogye nea obu obusuyɛfo
bem di no, wobu ne gyidi sɛ trenee ma
no. 6 Sɛnea Dawid nso ka sɛ nhyira
no yɛ onipa a Onyankopɔn kwati
nnwuma bu trenee ma no no dea,
7 sɛ:

Nhyira ne wɔn a wɔde wɔn mmarato
afiri wɔn
na wɔn bɔne so akata.
8 Nhyira ne onipa a Awurade mmu
ne bɔne ngu no so.

*Nkwagye nnyina twetiatwa so*

9 Ɛnde na nhyira yi ba twetiafo nko
anaa momonotofo nso so? Efisɛ yɛka
sɛ wobuu gyidi sɛ trenee maa Abraham.
10 Na wobu maa no dɛn? Ɔwɔ twetia-
twa mu anaa momonotoyɛ mu no?
Ɛnyɛ twetiatwa mu, na mmom momo-
notoyɛ mu. 11 Na onyaa twetiatwa
sɛnkyerɛnne sɛ ne momonotoyɛ mu
gyidi a ɔde nyaa trenee no nsɔano, na
wayɛ momonotoyɛ mu gyidifo nyinaa
agya, na wɔabu trenee no ama wɔn nso,
12 na wayɛ twetiafo agya nso, a ɛnyɛ
sɛ wofi twetiatwa mu nko, na mmom
wotiatia yɛn agya Abraham gyidi a
ɔwɔ momonotoyɛ mu no anammɔn mu
bi.

*Nkwagye nnyina Mose mmara nso so*

13 Na ɛnyɛ mmara so na ɛbɔ a
wɔhyɛɛ Abraham anaa n'asefo sɛ
wɔbɛyɛ wiase adedifo no nam bae, na
mmom ɛnam gyidi trenee so. 14 Na
sɛ wɔn a wofi mmara mu no yɛ adedifo
a, na gyidi no adan hunu, na wɔatue
bɔhyɛ no; 15 efisɛ mmara no twe
abufuw ba. Na nea mmara bi nni no,
mmarato nso nni hɔ. 16 Enti efi gyidi
mu, sɛ emfi ɔdom mu mmra, na bɔhyɛ
no atim ama asefo no nyinaa; ɛnyɛ wɔn
a wofi mmara mu no nko, na mmom
wɔn a wofi Abraham a ɔyɛ yɛn nyinaa
agya gyidi mu no nso bi, 17 sɛnea
wɔakyerɛw sɛ: Mede wo mayɛ aman-
aman mufo bebree agya, Onyankopɔn
a ogyee no dii a onyan awufo na ɔfrɛ
nneɛma a ɛmmae sɛ nneɛma a ɛwɔ hɔ
no anim.

*Abraham yɛ gyidifo nyinaa agya*

18 Ɔno na nea anidaso nni no, ogyina
anidaso so gye dii, na wayɛ amanaman
mufo bebree agya, sɛnea wɔaka no sɛ:
Sɛnea w'asefo bɛyɛ ne no. 19 Na
wanyɛ mmerɛw gyidi mu anhwɛ ne
nipadua sɛ wadi mfirihyia bɛyɛ ɔha nti
anya awu, ne Sara yafunu nso a awu
no; 20 na Onyankopɔn bɔhyɛ no ho
de, wamfa ogye a wonnye nni annye
kyim, na mmom onyaa gyidi mu
ahoɔden hyɛɛ Onyankopɔn anuonyam,
21 na onim ampa sɛ, nea wahyɛ ho bɔ
no, obetumi ayɛ nso. 22 Enti nso
wobuu no sɛ trenee maa no.

*Nkwagye gyina gyidi nkutoo so*

23 Na ɛnyɛ ne nko nti na wɔakyerɛw
eyi, sɛ wobuu no saa maa no, 24 na
mmom yɛn nso a yegye nea onyan yɛn
Awurade Yesu fii awufo mu no di no,

---

27 1 Ko 1, 29; 1, 31. 28 Gal 2, 16. 29 Rom 10, 12. 30 Rom 4, 11–12.
31 Rom 3, 21; 4, 3; 8, 4; Mat 5, 17. — 3 Gen 15, 6; Gal 3, 6. 4 Rom 11, 6; Mat 20, 7;
20, 14. 7 Dwom 32, 1–2. 11 Gen 17, 10–11. 12 Mat 3, 9.
13 Gen 18, 18; 22, 17–18. 15 Rom 3, 20; 5, 13; 7, 8; 7, 10. 17 Gen 17, 5.
18 Gen 15, 5. 19 Gen 17, 17. 20 Heb 11, 8–11. 22 Rom 4, 3. 23 Rom 15, 4.

wobebu no saa ama yɛn; 25 ɔno na
yɛn mfomso nti woyii no mae, na yɛn
bembu nti wonyan no.

## Ti 5

*Gyidi mu aba*

Afei efi gyidi mu na wɔabu yɛn bem
nti, yɛnam yɛn Awurade Yesu Kristo
so wɔ Onyankopɔn fam asomdwoe;
2 ɔno nso so na yɛnam de gyidi anya
ɔdom yi a yɛwɔ mu no mu kwan, na
yɛhoahoa yɛn ho Onyankopɔn anuo-
nyam ho anidaso mu. 3 Na ɛnyɛ eyi
nko, na mmom yɛhoahoa yɛn ho ahohia
mu nso, efisɛ yenim sɛ ahohia de
boasetɔ ba, 4 na boasetɔ de osuahu
ba, na osuahu de anidaso ba; 5 na
anidaso nhyɛ aniwu, efisɛ wɔnam
Honhom Kronkron a wɔde ama yɛn no
so ahwie Onyankopɔn dɔ agu yɛn
komam.

*Ɔdɔ a ɛda adi Kristo wu mu*

6 Na yɛda so yɛ mmerɛw no, bere a
ɛsɛ mu no, Kristo wu maa abusuyɛfo.
7 Na ɛbɛyɛ den sɛ obi bewu ama nea
ɔyɛ onipa trenee po; na nea ɔyɛ onipa
pa no de, ebia obi besi ne bo sɛ obewu
ama no. 8 Na Onyankopɔn yi ne dɔ a
ɔdɔ yɛn no kyerɛ, efisɛ yɛda so yɛ
nnebɔneyɛfo no, Kristo wu maa yɛn.

*Yɛne Kristo ayɔnkofa*

9 Enti afei mmom a wɔabu yɛn bem
ne mogya mu yi, wɔnam no so begye
yɛn nkwa afi abufuw no mu. 10 Na
sɛ, bere a yɛyɛ atamfo no, wɔnam ne
ba no wu so apata yɛne Nyankopɔn
ntam a, na afei mmom a wɔapata ama
yɛn yi, wobegye yɛn nkwa mmoroso
wɔ ne nkwa no mu. 11 Na ɛnyɛ eyi
nko, na mmom yɛnam yɛn Awurade
Yesu Kristo a yɛanya ne mu mpata yi
so hoahoa yɛn ho nso Onyankopɔn mu.

*Owu nam Adam so aba nnipa nyinaa so*

12 Eyi nti, sɛnea ɛnam onipa biako
so na bɔne baa wiase, na owu nam
bɔne so bae no, saa na ɛyɛe na owu
trɛw kaa nnipa nyinaa, efisɛ wɔn
nyinaa ayɛ bɔne. 13 Na bɔne wɔ wiase
ansa na mmara no reba, nso mmara nni
hɔ a, wɔmmu bɔne ho akontaa.
14 Nanso owu dii hene fii Adam so
besii Mose so; wɔn a wɔanyɛ Adam
mmarato no sɛso so bɔne mpo, odii
wɔn so bi; ɔno [Adam] ne nea ɔbɛba
no nsusuwso.

*Nkwagye nam Kristo so aba nnipa nyinaa so*

15 Na ɛnyɛ sɛnea mfomso no te na
ɔdom akyɛde no nso te, efisɛ obiakofo
mfomso nti nnipa bebree awu a,
Onyankopɔn dom ne onipa biako a ɔne
Yesu Kristo no dom mu akyɛde aboro
so ama nnipa bebree no mmom akyɛn
sa. 16 Na ɛnyɛ sɛ nea ɛnam obiakofo
a ɔyɛɛ bɔne no so bae no na akyɛde no
te, na atemmu no fi obiakofo na ɛdan
afobu, na ɔdom akyɛde no fi mfomso pii
mu na ɛdan bembu. 17 Na sɛ ɛnam
obiakofo no so na owu de obiakofo no
mfomso dii hene a, wɔn a wɔanya ɔdom
ne trenee akyɛde a ɛboro so no nam
obiakofo no, Yesu Kristo, so bedi
ahene, nkwa mu mmom. 18 Enti afei,
sɛnea afobu nam obiakofo mfomso so
baa nnipa nyinaa so no, sɛ nso nkwa
bembu nam obiakofo trenee so baa
nnipa nyinaa so nen. 19 Na sɛnea
nnipa bebree no nam onipa biako no
asoɔden so bɛyɛɛ nnebɔneyɛfo no, sɛ
nso bebree no nam obiakofo no setie
so beyɛ atreneefo nen. 20 Na mmara
bae sɛ mfomso no nnɔɔso, na nea bɔne
adɔɔso no, ɔdom aboro so akyɛn no.
21 Na sɛnea bɔne dii hene owu mu no,
ɔdom nso nam trenee so adi hene afa
yɛn Awurade Yesu Kristo so akɔ daa
nkwa mu.

## Ti 6

*Kristo mu ayɔnkofa kum bɔne*

Enti afei yebese dɛn? Yɛntra bɔne
mu na ɔdom no nnɔɔso anaa?
2 Dabida, yɛn a yewu maa bɔne no,
ɛbɛyɛ dɛn na yɛbɛda so atra ase wɔ mu?
3 Anaasɛ munnim sɛ yɛn mu dodow a
wɔbɔɔ yɛn asu kɔɔ Kristo Yesu mu no,
wɔbɔɔ yɛn asu kɔɔ ne wu mu? 4 Enti
wɔnam owu mu asubɔ so asie yɛne no
sɛ, sɛnea wɔnam agya no anuonyam so
nyan Kristo fii awufo mu no, saa ara
na yɛn nso nnantew nkwa foforo mu.

---

**25** Yes 53, 4–5; 1 Ko 15, 17. — **1** Rom 3, 24; 3, 28; 4, 24; Yes 53, 5. **2** Efe 3, 12.
**3** Yak 1, 2–3. **5** Heb 6, 18–19. **8** Yoh 3, 16; 1 Yoh 4, 10. **9** Rom 1, 18; 2, 5; 2, 8.
**10** Rom 8, 7. **12** Gen 2, 17; 3, 19; Rom 6, 23. **13** Rom 4, 15. **14** 1 Ko 15, 21–22;
15, 45; 15, 55. **18** 1 Ko 15, 22. **19** Yes 53, 11. **20** Rom 4, 15; 7, 8; Gal 3, 19.
**21** Rom 6, 23. — **1** Rom 3, 5–8. **3** Gal 3, 27. **4** 1 Pe 3, 21; Kol 2, 12.

5 Na sɛ yɛayɛ wɔn a wɔne ne wu sɛso
aguam a, na yɛayɛ wɔn a wɔne ne sɔre
sɛso nso aguam. 6 Na yenim eyi sɛ
wɔabɔ yɛn nipa dedaw ne no asɛndua
mu, sɛ bɔne no nipadua nwu, na
yɛansom bɔne bio; 7 efisɛ nea wawu
no, wɔabu no bem afi bɔne ho. 8 Na
sɛ yɛne Kristo awu a, yegye di sɛ yɛne
no bɛtra ase nso, 9 na yenim sɛ
Kristo a wonyan no fii awufo mu no
renwu bio; owu renni no so bio.
10 Na nea owui no, owu maa bɔne
prɛko, na nea ɔte ase no, ɔte ase ma
Onyankopɔn. 11 Saa ara na mo nso
mummu mo ho sɛ moawu ama bɔne,
na mote ase ma Onyankopɔn wɔ Kristo
Yesu mu.
12 Enti mommma bɔne nnni mo
nipadua a ebewu no mu hene, sɛ
mubetie no n'akɔnnɔ mu; 13 nso
mommfa mo honam akwaa mmma
bɔne sɛ amumɔyɛ akode, na mmom
momfa mo ho mma Onyankopɔn sɛ wɔn
a wofi awufo mu te ase, na momfa mo
honam akwaa mma Onyankopɔn sɛ
trenee akode. 14 Na bɔne renni mo
so, efisɛ munni mmara ase, na mmom
mowɔ ɔdom ase.

*Ɛsɛ Kristofo sɛ wɔbɔ wɔn bra sɛ Kristo*

15 Ɛnde na ɛdɛn? Yɛnyɛ bɔne, efisɛ
yenni mmara ase, na mmom ɔdom ase?
Dabida. 16 Munnim sɛ, nea mode mo
ho ma no sɛ nkoa a wotie no no, sɛ
bɔne a ɛde kɔ owu mu de oo, asoɔmme-
rɛw a ɛde kɔ trenee mu de oo, ɔno ara
a mutie no no na ne nkoa ne mo?
17 Na aseda nka Onyankopɔn, sɛ
moayɛ bɔne nkoa pɛn, na afei mufi
koma mu abrɛ mo aso ase ama kye-
rɛkyerɛ no suban a wɔde mo ahyɛ mu
no. 18 Na moade mo ho afi bɔne ho
yi, moabɛyɛ trenee nkoa. 19 Mo
honam mmerɛw nti na mekasa makyerɛ
mo nnipam. Na sɛnea mode mo
honam akwaa mae de som efi ne
mmaratode de kɔɔ mmaratode mu no,
saa ara na afei momfa mo honam
akwaa mma mfa nsom trenee nkɔ aho-
tew mu. 20 Na bere a moyɛ bɔne
nkoa no, na mode mo ho trenee ho.
21 Na aba bɛn na saa bere no munya
fii nneɛma a afei de, mo ani wu ho no
mu? Saa nneɛma no awiei ne owu.
22 Na afei moade mo ho afi bɔne ho
na mosom Onyankopɔn yi, mowɔ aba
a ɛde kɔ ahotew mu na n'awiei ne daa
nkwa. 23 Na bɔne so akatua ne owu;
na Onyankopɔn dom akyɛde ne daa
nkwa, yɛn Awurade Kristo Yesu mu.

## Ti 7

*Owu gye yɛn fi mmara ase*

Anaasɛ, anuanom, munnim—na
mekasa mekyerɛ wɔn a wonim mmara
no—sɛ mmara di onipa so bere a ɔde
te ase nyinaa? 2 Na ɔbea a ɔhyɛ
okunu ase de, wɔde mmara akyere no
asa okunu, bere a ɔte ase no; na sɛ
okunu no wu a, wɔasan no afi okunu
no mmara no ho. 3 Enti okunu no da
so te ase no, sɛ ɔde ne ho kɔbɔ ɔbarima
bi ho a, wɔbɛfrɛ no ɔwaresɛefo; na sɛ
okunu no wu a, na wade ne ho afi
mmara no ho, na sɛ ɔkɔware ɔbarima
foforo a, nà ɔnyɛ ɔwaresɛefo.

*Kristo mu ayɔnkofa gye yɛn fi mmara ase*

4 Ne saa nti, me nuanom, mo nso,
wɔnam Kristo nipadua so akum mo
ama mmara no, sɛ monkɔyɛ ɔfoforo a
ɔne nea wɔanyan no afi awufo mu no
de, na yɛasow aba ama Onyankopɔn.
5 Na yɛwɔ ɔhonam mu no, nnebɔne
nhyɛsode nam mmara no so yɛɛ adwuma
wɔ yɛn honam akwaa mu, sɛ yɛnsow
aba mma owu. 6 Na afei de, sɛ
yɛawu ama nea ɛkyekyeree yɛn no nti,
wɔasan yɛn afi mmara no ho ma yɛsom
honhom foforoyɛ mu, na ɛnyɛ nkyerɛwee
dedawyɛ mu.

*Mmara yɛ ade pa*

7 Enti afei yebese dɛn? Mmara no
yɛ bɔne anaa? Dabida, na mmom sɛ
ɛnyɛ mmara no nti a, anka minnim
bɔne, na sɛ mmara no anka sɛ: Mma
w'ani mmmere a, anka minnim akɔnnɔ.
8 Na bɔne no nam mmara asɛm no so
nyaa ɔkwan yɛɛ akɔnnɔ nyinaa wɔ me
mu; na sɛ mmara nni hɔ a, na bɔne nso
awu. 9 Na me de, makwati mmara
no matra ase pɛn; na mmara asɛm no
bae no, bɔne nyanee bio; 10 na me
de, miwui, na mihuu mmara asɛm a

**5** Flp 3, 10–11. **6** Gal 5, 24. **8** Rom 6, 4. **10** Heb 9, 26–28. **11** 2 Ko 5, 15; 1 Pe 2, 24. **12** Gen 4, 7. **13** Rom 12, 1. **14** 1 Yoh 3, 6. **15** Rom 5, 17; 5, 21. **16** Yoh 8, 34. **18** Yoh 8, 32. **21** Hes 16, 61; 16, 63; Rom 8, 6; 8, 13. **22** 1 Pe 1, 9. **23** Rom 5, 12. — **4** Kol 2, 14. **5** Rom 7, 7–25; 6, 21. **6** Rom 8, 1–2; 6, 2; 6, 4. **7** Ex 20, 17 **8** Rom 7, 11; 5, 13. **10** Yak 1, 15; Lev 18, 5.

wɔde rekɔ nkwa mu no sɛ ɛno ara na
ɛde me kɔɔ owu mu. 11 Na bɔne no
nam mmara asɛm no so nyaa ɔkwan
daadaa me, na ɛnam so kum me.
12 Enti mmara no yɛ kronkron, na
mmara asɛm no yɛ kronkron ne trenee
ne papa. 13 Ɛnde na nea ɛyɛ papa
no adan owu ama me anaa? Dabida,
na ɛyɛ bɔne no mmom, na ada adi sɛ
bɔne a ɛnam nea ɛyɛ papa no so po de
owu aba me so, na bɔne no nam mmara
asɛm no so ayɛ bɔne atra so.

*Nnipa su horow abien*

14 Na yenim sɛ mmara no yɛ honhom
mu ade, na me de, meyɛ ɔhonam muni
a wɔatɔn me ahyɛ bɔne ase. 15 Na
nea meyɛ no, minhu; efisɛ ɛnyɛ nea
mepɛ na meyɛ, na mmom nea mikyi no,
ɛno na meyɛ. 16 Na sɛ nea mempɛ no
na meyɛ a, na mepene sɛ mmara no ye.
17 Ɛnde na afei ɛnyɛ me na meyɛ bio,
na mmom ɛyɛ bɔne a ɛte me mu no.
18 Na minim sɛ me mu, ɛne sɛ me
honam mu de, papa bi nte mu; efisɛ
ɔpɛ de, ɛwɔ me hɔ, na ɔyɛ a mɛyɛ nea
eye no de, minhu. 19 Na papa a mepɛ
no, menyɛ, na mmom bɔne a mempɛ
no, ɛno na meyɛ. 20 Na sɛ nea mempɛ
no meyɛ a, ɛnde ɛnyɛ me na meyɛ bio,
na mmom ɛyɛ bɔne a ɛte me mu no.
21 Ɛnde mihu mmara yi sɛ, me a mepɛ
sɛ meyɛ nea eye no, bɔne wɔ me hɔ.
22 Na me mu-nipa fam de, m'ani gye
Onyankopɔn mmara ho; 23 nanso
mihu mmara foforo bi wɔ me honam
akwaa mu a ɛne m'adwene mu mmara
ko na ɛfa me dommum ma bɔne mmara
a ɛwɔ me honam akwaa mu no.

*Nkwagye mfi mmara, na mmom efi Kristo mu*

24 Me manehunufo! Hena na obeyi
me afi owu yi nipadua mu? 25 Aseda
mfa yɛn Awurade Yesu Kristo so nka
Onyankopɔn! Ɛnde afei me ara mede
m'adwene mesom Onyankopɔn mmara,
na ɔhonam de, mede mesom bɔne
mmara.

## Ti 8

*Bɔne fafiri ne honhom fam ahoɔden*

Ɛnde afei afobu biara nni hɔ mma
wɔn a wɔwɔ Kristo Yesu mu. 2 Na
Kristo Yesu mu nkwa honhom mmara
no agye me afi bɔne ne owu mmara no
mu. 3 Na nea mmara no antumi anyɛ,
sɛ ɔhonam ma ɛyɛɛ mmerɛw no, Onyan-
kopɔn somaa n'ankasa ne ba, bɔne
honam suban mu, ɛne bɔne nti, na ɔde
buu bɔne no fɔ ɔhonam no mu, 4 sɛ
mmara no asɛntrenee mmra mu wɔ yɛn
a yɛnnantew ɔhonam fam, na mmom
yɛnam honhom de mu no ho.

*Yɛn bɔne su sow owu aba*

5 Na wɔn a wɔnam ɔhonam fam no
dwen ɔhonam de, na wɔn a wɔnam
honhom de mu no dwen honhom de.
6 Na ɔhonam adwene yɛ owu, na
honhom adwene yɛ nkwa ne asomdwoe.
7 Efisɛ ɔhonam adwene yɛ nitan a ɛtan
Onyankopɔn, na ɛmfa ne ho nhyɛ
Onyankopɔn mmara no ase, na mpo
entumi; 8 na wɔn a wɔwɔ ɔhonam
mu no ntumi nsɔ Onyankopɔn ani.

*Onyankopɔn de nkwa honhom ma yɛn*

9 Na mo de, munni honam mu, na
mmom mowɔ honhom mu, nanso gye
sɛ Onyankopɔn honhom te mo mu.
Na sɛ obi nni Kristo honhom a, ɔnyɛ
ne dea. 10 Na sɛ Kristo wɔ mo mu a,
bɔne nti nipadua no awu de, nanso
trenee nti honhom no wɔ nkwa. 11 Na
sɛ nea onyan Yesu fii awufo mu no
honhom te mo mu a, nea onyan Kristo
fii awufo mu no bɛma mo nipadua a
ewu yi nso nkwa, ne honhom a ɛte mo
mu no ntia.

*Wotumi tra ase ahotew mu*

12 Enti afei, anuanom, ɛnyɛ ɔhonam
na yɛde no ka, na yɛatra ase honam fam.
13 Na sɛ mote ase honam fam a,
mubewu; na sɛ mode honhom kum
nipadua no nneyɛe a, mobɛtra ase.

*Yɛnam honhom so yɛ Onyankopɔn mma*

14 Na dodow a Onyankopɔn honhom
ka wɔn no, wɔn na wɔyɛ Onyankopɔn
mma. 15 Na moannya akoayɛ honhom
a mode besuro bio, na mmom moanya
abagye honhom a ɛno mu na yɛteɛm sɛ:
Abba, agya! 16 Honhom no ara ne
yɛn honhom di adanse sɛ yɛyɛ Onyan-
kopɔn mma.

---

11 Heb 3, 13. 12 1 Ti 1, 8. 13 Rom 5, 20. 14 Rom 7, 18; Yoh 3, 6.
16 Rom 7, 12. 18 Gen 6, 5; 8, 21. 23 Gal 5, 17. 25 1 Ko 15, 57. —
1 Rom 8, 31–39; 8, 4. 2 Rom 3, 27; 7, 23–24. 3 Aso 13, 39; 15, 10; Heb 2, 17.
4 Gal 5, 16–25. 6 Rom 6, 21. 7 Yak 4, 4. 9 1 Ko 3, 16. 12 Rom 6, 7; 6, 18.
13 Gal 6, 8; Efe 4, 22–24. 15 2 Ti 1, 7; Gal 4, 5–6. 16 2 Ko 1, 22.

*Abɔde nyinaa pɛyɛ ne anuonyamhyɛ*

17 Na yɛyɛ mma a, yɛyɛ adedifo nso,
Onyankopɔn adedifo ne Kristo yɔnko-
difo, nanso gye sɛ yɛne no hu amane
ansa na wɔahyɛ yɛn ne no anuonyam
bi. 18 Na mibu sɛ sesɛɛ bere yi mu
amane yi nnu anuonyam a wɔrebeyi
adi de ama yɛn no. 19 Na abɔde no
ani gyina retwɛn Onyankopɔn mma
ahoyi. 20 Na wɔde abɔde no ahyɛ ade
hunu ase, ɛnyɛ n'ankasa na ɛpɛ, na
mmom nea ɔde hyɛɛ ase no ntia, ani-
daso mu, 21 sɛ abɔde no ankasa nso
bɛfa ne ho adi afi ɔsom a ɛsom porɔwee
no mu akɔ Onyankopɔn mma anuonyam
adehyedi mu.

*Yɛde anidaso twɛn nkwagye*

22 Na yenim sɛ abɔde nyinaa pene-
pene, na ɛko awo bedu nnɛ yi. 23 Na
ɛnyɛ ɛno nko, na yɛn ankasa nso a yɛwɔ
Honhom no aba a edi kan no, yɛn nso
yesi apini retwɛn abagye a ɛne ogye a
wobegye yɛn nipadua no. 24 Na ani-
daso mu na wogyee yɛn nkwa; na
anidaso a wohu nyɛ anidaso; na nea
obi hu no, ɛbɛyɛ dɛn na n'ani bɛda so?
25 Na sɛ yɛn ani da nea yenhu so a,
yɛde boasetɔ twɛn.

*Honhom no boa yɛn mpaebɔ*

26 Saa ara nso na Honhom no boa
yɛn yɛn mmerɛwyɛ mu, efisɛ sɛnea
yɛbɛbɔ mpae a ɛsɛ no, yennim, nanso
Honhom no ara de ɔpene a enni kabea
di ma yɛn. 27 Na nea ɔpɛɛpɛɛ koma
mu no nim dekode a ɛyɛ Honhom no
adwene, efisɛ odi ma ahotefo no sɛnea
Onyankopɔn pɛ.

*Onyankopɔn agyinatu mu ahotoso*

28 Na yenim sɛ wɔn a wɔdɔ Onyan-
kopɔn no, ade nyinaa di boa wɔn ma
ewie wɔn yiye, wɔn a wɔnam n'ati-
rimbɔ no so afrɛ wɔn no. 29 Na wɔn
a ohuu wɔn siei no, wayi wɔn ato hɔ
nso, sɛ wɔnsɛ ne ba no suban, na wayɛ
anuanom pii mu abakan. 30 Na wɔn
a oyii wɔn too hɔ no, wafrɛ wɔn nso;
na wɔn a ɔfrɛɛ wɔn no, wabu wɔn bem
nso, na wɔn a obuu wɔn bem no, wahyɛ
wɔn anuonyam nso.

*Onyankopɔn dɔ*

31 Na afei yebese eyinom ho dɛn?
Sɛ Onyankopɔn wɔ yɛn afa a, hena na
ɔne yɛn bedi asi? 32 Nea wankame
n'ankasa ne ba, na mmom yɛn nyinaa
nti oyii no mae no, ɛbɛyɛ dɛn na ɔremfa
ade nyinaa nso nka ne ho mmɛdom
yɛn? 33 Hena na ɔbɛtoto wɔn a
Onyankopɔn apaw wɔn no ano?
Onyankopɔn ne nea obu bem; 34 hena
ne nea obu fɔ? Kristo Yesu ne nea
owui na mpo wanyan, na ɔte Nyankopɔn
nifa nso, nanso odi ma yɛn. 35 Hena
na ɔbɛtetew yɛne Kristo dɔ mu?
Ahohia anaa ahometew anaa ɔtaa anaa
ɔkɔm anaa adagyaw anaa amanenya
anaa nkrante? 36 Sɛnea wɔakyerɛw
sɛ:

Wo nti wokum yɛn daa nyinaa;
wobu yɛn sɛ nguanten a wɔrebekum
wɔn.

37 Nanso eyinom nyinaa mu na yɛnam
nea ɔdɔɔ yɛn no so di nkonim boro so.
38 Na migye midi ampa sɛ owu anaa
nkwa anaa abɔfo anaa atumfo anaa
nneɛma a ɛwɔ hɔ anaa nneɛma a
ɛrebɛba anaa ahoɔden 39 anaa ɔsoro
anaa ebun anaa abɔde foforo biara
rentumi ntetew yɛne Nyankopɔn dɔ
a ɛwɔ yɛn Awurade Kristo Yesu mu
no mu.

## Ti 9

*Paulo di Yudafo ho awerɛhow*

Meka no nokware Kristo mu, minni
atoro, na m'ahonim nso redi me adanse
Honhom Kronkron mu 2 sɛ: Midi
awerɛhow kɛse ne daa yaw wɔ me koma
mu. 3 Na anka mepɛ sɛ woyi me ara
fi Kristo ho yɛ abusude ma me nuanom
a ɔhonam fam wɔyɛ m'abusuafo,
4 na wɔyɛ Israelfo a abagye ne anuo-
nyam ne apam horow ne mmarahyɛ
ne nyamesom ne bɔhyɛ horow no yɛ
wɔn de; 5 na agyanom no nso wɔ wɔn,
na ɔhonam fam no, Kristo a ɔyɛ ade
nyinaa so Nyankopɔn a wohyira no daa
daa no fii wɔn mu bae. Amen.

*Onyankopɔn bɔhyɛ no wɔ ɔhye*

6 Na ɛnyɛ sɛ ebia Onyankopɔn asɛm
no mu atu. Efisɛ ɛnyɛ wɔn a wofi

17 Gal 4, 7; Adi 21, 7. 18 2 Ko 4, 17. 19 Kol 3, 4. 20 Skf 1, 2; Gen 3, 17–19; 5, 29. 21 2 Pe 3, 13. 23 2 Ko 5, 2. 24 2 Ko 5, 7. 28 Efe 1, 11; 3, 11. 29 Kol 1, 18; Heb 1, 6. 31 Dwom 118, 6. 32 Yoh 3, 16. 34 Rom 8, 1; 1 Yoh 2, 1. 36 2 Ko 4, 11; Dwom 44, 22. — 3 Ex 32, 32. 4 Ex 4, 22; Deut 7, 6; 14, 1. 5 Mat 1; Luk 3, 23–34; Yoh 1, 1. 6 Num 23, 19; Rom 2, 28.

Israel mu nyinaa ne Israel, 7 nanso
ɛnyɛ sɛ wɔyɛ Abraham asefo nti, wɔn
nyinaa yɛ mma, na mmom: Isak mu na
wɔbɛfrɛ w'asefo. 8 Ɛne sɛ ɛnyɛ ɔhonam
mma no ne Nyankopɔn mma, na mmom
bɔhyɛ mma no na wobu wɔn asefo.
9 Efisɛ bɔhyɛ asɛm no ni: Afedan
sesɛɛ mɛba, na Sara anya ɔba. 10 Na
ɛnyɛ eyi nko, na Rebeka nso ne obia-
kofo a ɔne yɛn agya Isak no nyinsɛnee,
11 na onnya nwoo mma no, na wonnya
nyɛɛ papa anaa bɔne no, nea ɛbɛyɛ na
Onyankopɔn tirim a ɔbɔe ɔpaw so no
atra hɔ, na amfi nnwuma mu, na mmom
ɛnam ne frɛ so nti, 12 wosee no sɛ:
Ɔpanyin no bɛsom akumaa no;
13 sɛnea wɔakyerɛw sɛ: Medɔɔ Yakob,
na metan Esau.

*Onyankopɔn nneyɛe mu ahofadi*

14 Enti afei yebese dɛn? So ade a
ɛnteɛ wɔ Onyankopɔn hɔ? Dabida!
15 Na osee Mose sɛ: Nea mihu no
mmɔbɔ no ara na mehu no mmɔbɔ, na
nea me yam hyehye me ma no no ara
na me yam bɛhyehye me ama no.
16 Ɛnde na emfi nea ɔpɛ anaa nea otu
mmirika no, na mmom efi Onyankopɔn
a ohu mmɔbɔ no. 17 Na kyerɛw no
see Farao sɛ: Eyi ara nti na mama wo
so sɛ meyi me tumi adi wɔ wo mu, na
wɔabɔ me din asase nyinaa so.
18 Ɛnde na nea ɔpɛ na ohu no mmɔbɔ,
nso nea ɔpɛ na ɔma ne koma yɛ den.

*Ɔnwemfo ne dɔte*

19 Na afei wobɛka akyerɛ me sɛ:
Ɛdɛn na ɔda so nunu onipa? Na hena
na ɔne ne pɛ a ɔpɛ no di asi? 20 Ɛnde,
onipa, hena ne wo a wutuatua Onya-
nkopɔn asɛm ano? So anwenne bese
ɔnwemfo sɛ: Dɛn nti na woyɛɛ me sɛɛ?
21 So okukunwemfo nni dɔte so tumi
sɛ ɔde dɔtetɔw koro no ara nwene kuku
biako a enya nidi na ɔnwene foforo nso
a enni nidi? 22 Na sɛ Onyankopɔn
pɛ sɛ oyi n'abufuw adi, na ɔma wohu
ne tumidi, nanso ɔde abodwokyɛre
bebree kuraa abufuw ade a wɔasiesie
ama ɔsɛe no mu, 23 sɛ ɔbɛma wɔahu
n'anuonyam ahonya nso, mmɔboro-
hunu ade a wɔasiesie ama anuonyam
no so a, wobɛka dɛn? 24 Sɛ wɔafrɛ
yɛn nso nen, ɛnyɛ Yudafo nko mu, na
amanaman mu nso.

*Apam dedaw nkɔmhyɛ*

25 Sɛnea ɔka Hosea nhoma mu nso
sɛ:

Mɛfrɛ wɔn a wɔnyɛ me man no me
man,
ne nea manno no no ɔdɔfo;
26 na ɛbɛba sɛ faako a wosee wɔn sɛ:
Monyɛ me man! no, ɛhɔ ara na
wɔbɛfrɛ wɔn Onyankopɔn a ɔte
ase no mma.

27 Yesaia nso teɛm Israel ho sɛ: Sɛ
Israel mma ano te sɛ mpoano anhwea
a, emu nkae bi na wobegye wɔn nkwa;
28 efisɛ Awurade bedi n'asɛm asase so
awie atwa no tiaa. 29 Na sɛnea
Yesaia aka asie no:

Sɛ asafo Awurade annyaw aba
amma yɛn a,
anka yɛayɛ sɛ Sodom na wɔama
yɛasɛ Gomora.

*Wogye amanaman mufo, na wonnye Yudafo*

30 Enti afei yebese dɛn? Aman-
aman a wɔantiw trenee no anya trenee,
nanso ɛyɛ trenee a efi gyidi mu; 31 na
Israel a wotiw trenee mmara no de,
wɔanto trenee mmara no. 32 Ɛdɛn
ntia? Efisɛ wotiw no sɛ emfi gyidi mu,
na mmom efi nnwuma mu; efisɛ wohin-
tiw hintibo no, 33 sɛnea wɔakyerɛw
sɛ:

Hwɛ, mede hintibo ne abew botan
mereto Sion,
na obiara a obegye no adi no anim
rengu ase.

## Ti 10

*Israel pɔ nkwagye a ɛnam gyidi so ba*

Anuanom, me koma mu ade a mepɛ
ne me nkotɔ a mekotɔ mesrɛ Onya-
nkopɔn mema wɔn ne sɛ wobenya nkwa.
2 Na midi wɔn adanse sɛ wɔwɔ Onya-
nkopɔn ho mmɔdenbɔ de, nanso wonni
no nimdeɛ mu. 3 Na wonnim Nya-
nkopɔn trenee no, na wɔhwehwɛ sɛ
wɔde wɔn ankasa trenee si hɔ nti,
wɔmmrɛɛ wɔn ho ase nhyɛɛ Onya-

---

7 Gen 21, 12. 8 Gal 4, 23. 9 Gen 18, 10. 10 Den 25, 21.
12 Gen 25, 23. 13 Mal 1, 2–3. 14 Deut 32, 4. 15 Ex 33, 19. 16 Efe 2, 8.
17 Ex 9, 16. 18 Ex 4, 21. 20 Yes 45, 9. 22 Rom 2, 4.
23 Efe 1, 3–12; Rom 8, 29. 25 Hos 2, 23. 26 Hos 1, 10. 27 Yes 10, 22–23; Rom 11, 5.
29 Yes 1, 9. 30 Rom 10, 20. 31 Rom 10, 2–3. 33 Yes 8, 14; 28, 16; Mat 21, 42;
21, 44. — 3 Rom 9, 31–32.

nkopɔn trenee ase ɛ. 4 Na Kristo ne
mmara no awiei a ɛma wɔn a wogye di
nyinaa kɔ trenee mu.

*Kristo ne ne nkwagye bɛn*

5 Na Mose kyerɛw trenee a efi
mmara mu no ho asɛm sɛ: Onipa ko a
odi eyi so no benya mu nkwa. 6 Na
sɛ trenee a efi gyidi mu no ka ni: Nka
wo koma mu sɛ: Hena na ɔbɛforo akɔ
ɔsoro? Ɛne sɛ, sɛ wɔde Kristo besian;
7 anaasɛ hena na obesian akɔ ebun
mu? Ɛne sɛ, sɛ wɔde Kristo befi awufo
mu aba. 8 Na mmom ese dɛn? Asɛm
no abɛn wo, w'anom ne wo koma mu,
ɛne gyidi asɛm a yɛka no. 9 Na sɛ
wode w'ano pae mu ka sɛ Yesu ne
Awurade, na wode wo koma gye di sɛ
Onyankopɔn anyan no afi awufo mu a,
wobegye wo nkwa. 10 Na koma na
wɔde gye di kɔ trenee mu, na ano na
wɔde pae mu ka kɔ nkwagye mu.

*Bɔhyɛ no wɔ hɔ ma nnipa nyinaa*

11 Na kyerɛw no se: Obiara a ogye
no di no ani renwu. 12 Na nsonoe
biara nni Yudani ne Helani ntam;
efisɛ Awurade koro no ara na odi wɔn
nyinaa so, na ɔwɔ ahonyade ma wɔn a
wɔfrɛ no nyinaa. 13 Na obiara a
ɔbɛbɔ Awurade din no benya nkwa.

*Agyenkwa no ho asɛnka*

14 Na afei ɛbɛyɛ dɛn na wɔbɛfrɛ nea
wonnye no nni? Nanso ɛbɛyɛ dɛn na
wobegye nea wɔntee ne ho asɛm no
adi? Nanso sɛ ɔsɛnkafo nni hɔ a,
ɛbɛyɛ dɛn na wɔbɛte? 15 Nanso sɛ
wɔansoma wɔn a, ɛbɛyɛ dɛn na wɔbɛka
asɛm? Sɛnea wɔakyerɛw sɛ: Nnepa
ho asɛmpakafo no anan yɛ fɛ dɛn ara!

*Wiase santen mu asɛmpaka*

16 Na ɛnyɛ wɔn nyinaa na wotiee
asɛmpa no. Na Yesaia ka sɛ: Awu-
rade, hena na wagye yɛn asɛnka adi?
17 Ɛnde afei na gyidi no fi asɛnka mu,
na asɛnka no nam Kristo asɛm so ba.
18 Na mise: So wɔante koraa?
Ampa ara [wɔate],
wɔn nne fi kɔɔ asase nyinaa so,
na wɔn nsɛm duu wiase ano.
19 Na mise: So Israel anhu? Mose na
odi kan ka sɛ:
Mɛma moatwe wɔn a wɔnyɛ ɔman
ho ninkunu,
mede ɔman a wonnim hwee meyi
mo abufuw.
20 Na Yesaia nso si ne bo ka sɛ:
Wɔn a wɔnhwehwɛ me no ahu me,
na mayi me ho makyerɛ wɔn a
wɔammisa m'akyi kwan.
21 Na Israelfo ho de, ɔka sɛ: Daa
nyinaa metrɛw me nsam memaa ɔman
asoɔdenfo nyiyianofo.

## Ti 11

*Daakye wobegye Israel nso*

Na afei mise: So Onyankopɔn atow
ne man akyene? Dabida, na me nso
meyɛ Israelni a mifi Abraham asefo
mu, Benyamin abusuakuw mu.
2 Onyankopɔn ntow ne man a ohuu
wɔn siei no nkyenee. Anaasɛ munnim
nea kyerɛw no ka fa Elia ho, sɛ ogyina
Onyankopɔn anim tõatoa Israelfo no?
3 sɛ: Awurade, w'adiyifo no, wɔakun-
kum wɔn, na w'afɔremuka nso, wɔa-
dwiridwiriw, na me nko na maka, na
wɔrehwehwɛ me kra afa. 4 Na Onya-
nkopɔn anom asɛm se no dɛn? Mama
mmarima mpemnson aka ama me a
wɔmfaa wɔn nkotodwe nkotow Baal ɛ.
5 Saa ara na sesɛɛ bere yi mu nso nkae
bi nam ɔdom paw so aka. 6 Na sɛ
ɛnam ɔdom so a, na emfi nnwuma mu
bio, efisɛ ɛno de, anka ɔdom nyɛ ɔdom
bio.

*Yudafo a wogye di nnɔɔso*

7 Ɛnde na ɛdɛn? Nea Israelfo hwe-
hwɛ no, wɔannya; na wɔn a wɔapaw
wɔn no anya, na wɔn a aka no koma
apirim; 8 sɛnea wɔakyerɛw sɛ:
Onyankopɔn ama wɔn nkomtɔ honhom,
aniwa a wɔmmfa nnhu ade ne aso a
wɔmmfa nnte asɛm de abedu nnɛ da yi.
9 Na Dawid ka sɛ:
Ma wɔn didipon nyɛ apa ne afiri
ne ɔdaano ne akatua mma wɔn;
10 ma wɔn aniwa nnuru sum, na
wɔanhu ade,
na kuntun wɔn akyi daa.

---

4 Mat 5, 17; Heb 8, 13; Yoh 3, 18. 5 Lev 18, 5. 6 Deut 30, 12–13.
8 Deut 30, 14. 9 Ex 4, 5. 11 Yes 28, 16. 12 Aso 10, 34; 15, 9.
13 Yoel 2, 32. 15 Yes 52, 7. 16 Yes 53, 1. 17 Yoh 17, 20. 18 Dwom 19, 4.
19 Deut 32, 21. 20 Yes 65, 1. 21 Yes 65, 2. — 1 Dwom 94, 14; Yer 31, 37; Flp 3, 5.
2 1 Ah 19, 10; 19, 14. 4 1 Ah 19, 18. 5 Rom 9, 27. 7 Rom 9, 31.
8 Yes 29, 10; Deut 29, 4. 9 Dwom 69, 22–23.

*Anidaso pa*

11 Na afei mise: So wohintiwii sɛ
wɔ́nhwe ase? Dabida, na mmom
nkwagye nam wɔn ntereho no so bɛyɛɛ
amanaman no de, sɛ ɛrebɛma wɔatwe
ninkunu. 12 Na sɛ wɔn ntereho no
dan wiase ahonya na wɔn so huan dan
amanaman ahonya a, wɔn mayɛ bɛkyɛn
saa dɛn ara! 13 Na mo amanaman
mufo na mekasa mekyerɛ mo: Esiane
sɛ meyɛ amanaman mu somafo nti,
mekamfo me som, 14 sɛ ebia mɛma
wɔn a wɔyɛ me honam no atwe ninkunu,
na magye wɔn mu binom nkwa. 15 Na
sɛ wɔn tow a wɔtow wɔn kyenee no yɛ
wiase mpata a, wɔn gye a wobegye
wɔn aka ho no bɛyɛ dɛn, sɛ nkwa a efi
awufo mu?

*Wɔbɔ amanaman mufo kɔkɔ*

16 Sɛ aba a edi kan no yɛ kronkron
a, tɔw no nyinaa yɛ bi; na sɛ ntini no
yɛ kronkron a, nnubaa no nso yɛ bi.
17 Na sɛ nnubaa no bi abubu, na wo a
woyɛ wuram ngo dua no, wɔde wo afra
ahyɛ mu, na woanya ngo dua no ntini
ne emu nsu no bi a, 18 nhoahoa wo
ho nnubaa no so!. Na sɛ wohoahoa wo
ho a, ɛnyɛ wo na woso ntini no, na ntini
no na ɛso wo.

*Onyankopɔn ayamye ne ne denyɛ*

19 Afei wubese sɛ: Nnubaa no bubui
sɛ wɔmfa me nhyɛ mu. 20 Wiɛ, ogye
a wɔannye anni nti na ebubui, na wo
de, wode gyidi na egyina hɔ. Nnwen
akokurokosɛm, na mmom suro! 21 Na
sɛ Onyankopɔn ankora nnubaa a efi
dua no ankasa mu fifii no so a, ɔrenkora
wo nso so. 22 Enti hwɛ Onyankopɔn
ayamye ne ne denyɛ! Wɔn a wɔahwe-
hwe ase no so de, ɔyɛ den, na wo so de,
Onyankopɔn yam ye, nanso gye sɛ
wotra saa ayamye no mu ara; anyɛ saa
a, wobetwa wo nso bi. 23 Na wɔn
nso, sɛ wɔantra ogye a wonnye nni no
mu a, wɔde wɔn bɛhyɛ mu, efisɛ Onya-
nkopɔn betumi de wɔn ahyɛ mu bio.
24 Na sɛ wɔatwa wo afi dua a ne tebea
yɛ wuram ngo dua ho, na wɔakwati
bɔbea de wo abɛhyɛ ngo dua pa mu a,
mpɛn ahe ara na wɔremfa eyinom a ɛyɛ
ne bɔbeam abaa no mmɛhyɛ wɔn ankasa
ngo dua no mu!

*Onyankopɔn hu nnipa nyinaa mmɔbɔ*

25 Na, anuanom, mempɛ sɛ mekora
mo ahintasɛm yi so, na moammu mo
ho anyansafo; ɛne sɛ komapirim aba
Israel afãafã mu de kosi sɛ amanaman
bewie mayɛ; 26 na ɛno ansa na
Israel nyinaa benya nkwa, sɛnea
wɔakyerɛw sɛ:

Ogyefo no befi Sion aba
abɛdan amumɔyɛsɛm afi Yakob ho.
27 Na apam a me ne wɔn bɛpam
bere a meyi wɔn bɔne makɔ no ni.
28 Asɛmpa no fam de, mo nti wɔyɛ
atamfo, na ɔpaw no fam de, agyanom
no nti wɔyɛ adɔfo; 29 efisɛ ahonu nni
Onyankopɔn dom akyɛde ne ne frɛ no
mu. 30 Na sɛ mo nso moannye
Onyankopɔn anni pɛn, na afei wɔafa
wɔn gye a wonnye nni no so ahu mo
mmɔbɔ no, 31 saa ara nso na afei
eyinom nam mmɔbɔ a wɔahu mo no so
annye anni sɛ wonhu wɔn mmɔbɔ bi.
32 Na Onyankopɔn aka wɔn nyinaa
ahyɛ ogye a wonnye nni no ase, sɛ
obehu wɔn nyinaa mmɔbɔ.

*Nyansa a ɛwɔ Onyankopɔn akwan mu*

33 O Onyankopɔn ahonya ne nyansa
ne nimdeɛ bun a emu dɔ! Wɔrenhu
n'atemmu mu pɛɛpɛɛ, na wɔrenhu
n'akwan akyi hwehwɛ nwie da. 34 Na
hena na ohuu Awurade adwene, anaasɛ
hena na ɔyɛ ne fotufo? 35 Anaasɛ
hena na ɔmaa no biribi kan, na watua
no so ka? 36 Efisɛ ade nyinaa fi no
mu, na ɛnam no so ba, na ɛkɔ no mu;
ɔno na anuonyam wɔ no daa daa.
Amen.

## Ti 12

*Ɛsɛ sɛ Onyankopɔn ayamye ma yɛyɛ nea ɛsɔ n'ani*

Enti, anuanom, migyina Onya-
nkopɔn mmɔborohunu so mitu mo fo sɛ
momfa mo nipadua nsi hɔ sɛ afɔre a
ɛte ase a ɛyɛ kronkron a ɛsɔ Onya-
nkopɔn ani a ɛne mo nyamesom a
adwene wɔ mu no. 2 Na monnyɛ mo
ho sɛ wiase yi, na mmom momfa

**11** Aso 13, 46; Rom 10, 19. **14** 1 Ti 4, 16. **17** Efe 2, 11–14; 2, 19. **18** Yoh 4, 22.
**22** Yoh 15, 2; 15, 4; Heb 3, 14. **23** Ex 3, 16. **25** Luk 21, 24; Yoh 10, 16.
**26** Mat 23, 39; Yes 59, 20; 27, 9; Dwom 14, 7. **27** Yer 31, 33–34. **32** Gal 3, 22; 1 Ti 2, 4.
**33** Rom 9, 23; 10, 12; Yes 45, 15. **34** Yes 40, 13; Hiob 15, 8; Yer 23, 18; 1 Ko 2, 16. —
**1** Rom 6, 13; 1 Pe 2, 5. **2** Efe 4, 23; 5, 10; 5, 17.

adwenem foforoyɛ nsakra mo ho, na
moasɔ nea Onyankopɔn pɛ a eye, na
ɛsɔ ani, na ɛyɛ pɛ no ahwɛ.

*Yɛne Kristo ayɔnkofa siw yɛn ahomaso kwan*

3 Na menam ɔdom a wɔde adom me
no so meka mekyerɛ mo mu biara sɛ
onnnwen nntra nea ɛsɛ sɛ odwen, na
mmom onnwen anidahɔ adwene, sɛnea
Onyankopɔn asusuw gyidi akyekyɛ de
ama obiara no. 4 Na sɛnea yɛwɔ
ɔhonam akwaa bebree nipadua koro
mu, na ɔhonam mu akwaa no nyinaa
nni adwuma koro no, 5 saa ara nso
na yɛn a yɛyɛ bebree no yɛ nipadua
koro, Kristo mu, na yɛn nyinaa yeyɛ
yɛn ho akwaa mmiako mmiako. 6 Na
yɛwowɔ ɔdom akyɛde a ɛsonsonoe,
sɛnea ɔdom a wɔde adom yɛn no te.
Sɛ ɛyɛ nkɔmhyɛ a, ma ɛmfata gyidi
nsusuwii. 7 Sɛ ɛyɛ ɔsom a, ma ɔntra
ɔsom no mu. Sɛ ɔkyerɛkyerɛfo a, ma
ɔntra kyerɛkyerɛ no mu. 8 Sɛ ɔfotufo
a, ma ɔntra n'afotu mu. Sɛ ade mu
kyɛfo a, ma onyi ne yam nyɛ. Sɛ
ɔhwɛfo a, ma ɔmmɔ ho mmɔden. Sɛ
mmɔborohunufo a, ma ɔmfa animtew
nyɛ.

*Onuadɔ*

9 Mommma nyaatwom mmfra ɔdɔ
mu! Munkyi bɔne, mommata papa
ho! 10 Momfa onuadɔ nnodɔ mo ho
yiye, munni kan nnidi mo ho ni.
11 Monnyɛ mmɔdenbɔ mu nyaa, monyɛ
honhom mu hyew, monsom Awurade
no! 12 Momma mo ani nnye anidaso
mu, ahohia mu montɔ mo bo ase, mu-
nkura mpaebɔ mu ara! 13 Momma
ahotefo hia nhia mo bi, mommɔ
ahɔhoyɛ ho mmɔden! 14 Munhyira
wɔn a wɔtaa mo, munhyira, na
monnnome! 15 Mo ne anigyefo ani
nnye, na mo ne asufo nsu. 16 Mo
nyinaa nnya adwenkoro; munnnwin-
nwen nneɛma akɛse ho, na mmom
momma ahobrɛasede mfa mo!
Mummmu mo ho anyansafo!
17 Mommfa bɔne nntua obiara bɔne
so ka! Monna nnwen nneɛma a ɛyɛ
fɛ nnipa nyinaa anim! 18 Sɛ ebetumi
a, mo fam de, mo ne nnipa nyinaa ntra
asomdwoe mu. 19 Adɔfo, munnnidi
mo ho were, na mmom munnyaw mma
[Onyankopɔn] abufuw! Na wɔakye-
rɛw sɛ: Me na aweredi wɔ me, me ara
metua ka, Awurade na ɔka saa.
20 Enti sɛ ɔkɔm de wo tamfo a, ma no
aduan! Sɛ osukɔm de no a, ma no
biribi nnom! Na saa yɛ na wode
bɛboaboa nnyansrama ano agu n'atifi.
21 Mma bɔne nnni wo so nim, na
mmom fa papa di bɔne so nim!

## Ti 13

*Yɛne ɔman ntam asɛm*

Momma akra nyinaa mmrɛbrɛ wɔn
ho ase nhyɛ tumi a ɛwɔ anuonyam no
ase. Na tumi biara nni hɔ sɛ nea efi
Nyankopɔn; nanso tumi a ɛwowɔ hɔ
no, Onyankopɔn na wahyɛ ato hɔ.
2 Enti obiara a ɔne tumi no di asi no,
ɔne nea Onyankopɔn ahyɛ ato hɔ di
asi; na wɔn a wodi asi no benya afobu.
3 Na wɔn a edi mpanyin no ho nyɛ hu
mma wɔn a wɔyɛ nnwuma pa, na mmom
wɔn a wɔyɛ bɔne. Wompɛ sɛ wusuro
tumi no anaa? Ɛnde yɛ papa, na
woanya wɔn hɔ ayeyi, 4 efisɛ wɔyɛ
Onyankopɔn asomfo ma wo papa. Na
sɛ woyɛ bɔne a, suro, na wonkura afoa
no kwa; na wɔyɛ Onyankopɔn asomfo
a wodi were de abufuw ba nea ɔyɛ bɔne
no so. 5 Enti etwa sɛ mobrɛ mo ho
ase hyɛ wɔn ase, ɛnyɛ abufuw no nko
nti, na mmom ahonim nso ntia.

*Akatua*

6 Eyi nti nso na muyi tow, efisɛ
wɔyɛ Onyankopɔn asomfo a wokura
ɔsom yi mu ara. 7 Muntua obiara nea
ɛsɛ no! Munyi tow mma nea ɔtow sɛ
no, amanne mma nea amanne sɛ no,
munsuro nea osuro sɛ no, munni nea
nidi sɛ no ni.

*Nokware dɔ*

8 Monnne obiara ka gye sɛ ɔdɔ a
mode dodɔ mo ho; na nea ɔdɔ ne yɔnko
no awie mmara no so di. 9 Na nea
wɔka sɛ: Nsɛe aware, nni awu, mmɔ
korɔn, mma w'ani mmmere! no, anaasɛ
mmara asɛm biara ka ho a, wɔapatã

3 1 Ko 12, 11; Efe 4, 7. 4 1 Ko 12, 12. 5 1 Ko 12, 27; Efe 4, 25. 6 1 Ko 12, 4.
7 1 Pe 4, 10–11. 8 Mat 6, 3; 2 Ko 8, 2; 9, 7. 9 1 Ti 1, 5; Amos 5, 15.
10 2 Pe 1, 7; Flp 2, 3. 11 Adi 3, 15. 12 1 Te 5, 17. 13 Heb 13, 2.
14 Mat 5, 44; 1 Ko 4, 12; Aso 7, 60. 15 Dwom 35, 13. 16 Rom 15, 5; Yes 5, 21.
17 1 Te 5, 15. 18 Mar 9, 50; Heb 12, 14. 19 Lev 19, 18; Mat 5, 39; Deut 32, 35.
20 Mmb 25, 21–22; Mat 5, 44. — 1 Tito 3, 1; Yoh 19, 11; Mmb 8, 15. 3 1 Pe 2, 13–14.
4 Dwom 82, 6. 7 Mat 22, 21. 8 Gal 5, 14; 1 Ti 1, 5. 9 Ex 20, 13–17; Lev 19, 18.

abom ahyɛ asɛm yi mu sɛ: Dɔ wo yɔnko
sɛ wo ho! 10 Ɔdɔ nyɛ ɔyɔnko bɔne,
enti ɔdɔ ne mmara so di.

*Kristo da no abɛn*

11 Na eyi mmom, efisɛ yenim bere
no, sɛ dɔn a mufi nna mu sɔre no anya
adu, na afei yɛn nkwagye abɛn akyɛn
bere a yɛdan gyidifo no. 12 Anadwo
akɔ n'anim, adekyee abɛn; enti momma
yenyi sum mu nnwuma ngu, na yɛnhyɛ
hann akode. 13 Momma yɛnnantew
fɛfɛɛfɛ, sɛnea ɛfata awia, ɛnyɛ agobɔne
ne asabow mu, ɛnyɛ aguamammɔ ne
ahohwi mu, ɛnyɛ ɔko ne nitan mu;
14 na mmom monhyɛ Awurade Yesu
Kristo no, na mommma ɔhonam so
hwɛ nnnan nnkɔ akɔnnɔ mu!

## Ti 14

*Adwene horow*

Nea ɔyɛ mmerɛw gyidi mu no,
munnye no, na mummmu adwene atɛn!
2 Obi gye di sɛ otumi di aduan biara
bi; na nea ɔyɛ mmerɛw no de, odi
afumduan nko. 3 Nea odidi no mmmu
nea onnidi animtiaa, na nea onnidi no
mmmu nea odidi atɛn, na Onyankopɔn
agye no. 4 Hena ne wo a wubu obi
fienipa atɛn? N'ankasa ne wura anim
na ogyina anaasɛ ɔhwe ase; nanso
obegyina, na Awurade betumi ama
wagyina. 5 Obi bu da bi sen bi, na
obi nso bu nna nyinaa pɛ. Momma
obiara adwene nyɛ no baako. 6 Nea
odwen da bi ho no, odwen ma Awurade.
Nea odidi no, odidi ma Awurade, na
ɔda Onyankopɔn ase; na nea onnidi
no, onnidi de ma Awurade, na ɔda
Onyankopɔn ase.

*Yɛn nyinaa yɛ Awurade nkoa*

7 Na yɛn mu biara nte ase mma ne
ho, na obiara nwu mma ne ho. 8 Na
sɛ yɛte ase a, yɛte ase ma Awurade; sɛ
yewu nso a, yewu ma Awurade. Enti
sɛ yɛte ase oo, yewu oo, yɛyɛ Awurade
dea. 9 Na eyi nti na Kristo wui na
ɔsɔree, na onyaa nkwa, sɛ ɔbɛyɛ awufo
ne ateasefo wura.

*Yɛhyɛ Onyankopɔn atemmu ase*

10 Na wo de, adɛn nti na wubu wo
nua atɛn, anaasɛ wo nso, adɛn na wubu
wo nua animtiaa? Na wɔde yɛn
nyinaa begyina Onyankopɔn asɛnni
agua no anim. 11 Na wɔakyerɛw sɛ:

Awurade se:
Sɛ mete ase yi, me na nkotodwe
nyinaa bɛkotow me,
na tɛkrɛma nyinaa bɛbɔ Onyankopɔn
din.

12 Enti afei yɛn nyinaa bebubu yɛn ho
akontaa mmiako mmiako akyerɛ
Onyankopɔn.

*Nsiw okristoni biara nkɔso kwan*

13 Enti mommma yemmmubu yɛn ho
yɛn ho atɛn bio, na mummu atɛn yi
mmom sɛ obi mmfa abew anaa hintidua
bi nnto hɔ mmma ne nua. 14 Minim
na migye midi Awurade Kristo mu
sɛ biribiara ankasa nyɛ fi; na nea
obu biribi fi no, ɔno ara na ɛyɛ fi ma
no.

*Hintiduato*

15 Na sɛ w'aduan nti wo nua werɛ
how a, ɛnde ɛnyɛ ɔdɔ so na wonantew
bio. Mfa w'aduan nsɛe nea Kristo sii
n'ananmu wui no. 16 Enti mommma
wɔnnka mo papa ho nsɛmmɔne! 17 Na
Onyankopɔn ahenni nyɛ adidi ne ɔnom,
na mmom ɛyɛ trenee ne asomdwoe ne
Honhom Kronkron mu anigye. 18 Na
nea ɔsom Kristo eyinom mu no, ɔsɔ
Onyankopɔn ani, na nnipa bu no.
19 Enti afei momma yenni nea ɛma
asomdwoe ne nea ɛbɛma yɛn nkɔso
akyi. 20 Aduan nti nsɛe Onyankopɔn
adwuma! Ade nyinaa ho tew de,
nanso ɛyɛ bɔne ma onipa sɛ odi nea ɛto
hintidua. 21 Eye sɛ wunni nam,
anaasɛ wonnom nsa, anaasɛ biribiara
a ɛbɛto wo nua hintidua. 22 Wo de,
wo gyidi a wowɔ no, kora so fa, Onya-
nkopɔn anim! Nhyira ne nea ommu ne
ho atɛn nea obu no sɛ eye no mu.
23 Na nea n'adwenem yɛ no naa no,
sɛ odidi a, wadi fɔ; efisɛ emfi gyidi mu
na odidi. Na biribiara a emfi gyidi
mu no yɛ bɔne.

---

**10** 1 Ko 13, 14; Mat 22, 40. **11** Efe 5, 14; 1 Te 5, 6–7. **12** 1 Yoh 2, 8; Efe 5, 11. **13** Luk 21, 34; Efe 5, 18. **14** Gal 3, 27. — **1** Rom 15, 1; 1 Ko 8, 9. **2** Gen 1, 29; 9, 3. **3** Kol 2, 16. **4** Mat 7, 1; Yak 4, 11–12. **5** Gal 4, 10. **8** Gal 2, 20; 1 Te 5, 10. **10** Aso 17, 31; Mat 25, 31–32; 2 Ko 5, 10. **11** Yes 45, 23; Flp 2, 10–11. **12** Gal 6, 5. **14** Mat 15, 11; Aso 10, 15; Tito 1, 15. **15** 1 Ko 8, 11–13. **16** Tito 2, 5. **17** Luk 17, 20. **19** Rom 12, 18; 15, 2. **20** Rom 14, 14. **21** 1 Ko 8, 13. **23** Tito 1, 15.

## Ti 15

*Ahofama*

Na yɛn a yɛyɛ den no, ɛsɛ sɛ yɛsoa
wɔn a wɔnyɛ den no mmerɛw na yɛnsɔ
yɛn ankasa ani. 2 Momma yɛn mu
biara nsɔ ne yɔnko ani mma nea eye,
na n'ase atim. 3 Na Kristo nso ansɔ
ne ho ani, na mmom sɛnea wɔakyerɛw
sɛ: Wɔn a wɔbɔ wo ahohora no ahohora
agu me so. 4 Na biribiara a wɔakye-
rɛw ato hɔ no, wɔakyerɛw ama yɛn
kyerɛkyerɛ sɛ yɛmfa boasetɔ ne kyerɛw
nsɛm no mu awerɛkyekye so nnya
anidaso. 5 Na boasetɔ ne awerɛkye-
kye Nyankopɔn mma munnwen ade
koro wɔ mo mu, sɛnea Kristo Yesu
kwan te no, 6 na mode koma koro ne
nokoro ahyɛ Onyankopɔn, yɛn Awurade
Yesu Kristo n'agya, anuonyam.

*Kristo gye Yudafo ne amanaman mufo*

7 Enti munnyigye mo ho, sɛnea
Kristo nso agye yɛn ama Onyankopɔn
anuonyam no. 8 Na mise: Kristo ayɛ
twetiafo somfo de akyerɛ Onyankopɔn
nokware sɛ ɔbɛhyɛ bɔ a wɔahyehyɛ
agyanom no mu den; 9 na Onya-
nkopɔn mmɔborohunu nti amanaman
ahyɛ no anuonyam, sɛnea wɔakyerɛw
sɛ:

Eyi nti mɛkamfo wo amanaman mu,
na mato dwom ama wo din.

10 Na ɔkae bio sɛ:

Mo amanaman, mo ne ne man nni
ahurusi!

11 Na bio:

Mo amanaman nyinaa nyi Awurade
ayɛ,
na mo aman ahorow nyinaa nkamfo
no!

12 Na bio Yesaia ka sɛ:

Yisai ntini ne nea ɔbɛsɔre
abedi amanaman so bɛba;
ɔno na amanaman ani bɛda no so.

*Anigye, asomdwoe ne anidaso ho adesrɛ*

13 Na anidaso Nyankopɔn mfa gyidi
mu anigye ne asomdwoe nyinaa nhyɛ
mo ma, na moaboro so anidaso mu,
Honhom Kronkron ahoɔden mu.

*Ɔsomafo no ne n'akenkanfo*

14 Me nuanom, me de, migye midi
sɛ mo nso, papayɛ ahyɛ mo ma, na
nimdeɛ nyinaa ayɛ mo ma tɔ, na mutumi
tutu mo ho fo nso; 15 nanso nea enti
a mede nnam bebrebe mekyerɛw nsɛm
yi bi mebrɛɛ mo sɛ mede rebɛkae mo
bio ne ɔdom a Onyankopɔn de adom
me, 16 sɛ menyɛ Yesu Kristo somfo
amanaman no mu menkɔyɛ Onya-
nkopɔn asɛmpa no ho asɔfodwuma, na
amanaman mufo nyɛ afɔre a ɛyɛ dɛ a
wɔatew ho Honhom Kronkron mu.
17 Enti mewɔ Kristo Yesu mu ahohoa-
hoa Onyankopɔn fam nneɛma mu.

*Paulo som adwuma mu aba*

18 Na merensi me bo sɛ mɛbɔ biri-
biara din gye nea Kristo nam me so
ayɛ ama amanaman mufo setie wɔ
asɛm ne adwuma mu, 19 nsɛnkye-
rɛnne ne anwonwade tumi so, Honhom
tumi so; na maka Kristo asɛmpa no
awie fi Yerusalem ne nkurow a atwa
ho ahyia so akodu Iliriko. 20 Nso
nea mebɔɔ mmɔden sɛ meka asɛmpa
no, ɛnyɛ nea wɔabɔ Kristo din hɔ pɛn,
na manto obi nhyɛase so, 21 na
mmom, sɛnea wɔakyerɛw sɛ:

Wɔn a wɔnkaa wɔn ne ho asɛm no
behu,
na wɔn a wɔntee no bɛte ase.

*Ɔpɛ sɛ ɔkɔ Roma*

22 Ɛno titiriw nso na anya me kwan
nsiwii na mamma mo nkyɛn. 23 Na
afei mensen ɛha yi bio, na mifi mfirihyia
bebree mehwehwɛ mo nkyɛn ba nti,
24 da biara a metu kwan makɔ Spania
no, m'ani da so sɛ mebɛfa hɔ a, mehu
mo anim, na sɛ migye m'ani kakra wɔ
mo nkyɛn ansa a, moagya me kwan akɔ
hɔ.

*Tow a wɔde kɔmaa Yerusalem ahiafo*

25 Na afei de, merekɔ Yerusalem
makɔsom ahotefo no. 26 Na Make-
donia ne Akaia de fɛw ayi tow bi akɔma
ahotefo a wɔwɔ Yerusalem no mu
ahiafo. 27 Ɛyɛɛ wɔn fɛ, nanso wɔde
wɔn ka; efisɛ sɛ amanaman mufo anya
wɔn honhom mu nneɛma no bi a, ɛsɛ
wɔn nso sɛ wɔde ɔhonam mu nneɛma

---

1 Rom 14, 1. 2 1 Ko 9, 19; 10, 24; 10, 33. 3 Dwom 69, 9. 4 Rom 4, 23–24; 1 Ko 10, 11. 5 Flp 3, 16. 8 Mat 15, 24; Aso 3, 25. 9 Rom 11, 30; Dwom 18, 49. 10 Deut 32, 43. 11 Dwom 117, 1. 12 Yes 11, 10; Adi 5, 5. 15 Rom 1, 5; 12, 3. 16 Rom 11, 13; Flp 2, 17. 18 2 Ko 3, 5; Rom 1, 5. 19 Mar 16, 17. 20 2 Ko 10, 15–16. 21 Yes 52, 15. 22 Rom 1, 13. 23 Rom 1, 10–11. 24 1 Ko 16, 6. 25 Aso 18, 21; 19, 21; 20, 22. 26 1 Ko 16, 1; 2 Ko 8, 1–4; 9, 2; 9, 12. 27 Rom 9, 4; 1 Ko 9, 11.

bɛsom wɔn bi. 28 Enti minya miwie
ade yi yɛ na minya mesɔ aba yi ano
mema wɔn a, mɛfa mo nkyɛn makɔ
Spania. 29 Na minim sɛ meba mo
nkyɛn a, mɛba no Kristo asɛmpa nhyira
mayɛ mu.

*Ɔsrɛ mpaebɔ*

30 Nanso, anuanom, menam yɛn
Awurade Yesu Kristo ne Honhom dɔ
so mesrɛ mo sɛ monko me abia mpae a
mobɔ Onyankopɔn ma me no mu,
31 na wɔabeyi me afi asoɔdenfo a wɔwɔ
Yudea no nsam, na me som a mekɔsom
Yerusalem no ayɛ ahotefo no fɛ, 32 na
menam Onyankopɔn pɛ so maba mo
nkyɛn anigye mu, na me ne mo abe-
dwudwo yɛn ho. 33 Asomdwoe Nyan-
kopɔn ne mo nyinaa ntra. Amen.

## Ti 16

*Ɔbɔfo*

Na mebɔ yɛn nuabea Foibe a ɔyɛ
asafo a ɛwɔ Kenkrea no mu somfo din
mede no mehyɛ mo nsa 2 sɛ: Munnye
no Awurade mu, sɛnea ɛsɛ ahotefo no,
na munnyina n'akyi adwuma biara a
mo ho behia no mu; efisɛ ɔno nso ayɛ
nnipa pii ne m'ankasa boafo.

*Nkyia*

3 Munkyia Priska ne Akwila, me
yɔnko adwumayɛfo Kristo Yesu mu
4 a wɔde wɔn ankasa kɔn momae de
sii me kra ananmu; na ɛnyɛ me nko na
meda wɔn ase, na mmom asafo a ɛwɔ
amanaman nyinaa mu nso. 5 Munkyia
asafo a ɛwɔ wɔn fi no nso. Munkyia
me dɔfo Epaineto a ɔyɛ abakan a ofi
Asia abɛdan Kristo no.
6 Munkyia Maria a ɔhaw ne ho pii
maa mo no. 7 Munkyia Androniko
ne Yunia, m'abusuafo ne me yɔnko
apokyerɛfo a wɔwɔ din asomafo no mu
na wodii me kan Kristo mu no.
8 Munkyia m'Awurade mu dɔfo
Amplia. 9 Munkyia yɛn Kristo mu
yɔnko dwumayɛfo Urbano ne me dɔfo
Staki. 10 Munkyia Apele a wɔahu no
ɔnokwafo Kristo mu no. Munkyia
wɔn a wofi Aristobulo fifo mu no.
11 Munkyia me busuani Herodion.
Munkyia wɔn a wofi Narkiso fifo mu a
wɔwɔ Awurade mu no. 12 Munkyia
Trifaina ne Trifosa a wɔbɔ Awurade
mu mmɔden no. Munkyia ɔdɔfo Persi
a ɔbɔɔ Awurade mu mmɔden pii no.
13 Munkyia Rufo a wɔayi no Awurade
mu, ne ne na a ɔyɛ me na nso. 14 Mun-
kyia Asinkrito, Flegon, Herme,
Patroba, Herma ne anuanom a wɔka
wɔn ho. 15 Munkyia Filologo ne
Yulia, Nereo ne ne nuabea ne Olimpa
ne ahotefo a wɔne wɔn wɔ hɔ nyinaa.
16 Momfa mfewano kronkron nkyia-
kyia mo ho. Kristo asafo nyinaa
kyiakyia mo.
17 Nanso, anuanom, mitu mo fo sɛ
monkari wɔn a wɔde mpaapaemu ba
na wɔto hintidua de sɛe kyerɛ a moasua
no, na montwe mo ho mfi wɔn mu.
18 Na wɔn a wɔte saa no nsom yɛn
Awurade Yesu Kristo, na mmom wɔsom
wɔn ankasa yafunu, na wɔde tɛkrɛma-
kyene ne adɔkɔdɔkɔsɛm daadaa wɔn
a wonnim bɔne no koma. 19 Na mo
de, mo asoɔmmerɛw no atrɛw adu nnipa
nyinaa asom; enti m'ani gye mo ho,
nanso mepɛ sɛ moyɛ papa ho anyansafo,
na moyɛ kronn wɔ bɔne ho, 20 na
asomdwoe Nyankopɔn no bɛpɛtɛw
Satan mo nan ase ntɛm. Yɛn Awurade
Yesu Kristo dom nka mo.
21 Me yɔnko dwumayɛfo Timoteo
ne m'abusuafo Lukio ne Yason ne
Sosipatro kyia mo. 22 Me Tertio a
mekyerɛw nhoma yi, mikyia mo Awu-
rade mu. 23 Gaio a ɔyɛ me ne asafo
no nyinaa fiwura kyia mo. Erasto a
ɔyɛ kurom ha sikakorafo ne onua
Kwarto kyia mo. 24 (Yɛn Awurade
Yesu Kristo dom nka mo nyinaa.
Amen.)
25 Nea otumi sɛ ɔhyɛ mo den, sɛnea
m'asɛmpa ne Yesu Kristo ho asɛnka
te, sɛnea ahintasɛm a kan teteete no
wɔanka, 26 na afei wɔayi no adi, na
wɔnam adiyifo kyerɛw nsɛm no so ayi
no adi akyerɛ amanaman mufo, sɛnea
daa Nyankopɔn hyɛ no te, ama osetie
a ɛde kɔ gyidim, 27 Onyankopɔn a
ɔyɛ onyansafo koro no, anuonyam mfa
Yesu Kristo so nka no daa daa!
Amen.

---

**29** Rom 1, 11. **30** 2 Ko 1, 11; Flp 1, 27; 2 Te 3, 1. **32** Rom 16, 20. —
**3** Aso 18, 2; 18, 26. **5** 1 Ko 16, 19; 16, 15. **7** 2 Ko 8, 23. **13** Mar 15, 21.
**16** 1 Ko 16, 20. **17** Mat 7, 15; Tito 3, 10. **18** Flp 3, 19; Hes 13, 18; Kol 2, 4.
**19** Rom 1, 8; 1 Ko 14, 20. **20** Rom 15, 32. **21** Aso 16, 1–2; 19, 22; 20, 4; Flp 2, 19.
**23** 1 Ko 1, 14; Aso 19, 22. **25** Efe 1, 9; 3, 5; 3, 9. **26** 2 Ti 1, 10; Rom 1, 5.
**27** 1 Ti 1, 17; Yuda 25.

# KORINTOFO

---

## Ti 1

*Nkyia*

Paulo, Kristo Yesu somafo a wɔnam
Onyankopɔn pɛ so afrɛ no, ne onua
Sostene 2 de kɔma Onyankopɔn asafo
a ɛwɔ Korinto, wɔn a wɔatew wɔn ho
Kristo Yesu mu afrɛ wɔn sɛ wɔmmɛyɛ
ahotefo, ne wɔn a wɔbɔ yɛne wɔn
nyinaa wura Yesu Kristo din wɔ mmaa
nyinaa no: 3 Ɔdom ne asomdwoe a
efi yɛn agya Onyankopɔn ne Awurade
Yesu Kristo nka mo.

*Aseda*

4 Onyankopɔn dom a wɔde adom mo
Kristo Yesu mu no nti, meda me
Nyankopɔn ase daa wɔ mo ho 5 sɛ
nneɛma nyinaa mu moanya mo ho wɔ
no mu, nsɛm ne nimdeɛ nyinaa mu,
6 sɛnea Kristo adanse no atim mo mu,
7 ma ɔdom akyɛde biara ammɔ mo,
na moretwɛn yɛn Awurade Yesu Kristo
adiyi no; 8 ɔno ara nso na ɔbɛhyɛ mo
den akosi awiei, na mo ho amma asɛm
biara yɛn Awurade Yesu Kristo da no.
9 Onyankopɔn a wɔnam no so afrɛ mo
akɔ ne ba, yɛn Awurade Yesu Kristo,
ayɔnkofa mu no yɛ ɔnokwafo.

*Biakoyɛ*

10 Na, anuanom, menam yɛn Awu-
rade Yesu Kristo din so mitu mo fo sɛ,
mo nyinaa nyɛ nokoro, na mpaapaemu
amma mo mu, na mmom moabom awie
pɛyɛ adwenkoro ne nsusuwii koro mu.
11 Na, me nuanom, Kloe fifo abeyi me
mo ho asotiw sɛ kunsunkunsun wɔ mo
mu. 12 Na mede eyi, sɛ mo mu biara
ka sɛ: Me de, meyɛ Paulo de; me de,
meyɛ Apolo de; me de, meyɛ Kefa de;
me de, meyɛ Kristo de. 13 Wɔapaa-
pae Kristo mu anaa? So Paulo na
wɔsɛn no maa mo anaasɛ Paulo din
mu na wɔbɔɔ mo asu kɔe? 14 Meda
[Onyankopɔn] ase sɛ mammɔ mo mu
biara asu, gye Krispo ne Gaio, 15 na
obi anka sɛ mebɔɔ asu mehyɛɛ me din
mu. 16 Afei nso mebɔɔ Stefana fifo
asu; na nea aka no de, sɛ mebɔɔ obi asu
a, minnim.

*Asɛndua ho asɛnka*

17 Efisɛ Kristo ansoma me sɛ
memmɛbɔ asu, na mmom sɛ memmɛka
asɛmpa no, ɛnyɛ nyansasɛnka mu, na
Kristo asɛndua no anyɛ ɔkwa. 18 Na
asɛndua no ho asɛm no yɛ nkwaseasɛm
ma wɔn a wɔbɛyera, na ɛyɛ Onya-
nkopɔn tumi ma yɛn a wobegye yɛn
nkwa no. 19 Efisɛ wɔakyerɛw sɛ:

Mɛsɛe anyansafo nyansa, na mɛma
animdefo nimdeɛ ayɛ ɔkwa.

20 Onyansafo wɔ he? Kyerɛwfo wɔ
he? Wi yi ase kyinnyegyefo wɔ he?
Onyankopɔn nnan wi yi ase nyansa
nkwaseasɛm anaa? 21 Na wiase amfa
nyansa so anhu Nyankopɔn wɔ Onya-
nkopɔn nyansa mu nti, ɛsɔɔ Onyankopɔn
ani sɛ ɔnam asɛnka no nkwaseasɛm so
begye wɔn a wogye di no nkwa.
22 Efisɛ Yudafo bisa nsɛnkyerɛnne,
na Helafo nso hwehwɛ nyansa; 23 na
yɛn de, yɛka Kristo a wɔsɛn no no ho
asɛm; ɔyɛ hintidua ma Yudafo, na ɔyɛ
nkwaseasɛm ma amanaman mufo.
24 Na wɔn a wɔafrɛ wɔn no de, Yudafo
oo, Helafo oo, yɛka wɔn Kristo, Onya-
nkopɔn tumi ne Nyankopɔn nyansa ho
asɛm. 25 Efisɛ Onyankopɔn nkwasea-
de wɔ nyansa kyɛn nnipa, na Onya-
nkopɔn mmerɛw yɛ den kyɛn nnipa.

*Korinto asafo no mu nsɛm*

26 Na, anuanom, monhwɛ mo frɛ
no, sɛ ɛnyɛ ɔhonam fam anyansafo pii,
ɛnyɛ atumfo pii, ɛnyɛ adehye pii [na
wɔafrɛ wɔn], 27 na mmom wiase
nkwaseade na Onyankopɔn apaw sɛ
ɔde bɛhyɛ anyansafo aniwu. Na wiase
ade a ɛyɛ mmerɛw na Onyankopɔn
apaw sɛ ɔde bɛhyɛ nea ɛyɛ den no
aniwu. 28 Na wiase nneɛma a ɛmfra
ne nea wommu na Onyankopɔn apaw,

---

**2** 1 Ko 6, 11; Aso 9, 14. **7** Tito 2, 13. **8** Flp 1, 6; 1 Te 3, 13; 5, 23. **9** 1 Te 5, 24.
**10** Flp 2, 2; 3, 16. **12** 1 Ko 3, 4; Aso 18, 24; 18, 27; Yoh 1, 43. **14** Aso 18, 8; Rom 16, 23.
**16** 1 Ko 16, 15; 16, 17. **17** Yoh 4, 2; Mat 28, 19; 1 Ko 2, 4. **18** 2 Ko 4, 3; Rom 1, 16.
**19** Yes 29, 14. **20** Hiob 12, 17. **21** Mat 11, 25. **22** Mat 12, 38; Yoh 4, 48;
Aso 17, 18; 17, 32. **23** Rom 9, 32; 1 Ko 2, 14. **24** 1 Ko 1, 18; Kol 2, 3.
**26** Mat 11, 25; Yoh 7, 48; Yak 2, 1–5.

ne nea enni hɔ, sɛ ɔde betu nea ɛwɔ hɔ,
29 na ɔhonam biara anhoahoa ne ho
n'anim. 30 Na ne mu na efi na mowɔ
Kristo Yesu mu, ɔno na efi Nyankopɔn
na ɔyɛɛ nyansa ne trenee ne ahotew ne
ogye maa yɛn, 31 sɛnea wɔakyerɛw
sɛ: Nea ɔhoahoa ne ho no, ɔnhoahoa ne
ho Awurade mu.

## Ti 2

*Honhom a Paulo de kaa asɛm Korinto*

Na me nso, anuanom, mebaa mo
nkyɛn no, mamfa asɛm anaa nyansa a
ɛtra so mammɛka mo Onyankopɔn
adansesɛm no. 2 Na meboɔ me tirim
sɛ merenhwehwɛ biribiara wɔ mo hɔ,
sɛ Yesu Kristo, ne sɛ wɔbɔɔ no asɛndua
mu no. 3 Na me de, mmerɛw ne ehu
ne ahopopo bebree mu na me ne mo
trae. 4 Na me kasa ne m'asɛnka amfa
nnipa nyansa adɛfɛdɛfɛ kwan so, na
mmom ɛnam honhom ne tumi yikyerɛ
mu, 5 na mo gyidi annyina nnipa
nyansa so, na mmom agyina Onya-
nkopɔn tumi so.

*Onyankopɔn nokware nyansa*

6 Nanso yɛka nyansa ho asɛm kyerɛ
wɔn a wɔanyin honhom fam, ɛyɛ nyansa
a ɛnyɛ wi yi ase de, na ɛnyɛ wi yi ase
atumfo a wobeyi wɔn hɔ no de, 7 na
mmom yɛka Onyankopɔn nyansa ahi-
ntasɛm mu, nyansa a wɔde siei, na
Onyankopɔn hyɛ too hɔ ansa na wɔrehyɛ
wiase ase sɛ ɔde bɛhyɛ yɛn anuonyam.
8 Nea wi yi ase atumfo mu biara anhu,
na sɛ wohui a, anka wɔammɔ anuonyam
Awurade no asɛnduam, 9 na mmom,
sɛnea wɔakyerɛw sɛ
nea aniwa nhui, na aso ntee,
na ɛmmaa onipa koma mu da
ne nea Onyankopɔn asiesie ama
wɔn a wɔdɔ no.
10 Na yɛn na Onyankopɔn nam ne
honhom so ayi akyerɛ yɛn; efisɛ
Honhom no pɛɛpɛɛ ade nyinaa mu,
Onyankopɔn ade a emu dɔ no nso.

*Honhom Kronkron adekyerɛ*

11 Na nnipa mu hena na onim nea
ɛwɔ onipa mu, sɛ onipa no ankasa
honhom a ɛwɔ ne mu? Saa ara nso na
obi nnim Nyankopɔn de, sɛ Onya-
nkopɔn honhom. 12 Na yɛn de, ɛnyɛ
wiase honhom na yenyae, na mmom
honhom a ofi Nyankopɔn mu, na
yɛahu nea Onyankopɔn de adom yɛn.
13 Nso nea yɛka no, ɛnyɛ nsɛm a wɔde
nnipa nyansa kyerɛkyerɛ, na mmom
nea Honhom no kyerɛkyerɛ, na yɛde
honhom ade to honhom ade ho. 14 Na
ɔkra muni nnye Onyankopɔn honhom
ade, na ɛyɛ no nkwaseasɛm, na ontumi
nhu mu, efisɛ wobu mu atɛn honhom
mu. 15 Na honhom muni de, obu ade
nyinaa atɛn, na ɔno de, obi mmu no
atɛn. 16 Na hena na ohuu Awurade
adwene sɛ obetumi akyerɛkyerɛ no?
Na yɛn de, yɛwɔ Kristo adwene.

## Ti 3

*Mpaapaemu kyerɛ ɔhonam adwene*

Na me nso, anuanom, mantumi me
ne mo ankasa sɛ honhom mufo, na
mmom sɛ ɔhonam mufo, sɛ Kristo mu
nkokoaa. 2 Nufu na mede memaa mo
numii, na ɛnyɛ aduan; efisɛ na muntumi
nnye. 3 Efisɛ moda so yɛ ɔhonam
mufo. Na seesei ara po ahoɔyaw ne
kunsunkunsun ne mpaapaemu wɔ mo
mu yi, monyɛ ɔhonam mufo, na monnan-
tew nnipam anaa? 4 Na sɛ obi se: Me
de, meyɛ Paulo de, na obi se: Me de,
meyɛ Apolo de a, monyɛ ɔhonam mufo
anaa?

*Akyerɛkyerɛfo yɛ Onyankopɔn nsam nnwinnade*

5 Ɛno, Apolo ne hena? Paulo ne
hena? Wɔyɛ asomfo a monam wɔn so
agye adi, na wɔn mu biara wɔ nea
Awurade de ama no. 6 Me de, miduae,
Apolo guguu so nsu, na Onyankopɔn
na ɔma enyinii. 7 Enti ɛnyɛ nea odua,
na ɛnyɛ nea ogugu so nsu na ɔyɛ biribi,
na mmom Onyankopɔn a ɔma enyin no.
8 Na nea odua ne nea ogugu so nsu yɛ
biako, na wɔn mu biara benya n'akatua
sɛnea n'ankasa n'adwuma te. 9 Na
yɛyɛ Onyankopɔn adwumayɛboafo;
moyɛ Onyankopɔn afuw, Onyankopɔn
dan.

---

29 Rom 3, 27; Efe 2, 9. 30 Yer 23, 5–6; 2 Ko 5, 21; Yoh 17, 19. 31 Yer 9, 23–24. —
1 1 Ko 1, 17. 2 Gal 6, 14. 3 Aso 18, 9; 2 Ko 10, 1. 4 1 Ko 2, 1.
5 Efe 1, 17; 1, 19; 1 Te 1, 5. 7 Rom 16, 25. 8 Luk 23, 34; Yak 2, 1.
9 Yes 64, 3. 10 Mat 13, 11. 13 1 Ko 2, 1; 2, 4. 14 1 Ko 1, 23; Yoh 8, 47.
15 1 Yoh 2, 20. 16 Rom 11, 34; Yes 40, 13. — 1 Yoh 16, 12. 2 1 Pe 2, 2; Heb 5, 12–13.
3 1 Ko 1, 10–11; 11, 18. 4 1 Ko 1, 12. 5 Aso 18, 24; 18, 27. 6 Aso 18, 4; 18, 11.
8 1 Ko 4, 5. 9 Mat 13, 3–9; Efe 2, 20.

*Akyerɛkyerɛfo asɛde*

10 Onyankopɔn dom a ɔde adom me no so na menam mahyɛ ase sɛ ɔdansifo nyansafo, na obi to so; na obiara a ɔto so no ńhwɛ sɛnea ɔto so fa. 11 Na nhyɛase foforo de, obiara rentumi nto nka nea ɛhyɛ hɔ dedaw a ɛne Yesu Kristo no ho. 12 Nanso sɛ obi de sika, dwetɛ, abo pa, nnua, sare, buronan to nhyɛase yi so a, 13 obiara adwuma bɛda adi, na ɛda no beyi no adi, efisɛ ogya mu na ɛbɛda adi, na sɛnea obiara adwuma te no, ogya no bɛsɔ ahwɛ; 14 sɛ obi adwuma a wato asi so gyina a, obenya akatua. 15 Sɛ obi adwuma hyew a, ɔbɛhwere ade; n'ankasa de, wobegye no nkwa, nanso ɛte sɛ ɛnam ogya mu.

*Bɔne a wɔyɛ tia Onyankopɔn mma yɛ bɔne a ɛyɛ hu*

16 So munnim sɛ moyɛ Onyankopɔn asɔredan na Onyankopɔn honhom te mo mu? 17 Sɛ obi sɛe Onyankopɔn asɔredan a, ɔsɛe na Onyankopɔn bɛsɛe no; efisɛ Onyankopɔn asɔredan ho tew, na ɛne mo ara.

*Nnipa nyansa ho nni mfaso*

18 Obiara nnnaadaa ne ho. Sɛ obi susuw sɛ ɔyɛ onyansafo mo mu ewi yi ase a, ma ɔnyɛ ɔkwasea, na wayɛ onyansafo. 19 Na wi yi ase nyansa yɛ nkwaseasɛm Onyankopɔn anim; efisɛ wɔakyerɛw sɛ: Ɔkyere anyansafo wɔn anifere mu. 20 Na bio: Awurade nim anyansafo nsusuwii sɛ ɛyɛ hunu. 21 Enti obiara nnhoahoa ne ho nnipa fam; na ade nyinaa yɛ mo de, 22 Paulo oo, Apolo oo, Kefa oo, wiase oo, nkwa oo, owu oo, ɛnnɛ de oo, da bi de oo, ade nyinaa yɛ mo dea, 23 na moyɛ Kristo dea, na Kristo yɛ Onyankopɔn dea.

## Ti 4

*Asɛnkafo dan Onyankopɔn*

Momma obiara mmu yɛn sɛ Kristo asomfo ne Nyankopɔn ahintasɛm so ahwɛfo. 2 Na nea aka de, nea wɔhwehwɛ ofiehwɛfo ho ne sɛ wohu no ɔnokwafo. 3 Na me de, ɛyɛ me ade ketewa bi sɛ mo anaa nnipa bi hyɛ da bu me atɛn, nso mimmu me ho atɛn po. 4 Efisɛ minnim biribi wɔ me ho, nanso ɛnyɛ eyi ho na midi bem; na nea obu me atɛn ne Awurade. 5 Enti munntwa bere ano mmmu biribiara ho atɛn, nkosi sɛ Awurade bɛba; ɔno na ɔde nea ahintaw esum mu bɛba hann mu, na wayi komam agyina adi; ɛno ansa na Onyankopɔn de obiara ayeyi bɛma no.

6 Na, anuanom, mo nti na mede asɛm yi metoo me ne Apolo ho mekyerɛɛ mo, na moasua yɛn sɛ munnnwen nntra nea wɔakyerɛw so, na mo mu bi anhoran ne obi anni asi.

*Korintofo ahomaso ne asomafo amane*

7 Na hena na obu sɛ ɛsono wo? Na ɛdɛn na wowɔ a woannya? Na sɛ wunyae a, adɛn na wohoahoa wo ho sɛnea ɛnyɛ onya na wunyae? 8 Moawie mee dedaw, moawie mo ho nya, moakwati yɛn adi ahene. Sɛ mudii ahene ampa a, anka eye, na yɛn nso ne mo adi bi. 9 Na ɛyɛ me sɛ Onyankopɔn de yɛn asomafo adi akyiri sɛ wɔn a wɔayi wɔn ama owu, efisɛ yɛayɛ ahwɛde ama wiase ne abɔfo ne nnipa. 10 Kristo nti yɛyɛ nkwasea, mo de, moyɛ anyansafo, Kristo mu; yɛyɛ mmerɛw, mo de, moyɛ den. Mo de, mowɔ anuonyam mu, na yɛn de, yɛyɛ ahohorafo. 11 Ɛde besi dɔn yi mu, ɔkɔm ne sukɔm de yɛn, na yɛda adagyaw, na wɔboro yɛn, na yenni baabi te, 12 na yɛbrɛ de yɛn ankasa nsa yɛ adwuma. Wɔyaw yɛn a, yehyira, wɔtaa yɛn a, yɛpene so, 13 wɔsɛe yɛn din a, yɛsrɛ. Yɛayɛ sɛ wiase fi, nnipa nyinaa mu nwuradodow de besi nnɛ.

*Ɔdɔ adesrɛ*

14 Menkyerɛw eyi memmɛhyɛ mo aniwu, na mmom mede mibetu mo fo sɛ me mma adɔfo. 15 Na sɛ mowɔ ahwɛfo pedu Kristo mu mpo a, munni agyanom bebree; na me na Kristo Yesu mu menam asɛmpa no so mewoo mo. 16 Enti mitu mo fo sɛ: Monhwɛ me nsua me! 17 Eyi nti na masoma Timoteo a ɔyɛ me ba dɔfo ne nokwafo Awurade mu aba mo nkyɛn, ɔno na

**10** 1 Ko 15, 10. **11** 1 Pe 2, 4–6. **13** 1 Ko 4, 5. **16** 1 Ko 6, 19; 2 Ko 6, 16. **18** Adi 3, 17–18. **19** Hiob 5, 12–13. **20** Dwom 94, 11. **23** 1 Ko 11, 3. — **1** Tito 1, 7. **2** Luk 12, 42. **4** Dwom 143, 2. **5** 1 Ko 3, 8. **6** Rom 12, 3. **7** Rom 12, 6. **8** Adi 3, 17; 3, 21. **9** Rom 8, 36; Heb 10, 33. **10** 1 Ko 3, 18. **11** 2 Ko 11, 23–27. **12** Aso 18, 3; 20, 34; 1 Te 2, 9; 2 Te 3, 8; 1 Ko 9, 15; Rom 12, 14; Dwom 109, 28. **15** Gal 4, 19. **16** 1 Ko 11, 1. **17** Aso 19, 22.

ɔbɛkae mo m'akwan a ɛwɔ Kristo Yesu
mu, sɛnea mekyerɛkyerɛ asafo nyinaa
mu mmaa nyinaa.

*Asomafo no tumi*

18 Na ebinom ahoran sɛnea
meremma mo nkyɛn. 19 Nso sɛ Awu-
rade pɛ a, ɛrenkyɛ na maba mo nkyɛn,
na mabehu wɔn a wɔahoran no tumi,
na ɛnyɛ wɔn asɛm; 20 na ɛnyɛ asɛm
mu, na ɛyɛ tumi mu na Onyankopɔn
ahenni gyina. 21 Mopɛ no dɛn?
Memfa abaa memmra mo nkyɛn, anaa
ɔdɔ ɛne odwo honhom?

## Ti 5

*Abrabɔ bɔne a ɛda adi asafo no mu*

Wɔabɛka sɛ aguamammɔ wɔ mo mu,
aguamammɔ a enni amanaman mufo
mpo mu, sɛ obi aware n'agya yere.
2 Na moahoran, na mo werɛ anhow
amma wɔanyi nea ɔyɛɛ saa ade no amfi
mo mu mmom. 3 Na me de, minni hɔ
ɔhonam fam de, nanso mewɔ hɔ honhom
mu, na mabu nea ɔyɛɛ saa ade yi atɛn
dedaw te sɛ mewɔ hɔ; 4 sɛ mo ne me
honhom hyia yɛn Awurade Yesu din
mu na yɛn Awurade Yesu tumi ka ho a,
5 mede onii no mɛhyɛ Satan nsa ma
ɔhonam no asɛe, na wɔagye honhom
no nkwa, Awurade da no.

*Ahotew ho afotu*

6 Mo ahohoahoa nyɛ fɛ. Munnim
sɛ mmɔkaw kakra na ɛkaw mmɔre
nyinaa? 7 Enti munyi mmɔkaw
dedaw no, na moayɛ mmɔre foforo, sɛ
moyɛ apiti no. Efisɛ wɔakum yɛn
twam guan Kristo no nso. 8 Enti
momma yɛnhyɛ fa, ɛnyɛ mmɔkaw
dedaw no mu, nanso ɛnyɛ bɔneyɛ ne
amumɔyɛ mmɔkaw mu, na mmom
kronkronyɛ ne nokware apiti mu.

*Wɔammu Paulo kɔkɔbɔ*

9 Makyerɛw mo nhoma no mu sɛ mo
ne nguaman nnni afra. 10 Ɛnyɛ wi yi
ase nguaman anaa aniberefo ne
amimfo anaa abosonsomfo ho asɛm
koraa na meka; ɛno de, na anka ɛsɛ sɛ
mufi wiase kɔ. 11 Na afei makyerɛw
mo sɛ, sɛ obi a wɔfrɛ no onua yɛ agua-
man anaa oniberefo anaa ɔbosonsonni
anaa ɔmaanefo anaa ɔsabofo anaa omim-
fo a, mo ne no mmmɔ; saa onipa
no, mo ne no nnnidi mpo. 12 Na ɛfa
me ho dɛn sɛ mebu wɔn a wɔmfra mo
mu no nso atɛn bi? So ɛnyɛ wɔn a
wɔfra mo mu no na mubu wɔn atɛn?
13 Na wɔn a wɔmfra mo mu no, Onya-
nkopɔn bebu wɔn atɛn. Munyi ɔbɔnefo
no mfi mo mu!

## Ti 6

*Abosonsomfo anim asɛnni*

So mo mu bi ne ne yɔnko nya asɛm
a, osi ne bo de no kɔ asɛnnii wɔn a
wɔnteɛ anim, na ɔmfa no nkɔ ahotefo
anim? 2 Munnim sɛ ahotefo na ebebu
wiase atɛn? Na sɛ mo na mubebu
wiase atɛn a, ɛnsɛ mo sɛ mudi nsɛm
nketewa? 3 Munnim sɛ yebebu abɔfo
atɛn? Na menne asetra yi mu nneɛma?
4 Na sɛ mowɔ asetra yi mu nneɛma ho
nsɛm a, wɔn a wommu wɔn asafo no
mu no na mode wɔn yɛ baguafo?
5 Meka eyi mehyɛ mo aniwu. So
onyansafo biako po nni mo mu a
obetumi abu onua ne onua ntam atɛn?
6 Na onua de onua kɔ asɛnnii wɔn a
wonnye nni anim mpo yi?

*Asɛnni mfata Kristofo*

7 Mfomso anya aba mo mu dedaw
sɛ mowowɔ mo ho nsɛmnsɛm. Adɛn
na momma wonni mo amim mmom?
Adɛn na momma wonsisi mo mmom?
8 Mo mmom na mudi amim, na musisi,
na mode yɛ anuanom mpo.

*Trenee ho hia yiye*

9 Anaasɛ munnim sɛ wɔn a wɔnteɛ
no rennya Onyankopɔn ahenni no?
Mommma wɔnnnaadaa mo, nguaman
ne abosonsomfo ne awaresɛefo ne
ahodomfo ne mmarima a wɔne wɔn ho
da 10 ne awifo ne aniberefo ne asa-
bofo ne amaanefo ne amimfo rennya
Onyankopɔn ahenni no. 11 Sɛnea
anka mo mu bi te ne no; na afei wɔa-
guare mo, na wɔatew mo ho, na wɔabu
mo bem Awurade Yesu Kristo din ne
yɛn Nyankopɔn honhom mu.

---

**19** Aso 18, 21; Yak 4, 15. **20** 1 Ko 2, 4; Luk 17, 20. — **1** Lev 18, 7–8. **3** Kol 2, 5. **4** Mat 16, 19; 18, 18; 2 Ko 13, 10. **5** 1 Ti 1, 20. **6** Gal 5, 9. **7** Ex 13, 7; Yes 53, 7; 1 Pe 1, 19. **8** Ex 12, 3–20. **9** Mat 18, 17; 2 Te 3, 14. **11** 2 Te 3, 6; Tito 3. 10; 2 Yoh 10. **12** Mar 4, 11. **13** Deut 13, 5. — **2** Adi 3, 21; Dan 7, 22. **7** Mat 5, 39; 1 Te 5, 15; 1 Pe 3, 9. **10** Gal 5, 19–21. **11** Tito 3, 3–7.

*Kristofo ahofadi mma bɔneyɛ kwan*

12 Mewɔ ade nyinaa ho kwan, nanso
ɛnyɛ ne nyinaa na eye; mewɔ ade
nyinaa ho kwan, nanso memma biribi
nhyɛ me so. 13 Nnuan yɛ ɔyafunu dea,
na ɔyafunu yɛ nnuan dea, na Onyan-
kopɔn bɛsɛe n'abien nyinaa. Na nipadua
nyɛ aguamammɔ dea, na ɛyɛ Awurade
dea, na Awurade yɛ nipadua dea.
14 Na Onyankopɔn anyan Awurade,
nanso ɔnam ne tumi so benyan yɛn bi.

*Aguamammɔ*

15 Munnim sɛ mo nipadua yeyɛ
Kristo akwaa bi? So memfa Kristo
akwaa menkɔyɛ aguaman akwaa?
Ɛmpare me! 16 Anaasɛ munnim sɛ
nea ɔde ne ho bɔ aguaman ho no na
ɔne no ayɛ nipadua koro? Efisɛ ɔka
sɛ: Wɔn baanu bɛyɛ ɔhonam koro.
17 Na nea ɔde ne ho bɔ Awurade ho
no ne no yɛ honhom koro. 18 Munguan
aguamammɔ! Bɔne biara a onipa yɛ
no nni nipadua mu, na nea ɔbɔ agua-
man no de, ɔyɛ n'ankasa nipadua bɔne.
19 Anaasɛ munnim sɛ mo nipadua yɛ
Honhom Kronkron a ɔwɔ mo mu a
munya fii Onyankopɔn nkyɛn no
asɔredan, na monne mo ho? 20 Na
wɔtɔɔ mo abooden; enti monhyɛ
Onyankopɔn anuonyam mo nipadua
mu!

## Ti 7

*Nea ɔsomafo no susuw aware ho*

Na nea mokyerɛwee no ho de, eye
ma onipa sɛ ɔmfa ne ho nka ɔbea;
2 na aguamammɔ nti, ɔbarima biara
nnya n'ankasa ne yere, na ɔbea biara
nnya n'ankasa ne kunu. 3 Okunu
mma ɔyere nea ɛsɛ, na ɔyere nso mma
okunu saa ara. 4 Ɔyere nni n'ankasa
ne nipadua so tumi, na mmom okunu;
saa ara nso na okunu nni n'ankasa ne
nipadua so tumi, na mmom ɔyere.
5 Mommfa mo ho nnkame mo ho, gye
sɛ mo baanu pene so sɛ mobɛtra hɔ
kakra, na moanya mpaebɔ ho adagyew
ansa na moasan abehyiam bio, na mo
ani a ɛnna hɔ nti, Satan ansɔ mo anhwɛ.
6 Na eyi de, meka no ɔkwanma fam,
na ɛnyɛ ɔhyɛ so. 7 Na mepɛ sɛ anka
nnipa nyinaa te sɛ mete yi; nanso
obiara wɔ n'ankasa ne dom akyɛde a efi
Nyankopɔn, obi wɔ no sɛɛ, na obi wɔ
no sɛɛ.

*Otu awarefo ne asigyafo fo*

8 Na meka mekyerɛ asigyafo ne
akunafo sɛ eye ma wɔn sɛ wɔtra hɔ sɛ
me; 9 na sɛ wontumi nhyɛ wɔn ho so
a, wɔnware; na aware ye sen ɔhyew.
10 Na wɔn a wɔaware no de, mehyɛ
wɔn, ɛnyɛ me, na mmom ɛyɛ Awurade,
sɛ ɔbea nnnyaa ne kunu, 11 na sɛ
ogyaa no a, ɔnnware; anyɛ saa a, ɔnsan
ne ne kunu nkɔbom, na okunu nso
nnnyaa ne yere.

*Otu wɔn a wɔaware wɔn a wonnye nni no fo*

12 Na wɔn a aka no, me na meka
mekyerɛ wɔn, na ɛnyɛ Awurade, sɛ
onua bi wɔ ɔyere a onnye nni, na ɔbea
no pene sɛ ɔne no tra a, onnnyaa no.
13 Na sɛ ɔbea nso wɔ okunu a onnye
nni, na ɔpene sɛ ɔne no tra a, onnnyaa
no. 14 Na okunu a onnye nni no ho
atew ɔyere no mu, na ɔyere a onnye
nni no ho atew okunu no mu; anyɛ saa
de a, na mo mma ho wɔ fi, na afei de,
wɔn ho atew. 15 Na nea onnye nni
no tew mu kɔ a, ma ɔnkɔ, na wɔnhyɛ
onua ko anaa onuawa ko no so sɛ akoa
saa nsɛm yi mu. Na asomdwoe mu
na Onyankopɔn afrɛ yɛn. 16 Na, ɔbea,
so wunim sɛ ebia wo na wubegye wo
kunu nkwa? Anaasɛ, ɔbarima, wunim
sɛ ebia wo na wubegye wo yere nkwa?

*Ɛsɛ obiara sɛ ɔpene n'asetra so*

17 Na sɛnea Awurade akyɛ ama
obiara ne sɛnea Onyankopɔn afrɛ no
no, saa ara na ɔmmɔ ne bra; na sɛnea
mehyehyɛ no asafo nyinaa mu ne no.
18 Wɔfrɛɛ obi, na ɔyɛ twetiani anaa?
Mma ɔnnnan momonoto! Wɔfrɛɛ obi,
na ɔyɛ momonoto anaa? Mma wonn-
twa no twetia! 19 Twetiatwa nyɛ
hwee, na momonoto yɛ nso nyɛ hwee,
na mmom Onyankopɔn ahyɛde sodi na
ehia. 20 Ɔfrɛ ko a wɔafrɛ obi no,
ɔntra mu. 21 Wɔfrɛɛ wo, na woyɛ
akoa anaa? Mma ɛnnhaw wo! Na sɛ
wubetumi anya wo dehye adi nso a, fa

**12** 1 Ko 10, 23. **13** 1 Te 4, 3–5. **14** 1 Ko 15, 15; 15, 20; 2 Ko 4, 14. **15** 1 Ko 12, 27.
**16** Gen 2, 24. **17** Yoh 17, 21–22; Efe 5, 30. **19** 1 Ko 3, 16. **20** 1 Ko 7, 23; 1 Pe 1,
18–19; Flp 1, 20. — 7 Mat 19, 12. **9** 1 Ti 5, 14. **10** 1 Ko 7, 12; 7, 25; 7, 40; Mat 5, 32.
**14** Rom 11, 16. **15** Rom 14, 19. **16** 1 Pe 3, 1. **17** 1 Ko 7, 20; 7, 24.
**19** Gal 5, 6; 6, 15. **20** 1 Ko 7, 17; 7, 24.

no saa mmom! 22 Na nea wɔafrɛ no
Awurade mu na ɔyɛ akoa no yɛ Awu-
rade dehye; saa ara na ɔdehye nso a
wɔafrɛ no yɛ Kristo akoa. 23 Wɔtɔɔ
mo abɔɔden. Monnyɛ nnipa nkoa!
24 Anuanom, biribiara a wɔafrɛ obi wɔ
mu no, ɛno ara mu na ɔne Nyankopɔn
ntra.

*Aware ho afotu*

25 Na mmaabun ho de, minni Awu-
rade ahyɛde bi; nanso mereka
m'adwene sɛ obi a Awurade mmɔboro-
hunu ama wayɛ ɔnokwafo. 26 Nea
misusuw sɛ eye ne sɛ: Mprempren
ahohia yi nti, eye ma onipa sɛ ɔtra hɔ
saa ara. 27 Wobata ɔyere ho anaa?
Nhwehwɛ ɔsan! Woasan wo ho afi
ɔyere ho anaa? Nhwehwɛ ɔyere!
28 Na sɛ woware nso a, wonyɛɛ bɔne
ɛ; na sɛ ɔbaabun ware a, ɔnyɛɛ bɔne ɛ;
na saafo no ho behia wɔn ɔhonam mu,
na me de, anka mepɛ sɛ miyi ahohia
no fi mo so.

*Wi yi ase su retwam*

29 Na eyi na meka, anuanom, sɛ
wɔatwa bere no tiaa, na nea aka no,
wɔn a wɔwɔ yerenom ayɛ sɛnea wonni
bi, 30 na wɔn a wosu ayɛ sɛnea
wonsu, na wɔn a wɔn ani gye ayɛ sɛnea
wɔn ani nnye, na wɔn a wɔtɔ ayɛ sɛnea
wonni hwee, 31 na wɔn a wodi wi yi
ase ayɛ sɛnea wonni; na wi yi ase su
retwam. 32 Na mepɛ sɛ anka munni
nkɔmmɔ. Ɔhokwafo da dwen Awu-
rade de ho, sɛnea ɔbɛsɔ Awurade ani,
33 na ɔwarefo da dwen wiase de ho,
sɛnea ɔbɛsɔ ɔyere ani; 34 na ɛma
n'adwene yɛ nta. Ɔbea hokwafo anaa
ɔbaabun da dwen Awurade de ho, na
ne ho atew nipadua ne honhom mu; na
ɔbea warefo de, ɔda dwen wiase de ho,
sɛnea ɔbɛsɔ okunu ani. 35 Mo ankasa
yiyedi nti na meka eyi; ɛnyɛ sɛ mehyɛ
mo so, na mmom fɛ a ɛbɛyɛ ne ɔtra a
mobɛtra Awurade fam yiye, na biribi
annye mo asabawmu ntia.

36 Na sɛ obi susuw sɛ enye mma ne
baabun a waso aware sɛ ɔware, nanso
ehia sɛ ɔware a, ɔnyɛ nea ɔpɛ, ɔnyɛɛ
bɔne ɛ, wɔnware. 37 Na nea ogyina
pintinn, ne komam, na biribiara nhyɛ
no, na ɔwɔ n'ankasa ne pɛ so tumi, na
wahyɛ ne komam sɛ ɔbɛma ne ba baa-
bun atra hɔ no, wayɛ no yiye. 38 Enti
nea ɔde ne ba baabun ma aware no yɛ
no yiye, na nea ɔmfa no mma aware no
yɛ no yiye sen no.

*Akunafo aware*

39 Ɔbea kunu te ase no, mmara
akyekyere no; na sɛ ne kunu no ka
baabi a, na ɔde ne ho wɔ ho kwan sɛ
ɔware obiara a ɔpɛ. Awurade mu nko
na ɔnyɛ. 40 Na ɔtra hɔ saa ara a,
sɛnea misusuw no, eye mmom ma no;
na ɛyɛ me sɛ me nso mewɔ Onyankopɔn
honhom.

## Ti 8

*Abosom afɔrebɔde*

Na abosom afɔrebɔde ho de, yenim
sɛ yɛn nyinaa nim de,—nimdeɛ horan,
na ɔdɔ de, ɛma nkɔso—2 na sɛ ɛyɛ obi
sɛ onim biribi a, onnya nhui sɛnea ɛsɛ
sɛ ohu ɛ. 3 Na obi dɔ Onyankopɔn a,
ɔno na Onyankopɔn nim no. 4 Na
abosom afɔrebɔde di ho de, yenim sɛ
ɔbosom nyɛ hwee ewiase, nanso
onyame biara nni hɔ sɛ obiako no ara.
5 Na sɛ nso ɔsoro oo, asase so oo, ade
a wɔfrɛ wɔn anyame wɔ hɔ sɛ anyame
pii ne awurade pii wɔ hɔ no a, 6 yɛn
de, Onyankopɔn biako pɛ na yɛwɔ,
agya no a nneɛma nyinaa fi no mu, na
yɛn nso yɛwɔ hɔ ma no, ne Awurade
biako, Yesu Kristo a wɔnam no so yɛ
nneɛma nyinaa, na yɛn nso yɛnam no
so wɔ hɔ no.

*Nto onua a ɔyɛ mmerɛw hintidua*

7 Nanso saa nimdeɛ yi nni nnipa
nyinaa mu; enti ebinom de abosom ho
gyidi a wɔwɔ de besi nnɛ di sɛ abosom
afɔrebɔde, na sɛ wɔn ahonim yɛ
mmerɛw nti, efi ka no. 8 Na aduan
de, ɛmfa yɛn nnu Nyankopɔn anim; na
ɛnyɛ sɛ yɛanni a, yɛbɛtɔ sin, anaasɛ sɛ
yedi a, yɛbɛboro so. 9 Na monhwɛ
yiye, na ɛho kwan a mowɔ no anto wɔn
a wɔyɛ mmerɛw no hintidua. 10 Na
sɛ obi hu wo a wunim de no sɛ wote
abosonnan mu adidii a, ɛremma n'aho-
nim a ɛyɛ mmerɛw no nnya ahoɔden

22 Efe 6, 6; Flm 16. 23 1 Ko 6, 20. 24 1 Ko 7, 17; 7, 20. 25 1 Ko 7, 10; 7, 40; 1 Ti 1, 12–13. 26 1 Ko 7, 29; 10, 11. 29 Rom 13, 11; Luk 14, 26. 31 1 Yoh 2, 15–17. 33 Luk 14, 20; Efe 5, 29. 39 Rom 7, 2. 40 1 Ko 7, 25. — 1 Aso 15, 29. 2 Gal 6, 3. 3 Gal 4, 9. 4 1 Ko 10, 19. 6 1 Ko 12, 5–6; Kol 1, 16. 7 1 Ko 10, 27. 8 Rom 14, 17. 9 Gal 5, 13.

nkodi abosom afɔrebɔde? 11 Ɛnde
na ɛnam wo nimdeɛ so na onua a ɔyɛ
mmerɛw a ne nti Kristo wui no bɛsɛe.
12 Na sɛ moyɛ anuanom no bɔne saa
pira wɔn ahonim a ɛyɛ mmerɛw no a,
moyɛ Kristo bɔne. 13 Enti sɛ aduan
to me nua hintidua a, merenni nam ara
da, na manto me nua hintidua.

## Ti 9

*Paulo ahopakyi nhwɛso*

Menne me ho anaa? Menyɛ ɔsomafo
anaa? Minhuu yɛn Awurade Yesu
anaa? Monyɛ m'adwuma Awurade
mu anaa? 2 Sɛ menyɛ ɔsomafo
memma ebinom a, mo de, meyɛ mema
mo; na me somafoyɛ nsɔano ne mo,
Awurade mu. 3 M'anoyi a miyi
mekyerɛ wɔn a woyi me ntɛn ni.

*Paulo somafoyɛ dibea*

4 So yenni ho kwan sɛ yedidi na
yɛnom? 5 Yenni ho kwan sɛ yɛde
onuawa a ɔyɛ ɔyere kyini, sɛ asomafo
a aka no ne Awurade ne nuanom ne
Kefa? 6 Anaasɛ me ne Barnaba nko
na yenni ho kwan sɛ yegyae adwumayɛ?
7 Hena na ɔkɔ ɔsa na n'ankasa tua ne
ho ka? Hena na ɔyɛ bobe turo, na
onni n'aba bi? Anaasɛ hena na ɔhwɛ
mmoakuw, na ɔnnom wɔn nufusu no
bi?
8 So meka eyi nnipa fam anaasɛ
mmara no nso nka saa? 9 Na wɔa-
kyerɛw Mose mmara no mu sɛ: Nkyekye
nantwi a ɔporow aburow no ano! So
nantwi no na ne ho hia Onyankopɔn,
10 anaasɛ yɛn nti na ɔka saa? Na yɛn
nti na wɔakyerɛw sɛ ɛsɛ nea ofuntum
asase no sɛ ofuntum no anidaso so, na
nea ɔporow aburow no yɛ no anidaso
so, sɛ obenya mu bi.
11 Sɛ yeguu mo honhom fam nneɛma
a, ɛyɛ ade kɛse bi sɛ yebetwa mo
honam fam nneɛma? 12 Sɛ nnipa bi
wɔ mo so tumi yi bi a, yenni nsen wɔn
anaa? Nanso yɛanni saa tumi yi, na
mmom yɛpene ade nyinaa, na yɛansiw
Kristo asɛmpa no kwan.
13 Munnim sɛ wɔn a wɔyɛ asɔre ho
adwuma no di asɔre ho ade no bi, na
wɔn a wɔte afɔremuka ho no didi
afɔremuka no ho bi? 14 Saa ara na
Awurade nso ahyɛ sɛ wɔn a wɔka
n'asɛmpa no nnidi asɛmpa no ho.

*Paulo boasetɔ*

15 Na me de, mamfa eyinom biara
anyɛ hwee. Na mankyerɛw eyinom
sɛ wɔnyɛ me sa; na eye ma me mmom
sɛ anka miwu kyɛn sɛ obi bɛma m'aho-
hoahoa ayɛ ɔkwa. 16 Na sɛ meka
asɛmpa no a, ɛnyɛ me ahohoahoa, na
etwa me sɛ meka, na sɛ menka asɛmpa
no a, anka minnue! 17 Na sɛ meyɛ no
anigye so a, mewɔ akatua; sɛ nso manyɛ
no anigye so a, wɔde ofiehwɛ adwuma
no ahyɛ me nsa ara. 18 Afei m'akatua
ne nea ɛwɔ he? Ɛne sɛ, meka asɛmpa
no a, memfa akatua biara mmata ho,
na mamfa me kwan a mewɔ no asɛmpa
no ho no manyɛ biribi.

*Mmɔden a Paulo bɔ twe nnipa ma Kristo*

19 Na mede me ho ade nyinaa mu
de, nanso mede me ho mayɛ akoa mama
nnipa nyinaa, na manya pii. 20 Meyɛɛ
me ho sɛ Yudani memaa Yudafo, na
manya Yudafo; wɔn a wɔwɔ mmara ase
no, menhyɛ mmara ase de, nanso meyɛɛ
me ho sɛ nea ɔwɔ mmara ase memaa
wɔn, na manya wɔn a wɔwɔ mmara ase
no. 21 Wɔn a wonni mmara no,
meyɛɛ me ho memaa wɔn sɛ nea onni
mmara, ɛnyɛ sɛ minni mmara Onya-
nkopɔn anim, na mmom mewɔ Kristo
mmara mu, na manya wɔn a wonni
mmara no. 22 Wɔn a wɔyɛ mmerɛw
no, meyɛɛ me ho sɛ nea ɔyɛ mmerɛw
memaa wɔn, na manya mmerɛwfo;
mede me ho meyɛɛ ade nyinaa memaa
nnipa nyinaa, na ɛyɛ dɛn ara a, magye
ebinom nkwa. 23 Na eyi nyinaa,
asɛmpa no nti na meyɛ, na manya emu
kyɛfa.

*Paulo pere sɛ obenya nkwa abotiri*

24 Munnim sɛ wɔn a wosi ammirika
kane no, wɔn nyinaa tu mmirika no de,
nanso obiako na onya nkonim bo no?
Muntu mmirika saa ara, na moanya bi.
25 Na obiara a osi agumadi kane no,
ɔsɔre ne ho ade nyinaa mu; na wɔn de,

---

**11** Rom 14, 15. **13** Rom 14, 21. — **1** 1 Ko 15, 8; Aso 26, 16; 22, 17. **2** 2 Ko 3, 2–3.
**4** Luk 10, 8. **5** Yoh 1, 43. **9** Deut 25, 4; 1 Ti 5, 18. **11** Rom 15, 27.
**12** Aso 20, 34–35; 2 Ko 11, 9. **13** Num 18, 8; 18, 31; Deut 18, 1–3. **14** Luk 10, 7.
**15** Aso 18, 3. **16** Yer 20, 9. **17** 1 Ko 4, 1. **18** 1 Ko 8, 9. **19** Mat 20, 26–27.
**20** Aso 16, 3; 21, 20–26. **21** Gal 2, 3. **22** 2 Ko 11, 29; Rom 11, 14. **24** 2 Ti 4, 7.
**25** 2 Ti 2, 4–5; 1 Pe 5, 4.

wɔyɛ na wɔanya abotiri a ɛsɛe, na yɛn
de, nea ɛrensɛe. 26 Ne saa nti me de,
mmirika a mitu yi, mintu no asunsu-
mabo mu; kuturuku a meko yi, menko
no sɛ nea ɔboro mframa, 27 na mmom
mehyɛ me nipadua ahometew, na midi
no nya, na mereka asɛm makyerɛ
ebinom yi, m'ankasa manyɛ nea ɔmfra.

## Ti 10

*Onyankopɔn dom a ɔde dom Israel*

Na, anuanom, mempɛ sɛ mekora mo
so sɛ yɛn agyanom nyinaa hyɛɛ omunu-
nkum no ase, na wɔn nyinaa faa ɛpo no
mu, 2 na wɔbɔɔ wɔn nyinaa asu too
Mose so, omununkum ne ɛpo no mu,
3 na wɔn nyinaa dii honhom fam aduan
koro, 4 na wɔn nyinaa nom honhom
fam anonne koro, na wɔnom fii honhom
fam botan a edi wɔn akyi no mu; na
ɔbotan no ne Kristo.

*Israel asoɔden ho asotwe yɛ nhwɛso ma yɛn*

5 Nanso wɔn mu fa kɛse no ara ansɔ
Onyankopɔn ani; na wɔdwɛree wɔn
sare so hɔ. 6 Na wɔde eyinom ayɛ
nhwɛso ama yɛn, na yɛn kɔn annɔ bɔne
sɛnea wɔn kɔn dɔe no. 7 Nso monnyɛ
abosonsomfo sɛ wɔn mu binom yɛe no,
sɛnea wɔakyerɛw sɛ: Nkurɔfo no traa
ase didii, nomee, na wɔsɔre gorui.
8 Nso mommma yɛmmmɔ aguaman sɛ
wɔn mu binom bɔe na wɔn mu mpem
aduonu abiɛsa totɔe da koro no.
9 Nso mommma yɛnnsɔ Awurade
nnhwɛ, sɛnea wɔn mu binom yɛe, na
awɔ kunkum wɔn no. 10 Nso
munnnwiinwii, sɛnea wɔn mu binom
nwiinwii na ɔsɛefo bɛsɛee wɔn no.
11 Na eyinom nyinaa ama wɔayɛ
nhwɛso, na wɔakyerɛw ama yɛn a
wiase bere awiei ato yɛn yi afotu.

12 Enti nea ɛyɛ no sɛ ogyina hɔ
nhwɛ yiye, na wanhwe ase. 13 Ɔsɔhwɛ
bi ntoo mo ɛ, gye nea ɛyɛ nnipa de; na
Onyankopɔn yɛ ɔnokwafo a ɔremma
wɔnsɔ mo nhwɛ ntra nea mutumi so,
na mmom ɔbɛma ɔkwan a mode befi
sɔhwɛ no mu abɛda ho, na moatumi
asoa.

*Abosonnan ne Adidi Kronkron bɔ abira*

14 Enti, m'adɔfo, munguan abo-
sonsom! 15 Me ne mo kasa sɛ
animdefo Mummu nea mise ho atɛn!
16 Nhyira kuruwa a yehyira so no nyɛ
Kristo mogya no ayɔnkofa anaa?
Abodoo a yebubu no nyɛ Kristo nipa-
dua no ayɔnkofa anaa?

17 Efisɛ ɛyɛ abodoo koro, na yɛn a
yɛyɛ bebree yɛ nipadua koro; na yɛn
nyinaa di abodoo koro no bi.
18 Monhwɛ ɔhonam fam Israel! Ɛnyɛ
wɔn a wodi afɔreduan no na wɔne
afɔremuka no wɔ ayɔnkofa? 19 Afei
mise dɛn? Sɛ abosom afɔre yɛ biribi
anaasɛ ɔbosom yɛ biribi? 20 [Dabi;]
na mmom [mise], afɔre a wɔbɔ no,
wɔbɔ ma ahonhommɔne, na ɛnyɛ
Onyankopɔn, na mempɛ sɛ mo ne
ahonhommɔne fa ayɔnko. 21 Muntu-
mi nnom Awurade kuruwa ano ne
ahonhommɔne kuruwa ano; muntumi
nnidi Awurade pon so ne ahonhommɔne
pon so. 22 Anaasɛ yɛnhyɛ Awurade
mma ɔntwe ninkunu? So yɛn ho yɛ
den sen no?

*Afotu horow*

23 Ade nyinaa ho kwan da hɔ, na
ɛnyɛ ne nyinaa na eye; ade nyinaa ho
kwan da hɔ, na ɛnyɛ ne nyinaa na ɛma
nkɔso. 24 Obiara nnhwehwɛ nea ɛyɛ
n'ankasa de, na mmom ɔnhwehwɛ nea
ɛyɛ ne yɔnko de. 25 Nea wɔtɔn
namgua so nyinaa, munni, na ahonim
nti mummmisabisa ho nsɛm! 26 Na
asase ne nea ɛhyɛ so ma nyinaa yɛ
Awurade dea. 27 Na sɛ wɔn a wonnye
nni no mu bi hyia mo adidi na mopɛ sɛ
mokɔ a, nea wɔde besi mo anim biara,
munni, na ahonim nti mummmisabisa
ho nsɛm! 28 Na sɛ obi ka kyerɛ mo
sɛ: Eyi yɛ ɔbosom afɔrebɔde a, nea
ɔkyerɛe no ne ahonim nti, munnni!
29 Sɛ mise ahonim a, menne wo de, na
mede onii no de; na adɛn na obi ahonim
bebu me ho a mede no atɛn? 30 Na
sɛ mede aseda midi a, adɛn nti na
wɔbɛbɔ me dimmɔne nea meda so ase
ho? 31 Enti sɛ mudidi oo, monom oo,
moyɛ biribiara oo, monyɛ ne nyinaa
nhyɛ Onyankopɔn anuonyam!

27 Rom 8, 13; 13, 14. — 1 Ex 13, 21; 14, 22. 3 Ex 16, 4; 16, 35; Deut 8, 3.
4 Ex 17, 6. 5 Num 14, 23; 14, 30. 6 Num 11, 4; 11, 34. 7 Ex 32, 6.
8 Num 25, 1; 25, 9. 9 Num 21, 5–6. 10 Num 14, 2; 14, 36–37; Heb 3, 11; 3, 17.
14 1 Yoh 5, 21. 16 Mat 26, 26–27; Aso 2, 42. 17 Rom 12, 5; 1 Ko 12, 27. 18 Lev 7, 6; 7, 15.
19 1 Ko 8, 4. 20 Lev 17, 7; Deut 32, 17; Dwom 106, 37; Adi 9, 20. 21 2 Ko 6, 15–16.
23 1 Ko 6, 12. 24 1 Ko 10, 33; Rom 15, 2. 25 Rom 14, 2–10; 14, 22.
26 Dwom 24, 1. 28 1 Ko 8, 7. 30 1 Ti 4, 4. 31 Kol 3, 17.

*Abrabɔ pa ho afotu*

32 Monnyɛ nea ɛto Yudafo anaa
Helafo anaa Onyankopɔn asafo hinti-
dua; 33 sɛnea me nso mehwehwɛ sɛ
mesɔ nnipa nyinaa ani ade nyinaa mu,
na menhwehwɛ nea eye ma me nkutoo,
na mmom nea eye ma pii no, na wɔagye
wɔn nkwa.

## Ti 11

Monhwɛ me nsua me, sɛnea me nso
mehwɛ Kristo misua no no.

*Mmea asɔre mu abrabɔ*

2 Na miyi mo ayɛ sɛ mokae me ade
nyinaa mu, na mukura atetesɛm a mede
mehyɛɛ mo nsa no mu. 3 Na mepɛ sɛ
muhu sɛ ɔbarima biara ti ne Kristo, na
ɔbea ti ne ɔbarima, na Kristo ti ne
Nyankopɔn. 4 Ɔbarima biara a ɔbɔ
mpae anaasɛ ɔhyɛ nkɔm na wakata ne
ti no, onni ne ti ni. 5 Na ɔbea biara
a ɔbɔ mpae anaasɛ ɔhyɛ nkɔm na ne ti
so da hɔ no, onni ne ti ni; na ɛte sɛ
wabɔ tikwaw. 6 Na sɛ ɔbea ankata
ne ti a, ma ɔmmɔ tikwaw nso; na sɛ ɛyɛ
ɔbea aniwu sɛ otwitwa ne ti so anaasɛ
oyi a, ɛnde ma ɔnkata ne ti. 7 Na
ɔbarima de, ɛnsɛ sɛ ɔkata ne ti, efisɛ
ɔyɛ Onyankopɔn suban ne n'anuo-
nyam; na ɔbea de, ɔyɛ ɔbarima
anuonyam. 8 Na ɔbarima mfi ɔbea
mu, na mmom ɔbea na ofi ɔbarima mu;
9 na ɛnyɛ ɔbea nti na wɔbɔɔ ɔbarima,
na mmom ɔbarima nti na wɔbɔɔ ɔbea.
10 Ɛno nti na ɛsɛ ɔbea sɛ onya ne ti so
tumi [a.s. nkataso], abɔfo ntia. 11 Nso
ɔbarima nkwati ɔbea, na ɔbea nkwati
ɔbarima, Awurade mu. 12 Na sɛnea
ɔbea fi ɔbarima mu no, sɛ nso ɔbarima
nam ɔbea so ba ne no; na ne nyinaa fi
Nyankopɔn mu.
13 Mo ankasa mummu atɛn mo mu:
So ɛyɛ fɛ sɛ ɔbea nkata ne ti de bɔ
Onyankopɔn mpae? 14 Ɔbrasu anka-
sa nkyerɛ mo sɛ ɔbarima siw atimum
kusuu a, ɛnhyɛ no anuonyam, 15 na
ɔbea de, osiw atimum kusuu a, ɛhyɛ
no anuonyam? Efisɛ wɔde nhwi no
ama no sɛ nkataso. 16 Na sɛ obi pɛ sɛ
ogye eyi ho akyinnye a, yɛn de, yemmu
saa ɔbra, na Onyankopɔn asafo horow
no nso nyɛ sa.

*Asɔre mu mpaapaemu*

17 Eyi a mehyɛ mo yi, minyi mo ayɛ,
efisɛ munhyiam nyɛ adepa, na mmom
adebɔne. 18 Na nea edi kan, muhyiam
asafo no mu a, mete sɛ mpaapaemu
wɔ mo mu; na migye emu bi midi.
19 Na etwa sɛ fekuw horow ba mo mu,
na wɔn a wɔfra ada adi mo mu.

*Awurade adidi asekɔ mu basabasayɛ*

20 Enti sɛ mubehyia faako a, mudi
Awurade aduan no a, ɛnyɛ ye, 21 efisɛ
obiara di n'ankasa aduan ansa, na
ɔkɔm de binom, na ebinom nso abobow.
22 Na munni afi a mudidi na monom
wɔ mu? Anaasɛ mubu Nyankopɔn
asafo no animtiaa, na mohyɛ wɔn a
wonni bi no aniwu? Minse mo dɛn?
Minyi mo ayɛ anaa? Eyi mu de, minyi
mo ayɛ.

*Awurade adidi*

23 Na me de, nea minya mifii Awu-
rade hɔ no ara ne mede memaa mo sɛ:
Awurade Yesu, anadwo a woyii no mae
no, ɔfaa abodoo, 24 na ɔdaa ase
bubuu mu, na ɔkae sɛ: Me nipadua a
wobubu ma mo ni; monyɛ eyi mfa nyɛ
me nkae! 25 Ne saa ara nso na adidi
no akyi no, ɔfaa kuruwa no kae sɛ:
Kuruwa yi ne Apam foforo m'ankasa
me mogya mu; da biara a mobɛnom no,
monyɛ eyi mfa nyɛ me nkae!

*Awurade adidi asekyerɛ*

26 Na da biara a mubedi abodoo yi
na mobɛnom kuruwa yi ano no, monka
Awurade wu no nkosi sɛ ɔbɛba.
27 Enti nea obedi abodoo yi, anaasɛ
ɔbɛnom Awurade kuruwa yi ano sɛnea
ɛnsɛ no, obedi Awurade nipadua ne ne
mogya ho fɔ. 28 Na ma onipa nsɔ ne
ho nhwɛ, na ɔmfa so nni abodoo no bi,
na ɔnnom kuruwa no ano bi. 29 Na
nea odi na ɔnom [sɛnea ɛnsɛ] no, odi
nom de atemmu ba n'ankasa ne ho so,
efisɛ wammu nipadua no yiye. 30 Eyi
nti na mmerɛwfo ne ayarefo bebree wɔ
mo mu, na bebree nso adeda. 31 Na
sɛ yebu yɛn ho atɛn a, anka wommu yɛn
atɛn; 32 na sɛ wobu yɛn atɛn a,
Awurade no twe yɛn aso, na wɔammu
yɛne wiase fɔ. 33 Enti, me nuanom,

32 Rom 14, 13. 33 1 Ko 9, 20–22. — 1 1 Ko 4, 16; Flp 3, 17. 3 Efe 5, 23; 1 Ko 3, 23.
4 1 Ko 12, 10; 14, 1. 7 Gen 1, 27. 8 Gen 2, 22–23. 9 Gen 2, 18.
17 1 Ko 11, 22. 18 1 Ko 1, 10–12; 3, 3. 19 1 Yoh 2, 19; Deut 13, 3.
22 Yak 2, 5–6. 23 Mat 26, 26–28; Mar 14, 22–24; Luk 22, 19–20. 26 Mat 26, 29.
27 Heb 6, 6. 28 Mat 26, 22; 2 Ko 13, 5. 30 1 Ko 15, 20. 32 Heb 12, 5–6.

muhyiam sɛ morebedidi a, montwɛn
mo ho mo ho! 34 Na sɛ ɔkɔm de obi a,
onnidi ofie, na moammehyiam ammenya
atemmu. Na nea aka no de, meba a,
mɛsesɛw.

## Ti 12

*Ɔdom akyɛde horow no*

Na nea ɛfa honhom fam [akyɛde] ho
de, anuanom, mempɛ sɛ mekora mo so.
2 Munim sɛ kan a moyɛ amanaman
mufo no, moma wɔde mo faa ɔkwan
biara so kɔɔ abosom mum nkyɛn.
3 Enti merema moahu sɛ, obiara a
ɔnam Onyankopɔn honhom mu kasa
no mfrɛ Yesu abusude; na obiara ntumi
mfrɛ Yesu Awurade, gye Honhom
Kronkron mu.
4 Nanso ɔdom akyɛde gu ahorow,
na ɛyɛ Honhom koro no ara. 5 Na
ɔsom nnwuma gu ahorow, nanso ɛyɛ
Awurade koro no ara. 6 Na dwumadi
nso gu ahorow, nanso Onyankopɔn
koro no ara na odi dwuma no nyinaa
wɔn nyinaa mu. 7 Nanso wɔma
Honhom no yi ne ho adi wɔn mu biara
mu, na ayɛ yiye. 8 Na wɔnam Honhom
no so ma obi anyansasɛnka; obi nso
wɔma no nimdeɛsɛnka, sɛ Honhom koro
no ara pɛ. 9 Ɔfoforo nso wɔma no
gyidi, Honhom koro no ara mu; obi nso
wɔma no ayaresa dom akyɛde, Honhom
koro no ara mu. 10 Obi nso wɔma no
tumideyɛ; obi nso wɔma no nkɔmhyɛ.
Obi nso wɔma no ahonhom ahorow mu
hu; obi nso wɔma no ɔkasa ahorow, obi
nso wɔma no ɔkasa ahorow nkyerɛase.
11 Na eyi nyinaa, Honhom koro no ara
na ɔyɛ, na ɔkyekyɛ ma wɔn mmiako
mmiako sɛnea ɔpɛ.

*Asafo no biakoyɛ*

12 Na sɛnea nipadua yɛ biako, na
ɛwɔ akwaa bebree, na nipadua koro no
akwaa nyinaa yɛ bebree de, nanso ɛyɛ
nipadua biako no, sɛ nso Kristo te ne
no. 13 Na yɛn nyinaa nso, Yudafo oo,
Helafo oo, nkoa oo, adehye oo, wɔbɔɔ
yɛn asu Honhom koro no mu ma
yɛkɔyɛɛ nipadua biako, na wɔmaa yɛn
nyinaa nom honhom biako.
14 Na nipadua nso nyɛ kwaa biako,
na ɛyɛ bebree. 15 Sɛ ɛnan ka sɛ:
Menyɛ nsa, enti menka nipadua no ho
a, na ɛnka nipadua no ho anaa? 16 Na
sɛ aso ka sɛ: Menyɛ aniwa, enti menka
nipadua no ho a, na ɛnka nipadua no
ho anaa? 17 Sɛ nipadua nyinaa yɛ
aniwa a, anka ɔte wɔ he? Sɛ ne
nyinaa yɛ ɔte a, anka ohua wɔ he?
18 Na afei Onyankopɔn de akwaa no
asisi nipadua ho mmiako mmiako,
sɛnea ɔpɛ. 19 Na sɛ ne nyinaa yɛ
kwaa biako a, anka nipadua wɔ he?
20 Na afei akwaa no dɔɔso de, nanso
nipadua yɛ biako.

*Biakoyɛ ne ahomaso bɔ abira*

21 Aniwa ntumi nka nkyerɛ nsa sɛ:
Wo ho nhia me; bio nso eti ntumi nka
nkyerɛ anan sɛ: Mo ho nhia me. 22 Na
mmom nipadua ho akwaa a ɛyɛ yɛn sɛ
ɛyɛ mmerɛw bebrebe no, ɛno na ɛho
hia. 23 Na nipadua ho ade a ɛyɛ yɛn
sɛ enni nidi koraa no, ɛno na yɛhyehyɛ
di no ni bebrebe, na nea ɛnyɛ fɛ wɔ yɛn
ho no na ɛwɔ ahokeka bebrebe;
24 efisɛ nea ɛyɛ fɛ wɔ yɛn ho no, enhia
no sa. Na Onyankopɔn de nipadua no
atõatoa mu, na akwaa a wommu no no,
wama no nidi bebrebe, 25 na mpaa-
paemu amma nipadua mu, na mmom
akwaa no adwennwen ade koro ama
wɔn ho wɔn ho. 26 Na sɛ kwaa biako
hu amane a, akwaa nyinaa hu bi; sɛ
nso wɔhyɛ kwaa biako anuonyam a, ɛyɛ
akwaa nyinaa fɛ.

*Obi dan bi*

27 Na mo de, moyɛ Kristo nipadua
ne akwaa mmiako mmiako. 28 Na
Onyankopɔn de ebinom asi asafo no
mu sɛ asomafo kan, nea etia abien,
adiyifo, nea ɛto so abiɛsa, akye-
rɛkyerɛfo, bio nso tumide, ne ayaresa
dom akyɛde, ɔboa, mpanyin nnwuma,
ɔkasa horow. 29 So wɔn nyinaa yɛ
asomafo? Wɔn nyinaa yɛ adiyifo?
Wɔn nyinaa yɛ akyerɛkyerɛfo? Wɔn
nyinaa wɔ tumide? 30 Wɔn nyinaa
wɔ ayaresa dom akyɛde? Wɔn nyinaa
kasa ɔkasa horow? Wɔn nyinaa kyerɛ
ɔkasa ase? 31 Na mommɔ ɔdom
akyɛde a eye titiriw no ho mmɔden, na
mɛkyerɛ mo ɔkwan a eye sen eyi maka
ho.

---

2 Hab 2, 18–19. 3 Mar 9, 39; 1 Yoh 4, 2–3. 4 Rom 12, 6; Efe 4, 4.
5 1 Ko 12, 28; Efe 4, 11. 7 1 Ko 14, 26. 10 1 Ko 14, 5; Aso 2, 4. 11 1 Ko 7, 7; Rom 12, 3;
Efe 4, 7. 12 1 Ko 12, 27; 10, 17. 13 Gal 3, 28. 14 1 Ko 12, 20.
20 1 Ko 12, 14. 27 Rom 12, 5; Efe 5, 30. 28 Efe 4, 11–12. 31 1 Ko 14, 1.

## Ti 13

*Ɔdɔ ayeyi dwom*

Sɛ mede nnipa ne abɔfo tɛkrɛma
mekasa, na minni dɔ a, na mete sɛ
ayowa a egyigye anaa dɔn a ɛwosow.
2 Na sɛ mewɔ adiyisɛnka, na minim
ahintasɛm nyinaa ne nimdeɛ nyinaa,
na mewɔ gyidi nyinaa ma mitutu
mmepɔw, na minni dɔ a, memfra. 3 Na
sɛ meporow m'ade nyinaa mema ahiafo
na mede me nipadua mema sɛ wɔnhyew,
na minni dɔ a, merennya ho mfaso.
4 Ɔdɔ wɔ abodwokyɛre, ne yam ye;
ɔdɔ nyɛ ahoɔyaw; ɔdɔ nyɛ ahoahoa,
ɛnhoran, 5 ɛnyɛ ne ho sɛnea ɛmfata,
ɛnhwehwɛ nea ɛyɛ n'ankasa de, ne bo
nhaw no, ɛmfa bɔne nhyɛ ne yam,
6 n'ani nnye nea ɛnteɛ ho, na ɛne
nokware ani gye. 7 Etie ade nyinaa,
egye ade nyinaa di, enya ade nyinaa
mu anidaso, ɛtɔ ne bo ase ade nyinaa
mu.
8 Ɔdɔ to ntwa da. Nkɔmhyɛ de,
wobegu; ɔkasa horow de, ebegyae;
nimdeɛ de, ɛbɛsa. 9 Na yehu ade
fa-ne-fa, na yɛhyɛ nkɔm fa-ne-fa.
10 Na sɛ nea ɛyɛ pɛ no nya ba a, ɛno na
wobegu nea ɛyɛ ɔfa-ne-fa. 11 Meyɛ
abofraa no, mekasae sɛ abofraa,
medwenee sɛ abofraa, misusuwii sɛ
abofraa; na meyɛɛ ɔpanyin yi, magu
mmofraasɛm no. 12 Na sesɛɛ de,
yɛnam ahwehwɛ so hwɛ ade wɔ bɛ mu,
na ɛno mu de, anim ne anim; sesɛɛ de,
mihu ade fa-ne-fa, na ɛno mu de, mehu
ade mu sɛnea wɔahu me nso mu.
13 Na afei gyidi, anidaso, ɔdɔ, ade
abiɛsa yi na ɛtra hɔ; na ɔdɔ ne emu
kɛse.

## Ti 14

*Nkɔmhyɛ sen kasa horow*

Mompɛ ɔdɔ akyi kwan, nanso mommɔ
honhom fam [akyɛde] no ho mmɔden,
ne titiriw no sɛ mobɛhyɛ nkɔm. 2 Nea
ɔkasa kasa bi no, ɔnkasa nkyerɛ nnipa,
na mmom ɔkasa kyerɛ Onyankopɔn;
na obi nte, na honhom mu na ɔka
ahintasɛm. 3 Na nea ɔhyɛ nkɔm de,
ɔka nkɔso ne afotu ne awerɛkyekye
kyerɛ nnipa. 4 Nea ɔkasa kasa bi no
ma n'ankasa ne ho nkɔso, na nea ɔhyɛ
nkɔm no ma asafo no nkɔso. 5 Mepɛ
sɛ anka mo nyinaa kasa kasa horow,
nanso nea mepɛ mmom ne sɛ mobɛhyɛ
nkɔm; na nea ɔhyɛ nkɔm so sen nea
ɔkasa kasa horow, gye sɛ ɔkyerɛ ase
ma asafo no nya nkɔso. 6 Na afei,
anuanom, sɛ meba mo nkyɛn mebɛkasa
kasa horow, na me ne mo ankasa adiyi
anaa nimdeɛ anaa nkɔmhyɛ anaa
ɔkyerɛkyerɛ mu a, mfaso bɛn na
mubenya wɔ me ho?
7 Saa ara nso na nneɛma a enni
nkwa a egyigye, sɛ abɛn anaa sanku,
sɛ annyigye ahorow a, ɛbɛyɛ dɛn na
wobehu nea wɔhyɛnee anaasɛ wɔbɔe?
8 Na sɛ torobɛnto no annyigye yiye a,
hena na obesiesie ne ho akɔ ɔsa?
9 Saa ara nso na sɛ mode mo tɛkrɛma
ka asɛm a emu ntew a, ɛbɛyɛ dɛn na
wobehu nea moka no? Na ɛbɛyɛ sɛ
morekasa agu mframa mu kwa.
10 Ɔkasa horow bebree na ɛwɔ
wiase, nanso emu biara nni hɔ a enni
nea ɛkyerɛ; 11 na sɛ mente ɔkasa no
ase a, mebu nea ɔkasa no sɛ ɔpɔtɔni,
na nea ɔkasa no nso abu me sɛ ɔpɔtɔni.
12 Na mo nso sɛ mobɔ honhom fam
nneɛma ho mmɔden yi, monhwehwɛ sɛ
asafo no nkɔso nti mobɛboro so.
13 Enti nea ɔkasa kasa bi no, ɔmmɔ
mpae sɛ obetumi akyerɛ ase. 14 Na
sɛ mebɔ mpae ɔkasa bi mu a, me
honhom na ɛbɔ mpae, na m'adwene de,
ɛnsow aba. 15 Afei ɛte dɛn? Mede
honhom mɛbɔ mpae, na mede adwene
nso mabɔ mpae, mede honhom mɛto
dwom, na mede adwene nso mato
dwom. 16 Na sɛ wode honhom hyira
a, ɛbɛyɛ dɛn na nea ɔnte ase no begye
w'aseda no so sɛ Amen, ná onnim nea
woka? 17 Wo de, woda ase yiye de,
nanso ɔno de, onnya nkɔso. 18 Meda
Onyankopɔn ase sɛ mekasa ɔkasa
horow bebree sen mo nyinaa;
19 nanso asafo mu de, mepɛ sɛ mede
m'adwene meka nsɛm anum, na makye-
rɛkyerɛ ebinom nso, sen sɛ mɛka nsɛm
pedu ɔkasa bi mu.
20 Anuanom, monnyɛ asɛm ho dwen
mu mmofraa, na mmom bɔne mu na
monyɛ mmofraa, na asɛm ho dwen mu
de, monyɛ pɛ. 21 Wɔakyerɛw mmara

2 Mat 7, 22; 17, 20. 3 Mat 6, 2. 5 Flp 2, 4; 2, 21. 6 Rom 12, 9.
7 Mmb 10, 12; Rom 15, 1. 12 2 Ko 5, 7. 13 1 Te 1, 3; 1 Yoh 4, 16. —
1 1 Ko 12, 10; 12, 31. 5 Num 11, 29; 1 Ko 12, 10. 6 1 Ko 12, 8.
12 1 Ko 14, 1–4. 13 1 Ko 12, 10. 15 Efe 5, 19. 20 Efe 4, 14; Flp 3, 12; 3, 15.
21 Deut 28, 49; Yes 28, 11–12.

no mu sɛ: Ɔkasa foforo ne ano foforo
na me ne ɔman yi de bɛkasa, na ne saa
nso mpo wɔrentie me, sɛ Awurade se
ni. 22 Enti ɔkasa horow no nyɛ
sɛnkyerɛnne mma gyidifo, na mmom
ɛyɛ ma wɔn a wonnye nni; na nkɔmhyɛ
de, ɛnyɛ wɔn a wonnye nni de, na
mmom ɛyɛ wɔn a wogye di dea. 23 Na
sɛ asafo mũ behyia faako, na wɔn
nyinaa kasa kasa horow, na wɔn a
wonnim bi anaasɛ wɔn a wonnye nni
ba mu a, wɔrenka sɛ: Moabobɔ dam
anaa? 24 Na sɛ wɔn nyinaa hyɛ nkɔm,
na obi a onnye nni anaasɛ onnim biribi
ba mu a, wɔn nyinaa yi no ntɛn, wɔn
nyinaa bu no atɛn, 25 na ne komam
ahintasɛm no ada adi, na ɔde saa
akotow de n'anim abutuw fam asɔre
Nyankopɔn aka sɛ Onyankopɔn wɔ mo
mu ampa.

*Ɔdom akyɛde adwuma*

26 Afei, anuanom, ɛte dɛn? Sɛ
muhyiam a, mo mu biara wɔ dwom,
ɔwɔ kyerɛkyerɛ, ɔwɔ kasa bi, ɔwɔ adiyi,
ɔwɔ nkyerɛase; momma ne nyinaa nyɛ
nea ɛma nkɔso. 27 Sɛ obi kasa kasa
bi a, ɛnyɛ nnipa baanu, ɛtra so a, baasa,
na wɔnka no mmiako mmiako, na
obiako nkyerɛ ase. 28 Na sɛ asekye-
rɛni bi nni hɔ a, ommua n'ano asafo no
mu, na ɔnkasa nkyerɛ ne ho ne Nya-
nkopɔn. 29 Adiyifo no de, baanu anaa
baasa nkasa, na wɔn a aka no mmu ho
atɛn. 30 Na sɛ obi a ɔte hɔ nya adiyi
a, nea odi kan no mmua n'ano. 31 Na
mo nyinaa betumi aka adiyisɛm mmiako
mmiako, na wɔn nyinaa asua, na wɔn
nyinaa afa mu afotu. 32 Na adiyifo
ahonhom hyɛ adiyifo no ase; 33 efisɛ
Onyankopɔn nyɛ sakasakayɛ [Nya-
nkopɔn], na mmom asomdwoe [Nya-
nkopɔn], sɛnea ɛte ahotefo asafo nyinaa
mu no.

*Mmea asɛde wɔ asafo nhyiam ase*

34 Momma mmea mmua wɔn ano
asafo mu; na wɔmma wɔn ho kwan sɛ
wɔnkasa, na mmom wɔmmrɛ wɔn ho
ase, sɛnea mmara no nso ka no. 35 Na
sɛ wɔpɛ sɛ wosua biribi a, wommisa
wɔn ankasa wɔn kununom ofie; efisɛ
ɛyɛ fɛre ma ɔbea sɛ ɔkasa asafo mu.
36 Adɛn? Mo mu na Onyankopɔn
asɛm no fi bae, anaasɛ mo nko na abɛto
mo?

*Paulo tumi*

37 Sɛ obi susuw sɛ ɔyɛ odiyifo anaa
honhom muni a, onhu nea mekyerɛw
mo yi sɛ ɛyɛ Awurade ahyɛde; 38 na
sɛ obi nhu eyi a, [Onyankopɔn] nso
nhu no.

*Ɔdom akyɛde*

39 Enti, me nuanom, mommɔ adiyi-
sɛnka ho mmɔden, na ɔkasa horow mu
kasa de, munnsiw ho kwan! 40 Na
wɔnyɛ ade nyinaa fɛfɛɛfɛ wɔ ano wɔ
ano.

## Ti 15

*Yesu wu ne ne wusɔre*

Anuanom, merema moahu asɛmpa a
mekaa mo, na mugyei nso, na mugyina
mu nso, 2 na wɔnam so gye mo nkwa
nso. Sɛ muso mu dennen sɛnea mekaa
mo asɛmpa no a, ɛnna ɛne no, anyɛ saa
de a, na moagye adi kwa. 3 Na nsɛm a
edi kan a me nso minyae a mede mehyɛɛ
mo nsa ne sɛ: yɛn bɔne nti Kristo wui,
sɛnea kyerɛw nsɛm no ka no. 4 Na
wosiee no, na ne nnansa, wonyan no,
sɛnea kyerɛw nsɛm no ka no. 5 Na
ɔmaa Kefa huu no ansa na dumien no
huu no. 6 Ɛno akyi ɔmaa anuanom
bɛboro ahannum huu no prɛko; wɔn
mu pii da so tete ase, na ebinom nso
adeda. 7 Ɛno akyi ɔmaa Yakobo huu
no ansa na asomafo no nyinaa huu no.
8 Wɔn nyinaa akyi na ɔmaa me a mete
sɛ nea woapatuw awo no nso huu no.

*Paulo ankasa di Yesu wusɔre ho adanse*

9 Na mene asomafo no mu akumaa
a mensɛ sɛ wɔfrɛ me ɔsomafo, efisɛ
metaa Onyankopɔn asafo no; 10 na
Onyankopɔn dom nti na mete sɛnea
mete yi, na ne dom a ɔdom me no anyɛ
ɔkwa, na mmom mayɛ adwuma bebrebe
masen wɔn nyinaa, nanso ɛnyɛ me, na
mmom ɛyɛ Onyankopɔn dom a ɛka me
ho no. 11 Enti sɛ ɛyɛ me oo, ɛyɛ wɔn
oo, sɛ yɛka ni, na sɛ mugye dii ni.

*Owusɔre ho akyinnyegye*

12 Na sɛ wɔka Kristo ho sɛ wɔanyan
no afi awufo mu a, adɛn na mo mu
binom ka sɛ: Awufo sɔre nni hɔ?
13 Na sɛ awufo sɔre nni hɔ a, na

**25** Yoh 16, 8. **26** 1 Ko 11, 18; 11, 20; 12, 8–10; Efe 4, 12. **29** 1 Te 5, 21; Aso 17, 11.
**34** 1 Ti 2, 12; 1 Ko 11, 3; Efe 5, 22; Tito 2, 5; Gen 3, 16. **37** 1 Yoh 4, 6.
**40** Kol 2, 5. — **3** Yes 53, 8–9. **4** Dwom 16, 10. **5** Luk 24, 34; Mar 16, 14.
**7** Luk 24, 50. **8** 1 Ko 9, 1. **9** Efe 3, 8. **10** 2 Ko 11, 5; 11, 23.

wɔannyan Kristo nso; 14 na sɛ
wɔannyan Kristo a, ná yɛn asɛnka yɛ
ɔkwa, na mo gyidi nso yɛ ohunu.
15 Na wobehu yɛn nso sɛ Onyankopɔn
ho adansekurumfo, efisɛ yedi Nya-
nkopɔn adanse sɛ onyan Kristo a sɛ
awufo nnyan a, anka wannyan no.
16 Na sɛ awufo nnyan a, na wɔannyan
Kristo nso. 17 Na sɛ wɔannyan Kristo
a, na mo gyidi yɛ ohunu, na moda so wɔ
mo bɔne mu; 18 ɛno de nso na wɔn
a wɔdedae Kristo mu no ayera. 19 Sɛ
nkwa yi mu nko na yɛwɔ Kristo mu
anidaso a, ɛnde na yɛne nnipa nyinaa
mu mmɔborɔfo.

*Kristo wusɔre bɛma wɔn nyinaa asɔre bi*

20 Nanso afei de, wɔanyan Kristo
afi awufo mu ayɛ wɔn a wɔadeda no mu
aba a edi kan. 21 Na sɛnea ɛnam
onipa so na owu bae no, sɛ nso awufo
sɔre nam onipa so bae ne no. 22 Na
sɛnea wɔn nyinaa wu Adam mu no, sɛ
nso wɔn nyinaa benya nkwa Kristo mu
ne no. 23 Na obiara wɔ ne dibea:
Kristo ne aba a edi kan, ansa na wɔn
a wɔyɛ Kristo dea ná bá mu no di hɔ,
24 ansa na awiei no di hɔ a ɔde ahenni
no bɛhyɛ Agya Onyankopɔn nsa, na
watu ahenni ne ahoɔden ne tumi
nyinaa agu no. 25 Na etwa sɛ odi
hene kosi sɛ ɔde atamfo no nyinaa
begu ne nan ase. 26 Ɔtamfo a odi
akyiri a obetu no agu no ne owu.
27 Na ɔde ade nyinaa agu ne nan ase.
Na sɛ ɔka sɛ ɔde ade nyinaa agu ne nan
ase a, emu da hɔ pefee sɛ nea ɔde
nneɛma nyinaa guu ne nan ase no mfra
mu bi. 28 Na sɛ onya de nneɛma
nyinaa gu ne nan ase a, ɛno na ɔba no
ankasa nso de ne ho bɛhyɛ nea ɔde
nneɛma nyinaa guu ne nan ase no ase,
na Onyankopɔn ayɛ ade nyinaa mu
ade nyinaa.

*Awufo asubɔ*

29 Na anka wɔn a wɔma wɔbɔ wɔn
asu ma awufo no, wɔyɛ de gye dɛn? Sɛ
awufo nnyan koraa a, ɛdɛn nti na wɔma
wɔbɔ wɔn asu ma wɔn? 30 Adɛn na
yɛn nso, amane siane yɛn dɔn biara?
31 Meka mo ho ahoahoa a mewɔ no
yɛn Awurade Kristo Yesu mu sɛ, miwu
da biara. 32 Ɔko a me ne mmoa koe
Efeso no, mekoo no nnipam a, anka ɛyɛ
me mfaso bɛn? Sɛ awufo nnyan a,
ɛnde momma yennidi na yɛnnom, na
ɔkyena na yɛawu. 33 Mommma
wɔnnnaadaa mo! Nkɔmmɔ bɔne sɛe
ɔbra pa. 34 Montew mo ani yiye, na
monnyɛ bɔne, efisɛ ebinom nni Nya-
nkopɔn ho nimdeɛ; meka eyi mehyɛ mo
aniwu.

*Ɔsoro nipadua ne fam nipadua*

35 Na ebia obi bɛka sɛ: Wobenyan
awufo dɛn? Na nipadua bɛn na wɔde
bɛba? 36 Ɔkwasea, nea wudua no
rennya nkwa, gye sɛ ewu ansa. 37 Na
nea wudua no, ɛnyɛ dua a ɛbɛba no na
wudua, na mmom ɛyɛ burofua kwa,
ebia awi anaa nea aka no bi. 38 Na
Onyankopɔn ma no dua ko a ɔpɛ, na
ɔma aba biara n'ankasa ne dua.
39 Nam nyinaa nyɛ nam koro; ɛsono
ntɔteboa nam, ɛsono nnomaa nam, na
ɛsono mpataa de. 40 Na ɔsoro nipadua
horow wɔ hɔ, na fam nipadua horow wɔ
hɔ; ɛsono ɔsoro de anuonyam, na ɛsono
fam de de. 41 Owia anuonyam nko,
ɔsram anuonyam nko, nsoromma anuo-
nyam nko; na ɛsonsono nsoromma
mmiako mmiako anuonyam.

*Ɔkra nipadua ne honhom nipadua*

42 Sɛ nso awufo sɔre te ne no.
Wodua no porɔwee mu, ebenyan nea
ɛmporɔw mu. 43 Wodua no nea enni
nidi mu, ebenyan anuonyam mu.
Wodua no mmerɛw mu, ebenyan tumi
mu. 44 Wodua ɔkra nipadua, ebenyan
ayɛ honhom nipadua. Ɔkra nipadua
wɔ hɔ, na honhom nipadua wɔ hɔ.
45 Saa ara nso na wɔakyerɛw sɛ:
Adam, onipa a odi kan no, yɛɛ ɔkra
teasefo. Adam a odi akyiri no yɛɛ
honhom a ɔma nkwa. 46 Na ɛnyɛ
honhom de no na edi kan, na mmom
ɔkra de no, ansa na honhom de no reba.
47 Onipa a odi kan no fi fam yɛ famni;
onipa a otia abien no fi soro. 48 Sɛ
famni no te no, sɛ nso famfo no te ne
no; na sɛ ɔsoroni no te no, sɛ nso
ɔsorofo no te ne no. 49 Na sɛnea
yɛhyɛɛ famni no suban no, sɛ nso
yɛbɛhyɛ ɔsoroni no suban ne no.

---

**15** Aso 1, 22. **16** 1 Ko 6, 14. **17** 1 Ko 15, 14. **20** 1 Ko 11, 30; Kol 1, 18.
**21** Gen 3, 17–19; Rom 5, 12; 5, 18. **23** 1 Ko 15, 20; 1 Te 4, 16; Adi 20, 5.
**24** Dan 2, 44. **25** Dwom 110, 1; Mat 22, 44. **26** Adi 20, 14; 21, 4. **27** Dwom 8, 6.
**30** Rom 8, 36. **31** 2 Ko 4, 10–11. **32** Yes 22, 13. **34** Rom 13, 11; Efe 5, 14; Aso 26,
8; 1 Ko 6, 5. **36** Yoh 12, 24. **38** Gen 1, 11. **43** Flp 3, 20–21.
**45** Gen 2, 7; 2 Ko 3, 17. **49** Gen 5, 3.

*Nipadua no nsakraedi*

50 Anuanom, nea meka ne sɛ:
Ɔhonam ne mogya ntumi nnya Onya-
nkopɔn ahenni, nso nea ɛporɔw no renni
nea ɛmporɔw no. 51 Hwɛ, meka mo
ahintasɛm: Yɛn nyinaa renna, na yɛn
nyinaa bɛsakra 52 afrɛ so, amonom,
akyiri torobɛnto no hyɛn so; na ɔbɛhyɛn
torobɛnto, na awufo no anyan sɛ wɔn a
wɔmporɔwee da, na yɛn de, yɛbɛsakra.
53 Na etwa sɛ nea ɛporɔw yi hyɛ nea
ɛmporɔw no, na nea ewu yi hyɛ nea
enwu no. 54 Na sɛ nea ɛporɔw yi nya
hyɛ nea ɛmporɔw no, na nea ewu yi
nya hyɛ nea enwu no a, ɛno na asɛm a
wɔakyerɛw no bɛba mu: Wɔamene owu
nkonim mu. 55 Owu, wo nkonim wɔ
he? Owu, wo nwowɔee wɔ he?
56 Owu nwowɔee ne bɔne; na bɔne
tumi ne mmara. 57 Aseda nka Onya-
nkopɔn a ɔnam yɛn Awurade Yesu
Kristo so de nkonim ama yɛn. 58 Enti,
me nuanom adɔfo, muntintim,
munnhim, monkɔ so Awurade adwuma
mu daa, efisɛ munim sɛ mo brɛ nyɛ
ɔkwa, Awurade mu.

## Ti 16

*Tow a woyi kɔma Yerusalem ahiafo*

Na ɔtow a wɔde kɔma ahotefo no ho
de, sɛnea mehyehyɛe Galatia asafo mu
no, mo nso monyɛ saa ara. 2 Daa
nnawɔtwe mu da a edi kan no, mo mu
biara mfa nea ebesi no yiye ama wanya
no nsie, na mamma ansa na wɔayi tow
no. 3 Na minya meba a, mɛma wɔn
a mobɛkyerɛ sɛ wɔsɛ no de nhoma ne
mo ayɛyɛde no akɔ Yerusalem. 4 Na
sɛ ɛsɛ sɛ me nso mekɔ bi a, wɔne me
akɔ.

*Ɔsomafo no adwuma nhyehyɛe*

5 Na mekɔfa Makedonia a, mɛba mo
nkyɛn; efisɛ Makedonia na mekɔfa.
6 Na ebia mɛtra mo nkyɛn anaasɛ medi
awɔw bere nso mo nkyɛn, na baabiara
a mɛkɔ no, moagya me kwan. 7 Na
afei de, mempɛ sɛ mihu mo ɔkwan so
nko; na m'ani da so sɛ Awurade ma ho
kwan a, medi mo nkyɛn nna tiaa bi.
8 Na mɛtra Efeso makosi Pentekoste;
9 efisɛ wɔabue ɔpon kɛse a emu adwu-
mayɛ bɛsow aba ama me, na akwansiwfo
dɔɔso.

*Timoteo*

10 Na sɛ Timoteo ba a, monhwɛ na
wamfa ehu ne mo antra; na ɔyɛ Awu-
rade adwuma no bi sɛ me nso. 11 Na
enti obi mmmu no animtiaa, na munnya
no kwan asomdwoe mu, na ɔmmra me
nkyɛn; na metwɛn no ne anuanom no.

*Apolo*

12 Na onua Apolo de, manya no fo
pii ntui sɛ ɔne anuanom no mmra mo
nkyɛn; nso ɔmpɛ koraa sɛ ɔba
mprempren, na mmom onya ho ada-
gyew a, ɔbɛba. 13 Monwɛn, munnyina
gyidi mu, monyɛ mmarima, momma mo
ho nyɛ den. 14 Monyɛ mo ade nyinaa
ɔdɔ mu.

*Stefana*

15 Na mitu mo fo, anuanom, munim
Stefana fi sɛ ɛne Akaia aba a edi kan,
na wɔde wɔn ho ama ahotefo som no,
16 sɛ mo nso mommrɛ mo ho ase mma
saafo ne obiara a ɔyɛ adwuma no bi
brɛ mu no. 17 Na m'ani gye Stefana
ne Fortunato ne Akaiko ba no ho, na
munni me nkyɛn yi, wɔn na wɔabesi
ananmu; 18 efisɛ wɔabedwudwo me
honhom ne mo de ho. Enti munhu
saafo yiye!

*Nkyia*

19 Asafo a ɛwowɔ Asia no kyiakyia
mo. Akwila ne Priska ne asafo a ɛwɔ
wɔn fi no kyia mo papaapa, Awurade
mu. 20 Anuanom nyinaa kyia mo.
Momfa mfewano kronkron nkyiakyia
mo ho.

*Awiei*

21 Me Paulo me nsam nkyia ni.
22 Sɛ obi mpɛ Awurade Yesu Kristo
asɛm a, onnue! Marana-ta (Yɛn Awu-
rade, bra!). 23 Awurade Yesu dom
ne mo ntra! 24 Me dɔ nka mo nyinaa,
Kristo Yesu mu.

---

**50** 1 Ko 6, 13. **51** 1 Te 4, 15; 4, 17. **52** Mat 24, 31; 1 Te 4, 16. **53** 2 Ko 5, 4.
**54** Yes 25, 8. **55** Hos 13, 14. **56** Rom 7, 13; 6, 14. **58** 2 Be 15, 7. —
**1** Aso 11, 29; 2 Ko 8; 9; Gal 2, 10. **2** Aso 20, 7. **5** Aso 19, 21. **6** Rom 15, 24.
**7** Aso 18, 21; 20, 2. **8** Aso 19, 1; 19, 10. **9** 2 Ko 2, 12; Kol 4, 3; Adi 3, 8.
**10** 1 Ko 4, 17; Flp 2, 20. **11** 1 Ti 4, 12; 1 Ko 16, 6. **12** 1 Ko 1, 12. **13** Efe 6, 10.
**15** 1 Ko 1, 16; Rom 16, 5. **16** Flp 2, 29. **18** 1 Te 5, 12. **19** Aso 18, 2; 18, 18; 18, 26;
Rom 16, 3; 16, 5. **20** Rom 16, 16; 2 Ko 13, 12; 1 Pe 5, 14. **21** Kol 4, 18; 2 Te 3, 17.
**22** Gal 1, 8–9.

# KORINTOFO

## Ti 1

*Nkyia*

Paulo a ɔnam Onyankopɔn pɛ so yɛ Yesu Kristo somafo ne onua Timoteo de kɔma Onyankopɔn asafo a ɛwɔ Korinto ne ahotefo nyinaa a wɔwɔ Akaia man nyinaa mu. 2 Ɔdom ne asomdwoe a efi yɛn Agya Onyankopɔn ne Awurade Yesu Kristo nka mo.

*Awerɛkyekye ne ogye so aseda*

3 Ayeyi nka yɛn Awurade Yesu Kristo Nyankopɔn ne n'agya a ɔyɛ mmɔborohunu agya ne awerɛkyekye nyinaa Nyankopɔn 4 a ɔkyekye yɛn werɛ yɛn ahohia nyinaa mu, na yɛatumi afa awerɛkyekye a Onyankopɔn de kyekye yɛn werɛ no so akyekye wɔn a wɔwɔ ahohia biara mu werɛ. 5 Na sɛnea Kristo amanehunu boro so ba yɛn so no, saa ara nso na yɛn awerɛkyekye nam Kristo so boro so. 6 Na sɛ wohiahia yɛn ho a, ɛyɛ awerɛkyekye ne nkwagye ma mo, na sɛ wɔkyekye yɛn werɛ a, ɛyɛ awerɛkyekye ma mo; ɛno na ɛyɛ ade, amane a yɛn nso yehu no ara mu boasetɔ mu. 7 Na mo ho anidaso a yɛwɔ no mu yɛ den, efisɛ yenim sɛ, sɛnea muhu amane no bi no, saa ara nso na munya awerɛkyekye no bi.

8 Na, anuanom, yɛmpɛ sɛ yɛkora mo yɛn ahohia a ɛbaa yɛn so Asia no so, sɛ ɛhyɛɛ yɛn so boroo so sen sɛnea yetumi, ma yɛpaa yɛn nkwa ho abaw po. 9 Na yɛn ankasa pɛɛ mu hui sɛ yebewu, na yɛamfa yɛn ho anto yɛn ho so, na mmom yɛde yɛn ho ato Nyankopɔn a onyan awufo no so. 10 Ɔno na oyii yɛn fii saa owu kɛse yi mu na ɔda so yi yɛn, na yɛn ani da no so sɛ ɔbɛkɔ so ayi yɛn, 11 sɛnea mo nso mokotɔ srɛ ma yɛn abia, na ɔdom akyɛde a wɔnam nnipa pii so de akyɛ yɛn no nti, nnipa pii nso ada ase ama yɛn.

*Paulo gyinae pa no*

12 Na yɛn ahohoahoa ne yɛn ahonim adanse, sɛ yɛnam Onyankopɔn kronkronyɛ ne kurennyenyɛ mu, na ɛnyɛ ɔhonam mu nyansa mu, na mmom Onyankopɔn dom mu na yɛfa bɔɔ yɛn bra ewiase, ne titiriw no mo mu. 13 Na yɛnkyerɛw mo biribiara, gye nea mokan anaasɛ mote ase; na m'ani da so sɛ mobɛte ase awie, 14 sɛnea mo nso moate yɛn ase ɔfa-ne-fa, sɛ yɛyɛ mo ahohoahoa, sɛnea mo nso moyɛ yɛn de, yɛn Awurade Yesu da no.

*Nea enti a Paulo tu ne nsrahwɛ hyɛ da*

15 Na saa ahotoso yi mu na mebɔɔ me tirim sɛ anka mɛba mo nkyɛn kan, na moanya ɔdom a etia abien, 16 na mabɛfa mo nkyɛn makɔ Makedonia, na masan mafi Makedonia maba mo nkyɛn bio, na moagya me kwan ma makɔ Yudea. 17 Enti mebɔɔ me tirim saa no, midii adwenharesɛm ne no anaa? Anaasɛ me tirim a mebɔe no, mebɔɔ no ɔhonam mu, na m'asɛm ayɛ yiw yiw ne dabi dabi anaa?

18 Na Onyankopɔn yɛ ɔnokwafo nti, yɛn asɛm a yɛka kyerɛɛ mo no nyɛ yiw ne dabi. 19 Na Onyankopɔn ba Kristo Yesu a me ne Silwano ne Timoteo kaa ne ho asɛm mo mu no anyɛ yiw ne dabi, na mmom yiw na ɛwɔ no mu; 20 efisɛ Onyankopɔn bɔ dodow a ɔhyɛe no, ɔno mu na yiw no wɔ, na ɔno mu na Amen no wɔ ma wɔnam yɛn so hyɛ Onyankopɔn anuonyam. 21 Na nea ɔde yɛne mo tim Kristo mu na wasra yɛn no ne Nyankopɔn; 22 ɔno nso na wasɔ yɛn ano, na wama yɛn Honhom no de ayɛ guaha ama yɛn wɔ yɛn koma mu.

23 Na me de, mefrɛ Onyankopɔn sɛ ommedi me kra adanse sɛ mempɛ sɛ mebɛhow mo werɛ nti na mamma Korinto bio. 24 Ɛnyɛ sɛ yɛhyɛ mo gyidi so, na mmom yɛyɛ mo anigye ho yɔnko adwumayɛfo; efisɛ gyidi na mode gyina hɔ.

## Ti 2

*Nea enti a Paulo mmaa Korinto ɛ*

Na misusuw me tirim sɛ meremfa awerɛhow memma mo nkyɛn bio.

**1** 1 Ko 1, 1. **2** Rom 1, 7. **3** Rom 15, 5. **5** Dwom 34, 18; 94, 19. **6** 2 Ko 4, 15; 4, 17. **8** Aso 19, 23; 1 Ko 15, 32. **10** 2 Ti 4, 18. **12** 2 Ko 2, 17; Heb 13, 18; 1 Ko 1, 17. **14** 2 Ko 5, 12; Flp 2, 16. **16** 1 Ko 16, 5–6. **20** Adi 3, 14. **21** 1 Yoh 2, 27. **22** 2 Ko 5, 5; Rom 8, 16; Efe 1, 13–14. **23** 2 Ko 11, 31; Rom 1, 9. **24** 1 Pe 5, 3. — **1** 1 Ko 4, 21; 2 Ko 12, 21.

2 Na sɛ mehow mo werɛ a, ɛhena ara
na ɔma me bo tɔ me yam sɛ nea mehow
ne werɛ no ara? 3 Na mekyerɛw eyi
ara, na sɛ minya meba a, me werɛ
anhow wɔn a ɛsɛ sɛ wɔma m'ani gye
ho; efisɛ m'ani da mo nyinaa so sɛ
m'anigye yɛ mo nyinaa de. 4 Na mifi
komam ahohia ne ahometew pii mu
mede nusu bebree mekyerɛw mo, ɛnyɛ
sɛ mo werɛ nhow, na mmom sɛ munhu
ɔdɔ kɛse a mede dɔ mo.

*Wónnye ɔdebɔneyɛfo a onu ne ho*

5 Na sɛ obi ayi awerɛhow a, ɛnyɛ me
na wahow me werɛ, na ɔkwan bi so no—
meka eyi na me kasa mu anyɛ den dodo
—ɔhow mo nyinaa werɛ. 6 Anim a mo
mu bebree no aka saa onipa no dɔɔ no
so, 7 enti afei momfa mfiri na monkye-
kye ne werɛ, na awerɛhow bebrebe no
ammene no. 8 Enti mitu mo fo sɛ
munyi ɔdɔ adi nkyerɛ no. 9 Na eyi
nti nso na mekyerɛwee, sɛ mehu sɛ
wɔasɔ mo ahwɛ ahu sɛ mo aso yɛ
mmerɛw ade nyinaa mu anaa? 10 Na
nea mode biribi firi no no, me nso mede
mifiri no. Na sɛ mede biribi mafiri a,
nea mede mafiri no, mo nti na mede
mifirii, Kristo anim, 11 na Satan anni
yɛn amim; efisɛ yenim n'adwene.

*Adwumaden ne ne nkɔso*

12 Nanso mebaa Troa mebɛkaa
Kristo asɛmpa, na wobuee ɔpon maa
me Awurade mu no, 13 mannya
honhom mu ahomeka, efisɛ manhu me
nua Tito, enti mekraa wɔn mifi hɔ
mekɔɔ Makedonia. 14 Na aseda nka
Onyankopɔn a ɔma yedi Kristo mu
nkonim daa, na ɔnam yɛn so yi ne
nimdeɛ hua adi mmaa nyinaa; 15 efisɛ
yɛyɛ Kristo huam ma Onyankopɔn,
wɔn a wogye wɔn nkwa ne wɔn a
wɔyera mu. 16 Ebinom de, yɛyɛ owu
hua de kɔ owu mu ma wɔn, na ebinom
nso yɛyɛ nkwa hua de kɔ nkwa mu ma
wɔn. Na hena na ɔfata eyinom?
17 Na yɛnte sɛ pii no a wɔde Onya-
nkopɔn asɛm yɛ aguade, na mmom sɛ
wɔn a woyi wɔn yam [kasa], Onya-
nkopɔn mu; na yɛkasa Kristo mu
Onyankopɔn anim.

## Ti 3

*Paulo ahotoso di n'adwuma ho adanse*

Yefi ase bio yi yɛn ho ayɛ? Anaasɛ
ehia sɛ yɛde ayeyi nhoma brɛ mo
anaasɛ yenya bi fi mo nkyɛn, sɛnea
ebinom yɛ? 2 Mone yɛn nhoma a
wɔakyerɛw yɛn komam a nnipa nyinaa
hu na wɔkan, 3 na moda adi sɛ moyɛ
Kristo nhoma a wɔnam yɛn som so
kyerɛwee; wɔamfa adubiri, na mmom
wɔde Nyankopɔn teasefo honhom [na
ɛkyerɛwee], ɛnyɛ abo apon so, na
mmom koma nam apon so.

*Onyankopɔn ma Paulo fata n'adwuma*

4 Saa ahotoso yi na yɛnam Kristo
so anya Onyankopɔn fam. 5 Ɛnyɛ sɛ
yefi yɛn ankasa mu fata sɛ yebesusuw
ahu biribi sɛ efi yɛn mu, na mmom yɛn
fata a yɛfata no fi Nyankopɔn mu.
6 Ɔno na wama yɛafata ayɛ Apam
foforo asomfo, ɛnyɛ nkyerɛwee de, na
mmom honhom de; efisɛ nkyerɛwee de,
ekum, na honhom de, ɛma nkwa.

*Gyidi foforo no anuonyam*

7 Na sɛ owu som no a wɔde nkye-
rɛwee kurukyerɛw abo so no nyaa
anuonyam ma Israel mma antumi
annyen wɔn ani anhwɛ Mose anim,
n'anim anuonyam a ɛretwam no nti a,
8 ɛbɛyɛ dɛn na honhom som no mmom
rennya anuonyam? 9 Na sɛ afobu
som no yɛ anuonyam a, trenee som no
mmom boro so pii anuonyam mu.
10 Na mpo, nea wɔahyɛ no anuonyam
no nni eyi fam anuonyam, anuonyam a
ɛkyɛn so no nti. 11 Na sɛ nea ɛretwam
no nam anuonyam so a, nea ɛtra hɔ no
mmom wɔ anuonyam pii.
12 Na sɛ yɛwɔ saa anidaso yi nti,
yɛde nnam bebree kasa, 13 na ɛnte
sɛ Mose a ɔde nkataanim kataa n'anim,
na Israel mma antumi annyen wɔn ani
anhwɛ nea ɛretwam no awiei, 14 na
mmom wɔn adwene pirimii, na ɛde
besi nnɛ po nkataanim no ara da so da
Apam dedaw kenkan so a wonnya
nyii ɛ, efisɛ Kristo mu na woyi. 15 Na
ɛde besi nnɛ po, sɛ wɔkan Mose nhoma
a, nkataanim no da so kata wɔn koma
so; 16 na sɛ wɔdan ba Awurade

3 1 Ko 5. 5 1 Ko 5, 1. 9 2 Ko 7, 15. 10 Luk 10, 16. 11 Luk 22, 31.
12 Aso 14, 27; 1 Ko 16, 9. 13 Aso 20, 1. 15 1 Ko 1, 18. 16 Luk 2, 34; 2 Ko 3, 5–6.
17 2 Ko 1, 12. — 1 2 Ko 5, 12. 2 1 Ko 9, 2. 3 Ex 24, 12. 5 2 Ko 2, 16.
6 Yer 31, 31; 1 Ko 11, 25; Rom 7, 6; Yoh 6, 63. 7 Ex 34, 30. 8 Gal 3, 2; 3, 5.
9 Deut 27, 26; Rom 1, 17; 3, 21. 13 Ex 34, 33; 34, 35. 14 Rom 11, 25.
16 Rom 11, 23; 11, 26.

nkyɛn a, wobeyi nkataanim no. 17 Na Awurade ne Honhom no; na nea Awurade honhom wɔ no, ɛhɔ na ahofadi wɔ. 18 Na yɛn nyinaa de yɛn ani a ɛso da hɔ hwɛ Awurade anuonyam no sɛ [wɔhwɛ] ahwehwɛ mu, na wɔsakra yɛn kɔ suban koro no ara mu fi anuonyam mu kɔ anuonyam mu, sɛ efi Awurade honhom no ara.

## Ti 4

*Onyankopɔn kasɛɛ*

Eyi nti, sɛ yɛwɔ saa ɔsom yi, sɛnea wɔahu yɛn mmɔbɔ no, yɛmpa abaw, 2 na mmom yɛapa aniwude a wohintaw so, na yɛnnantew anifere mu, nso yɛmfra Onyankopɔn asɛm mu, na mmom yɛde nokware adiyi yi yɛn ho kyerɛ nnipa ahonim nyinaa, Onyankopɔn anim. 3 Na sɛ yɛn asɛmpa so kata a, ɛso kata wɔn a wɔyera no mu; 4 wɔn mu na wi yi ase nyame afura wɔn a wonnye nni no adwene ani, na Kristo a ɔyɛ Onyankopɔn suban no anuonyam asɛmpa no hann anharan amma wɔn. 5 Na ɛnyɛ yɛn ho asɛm na yɛka, na mmom Kristo Yesu, sɛ ɔne Awurade, ɛne yɛn nso, sɛ Yesu nti yɛyɛ mo nkoa. 6 Efisɛ ɛyɛ Onyankopɔn a ɔkae sɛ hann mfi sum mu nhyerɛn no na wahyerɛn yɛn koma mu, sɛ Onyankopɔn anuonyam a ɛwɔ Kristo anim no ho nimdeɛ nharan.

*Paulo ahoɔden fi Nyankopɔn*

7 Na yɛwɔ saa ademude yi anwenne mu, na tumi a ɛboro so no ayɛ Onyankopɔn dea, na amfi yɛn mu. 8 Ade nyinaa mu wohiahia yɛn ho, nanso yɛn ahome ntew yɛn ɛ; yɛn ho akyere yɛn, nanso yɛn ani ntanee ɛ. 9 Wɔtaa yɛn, nanso wɔmpaa yɛn akyi ɛ; wɔhwe yɛn ase, nanso wɔnsɛee yɛn ɛ. 10 Daa yɛso Awurade Yesu wu yɛn nipadua mu nam, na Yesu nkwa no nso ada adi yɛn nipadua mu. 11 Efisɛ yɛn a yɛte ase yi, daa Yesu nti woyi yɛn ma owu, na Yesu nkwa nso ada adi yɛn honam a ebewu no mu. 12 Enti owu yɛ ade wɔ yɛn mu, na nkwa yɛ ade wɔ mo mu.

*Daa nkwa ho anidaso*

13 Na sɛ yɛwɔ gyidi honhom koro no ara, sɛnea wɔakyerɛw sɛ: Migye midii na mekasae, nti, yɛn nso yegye di, na enti yɛkasa nso; 14 na yenim sɛ, nea onyan Awurade Yesu no nam Yesu so benyan yɛn nso, na wayi yɛne mo akyerɛ. 15 Na mo nti na ne nyinaa yɛ, na ɔdom a adɔɔso no afa nnipa pii so ama aseda aboro so ama Onyankopɔn anuonyam.

*Yɛnam yɛn mprɛmprɛn amanehunu so benya daa anuonyam*

16 Eyi nti na yɛmpa abaw, na mmom sɛ yɛn honam ani ha yi nipa resɛe mpo a, emu nipa no dan foforo daa daa. 17 Na yɛn mprɛmprɛn amanehunu a ɛyɛ hare yi nya daa anuonyam a ɛso kokuroo tra so bebree ma yɛn 18 a yɛnhwɛ nneɛma a wohu, na mmom yɛhwɛ nneɛma a wonhu no; efisɛ nneɛma a wohu no nkyɛ mu twa, na nneɛma a wonhu no na ɛtra hɔ daa.

## Ti 5

*Honhom fam nipadua*

Na yenim sɛ, sɛ wonya buruw yɛn asase so ntamadan yi a, yebenya ofi a efi Nyankopɔn, ɔdan a wɔamfa nsa ansi a ɛwɔ hɔ daa ɔsoro. 2 Efisɛ eyi mu de, yesi apini, na yɛn ani gyina sɛ yɛbɛhyɛ yɛn fi a efi soro no afoa so, 3 ɛno na sɛ yɛhyɛ a, wɔrenhu yɛn adagyaw mu. 4 Na yɛn a yɛte ntamadan yi mu yi si apini, na ɛhyɛ yɛn so, efisɛ yɛmpɛ sɛ yɛn ho pa, na mmom yɛpɛ sɛ yɛbɛhyɛ afoa so, na nkwa amene nea ewu. 5 Na nea wasiesie yɛn ama eyi ara ne Nyankopɔn a ɔde Honhom no guaha nso ama yɛn no.

*Ɔsoro fi*

6 Enti yɛyɛ nnam daa, na yenim sɛ yɛte nipadua mu fie yi, yɛnte fie Awurade nkyɛn; 7 efisɛ yɛnam gyidi mu, na ɛnyɛ ohu mu. 8 Na yɛyɛ nnam, na ɛyɛ yɛn fɛ mmom sɛ yebefi nipadua mu fie ha akɔtra ofie Awurade nkyɛn. 9 Enti nso yɛbɔ mmɔden sɛ, sɛ yɛwɔ fie oo, yefi ha oo, yɛbɛsɔ n'ani. 10 Na etwa

---

**1** 2 Ko 3, 6; 1 Ko 7, 25. **2** 2 Ko 2, 17; 1 Te 2, 5. **3** 1 Ko 1, 18. **4** Heb 1, 3. **5** 2 Ko 1, 24. **6** Gen 1, 3; 2 Ko 3, 18. **7** 2 Ko 5, 1. **8** 2 Ko 1, 8; 7, 5. **10** 1 Ko 15, 31. **11** Rom 8, 36. **13** Dwom 116, 10. **14** 1 Ko 6, 14. **15** 2 Ko 1, 3–6. **16** 2 Ko 4, 10; Efe 3, 16. **17** Rom 8, 17–18. **18** Heb 11, 1. — **1** Hiob 4, 19; 2 Pe 1, 13–14. **2** Rom 8, 23. **4** 1 Ko 15, 53. **5** 2 Ko 1, 22; Rom 8, 16; 8, 23; Efe 1, 13–14. **6** Heb 11, 13. **7** 1 Ko 13, 12. **8** Flp 1, 23. **9** Dwom 39, 12. **10** Aso 17, 31; Rom 2, 16; 14, 10.

yɛn nyinaa sɛ yekopue Kristo atemmu
agua anim hɔ, na obiara anya nea ɔnam
nipadua so yɛɛ, papa oo, bɔne oo, sɛnea
ɔyɛe no.

*Osuro a wosuro ne ɔdɔ a wɔdɔ Kristo*

11 Na sɛ yenim Awurade ho hu nti,
yɛkasa kyerɛ nnipa sɛ wonhu no sa, na
Onyankopɔn de, yɛada adi ama no; na
m'ani da so sɛ yɛada adi mo ahonim
mu nso. 12 Na yɛnsan nyi yɛn ho ayɛ
nkyerɛ mo bio, na mmom yɛma mo nea
monam so bɛhoahoa mo ho yɛn fam, na
moanya biribi abua wɔn a wɔhoahoa
wɔn ho nnipa anim, na ɛnyɛ komam.
13 Na sɛ yɛbɔ dam a, yɛbɔ ma Onya-
nkopɔn; na sɛ yɛn adwenem tew a, ɛtew
ma mo. 14 Na Kristo dɔ no hyɛ yɛn;
efisɛ yebu atɛn sɛ, obiako wu maa wɔn
nyinaa, enti na wɔn nyinaa awu.
15 Na owu maa wɔn nyinaa na wɔn a
wɔte ase no antra ase amma wɔn ho
bio, na mmom wɔatra ase ama nea
owui na ɔsɔre maa wɔn no.

*Nkwa adwene foforo*

16 Enti afei nnɛ yi yennim obiara
ɔhonam fam; na sɛ yehuu Kristo
ɔhonam fam mpo a, afei de, yennim no
saa bio. 17 Enti sɛ obi wɔ Kristo mu
a, ná ɔyɛ abɔde foforo; nneɛma dedaw
no atwam, hwɛ, nneɛma nyinaa ayɛ
foforo. 18 Na nneɛma yi nyinaa fi
Nyankopɔn a ɔnam Kristo so apata
aka yɛn abɔ n'ankasa ne ho na ɔde
mpata som ama yɛn no; 19 ɛne sɛ,
Onyankopɔn wɔ Kristo mu repata aka
wiase abɔ ne ho, na wammu wɔn
mfomso angu wɔn so, na ɔde mpata
asɛm no asi yɛn mu.

*Asomdwoe ne ayɔnkofa ho kasɛɛ*

20 Enti yɛyɛ abɔfo ma Kristo, te sɛ
Onyankopɔn nam yɛn so tu mo fo;
yegyina Kristo ananmu srɛ mo sɛ:
momma wɔmfa mpata nka mo mmɔ
Onyankopɔn ho. 21 Efisɛ nea onnim
bɔne no, ɔde no yɛɛ bɔne maa yɛn, na
yɛayɛ Onyankopɔn trenee, ɔno mu.

## Ti 6

Na yɛn a yɛne no bom yɛ adwuma no
tu mo fo nso sɛ munnnye Onyankopɔn
dom no kwa, 2 na ɔka sɛ: Bere a ɛsɛ
mu na matie wo, na nkwagye da na
maboa wo; hwɛ, afei ne ɔdom bere,
hwɛ, ɛnnɛ ne nkwagye da.

*Asomafo no adansedi nhoma*

3 Na yɛnto hintidua biara biribiara
mu, na wɔannunu ɔsom no, 4 na
mmom ade nyinaa mu yeyi yɛn ho
kyerɛ sɛ Onyankopɔn asomfo: boasetɔ
pii mu, ahohia mu, ahokyere mu,
ahometew mu; 5 ɔhwe mu, afiaseda
mu, mansotwe mu, ɔbrɛ nnwuma mu,
pɛsi mu, mmuada mu; 6 ahotew mu,
nimdeɛ mu, abodwokyɛre mu, ayamye
mu, Honhom Kronkron mu, ɔdɔ a
nkontompo nni mu mu; 7 nokware
asɛm mu, Onyankopɔn tumi mu,
trenee akode mu, nifa ne benkum;
8 anuonyam ne ahohora, atenka bɔne
ne atenka pa mu; sɛ asisifo nanso wɔyɛ
anokwafo, 9 sɛ wɔn a wonnim wɔn
nanso wonim wɔn yiye, sɛ wɔn a
wɔrewu, na hwɛ, yɛte ase; sɛ wɔn a
wɔtwe wɔn aso, nanso wonkum wɔn ɛ;
10 sɛ awerɛhowfo, nanso wɔn ani gye
daa; sɛ ahiafo, nanso wɔma nnipa pii
nya wɔn ho; sɛ wɔn a wonni hwee,
nanso wɔwɔ nneɛma nyinaa.

*Ɔdɔ ho adesrɛ*

11 O Korintofo, yɛn anom abue ama
mo, yɛn komam atrɛw. 12 Ɛnyɛ yɛn
mu na monsen, na mo ankasa mo yam
na monsen. 13 Na mo nso—meka eyi
mekyerɛ mo sɛ mma—montrɛw mo mu
saa ara mfa ntua ka.

*Ɔbara wɔne abosonsomfo ayɔnkofa*

14 Mo ne wɔn a wonnye nni nntwe
kɔndua koro; na twaka bɛn na trenee
ne amumɔyɛ wɔ? Anaasɛ ayɔnkofa
bɛn na hann ne sum wɔ? 15 Na ɔka
bɛn na Kristo ne Belial ka? Anaasɛ
kyɛfa bɛn na ogyidini ne nea onnye nni
wɔ? 16 Na biakoyɛ bɛn na Onya-
nkopɔn asɔrefi ne abosom wɔ? Na yɛyɛ
Onyankopɔn a ɔte ase no asɔrefi,
sɛnea Onyankopɔn aka sɛ: Mɛtra wɔn
mu, na manantew wɔn mu, na mayɛ
wɔn Onyankopɔn, na wɔayɛ me ɔman.
17 Enti mumfi wɔn mu, na montew mo
ho,

---

**12** 2 Ko 3, 1. **15** 1 Ti 2, 6; Rom 14, 7–8. **17** Rom 8, 1; 8, 10; Gal 6, 15; Adi 21, 5.
**18** Rom 5, 10. **19** Rom 3, 24–25; Kol 1, 19–20. **20** Yes 52, 7.
**21** Heb 4, 15; Gal 3, 13; 1 Ko 1, 30; Flp 3, 9. — **1** 2 Ko 1, 24; 5, 20. **2** Yes 49, 8; Luk 4,
19; 4, 21. **4** 2 Ko 4, 2. **5** 2 Ko 11, 23–27. **6** 1 Ti 4, 12. **7** 1 Ko 2, 4.
**9** 2 Ko 4, 10–11; Dwom 118, 18. **10** Flp 4, 12–13. **13** 1 Ko 4, 14. **14** Efe 5, 11.
**16** 1 Ko 3, 16; Lev 26, 12. **17** Yes 52, 11; Adi 18, 4.

sɛnea Awurade se ne no,
na monnka nea ɛyɛ fi;
na me nso magye mo,
18 na mayɛ mo agya,
na moayɛ me mmabanin ne mmabea,
sɛnea Awurade tumfoɔ se ne no.

## Ti 7

Afei sɛ yɛwɔ saa bɔhyɛ yi nti, adɔfo, momma yɛnhohoro yɛn ho mfi ɔhonam ne honhom mu fi nyinaa mu, na yɛawie yɛn ahotew Onyankopɔn suro mu.

*Paulo ne gyidifo ntam dɔ*

2 Mummue mo [koma] mu mma yɛn;
yɛnyɛɛ obiara bɔne ɛ, yɛnsɛee obiara ɛ,
yennii obiara kusum ɛ. 3 Menka eyi
afobu kwan so; efisɛ maka dedaw sɛ,
sɛ yewu oo, yɛte ase oo, mohyɛ yɛn
koma mu. 4 Mewɔ mo fam nnam
kɛse, mewɔ mo ho ahohoahoa bebree;
awerɛkyekye ahyɛ me ma, na m'anigye
aboro so pii yɛn ahohia nyinaa mu.

*Tito ba a ɔbae*

5 Na yɛbaa Makedonia no nso, yɛn
honam annya ɔhome bi, na mmom yɛn
ho hiaa yɛn afa nyinaa: yɛn ho a, ɔko,
yɛn mu a, ehu; 6 nanso Onyankopɔn
a ɔkyekye ahobrɛasefo werɛ no de
Tito ba a ɔbae no kyekyee yɛn werɛ.
7 Na ɛnyɛ né bá no nko, na mmom
awerɛkyekye nso a onyae mo ho bere
a ɔkaa yɛn mo anigyina, mo nkɔmmɔdi,
me ho mmɔden a mobɔ a ɛmaa m'ani
gyei bebrebe no.

*Korintofo ahonu*

8 Na sɛ mede me nhoma no mehow
mo werɛ mpo a, minnu me ho; na sɛ
minuu me ho nso a, na mihu sɛ nhoma
no, sɛ ɛyɛ dɔnhwerew pɛ po a, ɛhow mo
werɛ. 9 Afei m'ani gye, ɛnyɛ sɛ mo
werɛ howee nti, na mmom mo werɛ
how kɔɔ adwensakra mu; ɛfisɛ mo
werɛ howee Onyankopɔn kwan so, na
yɛn nti moanhwere biribi biribiara mu.
10 Na Onyankopɔn kwan so awerɛhow
yɛ adwensakra a ɛde kɔ nkwagye mu
a wonnu wɔn ho wɔ ho; na wiase
awerɛhow de, ɛma owu. 11 Na mo
werɛ a ɛhowee Onyankopɔn kwan so
no ara, monhwɛ nsĩ kɛse a ɛma moyɛe,
ɛne mo anoyi ne ahi, ne ehu ne anigyina,
ne mmɔdenbɔ ne aweredi. Na ade
nyinaa mu no muyii mo ho kyerɛe sɛ
mo ho tew, asɛm no mu. 12 Enti sɛ
mekyerɛw mebrɛɛ mo nso a, na anyɛ
nea ɔyɛɛ bɔne no nti, nso anyɛ nea
wɔyɛɛ no bɔne no nti, na mmom ɛyɛe
sɛ yɛn nsi a yɛyɛ wɔ mo ho no mmɛda
adi mma mo Onyankopɔn anim.

*Paulo anidaso baa mu*

13 Eyi nti yɛn werɛ akyekye.—Na
Tito anigye nti yɛn ani nso gye boroo
so yɛn awerɛkyekye mu, efisɛ mo
nyinaa adwudwo ne honhom ho.
14 Na sɛ mede mo mehoahoaa me ho
mekyerɛɛ no a, m'ani anwu, na mmom
sɛ yɛkaa mo nsɛm nyinaa nokwarem no,
saa ara nso na yɛn ahoahoa a yɛhoa-
hoaa yɛn ho Tito anim no ayɛ nokware.
15 Na ne koma wɔ mo fam pii sen kan
no, sɛ ɔkae mo nyinaa osetie, ne sɛnea
mode suro ne ahopopo gyee no no.
16 M'ani gye sɛ ade nyinaa mu mewɔ
mo ho koma pa.

## Ti 8

*Akyɛde a efi Makedonia*

Nanso, anuanom, yɛrema moahu
Onyankopɔn dom a ɔde domee, Make-
donia asafo no mu no, 2 efisɛ wɔn
ahohia sɔhwɛ kɛse mu na wɔn anigye
mmoroso ne wɔn hia bebrebe mu mpo,
woyii wɔn ayamye kɛse adi kyerɛe,
3 na midi wɔn adanse sɛ wɔde wɔn
ankasa pɛ mae sɛnea wobetumi ne nea
ɛboro wɔn ahoɔden so po, 4 na wɔkotɔ
srɛɛ yɛn pii sɛ yennye ɔsom a wɔsom
ahotefo no mu dom ne ayɔnkofa.
5 Na ɛnyɛ sɛnea yɛn ani daa so no, na
mmom wɔnam Onyankopɔn pɛ so de
wɔn ho maa Awurade kan ne yɛn nso,
6 na ama yɛasrɛ Tito sɛ, sɛnea ofii ase
kan no, onwie ɔdom no nso sa wɔ mo
mu. 7 Na sɛnea moboro so ade nyinaa
mu, gyidi ne ɔkasa ne nimdeɛ ne
mmɔdenbɔ nyinaa ne ɔdɔ a mode dɔ
yɛn mu no, monhwɛ sɛ mobɛboro so
ɔdom yi mu nso.

*Yesu nhwɛso*

8 Menka no ɔhyɛ so, na mmom
menam ebinom mmɔdenbɔ so mesɔ mo
dɔ ampayɛ mehwɛ. 9 Na munim yɛn
Awurade Yesu Kristo dom no, sɛ ɔyɛ

18 Yer 31, 9; 32, 38. — 2 2 Ko 12, 17; Aso 20, 33. 3 2 Ko 6, 11–13. 5 Aso 20, 1–2.
6 2 Ko 1, 3–4; 2, 13. 8 2 Ko 2, 4. 10 Mat 27, 3–5. 15 2 Ko 2, 9. —
1 Rom 15, 26. 4 2 Ko 9, 1; Aso 11, 29. 7 1 Ko 1, 5; 16, 1–2. 9 Mat 8, 20.

ɔdefo de, nanso, mo nti ɔbɛyɛɛ ohiani,
sɛ momfa ne hia no so nyɛ adefo.
10 Na nea midwen eyi ho ne sɛ: ɛfata
sɛ afei muwie nea afe ni ɛnyɛ ɔyɛ nko
na mufii ase yɛe, na mmom munyaa ho
pɛ nso no.

*Ɔdɔ ne ɔboa*

11 Na afei munwie ɔyɛ no nso, na,
sɛnea mowɔ koma a ɛpɛ no, moafi ade
a mowɔ no mu awie saa ara. 12 Na
sɛ koma a ɛpɛ wɔ hɔ a, ɛsɔ ani, sɛnea
onii no wɔ ade, na ɛnyɛ sɛnea onni.
13 Na ɛnyɛ sɛ ebinom ho ñtɔ wɔn, na
mo de, mo ho ñhia mo, na mmom sɛ
ɛnyɛ pɛpɛɛpɛ nti; 14 na saa bere yi
mu mo mmoroso akogu wɔn hia mu, na
wɔn mmoroso nso abegu mo hia mu,
na ayɛ pɛpɛɛpɛ, 15 sɛnea wɔakyerɛw
sɛ: Nea ɔboaboa bebree ano no, ebi
ammoro no so, na nea ɔboaboaa
ketewaa ano no, anhia no hwee.

*Tito adwuma foforo*

16 Na aseda nka Onyankopɔn a ɔde
mo ho mmɔdenbɔ yi ara bi ahyɛ Tito
koma mu, 17 ɛwom sɛ yɛn afotu na
otiei de, nanso ne mmɔdenbɔ kyɛn saa
nti, ɔnam n'ankasa ne pɛ so reba mo
nkyɛn. 18 Na yɛasoma no ne onua a
woyi no ayɛ asɛmpa no ho asafo nyinaa
mu no, 19 na ɛnyɛ eyi nko, na ɔno na
asafo no ayi no sɛ ɔne yɛn nnantew,
nkura ɔdom a yɛsom ho yi mma Awu-
rade ankasa anuonyam, na ɛnkyerɛ yɛn
mmɔdenbɔ. 20 Na yɛda yɛn ho so, na
obi annunu yɛn, akyɛde kɛse a yɛsom
ho yi ho; 21 na yedwen nea ɛfata,
ɛnyɛ Awurade anim nko, na nnipa
anim nso.
22 Na yɛasoma yɛn nua a yɛanya no
nhui sɛ ɔyɛ nsi nneɛma bebree mu aka
wɔn ho, na afei ne ho a ɔde to mo so
pii nti, ɛma ɔyɛ nsi bebrebe.
23 Tito de, ɔyɛ me yɔnko ne me yɔnko
dwumayɛfo ma mo; yɛn nuanom de,
wɔyɛ asafo horow no asomafo ne
Kristo anuonyam. 24 Enti munyi mo
dɔ ne ahoahoa a yɛhoahoae mo ho no
nkyerɛ wɔn, asafo horow no anim.

## Ti 9

*Wonyi tow ansa na Paulo aba*

Na ahotefo som no ho de, enhia me
sɛ mekyerɛw mo; 2 efisɛ minim ɛho
koma a mowɔ a mede mehoahoa me ho
mekyerɛ Makedoniafo, sɛ Akaiafo
asiesie wɔn ho afe ni; na mo
mmɔdenbɔ no akɔkanyan bebree nso.
3 Nanso masoma anuanom no, na yɛn
ahoahoa a yɛhoahoa ma mo eyi fam no
anyɛ ɔkwa, na sɛnea mekae no, moasie-
sie mo ho, 4 na sɛ Makedoniafo bi
ne me ba na wɔbɛto mo sɛ munsiesiee
mo ho a, yɛn po yɛn ani bewu—na
menne mo—sɛ yɛde yɛn ho too mo so.
5 Enti mibui sɛ ehia sɛ mitu anuanom
no fo sɛ wonni yɛn kan mmra mo nkyɛn,
na wommesiesie mo nhyira a mahyɛ
ase masie no nto hɔ, na ada hɔ sɛ
nhyira, na ɛnyɛ sɛ anibere.

*Nea yegu na yebetwa*

6 Na eyi de, nea ogu nkyekye mu
no betwa nkyekye mu, na nea ogu
nhyira so no betwa nhyira so. 7 Sɛnea
obiara asusuw ne komam no, ɔmma,
ɛnyɛ amemmenemfe anaa ɔhyɛ mu;
efisɛ nea ɔtew n'anim ma no na Onyan-
kopɔn dɔ no. 8 Na Onyankopɔn be-
tumi sɛ ɔma ɔdom nyinaa boro so ma
mo, na ade nyinaa mu ne daa nyinaa
moanya nea ɛdɔɔ mo so nyinaa, na
moaboro so adwuma pa nyinaa mu,
9 sɛnea wɔakyerɛw sɛ:
Wapete, wama ahiafo,
ne trenee no wɔ hɔ daa.

*Ayamye so aba*

10 Na nea ɔde aba ma ogufo na ɔma
[yɛn] abodoo di no, ɔbɛma aba a mugu
no, na wama adɔɔso, na wama mo
trenee aba no ase afɛe. 11 Na moanya
mo ho afa nyinaa ama ayamye a ɛnam
yɛn so ma Onyankopɔn nya aseda.
12 Efisɛ ɔsom yi ho adwuma de, ɛnyɛ
sɛ wɔde bɛyɛ nea ehia ahotefo no nko,
na mmom ɛnam ase a wɔda Onyankopɔn
bebree no so bɛboro so. 13 Na wɔnam
mo som a wohu yi so bɛhyɛ Onyan-
kopɔn anuonyam wɔ mo setie a mode
ka Kristo asɛmpa no ne mo ayamye a
mode boa wɔn ne nnipa nyinaa mu,
14 na wɔn ara nso bɛbɔ mpae ama mo,
na Onyankopɔn dom a aboro so agu
mo so no nti, wɔn ani begyina mo.
15 Na aseda nka Onyankopɔn n'akyɛde
a enni kabea no nti.

12 Mmb 3, 28; Mar 12, 43. 14 2 Ko 9, 12. 15 Ex 16, 18. 19 Gal 2, 10.
23 2 Ko 7, 13; 12, 18; Rom 16, 7. 24 2 Ko 7, 14. — 1 2 Ko 8, 4; 8, 20. 2 2 Ko 8, 19.
3 2 Ko 8, 24. 6 Mmb 11, 24; 19, 17. 7 Rom 12, 8. 9 Dwom 112, 9.
10 Yes 55, 10; Hos 10, 12. 11 2 Ko 1, 11; 4, 15. 12 2 Ko 8, 14.

## Ti 10

*Honhom fam ko*

Me Paulo ara na menam Kristo dwo
ne n'ayamye so mitu mo fo, me a mewɔ
mo nkyɛn a, meyɛ ayemfo wɔ mo mu,
nanso minni mo nkyɛn a, meyɛ mo so
nnam. 2 Na mesrɛ mo, na meba mo
nkyɛn a, anhia me sɛ mɛyɛ nnam
makyerɛ ahotoso a mibu no sɛ mesi me
bo mayi makyerɛ ebinom a wobu yɛn
sɛ yɛnam ɔhonam fam no. 3 Na yɛnam
ɔhonam mu de, nanso yɛnkɔ ɔsa ɔhonam
fam; 4 efisɛ yɛn sa a yɛkɔ no akode
nyɛ ɔhonam mu de, na mmom ɛyɛ den
Onyankopɔn anim sɛ yɛde beburuw
aban akɛse, na yɛaburuw adwene
5 ne ade biara a ɛkorɔn a wɔma so ne
Nyankopɔn nimdeɛ di asi, na yɛafa
adwene nyinaa nnommum de ahyɛ
Kristo asoɔmmerɛw ase, 6 na yɛasie-
sie yɛn ho sɛ mo asoɔmmerɛw wie du
a, yɛbɛtɔ asoɔden nyinaa so were.

*Paulo kasa ne ne nneyɛe mu ahoɔden*

7 Mohwɛ ɔhonam ani de anaa? Sɛ obi
de ne ho to ne ho so sɛ ɔyɛ Kristo dea
a, ma ɔno ara nsusuw nso sɛ, sɛnea ɔno
yɛ Kristo dea no, sɛ nso yɛyɛ Kristo
dea ne no. 8 Na sɛ mehoahoa me ho
boro so kakra wɔ tumi a Awurade de
ama yɛn mo nkɔso na ɛnyɛ mo buruw
nti no ho mpo a, m'anim rengu ase,
9 na manyɛ sɛ mede nhoma mibeyi mo
hu. 10 Efisɛ nhoma no de, wɔka sɛ:
ɛyɛ duru, na emu yɛ den, nanso ne
nipadua wɔ hɔ a, ɛyɛ mmerɛw, na ɔkasa
a, wɔmfa nyɛ hwee. 11 Na onii no nhu
sɛ, sɛnea yenni hɔ a, yɛte wɔ nhomam
asɛm mu no, sɛ nso yɛwɔ hɔ a, yɛte
nneyɛe mu ara ne no.

*Adwuma a Paulo yɛ ma Korintofo*

12 Na yensi yɛn bo sɛ yebu yɛn ho
fra wɔn a woyi wɔn ho ayɛ no mu bi,
anaasɛ yɛde yɛn ho to wɔn ho, na mmom
wɔn a wɔde wɔn ho susuw wɔn ho, na
wɔde wɔn ho to wɔn ankasa ho no,
wonnim de. 13 Na yɛn de, yɛrenhoa-
hoa yɛn ho mma ɛntra so, na mmom,
sɛnea susuhama a Onyankopɔn de
asusuw ama yɛn sɛ yɛbɛsõ mo nkyɛn bi
no te no. 14 Na yɛntwe yɛn mu ntra
so sɛnea yɛnso mo nkyɛn; efisɛ yɛde
Kristo asɛmpa no abedu mo nkyɛn nso.
15 Na yɛnhoahoa yɛn ho mma ɛntra so
ebinom adwuma mu, na yɛn ani da so
sɛ, mo gyidi nyin a, yɛbɛyɛ mo mu kɛse
aboro so, sɛnea yɛn susuhama no te
16 ama yɛakɔka asɛmpa no mo akyi
nohɔ, na yɛamfa obi susuhama so
anhoahoa yɛn ho nea wɔawie dedaw
no ho.

*Ɛsɛ sɛ obi adanse fi Nyankopɔn*

17 Na nea ɔhoahoa ne ho no, ma
ɔnhoahoa ne ho Awurade mu; 18 efisɛ
ɛnyɛ nea oyi ne ho ayɛ na ɔfra, na mmom
nea Awurade yi no ayɛ.

## Ti 11

*Paulo dɔ*

Sɛ anka muhu me nkwaseasɛm ma
me kakra ɛ! Nanso muhu ma me ara.
2 Na ninkunu a metwe mo ho no, metwe
no Onyankopɔn ninkunu. Na magye
mo aware mama ɔbarima biako, sɛ
mede ababaa a efi nkaa no ɛ mekɔma
Kristo. 3 Nanso misuro sɛ ebia, sɛnea
ɔwɔ no de n'anitew bɛdaadaa Hawa
no, saa ara nso na wɔbɛsɛe mo adwene
afi Kristo fam kronnyɛ no ho. 4 Na
sɛ obi ba bɛka Yesu foforo bi ho asɛm
a yɛnkae, anaasɛ munya honhom foforo
a munnyae, anaasɛ asɛmpa foforo a
munnyei a, ɛnde na mutie no yiye!
5 Na mibu sɛ asomafo atitiriw no nkyɛn
me biribiara mu. 6 Nanso sɛ meyɛ
atetekwaa ɔkasa mu mpo a, menyɛ no
nimdeɛ mu, na mmom yɛama biribiara
ada adi ama mo, nnipa nyinaa anim.

*Paulo asɛmpa som ho anuonyam ne n'atamfo animguase*

7 Anaasɛ mayɛ bɔne sɛ mebrɛɛ me
ho ase sɛ wɔmma mo so, sɛ mekaa mo
Onyankopɔn asɛmpa no kwa no?
8 Mefow asafo binom ade mefaa no sɛ
akatua, sɛ mede mebɛsom mo. 9 Na
mewɔ mo nkyɛn na ehiaa me no, manyɛ
obiara so adesoa. Na nea ehiaa me
no, anuanom a wofi Makedonia bae
no ma ɛkaa me nsa; na ade nyinaa mu

---

**1** 1 Ko 2, 3. **2** 2 Ko 10, 11; 1 Ko 4, 21. **4** Efe 6, 13–17. **8** 2 Ko 12, 6; 1 Ko 5, 4–5.
**10** 2 Ko 10, 1. **11** 2 Ko 13, 2; 13, 10. **12** 2 Ko 3, 1; 5, 12. **13** Rom 12, 3.
**15** Rom 15, 20. **16** Aso 19, 21. **17** Yer 9, 23–24; 1 Ko 1, 31. **18** 1 Ko 4, 5. —
**2** Efe 5, 26–27. **3** Gen 3, 4; 3, 13. **4** Gal 1, 8–9. **5** 2 Ko 12, 11; 1 Ko 15, 10;
Gal 2, 6; 2, 9. **6** 1 Ko 2, 1–2; 2, 13; Efe 3, 4. **7** 1 Ko 9, 12; 9, 18. **8** Flp 4, 10; 4, 15.
**9** 2 Ko 12, 13.

mehwɛɛ me ho, na mɛhwɛ no saa ara,
na manyɛ adesoa mamma mo.
10 Kristo nokware wɔ me mu yi,
obiara rentumi nsiw m'ahohoahoa yi
ano Akaia fam hɔnom. 11 Adɛn ntia?
Sɛ menno mo anaa? Onyankopɔn na
onim. 12 Na nea meyɛ no, mɛyɛ ara,
na masiw wɔn a wɔhwehwɛ me ho
kwan no kwan, na wɔahu wɔn nea
wɔde hoahoa wɔn ho no mu, sɛ yɛn ara.
13 Na saa nnipa yi yɛ atoro asomafo,
nnaadaa adwumayɛfo a wɔdan wɔn ho
yɛ sɛ Kristo asomafo. 14 Na ɛnyɛ
nwonwa; efisɛ Satan ankasa po dan
ne ho sɛ hann bɔfo. 15 Enti sɛ
n'asomfo nso dan wɔn ho yɛ sɛ trenee
asomfo a, ɛnyɛ ade kɛse bi; na ebewie
wɔn sɛnea wɔn nnwuma te.

*Paulo ahohoahoa ho anoyi*

16 Meka bio sɛ obi mmmu me
ɔkwasea; na sɛ ɛnte saa a, munnye
me sɛ ɔkwasea, na me nso mahoahoa me
ho kakra. 17 Nea meka no, menka no
Awurade kwan so, na mmom ɛte sɛ
nkwasea mu, saa ahohoahoa adwene
yi mu. 18 Esiane sɛ nnipa pii hoahoa
wɔn ho ɔhonam fam nti, me nso mɛhoa-
hoa me ho bi. 19 Na mode fɛw hu ma
nkwasea, efisɛ moyɛ mmadwemma.
20 Na sɛ obi di mo nya, sɛ obi didi mo
ho, sɛ obi fa mo dommum, sɛ obi ma
ne ho so, sɛ obi bɔ mo ani so a, mubehu
ama no.

*Paulo asiane ne ɔbrɛ*

21 Meka no aniwu mu sɛ ɛte sɛ yɛn
de, yɛayɛ mmerɛw; nanso nea obi yɛ
nnam wɔ mu no,—meka no nkwaseam
—me nso meyɛ nnam wɔ mu bi.
22 Wɔyɛ Hebrifo? Me nso meyɛ bi.
Wɔyɛ Israelfo? Me nso meyɛ bi.
Wɔyɛ Abraham asefo? Me nso meyɛ
bi. 23 Wɔyɛ Kristo asomfo?—meka
no nkwaseam—mekyɛn sa. Ɔbrɛ
adwuma a ɛboro so mu, afiaseda a
ɛboro so mu, ɔhwe a ɛtra so mu, owu
amane a manya nhui mu. 24 Yudafo
nsam madi mmaa aduanan a ɛka so
biako mpɛn anum. 25 Wɔaka me
mpire mprɛnsa, wɔasiw me abo prɛko,
magu asu mprɛnsa, madi po bun mu
adekyee ne adesae 26 Akwantu pii
mu, asubɔnten so asiane mu,
adwowtwafo asiane mu, amannifo mu
asiane mu, amanaman mu asiane mu,
kurow mu asiane mu, wuram asiane
mu, ɛpo so asiane mu, anuanom
atorofo mu asiane mu, 27 adwuma
ne ɔbrɛ mu, pɛsi pii mu, ɔkɔm ne sukɔm
mu, mmuada pii mu, awɔw ne adagyaw
mu. 28 Nea ɛbatabata ho no nka-
mfuaw, nea ɛkyere me so daa ne asafo
no nyinaa ho dadwen. 29 Hena na
ɔyɛ mmerɛw, na menyɛ mmerɛw bi?
Hena na wɔto no hintidua, na me yam
nhyehye me?
30 Sɛ ɛsɛ sɛ mehoahoa me ho a,
mɛhoahoa me ho me mmerɛw ho.
31 Awurade Yesu Nyankopɔn ne agya
a nhyira nka no daa no nim sɛ minni
atoro.

*Aguan a Paulo guan fii Damasko*

32 Mewɔ Damasko no, ɔhene Areta
amrado wɛn Damaskofo kurow no sɛ
ɔpɛ me akyere me; 33 na wɔde me too
kyerɛnkyɛ mu nam mfɛnsere mu faa
ɔfasu so gyaagyaa me ma mifii ne nsa
miguanee

## Ti 12

*Anisoadehu ne mmerɛwyɛ*

Ahohoahoa ho hia; ɛwom sɛ enye
mma hwee; nanso mɛka Awurade
anisoadehu ne adiyi ho asɛm. 2 Minim
onipa bi Kristo mu mfe dunnan ni, sɛ
ɔwɔ ɔhonam mu oo, minnim, onni
honam mu oo, minnim, Onyankopɔn
na onim; saa onipa no, wohwim no kɔɔ
ɔsoro a ɛto so abiɛsa. 3 Na minim saa
onipa no, sɛ ɔwɔ ɔhonam mu oo, onni
honam mu oo, minnim, Onyankopɔn
na onim, 4 sɛ wohwim no kɔɔ Para-
dise, na ɔtee nsɛm a wɔnka a onipa
nni ho kwan sɛ ɔka. 5 Saa onipa no
fam na mɛhoahoa me ho, na m'ankasa
me fam de, merenhoahoa me ho, gye
me mmerɛwyɛ mu. 6 Na sɛ mepɛ sɛ
mehoahoa me ho po a, anka merenyɛ
ɔkwasea, na mɛka nokware; nanso
mema ɛka, na obi ammu me ankyɛn
nea ohu me sɛ meyɛ, anaasɛ ɔte fi
m'anom. 7 Na nea ɛbɛyɛ na meremfa
adiyi no ntraso memma me ho so
bebrebe nti, wɔama me ɔhonam mu
nsɔe, Satan bɔfo, sɛ ɔmmɛbɔ me

**10** 1 Ko 9, 15. **13** 2 Ko 2, 17; Flp 3, 2. **16** 2 Ko 12, 6. **22** Flp 3, 5.
**23** 1 Ko 15, 10. **24** Deut 25, 3. **25** Aso 16, 22; 14, 19. **27** 2 Ko 6, 5.
**28** Aso 20, 18–21. **29** 1 Ko 9, 22. **30** 2 Ko 12, 5. **31** 2 Ko 1, 23.
**33** Aso 9, 24–25. — **5** 2 Ko 11, 30. **6** 2 Ko 10, 8; 11, 16. **7** Hiob 2, 6.

akuturuku, na mamma me ho so.
8 Eyi nti mesrɛɛ Awurade mpɛn abiɛsa
sɛ omfi me so; 9 na ɔka kyerɛɛ me sɛ:
Me dom no dɔɔ wo so, na me tumi wie
pɛyɛ wɔ mmerɛwyɛ mu. Enti mede
fɛw pii mɛhoahoa me ho me mmerɛwyɛ
ho mmom, na Kristo ahoɔden abɛtra
me so. 10 Kristo nti m'ani ka mme-
rɛwyɛ mu, ahohora mu, ahokyere mu,
ɔtaa mu, ahometew mu; efisɛ sɛ meyɛ
mmerɛw a, ɛno ansa na me ho yɛ den.

*Ɔsomafo bi adansedi nhoma*

11 Mayɛ ɔkwasea, mo na moahyɛ
me. Na me de, anka ɛsɛ sɛ muyi me
ayɛ; efisɛ asomafo atitiriw no nkyɛn
me biribiara mu, nanso menyɛ hwee
po. 12 Ɔsomafo nsɛnkyerɛnne no de,
wɔayɛ no mo mu boasetɔ nyinaa mu,
nsɛnkyerɛnne ne anwonwade ne tumide
mu. 13 Na ɛdɛn mu na motɔɔ sin a
amma moanto asafo a aka no, sɛ
adesoa a mo de, manyɛ mamma mo
no? Momfa bɔne yi mfiri me!

*Ɔsra a ɔbɛkɔ akɔsra Korintofo*

14 Hwɛ, ne mprɛnsa ni a masiesie
me ho sɛ mereba mo nkyɛn, na mere-
mmɛyɛ mo so adesoa; efisɛ menhwehwɛ
mo biribiara, na mmom mo ankasa.
Na ɛnyɛ mma na ɛpɛ ade ma awofo, na
mmom awofo na ɛpɛ ade ma mma.
15 Na me de, mede fɛw pii mɛhwere
m'ade ne me ho mama mo kra. Na sɛ
medɔ mo meboro so saa a, ɛfata sɛ mo
dɔ sua sen me de? 16 Na ɛwom sɛ
manyɛ mo so adesoa de, nanso meyɛ
ɔnitefo nti, mayi mo nyansam.

*Paulo ne Tito dɔ*

17 So menam wɔn a mesomaa wɔn
mo nkyɛn no bi so mibedii mo amim?
18 Mesrɛɛ Tito na mesomaa no ne
onua no, so amim na Tito bedii mo?
So ɛnyɛ honhom koro no ara mu na
yɛnantewee, anaasɛ anammɔn koro no
ara mu?

*Ɔtemmufo kɛse no*

19 Ɛyɛ mo sɛ yeyiyi yɛn ano kyerɛ
mo ara. Onyankopɔn anim na yɛkasa
Kristo mu; adɔfo, eyi nyinaa yɛka ma
mo nkɔso. 20 Na misuro sɛ ebia meba
a, memmɛto mo sɛnea mepɛ, na me nso
morenhu me sɛnea mopɛ, ebia kunsun-
kunsun, ahoɔyaw, abufuw, atutupɛ,
ntwiri, asututu, ɔhoran, sakasakayɛ wɔ
mo mu; 21 sɛ ebia meba bio a, me
Nyankopɔn bɛbrɛ me ase wɔ mo fam,
na magyam wɔn a wɔayɛ bɔne na
wɔnsakraa wɔn adwene, wɔn fi ne
aguamammɔ ne ahohwisɛm a wodii ho
no mu bebree.

## Ti 13

*Sɔhwɛ ne asotwe*

Mpɛn abiɛsa ni a mereba mo nkyɛn.
Adansefo baanu anaa baasa anom na
asɛm biara begyina. 2 Maka masie,
na mereka masie, sɛnea mebaa mo
nkyɛn ne mpɛn abien so mekae no, saa
ara nso na mprempren a minni mo
nkyɛn yi meka mekyerɛ wɔn a wɔayɛ
bɔne ne wɔn a aka no nyinaa sɛ meba
bio a, meremfa wɔn ho nkyɛ wɔn.
3 Efisɛ mohwehwɛ Kristo a ɔkasa me
mu no ho adansedi, ɔno na ɔnyɛ mme-
rɛw mo fam, na mmom ɔwɔ mo mu
tumi. 4 Na efi mmerɛw mu na wɔbɔɔ
no asɛndua mu de, nanso ofi Nyankopɔn
tumi mu te ase; na yɛn nso yɛyɛ
mmerɛw wɔ no mu de, nanso yɛne no fi
Nyankopɔn tumi mu bɛtra ase mo fam.

*Hwɛ wo ho so ade biako a ehia ho*

5 Monsɔ mo ho nhwɛ sɛ mowɔ gyidi
no mu anaa? Mummisa mo ho nhwɛ!
Anaasɛ munnim mo ho sɛ Yesu Kristo
te mo mu? Ɛnde na anka momfata
ne no. 6 Na m'ani da so sɛ mubehu
sɛ yɛn de, yɛnyɛ nnipa a wɔmfata.
7 Nanso yeyi Nyankopɔn mpae sɛ
monnyɛ bɔne bi, ɛnyɛ sɛ wobehu yɛn sɛ
yɛfata, na mmom mo, mobɛyɛ nea ɛyɛ
fɛ, na yɛn de, yɛayɛ sɛ wɔn a wɔmfata.
8 Na yentumi nyɛ hwee ntia nokware,
na mmom nea yetumi yɛ no, yɛyɛ ma
nokware. 9 Na sɛ yɛyɛ mmerɛw, na
mo de, moyɛ den a, yɛn ani gye; na eyi
ara ho nso na yeyi mpae, ɛne mo
pɛpɛyɛ no. 10 Eyi nti na, minni mo
nkyɛn yi, mekyerɛw eyi mabrɛ mo, na
sɛ meba a, me ne mo anni no dennen,
sɛnea tumi a Awurade de ama me sɛ
ɛmma nkɔso na ɛnyɛ ɔsɛe no te no.

*Awiei*

11 Nea aka no, anuanom, mo ani
nnye, monyɛ pɛ, mo werɛ nkyekye,

10 Flp 4, 13. 11 2 Ko 11, 5. 12 Rom 15, 19. 13 2 Ko 11, 9. 14 2 Ko 13, 1.
15 Flp 2, 17. 18 2 Ko 8, 6; 8, 16–18. 20 2 Ko 10, 2; 1 Ko 4, 6.
21 2 Ko 2, 1; 13, 2. — 1 Deut 19, 15; 1 Ti 5, 19. 4 Flp 2, 7–8. 5 1 Ko 11, 28.
10 2 Ko 10, 11; 10, 8. 11 Flp 4, 4; Rom 15, 32.

munnwen ade koro, montra asomdwoe mu, na ɔdɔ ne asomdwoe Nyankopɔn bedi mo akyi. 12 Momfa mfewano kronkron nkyiakyia mo ho. Ahotefo no nyinaa kyiakyia mo. 13 Yɛn Awurade Yesu Kristo dom ne Nyankopɔn dɔ ne Honhom Kronkron ayɔnkofa nka mo nyinaa.

**12** 1 Ko 16, 20.

## PAULO NHOMA A ƆKYERƐW KƆMAA

# GALATIFO

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo a emfi nnipa, nso ɛnnam onipa bi so, na mmom ɛnam Yesu Kristo ne agya Onyankopɔn a onyan no fii awufo mu no so na ɔyɛ ɔsomafo 2 ne anuanom a wɔka me ho nyinaa de kɔmoma Galatia asafo horow: 3 Ɔdom ne asomdwoe a efi yɛn agya Onyankopɔn ne Awurade Yesu Kristo nka mo. 4 Ɔno na yɛn bɔne nti ɔde ne ho mae, na wayi yɛn afi wiase bɔne yi mu, sɛnea yɛn agya Onyankopɔn pɛ no te. 5 Ɔno na anuonyam nka no daa daa. Amen.

*Galatifo nsanakyiri*

6 Ɛyɛ me nwonwa sɛ moatwe mo ho ntɛm sɛɛ afi nea wafrɛ mo Kristo dom mu no ho akɔ asɛmpa foforo 7 a ɛnyɛ foforo mu, na mmom nnipa bi wɔ hɔ a wɔtane mo ani, na wɔpɛ sɛ wɔdan Kristo asɛmpa no ani. 8 Na sɛ mpo yɛn anaa ɔbɔfo bi fi soro ba bɛka asɛmpa foforo bi kyerɛ mo ka nea moagye no ho a, onnue! 9 Sɛnea yɛkae kan no, saa na afei meka bio: sɛ obi ba bɛka asɛmpa foforo bi kyerɛ mo ka nea moagye no ho a, onnue! 10 Na afei, nnipa na merehwehwɛ sɛ mede wɔn meba me fam, anaa Onyankopɔn? Anaasɛ mehwehwɛ sɛ mesɔ nnipa ani? Sɛ meda so mesɔ nnipa ani a, anka menyɛ Kristo akoa.

*Paulo kyerɛ fi Kristo*

11 Na, anuanom, merema moahu sɛ asɛmpa a mekae no nte sɛ nnipa ade; 12 efisɛ ɛnyɛ nnipa nkyɛn na migyei, nanso wɔankyerɛkyerɛ me, na mmom menam Kristo adiyi mu na minyae. 13 Na moate me kan abrabɔ Yudafo som mu, sɛnea metaa Onyankopɔn asafo mema ɛtraa so, na mesɛee wɔn, 14 na mekɔɔ so Yudafo som mu mesen m'atipɛnfo pii m'abusua mu, na mebɔɔ m'agyanom atetesɛm ho mmɔden bebree mema ɛtraa so. 15 Na ɛsɔɔ nea wayi me afi me na yam, na ɔnam ne dom so afrɛ me no ani 16 sɛ obeyi ne ba adi me mu sɛ menka ne ho asɛmpa menkyerɛ amanaman no, ntɛm ara me ne honam ne mogya antu agyina, 17 nanso mankɔ Yerusalem wɔn a wodii me kan yɛɛ asomafo no nkyɛn, na mmom mekɔɔ Arabia, na mesan mebaa Damasko bio.

*Ɔsra a ɔkɔsraa Yerusalem, Siria ne Kilikia*

18 Ɛnna mfirihyia abiɛsa akyi no, mekɔɔ Yerusalem sɛ mekɔhwɛ Kefa anim, na midii ne nkyɛn dadu nnannum; 19 na asomafo a ɛkeka ho no de, manhu wɔn mu biara, gye Awurade ne nua Yakobo. 20 Na nea merekyerɛw mo yi, hwɛ, ɛwɔ Onyankopɔn anim sɛ minni atoro. 21 Ɛno akyi no, mebaa Siria ne Kilikia fam. 22 Na Yudea asafo a wɔwɔ Kristo mu no nnim m'anim; 23 na ɔte nko na wɔate sɛ,

**1** Gal 1, 11–12. **3** Rom 1, 7. **4** Gal 2, 20; 1 Ti 2, 6; Tito 2, 14; 1 Yoh 5, 19.
**7** Aso 15, 1; 15, 24. **8** 1 Ko 16, 22. **10** 1 Te 2, 4. **13** Aso 26, 4–20.
**15** Rom 1, 1; Yer 1, 5. **16** Mat 16, 17; Gal 2, 7. **18** Aso 9, 26. **19** Mat 13, 55.
**21** Aso 9, 30.

nea anka kan ɔtaa yɛn no, afei de, ɔka
gyidi a kan ɔsɛee no no ho asɛmpa.
24 Na me nti wɔhyɛɛ Onyankopɔn
anuonyam.

## Ti 2

*Wobu Paulo frɛ wɔ Yerusalem*

Ɛnna ɛno akyi mfe dunnan, me ne
Barnaba kɔɔ Yerusalem bio, na mefaa
Tito nso mekaa me ho. 2 Na menam
adiyi so na mekɔe, na mede asɛmpa a
meka amanaman mu no metoo wɔn
anim, ɛne wɔn a wɔwɔ din no nso anim
kokoam, na ammirika a mitutu anaasɛ
mitutui no anyɛ ɔkwa. 3 Na Tito a
ɔka me ho a ɔyɛ Helani no po, wɔanhyɛ
no sɛ ontwa twetia. 4 Na ɛyɛ atoro
anuanom a wofi baabi bae no ntia; wɔn
na wɔawiawia wɔn ho aba mu sɛ
wɔrebɛhwehwɛ yɛn adehyedi a yɛwɔ
Kristo Yesu mu no ho kwan, na wɔde
yɛn ayɛ nkoa. 5 Wɔn de, yɛammrɛ yɛn
ho ase amma wɔn kwan dɔnhwerew
biako mpo, na asɛmpa no nokware no
akɔ so atra mo mu. 6 Na wɔn a wobu
sɛ wɔwɔ din no, wɔte dɛn ara a, ɛmfa
me ho hwee; efisɛ Onyankopɔn nhwɛ
onipa anim nyiyim, na me de, wɔn a
wɔwɔ din no amfa biribi anka me ho;
7 na mmom wohui sɛ wɔde momonotofo
mu asɛmpaka ahyɛ me nsa, sɛnea wɔde
twetiafo mu de ama Petro no; 8 na
nea ɔnam Petro so yɛɛ ade twetiafo mu
somafosom mu no nam me nso so yɛ
ade amanaman mufo mu, 9 na wohuu
ɔdom a wɔde ama me no, Yakobo ne
Kefa ne Yohane a wobu wɔn sɛ adum
no teɛɛ ayɔnkofa nsa nifa momaa me
ne Barnaba, sɛ yɛnkɔka asɛm no
amanaman mufo mu, na wɔn de, wɔnka
no twetiafo mu, 10 gye ahiafo nko na
[wɔsrɛɛ sɛ] yɛnkae wɔn. Ɛno ara nso
na meyɛɛ ho nsi.

*Paulo ka Petro anim*

11 Na Kefa baa Antiokia no,
migyinaa n'anim misiw no kwan, efisɛ
wɔahu ne ho asɛm bi. 12 Efisɛ nnipa
bi a wofi Yakobo nkyɛn no nnya mmae
no, ná ɔne amanaman mufo didi; na
wɔbae no, ɔtwee ne ho tew ne ho fii
wɔn ho, efisɛ osuro wɔn a wofi twetiafo
mu no. 13 Na Yudafo a ɛkae no ne no
yɛɛ nkɔnkɔnsa bi ma wɔn nkɔnkɔnsa
no twee Barnaba nso kɔe bi. 14 Na
mihui sɛ wɔnnantew tee sɛnea asɛmpa
no nokware te no, meka mekyerɛɛ Kefa
wɔn nyinaa anim sɛ: Sɛ wo a woyɛ
Yudani bɔ wo bra sɛ amanaman muni,
na ɛnyɛ sɛ Yudani a, adɛn na wohyɛ
amanaman mufo sɛ wɔnyɛ sɛ Yudafo?
15 Yɛn de, yefi yɛn awosu mu yɛ
Yudafo, na yɛnyɛ amanaman mu
nnebɔneyɛfo. 16 Na yenim sɛ womfi
mmara nnwuma mu na ebu onipa bem,
gye sɛ ɛnam Kristo Yesu gyidi so nti,
yɛn nso yɛagye Kristo Yesu adi; na
wɔafi Kristo gyidi mu abu yɛn bem, na
ɛnyɛ mmara nnwuma mu, efisɛ wɔremfi
mmara nnwuma mu mmu ɔhonam biara
bem. 17 Na yɛn a yɛhwehwɛ sɛ wobu
yɛn bem Kristo mu no, sɛ wohu yɛn
ankasa nso sɛ nnebɔneyɛfo a, ɛnde
na Kristo yɛ adebɔne somfo anaa?
Dabida. 18 Na sɛ meto nea madwiriw
no bio a, na meyɛ me ho sɛ mmaratoni.
19 Na me de, menam mmara so mawu
mama mmara, na matra ase mama
Onyankopɔn. Wɔabɔ me ne Kristo
asɛnduam. 20 Na m'ase a mete yi de,
ɛnyɛ me bio, na Kristo na ɔte ase wɔ
me mu; na m'ase a mete ɔhonam mu
yi, mete no Onyankopɔn ba a ɔdɔ me
na ɔde ne ho ama me no ho gyidi mu.
21 Mempo Onyankopɔn dom no; efisɛ
sɛ trenee nam mmara so na ɛba a, ɛnde
na Kristo awu kwa.

## Ti 3

*Galatifo suahu*

O Galatifo a munni ti! Hena na
ɔtram mo sɛɛ, mo a wogyina mo anim
de Yesu Kristo akyerɛ mo sɛ wɔabɔ no
asɛnduam? 2 Eyi nko na mepɛ sɛ
mete fi mo anom: Monam mmara
nnwuma so na munyaa Honhom no,
anaasɛ ɛnam gyidi nka a motee no so?
3 Munni ti sɛ? Mode honhom afi ase,
afei mode ɔhonam rewie? 4 Muhuu
saa amane pii yi kwa; sɛ ɛyɛ ɔkwa nko
a! 5 Ɛnde nea ɔde Honhom no ma mo
na ɔyɛ mo mu ahoɔdenne no, ɔnam
mmara nnwuma so na ɔyɛ, anaasɛ ɔnam
gyidi nka a mote no so? 6 Sɛnea
Abraham gyee Onyankopɔn dii na
wobuu no trenee maa no no.

1 Aso 15, 2. 2 Gal 2, 6; 2, 9. 3 Aso 16, 3. 4 Aso 15, 1; 15, 24. 5 Gal 3, 1.
7 Aso 9, 15; 15, 12; 22, 21. 9 Yoh 1, 43. 10 Aso 11, 30; 12, 25. 12 Aso 11, 3.
16 Aso 15, 10–11; Rom 3, 20; 3, 28; 4, 5; 11, 6; Efe 2, 8. 19 Rom 7, 6.
20 Yoh 17, 23; Gal 1, 4. — 6 Gen 15, 6.

*Ogye a Onyankopɔn nam gyidi so gye obi*

7 Enti munhu sɛ wɔn a wofi gyidi
mu no, wɔn ara ne Abraham mma.
8 Na kyerɛw no hu siei sɛ Onyankopɔn
fi gyidi mu na obebu amanaman bem
nti, ɛkaa asɛmpa no kyerɛɛ Abraham
sɛ: Wo mu na wobehyira amanaman
nyinaa. 9 Ɛnde na wɔn a wofi gyidi
mu no, wohyira wɔne gyidini Abraham
bom. 10 Na dodow a wofi mmara
nnwuma mu no hyɛ nnuabɔ ase; efisɛ
wɔakyerɛw sɛ: Wɔadome obiara a
ɔrentra nea wɔakyerɛw mmara nhoma
yi mu no nyinaa mu nyɛ no. 11 Na
ɛda hɔ pefee sɛ, mmara mu de, obiara
ntee Onyankopɔn anim, efisɛ gyidi mu
na ɔtreneeni benya nkwa. 12 Na
mmara de, emfi gyidi mu, na mmom
nea odi so no benya mu nkwa.
13 Kristo atɔ yɛn afi mmara nnome
mu, na wɔde no yɛɛ abusude maa yɛn,
efisɛ wɔakyerɛw sɛ: Wɔadome obiara a
ɔsɛn dua so. 14 Na Abraham nhyira
aba amanaman so Yesu Kristo mu, na
yɛnam gyidi so anya Honhom bɔhyɛ no.

*Mmara mma Onyankopɔn bɔhyɛ nyɛ ɔkwa*

15 Anuanom, meka no nnipam: ɛyɛ
dɛn ara a, obi mpo onipa samansew a
wɔahyɛ no den, nanso ɔmfa bi nka ho.
16 Na Abraham ne n'aseni na wɔhye-
hyɛɛ wɔn bɔ no. Ɔnka sɛ: Na w'asefo,
sɛnea ɛyɛ nnipa bebree, na mmom
[ose] obiako: na w'aseni, a ɔne Kristo.
17 Na eyi na mise: Apam a Onyan-
kopɔn ahyɛ no den asie Kristo no,
mmara a mfe ahannan aduasa akyi
ɛbae no ntue mma bɔhyɛ no nyɛ ɔkwa.
18 Na sɛ agyapade no fi mmara mu a,
ɛnde emfi bɔhyɛ mu bio; na Abraham
de, bɔhyɛ so na Onyankopɔn nam de
kyɛɛ no.

*Mmara ho mfaso*

19 Na afei mmara no ne dɛn?
Mmara atotõatotõ nti na wɔde kaa ho
de kosii sɛ aseni a wɔhyɛɛ bɔ maa no no
bɛba, na wɔnam abɔfo so na ɛhyehyɛe
wɔ ntamgyinafo bi nsam. 20 Na
ntamgyinafo no nyɛ obiako dea; na
Onyankopɔn de, ɔyɛ obiako. 21 Ɛnde
na mmara tia Onyankopɔn bɔhyɛ anaa?
Dabida. Na sɛ wɔmaa mmara bi a
ebetumi ama nkwa de a, anka trenee fi
mmara mu ampa; 22 nanso kyerɛw
no aka nneɛma nyinaa ahyɛ bɔne ase,
na wɔde bɔhyɛ no afi Yesu Kristo ho
gyidi mu ama wɔn a wogye di.

*Mmara bɔ kwan ma agyenkwa*

23 Na gyidi nnya mmae no, wɔde
yɛn siee mmara ase wɛn yɛn maa
gyidi a wɔrebeyi akyerɛ no. 24 Enti
mmara ayɛ yɛn yɛnfo a ɛkyerɛ yɛn
Kristo so kwan, na wɔafi gyidi mu abu
yɛn bem. 25 Na gyidi bae no, yenni
ɔyɛnfo no ase bio. 26 Na mo nyinaa
nam gyidi so yɛ Onyankopɔn mma,
Kristo Yesu mu; 27 efisɛ mo mu
dodow a wɔabɔ mo asu akɔ Kristo mu
no, moahyɛ Kristo. 28 Yudani anaa
Helani nni hɔ, akoa anaa ɔdehye nni
hɔ, ɔbarima anaa ɔbea nni hɔ bio; efisɛ
mo nyinaa yɛ biako, Kristo Yesu mu.
29 Na sɛ moyɛ Kristo dea a, ɛnde na
moyɛ Abraham asefo, na monam bɔhyɛ
no so yɛ adedifo.

## Ti 4

*Yɛnam Kristo ho gyidi so yɛ Onyankopɔn mma*

Na mise: ɔdedifo no yɛ akokoaa yi,
ɔyɛ nneɛma nyinaa wura de, nanso
nsonoe biara nna ɔne akoa ntam,
2 na mmom ɔwɔ ayɛnfo ne afiesohwɛfo
ase de kosi da a agya no ahyɛ asie.
3 Sɛ yɛte ara ne no. Yɛyɛ nkokoaa no,
wɔde yɛn yɛɛ nkoa hyɛɛ wiase mfitiasede
ase; 4 na bere no wiee odu no,
Onyankopɔn somaa ne ba a ɔbea woo
no ma wɔwoo no mmara ase, 5 sɛ
ommegye wɔn a wɔwɔ mmara ase no,
na wɔagye yɛn ayɛ mma. 6 Na sɛ
moyɛ mma nti, Onyankopɔn asoma ne
ba honhom aba mo komam a ɔteɛm sɛ:
Abba, agya! 7 Enti wonyɛ akoa bio,
na mmom ɔba; na sɛ woyɛ ɔba a, wonam
Onyankopɔn so yɛ ɔdedifo nso bi.

*Aniani som yɛ ɔkwa*

8 Nanso bere a munnim Nyankopɔn
no, mosom wɔn a wɔn su mu wɔnyɛ
anyame no sɛ nkoa. 9 Na afei a moahu

---

8 Gen 12, 3. 9 Rom 4, 16. 10 Deut 27, 26. 11 Hab 2, 4; Rom 1, 17.
12 Lev 18, 5. 13 Rom 8, 3; 2 Ko 5, 21; Deut 21, 23. 16 Gen 22, 18.
17 Ex 12, 40. 19 Rom 5, 20; Aso 7, 53. 21 Rom 8, 2–4. 22 Rom 3, 9–19; 11, 32.
23 Gal 4, 3. 25 Rom 10, 4. 26 Yoh 1, 12; Rom 8, 17. 27 Rom 6, 3; 13, 14.
28 Rom 10, 12; 1 Ko 12, 13. 29 Gal 3, 7; Rom 9, 7. — 3 Gal 3, 23; 5, 1; Kol 2, 20.
4 Efe 1, 10. 5 Gal 3, 13; 3, 26. 6 Rom 8, 15. 7 Gal 3, 29; Rom 8, 16–17.

Nyankopɔn, anaasɛ Onyankopɔn mmom
ahu mo yi, ɛdɛn na modan kɔ mfitiase
de a ɛyɛ mmerɛw na edi hia no ho na
mopɛ sɛ mufi ase foforo som bio?
10 Mubu nna ne asram ne mmere ne
mfe. 11 Misuro wɔ mo ho sɛ ebia
mahaw me ho mama mo kwa.

*Galatifo da bi hɔ dɔ*

12 Anuanom, mesrɛ mo, monyɛ sɛ
me, efisɛ me nso mayɛ sɛ mo. Moanyɛ
me bɔne bi; 13 nso munim sɛ ɔhonam
mmerɛwyɛ nti na mekaa asɛmpa no
mekyerɛɛ mo kan, 14 na nea ɛyɛɛ
sɔhwɛ maa mo me honam mu no
moantew no ahi, nso moankyi, na
mmom mugyee me sɛ Onyankopɔn
bɔfo, sɛ Kristo Yesu ankasa. 15 Afei
mo ahotɔ no wɔ he? Efisɛ midi mo
adanse sɛ, sɛ ebetumi a, anka mututuu
mo ani de maa me. 16 Na sɛ meka
nokware mekyerɛ mo nti, madan mo
tamfo anaa?

*Paulo hwehwɛ Galatifo yiyedi*

17 Ɛnyɛ mo yiyedi nti na wɔbɔ mo
ho mmɔden, na wɔpɛ sɛ wosiw mo kwan,
na moahwehwɛ wɔn mmom. 18 Nanso
eye sɛ anka wɔbɔ mo yiyedi ho mmɔden
daa, na ɛnyɛ bere a me ne mo wɔ hɔ
nko. 19 Me mma nkumaa a meko mo
awo bio kosi sɛ wobewie Kristo suyɛ
wɔ mo mu, 20 anka mepɛ sɛ mewɔ mo
nkyɛn sesɛɛ na mesakra me nne, efisɛ
me tirim yɛ me keserenene wɔ mo ho.

*Akoa Ismael ne ɔdehye Isak*

21 Mo a mopɛ sɛ mohyɛ mmara ase,
monka nkyerɛ me: Monte nea mmara
no se anaa? 22 Na wɔakyerɛw sɛ
Abraham wɔ mmabanin baanu, obiako
yɛ afenaa ba, na obiako yɛ ɔdehye ba.
23 Na nea ɔyɛ afenaa ba no, wɔwoo no
ɔhonam kwan so, na ɔdehye ba no de,
wɔnam bɔhyɛ so na ɛwoo no. 24 Saa
ade yi yɛ mfatoho, efisɛ wɔn baanu yi
yɛ apam abien: emu biako fi Sinai
bepɔw so wo gu nkoayɛ mu, ɛne Hagar;
25 na Hagar ne Sinai bepɔw a ɛwɔ
Arabia; na ɛnè nnɛ yi Yerusalem sɛ so,
efisɛ ɛnè ne mma wɔ nkoasom mu.
26 Na ɔsoro Yerusalem no de, ɛde ne
ho, ɛne yɛn na; 27 efisɛ wɔakyerɛw sɛ:

Wo obonin a wonwo, ma w'ani nnye;
wo a wonko awo, di ahurusi teɛm!
Efisɛ nea onni bi no mma dɔɔso sen
nea ɔwɔ kunu no de.

*Monhwɛ mo adehyedi so yiye!*

28 Na yɛn de, anuanom, sɛnea Isak
te no, yɛyɛ bɔhyɛ mma. 29 Na sɛnea
ɛbere no nea wɔwoo no ɔhonam kwan
so no taa nea wɔwoo no honhom kwan
so no, sɛ nso ɛte nnɛ ara ne no.
30 Nanso kyerɛw no se dɛn? Pam
afenaa no ne ne ba; efisɛ afenaa ba no
ne ɔdehye ba renni ade. 31 Enti,
anuanom, yɛnyɛ afenaa mma, na mmom
yɛyɛ ɔdehye mma.

## Ti 5

*Mmara siw Kristo kwan*

Adehyedi mu na Kristo ama yɛade
yɛn ho. Enti munnyina pintinn, na
mommma wɔmmfa akoayɛ kɔndua
nnka mo nnhyɛm bio! 2 Hwɛ, me
Paulo, mise mo sɛ wotwa mo twetia a,
Kristo ho remma mfaso bi mma mo.
3 Na midi adanse bio mekyerɛ onipa
biara a wotwa no twetia sɛ, etwa no sɛ
odi mmara no nyinaa so. 4 Mo a wobu
mo bem mmara mu no, moatetew mo
ho afi Kristo ho, moafi ɔdom mu ahwe
ase. 5 Na yɛn de, yɛnam honhom so
fi gyidi mu twɛn trenee anidaso.
6 Na Kristo Yesu mu de, twetiatwa
anaa momonotoyɛ nyɛ hwee, na mmom
gyidi a ɛnam ɔdɔ so yɛ adwuma.

*Ɔkasatia a edi akyiri*

7 Mututuu mmirika yiye; hena na
osiw mo kwan sɛ munntie nokware no?
8 Tidan yi mfi nea ɔfrɛ mo no.
9 Mmɔkaw ketewa na ɛkaw mmɔre no
nyinaa. 10 Me de, m'ani da mo so
Awurade mu sɛ morennwen biribi
foforo; na nea ɔtane mo ani no, ɔte dɛn
ara a, obenya n'atemmu. 11 Na me
de, anuanom, sɛ meda so meka twetia-
twasɛm a, anka adɛn na wɔda so taa
me? Ɛnde na anka asɛndua hintidua
no nni hɔ bio. 12 Me nko a, anka
wɔn a wɔma mobɔ bum no atwitwa
wɔn ho agu!

---

**10** Rom 14, 5; Kol 2, 16. **11** 2 Yoh 8. **12** 2 Ko 2, 5. **13** 1 Ko 2, 3; Aso 16, 6.
**16** Amos 5, 10. **17** Gal 1, 7. **19** 1 Ko 4, 15. **21** Gal 4, 9; 3, 23.
**22** Gen 16, 15; 21, 2. **23** Rom 9, 7–9. **24** Gal 5, 1; Rom 8, 15. **26** Heb 12, 22.
**27** Yes 54, 1. **28** Gal 4, 23. **29** Gen 21, 9. **30** Gen 21, 10; 21, 12.
**31** Gal 3, 29. — **1** Gal 4, 5; 4, 31; Aso 15, 10. **6** Gal 6, 15; 1 Ko 7, 19. **8** Gal 1, 6.
**9** 1 Ko 5, 6. **10** Gal 1, 7; 2 Ko 11, 15. **11** 1 Ko 1, 23. **12** Dwom 12, 3.

*Ɔdɔ siw ahofadi kwan*

13 Anuanom, adehyedi mu na wɔafrɛ
mo aba; nanso mommma adehyedi no
nnyɛ ɔkwan mmma ɔhonam, na mmom
momfa ɔdɔ so nsonsom mo ho! 14 Na
mmara no nyinaa wie pɛ asɛm biako
mu, ɛne sɛ: Dɔ wo yɔnko sɛ wo ho!
15 Na sɛ mokeka, na momemmene mo
ho a, monhwɛ yiye, na moanhyehyew
mo ho.

*Honhom ne onipa su*

16 Na mise: Monnantew honhom
mu, na munnni ɔhonam akɔnnɔ akyi.
17 Na ɔhonam kɔn dɔ tia honhom, na
honhom tia ɔhonam, na nneɛma abien
yi nka, na moanyɛ nneɛma a mopɛ.
18 Na sɛ honhom de mo nam a, na
munni mmara ase.

*Nea efi onipa su mu ba*

19 Na ɔhonam nnwuma no da adi
pefee, ɛne aguamammɔ, efi, ahohwi,
20 abosonsom, aduto, ɔtan, akayɛ,
ahoɔyaw, abufuw, atutuw, kunsun-
kunsun, mpaapaemu, 21 nitan, asa-
bow, agobɔne ne nea ɛtete saa; eyinom
ho na mebɔ mo kɔkɔ, sɛnea mebɔɔ mo
kɔkɔ kan no, sɛ wɔn a wɔyɛ saa nneɛma
yi rennya Onyankopɔn ahenni.

*Honhom aba*

22 Na honhom aba ne ɔdɔ, anigye,
asomdwoe, abodwokyɛre, ayamye,
papayɛ, gyidi, 23 odwo, anidahɔ.
Mmara bi ngu eyinom. 24 Na wɔn a
wɔyɛ Kristo Yesu de abɔ ɔhonam ne
ne nhyɛsode ne n'akɔnnɔ asɛndua mu.
25 Sɛ yɛte ase honhom mu a, momma
yɛnnantew honhom mu nso.
26 Mommma yɛmmpɛ anuonyanhunu
nnyiyi yɛn ho abufuw nntentan yɛn ho.

## Ti 6

*Ɛsɛ sɛ wɔn yam hyehye wɔn ma wɔn a wɔahwe ase*

Anuanom, sɛ mfomso bi bɛto obi nso
a, mo a moyɛ honhom mufo no, monteɛ
nea ɔte saa no so odwo honhom mu,
nanso hwɛ wo ho, na wɔanso wo nso
anhwɛ. 2 Munnyigye mo ho ade a ɛyɛ
mo duru nsoa, na saa na mode bewie
Kristo mmara so di. 3 Na sɛ obi bu
ne ho sɛ ɔyɛ biribi, na ɔnyɛ hwee a,
ɔdaadaa ne ho. 4 Na ma obiara nsɔ
n'ankasa n'adwuma nhwɛ, ɛno na
obenya n'ankasa ne ho biribi ahoahoa
ne ho, na ɛnyɛ obi ho. 5 Na obiara
bɛsoa n'ankasa n'adesoa. 6 Nea
wɔkyerɛkyerɛ no asɛm no ne nea
ɔkyerɛkyerɛ no no mmom nnepa
nyinaa mu.

*Asetra so aba*

7 Monnnaadaa mo ho, Onyankopɔn,
wonsi no atwetwe; efisɛ nea onipa gu
no, ɛno ara na obetwa. 8 Nea ogu gu
ne honam so no fi honam mu betwa
porɔwee, na nea ogu gu honhom so no
fi honhom mu betwa daa nkwa. 9 Na
mommma yɛmmmrɛ papayɛ mu; na sɛ
yɛampa abaw a, yebetwa so aba ne
bere mu. 10 Enti yɛwɔ bere a ɛfata
yi, momma yɛnyɛ nnipa nyinaa yiye,
ne titiriw no wɔn a wɔyɛ gyidi fifo.

*Awiei*

11 Munhu nkyerɛwee akɛse a mede
m'ankasa me nsa mekyerɛw mebrɛɛ mo
yi. 12 Dodow a wɔpɛ sɛ wɔn anim yɛ
nyam ɔhonam mu no, wɔn na Kristo
Yesu asɛndua ho taa a wɔmpɛ sɛ wɔtaa
wɔn nti, wɔhyɛ mo sɛ muntwa twetia.
13 Na wɔn a wɔatwa twetia ankasa
mpo nni mmara no so, na mmom wɔpɛ
sɛ mutwa twetia, na wɔahoahoa wɔn
ho mo honam so. 14 Na me de,
ɛmpare me sɛ mɛhoahoa me ho, gye
yɛn Awurade Yesu Kristo asɛndua mu;
ɛno so na wɔnam abɔ wiase asɛnduam
ama me, na wɔabɔ me nso asɛnduam
ama wiase. 15 Na twetiatwa nyɛ
hwee, na momonotoyɛ nso nyɛ hwee,
na mmom abɔde foforo. 16 Na dodow
a wɔnam saa kwan yi so no, asomdwoe
ne mmɔborohunu mmra wɔn ne Nyan-
kopɔn Israel so. 17 Na efi nnɛ, obi
nnhyɛ me brɛ; na meso Awurade Yesu
nkamaa me nipadua mu.

*Nkradi*

18 Yɛn Awurade Yesu Kristo dom
nka mo honhom, anuanom. Amen.

---

**13** 1 Pe 2, 16. **14** Lev 19, 18. **16** Gal 5, 25. **17** Rom 7, 15; 7, 23.
**19** 1 Ko 6, 9–10. **21** Efe 5, 5; Adi 22, 15. **22** Efe 5, 9. **23** 1 Ti 1, 9.
**24** Rom 6, 6; Kol 3, 5. **25** Gal 5, 16; Rom 8, 4. **26** Flp 2, 3. —
**1** Mat 18, 15; Yak 5, 19. **4** 2 Ko 13, 5. **5** Rom 14, 12. **6** 1 Ko 9, 14.
**8** Rom 8, 13. **9** 2 Te 3, 13. **10** 2 Pe 1, 7. **12** Gal 5, 11; Flp 3, 18–19.
**14** 1 Ko 1, 31; 2, 2. **15** Gal 5, 6; 1 Ko 7, 19. **16** Dwom 125, 5. **17** 2 Ko 4, 10.

# EFESOFO

## Ti 1

*Nkyia*

Paulo a ɔnam Onyankopɔn pɛ so yɛɛ
Kristo Yesu somafo de kɔma ahotefo
a wɔwɔ Efeso a wɔyɛ Kristo Yesu mu
gyidifo: 2 Ɔdom ne asomdwoe a efi
yɛn agya Onyankopɔn ne Awurade
Yesu Kristo nka mo.

*Onyankopɔn dɔ ho atirimbɔ*

3 Nhyira nka Onyankopɔn, yɛn Awu-
rade Yesu Kristo n'agya a ɔde honhom
mu nhyira nyinaa ahyira yɛn ɔsoro
hɔnom Kristo mu, 4 sɛnea ɔpaw yɛn
wɔ no mu ansa na wɔhyɛɛ wiase ase, sɛ
yɛnyɛ ahotefo ne nnipa a wɔn ho nni
asɛm n'anim ɔdɔ mu, 5 na oyi yɛn too
hɔ sɛ ɔnam Yesu Kristo so bɛfa yɛn
abagye mu, sɛnea ne pɛ anisɔ te, 6 na
ama wɔayi ne dom a ɔde adom yɛn,
ɔdɔfo no mu, anuonyam ayɛ.

*Nkwagye a ɛnam Kristo so ba*

7 Ɔno mu na yɛanya ogye a ɛnam ne
mogya so, ɛne mfomso fafiri no, ne
dom bebree 8 a ɔma ɛboroo so maa
yɛn nyansa ne nimdeɛ nyinaa mu,
9 na ɔma yehuu ne pɛ ahintasɛm,
sɛnea n'anisɔ a ɔbɔɔ ne tirim no te
10 a ɔde hwɛɛ bere a awie du no
afisiesie a wɔbɛpãtã nneɛma nyinaa
abom bio Kristo mu, nea ɛwɔ ɔsoro ne
nea ɛwɔ asase so, ɔno mu.

*Honhom Kronkron yɛ daakye anuonyam ho guaha*

11 Ɔno ara mu na wɔayɛ yɛn adedifo
nso, sɛnea nea ɔyɛ nneɛma nyinaa, ne
pɛ agyinatu so no, bɔɔ ne tirim yii yɛn
too hɔ no, 12 sɛ yɛn a yɛn ani daa
Kristo so kan no mmɛyɛ n'anuonyam
ayeyi. 13 Ɔno ara mu na mo nso,
motee nokware asɛm a ɛne mo nkwagye
ho asɛmpa no, ɔno ara mu na mugye dii
no nso, wɔde bɔhyɛ no Honhom Kron-
kron 14 a ɛne yɛn apɛgyadenya guaha
no asɔ mo ano asie ogye a wobegye
wɔn a ɔde wɔn ayɛ ne de ama n'anuo-
nyam ayeyi.

*Aseda ne adesrɛ*

15 Eyi nti me nso metee mo fam
Awurade Yesu mu gyidi ne mo dɔ
a mode dɔ ahotefo nyinaa no,
16 minnyae mo so aseda ne mo dinbɔ
me mpaebɔ mu, 17 sɛ yɛn Awurade
Yesu Kristo Nyankopɔn, anuonyam
agya no, mma mo nyansa ne adiyi
honhom, ohu a morehu no yiye mu,
18 na mo koma ani atew, na moahu ne
frɛ anidaso no ne n'apɛgyade anuonyam
ahonya wɔ ahotefo no mu, 19 ne ne
tumi kɛse a ɛboro so ma yɛn a yegye di,
sɛnea n'ahoɔden tumi adeyɛ 20 a ɔde
yɛɛ ade Kristo mu, nyan no fii awufo
mu, na ɔde no traa ne nifa ɔsoro no te,
21 panyinni ne tumidi ne ahoɔden ne
wurayɛ nyinaa so, ɛne din a wɔde to,
ɛnyɛ wi yi ase ha nko, na mmom wiase
a ɛreba no nso mu. 22 Na ɔde ade
nyinaa ahyɛ ne nan ase, na ɔde no ayɛ
ade nyinaa so ti ama asafo 23 a ɛne
ne nipadua ne nea ɔhyɛ ade nyinaa ma
wɔ nneɛma nyinaa mu no mayɛ.

## Ti 2

*Amanaman mufo wɔ nkwa Kristo mu*

Na mo nso, anka moyɛ awufo,
mfomso ne nnebɔne mu, 2 na kan no
monantewee sɛnea wi yi ase abrabɔ te
ne sɛnea wim tumi no panyin te,
honhom a nnansa yi ɔyɛ adwuma
asoɔden mma mu no.

*Wɔne Kristo biakoyɛ*

3 Wɔn mu na anka yɛn nyinaa nso
nam bɔɔ yɛn bra yɛn honam akɔnnɔ mu,
na yɛyɛɛ nea ɔhonam ne adwene pɛ, na
sɛnea yɛn awosu te no yɛyɛ abufuw
mma te sɛ wɔn a aka no nso. 4 Nanso
Onyankopɔn a ne mmɔborohunu dɔɔso
no nam ne dɔ bebree a ɔde dɔ yɛn no so

1 Rom 1, 7; 1 Ko 1, 2. 3 Efe 2, 6. 4 Yoh 15, 16; Rom 8, 29; Efe 5, 27.
5 Yoh 1, 12. 6 Mat 3, 17. 7 Kol 1, 14; Efe 2, 7; 3, 8; 3, 16. 9 Efe 3, 9; Rom 16, 25.
10 Gal 4, 4. 11 Kol 1, 12; Rom 8, 28. 14 2 Ko 1, 22; 5, 5; Efe 4, 30. 15 Kol 1, 4.
20 Dwom 110, 1. 21 Kol 2, 10. 22 Dwom 8, 6; Mat 28, 18; Efe 4, 15.
23 Rom 12, 5; 1 Ko 12, 27; Efe 4, 10. — 1 Kol 2, 13. 2 Tito 3, 3; Efe 6, 12; Yoh 12, 31.
3 Kol 3, 6.

5 ama yɛn a anka yɛyɛ awufo mfomso
mu no ne Kristo anya nkwa,—ɔdom na
wɔde agye mo nkwa,—6 na wanyan
yɛne no na ɔde yɛne no atra ɔsoro
hɔnom Kristo Yesu mu, 7 sɛ wiase a
ɛreba no mu obeyi ne dom ahonya a
ɛboro so no adi ayamye a ɔyɛ yɛn
Kristo Yesu mu mu.
8 Na ɔdom na wɔde nam gyidi so
agye mo nkwa, emfi mo ankasa, ɛyɛ
Onyankopɔn akyɛde, 9 emfi nnwuma
mu, na obiara anhoahoa ne ho. 10 Na
yɛyɛ n'ade a ɔyɛe, ɔbɔɔ yɛn Kristo Yesu
mu maa nnwuma pa a Onyankopɔn
asiesie ato hɔ sɛ yɛnnantew mu no.
11 Enti monkae sɛ mo a anka moyɛ
amanaman mufo ɔhonam fam, na wɔn a
wɔfrɛ wɔn twetiatwa a wɔde nsa twa
ɔhonam mu no frɛ mo momonoto no,
12 [monkae sɛ] da bi hɔ no na mo ne
Kristo nni twaka bi, na moyɛ ananafo
a wɔnyɛ Israel man mma, ne ahɔho
bɔhyɛ apam horow no ho, na munni
anidaso bi, na munnim Nyankopɔn
ewi yi ase. 13 Na afei a mowɔ Kristo
Yesu mu yi, mo a anka mowɔ akyiri no,
monam Kristo mogya mu abɛn.

*Onyankopɔn ne onipa nkabom*

14 Na ɔne yɛn asomdwoe, wayɛ
abien no biako, na waburuw fasu a
etwa [yɛn] ntam a ɛne nitan no,
15 efisɛ ɔde ne honam yii mmara a
ɛnam nsɛm horow a ɛwɔ ahyɛde mu no
hɔ, na ɔde wɔn baanu nyinaa abɔ onipa
foforo biako, n'ankasa mu, ayɛ
asomdwoe, 16 na wafa asɛndua no
so apata aka abien no abɔ Onya-
nkopɔn ho, nipadua biako mu, efisɛ ɔde
[asɛndua no] akum nitan no. 17 Na
ɔbae bɛkaa asomdwoe ho asɛmpa
kyerɛɛ mo a mowɔ akyiri ne wɔn a
wɔbɛn, 18 efisɛ ɔno so na yɛn baanu
nyinaa nam nya ɔkwan honhom biako
mu kɔ agya no nkyɛn.

*Amansan nyinaa yɛ biako*

19 Enti afei monyɛ ahɔho ne
amamfrafo bio, na mmom moyɛ ahotefo
no yɔnko-man-mma ne Nyankopɔn
fifo. 20 Wɔde mo asi asomafo ne
adiyifo nhyɛase a Kristo Yesu ankasa
ne twea bo titiriw no so. 21 Ɔno mu
na nea wɔasi no nyinaa akeka atoa mu,
na ɛrema ne ho so akɔyɛ asɔredan
kronkron Awurade mu; 22 ɔno mu
na wɔde mo nso resi akɔyɛ Onyankopɔn
trabea, honhom mu.

## Ti 3

*Wɔde saa nokware yi hyɛ Paulo nsa*

Eyi nti na me Paulo, meyɛ Kristo
Yesu deduani ma mo amanaman mufo
—2 sɛ ebia moate Onyankopɔn dom a
mo nti wɔde adom me no ho afisiesie-
dwuma no, 3 sɛ ɔnam adiyi so ma
mihuu ahintasɛm no, sɛnea makyerɛw
no tiaam dedaw 4 a ɛno na sɛ mokan
a, mubetumi de ahu Kristo ahintasɛm
no ho ntease a mewɔ 5 a awo
ntoatoaso bi mu wɔamma nnipa mma
anhu, sɛnea wɔayi adi nnansa yi
akyerɛ n'asomafo ne adiyifo kronkron,
honhom mu: 6 sɛ amanaman mufo
nso nam asɛmpa no so yɛ yonko adedifo
ne nipadua koro no ara ne ne bɔhyɛ
no ho fafafo bi Kristo Yesu mu. 7 Ɛno
ho na wɔayɛ me somfo, sɛnea Onya-
nkopɔn dom akyɛde a wɔde akyɛ me,
ne tumi adwumayɛ no so, te no.

*Paulo yɛ amanaman somafo*

8 Me a mene ahotefo nyinaa mu
akumaa na wɔde ɔdom yi adom me, sɛ
menka Kristo ahonya a emu nni
hwehwɛbea no ho asɛmpa menkyerɛ
amanaman, 9 na memma nnipa nyinaa
hann mma wonhu ahintasɛm a efi tete
mmere no hintawee Onyankopɔn a
ɔbɔɔ ade nyinaa no mu no ho afisiesie-
dwuma no, 10 sɛ afei wɔmfa asafo no
so mma mpanyinni ne tumi horow a
ɛwɔ ɔsoro hɔnom nhu Onyankopɔn
nyansa horow bebree no, 11 sɛnea
ne tirim a ɔbɔe teteete yɛn Awurade
Kristo Yesu mu no te no. 12 Ɔno mu
na yɛnam ne ho gyidi so anya nnamyɛ
ne ɔkwan, ahotoso mu. 13 Enti mesrɛ
sɛ mommpa abaw m'amane a mo nti
mihu a ɛne mo anuonyam no mu.

*Paulo adesrɛ*

14 Eyi nti na mede me nkotodwe
mekotow agya 15 a wofi no mu frɛ

**5** Luk 15, 24; 15, 32. **6** Rom 8, 10; Flp 3, 20. **7** Efe 1, 7. **8** Gal 2, 16.
**9** 1 Ko 1, 29. **10** Tito 2, 14. **11** Efe 5, 8. **12** Rom 9, 4. **14** Yes 9, 6; Gal 3, 28.
**15** Kol 2, 14; 2 Ko 5, 17. **17** Yes 57, 19; Sak 9, 10. **18** Efe 3, 12.
**19** Efe 3, 6; Heb 12, 22–23. **20** Mat 16, 18; Yes 28, 16. **22** 1 Pe 2, 5. —
**1** Flp 1, 7; 1, 13. **3** Efe 1, 9–10. **5** Kol 1, 26. **6** Efe 2, 13; 2, 18–19.
**8** 1 Ko 15, 9–10; Efe 1, 7; Gal 1, 16. **9** Rom 16, 25; Kol 1, 16. **10** 1 Pe 1, 12; Rom 11, 33.
**11** Efe 1, 11. **12** Yoh 14, 6; Heb 4, 16; Rom 5, 2. **13** Kol 1, 24.

abusua biara a ɛwɔ ɔsoro ne asase so
nyinaa no, 16 sɛ omfi n'anuonyam
ahonya mu mma momfa ne honhom so
nnya tumi mu ahoɔden emu-nipa no
mu; 17 na ɔmma Kristo mfa gyidi so
ntra mo komam, na moagye ɔdɔ mu
ntini atim mu, 18 na mo ne ahotefo
nyinaa anya tɛtrɛtɛ ne tenten ne korɔn
ne emudɔ no ahuye ahu Kristo dɔ a
ɛtra so no, 19 na Onyankopɔn mayɛ
nyinaa ayɛ mo ma awie.

*Ɔnam Kristo so yi Nyankopɔn ayɛ*

20 Na nea otumi yɛ ma ɛtra ade
nyinaa ma ɛboro so kyɛn nea yɛsrɛ
anaasɛ yesusuw, sɛnea tumi a ɛyɛ yɛn
mu adwuma no te no, 21 ɔno na
anuonyam nka no asafo no mu, Kristo
Yesu mu, mfa nkɔ beresanten a ɛbɛba
no ntoatoaso nyinaa mu. Amen.

## Ti 4

*Asafo no nkwa nè biakoyɛ*

Enti afei me, Awurade deduani,
mitu mo fo sɛ, monnantew sɛnea ɛfata
ɔfrɛ a wɔde afrɛ mo, 2 ahobrɛase
adwene ne odwo nyinaa mu, abodwo-
kyɛre mu, munkurakura mo ho mu ɔdɔ
mu, 3 mommɔ mmɔden mfa asom-
dwoe hama nkura honhom biakoyɛ
mu. 4 Nipadua biako ne honhom
biako, sɛnea wɔafrɛ mo nso mo frɛ
anidaso biako mu: 5 Awurade biako,
gyidi biako, asubɔ biako, 6 yɛn nyinaa
Nyankopɔn ne agya biako a odi yɛn
nyinaa so na ɔfa yɛn nyinaa mu na ɔte
yɛn nyinaa mu.

*Ɔdom akyɛde*

7 Na wɔde ɔdom adom yɛn nyinaa
mmiako mmiako, sɛnea Kristo asusuw
n'akyɛde ama no. 8 Enti ose:

Ɔforo kɔɔ ɔsoro no, ɔde nnommum
a ɔfae no kɔe,
na ɔde akyɛde maa nnipa.

9 Na nea [ose]: Ɔforoe, no ne dɛn, gye
sɛ osianee kan kɔɔ asase ase hɔnom
ansa? 10 Nea osianee no ara ne nea
ɔforoe nso traa ɔsorosoro nyinaa so na
wahyɛ nneɛma nyinaa ma no.

*Ɔdom akyɛde horow ne ne botae*

11 Na wama ebinom ayɛ asomafo,
ebinom adiyifo, ebinom asɛmpakafo,
ebinom ahwɛfo ne akyerɛkyerɛfo,
12 na wɔasesɛw ahotefo no yiye ama
ɔsom adwuma no, na Kristo nipadua
no si akɔ so, 13 akodu sɛ yɛn nyinaa
bedu Nyankopɔn ba no ho gyidi ne ne
hu biakoyɛ mu, ayɛ ɔbarima mu, adu
mpanyin afe so a Kristo mayɛ bɛyɛ yɛn
ma, 14 na yɛanna so anyɛ mmotafowa
a ɔkyerɛ mframa biara wosow wɔn
biribiri twe wɔn di akɔneaba nnipa
kusumdi mu, anifere a ɛnam nnaadaa
nnɛdɛe mu; 15 na mmom momma
yenni nokware mfa ɔdɔ mu nnyin
nneɛma nyinaa mu Kristo a ɔne eti no
ho. 16 Ɔno mu na nipadua no nyinaa
ayɛ mua, esiane akwaa horow a aka
atõatõam asisi so pɛpɛ na biara yɛ
n'adwuma yiye nti, na ɛma nipadua no
nyin na ɛyɛn ne ho ɔdɔ mu.

*Ɛsɛ sɛ wogu amanaman nneyɛe bɔne*

17 Enti meka eyi na midi adanse
Awurade mu, sɛ monnnantew bio sɛnea
amanaman a aka no nantew wɔn
adwene hunuyɛ mu no. 18 Wɔn na
wɔn adwenem aduru sum, na esiane sɛ
wonnim de na wɔn koma apirim nti,
wɔyɛ nkwa a Onyankopɔn ma no ho
ananafo. 19 Esiane sɛ wɔn ani nwu
ade bio nti, wɔde wɔn ho ama ahohwi,
na wɔyɛ afide nyinaa anibere mu.

*Ɛsɛ sɛ wɔhwehwɛ Kristo su*

20 Na mo de, moansua Kristo sa,
21 sɛ ampa sɛ moate ne ho asɛm, na
wɔakyerɛkyerɛ mo ne mu, sɛnea Yesu
mu nokware te no: 22 ɛne sɛ, mo kan
abrabɔ fam de, munyi onipa dedaw a
ɔresɛe wɔ nnaadaa akɔnnɔ mu no
nkyene, 23 na momma wɔnyɛ mo
foforo mo adwene honhom mu, 24 na
monhyɛ onipa foforo a wɔbɔɔ no Nya-
nkopɔn so, nokware trenee ne ahotew
mu.

*Kristofo abrabɔ pa ho mmɔdenbɔ*

25 Enti munyi atoro nkyene, na
obiara nni ne yɔnko nokware, efisɛ
yɛyeyɛ yɛn ho yɛn ho akwaa. 26 Mo

16 Efe 1, 7; 6, 10. 17 Yoh 14, 23; Kol 2, 7. — 1 Kol 1, 10. 2 Kol 3, 12.
4 Rom 12, 5. 5 1 Ko 8, 6. 6 1 Ko 12, 6. 7 Rom 12, 3; 12, 6; 1 Ko 12, 11.
8 Dwom 68, 18; Kol 2, 15. 9 Yoh 3, 13. 11 1 Ko 12, 28; Aso 21, 8. 12 1 Pe 2, 5.
14 1 Ko 14, 20; Heb 13, 9. 15 Efe 1, 22; 5, 23; Kol 1, 18. 16 Kol 2, 19.
17 Rom 1, 21. 18 Efe 2, 12. 22 Rom 8, 13; Kol 3, 9; Gal 6, 8. 23 Rom 12, 2.
24 Gen 1, 26. 25 Sak 8, 16. 26 Dwom 4, 4; Yak 1, 19–20.

bo mfuw, na monnyɛ bɔne! Mommma
owia nnkɔtɔ mo abufuw so, 27 na
mommma ɔbonsam kwan! 28 Owifo
nnwia ade bio, na mmom ɔmmɔ mmɔden
mfa ne nsa nyɛ adwuma pa, na wanya
biribi a ɔde bɛma nea odi hia.
29 Mommma asɛm a ɛmfra biara mmfi
mo anom, na mmom asɛm a eye na ɛma
nkɔso a ehia, na wɔde dom wɔn a wɔte
no. 30 Na monnhow Onyankopɔn
Honhom Kronkron a wɔde no asɔw mo
ano ama ogye da no werɛ. 31 Momma
wonyi anobow nyinaa ne bobɔne ne
abufuw ne ano kurokuro ne abusuasɛm,
ɛne bɔnepɛ nyinaa mfi mo mu. 32 Na
momma mo yam nyɛ yiye na ɛnhyehye
mo mmoma mo ho, momfa mfirifiri mo
ho, sɛnea Onyankopɔn nam Kristo so
de firii mo no.

## Ti 5

*Monnɔ mo ho sɛ mo soro agya no dɔ mo*

Enti munsua Onyankopɔn sɛ mma
adɔfo, 2 na monnantew ɔdɔ mu, sɛnea
Kristo nso dɔ mo na ɔde ne ho mae
maa yɛn sɛ ayɛyɛde ne afɔre a wɔbɔ ma
Onyankopɔn a eyi hua a ɛyɛ dɛ no.

*Bɔne a esiw kwan*

3 Na aguamammɔ ne afideyɛ nyinaa
anaa anibere de, mommma wɔmmmɔ
din po wɔ mo mu, sɛnea ɛsɛ ahotefo,
4 ɛne aniwude ne nkwaseasɛm anaa
asereseresɛm a ɛnsɛ, na mmom aseda.
5 Efisɛ munim dedaw sɛ aguaman
biara anaa afideyɛfo anaa oniberefo a
ɔyɛ ɔbosonsonni nni apɛgyade Kristo
ne Nyankopɔn ahenni mu.

*Wonntie adaadaafo*

6 Mommma obi mmfa nsɛnhunu
nnnaadaa mo; na saa nneɛma no nti na
Onyankopɔn abufuw ba asoɔden mma
so. 7 Enti mo ne wɔn nnni twaka.

*Esum ne hann*

8 Na kan no anka moyɛ sum, na
afei de, moyɛ hann, Awurade mu;
monnantew sɛ hann mma,—9 efisɛ
hann aba da adi papayɛ ne trenee ne
nokware nyinaa mu,—10 na monsɔ nea
ɛsɔ Awurade ani yiye no nhwɛ. 11 Na
monnyɛ esum nnwuma a ɛnsow aba no
bi, na mmom munyi ho ntɛn! 12 Efisɛ
nneɛma a wohintaw yɛ no, ɛyɛ aniwu
sɛ wɔbɔ din po. 13 Na nneɛma no
nyinaa, sɛ woyi ho ntɛn a, hann yi no
adi; efisɛ nea woyi adi nyinaa yɛ hann.
14 Enti na ose: Wo a woada, nyan, na
sɔre fi awufo mu, na Kristo no bɛhyerɛn
ama wo.

*Asetra pa ho afotu*

15 Enti monhwɛ mo nantew yiye,
ɛnyɛ sɛ wɔn a wonnim nyansa, na
mmom sɛ anyansafo. 16 Monhwɛ mo
adagyew so yiye, efisɛ nna yi yɛ nna
bɔne. 17 Eyi nti monnyɛ nnipa a
wonni adwene, na mmom monyɛ nnipa
a wohu ade a Awurade pɛ yiye. 18 Na
mommmow nsa, efisɛ ɛno na ɛde saka-
saka ba, na mmom monyɛ ma wɔ
honhom mu. 19 Momfa sanku ho
nnwom ne ayeyi nnwom ne honhom
mu nnwom nkasa nkyerɛkyerɛ mo ho,
monto dwom na mommɔ sanku mo
koma mu mma Awurade, 20 monna
agya Onyankopɔn ase daa ade nyinaa
so, yɛn Awurade Yesu Kristo din mu,
21 mommrɛbrɛ mo ho ase mma mo ho
Kristo suro mu.

*Ɔyerenom*

22 Ɔyerenom, mommrɛ mo ho ase
mma mo ankasa mo kununom, sɛ moyɛ
ma Awurade, 23 efisɛ okunu yɛ ɔyere
ti, sɛ Kristo nso yɛ asafo no ti no, na
ɔne nipadua no agyenkwa. 24 Na sɛ
asafo no brɛ ne ho ase ma Kristo no,
saa ara nso na ɔyerenom nyɛ mma wɔn
kununom, ade nyinaa mu.

*Okununom*

25 Okununom, monnɔ mo yerenom,
sɛnea Kristo nso dɔ asafo no na ɔde
ne ho mae maa no, 26 sɛ ɔde nsu
aguare no bɛtew ne ho wɔ asɛm no mu
ayɛ no kronkron, 27 na ɔde asafo no
asi hɔ anuonyam mu a nkekae anaa
mpomponoe anaa eyinom biara nni ho,
na mmom ayɛ kronkron a dɛm nso nni

**28** 1 Te 4, 11. **29** Efe 5, 4; Kol 3, 16–17; 4, 6. **30** Yes 63, 10; Efe 1, 13–14.
**31** Kol 3, 8. **32** Mat 6, 14; 18, 22–35; Kol 3, 13. — **1** Mat 5, 48. **2** Efe 5, 25; Gal 2,
20; Heb 10, 10. **3** Kol 3, 5. **4** Efe 4, 29. **5** 1 Ko 6, 9–10. **8** Efe 2, 11; 2, 13;
1 Pe 2, 9; Luk 16, 8; Yoh 12, 36. **10** Efe 5, 17; Rom 12, 2. **12** Rom 1, 24.
**13** Yoh 3, 20–21. **14** Yes 60, 1; Rom 13, 11. **15** Mat 10, 16; Kol 4, 5.
**17** Efe 5, 10. **18** Luk 21, 34. **19** Kol 3, 16; Dwom 33, 2–3. **21** 1 Pe 5, 5.
**22** Gen 3, 16; Kol 3, 18; 1 Pe 3, 1. **23** 1 Ko 11, 3. **25** Kol 3, 19. **26** Tito 3, 5.
**27** Dwom 45, 13; 2 Ko 11, 2.

ho. 28 Saa ara nso na ɛsɛ okununom
sɛ wɔdɔ wɔn ankasa wɔn yerenom
sɛ wɔn ankasa nipadua. Nea ɔdɔ
n'ankasa ne yere no dɔ ne ho. 29 Na
obiara ntan n'ankasa honam, na mmom
ɔyɛn no, na ɔhwɛ so yiye, sɛnea Kristo
nso yɛ asafo no. 30 Efisɛ yɛyɛ ne
nipadua ho akwaa. 31 Eyi nti na
onipa begyaw n'agya ne ne na, na
wakɔbata ne yere ho, na wɔn baanu
no akɔyɛ ɔhonam koro. 32 Ahintasɛm
yi sõ, na me de, meka no Kristo ne
asafo no fam. 33 Nanso mo mmiako
mmiako nso, momma obiara nnɔ
n'ankasa ne yere saa ara sɛ ne ho; na
ɔyere de, ɔmfɛre ne kunu.

## Ti 6

*Mma*

Mma, muntie mo awofo asɛm Awu-
rade mu; na eyi na ɛteɛ. 2 Di w'agya
ne wo na ni! Eyi ne mmara asɛm a edi
kan a bɔhyɛ wɔ mu: 3 na awie wo
yiye, na wo nna aware asase so. 4 Na
agyanom, munnyi mo mma abufuw, na
mmom monyɛn wɔn Awurade kasakyerɛ
ne nyansakyerɛ mu.

*Nkoa*

5 Nkoa, momfa osuro ne ahopopo
ntie mo honam fam wuranom asɛm mfi
mo koma mu, sɛnea moyɛ ma Kristo,
6 ɛnyɛ ani so som mu, sɛ wɔn a wɔsɔ
nnipa ani, na mmom sɛ Kristo nkoa a
wofi koma mu yɛ Onyankopɔn apɛde,
7 na wɔde adwempa som sɛ wɔyɛ ma
Awurade, na ɛnyɛ nnipa. 8 Na munim
sɛ papa a obiara bɛyɛ no, akoa oo,
ɔdehye oo, ɛno ara ho akatua na
obenya Awurade nsam.

*Awuranom*

9 Na awuranom, monyɛ eyinom ara
nso mma wɔn, monto ateɛteɛ ase, efisɛ
munim sɛ wɔne mo ankasa nso wura
wɔ ɔsoro, na nnipa animhwɛ bi nni
ne fam.

*Honhom fam atamfo*

10 Nea edi akyiri no, momma mo ho
nyɛ den Awurade ne n'ahoɔden tumi
mu. 11 Monhyɛ Onyankopɔn akode
nyinaa, na moatumi agyina ne ɔbonsam
nnɛɛdɛe adi asi, 12 efisɛ ɛnyɛ yɛne
mogya ne honam na anya, na mmom
yɛne mpanyinni ne tumidi ne wiase yi
sum mu atumfo ne ahonhommɔne a
ɛwɔ ɔsoro hɔnom.

*Akode*

13 Eyi nti monhyɛ Onyankopɔn
akode no nyinaa, na moatumi agyina
ɛda bɔne no mu, na moyɛ ade nyinaa
wie a, moagyina hɔ. 14 Enti munnyina
hɔ, momfa nokware nkyekye mo asen,
na monhyɛ trenee nkatabo, 15 na
momfa asomdwoe asɛmpa no ho aho-
daso nhyehyɛ mo anan; 16 na ne
nyinaa akyi no, munkura gyidi kyɛm a
mode betumi adum ɔbɔne no bɛmma a
ɛredɛw no nyinaa, 17 na momfa nkwa-
gye dade kyɛw ne honhom nkrante a
ɛne Onyankopɔn asɛm, 18 na momfa
mpaebɔ ne ɔsrɛ nyinaa mmɔ mpae daa
honhom mu, na ɛno ara nti monwɛn, na
montoa so ara nsrɛ mma ahotefo
nyinaa, 19 ɛne me nso, sɛ, mibue
m'ano a, wɔmma me asɛm menka, na
memfa nnam minyi asɛmpa no ahi-
ntasɛm menkyerɛ. 20 Ɛno ho bɔfo na
meyɛ nkɔnsɔnkɔnsɔn mu; na mayɛ mu
nnam, sɛnea ɛsɛ sɛ mekasa.

*Tihiko*

21 Na nea ɛbɛyɛ na mo nso moate
me ho asɛm sɛnea mete no, onua dɔfo
ne Awurade mu somfo nokwafo Tihiko
bɛma moahu ne nyinaa. 22 Ɔno na eyi
ara nti mesomaa no mo nkyɛn na
moahu sɛnea yɛn ho te na wahyɛ mo
koma den.

*Nkradi*

23 Asomdwoe nka anuanom, ne ɔdɔ
ne gyidi nso a efi agya Onyankopɔn ne
Awurade Yesu Kristo. 24 Ɔdom nka
wɔn a wɔdɔ yɛn Awurade Yesu Kristo
mma ɛho ntɔ kyima no nyinaa.

---

30 Efe 1, 23; 1 Ko 6, 15; Gen 2, 23. 31 Gen 2, 24. — 1 Kol 3, 20. 2 Ex 20, 12.
3 Deut 5, 16. 4 Kol 3, 21; Mmb 19, 18; Deut 6, 7; 6, 20–25; Dwom 78, 4.
5 Kol 3, 22–25; Tito 2, 9–10; 1 Pe 2, 18. 8 2 Ko 5, 10. 9 Kol 4, 1; 2 Be 19, 7; Aso 10, 34.
10 1 Ko 16, 13; 1 Yoh 2, 14. 11 2 Ko 10, 4. 12 Yoh 14, 30; Efe 2, 2.
14 Luk 12, 35; 1 Pe 1, 13; 1 Te 5, 8. 16 1 Pe 5, 9; 1 Yoh 5, 4. 17 1 Te 5, 8.
18 Mat 26, 41. 19 Kol 4, 3; 2 Te 3, 1; Aso 4, 29. 20 2 Ko 5, 20. 21 Aso 20, 4;
2 Ti 4, 12. 22 Kol 4, 7–8.

# FILIPIFO

## Ti 1

*Nkyia*

Paulo ne Timoteo, Kristo Yesu nkoa,
de kɔma Kristo Yesu mu ahotefo a
wɔwɔ Filipi nyinaa ne ahwɛfo ne
asomfo: 2 Ɔdom ne asomdwoe a efi
yɛn agya Onyankopɔn ne Awurade
Yesu Kristo nka mo.

*Aseda ne anigye*

3 Meda me Nyankopɔn ase, nkae a
mede mekae mo no nyinaa mu. 4 Nso
daa, m'adesrɛ nyinaa mu, mede anigye
mesrɛ mema mo nyinaa, 5 mo ayɔ-
nkofa a mowɔ no asɛmpa no fam fi da a
edi kan de abedu nnɛ yi nti; 6 na
mewɔ eyi ara ho ahotoso sɛ nea wafi
adwuma pa ase wɔ mo mu no bewie
akosi Kristo Yesu da no. 7 Ɛteɛ ma
me sɛ midwen eyi mo nyinaa ho, efisɛ
mikura mo me koma mu, me mpokyerɛ
ne asɛmpa no ho anoyi ne nsɛmmoafoa
mu sɛ mo nyinaa ne me yɛ ɔdom no
fafafo. 8 Na Onyankopɔn ne me
dansefo, sɛ mede Kristo Yesu dɔ mefe
mo nyinaa.

*Paulo adesrɛ*

9 Na mebɔ eyi ho mpae sɛ mo dɔ nkɔ
so mmoro so ara nimdeɛ ne ntease
nyinaa mu, 10 na moasɔ nneɛma a
eye koraa no ahwɛ na moabu, na
moayɛ kurennyenn ne nnipa a hinti-
duato nni wɔn mu akosi Kristo da no,
11 na trenee aba a ɛnam Yesu Kristo
so ba no ayɛ mo ma ama Onyankopɔn
anuonyam ne ayeyi.

*Nea efi n'afiaseda mu ba*

12 Na, anuanom, mepɛ sɛ muhu sɛ
nea ɛyɛɛ me no abɛma asɛmpa no akɔ
so mmom, 13 ama me mpokyerɛ abɛda
adi Kristo mu, amrado aban mufo
nyinaa ne wɔn a aka no nyinaa mu,
14 na anuanom no mu pii nam Awu-
rade mu de wɔn ani to me mpokyerɛ so
ayɛ nnam aboro so a sɛ wɔka Onya-
nkopɔn asɛm no a, wonsuro.

*Nea enti a ɔka Kristo ho asɛm*

15 Ebinom wɔ hɔ a nitan ne atutupɛ
nti na wɔka Kristo ho asɛm de, nanso
ebinom wɔ hɔ a wɔde anisɔ nso na ɛka.
16 Ebinom fi ɔdɔ mu, efisɛ wonim sɛ
asɛmpa no ho anoyi nti na meda ha,
17 na ebinom fi atutuw mu na ɛbɔ
Kristo din, efisɛ ɛnyɛ ne kronkron so,
na mmom wosusuw sɛ wɔde ahohia
bɛka me mpokyerɛ ho.

*Paulo ani gye Kristo asɛmpaka ho*

18 Enti na adɛn? Akwan nyinaa
mu no sɛ wɔde yɛ nkataso oo, sɛ wɔyɛ
no nokwarem oo, Kristo ho asɛm ara
na wɔka; na eyi mu na m'ani gye;
nanso megye m'ani ara. 19 Efisɛ
minim sɛ ɛnam mo srɛ ne Yesu Kristo
honhom boa no so na eyi bɛdan me
nkwagye, 20 sɛnea mehwɛ ɔkwan, na
m'ani da so sɛ m'ani renwu biribiara
mu, na mmom sɛ ɛyɛ daa no, afei nso
ɛnam nkwa so oo, owu so oo, wɔde
nnam nyinaa bɛkamfo Kristo me
nipadua mu.

*Nkwa ne owu*

21 Na me de, m'ase a mete ne
Kristo, na owu yɛ me mfaso. 22 Na
sɛ ɔhonam mu asetra yi ara ma minya
adwuma mu aba a, minnim mu nea
memfa. 23 Na mihin nneɛma abien
yi ntam; ɔpɛ na mepɛ sɛ mitutu ha
na me ne Kristo kɔtra, efisɛ ɛno mmom
na eye papa; 24 na ɔhonam mu tra
nso, mo nti ɛho hia yiye. 25 Eyi na
mede me ho meto so, na minim sɛ
mɛtra hɔ, na me ne mo nyinaa atra hɔ
ama mo gyidi nkɔso ne anigye, 26 na
mo ahohoahoa aboro so Kristo Yesu
mu wɔ me ho sɛ maba mo nkyɛn bio.

*Abrabɔ pa ho afotu*

27 Momma mo abrabɔ mfata Kristo
asɛmpa no nko, na sɛ meba na mibehu
mo oo, sɛ minni hɔ oo, mate mo ho asɛm
sɛ mugyina pintinn honhom koro mu,
na mode ɔkra koro bom di apere ma
asɛmpa no gyidi, 28 na mommma

**1** 1 Ko 1, 2; 1 Ti 3, 1; 3, 8. **2** Rom 1, 7. **3** Rom 1, 8; 1 Ko 1, 4. **6** Flp 2, 13; 1 Ko 1, 6–8. **10** Rom 12, 2; 1 Te 5, 23. **11** Efe 5, 9. **12** 2 Ti 2, 9. **13** Flp 4, 22. **17** Flp 1, 7. **18** Flp 2, 17–18. **19** 2 Ko 1, 11. **20** 1 Pe 4, 16. **21** Gal 2, 20. **22** Rom 1, 13. **23** 1 Ah 19, 4; 2 Ko 5, 8. **27** Kol 1, 10; 1 Te 2, 12.

atamfo nnyi mo hu biribiara mu. Ɛno
na ɛyɛ ɔyera a wɔbɛyera ho sɛnkyerɛnne
ma wɔn, nanso ɛyɛ nkwagye ho sɛnkye-
rɛnne ma mo, na ne saa fi Nyankopɔn,
29 efisɛ mo na wɔde adom mo sɛ Kristo
nti, ɛnyɛ sɛ mugye no di nko, na mmom
sɛ ne nti muhu amane nso, 30 na
mowɔ ɔko koro no ara a muhui wɔ me
mu, na afei mote sɛ migu so no.

## Ti 2

*Onuadɔ*

Enti sɛ Kristo mu afotu bi, sɛ ɔdɔ
awerɛkyekye bi, sɛ honhom ayɔnkofa
bi, sɛ ayamhyehye ne timmɔbɔ bi wɔ
hɔ a, 2 momma m'anigye nwie du sɛ
mubedwen ade koro anya ɔdɔ koro,
ɔkra koro, ne adwenkoro. 3 Munnn-
wen biribi atutupɛ anaa anuonyamhu-
nupɛ so, na mmom momfa ahobrɛase
adwene mmu mo yɔnkonom nkyɛn mo
ankasa mo ho. 4 Mommma obiara
nnhwɛ ne nko ade, na mmom ɔnhwɛ ne
mfɛfo de bi.

*Yesu ahobrɛase ne n'ahopakyi*

5 Momma adwene a ɛwɔ Kristo Yesu
mu no ara ntra mo mu bi. 6 Ɔno na
ɔwɔ Onyankopɔn tebeam de, nanso
wammu no mfasode sɛ ɔne Nyankopɔn
sɛ, 7 na mmom oyii ne mu guu hɔ faa
akoa tebea too ne ho so dan nnipa sɛso,
na sɛ ɔyɛɛ n'ade fae no, wohuu no sɛ
onipa, 8 ɔbrɛɛ ne ho ase yɛɛ osetie de
kosii wu mu, asɛndua ho wu mu po.
9 Ɛno nti na Onyankopɔn nso ama no
so kɛse, na wadom ama no din a edi
din nyinaa so, 10 sɛ Yesu din mu na
ɔsorofo ne asase sofo ne asase asefo
nkotodwe nyinaa nkotow, 11 na
tɛkrɛma nyinaa mpaem nka sɛ Yesu
Kristo ne Awurade mma agya Onya-
nkopɔn anuonyam.

*Nkwagye ho mmɔdenbɔ*

12 Enti, m'adɔfo, sɛnea mutie daa
no, ɛnyɛ sɛ bere a mewɔ mo nkyɛn nko
mu, na mmom afei a minni mo nkyɛn yi
titiriw no, momfa osuro ne ahopopo
nyɛ mo ankasa nkwagye ho adwuma
nwie; 13 na ɛyɛ Onyankopɔn na ɔyɛ
adwuma mo mu wɔ nea mopɛ na moyɛ
nyinaa mu sɛnea ɛbɛsɔ n'ani.

*Ɔpene, asomdwoe, ahotew ne anigye*

14 Monkwati huhuhuhu ne nkyinnye
nyɛ ade nyinaa, 15 na moayɛ nnipa a
wonnunu wɔn, na wɔyɛ kronn, Onya-
nkopɔn mma a wonni dɛm nnɛ mma
abusua a wɔakɔntɔn na wɔakyea a
mohyerɛn wɔn mu sɛ akanea ewiase,
16 sɛ mukura nkwa asɛm no mu, na
Kristo da no mahoahoa me ho sɛ
ammirika a mitui anyɛ ɔkwa, na me
brɛ adwuma nso anyɛ ɔkwa. 17 Na
mpo sɛ wɔma me mogya gu mo gyidi
afɔrebɔ ne [asɔfo] som so nso a, m'ani
gye, na me ne mo nyinaa ani gye.
18 Ɛno ara nti na mo nso momma mo
ani nnye, na mo ne me ani nnye.

*Wɔsoma Timoteo kɔ Filipi*

19 Nanso m'ani da so, Awurade Yesu
mu, sɛ ɛrenkyɛ koraa mɛsoma Timoteo
ma waba mo nkyɛn, na sɛ mete mo nka
a, me ho nso atɔ me. 20 Na minni obi
a ɔne m'adwene sɛ, te sɛ ɔno a mo ho
asɛm hia no no; 21 efisɛ wɔn nyinaa
hwehwɛ wɔn ankasa de, na ɛnyɛ nea
ɛyɛ Kristo Yesu de. 22 Na ne fata a
ɔfata no, munim sɛ ɔne me som asɛmpa
no fam sɛ ɔba yɛ n'agya. 23 Ɔno na
m'ani da so sɛ minya mihu m'asɛm
akyi ara pɛ a, mɛsoma no. 24 Na
mede me ho mato Awurade so sɛ
m'ankasa nso mɛba ntɛm.

*Epafrodito*

25 Nanso mibui sɛ ehia sɛ mesoma
Epafrodito a ɔyɛ me nua ne yɔnko
dwumayɛfo ne yɔnko sraani ne mo
somafo ne me dɛɛfoɔ, mema ɔba mo
nkyɛn; 26 efisɛ n'ani gyina mo nyinaa,
na ne ho yeraw no, efisɛ motee sɛ
ɔyare. 27 Na ɛwom sɛ ɔyaree owuyare
de, nanso Onyankopɔn huu no mmɔbɔ,
na ɛnyɛ ɔno nko, na me nso bi, na
mannya awerɛhow mammɔ awerɛhow
so. 28 Ɛno nti mmom na mabɔ mmɔden
masoma no, na sɛ muhu no a, mo ani
agye bio, na me nso m'awerɛhow so
ahuan. 29 Enti momfa anigye nyinaa
nnye no Awurade mu, na wɔn a wɔte

**30** Aso 16, 22. — **3** Gal 5, 26; Rom 12, 10. **4** 1 Ko 10, 24; 10, 33. **6** Yoh 1, 1–2; 17, 5; Gen 3, 5. **7** Yes 53, 3; 2 Ko 8, 9; Heb 2, 14; 2, 17. **8** Heb 12, 2; 5, 8. **9** Aso 2, 33; Efe 1, 21; Heb 1, 3–4. **10** Yes 45, 23; Yoh 5, 23; Adi 5, 13. **12** 1 Pe 1, 17; Dwom 2, 11. **13** Yoh 15, 5; 2 Ko 3, 5. **14** 1 Pe 4, 9. **15** Flp 1, 10; Mat 5, 14; Efe 5, 9. **16** 1 Te 2, 19; Yes 49, 4; Gal 2, 2. **17** 2 Ti 4, 6. **18** Flp 3, 1; 4, 4. **20** 1 Ko 16, 10. **21** 2 Ti 4, 10; 4, 16. **24** Flp 1, 25. **25** Flp 4, 18. **29** 1 Ko 16, 16.

saa no, munkura wɔn nidi mu!
30 Efisɛ Kristo adwuma nti na ɔbɛn
owu, na ɔde ne kra too hɔ sɛ obesi mo
ananmu asom me wɔ nea aka nyinaa
mu.

## Ti 3

*Aniani ha dibea yɛ ɔkwa*

Nea aka no, me nuanom, momma mo
ani nnye Awurade mu. Sɛ mekyerɛw
mo ade koro no ara a, ɛnhyɛ me brɛ, na
mo de, ɛma mutim. 2 Monhwɛ yiye
akraman no ho, monhwɛ yiye adwuma-
yɛfo bɔne no ho, monhwɛ yiye sotwa
mufo no ho! 3 Na yɛne twetiatwa
mufo no, yɛn na yɛsom Nyankopɔn
honhom mu, na yɛhoahoa yɛn ho Kristo
Yesu mu, na yɛmfa yɛn ho nto honam
so. 4 Ɛwom sɛ anka me nso mewɔ
ɔhonam mu biribi a mede me ho mɛto
so. Sɛ ɔfoforo bi susuw sɛ ɔwɔ
ɔhonam mu biribi a ɔde ne ho bɛto so a,
me mmom na mewɔ bi. 5 Wotwaa me
twetia da a ɛto so awotwe, mifi Israel
asefo mu, Benyamin abusuakuw mu,
meyɛ Hebrifo mu Hebrini, mmara fam,
meyɛ Farisini, 6 mmɔden fam, metaa
asafo no, mmara mu trenee fam,
wɔannya me ho asɛm.

*Paulo hwɛ wɔne Kristo biakoyɛ*

7 Nanso nneɛma a anka ɛyɛ me mfaso
no, Kristo nti mibuu no adehwere.
8 Nanso ampa ara meda so mibu
nneɛma nyinaa adehwere, m'Awurade
Kristo Yesu hu a ɛkyɛn so no nti. Ɔno
nti na mehweree nneɛma no nyinaa na
mibu no sɛ sumina so ade, na Kristo
ayɛ me mfaso, 9 na wɔahu me ne mu
sɛ minni m'ankasa trenee a efi mmara
mu, na mmom nea ɛnam Kristo ho
gyidi so ba, trenee a efi Nyankopɔn
mu, gyidi so; 10 na mahu no ne ne
sɔre tumi ne n'amanehunu fafa, na
wɔama masɛ ne wu, 11 sɛ ebia mɛto
awufo mu sɔre no.

*Paulo nkonim*

12 Ɛnyɛ sɛ me nsa anya aka, anaasɛ
manya mawie pɛyɛ dedaw, na mmom
mekɔ m'anim ara na me nsa aka, sɛnea
Kristo Yesu nso nsa aka me no.
13 Anuanom, me de, minsusuw sɛ me
nsa anya aka biribi; nanso ade biako
pɛ na meyɛ: mema me werɛ fi akyiri de,
na metwe me mu mepɛ anim de.
14 Mede mmirika mepɛ botae no ho
madu, na makonya ɔsoro frɛ a Onya-
nkopɔn nam Kristo Yesu mu afrɛ me no
mu nkonimbo no.
15 Enti momma yɛn mu dodow a
yɛyɛ pɛ no nnwen sa; na sɛ biribi wɔ
hɔ a mudwen no foforo a, ɛno nso
Onyankopɔn beyi adi akyerɛ mo.
16 Nanso nea yɛaso dedaw no, momma
yɛnkɔ so saa ara.

*Asɛndua no atamfo*

17 Anuanom, munsua me, na monhwɛ
wɔn a wɔnam saa, sɛnea mowɔ yɛn sɛ
nsusuwso no. 18 Na nnipa bebree wɔ
hɔ a manya mo wɔn ho asɛm nkae, na
afei nso mede nusu mereka bio sɛ:
wɔyɛ Kristo asɛndua no atamfo;
19 wɔn na wɔn awiei ne ɔsɛe, wɔn
nyame ne yafunu, na wɔn anuonyam
wɔ wɔn aniwu mu, na asase so nneɛma
ho na wodwen.
20 Na yɛn de, yɛn man a yebu no wɔ
ɔsoro. Efi hɔnom nso na yɛtwɛn
agyenkwa a ɔne Awurade Yesu Kristo
21 a ɔbɛsakra yɛn ahobrɛase nipadua
ama asɛ n'anuonyam nipadua sɛnea
n'ahoɔden adwuma a ɔde abrɛ nneɛma
nyinaa ase ahyɛ n'ase no te no.

## Ti 4

*Euodia ne Sintike*

Enti, me nuanom a medɔ mo na mefe
mo, m'anigye ne m'abotiri, munnyina
Awurade mu sa, adɔfo. 2 Mitu Euodia
fo, na mitu Sintike nso fo sɛ wonnwen
ade koro Awurade mu. 3 Na mesrɛ
wo nso, me yɔnko pa, so wɔn mu abia,
efisɛ wɔn na wɔkaa me ho peree asɛmpa
no, wɔne Klemens nso ne me yɔnko
adwumayɛfo a aka a wɔn din hyehyɛ
nkwa nhoma mu no.

*Anigye, ahopakyi, odwo ne mpaebɔ*

4 Momma mo ani nnye Awurade mu
daa! Meka no bio sɛ: Momma mo ani

---

1 Flp 2, 18; 4, 4. 2 Adi 22, 15. 3 Rom 2, 29. 4 2 Ko 11, 18; 11, 22.
5 Aso 26, 5. 7 Mat 13, 44; 13, 46. 9 Rom 3, 21–22. 10 Rom 6, 3–5; 8, 17; Gal 6, 17.
12 1 Ti 6, 12; Aso 9, 6. 14 1 Ko 9, 24. 15 1 Ko 2, 6. 16 Gal 6, 16.
17 1 Ko 11, 1. 18 1 Ko 1, 23; Gal 6, 12. 19 Rom 16, 18. 20 Efe 2, 6; Kol 3, 1;
Heb 12, 22. 21 1 Ko 15, 43; 15, 49; 15, 53. — 1 2 Ko 1, 14; 1 Te 2, 19–20.
3 Luk 10, 20. 4 Flp 3, 1; 2 Ko 13, 11.

nnye! 5 Momma nnipa nyinaa nhu
mo dwo! Awurade abɛn. 6 Monnna
nnnwen biribiara nnhaw mo ho, na
mmom ade nyinaa mu momfa mpaebɔ
ne ɔsrɛ, ɛne aseda mma mo adesrɛ nnu
Nyankopɔn asom; 7 na Onyankopɔn
asomdwoe a ɛtra adwene nyinaa so no
bɛhwɛ mo koma ne mo adwene so
Kristo Yesu mu.

*Adwempa ne asetra pa*

8 Nea aka no, anuanom, nea ɛyɛ
nokware, nea anim yɛ duru, nea ɛteɛ,
nea ɛho tew, nea ɛwɔ ɔdɔ, nea ɛwɔ din
pa, sɛ ɔbra pa bi wɔ hɔ a, sɛ ayeyi bi
wɔ hɔ a, saa nneɛma yi ho na munnwen;
9 nea moasua nso na moagye na moate
na moahu wɔ me ho no, ɛno ara na
monyɛ! Na asomdwoe Nyankopɔn
bedi mo akyi.

*Aseda*

10 Nso m'ani gye kɛse Awurade mu,
sɛ moafi ase redwen me ho bio; moa-
dwene me ho pɛn, nanso moannya ho
adagyew pa. 11 Ɛnyɛ sɛ ohia nti na
meka eyi; efisɛ me de, masua sɛ asetra
biara a mewɔ mu no, mepene ma ɛdɔɔ
me so.
12 Minim ahobrɛase, na minim taa-
mudi nso. Makokwaw ade biara ne
ade nyinaa mu, ɔmee ne ɔkɔm ne
taamu ne hiadi; 13 mitumi ade nyinaa
yɛ, nea ɔhyɛ me den no mu.
14 Nanso moyɛɛ no yiye sɛ moboaa
me m'ahohia no mu. 15 Na mo
Filipifo nso munim sɛ asɛmpa no
mfiase mu a mifii Makedonia mekɔe no,
asafo biara ammoa me, ɔma ne ogye
akontaa ho, sɛ mo nko. 16 Na Tesa-
lonika nso mosomae prɛko ne ne
mprenu brɛɛ me nea ehia me. 17 Ɛnyɛ
sɛ mehwehwɛ akyɛde, na mmom
mehwehwɛ aba a ɛma mo akontaa
dɔɔso. 18 Na manya ade nyinaa ma
aboro so. Na efi sɛ me nsa kaa nea
mode menaa Epafrodito no, mamee,
ohua a ɛyɛ dɛ, afɔrebɔ a wogye a ɛsɔ
Onyankopɔn ani. 19 Na me Nya-
nkopɔn bɛma mo nea ehia mo nyinaa,
sɛnea n'ahonya no te, anuonyam mu,
Kristo Yesu mu. 20 Yɛn agya Onya-
nkopɔn na wɔmfa anuonyam mma no
daa daa. Amen.

*Nkradi*

21 Munkyiakyia ahotefo no nyinaa
mmiako mmiako Kristo Yesu mu.
Anuanom a wɔka me ho no kyiakyia
mo. 22 Ahotefo no nyinaa kyiakyia
mo, ne titiriw no wɔn a wofi Kaesare
fi. 23 Awurade Yesu Kristo dom nka
mo honhom.

6 Mat 6, 25–34; 1 Pe 5, 7; Dwom 145, 18. 7 Yoh 14, 27; Kol 3, 15. 8 Rom 12, 17.
9 1 Te 5, 23. 11 1 Ti 6, 6. 12 2 Ko 6, 10. 13 2 Ko 12, 10.
15 2 Ko 11, 9. 17 1 Ko 9, 11. 18 Flp 2, 25.

## PAULO NHOMA A ƆKYERƐW KƆMAA

# KOLOSEFO

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo a ɔnam Onyankopɔn pɛ so yɛɛ
Kristo Yesu somafo ne onua Timoteo
2 de kɔma ahotefo a wɔwɔ Kolose ne
anuanom a wɔyɛ Kristo mu gyidifo:
Ɔdom ne asomdwoe a efi yɛn agya
Onyankopɔn nka mo.

*Aseda*

3 Yɛda Onyankopɔn, yɛn Awurade
Yesu Kristo n'agya, ase daa, yɛn mpae
a yɛbɔ ma mo mu, 4 efisɛ yɛate mo
Kristo Yesu mu gyidi ne mo dɔ a mode
dɔ ahotefo nyinaa, 5 anidaso a ɛda
hɔ ma mo ɔsoro, asɛmpa no nokwasɛm
a moate no nti. 6 Asɛmpa no na ato
mo, sɛnea ɛwɔ wiase nyinaa nso, na

2 Rom 1, 7. 4 Efe 1, 15.

ɛresow aba na ɛkɔ so nyin, sɛnea ɛte
wɔ mo mu nso fi da a motee na muhuu
Nyankopɔn dom nokware mu no,
7 sɛnea musuae nso fii yɛn awurakwaa
dɔfo Epafra a ɔyɛ mo Kristo somfo
nokwafo 8 a wabeyi mo honhom mu
dɔ akyerɛ yɛn nso nkyɛn no.

*Wɔn honhom fam nkɔso ho adesrɛ*

9 Eyi nti yɛn nso, efi da a yɛtee no,
yennyaee mo ti so mpaebɔ ne ɔsrɛ ɛ, sɛ
ne pɛ mu hu nyɛ mo ma, honhom
nyansa ne ntease nyinaa mu, 10 na
moanantew sɛnea ɛfata Awurade na
ɛsɔ n'ani koraa, na moasow adwuma
pa nyinaa mu aba, na moanyin akɔ
Onyankopɔn ho nimdeɛ mu, 11 na
wɔde tumi nyinaa ahyɛ mo, sɛnea
n'anuonyam tumidi te no, akɔ boasetɔ
ne abodwokyɛre nyinaa mu, na mode
anigye 12 ada agya a wama yɛafata
ahotefo apɛgyade nofafa wɔ hann mu no
ase, 13 sɛ wayi yɛn afi sum tumi ase de
yɛn aba ne dɔba ahenni mu. 14 Ɔno
mu na yɛanya ogye a ɛne bɔne fafiri no.

*Kristo yɛ Onyankopɔn suban ne abɔde nyinaa so wura*

15 Ɔno ara na ɔyɛ Onyankopɔn a
wonhu no no suban ne abɔde nyinaa
abakan, 16 efisɛ ɔno mu na wɔbɔɔ
nneɛma nyinaa, nea ɛwɔ ɔsoro ne nea
ɛwɔ asase so, nea wohu ne nea wonhu,
nhengua oo, wuradi oo, mpanyinni oo,
tumidi oo, nneɛma no nyinaa, wɔnam
no so na ɛbɔe, na wɔbɔ maa no. 17 Na
ɔno na odi ade nyinaa kan, na nneɛma
nyinaa atim wɔ no mu.

*Kristo yɛ asafo no ti*

18 Na ɔne nipadua a ɛne asafo no ti;
ɔne mfiase, awufo mu abakan, sɛ onni
ade nyinaa mu kan; 19 efisɛ ɛsɔɔ
[Onyankopɔn] ani sɛ ne mayɛ nyinaa
bɛtra no mu, 20 na ɔnam no so apata
ɔno ne nneɛma nyinaa ntam koraa, ɛne
sɛ ɔnam n'asɛndua ho mogya so ayɛ
asomdwoe nam ɔno ara so apata
nneɛma nyinaa, asase so de oo, ɔsoro
de oo, ne no ntam.

*Nkwagye a ɛnam Kristo so ba*

21 Na mo nso a anka moyɛ ahɔho ne
atamfo, adwene fam ne nnwuma bɔne
mu no, 22 afei ɔnam owu so apata
mo ne no ntam ne honam nipadua mu,
sɛ ɔde mo besi hɔ sɛ nnipa kronkron a
wonni dɛm a asɛm bi nni wɔn ho wɔ
n'anim; 23 nanso gye sɛ motra gyidi
mu gyina mo nhyɛase no so pintinn
a momma wontwiw mo mfi asɛmpa a
motee a wɔaka no wiase abɔde nyinaa
mu a me Paulo mayɛ ho somfo no
anidaso no so.

*Ɔsomafo no amanehunu*

24 Afei m'ani gye amane a mihu
mema mo no mu, na mehyɛ Kristo
amanehunu mu nea aka no ananmu
wɔ me honam mu mema ne nipadua a
ɛyɛ asafo no 25 a mayɛ ne somfo,
sɛnea Onyankopɔn fiehwɛdwuma a
wama me mo fam sɛ minwie Onya-
nkopɔn asɛm no te no, 26 ahintasɛm
no a efi wiase bere ne awo ntoatoaso no
so hintawee no, na afei wayi adi
akyerɛ ahotefo 27 a Onyankopɔn pɛ
sɛ ɔma wohu ahintasɛm yi anuonyam
ahonya amanaman mu, ɛne Kristo a
ɔwɔ mo mu, anuonyam anidaso no.
28 Ɔno na yɛka ne ho asɛm: yɛkasa
kyerɛ onipa biara, na yɛkyerɛkyerɛ
onipa biara, nyansa nyinaa mu, sɛ yɛde
onipa biara besi hɔ pɛ Kristo mu.
29 Ɛno ho nso na meyɛ adwuma mebrɛ,
na midi apere, sɛnea n'ahoɔden adwuma
a ɔyɛ me mu tumi so no te.

## Ti 2

*Kolosefo yiyedi ho mmɔdenbɔ*

Na mepɛ sɛ muhu apere dennen a
midi mo ne wɔn a wɔwɔ Laodikea ne
wɔn a wonhuu m'anim ɔhonam mu
nyinaa ho, 2 sɛ wonnya nea ɛka wɔn
koma to wɔn yam, ɛne sɛ wɔnyɛ biako
ɔdɔ mu nnya ntease a wɔasi so dua
ahonya nyinaa, na wɔahu Onyankopɔn
ahintasɛm a ɛne Kristo no mu. 3 Ɔno
mu na wɔde nyansa ne nimdeɛ ademude
nyinaa akora.

*Paulo dɔ*

4 Na meka eyi na obi amfa nnaa-
daasɛm anto mo brada. 5 Na sɛ
minni hɔ ɔhonam mu mpo a, me ne mo

---

7 Kol 4, 12. 9 Efe 1, 16–17. 10 Efe 4, 1; Flp 1, 27. 11 1 Ko 1, 5. 12 Efe 1, 11.
13 Kol 2, 15. 14 Efe 1, 7. 15 Heb 1, 3. 16 Yoh 1, 3; 1, 10.
17 Mmb 8, 25–27. 18 Efe 1, 22; Aso 26, 23; Adi 1, 5. 19 Kol 2, 9; Yoh 1, 16.
20 Efe 1, 10; 1 Yoh 2, 2. 21 Efe 2, 12; 4, 18; Rom 5, 10. 22 Efe 5, 27.
24 Efe 3, 13. 26 Rom 16, 25–26. 27 1 Ti 1, 1. 28 Kol 1, 22. — 3 1 Ko 1, 24; 1, 30.
4 Rom 16, 18. 5 1 Ko 5, 3; 14, 40.

wɔ hɔ honhom mu, na m'ani gye sɛ
mihu mo kwan so a mugyinae ne mo
gyidi a ɛkɔ Kristo mu tim a atim no.

*Wɔn honhom nkɔso ho nsiyɛ*

6 Enti sɛnea mugyee Awurade
Kristo Yesu no, monnantew no mu sa,
7 sɛ wɔn a wɔagye ntini, na wɔde wɔn
asi no so, na wɔayɛ den gyidi mu, sɛnea
wɔkyerɛkyerɛɛ mo no, na wɔboro so,
aseda mu.

*Kristo nyameyɛ*

8 Monhwɛ yiye na obi amfa nyansapɛ
ne nnaadaa hunu a ɛnam nnipa atetesɛm
ne wiase mfitiasesɛm so na ɛnnam
Kristo so ammɛfa mo nnommum;
9 efisɛ ɔno mu na onyameyɛ mayɛ
nyinaa te nipadua mu, 10 na moayɛ
ma wɔ no mu: ɔne mpanyinni ne tumidi
nyinaa ti, 11 ɔno mu nso na woatwa
mo twetia a woamfa nsa antwa, na nea
ɛwɔ ɔhonam nipadua no yi a woyi gu
hɔ no mu, Kristo twetiatwa mu, 12 sɛ
wɔasie mo ne no asubɔ mu; ɔno mu
nso na wɔnam Onyankopɔn a onyan no
fii awufo mu no tumi adwuma gyidi so
anyan mo bi.

*Kristo mpatadwuma*

13 Na mo a anka moyɛ awufo mfomso
ne mo honam momonotoyɛ mu no,
wama mo ne no nkwa bi, sɛ ɔdom de
mfomso nyinaa kyɛɛ yɛn, 14 na ɔpopaa
yɛn so nsa-ano-nkyerɛwee a ɛwɔ
ahyɛde no mu a etiaa yɛn no, na asɛndua
ho a ɔde kɔbɔe no na ɔde ayi afi ntam,
15 na ɔworɔw mpanyinni ne tumidi yii
wɔn kyerɛɛ fann dii wɔn so nim wɔ mu.

*Ntamgyinafo foforo biara nni hɔ*

16 Enti mommma obi mmmu mo
atɛn aduan anaa anonne mu, anaa afahyɛ
anaa ɔsram foforo anaa home nna fam,
17 na ɛyɛ nneɛma a ɛbɛba no sunsuma
nko, na nipadua no ne Kristo de no.
18 Mommma obi mmma nkonimbo no
mmmɔ mo, sɛnea onii no pɛ, ahobrɛase
ne abɔfosom mu, sɛ okura nneɛma a
onhui pɛn mu, na ne honam adwene ma
ɔhoran kwa, 19 nanso onso ti no a
nipadua nyinaa fi mu nam ntoatoam
ne ahama so nya n'ade yɛ biako de
nyin Onyankopɔn nyin no mu.

*Mmara sodi nko nnɔɔso*

20 Enti sɛ mo ne Kristo anya awu
afi wiase mfitiasesɛm ho a, adɛn nti na
mode ahyɛde to mo ho so sɛnea moda
so te wiase 21 sɛ: Nso mu, nka nhwɛ,
mfa wo nsa nka? 22 Nso ne nyinaa
yɛ nneɛma a wɔde yɛ ade na ɛsɛe!—
wɔka no nnipa ahyɛde ne kyerɛ fam
nko. 23 Na ɛkɔyɛ sɛ ɛwɔ anyansasɛm,
wɔn ankasa pɛ so som ne ahobrɛase ne
atirimɔden a wɔbɔ wɔn nipadua mu
de, nanso enni bo, na mmom ɔmee nko
na ɛma ɔhonam mee.

## Ti 3

*Wɔne Kristo biakoyɛ*

Enti, sɛ moanya ne Kristo anyan a,
monhwehwɛ nea ɛwɔ soro, nea Kristo
te hɔ wɔ Onyankopɔn nifa. 2 Mun-
nwen nea ɛwɔ soro, na ɛnyɛ nea ɛwɔ
asase so. 3 Na moawu, na wɔde mo
nkwa ne Kristo ahintaw Onyankopɔn
mu; 4 na da a Kristo a ɔne yɛn nkwa
beyi ne ho adi no, ɛno na wobeyi mo
nso ne no adi anuonyam mu.

*Kristo mu biakoyɛ so aba*

5 Enti munkum mo akwaa a ɛwɔ
asase so no: aguamammɔ, afideyɛ,
akɔnnɔ nhyɛso, akɔnnɔ bɔne ne anibere
a ɛyɛ abosonsom. 6 Eyinom na ɛde
Onyankopɔn abufuw ba, 7 ɛno na
kan a mote mu no, mo nso monantew
mu.

*Esu foforo*

8 Na afei mo de, munyi abufuw,
bobɔne, bɔnepɛ, abususɛm ne aniwusɛm
nyinaa mfi mo anom ngu. 9 Munnnidi
atoro nnkyerɛkyerɛ mo ho. Munyi
onipa dedaw no ne ne nneyɛe ngu,
10 na monhyɛ onipa foforo a woyɛ no
foforo kɔ nimdeɛ mu nea ɔbɔɔ no no
suban so no; 11 nea Helani ne
Yudani, twetiatwa ne momonotoyɛ,
ɔpɔtɔni, Skiteni, akoa anaa ɔdehye bi

**7** Efe 3, 17; 2, 22. **8** Kol 2, 20. **9** Yoh 1, 14; 1, 16. **10** Efe 1, 21. **11** 1 Pe 3, 21; Rom 2, 29. **12** Rom 6, 4; Kol 3, 1. **13** Efe 2, 1; 2, 5. **14** Efe 2, 15. **15** Kol 1, 13. **16** Rom 14, 1–12. **17** Heb 8, 5; 10, 1. **18** Kol 2, 23. **19** Efe 4, 15–16. **20** Gal 4, 3; 4, 9. **22** Yes 29, 13; Mat 15, 9. **23** Rom 13, 14; 1 Ti 4, 3. — **1** Kol 2, 12. **2** Mat 6, 33. **3** Rom 6, 2. **4** 1 Ko 15, 43. **5** Rom 6, 6; 8, 13. **6** Efe 5, 6. **8** Efe 4, 31; 4, 29. **9** Efe 4, 25; 4, 22. **10** Efe 4, 24; Gen 1, 27. **11** Gal 3, 28.

nni hɔ bio, na mmom Kristo ne ade
nyinaa wɔ wɔn nyinaa mu no.

*Ɛsɛ sɛ wosua Kristo abrabɔ*

12 Enti sɛ moyɛ nnipa a Onyankopɔn
apaw mo, ahotefo ne adɔfo, yi, monhyɛ
ayamhyehye, ayamye, ahobrɛase
adwene, odwo, abodwokyɛre. 13 Na
sɛ obi ne obi nya asɛm bi a, munhuhu
mma mo ho na momfa nkyekyɛ mo ho;
sɛnea Awurade de akyɛ mo no, sɛnea
mo nso monyɛ ne no. 14 Na eyinom
nyinaa so na monhyɛ ɔdɔ a ɛne pɛyɛ
hama no ngu. 15 Na Kristo asomdwoe
nni panyin mo koma mu, ɛno mu nso
na wɔafrɛ mo aba, nipadua biako mu;
na monyɛ nnipa a wɔwɔ ayɛ.

*Abrabɔ nnyinaso*

16 Momma Kristo asɛm no ntra mo
mu bebree: monkyerɛkyerɛ na monkasa
nkyerɛ mo ho nyansa nyinaa mu,
momfa sanku so nnwom ne ayeyi
nnwom ne honhom mu nnwom nto
dwom ɔdɛw so mo koma mu mma
Onyankopɔn. 17 Na biribiara a moyɛ
no asɛm mu anaa adwuma mu,
monyɛ ne nyinaa Awurade Yesu din
mu mfa no so nna agya Onyankopɔn
ase.

*Ɔyerenom, okununom, mma, awofo, nkoa ne awuranom*

(3, 18–4, 1: Efe 5, 22–6, 9)

18 Ɔyerenom, mommrɛ mo ho ase
mma mo kununom, sɛnea ɛsɛ, Awurade
mu. 19 Okununom, monnɔ mo yere-
nom, na monnhyɛ wɔn ahometew.
20 Mma, muntie mo awofo asɛm ade
nyinaa ho, na eyi na ɛsɔ Awurade ani.
21 Agyanom, munnyi mo mma abufuw,
na wɔn koma antu. 22 Nkoa, muntie
mo honam fam wuranom asɛm ade
nyinaa ho, ɛnyɛ ani so som mu, sɛ wɔn
a wɔsɔ nnipa ani, na mmom koma
kronn mu, sɛ wɔn a wosuro Awurade.
23 Na adwuma biara a moyɛ no, mumfi
ɔkra mu nyɛ no sɛ moyɛ ma Awurade
na monyɛ mma nnipa, 24 efisɛ munim
sɛ Awurade nsam na mubenya apɛgyade
sɛ akatua, na Awurade Kristo na
mosom no. 25 Na nea ɔyɛ nea ɛnteɛ
no benya nea ɛnteɛ a ɔyɛe no so akatua,
na nnipa animhwɛ nni mu.

## Ti 4

Awuranom, momfa nea ɛteɛ, na ɛyɛ
pɛ mma nkoa, efisɛ munim sɛ mo nso
mowɔ owura ɔsoro.

*Mpaebɔ ho mmɔdenbɔ*

2 Munkura mpaebɔ mu ara, na
momfa aseda nwɛn wɔ mu. 3 Na
mommɔ mpae mma yɛn nso bi, na
Onyankopɔn nhiɛ asɛm no pon mma
yɛn, na yɛaka Kristo ahintasɛm a enti
meda hama mu yi, 4 na mayi no adi,
sɛnea ɛsɛ me sɛ mekasa. 5 Monna-
ntew nyansam wɔn a wɔwɔ akyiri no
fam, na monhwɛ mo adagyew so yiye.
6 Momma mo kasa ho mmra nyam daa
a nkyene wɔ mu, na moahu sɛnea ɛsɛ
sɛ mubua obiara.

*Tihiko ne Onesimo*

7 Tihiko bɛba abɛka mo me ho nsɛm
nyinaa, onua dɔfo a ɔyɛ ɔsomfo nokwafo
ne m'awurakwaa Awurade mu no.
8 Eyi ara nti na masoma no mo nkyɛn,
na moate yɛn ho asɛm, na wakyekye
mo werɛ, 9 na mede Onesimo, onua
nokwafo dɔfo a ofi mo mu no, mekaa
ne ho; wɔn na wɔbɛma moate ɛha nsɛm
nyinaa.

*Marko ne Yusto*

10 Aristarko, me yɔnko dommum,
ne Barnaba wɔfase Marko a munyaa
ne ho nkra no,—sɛ ɔba mo nkyɛn a,
munnye no fɛw so—11 ne Yesu a
wɔfrɛ no Yusto, wɔn a wofi twetiatwa
mu no, kyia mo. Eyinom nko ne me
yɔnko adwumayɛfo Onyankopɔn ahenni
no fam, na wɔayɛ me awerɛkyekye.

*Epafra, Luka ne Dema*

12 Kristo Yesu akoa Epafra a ofi mo
mu no kyia mo. Daa odi apere ma mo,
mpaebɔ mu, sɛ munnyina hɔ pɛ, na
moayɛ ma, Onyankopɔn apɛde nyinaa
mu. 13 Na midi no adanse sɛ ɔbɔ
mmɔden pii ma mo ne wɔn a wɔwɔ
Laodikea ne wɔn a wɔwɔ Hierapoli.
14 Luka, oduruyɛfo dɔfo no, ne Dema
kyia mo.

---

**12** 1 Pe 2, 9. **13** Mat 6, 14; Efe 4, 2; 4, 32. **14** Rom 13, 8; 13, 10. **15** Flp 4, 7; 1 Ko 12, 13; 12, 27. **16** Efe 5, 19. **17** 1 Ko 10, 31. **19** 1 Pe 3, 7. **25** Rom 2, 11. — **1** Lev 25, 43; 25, 53. **2** 1 Te 5, 17. **3** Rom 15, 30; Efe 6, 19; 2 Te 3, 1; 1 Ko 16, 9. **5** Efe 5, 15–16; 1 Te 4, 12. **6** Efe 4, 29; Mar 9, 50. **8** Efe 6, 22. **9** Flm 10. **10** Aso 19, 29; 27, 2. **12** Kol 1, 7. **14** 2 Ti 4, 10–11; Flm 24.

*Laodikea asafo*

15 Munkyia anuanom a wɔwɔ Lao-
dikea ne Nimfa ne asafo a ɛwɔ ne fi no.
16 Na sɛ wɔkan nhoma yi mo nkyɛn
wie a, momma wɔnkɔkan Laodikeafo
asafo no mu bi, na mo nso monkan nea
efi Laodikea no. 17 Na monka nkyerɛ
Arkipo sɛ: Hwɛ ɔsom a woanya no Awu-
rade mu no so na woawie no pɛpɛɛpɛ.

*Awiei*

18 Me nkyia a me Paulo mede me
nsa mekyerɛwee ni. Monkae me mpo-
kyerɛ no. Ɔdom nka mo.

17 Flm 2. 18 1 Ko 16, 21; 2 Te 3, 17.

## PAULO NHOMA A EDI KAN A ƆKYERƐW KƆMAA

# TESALONIKAFO

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo ne Silwano ne Timoteo de
kɔma Tesalonikafo asafo a ɛwɔ agya
Onyankopɔn ne Awurade Yesu Kristo
mu. Ɔdom ne asomdwoe nka mo.

*Aseda*

2 Yɛda Onyankopɔn ase daa mo
nyinaa nti bɔ mo din, yɛn mpaebɔ mu,
3 na daa yɛkae mo gyidi adwuma ne
mo dɔ mmɔdenbɔ ne yɛn Awurade Yesu
Kristo ho anidaso mu boasetɔ, yɛn
Nyankopɔn ne agya anim. 4 Nanso,
anuanom a Onyankopɔn dɔ mo, yenim
mo paw a wɔapaw mo, 5 sɛ yɛn
asɛmpa no amma mo nkyɛn asɛm mu
nko, na mmom ɛbae ahoɔden ne
Honhom Kronkron ne ɛso duasi
bebree mu nso, sɛnea munim sɛ mo
nti yɛbɔɔ yɛn bra fae wɔ mo mu no.
6 Na mo nso moayɛ yɛn ne Awurade
suafo de Honhom Kronkron mu anigye
agye asɛm no ahohia pii mu, 7 na
ama moayɛ sɛnnahɔ ama wɔn a wogye
di wɔ Makedonia ne Akaia nyinaa.
8 Efisɛ efi mo mu na Awurade asɛm
no bɔ petee, ɛnyɛ Makedonia ne Akaia
nko, na mmom mo gye a mugye Onya-
nkopɔn di no atrɛw adu mmaa nyinaa,
enti ɛmma enhia yɛn sɛ yɛka ho asɛm bi.
9 Na wɔn ara ka yɛn ho asɛm kyerɛ
ɔkwan ko a yɛanya mo mu, ne sɛnea
moadan afi ahoni ho aba Onyankopɔn
nkyɛn, sɛ mobɛsom Onyankopɔn teasefo
nokwafo, 10 na moatwɛn ne ba a
onyan no fii awufo mu no afi soro, ɔne
Yesu a oyi yɛn fi abufuw a ɛreba no mu.

### Ti 2

*Asomafo no asɛnka wɔ Tesalonika*

Na, anuanom, mo ara munim sɛ yɛn
kwan a yenya baa mo mu no anyɛ
ɔkwa, 2 na mmom munim sɛ yehuu
amane kan, na wɔbɔɔ yɛn adapaa wɔ
Filipi no, yɛyɛɛ nnam yɛn Nyankopɔn
mu kaa Onyankopɔn asɛmpa no kyerɛɛ
mo, ɔko bebree mu. 3 Na yɛn afotu-
sɛm no mfi nnaadaa anaa efi mu, nanso
ɛnnam nsisi mu, 4 na mmom, sɛnea
Onyankopɔn abu sɛ yɛfata sɛ ɔde
asɛmpa no hyɛ yɛn nsa no, saa ara nso
na yɛkasa, ɛnyɛ sɛ wɔn a wɔsɔ nnipa
ani, na mmom Onyankopɔn a ɔsɔ yɛn
koma hwɛ no ani.

*Wɔn abrabɔ*

5 Na yɛanka adɛfɛdɛfɛsɛm da, sɛnea
munim no, nso yɛamfa nsɛm anyɛ
anibere nkataso, Onyankopɔn ne
dansefo, 6 nso yɛanhwehwɛ nnipa
anim anuonyam amfi mo anaa obiara

1 Aso 15, 40; 16, 19; 17, 1; 17, 10; 2 Te 1, 1. 3 1 Ko 13, 13. 5 1 Ko 2, 5.
6 1 Ko 4, 16. 7 1 Te 4, 10. 8 Rom 1, 8. 9 Aso 14, 15; 1 Ko 12, 2.
10 Tito 2, 13. — 1 1 Te 1, 5; 1, 9. 2 Aso 16, 20–24; 17, 1–5. 4 1 Ti 1, 11; Gal 1, 10.
5 Aso 20, 33. 6 Yoh 5, 41; 5, 44.

nkyɛn; 7 anka yɛwɔ ho kwan sɛ yɛyɛ
yɛn ho akɛse sɛ Kristo asomafo; nanso
yɛyɛɛ yɛn ho brɛbrɛ wɔ mo mu, sɛnea
ɔbagyigyefo bi yɛn n'ankasa mma,
8 na sɛ yɛpɛ mo asɛm yiye sɛɛ nti, ɛnyɛ
Onyankopɔn asɛmpa no nko na yɛpɛe
sɛ yɛne mo kyɛ, na mmom yɛn ankasa
kra nso, efisɛ moayɛ yɛn adɔfo. 9 Na,
anuanom, mokae yɛn mmɔdenbɔ
adwuma ne ɔbrɛ, efisɛ yɛyɛɛ adwuma
anadwo ne awia, na yɛanyɛ adesoa
amma mo mu biara, na yɛde kaa Onya-
nkopɔn asɛmpa no kyerɛɛ mo. 10 Mo
ne Nyankopɔn ne adansefo, sɛnea
yɛyɛɛ yɛn ho kronkron ne trenee ne
nnipa a wɔn ho nni asɛm maa mo a
mugye di, 11 sɛ nso munim sɛnea
yetutuu mo nyinaa fo mmiako mmiako,
sɛnea agya bi yɛ ne mma, na yɛhyɛɛ
mo baninha, na yedii mo adanse 12 sɛ
monnantew sɛnea ɛsɛ Onyankopɔn a
wafrɛ mo akɔ n'ahenni ne n'anuonyam
mu no.

*Tesalonikafo boasetɔ wɔ ɔtaa mu*

13 Eyi nti nso yɛda Onyankopɔn ase
daa, efisɛ munyaa Onyankopɔn kasɛɛ
asɛm no yɛn nkyɛn no, mugyei, ɛnyɛ sɛ
nnipa asɛm, na mmom sɛ Onyankopɔn
asɛm, sɛnea ɛte ampa, ɔno nso na ɔyɛ
mo a mugye di no mu adwuma. 14 Na
mo, anuanom, moayɛ Onyankopɔn
asafo a ɛwɔ Yudea no suafo Kristo
Yesu mu, efisɛ mo nso muhuu mo
ankasa manfo nsam amane saa ara,
sɛnea wɔn nso wohui Yudafo mu no.
15 Wɔn na wokum Awurade Yesu nso
ne adiyifo no, na wɔtaa yɛn pam yɛn,
nso wɔnsɔ Onyankopɔn ani, na wɔne
nnipa nyinaa di asi. 16 Wɔbara yɛn
sɛ yɛnnkasa nnkyerɛ amanaman no,
na wɔannye wɔn nkwa,—wɔde hyɛ wɔn
bɔne ma daa,—nso abufuw no anya
aba wɔn so awie.

*Paulo dɔ*

17 Na yɛn de, anuanom, yefii mo
nkyɛn dii mmasigyaw kakraa bi wɔ
anim na ɛnyɛ koma mu no, yɛbɔɔ
mmɔden bebrebe anigyina pii mu, sɛ
yebehu mo anim. 18 Enti anka yɛpɛe
sɛ yɛba mo nkyɛn, me Paulo ankasa
prɛko ne mprenu, na Satan gyee yɛn
asabawmu. 19 Na hena ne yɛn ani-
daso anaa anigye anaa ahoahoa abotiri,
yɛn Awurade Yesu Kristo anim wɔ ne
ba mu? So ɛnyɛ mo anaa? 20 Mone
yɛn anuonyam ne yɛn anigye.

## Ti 3

*Wɔsoma Timoteo kɔ Tesalonika*

Enti yesom a enso bio no, yɛpenee
sɛ wonnyaw yɛn wɔ Atene, 2 na
yɛsomaa Timoteo a ɔyɛ yɛn nua ne
Nyankopɔn somfo wɔ Kristo asɛmpa
mu, sɛ ɔmmɛhyɛ mo den na ontu mo fo
mo gyidi ho, 3 na amanehunu yi
anhaw obiara; efisɛ mo ankasa munim
sɛ nea etwa sɛ yehu ara nen. 4 Na
yɛwɔ mo nkyɛn no nso, yɛka kyerɛɛ mo
ansa sɛ yebehu amane, sɛnea ɛbae na
munim no. 5 Eyi nti me nso, misom
a enso bio no, mesomae, na mahu mo
gyidi mu, na amma sɛ ebia ɔsɔhwɛfo
no asɔ mo ahwɛ, na yɛn mmɔdenbɔ
adwuma no ayɛ ɔkwa.

*Timoteo amanneɛbɔ*

6 Na afei Timoteo fii mo nkyɛn baa
yɛn nkyɛn bɛkaa mo gyidi ne ɔdɔ ho
asɛmpa ne sɛ mokae yɛn yiye daa na
mopɛ sɛ muhu yɛn sɛnea yɛn nso yɛpɛ
sɛ yehu mo kyerɛɛ yɛn no,—7 eyi nti,
anuanom, mo gyidi ama yɛn werɛ
akyekye mo ho, yɛn amanehunu ne
ahohia nyinaa mu, 8 efisɛ mugyina
Awurade mu pintinn a, na afei yɛanya
nkwa.

*Paulo da Onyankopɔn ase*

9 Na ase bɛn na yebetumi ada
Onyankopɔn wɔ mo ho, anigye nyinaa
a mo nti yɛn ani agye yɛn Nyankopɔn
anim no so? 10 Anadwo ne awia
yɛsrɛ bebree sɛ yebehu mo anim, na
yɛama mo gyidi awie mayɛ.

*Ɔsomafo no srɛ ade ma n'akenkanfo no*

11 Na ɔno ara, yɛn Nyankopɔn ne
agya, ne yɛn Awurade Yesu nnan yɛn
kwan mmra mo nkyɛn. 12 Na mo de,
Awurade mma monnɔɔso na mommoro
so ɔdɔ a mode dodɔ mo ho mo ho ne
nnipa nyinaa no mu, sɛnea yɛn nso
yɛdɔ mo no, 13 na wahyɛ mo koma
den a mo ho nni asɛm, kronkronyɛ mu,
yɛn Nyankopɔn ne agya anim, yɛn
Awurade Yesu ne n'ahotefo nyinaa
ba mu.

9 1 Ko 4, 12. 12 Efe 4, 1; Flp 1, 27. 13 1 Te 1, 2; Gal 1, 11. 15 Aso 2, 23; 7, 52.
16 Mat 23, 32-33. 17 Rom 1, 11; 1, 13. 19 Flp 2, 16; 4, 1. — 1 Aso 17, 14-15.
2 Aso 16, 1-3. 3 Efe 3, 13; 2 Ti 3, 12. 5 Flp 2, 16. 6 Aso 18, 5. 13 Flp 1, 10.

## Ti 4

*Kristofo asetra*

Nea aka no, anuanom, yɛsrɛ mo na
yetu mo fo Awurade Yesu mu, sɛ nea
moasua yɛn nkyɛn, sɛnea ɛsɛ sɛ mobɔ
mo bra na mosɔ Onyankopɔn ani no,
saa ara na monkɔ so mma ɛmmoro so.
2 Na munim ɔkasa ko a yɛnam Awu-
rade Yesu so kasa kyerɛɛ mo no.

*Abrabɔ mu ahotew*

3 Na eyi ne nea Onyankopɔn pɛ, mo
ahotew, sɛ munyi mo ho mfi agua-
mammɔ mu, 4 sɛ mo mu biara nhu sɛ
obenya n'ankasa n'ade ahotew ne nidi
mu, 5 ɛnyɛ akɔnnɔ anibere mu sɛ
amanaman a wonnim Nyankopɔn no;
6 sɛ obiara nntra so nnkosisi ne nua
asɛm bi mu, efisɛ Awurade ne eyinom
nyinaa weredifo, sɛnea yɛka kyerɛɛ mo
kan na yedii mo adanse no. 7 Na
Onyankopɔn amfrɛ yɛn ankɔ efi mu,
na mmom ahotew mu. 8 Enti nea
ɔtew ahi ntew onipa bi ahi, na mmom
Onyankopɔn a ɔde ne Honhom Kron-
kron ahyɛ mo mu no.

*Onuadɔ ne adwuma mu nokwaredi*

9 Na onuadɔ ho de, enhia mo sɛ
wɔkyerɛw brɛ mo, efisɛ mo ankasa na
Onyankopɔn akyerɛkyerɛ mo sɛ
monnodɔ mo ho; 10 na moyɛ saa nso
anuanom nyinaa a wɔwɔ Makedonia
nyinaa ho. Nanso, anuanom, yetu mo
fo sɛ monkɔ so nyɛ mmoro sa, 11 na
mommɔ mmɔden nyɛ komm, na monyɛ
mo ankasa ade, na momfa mo ankasa
nsa nyɛ adwuma, sɛnea yɛhyɛɛ mo no,
12 na moanantew sɛnea ɛfata, wɔn a
wɔwɔ akyiri no anim, na biribiara
anhia mo.

*Awufo*

13 Na, anuanom, wɔn a wɔadeda no
ho de, mempɛ sɛ mekora mo so, na mo
werɛ anhow sɛ wɔn a aka a wonni
anidaso no. 14 Na sɛ yegye di sɛ
Yesu wui na wasɔre bio a, saa ara nso
na Onyankopɔn de wɔn a wɔadeda no
nam Yesu so bɛka ne ho aba. 15 Na
eyi de, yɛnam Awurade asɛm mu na
yɛka kyerɛ mo sɛ, yɛn a yɛtete ase na
yɛreka akosi Awurade ba mu no rentwa
wɔn a wɔadeda no ho, 16 efisɛ Awu-
rade ankasa de osebɔ, ɔbɔfo panyin
nne ne Onyankopɔn torobɛnto fi soro
besian, na Kristo mu awufo bɛsɔre
kan, 17 ansa na wɔaba abɛfa yɛn a
yɛtete ase na yɛaka yi ne wɔn nyinaa
amununkum mu sɛ yenkohyia Awurade
ewim, na saa na yɛne Awurade bɛtra
daa. 18 Enti momfa nsɛm yi nkyekye-
kyekye mo ho werɛ.

## Ti 5

*Obiara nnim da ko a Awurade bɛsan aba*

Na nna no ne mmere no de, anuanom,
enhia mo sɛ wɔkyerɛw brɛ mo. 2 Efisɛ
mo ankasa munim yiye sɛ Awurade da
no bɛba sɛ owifo ba anadwo. 3 Na
bere a wɔbɛka sɛ: Yɛwɔ asomdwoe ne
ahotɔ, no, ɛnde mpofirim na ɔsɛe bɛba
wɔn so sɛ awoko ba ɔbea a ɔyem so, na
wɔrennya ɔkwan nguan. 4 Na mo de,
anuanom, munni esum mu, na ɛda no
abɛto mo sɛ owifo. 5 Mo nyinaa moyɛ
hann mma ne adekyee mma; yɛnyɛ
anadwo anaa esum dea.

*Monwɛn*

6 Enti mommma yɛnnna sɛ wɔn a
aka no, na mmom momma yɛnwɛn, na
yɛn ani nna hɔ. 7 Efisɛ wɔn a wɔda da
anadwo, na wɔn a wɔbow bow anadwo,
8 na yɛn a yɛyɛ adekyee de yi, momma
yɛn ani nna hɔ, na yɛnhyɛ gyidi ne ɔdɔ
nkatabo ne nkwagye anidaso sɛ dade
kyɛw. 9 Efisɛ Onyankopɔn anyi yɛn
amma abufuw, na mmom oyii yɛn sɛ
Awurade Yesu Kristo nti yemmenya
nkwagye. 10 Ɔno na owu kyɛɛ yɛn sɛ
yenyan oo, yɛda oo, yɛne no ntra nkwa
mu. 11 Enti muntutu mo ho fo na
obiara mpia ne yɔnko, sɛ moreyɛ no.

*Afotu ahorow*

12 Na yɛsrɛ mo, anuanom, sɛ munhu
wɔn a wɔyɛ mo mu adwuma na wodi
mo so mpanyin Awurade mu na
wɔkasa kyerɛ mo, 13 na mummu wɔn
papaapa ɔdɔ mu, wɔn adwuma nti.

---

**4** 1 Ko 6, 13; 6, 15. **8** Luk 10, 16. **9** Yoh 13, 34; Yer 31, 33–34. **11** Efe 4, 28; 2 Te 3, 8; 3, 12. **12** Kol 4, 5. **13** 1 Ko 15, 20; Efe 2, 12. **14** Rom 14, 9; 1 Ko 15, 3–4; 15, 12. **15** 1 Ko 15, 51. **16** 1 Ko 15, 23; 15, 52. **17** Yoh 12, 26; 17, 24. — **1** Mat 24, 36. **2** Mat 24, 42–44; 2 Pe 3, 10; Adi 3, 3; 16, 15. **3** Yer 6, 14; Mat 24, 39. **5** Rom 13, 12; Efe 5, 8. **8** Efe 6, 14–17. **10** Rom 14, 8–9; 1 Te 4, 14. **11** Yuda 20. **12** 1 Ko 16, 18.

Munnya asomdwoe wɔ mo mu.
14 Nanso yetu mo fo, anuanom, sɛ
monkasa nkyerɛ wɔn a wɔnam
basabasa, monkyekye wɔn a wɔn koma
atu werɛ, munso wɔn a wɔyɛ mmerɛw
mu, montɔ mo bo ase mma nnipa
nyinaa. 15 Monhwɛ na obi amfa bɔne
antua obi bɔne so ka, na mmom munni
nea eye akyi daa, mo ne nnipa nyinaa
ho. 16 Momma mo ani nnye daa;
17 munnnyae mpaebɔ da! 18 Monna
ase ade nyinaa mu, na eyi ne nea
Onyankopɔn pɛ, Kristo Yesu mu wɔ
mo ho. 19 Munnnum honhom no,
20 monntew adiyisɛm ahi! 21 Nso
monsɔ ade nyinaa nhwɛ, na munso nea
eye no mu. 22 Munyi mo ho mfi bɔne
su nyinaa ho.
23 Na ɔno asomdwoe Nyankopɔn
no ara ntew mo ho koraa, na ɔnhwɛ mo
honhom ne mo kra ne mo nipadua so
mu a ɛho remma asɛm bi yɛn Awurade
Yesu Kristo ba mu. 24 Ɔnokwafo ne
nea ɔfrɛ mo no, ɔno nso na ɔbɛyɛ.

*Nkradi*

25 Anuanom, mommɔ mpae mma yɛn.
26 Momfa mfewano kronkron nkyia-
kyia anuanom nyinaa. 27 Meka mo
Awurade sɛ momma wɔnkenkan nhoma
yi nkyerɛ anuanom nyinaa. 28 Yɛn
Awurade Yesu Kristo dom nka mo.

**14** 2 Te 3, 15. **15** Mmb 20, 22; Rom 12, 17; 1 Pe 3, 9. **16** Flp 4, 4.
**17** Luk 18, 1; Rom 12, 12; Kol 4, 2. **18** Efe 5, 20. **19** 1 Ko 14, 30; 14, 39.
**20** 1 Ko 14, 1. **21** 1 Ko 14, 29; 1 Yoh 4, 1. **24** 1 Ko 1, 9; 2 Te 3, 3.
**26** 1 Ko 16, 20.

## PAULO NHOMA A ƐTO SO ABIEN A ƆDE KƆMAA

# TESALONIKAFO

---

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo ne Silwano ne Timoteo de
kɔma Tesalonikafo asafo wɔ yɛn agya
Onyankopɔn ne Awurade Yesu Kristo
mu: 2 Ɔdom ne asomdwoe a efi agya
Onyankopɔn ne Awurade Yesu Kristo
nka mo.

*Aseda*

3 Ɛsɛ yɛn sɛ yɛda Onyankopɔn ase
daa mo nti, anuanom, sɛnea ɛfata, efisɛ
mo gyidi nyin boro so na mo nyinaa
mmiako mmiako dɔ a mode dodɔ mo
ho mo ho no mu adɔ, 4 mo boasetɔ ne
gyidi a mukura mu, mo taa nyinaa ne
amane a mumiaa mo ani hui no mu nti,
ɛma yɛn ankasa hoahoa yɛn ho ma mo
Onyankopɔn asafo no mu. 5 Ɛno na
ɛyɛ Onyankopɔn atɛntrenee agyirae,
sɛ wobebu mo sɛ Onyankopɔn ahenni a
muhu ho amane no fata mo.

*Kristo bɛba sɛ ɔtemmufo*

6 Efisɛ ɛteɛ Onyankopɔn anim sɛ
ɔde ahohia tua wɔn a wohiahia mo ho
no ka, 7 na wama mo a wohiahia mo
ho no ne yɛn ahome, ɛda a wobeyi
Awurade Yesu adi afi soro, ne ne tumi
abɔfo, 8 ogyaframa mu, na wadi wɔn
a wonnim Nyankopɔn ne wɔn a wɔantie
yɛn Awurade Yesu asɛmpa no were.
9 Wɔn na wobenya akatua, daa ɔsɛe, afi
Awurade anim ne n'ahoɔden anuonyam
ho, 10 ɛbere a ɔbɛba sɛ wɔnhyɛ no anu-
onyam n'ahotefo mu, na wɔnhwɛ n'an-
wonwade wɔ wɔn a wɔagye adi nyinaa
mu,—efisɛ wɔagye yɛn adanse a yedii
mo no adi,—ɛda no ara mu.

*Ɔsomafo no srɛ ma n'akenkanfo*

11 Enti nso yɛbɔ mpae ma mo daa,
sɛ yɛn Nyankopɔn mmu mo sɛ mosɛ ɔfrɛ
no, na ɔmfa tumi so mma n'ayamye
anisɔde ne gyidi adwuma nyɛ ma,
12 na wɔahyɛ yɛn Awurade Yesu din

**1** 1 Te 1, 1. **2** Rom 1, 7. **3** 2 Te 2, 13; 1 Te 1, 2–3. **4** 2 Ko 7, 4.
**5** Flp 1, 28; Luk 21, 36. **6** Adi 18, 6–7. 7 Mat 25, 31. **8** Rom 2, 8.
**9** Yes 2, 10; 2, 19. **10** Kol 3, 4.

anuonyan wɔ mo mu, ne mo nso wɔ no
mu, sɛnea yɛn Nyankopɔn ne Awurade
Yesu Kristo dom no te.

## Ti 2

*Nneɛma a edi Kristo ba anim*

Nso yɛsrɛ mo, anuanom, yɛn Awurade
Yesu Kristo ba ne yɛn ano a wɔbɛboa
aba ne nkyɛn no ho: 2 sɛ mommma
wɔnnnan mo adwene ntɛm, na wonntu
mo bo honhom anaa asɛm anaa nhoma
a wose efi yɛn nkyɛn ho, sɛ ebia Awu-
rade da no anya adu. 3 Mommma
obiara nnnaadaa mo biribiara fam,
efisɛ ɛremma, gye sɛ ɔwae a wɔbɛwae
no aba ansa, na wɔayi onipa a onni
mmara no adi, ɔsɛe ba no 4 a ɔsɔre na
ɔma ne ho so hyɛ nea wɔfrɛ no Nyan-
kopɔn anaa wɔsom nyinaa, ma ɔno ara
kɔtra Onyankopɔn asɔredan mu de ne
ho kyerɛ sɛ ɔne Nyankopɔn.

*Ɔsɛe a wɔbɛsɛe mmaratofo*

5 Monkae sɛ mewɔ mo nkyɛn no,
mekaa mo eyinom anaa? 6 Na afei,
nea esiw kwan no, munim sɛ wobeyi no
adi ne bere mu. 7 Na mmarato
ahintasɛm no anya reyɛ adwuma,
nanso gye sɛ wɔayi nea ɔda so siw
kwan no afi ntam ansa. 8 Na ɛno
ansa na wobeyi nea onni mmara bi no
adi, nea Awurade de n'anom home
bekum no na ɔde ne ba no pue beyi no
hɔ koraa no.

*Bɔne a ɛyɛ hu*

9 Ɔno nso na né ba no, ɔ́bà no Satan
adwumayɛ so, atoro tumi ne sɛnkye-
rɛnne ne ahodwiride nyinaa mu 10 ne
nea ɛnteɛ nnaadaa nyinaa mu, wɔn a
wɔyera no mu, efisɛ wɔannye nokware
dɔ na wɔde agye wɔn nkwa. 11 Eyi
nti Onyankopɔn bɛsoma nnaadaa a emu
yɛ den aba wɔn mu ama wɔagye atoro
adi, 12 na wɔabu wɔn a wɔannye
nokware anni na mmom wɔn ani asɔ
nea ɛnteɛ no nyinaa atɛn.

*Aseda*

13 Na yɛn de, mo nti ɛsɛ sɛ yɛda
Onyankopɔn ase daa, anuanom a
Awurade dɔ mo, efisɛ Onyankopɔn afi
mfiase apaw mo akɔ nkwagye mu,
honhom ahotew ne nokware gyidi mu.
14 Emu na ɔnam yɛn asɛmpa no so
afrɛ mo aba, na moanya yɛn Awurade
Yesu Kristo anuonyam.

*Afotu ne mpaebɔ*

15 Enti afei, anuanom, munnyina
pintinn na munkura atetesɛm a yɛnam
asɛm anaa yɛn nhoma so kyerɛkyerɛɛ
mo no mu. 16 Na ɔno, yɛn Awurade
Yesu Kristo ne yɛn agya Onyankopɔn
a ɔdɔ yɛn na wama'yɛn daa awerɛkyekye
ne anidaso pa ɔdom mu no, 17 ɔnkye-
kye mo werɛ, na ɔnhyɛ mo den, asɛm
ne adwuma pa nyinaa mu.

## Ti 3

*Ɔsrɛ mpaebɔ*

Nea aka no, anuanom, mommɔ mpae
mma yɛn, na Awurade asɛm nnya
ɔkwan nkɔ so, na wɔnhyɛ no anuonyam,
sɛnea ɛte mo hɔ nso, 2 na wonyi yɛn
mfi nnipa asesafo ne abɔnefo nsam,
efisɛ ɛnyɛ nnipa nyinaa na wɔwɔ gyidi.
3 Ɔnokwafo ne Awurade a ɔbɛhyɛ mo
den na wahwɛ mo so ɔbɔne no ho no.
4 Na yɛn ani da mo so Awurade mu, sɛ
moyɛ na mobɛyɛ nea yɛhyɛ mo. 5 Na
Awurade nkyerɛkyerɛ mo koma nkɔ
Onyankopɔn dɔ ne Kristo boasetɔ mu.

*Adwuma pa*

6 Na anuanom, yɛhyɛ mo, Awurade
Yesu Kristo din mu, sɛ montwe mo ho
mfi onua biara a ɔnam basabasa na
onni atetesɛm a onyae yɛn nkyɛn no so
no ho. 7 Na mo ankasa munim sɛ ɛsɛ
sɛ musua yɛn, efisɛ yɛanyɛ yɛn ho basa-
basa wɔ mo mu, 8 nanso yɛanni
obiara aduan kwa, na mmom yɛyɛɛ
adwuma, mmɔdenbɔ ne ɔbrɛ mu,
anadwo ne awia, na yɛanyɛ adesoa
amma mo mu biara: 9 ɛnyɛ sɛ yenni
ho kwan, na mmom yɛyɛe sɛ yɛde yɛn
ho reyɛ sɛnnahɔ ama mo na moasua
yɛn. 10 Na yɛwɔ mo nkyɛn no nso,
yɛhyɛɛ mo sɛ, sɛ obi mpɛ sɛ ɔyɛ adwuma
a, mma onnnidi nso.
11 Na yɛte sɛ ebinom wɔ hɔ a
wɔnennam basabasa wɔ mo mu, na

**1** 1 Te 4, 13–17. **3** 1 Ti 4, 1; 1 Yoh 2, 18; 4, 3. **4** Dan 11, 36. **7** Aso 20, 29.
**8** Yes 11, 4; Adi 19, 15; 19, 20. **9** Mat 24, 24; Adi 13, 11–13. **10** 2 Ko 2, 15; 4, 3.
**11** Rom 1, 28; 2 Ti 4, 4. **13** 2 Te 1, 3; Efe 1, 4. **15** 2 Te 3, 6. — **1** Kol 4, 3.
**3** 1 Te 5, 24. **4** 2 Ko 7, 16; Gal 5, 10. **6** Mat 18, 17; Rom 16, 17. **7** 1 Te 1, 6.
**8** 1 Ko 4, 12. **9** Mat 10, 10; 1 Ko 4, 16. **10** Gen 3, 19.

wɔnyɛ adwuma, na mmom wɔyɛ tɛre-
tɛre. 12 Na wɔn a wɔte saa no, yɛhyɛ
wɔn tu wɔn fo, yɛn Awurade Yesu
Kristo mu, sɛ wɔnyɛ adwuma komm
mfa mpɛ wɔn anoduan. 13 Na mo de,
anuanom, mommmrɛ papayɛ mu.
14 Na sɛ obi antie yɛn asɛm a ɛwɔ
nhoma yi mu a, monhyɛ no nsow, mo
ne no mmmɔ fekuw, na n'ani nwu;
15 nanso mummmu no sɛ ɔtamfo, na
mmom monkasa nkyerɛ no sɛ onua.
16 Na ɔno asomdwoe Awurade no
ankasa mma mo asomdwoe daa, nsɛm
nyinaa mu. Awurade ne mo nyinaa
ntra.

*Nkradi ne nhyira*

17 Me Paulo nkyia a mede m'ankasa
me nsa mekyerɛwee a ɛyɛ sɛnkyerɛnne
me nhoma nyinaa mu, sɛnea mekyerɛw
no ni. 18 Yɛn Awurade Yesu Kristo
dom nka mo nyinaa.

**12** 1 Te 4, 11. **13** Gal 6, 9. **14** 2 Te 3, 6; 1 Ko 5, 9; 5, 11. **17** 1 Ko 16, 21.

## PAULO NHOMA A EDI KAN A ƆKYERƐW KƆMAA

# TIMOTEO

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo, Kristo Yesu somafo, sɛ yɛn
Agyenkwa Onyankopɔn ne Awurade
Kristo Yesu a ɔne yɛn anidaso no hyɛe
no, 2 de kɔma Timoteo a ɔyɛ no
gyidi mu ɔba nokwarem: Ɔdom,
mmɔborohunu, asomdwoe mfi agya
Onyankopɔn ne yɛn Awurade Kristo
Yesu nka wo.

*Timoteo adwuma titiriw wɔ Efeso*

3 Sɛnea merekɔ Makedonia mesrɛɛ
wo sɛ tra Efeso, na woatu nnipa bi fo
sɛ wɔnnkyerɛ ɔkyerɛ foforo, 4 nso
wonntie anansesɛm ne anato a enni
awiei a ɛho wɔ nsɛmmisa mmom sen
Onyankopɔn fiehwɛ a ɛwɔ gyidi mu no,
[ɛno ara na mesrɛ wo bio].

*Atoro akyerɛkyerɛfo*

5 Na afotusɛm no botae ne ɔdɔ a efi
koma kronn ne ahonim pa ne gyidi a
nkontompo nnim mu. 6 Ɛno na ebinom
atere ho adan akɔ nsɛnhuhuw mu
7 pɛ sɛ wɔyɛ mmarakyerɛfo, nanso
wɔnte nea wɔka ne nea wɔhyɛ mu den
no ase.

*Mmara no botae*

8 Na yenim sɛ mmara no, sɛ obi di
so sɛ ɛte a, eye. 9 Na onii no nim sɛ
mmara bi nna hɔ mma ɔtreneeni, na
ɛda hɔ ma mmaratofo ne asowuifo, wɔn
a wɔmfɛre Nyankopɔn ne nnebɔneyɛfo,
wɔn a wɔn ho ntew na wɔn ho agu fi,
agya ne ɛna awudifo, nnipakumfo,
10 aguamammɔfo ne wɔn a wɔne
mmarima da, nnipatɔnfo, atorofo, ntan-
tofo, ne biribiara a ɛka ho a ɛne kyerɛ
pa no di asi, 11 sɛnea ahotɔ Nyan-
kopɔn anuonyam asɛmpa a wɔde ahyɛ
me nsa no te no.

*Ɔdom a woyi kyerɛ Paulo*

12 Na meda yɛn Awurade Kristo
Yesu a ɔhyɛɛ me den no ase, sɛ wabu
me ɔnokwafo de me ahyɛ ɔsom no mu,
13 me a kan meyɛ mmusubɔfo ne
ɔtaafo ne onuɔdenfo, nanso wɔahu me
mmɔbɔ, efisɛ minnim na meyɛe, ogye
a mannye manni mu. 14 Na yɛn
Awurade dom dɔɔso boroo so gyidi ne
ɔdɔ a ɛwɔ Kristo Yesu mu mu.

*Bɔne fafiri nnyinaso*

15 Ɛyɛ nokwasɛm a ɛsɛ sɛ wogye
koraa, sɛ Kristo Yesu baa wiase begyee
nnebɔneyɛfo a me na midi wɔn mu kan;
16 nanso eyi nti wɔahu me mmɔbɔ, sɛ
me a midi kan mu na Yesu Kristo beyi
abodwokyɛre nyinaa adi, de ayɛ wɔn a
wɔrebegye no adi akɔ daa nkwa mu
no nhwɛso.

**1** Kol 1, 27. **2** Tito 1, 4. **3** Aso 20, 1. **4** 1 Ti 4, 7. **5** Rom 13, 10; Gal 5, 6. **6** 1 Ti 6, 4; 6, 20. **7** Rom 7, 12. **10** 1 Ti 6, 3. **11** 1 Ti 6, 15. **12** Aso 9, 15; 1 Ko 15, 9–10; Gal 1, 13–16. **15** Luk 19, 10.

*Ayeyi*

17 Nanso mmeresanten hene,
Onyankopɔn koro a ɔmporɔw a wonhu
no no, nidi ne anuonyam nka no,
mmeresanten nnasanten. Amen!

*Otu Timoteo fo*

18 Saa ɔkasakyerɛ yi na mede mehyɛ
wo nsa, me ba Timoteo, sɛnea adiyisɛm
a wɔkae wɔ wo ho kan no te no, sɛ fa
so ko ɔko pa no, 19 na nya gyidi ne
ahonim pa a ebinom agyaa mu agu
gyidi ho asu no. 20 Wɔn mu bi ne
Himeneo ne Aleksandro a mayi wɔn
mama Satan, sɛ wɔntwe wɔn aso na
wɔanka abususɛm.

## Ti 2

*Asafo no mmɔ mpae*

Na afei, nea edi ne nyinaa kan no,
mitu fo sɛ wɔnyɛ nkotɔsrɛ, mpaebɔ,
odima ne aseda mma nnipa nyinaa,
2 mma ahene ne wɔn a wodi tumi
nyinaa, na yɛatra ase komm, na yɛn ho
adwo yɛn, onyamesom pa ne abrabɔ a
ɛho yɛ nyam nyinaa mu. 3 Na eyi ye,
na ɛsɔ yɛn Agyenkwa Onyankopɔn
4 a ɔpɛ sɛ wogye nnipa nyinaa nkwa na
wɔba nokware nimdeɛ mu no ani.
5 Na Onyankopɔn koro na ɔwɔ hɔ, ne
Onyankopɔn ne nnipa ntam gyinafo
koro, ɔne onipa Kristo Yesu 6 a ɔde
ne ho mae sɛ nnwensa maa nnipa
nyinaa, sɛ ɛnyɛ adanse ɛbere a wɔahyɛ
mu. 7 Ɛno na wɔabɔ din ahyɛ me
ɔsɛnkafo ne somafo—meka nokware,
minni atoro—amanaman kyerɛkyerɛfo,
gyidi ne nokware mu.

*Asɔre mu abrabɔ*

8 Enti mepɛ sɛ mmarima bɔ mpae
mmaa nyinaa, ma nsa a ɛho tew so a
abufuw anaa akyinnye mma mu.
9 Saa ara nso na mmea nhyɛ ntade a
ɛsɛ, mfa ani a ewu ade ne adwenemtew
nkeka wɔn ho, ɛnyɛ mmɛsawɔw anaa
sika anaa nhene pa anaa ntade a ɛwɔ
bo mu, 10 na mmom nnwuma pa a ɛsɛ
mmea a woyi onyamesom kyerɛ mu.

*Ɔbea hyɛ ɔbarima ase*

11 Mmea nyɛ komm nsua asɛm no
ahobrɛase nyinaa mu. 12 Ɔbea de,
memma no kwan sɛ ɔnkyerɛkyerɛ
anaasɛ onni ɔbarima so, na mmom
ɔnyɛ komm. 13 Efisɛ wɔbɔɔ Adam
kan, ansa na Hawa dii hɔ. 14 Na ɛnyɛ
Adam na wɔdaadaa no, na ɔbea no na
wɔdaadaa no a ɔkɔtoo mmara;
15 nanso sɛ ɔtra gyidi ne ɔdɔ ne ahotew
ne adwenemtew mu a, wobegye no
nkwa n'abawo mu.

## Ti 3

*Esu a ɛfata Kristofo sɔfo*

Nokwasɛm ni, sɛ obi pɛ hwɛfodwuma
a, wapɛ adwuma pa. 2 Nso nea ɛsɛ
ɔhwɛfo ne sɛ wonnya ne ho asɛm bi
nka, ɔyɛ ɔyere biako kunu, n'ani so da
hɔ, n'adwenem tew, ɔyɛ ne ho wosee,
ɔpɛ ahɔhoyɛ, ohu kyerɛkyerɛ, 3 ɔnyɛ
ɔsadweam, ɔnyɛ ɔmaanefo, na mmom
odwo, ɔnyɛ atutupɛ, ɔnyɛ sikanibere;
4 odi n'ankasa ne fi so yiye ma ne mma
hyɛ n'ase animduru nyinaa mu. 5 Na
sɛ obi nhu ne fi so di a, ɛbɛyɛ dɛn na
ɔbɛhwɛ Onyankopɔn asafo so?
6 Ɔnyɛ abɛɛfo, na wanhoman anhwe
ɔbonsam atemmu mu. 7 Nanso ɛsɛ
sɛ wɔn a wɔtete ho no bɔ no din pa, na
wanhwe ahohora ne ɔbonsam afiri mu.

*Esu a ɛfata asomfo ne wɔn yerenom*

8 Asafo mu asomfo nso, ɛsɛ sɛ wɔn
anim yɛ duru, wɔnyɛ ano nta, wɔnyɛ
asadweam, wɔnyɛ adifudepɛfo;
9 wɔde gyidi ahintasɛm no sie ahonim
a emu tew mu. 10 Na wɔnsɔ eyinom
nhwɛ kan, na sɛ asɛm bi nni wɔn ho
ansa a, wɔama wɔasom. 11 Mmea no
nso anim nyɛ duru saa ara, wɔnnyɛ
ntwirifo, wɔn ani so nna hɔ, wonni ade
nyinaa mu nokware. 12 Asafo mu
asomfo nyɛ ɔyerenom mmiako mmiako
kununom, nni wɔn mma ne wɔn ankasa
afi so yiye. 13 Na wɔn a wɔsom yiye
no nya nnyinaso pa ne nnam bebree,
gyidi a ɛwɔ Kristo Yesu mu mu.

*Onyankopɔn asafo*

14 M'ani da so sɛ mɛba wo nkyɛn
ntɛm pa de, nanso merekyerɛw eyinom
mabrɛ wo ansa, 15 na sɛ ebia mekyɛ
a, woahu sɛnea ɛsɛ sɛ wubu wo bra

---

**17** Rom 16, 27. **18** 1 Ti 6, 12; Yuda 3. **19** 1 Ti 3, 9; 6, 10. **20** 2 Ti 2, 18; 1 Ko 5, 5. —
**1** Flp 4, 6. **3** 1 Ti 1, 1; 4, 10. **4** Hes 18, 23; 2 Pe 3, 9. **5** Rom 3, 29–30; Heb 12, 24.
**6** Gal 1, 4; 2, 20; Tito 2, 14. **7** 2 Ti 1, 11; Gal 2, 7–8. **9** 1 Pe 3, 3–5.
**10** 1 Ti 5, 10. **11** Efe 5, 22. **12** 1 Ko 14, 34; Gen 3, 16. **13** Gen 1, 27; 2, 7; 2, 22.
**14** Gen 3, 6; 2 Ko 11, 3. — **1** Aso 20, 28. **2** Tito 1, 6–7. **4** 1 Sa 2, 12.
**7** 1 Ko 5, 12–13; 1 Ti 5, 10. **8** Flp 1, 1; Aso 6, 3. **11** Tito 2, 3. **12** 1 Ti 3, 2.
**15** 2 Ti 2, 20; Efe 2, 19–22.

Onyankopɔn fi a ɛyɛ Onyankopɔn
teasefo asafo, nokware dum ne nnyi-
naso no mu. 16 Na ade a wɔde nokoro
ka sɛ ɛso ne onyamesom pa ahintasɛm
no:

Onyankopɔn yii ne ho adi ɔhonam
mu,
wobuu no bem honhom mu,
oyii ne ho kyerɛɛ abɔfo,
wɔkaa ne ho asɛm amanaman mu,
wogyee no dii ewiase,
wɔfaa no kɔɔ ɔsoro, anuonyam mu.

## Ti 4

*Atoro akyerɛkyerɛfo*

Na honhom no ka fann sɛ akyiri nna
bi mu ebinom bɛfam nnaadaa ahonhom
ne ahonhommɔne kyerɛkyerɛ ho atwe
wɔn ho afi gyidi no ho, 2 atoro-
kyerɛfo nkontompo nti. Wɔn na ɔhye-
hyew ano atwã wɔ wɔn ankasa ahonim
mu. 3 Wosiw aware kwan ka sɛ
wontua wɔn ho nnuan a Onyankopɔn
bɔe sɛ gyidifo ne wɔn a wɔahu nokware
mfa aseda nni bi no. 4 Na Onya-
nkopɔn abɔde nyinaa ye, na sɛ yɛde
aseda gye a, ɛnde ɛnsɛ sɛ yekyi biri-
biara; 5 efisɛ wɔde Onyankopɔn asɛm
ne mpaebɔ na ɛtew ho.

*Ɛsɛ sɛ wɔkasa tia mfomso*

6 Sɛ wode eyinom kyerɛ anuanom no
a, wobɛyɛ Kristo Yesu somfo pa a wɔde
gyidi ne kyerɛ pa a wudii akyiri no
nsɛm ayɛn no.

*Abrabɔ pa ho afotu*

7 Na mmerewa anansesɛm huhuw
no de, gu, na bɔ onyamesom pa ho
mmɔden; 8 na ɔhonam mu mmɔden-
bɔ so mfaso sua, na onyamesom pa
ho wɔ mfaso ade nyinaa mu, na ɛwɔ
nkwa a ɛwɔ hɔ yi ne nea ɛrebɛba no ho
bɔhyɛ. 9 Ɛyɛ nokwasɛm a ɛsɛ sɛ
wogye koraa. 10 Eyi nti na yɛyɛ
adwuma brɛ na yɛpere, efisɛ yɛde yɛn
ani ato Onyankopɔn teasefo a ɔyɛ nnipa
nyinaa, ne titiriw no gyidifo, Agye-
nkwa no so. 11 Eyinom na tu ho fo na
kyerɛkyerɛ!

*Ɔbra pa ne mmɔdenbɔ*

12 Mma obi mmmu wo aberante a
woyɛ no abomfiaa, na mmom yɛ gyidifo
nhwɛso ɔkasa mu, abrabɔ mu, ɔdɔ mu,
gyidi mu, ahotew mu. 13 Bata ɔken-
kan, afotu ne ɔkyerɛkyerɛ ho kosi sɛ
mɛba. 14 Mma wo mu dom akyɛde a
wɔnam nkɔmhyɛ ne mpanyimfo nsa a
wɔde guu wo so no so de maa wo no
nnna hɔ kwa. 15 Eyinom ho na bɔ
mmɔden, eyinom mu na keka wo ho,
na wo nkɔso ada adi ade nyinaa mu.
16 Ma w'ani mmra wo ho ne kyerɛ no
so na tra mu, efisɛ woyɛ saa a, wubegye
wo ho ne w'atiefo nkwa.

## Ti 5

*Odwo*

Mpoopoo w'ani nkyerɛ ɔpanyin, na
mmom tu no fo sɛ agya, mmerante sɛ
anuanom, 2 mmea mpanyin sɛ
ɛnanom, mmabaa sɛ nuabeanom, wɔ
ahotew nyinaa mu.

*Akunafo ho afotu*

3 Di mmea akunafo a wɔyɛ akunafo
ampa no ni. 4 Na sɛ okunafo bi wɔ
mma anaa mmanana a, wonsua
onyamesom pa wɔn fi mu kan ntua wɔn
awofo ka; efisɛ eyi na eye na ɛsɔ
Onyankopɔn ani. 5 Na nea ɔyɛ oku-
nafo ampa, na aka ne nko no, ɔde n'ani
to Nyankopɔn so, na okura nkotɔsrɛ ne
mpaebɔ mu anadwo ne awia. 6 Na
nea ɔbɔ ahohwi no de, ɔyɛ teaseawu.
7 Eyinom ho na kasa kyerɛ, na wɔannya
wɔn ho asɛm bi anka. 8 Na sɛ obi
nhwɛ n'ankasa ne nnipa ne, ne titiriw
no, ne fifo a, wapa gyidi, na ɔyɛ onipa
bɔne sen nea onnye nni.
9 Wɔmmfa okunafo a onnya nnii
mfirihyia aduosia nnhyɛm, na mmom
wɔmfa nea waware kunu biako,
10 nea wodi no ne nnwuma pa ho
adanse: sɛ wayɛn mma, sɛ wayɛ hɔho,
sɛ wahohoro ahotefo anan ho, sɛ waboa
wɔn a wɔn ho hia wɔn, sɛ wadi adwuma
pa nyinaa akyi.
11 Na akunafo a wonnyinii ɛ de, mfa
wɔn; na sɛ wɔpɔw Kristo so a, na wɔpɛ
sɛ wɔware, 12 na wonya atemmu sɛ
wɔapa kan gyidi no. 13 Na emu ara

---

16 Yoh 1, 14; Yoh 16, 10; Rom 1, 4; Mar 16, 19. — 1 2 Ti 3, 1; 2 Pe 3, 3; Yuda 18; 1 Yoh 2, 18.
3 Gen 9, 3; 1 Ko 10, 30–31. 4 Gen 1, 31; Aso 10, 15. 7 1 Ti 1, 4; 6, 20; 2 Ti 2, 16;
2, 23; Tito 1, 14; 3, 9. 8 1 Ti 6, 6. 9 1 Ti 1, 15. 10 1 Ti 2, 3–4.
12 Tito 2, 15. 14 1 Ti 5, 22; Aso 6, 6; 8, 17. 16 Rom 11, 14. — 1 Lev 19, 32.
3 1 Ti 5, 5. 5 Luk 2, 37. 10 Heb 13, 2.

nso na wɔyɛ anihaw sua afi mu kyi-
nkyini, na ɛnyɛ anihaw nko na wɔyɛ, na
wɔyɛ kurokuro ne tɛretɛre nso keka
nsɛm a ɛnsɛ.

*Mmea ahokwafo*

14 Enti mepɛ sɛ wɔn a wonnyinii ɛ
no ware wo mma di ofi so, na wɔamma
ɔtamfo ho kwan sɛ ɔnyaw; 15 efisɛ
ebinom aman akodi Satan akyi dedaw.
16 Sɛ ɔbea gyidini bi wɔ akunafo a,
ɔnhwɛ wɔn hia so, na ɔmmma ɛnnyɛ
asafo no adesoa, na wɔahwɛ wɔn a
wɔyɛ akunafo ampa no hia so.

*Mpanyimfo*

17 Mpanyimfo a wɔhwɛ asafo no so
yiye no, wɔmfa nidi mmɔho nni wɔn,
ne titiriw no wɔn a wɔyɛ asɛnka ne
kyerɛkyerɛ ho adwuma. 18 Na kyerɛw
no se: Nantwi a ɔporow aburow no,
nsiw n'ano, ne: Odwumayɛni akatua
sɛ no. 19 Ntie asafo mu panyin so
nkurobɔ, gye adansefo baanu anaa
baasa anom. 20 Wɔn a wɔyɛ bɔne no,
yi wɔn ntɛn wɔn nyinaa anim, na wɔn
a aka no nso asuro.

*Adesrɛ ne afotu*

21 Midi wo adanse Onyankopɔn ne
Awurade Kristo Yesu ne abɔfo a
wɔapaw wɔn no anim, sɛ hwɛ eyinom
yiye, na woampere ho ammu atɛn, nso
woanyɛ biribiara nyiyim so. 22 Mfa
wo nsa ngu obi so ntɛm, nanso mfa wo
ho mfra ebinom bɔne mu. Hwɛ wo
ankasa wo ho so, na woayɛ kronn.
23 Nnom nsu nko bio, na wo yafunu
ne wo mmerɛw a wotaa yɛ no nti, nom
bobesa kakraa bi!

*Ɔbra pa ho ntɛnyi*

24 Nnipa binom bɔne da adi ansa di
anim de wɔn rekɔ atemmu mu, na
ebinom de nso di wɔn akyi. 25 Saa
ara na nnwuma pa nso da adi ansa, na
nea ɛnna adi no mpo ntumi nhintaw.

## Ti 6

*Nkoa*

Nkoa dodow a wɔwɔ kɔndua ase no
mmu wɔn wuranom sɛ nidi nyinaa sɛ
wɔn, na Onyankopɔn din ne kyerɛ no
ho anhura. 2 Na mma wɔn a wɔwɔ
wuranom gyidifo mmmu wɔn animtiaa
sɛ wɔyɛ anuanom, na mmom wɔnsom
wɔn yiye, efisɛ wɔn a wonya yiyeyɛ no
mu biribi no yɛ gyidifo ne adɔfo.
Eyinom na kyerɛkyerɛ, na tu ho fo.

*Atoro kyerɛ*

3 Sɛ obi kyerɛ kyerɛ foforo na
wampene yɛn Awurade Yesu Kristo
nsɛm a eye no ne kyerɛ a ɛde kɔ onya-
mesom pa mu a, 4 wahoman, na
onnim hwee, na mmom ɔyare akyinnye-
gye ne ɔnokotwa a nea efi mu ba ne
nitan, kunsunkunsun, ntwiri, nnipa
ho adwemmɔne, 5 mansotwe a ɛsɛ
nnipa a wɔn adwenem asɛe, na nokware
abɔ wɔn a wosusuw sɛ onyamesom pa
yɛ adepɛde.

*Adifudepɛ*

6 Nso onyamesom pa a ɔpene wɔ mu
yɛ adenya kɛse mmom. 7 Na yɛamfa
hwee amma wiase, nanso yentumi mfa
hwee mfi mu nkɔ. 8 Na sɛ yɛwɔ nnuan
ne nea yɛde kata yɛn ho a, momma ɛno
ara nnɔɔ yɛn so. 9 Na wɔn a wɔpɛ
wɔn ho anya no hwe sɔhwɛ ne afiri ne
nkwasea akɔnnɔ a enye mma nnipa na
ɛtwe wɔn kogu ɔsɛe ne ɔyera mu mu.
10 Na bɔne nyinaa ntini ne sikapɛ a
ebinom dii akyiri yeraa gyidi kwan na
wɔde yaw pii wowɔɔ wɔn ho.

*Adesrɛ bi*

11 Na wo, Onyankopɔn nipa, de,
guan eyinom, na di trenee, onyamesom
pa, gyidi, ɔdɔ, boasetɔ, odwo akyi.
12 Ko gyidi ko pa no, so daa nkwa a
wɔbɔɔ din frɛɛ wo na wopaee mu kaa
no yiye adansefo pii anim no mu.
13 Mitu wo fo Onyankopɔn a ɔma
nneɛma nyinaa nkwa ne Kristo Yesu
a ɔpaee mu kaa no yiye dii ho adanse
Pontio Pilato anim no anim 14 sɛ, hwɛ
ahyɛde no so, mma dɛm anaasɛ asɛm bi
mmma ho kosi yɛn Awurade Yesu
Kristo ahoyi so. 15 Ɛno na nea
ɔbɛkyerɛ ɛbere a ɛsɛ mu ne ahotɔ
tumfoɔ koro no, ahene mu hene ne
awuranom mu Awurade, 16 nea ne

---

14 1 Ko 7, 9. 17 Rom 12, 8. 18 Deut 25, 4; 1 Ko 9, 9; Luk 10, 7.
19 Deut 19, 15; 2 Ko 13, 1. 20 Gal 2, 14. 22 1 Ti 4, 14. — 1 Efe 6, 5; Tito 2, 9–10.
2 Flm 16. 3 Gal 1, 6–9; 2 Ti 1, 13. 6 Flp 4, 11–12; Heb 13, 5; 1 Ti 4, 8.
7 Skf 5, 14; Hiob 1, 21. 8 Mmb 30, 8. 9 Mmb 23, 4; 28, 22. 10 Efe 5, 5.
11 2 Ti 2, 22. 12 1 Ko 9, 25–26. 13 Yoh 18, 36–37; 19, 11. 15 1 Ti 1, 11; Adi 17,
14; Deut 10, 17. 16 Ex 33, 20.

nko wɔ daa nkwa a owu nnim, te hann
a obi nnya ho kwan mu, nea nnipa mu
biara nhuu no da, na obiara ntumi nhu
no no, ɔno na nidi ne daa tumi wɔ no.
Amen.

*Otu adefo fo*

17 Ahonyafo a wɔwɔ wi yi ase, kasa
kyerɛ wɔn sɛ wonnnwen akokurokosɛm,
nso wɔmmfa wɔn ani nnto ahonyade a
enni hɔ daa so, na wɔmfa wɔn ani nto
Nyankopɔn a ɔma yɛn ade nyinaa ma
ɛdɔɔso sɛ yenni no so, 18 sɛ wɔnyɛ
yiye, nnya wɔn ho nnwuma pa fam; sɛ
wɔnkyɛ ade fɛw so na wɔn nsa nteɛ,
19 na wɔmfa nhyehyɛ ase pa nto hɔ
mma wɔn ho nsie daakye, na wɔaso
nokware nkwa no mu.

*Awiei ne nhyira*

20 O Timoteo, hwɛ nea wɔde ahyɛ
wo nsa no so; dan wo ho fi nsɛnhuhuw
a ɛho ntew ne nimdeɛ a wɔboa frɛ no sa
no akyinnyesɛm no ho. 21 Ɛno na
ebinom yi kyerɛe teree gyidi no ho.
Ɔdom nka mo.

17 Dwom 62, 10; Luk 12, 20. 19 Mat 6, 20. 20 2 Ti 1, 14; 1 Ti 4, 7.
21 1 Ti 1, 6; 2 Ti 2, 18.

## PAULO NHOMA A ƐTO SO ABIEN A ƆKYERƐW KƆMAA

# TIMOTEO

---

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo a ɔnam Onyankopɔn pɛ so yɛ
Kristo Yesu somafo, sɛnea nkwa a ɛwɔ
Kristo Yesu mu bɔhyɛ no te no, 2 de
kɔma ɔdɔba Timoteo: Ɔdom, mmɔboro-
hunu, asomdwoe mfi agya Onyankopɔn
ne yɛn Awurade Kristo Yesu nka wo.

*Aseda*

3 Meda Onyankopɔn a mifi me
nenanom so mesom no ahonim a emu
tew mu no ase, sɛ nso minnyae wo
nkae m'adesrɛ mu anadwo ne awia,
4 na mekae wo nusu a, ɛma m'ani
gyina sɛ mehu wo, na anigye ayɛ me
ma, 5 na ɛma mekae wo gyidi a
nkontompo nnim a kan ɛwɔ wo nena
Lois ne wo na Eunike mu, na migye
midi sɛ ɛwɔ wo nso mu no.

*Mmɔdenbɔ ho afotu*

6 Ɛno nti merekae wo sɛ: Nyan
Onyankopɔn dom akyɛde a ɛnam me
nsa a mede miguu wo so no so wɔ wo
mu no mu ka sɔ ano bio; 7 efisɛ
Onyankopɔn amma yɛn ehu honhom,
na mmom ahoɔden ne ɔdɔ ne adwe-
nemtew de.

*Nnamyɛ ho afotu*

8 Enti mma w'ani nnwu yɛn Awurade
adansedi ne me a meyɛ ne deduani no
ho, na mmom hu asɛmpa no ho amane
bi, sɛnea Onyankopɔn ahoɔden te no.
9 Ɔno na wagye yɛn, na ɔde ɔfrɛ kron-
kron afrɛ yɛn, ɛnyɛ yɛn nnwuma so, na
mmom ne tirim agyina ne ɔdom a wɔde
adom yɛn Kristo Yesu mu fi teteete
10 na afei wɔnam yɛn agyenkwa Kristo
Yesu ahoyi so ayi adi no so. Ɔno na
wayi owu hɔ, na ɔnam asɛmpa no so
ayi nkwa ne ade a ɛmporɔw adi hann.
11 Ɛno na wɔabɔ din ahyɛ me ɔsɛnkafo
ne ɔsomafo ne ɔkyerɛkyerɛfo. 12 Ɛno
ara nti na mihu amane yi nso, nanso
m'ani nwu ho; efisɛ minim onii ko a
magye no madi, na migye midi sɛ
obetumi ahwɛ nea wɔde ahyɛ me nsa
no so asie da no.

*Kristofo nokware*

13 So nsɛm pa a eye a wotee me
nkyɛn no nhwɛso no mu yiye, gyidi

3 Aso 23, 1; 24, 16; Flp 3, 5. 5 Aso 16, 1. 6 1 Te 5, 19; 1 Ti 4, 14.
7 Rom 8, 15. 8 Rom 1, 16. 9 Tito 3, 5. 10 Rom 16, 26; 1 Ko 15, 54–55; 15, 57;
Heb 2, 14. 11 1 Ti 2, 7. 13 1 Ti 6, 3; Tito 2, 1.

ne ɔdɔ a ɛwɔ Kristo Yesu mu mu.
14 Ade pa a wɔde ahyɛ wo nsa no, fa
Honhom Kronkron a ɔte yɛn mu no so
hwɛ so.

*Figelo, Hermogene, Onesiforo*

15 Wunim eyi, sɛ wɔn a wɔwɔ Asia
nyinaa adan afi me nkyɛn, wɔn mu bi ne
Figelo ne Hermogene. 16 Awurade
nhu Onesiforo fi mmɔbɔ, efisɛ ɔtaa
huhuw me maa me ho dwoo me, na
n'ani anwu me nkɔnsɔnkɔnsɔn ho.
17 Na ɔbaa Roma no, ɔbɔɔ mmɔden
hwehwɛɛ me, na ohuu me. 18 Awu-
rade mma onnya Awurade hɔ mmɔboro-
hunu ɛda no! Na dodow a ɔsomee
Efeso no, wo ara wunim yiye.

## Ti 2

*Adekyerɛ ho afotu*

Afei wo, me ba, yɛ den ɔdom a ɛwɔ
Kristo Yesu mu no mu! 2 Na nea
wote fii m'anom, adansefo bebree anim
no, ɛno ara na fa hyɛ nnipa anokwafo
a wobetumi akyerɛkyerɛ ebinom nso
nsa.

*Boasetɔ ho afotu*

3 Na wo nso, mia w'ani hu amane sɛ
Kristo Yesu sraani pa. 4 Obi nkɔ
ɔsa mfa ne ho ntõatoa ofie asetrasɛm
mu, na wasɔ ɔsahene ani. 5 Na sɛ obi
di aguma ko nso a, wɔmmɔ no nkonim
abotiri, gye sɛ wako no sɛnea ɛho
mmara te. 6 Okuafo a ɔyɛ adwuma
na ɛsɛ sɛ onya mu aba no bi kan. 7 Hu
nea mise yi, na Awurade bɛma wo ade
nyinaa mu nhumu.

*Kristo wusɔre hyɛ yɛn baninha*

8 Kae Yesu Kristo a ɔsɔre fii awufo
mu a ofi Dawid ase, sɛnea m'asɛmpa no
te no. 9 Ɛno mu na mihu amane bedu
ɔkyere mu sɛ ɔdebɔneyɛfo, nanso
Onyankopɔn asɛm de, wɔnkyeree no.
10 Eyi nti metɔ me bo ase amane nyinaa
mu, wɔn a wɔapaw wɔn no nti, na wɔn
nso anya nkwagye a ɛwɔ Kristo Yesu
mu no ne daa anuonyam.

*Asɛndua ne abotiri*

11 Nokwasɛm ni: sɛ yɛne no wui a,
yɛne no bɛtra ase nso. 12 Sɛ yɛtɔ yɛn
bo ase a, yɛne no bedi hene. Sɛ yɛpa
no a, ɔno nso bɛpa yɛn. 13 Sɛ yɛnyɛ
anokwafo a, ɔno de, ɔyɛ ɔnokwafo ara,
efisɛ ontumi mpa ne ho akyi.

*Ɔnokotwa ho kɔkɔbɔ*

14 Eyinom na kae wɔn, na di wɔn
adanse Onyankopɔn anim, na wɔantwa
ɔnoko a enye mma hwee, na mmom
ɛdan atiefo no aso.

*Himeneo ne Fileto*

15 Bɔ mmɔden fa wo ho gyina
Onyankopɔn anim sɛ nea ɔfata, sɛ
odwumayɛni a enhia sɛ ɔfɛre, na okura
nokwasɛm no mu pɛpɛɛpɛ. 16 Na
nsɛnhuhuw a ɛho ntew no de, yi wo ho
fi ho, na wɔbɛkɔ wɔn anim ara mmu-
subɔ mu, 17 na wɔn asɛm bɛyerɛw sɛ
ɔyare bɔne; wɔn mu bi ne Himeneo ne
Fileto 18 a wɔatere nokware no ho
ka sɛ owunyan atwam, na wɔdan binom
gyidi butuw.

*Onyankopɔn asafo renhim da*

19 Nanso Onyankopɔn nnyinaso tim
hɔ pintinn kura nsɔano yi: Awurade
nim wɔn a wɔyɛ ne de; ɛne: Ma obiara
a ɔbɔ Awurade din ntwe ne ho mfi nea
ɛnteɛ ho.

*Kristofo gu ahorow abien*

20 Na ofi kɛse mu nni sika ne dwetɛ
nneɛma nko, na nnua ne dɔte de nso
wɔ mu bi, na wobu bi, na ebi nso yɛ nea
wommu. 21 Na sɛ obi tew ne ho fi
eyinom ho a, ɔbɛyɛ ade a wobu na
wɔatew ho a owura no de yɛ biribi a,
ɛyɛ yiye, na wɔasiesie de reyɛ adwuma
pa biara.

*Timoteo abrabɔ pa ho afotu*

22 Guan mmerante bere mu akɔnnɔ,
na di trenee, gyidi, ɔdɔ ne asomdwoe a
ɛka wo ne wɔn a wofi koma a emu tew
mu frɛ Awurade bom no akyi. 23 Na
nkwasea akyinnyegye a wɔmfa nsua
hwee no de, gu, efisɛ wunim sɛ ɛde ɔko
ba. 24 Na ɛnsɛ Awurade akoa bi sɛ
ɔko, na mmom ɛsɛ sɛ odwo ma nnipa
nyinaa, ohu kyerɛkyerɛ, ɔbrɛ ne bo ase
bɔne ho, 25 na ɔde odwo kasa kyerɛ
wɔn a wɔne no di asi, nsɛm mu, sɛ ebia

---

**14** 1 Ti 6, 20. **15** 2 Ti 4, 16. — **3** 2 Ti 1, 8; 4, 5. **5** 2 Ti 4, 8. **6** 1 Ko 9, 7.
**8** 1 Ko 15, 4; 15, 20; 2 Sa 7, 12. **9** Efe 3, 1; 3, 13; Flp 2, 17; 1, 12–14. **10** Kol 1, 24.
**11** 2 Ko 4, 11. **12** Mat 10, 33. **13** Rom 3, 2–3; Num 23, 19. **14** 1 Ti 6, 4; Tito 3, 9.
**15** 1 Ti 4, 6; Tito 2, 7–8. **16** 1 Ti 4, 7. **17** 1 Ti 1, 20. **19** Yoh 10, 14.
**22** 1 Ti 6, 11. **23** 1 Ti 4, 7. **24** Tito 1, 7.

Onyankopɔn bɛma wɔn adwensakra
akɔ nokware hu mu, 26 na wɔn ani
so atetew afi ɔbonsam a wakyere wɔn
sɛ wɔnyɛ nea ɔpɛ no afiri mu.

## Ti 3

*Amanehunu bere*

Na hu eyi sɛ, nna a edi akyiri mu no,
mmere a emu yɛ den bɛba. 2 Efisɛ
nnipa bɛyɛ ahopɛfo, sikapɛfo, ahohoa-
hoafo, ahantanfo, abususɛnkafo, awofo
asɛm ho asoɔdenfo, bonniayɛfo, wɔn a
biribiara ho ntew mma wɔn, 3 wɔn
a wonni dɔ, apamsɛefo, ntwirifo, wɔn
a wɔnhyɛ wɔn akɔnnɔ so, wɔn a wɔyɛ
keka, wɔn a wɔmpɛ papa, 4 afatwafo,
anuɔdenfo, wɔn a wɔhoman, wɔn a
wɔdɔ anigyede sen Nyankopɔn,
5 wɔkatere wɔn anim kyerɛ onyame-
som pa, nanso wɔpa emu ahoɔden.
Saa nnipa yi, dan wo ho fi wɔn ho!

*Atoro akyerɛkyerɛfo*

6 Na eyinom mu bi ne wɔn a wɔnam
ase hyɛnhyɛn afi mu, na wɔfa mmeawa
a bɔne adɔre ahyɛ wɔn so a akɔnnɔ
horow kekã wɔn 7 a wosua daa,
nanso wontumi nhu nokware no da no
nnommum.

*Okyi a wokyi nokware*

8 Na sɛnea Yane ne Yambre ne
Mose dii asi no, saa ara na eyinom nso
ne nokware no di asi. Wɔyɛ nnipa a
wɔn adwene asɛe; wɔmfra, gyidi fam.
9 Nso wɔrenkɔ wɔn anim pii biara, na
wɔn gyimi bɛda adi nnipa nyinaa anim,
sɛ wɔn de no nso yɛe no.

*Paulo amanehunu*

10 Na wo de, woadi me kyerɛ, me
bra, me tirimbɔ, me gyidi, m'abodwo-
kyɛre, me dɔ, me boasetɔ, 11 me taa
a woanya me ntaae, m'amanehunu a
ɛbaa me so Antiokia, Ikonio ne Listra
no akyi. Saa ɔtaa yi migyinaa mu, na
Awurade gyee me fii ne nyinaa mu.
12 Na wɔn a wɔpɛ sɛ wɔde onyamesom
pa tra ase Kristo Yesu mu nyinaa,
wɔbɛtaa wɔn. 13 Na nnipa bɔne asi-
sifo bɛkɔ wɔn anim wɔ bɔne mu,
wɔdaadaa, na wɔdaadaa wɔn.

*Ɔkae Timoteo ne mmofraase adesua*

14 Na wo de, tra nea woasua na
woahu mu nokware no mu. Wunim
onii ko a wusuae ne nkyɛn no, 15 na
wufi wo mmofraase nim nkyerɛwee
kronkron no a ebetumi ama woahu
nyansa afa Kristo Yesu mu gyidi so
akɔ nkwagye mu. 16 Kyerɛw nyinaa
fi Nyankopɔn home mu, na eye ma
ɔkyerɛkyerɛ, ntɛnyi, nteɛso ne trenee
mu yɛn. 17 Na Onyankopɔn nipa ayɛ
pɛ a wɔasiesie no koraa ama nnwuma
pa nyinaa.

## Ti 4

*Adesrɛ bi*

Afei midi wo adanse Onyankopɔn
ne Kristo Yesu a obebu ateasefo ne
awufo atɛn n'ahoyi ne n'ahenni mu no
anim. 2 Pae mu ka asɛm no, gyina
mu ɛbere a eye ne nea enye mu, yi
ntɛn, ka anim, tu fo, abodwokyɛre ne
ɔkyerɛkyerɛ nyinaa mu. 3 Na ɛbere
bi bɛba a wɔrentie ɔkyerɛ pa a eye no,
na sɛ wɔn asom yɛ wɔn hene nti,
wɔbɛsoa akyerɛkyerɛfo aboa wɔn ho
so, sɛnea wɔn ankasa akɔnnɔ te. 4 Na
wobeyi wɔn aso afi nokware ho, na
wɔadan akotie anansesɛm. 5 Na wo
de, ma w'ani nna hɔ ade nyinaa mu,
mia w'ani hu amane, yɛ ɔsɛmpakafo
adwuma, wie wo som no koraa.

*Paulo awie n'ankasa n'adwuma*

6 Na me de, wɔanya rehwie me ayɛ
ahwiesa, na me bere a mede mɛsɔre ha
ahi. 7 Ɔko pa no, mako; mmirika no,
mawie tu; gyidi no, maso mu masie.
8 Nea aka a ɛda me hɔ ne trenee
abotiri a Awurade, ɔtemmufo trenee no,
de bɛma me ɛda no, na ɛnyɛ me nko, na
mmom wɔn a wɔdɔ n'ahoyi no nyinaa
nso bi.

*N'ani gyina Timoteo*

9 Bɔ mmɔden bra me nkyɛn ntɛm.
10 Efisɛ Dema apɛ mprempren wi yi
ase agyaw me, na wasim kɔ Tesalonika,
Kreske kɔ Galatia, Tito kɔ Dalmatia.
11 Luka nko na ɔne me wɔ ha. Fa
Marko ka wo ho bra, na oye ma me

**1** 1 Ti 4, 1. **4** Flp 3, 19. **5** Mat 7, 15; 7, 21; Tito 1, 16. **6** Mat 23, 14; Tito 1, 11.
**8** Ex 7, 11; 7, 22. **11** Aso 13, 50; 14, 5; 14, 19; Dwom 34, 19.
**12** Mat 16, 24; Aso 14, 22. **13** 1 Ti 4, 1. **14** 2 Ti 2, 2. **15** Yoh 5, 39.
**16** 2 Pe 1, 19–21. **17** 1 Ti 6, 11. — **1** 1 Pe 4, 5. **2** Aso 20, 20; 20, 31.
**3** 2 Ti 1, 13; 1 Ti 4, 1. **4** 1 Ti 4, 7; 2 Te 2, 11. **5** 2 Ti 2, 3. **6** Flp 2, 17.
**7** 1 Ko 9, 25; 1 Ti 6, 12; Flp 3, 14. **8** 2 Ti 2, 5; 1 Pe 5, 4; Yak 1, 12; Adi 2, 10.
**9** 2 Ti 4, 21; 1, 4. **10** Kol 4, 14. **11** Aso 15, 37; Kol 4, 10.

ɔsom mu. 12 Tihiko de, masoma no
Efeso. 13 Sɛ woreba a, fa me batakari
a migyawee Karpo nkyɛn wɔ Troia ne
mmurukuu no brɛ me, ne titiriw no
nhomapoee no.

*Ɔtomfo Aleksandro*

14 Aleksandro, kɔbere dwumfo no,
yɛɛ me bɔne pii. Awurade ntua no ka
sɛnea ne nnwuma te. 15 Ɔno na wo
nso hwɛ wo ho yiye wɔ ne ho; efisɛ osiw
yɛn nsɛm ano kwan bebree.

*Ogye a wogye Paulo*

16 Me nyiano a edi kan no mu,
obiara ammegyina m'akyi, na wɔn
nyinaa gyaw me; wommmu nngu wɔn
so. 17 Na Awurade gyinaa m'akyi,
na ɔhyɛɛ me den, na wɔafa me so awie
asɛnka no, na amanaman nyinaa ate;
na woyii me gyata anom. 18 Na
Awurade beyi me afi bɔne nyinaa mu,
na wagye me akɔ ne soro ahenni no
mu; ɔno na anuonyam wɔ no mmere-
santen nnasanten. Amen.

*Nkradi ne nkyia*

19 Kyia Priska ne Akwila ne Onesi-
foro fifo! 20 Erasto kaa Korinto, na
Trofimo na migyaw no Mileto a ɔyare.
21 Bɔ mmɔden bra ansa na awɔw bere
aba. Eubulo ne Pude ne Lino ne
Klaudia ne anuanom nyinaa kyiakyia
wo. 22 Awurade ne wo honhom ntra.
Ɔdom nka mo.

12 Aso 20, 4; Efe 6, 21; Kol 4, 7. 14 1 Ti 1, 20; 2 Sa 3, 39; Dwom 28, 4.
16 2 Ti 1, 15. 17 Aso 23, 11; 27, 23. 19 Aso 18, 2; Rom 16, 3; 2 Ti 1, 16.
20 Aso 19, 22; 20, 4; 21, 29.

## PAULO NHOMA A ƆKYERƐW KƆMAA

# TITO

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo, Onyankopɔn akoa, ne Yesu
Kristo somafo, ma wɔn a Onyankopɔn
apaw wɔn no gyidi ne onyamesom pa ho
nokware no ho nimdeɛ, 2 daa nkwa
anidaso so, nkwa a Onyankopɔn a
onni atoro no de fi teteete hyɛɛ bɔ,
3 na ɛbere a ɛsɛ mu, oyii n'asɛm adi,
asɛnka a wɔnam yɛn agyenkwa Onya-
nkopɔn hyɛ so de hyɛɛ me nsa no mu,
4 de kɔma Tito, me ba pa gyidi koro no
ara fam: Ɔdom, mmɔborohunu,
asomdwoe a efi agya Onyankopɔn ne
Awurade Kristo Yesu, yɛn agyenkwa
no, nka wo.

*Esu a ɛfata ɔhwɛfo*

5 Eyi nti na mede wo migyaw Kreta,
na woasiesie nneɛma a aka no pɛpɛɛpɛ,
na woasisi kurow biara kurow so
mpanyimfo, sɛnea mehyɛɛ wo no:
6 Nea ne ho nni asɛm bi, ɔyere biako
kunu a ɔwɔ mma gyidifo a wɔnte
ahohwi anaa asoɔden nka wɔ wɔn ho.
7 Na nea ɛsɛ ɔhwɛfo ne sɛ: wonni ne
ho asɛm bi ka, sɛ Onyankopɔn fiehwɛfo.
Ɔnyɛ ɔhopɛfo, obufufafo, ɔsadweam,
ɔmaanefo, anaa odifudepɛfo, 8 na
mmom ɔpɛ ahɔhoyɛ, ɔpɛ papa, n'adwe-
nem tew, ɔteɛ, ne ho tew, n'ani ka ase,
9 oso nokwasɛm no mu sɛnea wɔkyerɛɛ
no no, na watumi de kyerɛ pa no atu
fo, na wayi akyinnyegyefo ntɛn.

*Kreta asafo mu ahawfo*

10 Efisɛ ahuhusɛnkafo ne nnaadaafo
asowuifo pii wɔ hɔ, ne titiriw no wɔn a
wofi twetiatwa mu 11 a ɛsɛ sɛ wosiw
wɔn ano; wɔn na aniwu mfaso nti
wɔkyerɛkyerɛ nea ɛnsɛ, de dan afi mu

3 Efe 1, 9–10; 1 Ti 1, 1; 1, 11. 4 1 Ti 1, 2. 6 1 Ti 3, 2–4. 7 1 Ko 4, 1; 2 Ti 2, 24.
11 2 Ti 3, 6.

butuw. 12 Wɔn mu bi a ɔyɛ wɔn
ankasa diyifo kae sɛ: Kretafo yɛ atorofo
daa, mmoa bɔne, akwadwofo adidifo.

*Atoro akyerɛkyerɛfo*

13 Adanse yi yɛ nokware. Ɛno nti
yi wɔn ntɛn ketee, na wɔn ho ayɛ wɔn
den gyidi mu, 14 na wɔanyɛ aso amma
Yudafo ananseséɛm ne nnipa a wɔdan
wɔn ho fi nokware ho no ahyɛde.
15 Ade nyinaa ho tew ma wɔn a wɔn
ho tew; na wɔn a wɔn ho aba fī na
wonnye nni no de, hwee ho ntew mma
wɔn, na mmom wɔn adwene ne wɔn
ahonim nyinaa ho aba fī. 16 Wɔka sɛ
wonim Nyankopɔn, nanso wɔde wɔn
nnwuma pa no; wɔyɛ nnipa a wokyi
wɔn ne asoɔdenfo, na wɔmfra mma
adwuma pa biara.

## Ti 2

*Wɔn a wɔanyin asɛde*

Na wo de, ka nsɛm a ɛfata ɔkyerɛ
pa no. 2 Nkwakoraa ani so nna hɔ,
wɔn anim nyɛ duru, wɔn adwenem
ntew, wɔnyɛ den, gyidi, ɔdɔ, ne boasetɔ
fam. 3 Mmerewa nso mmu wɔn bra
sɛnea ɛfata nnipa kronkron, wonntwiri
nnipa, wɔnnyɛ asadweam; wɔnkye-
rɛkyerɛ nsɛm pa, 4 na wɔde atew
mmabaa adwenem ama wɔadɔ wɔn
kununom ne wɔn mma, 5 na wɔadwen
adwempa, ahwɛ wɔn ho so, ayɛ wɔn afi
yiye, ayɛ adɛɛfo, abrɛ wɔn ho ase ama
wɔn ankasa wɔn kununom, na wɔanka
Onyankopɔn asɛm no ho asɛmmɔne.

*Mmabun ne nkoa asɛde*

6 Mmerante nso saa ara na tu wɔn
fo, na wonnwen adwempa. 7 Na
biribiara mu no, yi wo ho adi sɛ
nnwuma pa nhwɛso: ɔkyerɛ mu yi pɛyɛ,
animduru, 8 asɛmpa a eye a wonnya
ho asɛm bi nka adi, na nea ɔne yɛn anya
no afɛre, efisɛ onni yɛn ho bɔne biara
ka. 9 Nkoa nso, wɔmmrɛ wɔn ho ase
mma wɔn ankasa wɔn wuranom,
wɔnsɔ wɔn ani ade nyinaa mu, wonntua-
tua nsɛm ano, 10 wɔmmmɛw ade,
na mmom wonyi nokware pa nyinaa
nkyerɛ; na wɔde ahyehyɛ yɛn agyenkwa
Onyankopɔn kyerɛ, ade nyinaa mu.

*Asetra pa*

11 Na Onyankopɔn dom a ɛde
nkwagye ba ma nnipa nyinaa no ayi
ne ho 12 yɛn yɛn, sɛ yɛapa mmusubɔ
ne wiase akɔnnɔ a, yɛmfa adwenemtew
ne trenee ne onyamesom pa ntra wiase
bere yi mu 13 ntwɛn Onyankopɔn
kɛse ne yɛn agyenkwa Kristo Yesu
ahotɔ anidaso ne n'anuonyam ahoyi.
14 Ɔno na ɔde ne ho mae maa yɛn, na
wagye yɛn afi mmarato nyinaa mu, na
wadwira ɔman bi ho ayɛ n'ankasa de a
wɔbɔ nnwuma pa ho mmɔden. 15 Eyi-
nom na ka, na tu ho fo, na yi ho ntɛn,
na wode ahyɛ wɔn yiye. Mma obi
mmmu wo abomfiaa.

## Ti 3

*Osetie*

Kae wɔn na wɔmmrɛ wɔn ho ase mma
mpanyinni ne tumi horow no, wɔnyɛ
osetie, wonsiesie wɔn ho mma adwuma
pa biara adwuma pa, 2 wonntwiri
obi, wɔnnyɛ atutupɛfo, wonnwo bɛtɛɛ,
na wonyi odwo nyinaa adi nkyerɛ
nnipa nyinaa.

*Adesrɛ*

3 Efisɛ yɛn nso, kan no na yɛyɛ
nkwasea, asoɔdenfo, nnipa a wɔfom-
fom, som akɔnnɔ ne anigyede horow,
te nnebɔne ne nitan mu a wɔn ho yɛ
ahi na wɔtentan wɔn ho wɔn ho. 4 Na
yɛn agyenkwa Onyankopɔn adɔeyɛ ne
nidɔ yii ne ho adi no, 5 emfi trenee
mu nnwuma a yɛayɛ mu, na mmom ɔno
ara ne mmɔborohunu nti na ɛma ɔnam
awo foforo aguare ne Honhom Kron-
kron foforoyɛ so gyee yɛn nkwa.
6 Ɛno na ɔnam yɛn agyenkwa Yesu
Kristo so hwie guu yɛn so pii, 7 na
wɔnam ne dom so abu yɛn bem ama
yɛayɛ daa nkwa no anidaso so adedifo.
8 Ɛyɛ nokwasɛm, na eyinom na mehwɛ
sɛ wohyɛ mu den, na wɔn a wɔagye
Onyankopɔn adi no adwen sɛnea
wɔbɛbɔ nnwuma pa ho mmɔden.
Eyinom ne nea ɛyɛ fɛ na eye ma nnipa.

*Afotu horow bi*

9 Na nkwasea akyinnyegye ne anato
ne kunsunkunsun ne mmara ho akasa-

**13** 2 Ti 4, 2. **14** 1 Ti 4, 7. **15** Mat 15, 11; Rom 14, 20. **16** 2 Ti 3, 5. —
**1** 1 Ti 6, 3; 2 Ti 1, 13. **2** 1 Ti 5, 1. **3** 1 Ti 3, 11. **5** Efe 5, 22.
**7** 1 Ti 4, 12; 1 Pe 5, 3. **8** 1 Pe 2, 15. **9** Efe 6, 5; 1 Ti 6, 1; 1 Pe 2, 18. **10** Tito 1, 3.
**12** Efe 1, 4. **13** 1 Ko 1, 7; Flp 3, 20. **14** Gal 1, 4; 1 Ti 2, 6; Efe 2, 10.
**15** 1 Ti 4, 12. — **1** 1 Pe 2, 13. **2** Flp 4, 5. **3** 1 Ko 6, 11; Efe 2, 2; 5, 8.
**4** Tito 2, 11. **5** Efe 2, 8–9; Yoh 3, 5; Efe 5, 26. **6** Yoel 2, 28. **8** Tito 3, 14.
**9** 1 Ti 4, 7.

kasa de, twe wo ho fi ho; efisɛ enye
mma hwee, na ɛyɛ hunu. 10 Nkye-
kyem farebae a woakasa akyerɛ no
pɛnkoro ne ne mprenu no, pa no!
11 Na hu sɛ, nea ɔte saa no, ne ti asɛe,
na ɔyɛ bɔne bu n'ankasa ne ho fɔ wɔ mu.

*Ɔsrɛ ma ne ho*

12 Sɛ mesoma Artema anaa Tihiko
wo nkyɛn a, bɔ mmɔden bra me nkyɛn
wɔ Nikopoli, na ɛhɔ na mabɔ me tirim
sɛ merekodi awɔw bere. 13 Bɔ
mmɔden gya mmaranimfo Sena ne
Apolo kwan yiye, na anhia wɔn hwee.
14 Na ma yɛn nnipa no nsua nnwuma
pa ho mmɔdenbɔ nso mfa mmoa wɔn a
ehia wɔn, na aba ammɔ wɔn.

*Nkradi ne nkyia*

15 Wɔn a wɔne me wɔ hɔ nyinaa
kyiakyia wo. Kyiakyia wɔn a wɔdɔ
yɛn wɔ gyidi mu. Ɔdom nka mo
nyinaa.

**10** 2 Yoh 10; Mat 18, 15–16. **11** 1 Ti 6, 4–5. **12** 2 Ti 4, 12. **13** Aso 18, 24; 1 Ko 3, 5–6. **14** Tito 2, 14; Efe 4, 28; Mat 7, 19.

## PAULO NHOMA A ƆKYERƐW KƆMAA

# FILEMON

---

### Ti 1

*Nkyia*

Paulo, Kristo Yesu deduani, ne
onua Timoteo de kɔma Filemon, yɛn
dɔfo ne yɛn yɔnko dwumayɛni, 2 ne
onuabea Apia, ne Arkipo, yɛn yɔnko
sraani, ne asafo a ɛwɔ wo fi: 3 Ɔdom
ne asomdwoe a efi yɛn agya Onya-
nkopɔn ne Awurade Yesu Kristo nka
mo.

*Aseda*

4 Meda me Nyankopɔn ase daa
mekae wo me mpaebɔ mu, 5 sɛ mete
wo dɔ ne wo gyidi a wowɔ no Awurade
Yesu ne ahotefo nyinaa ho no nka,
6 na wo gyidi ayɔnkofa mu ayɛ den,
yiye nyinaa a ɛwɔ yɛn mu Kristo Yesu
fam no ho nimdeɛ mu. 7 Na mewɔ
wo dɔ ho anigye ne awerɛkyekye
bebree, sɛ woama ahotefo yam adwu-
dwo wɔn, onua.

*Onesimo*

8 Ɛno nti na anka meyɛ nnam pii
Kristo mu sɛ mede mɛhyɛ wo ade a ɛsɛ
ho, 9 na ɔdɔ nti mesrɛ wo mmom, me
akora Paulo sɛɛ a afei meyɛ Kristo
Yesu deduani nso: 10 mesrɛ wo mema
me ba a mewoo no wɔ nkyeree mu,
Onesimo 11 a kan no, ne ho nni mfaso
mma wo, na afei oye ma wo ne me
12 a masoma no wo nkyɛn bio; ɔno a
ɔte sɛ m'ankasa me yam, 13 anka
mepɛe sɛ misianka no ma ɔtra me nkyɛn,
na wasi w'ananmu asom me, asɛmpa no
nkyeree no mu. 14 Nanso mampɛ sɛ
mifi w'akyi meyɛ biribiara, na wo
yiyeyɛ anyɛ sɛ efi ɔhyɛ mu, na mmom
afi ɔpɛ mu. 15 Na ebia eyi nti na ɔne
wo tetew mu kakra, sɛ wubenya no
daa, 16 ɛnyɛ sɛ akoa bio, na mmom
nea ɔsen akoa, sɛ onua dɔfo a ɔyɛ ma
me titiriw, na ɛnkantom wo, ɔhonam
ne Awurade fam. 17 Enti sɛ wubu
me sɛ ɔyɔnko de a, gye no sɛ m'ankasa.
18 Na sɛ wayɛ wo bɔne bi, sɛ nso ɔde
wo ka bi a, bu brɛ me. 19 Me Paulo
na mede m'ankasa me nsa mekyerɛw
sɛ metua, na manka mankyerɛ wo sɛ,
nea wode me ɛho ka no ne wo ankasa
nso. 20 Yiw, onua, ma minnya wo ho
biribi a eye, Awurade mu, ma me

**1** Efe 3, 1. **2** Kol 4, 17. **3** Rom 1, 7. **6** Flp 1, 9. **7** 2 Ko 7, 4. **10** Kol 4, 9; 1 Ko 4, 15; Gal 4, 19. **13** Flp 2, 30. **14** 2 Ko 9, 7. **16** 1 Ti 6, 2. **20** Flm 7.

komam nsan me Kristo mu. 21 Mewɔ
wo setie ho anidaso nti na mekyerɛw
wo nhoma, na minim sɛ wobɛyɛ asen
nea maka yi po. 22 Nanso siesie
hɔhotrabere ma me, na m'ani da so sɛ
ɛnam mo mpaebɔ so na wɔde me
bɛkyɛ mo.

*Nkradi*

23 Epafra, me yɔnko deduani wɔ
Kristo Yesu mu, 24 Marko, Aristarko,
Dema ne Luka, me yɔnkonom adwu-
mayɛfo, kyiakyia wo. 25 Awurade
Yesu Kristo dom nka mo honhom.

**22** Flp 1, 25; 2, 24. **23** Kol 1, 7; 4, 12. **24** Kol 4, 10; 4, 14.

## NHOMA A WƆKYERƐW KƆMAA

# HEBRIFO

### Ti 1

*Onyankopɔn nam Kristo so kasa*

Onyankopɔn a tete no ɔnam mmere
horow ne su horow so kasa kyerɛɛ
agyanom, adiyifo no mu no, 2 nna a
edi akyiri yi mu ɔkasa kyerɛɛ yɛn, ɔba
a wayɛ no ade nyinaa difo a ɔnam no
so nso yɛɛ mmeresanten no mu. 3 Ɔno
ara a ɔyɛ n'anuonyam no haran ne ne
su sɛso na ɔde ne tumi asɛm so nneɛma
nyinaa mu no, ɔde n'ankasa ne ho
dwiraa yɛn bɔne no, ɔkɔtraa anuonyam
kɛse no nifa so ɔsorosoro, 4 na
wakyɛn abɔfo no mmoroso, sɛnea ne
din kunini a wanya no kyɛn wɔn de no.

*Kristo yɛ Onyankopɔn ba, na abɔfo yɛ n'asomfo*

5 Na abɔfo mu hena na waka akyerɛ
no pɛn sɛ:
Me ba ne wo,
me na mawo wo nnɛ,
na bio:
Mɛyɛ no agya,
na wayɛ me ɔba?
6 Na onya de abakan no ba wiase bio
a, ose: Ma Onyankopɔn abɔfo
nyinaa nsɔre no!
7 Na abɔfo no ho de, ose:
Ɔyɛ n'abɔfo mframa
ne n'asomfo ogyaframa,
8 na ɔba no ho de, ose:
Onyankopɔn, w'ahengua wɔ hɔ
daapem daapem,
w'ahenni poma yɛ poma a ɛteɛ.
9 Wodɔ trenee, na wukyi amumɔyɛ,
enti na Onyankopɔn, wo Nyankopɔn,
de ahosan ngo asra wo asen wo
mfɛfo.
10 Na:
Awurade, mfiase no, wohyɛɛ asase
ase,
na wo nsa ano nnwuma ne ɔsoro.
11 Ɛnonom bɛsɛe, na wo de, wowɔ hɔ
ara,
na ne nyinaa besuw sɛ atade,
12 na wobɛbobɔw no sɛ ofuratam,
na wɔasakrasakra no sɛ atade;
na wo de, wote sɛ wote ara,
na wo mfe renhi da.
13 Na abɔfo no mu hena ho na waka
pɛn sɛ:
Tra me nifa so
kosi sɛ mede w'atamfo mɛyɛ wo
nan ase ntiaso?
14 Wɔn nyinaa nyɛ ahonhom asomfo a
wɔn a wɔbɛyɛ nkwagye no difo no nti
wɔsoma wɔn sɛ wɔnkɔsom?

### Ti 2

*Asoɔden a wɔyɛ tia agyenkwa no*

Eyi nti ɛsɛ sɛ yeso nneɛma a yɛate
no mu ma ɛboro so, na yɛansiane ho da
bi. 2 Na sɛ asɛm a wɔnam abɔfo so
kae no timii, na mmarato ne asoɔden
biara nyaa n'akatua a ɛsɛ a, 3 yɛn
nso sɛ yɛammu nkwagye kɛse a ɛte
sɛɛ yi a, yebeguan afi mu dɛn? Ɛno na
Awurade fii ase kae no, wɔn a wɔtee
no hyɛɛ mu den de maa yɛn, 4 na

2 Dwom 2, 8; Yoh 1, 3; Kol 1, 16. **3** 2 Ko 4, 4; Kol 1, 15; Heb 9, 14; 9, 26; Mar 16, 19.
**4** Flp 2, 9. **5** Dwom 2, 7; 2 Sa 7, 14. **6** Rom 8, 29; Dwom 97, 7. **7** Dwom 104, 4.
**8** Dwom 45, 6–7. **10** Dwom 102, 25–27. **13** Dwom 110, 1. **14** Dan 7, 10; Dwom
34, 7; 91, 11. — **2** Aso 7, 53; Gal 3, 19. **3** Heb 10, 29; 12, 25.
**4** Mar 16, 20; 1 Ko 12, 4; 12, 11.

Onyankopɔn nso de nsɛnkyerɛnne ne
anwonwade ne ahoɔdenne horow ne
Honhom Kronkron a ɔkyekyɛɛ mu sɛ
ɔpɛ no dii ho adanse bi.

*Yesu nam owu mu kɔ anuonyam mu*

5 Efisɛ ɛnyɛ abɔfo ase na ɔde wiase
a ɛreba a yɛka ho asɛm no ahyɛ. 6 Na
obi di adanse baabi sɛ:

Ɔdesani ne hena a wokae no,
anaasɛ onipa ba ne hena a w'ani ku
ne ho?
7 Woama aka kakra na wato abɔfo,
wode anuonyam ne nidi abɔ no
abotiri,
na wode no asi wo nsa ano nnwuma
so,
8 wode ade nyinaa ahyɛ n'anan ase.

Na sɛ ɔde nneɛma nyinaa ahyɛ n'ase
yi, wannyaw biribiara a wamfa anhyɛ
n'ase. Na mprempren de, yennya
nhui sɛ wɔde nneɛma nyinaa ahyɛ
n'ase, 9 na nea wɔbrɛɛ no ase ma
ɛkaa kakraa na ɔtoo abɔfo a ɔne Yesu
no, yehu sɛ owu amanehunu nti wɔde
anuonyam ne nidi abɔ no abotiri, na
wafa Onyankopɔn dom so aka owu
ahwɛ ama onipa biara nipa.

*Ɔnam amanehunu so du ne pɛyɛ mu*

10 Na ɛfataa nea ne nti nneɛma
nyinaa wɔ hɔ na ɛnam no so na nneɛma
nyinaa wɔ hɔ, nea ɔde mma bebree baa
anuonyam mu no, sɛ ɔde wɔn nkwagye
safohene nam amanehunu mu bɛkɔ
pɛyɛ a ewie du mu.
11 Na nea ɔtew ho ne wɔn a wɔtew
wɔn ho nyinaa fi obiako, ne saa nti ɛnyɛ
no aniwu sɛ ɔbɛfrɛ wɔn anuanom,
12 sɛ:

Mɛbɔ wo din makyerɛ me nuanom,
asafo mu na mɛto ayeyi dwom
mama wo.

13 Na bio: Mede me ho mɛto no so.
Na bio nso: Hwɛ me ne mma a Onya-
nkopɔn de wɔn ama me no.

*Ɔsɔfo panyin Yesu de n'ankasa ne ho bɔ afɔre*

14 Enti sɛ mma no anya ɔhonam ne
mogya koro no bi no, saa ara na ɔno
nso faa mu bi, sɛ ɔnam owu so betu nea
ɔwɔ owu tumi a ɔne ɔbonsam no, 15 na
wagye wɔn a anka owu ho hu nti wɔayɛ
nkoa, nna a wɔde te ase nyinaa 16 Na
ampa ara, ɛnyɛ abɔfo na oso wɔn mu
gye wɔn, na mmom Abraham asefo na
oso wɔn mu gye wɔn. 17 Enti ehiaa
no sɛ ɔsɛ ne nuanom ade nyinaa mu,
na wayɛ mmɔborohunu ne nokware
sɔfo panyin, Onyankopɔn fam nneɛma
no mu, na wayɛ ɔman no bɔne ho mpata.
18 Na sɛ n'ankasa huu ɔsɔ a wɔsɔɔ no
hwɛɛ mu amane nti, otumi boa wɔn a
wɔsɔ wɔn hwɛ no.

## Ti 3

*Kristo sen Mose*

Ɛno nti, anuanom kronkron a mofra
ɔsoro frɛ no mu, monhwɛ yɛn asɛm a
yegyina so ka no ho somafo ne sɔfo
panyin Yesu 2 a odi nea ɔde no sii
hɔ no nokware sɛ Mose nso dii Nya-
nkopɔn fi nyinaa mu nokware no. 3 Na
oyi de, wɔabu no sɛ anuonyam bebree
sɛ no sen Mose, te sɛ nea osi ofi wɔ nidi
bebree sen ofi no. 4 Efisɛ ofi biara,
obi na osi, na nea osiesie nneɛma
nyinaa ne Onyankopɔn.

*Mose yɛ ɔsomfo pa*

5 Na Mose de, odii Nyankopɔn fi
nyinaa mu nokware sɛ ɔsomfo, sɛ obedi
nsɛm a wɔrebɛka da bi no ho adanse.
6 Na Kristo de, odi ne fi so sɛ ɔba; nso
ne fi no ne yɛn, nanso gye sɛ yeso
anidaso no ho nnam ne ahohoahoa mu
pintinn kosi ase.

*Akyinnyegye ne asoɔden ho kɔkɔbɔ*

7 Enti, sɛnea Honhom Kronkron
ka no:

Ɛnnɛ, sɛ mote ne nne a,
8 mummpirim mo koma, sɛ ntawntaw
no mu,
sɔhwɛ da no wɔ sare so hɔ,
9 nea mo agyanom gyigyee m'ano
no; wɔsɔɔ me hwɛɛ,
nanso wɔanya me nnwuma nhui
mfirihyia aduanan.
10 Enti saa awo ntoatoaso yi ho yɛɛ
me ahi,
na mekae sɛ: Wɔfom so daa wɔ wɔn
komam.
Nanso wɔn de, wɔanhu m'akwan;
11 sɛnea mekaa ntam m'abufuw mu no:
Wɔrenhyɛn me home mu.
12 Monhwɛ yiye, anuanom, na koma

6 Dwom 8, 4–6. 9 Flp 2, 8–9. 10 Rom 11, 36. 11 Mar 3, 34–35; Mat 25, 40; Yoh
20, 17. 12 Dwom 22, 22. 13 Yes 8, 17; 8, 18. 14 Heb 2, 17; 2 Ti 1, 10; Yoh 12, 31.
17 Flp 2, 7. 18 Heb 4, 5. — 1 Heb 4, 14. 2 Num 12, 7. 6 Efe 2, 19.
7 Dwom 95, 7–11. 8 Ex 17, 7; Num 20, 2–5. 11 Num 14, 21–23.

bɔne a ennye nni amma mo mu biara
mu, na wanwae amfi Nyankopɔn
teasefo ho.

*Nokwaredi ho hia*

13 Na mmom muntutu mo ho fo da
biara a wɔda so bɔ din sɛ "ɛnnɛ" no,
na bɔne nnaadaa ampirim mo mu biara
koma. 14 Na yɛanya Kristo ho biribi,
nanso gye sɛ, nea yefii ase de yɛn ho
too so no, yɛso mu pintinn kosi ase.
15 Sɛ wɔka sɛ:
Ɛnnɛ, sɛ mote ne nne a,
mummpirim mo koma sɛ ntawntaw
no mu a,—
16 na ɛhefo na wɔtee a wodii ntawntaw
no?

*Yudafo abakɔsɛm mu kyerɛ bi*

Ɛnyɛ wɔn a wɔnam Mose so fii
Misraim nyinaa? 17 Na ɛhefo ho na
ɛyɛɛ no ahi mfirihyia aduanan no?
Ɛnyɛ wɔn a wɔyɛɛ bɔne a wɔn amu
guguu sare so no? 18 Na ɛhefo na
ɔkaa wɔn ntam sɛ wɔrenhyɛn ne home
mu? Ɛnyɛ wɔn a wɔyɛɛ asoɔden no?
19 Na yehu sɛ ogye a wɔannye anni
nti, wɔantumi ankɔ mu.

## Ti 4

*Yɛnam gyidi so du ɔsoro ahenni mu*

Enti momma yensuro, na sɛ wɔagyaw
ne home mu kɔ ho bɔhyɛ nti, mo mu
biara anyɛ sɛ waka akyiri. 2 Na
wɔaka asɛmpa nso akyerɛ yɛn sɛ wɔn
ara; nanso wɔannya asɛm a wɔtee no
ho mfaso, efisɛ ɛne gyidi anni afra,
wɔn a wɔtee no mu. 3 Na yɛn a
yɛagye adi kɔ ɔhome no mu, sɛnea
ɔkae sɛ:
Mekaa ntam m'abufuw mu sɛ:
Wɔrenhyɛn me home mu.
Nanso wofi wiase asehyɛ awie
nnwuma no dedaw. 4 Na baabi ɔka
ɛda a ɛto so ason no ho asɛm sɛɛ sɛ:
Na Onyankopɔn homee da a ɛto so
ason fi ne nnwuma nyinaa mu. 5 Na
ɛhanom ɔka bio sɛ:
Wɔrenhyɛn me home mu.

*Onyankopɔn bɔhyɛ so sen Kanaan asase sodi*

6 Enti, sɛ aka sɛ ebinom bɛkɔ mu na
asoɔden nti wɔn a wɔkaa wɔn asɛmpa
no kan no ankɔ mu nti, 7 ɔhyɛɛ da bi
bio nam Dawid so kae sɛ: "Ɛnnɛ,"—
ɛkyɛe saa no, ɔkae sɛnea yɛabɔ din
dedaw no sɛ:
Ɛnnɛ, sɛ mote ne nne a,
mummpirim mo koma!
8 Na sɛ Yosua ama wɔahome a, anka
akyiri yi wammɔ da foforo din bio.
9 Ɛnde na homedadi aka ama Onya-
nkopɔn man. 10 Na nea wahyɛn ne
home mu no, ɔno nso home fii ne
nnwuma ho, sɛnea Onyankopɔn home
fii ne de ho no.

*Kɔkɔbɔ*

11 Enti momma yɛmmɔ mmɔden
nhyɛn ɔhome no mu, na obi anhwe ase
anyɛ asoɔden koro no ara ho nhwɛso.
12 Na Onyankopɔn asɛm wɔ nkwa, na
ahoɔden wɔ mu, na ano yɛ nnam sen
nkrante anofanu biara, na ehwirew
mu kodu sɛ ɛpaapae ɔkra ne honhom,
akwaa ne hon mu, na ɛyɛ koma nsu-
suwii ne adwene temmufo. 13 Na
enni abɔde biara a ɛnna adi n'anim, na
ade nyinaa ho da hɔ, na ɛso abue, nea
yɛne no wɔ asɛm no anim.

*Yɛn sɔfo panyin no dɔ*

14 Enti, sɛ yɛwɔ ɔsɔfo panyin kɛse a
watwa ɔsoro mu, Yesu, Onyankopɔn
ba no, yi, momma yenso yɛn asɛm a
yegyina so ka no mu dennen. 15 Na
yenni ɔsɔfo panyin a ontumi nhu yɛn
mmerɛwyɛ mma yɛn, na mmom nea
wɔasɔ no ahwɛ ade nyinaa mu sɛ yɛn
ara, nso onni bɔne. 16 Enti momma
yɛmfa nnam mmra ɔdom ahengua no
anim, na yɛanya mmɔborohunu, na
yɛahu ɔdom, na ɛbere a ɛsɛ mu aboa yɛn.

## Ti 5

*Ɛsɛ sɛ ɔsɔfo panyin no yɛ onipa*

Na ɔsɔfo panyin biara, woyi no fi
nnipa mu hyɛ no sɔfo ma nnipa, Onya-
nkopɔn fam nneɛma ho, na bɔne nti ɔde
ayɛyɛde ne afɔre ama, 2 sɛ obi a
obetumi ahu ama wɔn a wonnim na
wɔfom so no, esiane sɛ mmerɛwyɛ
atwa ɔno nso ho ahyia. 3 Na ɛno nti
ɛsɛ sɛ ɔbɔ bɔne ho afɔre ma ne ho,
sɛnea ɔbɔ ma ɔman no.

13 1 Te 5, 11. 14 Heb 6, 11. 15 Heb 3, 7. 17 1 Ko 10, 10. 18 Heb 3, 11. —
3 Dwom 95, 11; Heb 3, 11. 4 Gen 2, 2. 7 Dwom 95, 7–8; Heb 3, 7.
8 Deut 31, 7; Yos 22, 4. 10 Adi 14, 13. 12 Yer 23, 29. 14 Heb 3, 1; 6, 20; 7, 26;
8, 1; 9, 11. 15 Heb 2, 17. 16 1 Yoh 3, 21; Rom 3, 25. — 2 Heb 4, 15.
3 Lev 9, 7; 16, 6.

*Onyankopɔn na ɔhyɛ obi sɔfo*

4 Na obi mfa saa nidi no mma ne ho,
na mmom nea Onyankopɔn afrɛ no te
sɛ Aaron nso. 5 Saa ara nso na Kristo
anhyɛ ne ho anuonyam sɛ ɔbɛyɛ ɔsɔfo
panyin, na mmom nea ɔka kyerɛɛ no sɛ:
Me ba ne wo,
me na mawo wo nnɛ!
6 Sɛnea ɔkae baabi nso sɛ:
Woyɛ daa sɔfo panyin,
Melkisedek akwan so.

*Onipa Yesu Kristo*

7 Ɔno na ne honam nna no mu ɔde
mpaebɔ ne nkotɔsrɛ brɛɛ nea obetumi
agye no afi owu mu wɔ nteɛm a emu yɛ
den ne nusu mu, na ɔfɛre nti wotiee no.
8 Ɔyɛ ɔba de, nanso osuaa amane a
ohui no mu osetie, 9 na onya yɛɛ pɛ
no, ɔyɛɛ wɔn a wotie no nyinaa daa
nkwagye farebae 10 a Onyankopɔn
bɔ ne din frɛ no Melkisedek akwan so
sɔfo panyin.

*Hebrifo mu Kristofo akyirisan*

11 Ɛno ho na yɛwɔ asɛm a ɛdɔɔso a
asekyerɛ yɛ den nso ka, efisɛ mo aso
asen. 12 Na ɛbere a anka ɛsɛ sɛ moyɛ
akyerɛkyerɛfo no, ehia mo bio sɛ wɔkyе-
rɛkyerɛ mo Onyankopɔn nsɛm mu
mfitiasesɛm, na moayɛ wɔn a ehia wɔn
nufu, na ɛnyɛ aduan a ɛyɛ den. 13 Na
obiara a onum nufu no nhuu trenee
asɛm no mu ɛ, na ɔyɛ akokoaa. 14 Na
aduan a ɛyɛ den no fata wɔn a wɔanyin
[honhom fam] a anem nti wɔn nkatede
akokwaw papa ne bɔne mu yiyi ho.

## Ti 6

*Nkɔso ho adesrɛ*

Enti momma yennyaw Kristo mfiase
asɛm no, na yɛmpere nkɔ nea ɛyɛ pɛ no
mu, na yɛamfa nnwuma funu mu
adwensakra ne Onyankopɔn ho gyidi,
2 ne asubɔ horow ho kyerɛ ne nsaguso
ne awufo sɔre ne daa atemmu anhyɛ
ase bio. 3 Eyi na sɛ Onyankopɔn ma
ho kwan a, yɛbɛyɛ.

*Kɔkɔbɔ*

4 Na entumi mma sɛ wɔn a wɔanya
hann pɛn, na wɔaka ɔsoro akyɛde no
ahwɛ, na wɔanya Honhom Kronkron
no bi, 5 na wɔaka Onyankopɔn asɛm
a eye ne wiase a ɛrebɛba no ahoɔden
horow ahwɛ, 6 na wɔafi ho ahwe ase
no, wɔbɛdan wɔn foforo akɔ adwensa-
kra mu, wɔn a wɔsɛn Onyankopɔn ba
no bio ma wɔn ho na wɔbɔ no ahohora
kyerɛ. 7 Na asase a ɛnom osu a ɛtaa
tɔ gu so, na efifi aduan a eye ma wɔn a
wɔn nti wɔdɔw no, nya Onyankopɔn hɔ
nhyira no bi. 8 Na nea efifi nsɔe ne
ohwirem no, ɛmfra, na ɛbɛn nnuabɔ a
n'awiei ne ɔhyew.

*Nneɛma pa a ɛbɛba*

9 Na sɛ yɛka saa nso a, adɔfo, mo
fam de, yɛn ani da nea eye sen sa a
ɛbata nkwagye ho so. 10 Efisɛ Onya-
nkopɔn nyɛ nea ɔnteɛ a ne werɛ befi mo
adwuma ne mo dɔ mmɔden a mobɔe
ne din ho, sɛ mosom ahotefo na moda
so som wɔn. 11 Na yeyi yɛn yam pɛ
sɛ mo nyinaa mmiako mmiako yi saa
mmɔdenbɔ yi adi kyerɛ wɔ anidaso a
akyinnye nni mu koraa mu de kodu
ase, 12 na moanyɛ nyaa, na mmom
moayɛ wɔn a wɔnam gyidi ne abodwo-
kyɛre so nyaa bɔhyɛ no asuafo.

*Onyankopɔn bɔhyɛ*

13 Na Onyankopɔn hyɛɛ Abraham
bɔ no, onni nea ɔso sen no a ɔbɛka ne
ntam nti, ɔkaa n'ankasa ho ntam
14 sɛ: Ampa ara, nhyira na mehyira
wo, na ɔdɔ na mɛma woadɔ. 15 Na
ɔtɔɔ ne bo ase twɛnee saa no, ne nsa
kaa bɔhyɛ no. 16 Efisɛ nnipa ka nea
ɔso sen wɔn ntam, na ntuatuaano
nyinaa totwa ne ntanka a wɔde hyɛ
asɛm mu den. 17 Ɛno nti na Onya-
nkopɔn pɛ sɛ oyi n'atirimsɛm a ɛnsakra
kyerɛ bɔhyɛ no difo pefee no, ɔde ntam
gyinaa mu, 18 na yɛafa ade abien a
ɛnsakra a Onyankopɔn ntumi nni mu
atoro so anya afotu a emu yɛ den, yɛn
a yɛaguan abɛdɔ sɛ yebeso anidaso a
ɛda yɛn anim no mu. 19 Ɛno na yɛwɔ
sɛ ɔkra sɛkyɛ a ɛntew na etim hɔ a
ɛhyɛn mu de kosi mmɔhɔɔ no mu,
20 nea odikanfo bi hyɛn hɔ maa yɛn
no, ɔne Yesu a wayɛ Melkisedek akwan
so daa sɔfo panyin.

---

**4** Ex 28, 1. **5** Dwom 2, 7. **6** Dwom 110, 4; Heb 7. **7** Mat 26, 39–46.
**8** Flp 2, 8. **9** Yoh 17, 1; 17, 5. **12** 1 Ko 3, 1–3. **13** Efe 4, 14.
**14** Flp 1, 10; Rom 16, 19. — **4** Heb 10, 26–27; Mat 12, 31; 1 Yoh 5, 16.
**10** Heb 10, 32–34. **11** Heb 3, 14; Flp 1, 6. **13** Gen 22, 16–17. **16** Ex 22, 11.
**20** Heb 5, 6.

## Ti 7

*Ɔsɔfo panyin Yesu*

Na saa Melkisedek yi, Salem hene,
ɔsorosoro Nyankopɔn sɔfo,—Abraham
kokum ahene no na ɔresan aba no,
okohyiaa no hyiraa no. 2 Nso Abra-
ham maa no ade nyinaa so ntotoso du
du,—asekyerɛ mu ɔyɛ trenee hene kan,
na ɛno akyi nso ɔyɛ Salem hene, ɛne
asomdwoe hene,—3 onni agya nni na
nni anato, onni nna mfiase anaa nkwa
awiei, na wɔde no to Onyankopɔn ba
no ho, ɔyɛ ɔsɔfo de rekɔ so saa ara.

*Melkisedek sen Abraham*

4 Na monhwɛ onipa yi a agya panyin
Abraham maa no asade no so ntotoso
du du no sõ a ɔsõ! 5 Na wɔn a wofi
Lewi mma mu nya asɔfodwuma no nso
wɔ ahyɛde bi sɛ wonnye ntotoso du du,
sɛnea mmara no te, wɔ ɔman no, ɛne
sɛ, wɔn nuanom a wɔn nso fi Abraham
asen mu no, nkyɛn; 6 nanso nea
n'abusua mfi wɔn mu no gyee Abraham
hɔ ntotoso du du, na ohyiraa nea ɔwɔ
bɔhyɛ no. 7 Nso akyinnye biara nnim
sɛ nea ɔkyɛn so no na ohyira akumaa.

*Lewi ma ntotoso*

8 Na ɛha nso, nnipa a wowu na
wogye ntotoso du du, na ɛhɔ de, nea
wodi ne ho adanse sɛ ɔte ase no. 9 Na
yebetumi aka sɛ, Lewi nso a ogye
ntotoso du du no nam Abraham so maa
ntotoso du du no bi, 10 efisɛ bere a
Melkisedek behyiaa no no, na ɔda so
wɔ n'agya asen mu.

*Yudafo asɔfo nwie pɛyɛ*

11 Na afei sɛ pɛyɛ nam Lewifo
asɔfodi so ba a,—efisɛ ɛno so na ɔman
no nyaa mmara no,—anka dɛn hia na
ehia bio sɛ Melkisedek akwan so sɔfo
foforo bɛsɔre na wɔnka no sɛ Aaron
kwan so? 12 Na sɛ wɔsakra asɔfodi
no a, etwa sɛ wɔsakra mmara no nso.

*Yesu mfi Lewi abusuakuw mu*

13 Na nea wɔbɔ ne din ka nsɛm yi fi
abusuakuw foforo a obi mfii mu
mmɛyɛɛ afɔremuka ho adwuma pɛn
mu. 14 Efisɛ ɛda adi fann sɛ, Yuda
mu na yɛn Awurade puei, nso saa
abusuakuw yi Mose ammɔ din anka
asɔfodi ho hwee. 15 Na nea ɛma
asɛm no da adi fann koraa ne sɛ, ɔsɔfo
foforo sɔre Melkisedek nsɛso so 16 a
wɔamfa ɔhonam ahyɛde mmara so,
na mmom wɔnam nkwa a ɛnsɛe ahoɔden
so ayɛ no ɔsɔfo. 17 Na wodi ne ho
adanse sɛ:

Woyɛ Melkisedek akwan so sɔfo
daa.

*Yudafo asɔfodi atwam*

18 Na wotue ahyɛde bi a edi kan wɔ
emu ade a ɛyɛ mmerɛw na ɛho nni mfaso
ntia, 19 efisɛ mmara no anyɛ biribiara
pɛ, nanso wɔde anidaso a eye kyɛn so
a yɛnam so bɛn Onyankopɔn abesi
ananmu.

*Onyankopɔn hyɛɛ Kristo asɔfodi mu den*

20 Na sɛnea wɔankwati ntanka anyɛ
eyi no,—ɛwom sɛ wɔn de, wɔkwatii
ntanka yɛɛ asɔfo, 21 nanso oyi de, nea
ɔka kyerɛɛ no sɛ:

Awurade aka ntam, na ɔrennu ne ho,
Woyɛ ɔsɔfo daa, no, de ntanka na
ɛhyɛɛ no sɔfo,—

22 sɛnea apam a Yesu adi mu agyinam
yi ye kyɛn so ne no.

*Kristo yɛ ɔsɔfo a onwu da*

23 Na wɔn de, esiane sɛ owu amma
wɔantra hɔ nti, wɔyɛɛ asɔfo a wɔdɔɔso,
24 nanso oyi de, sɛ ɔte hɔ daa nti, odi
sɔfo a wɔnsakra. 25 Enti nso obetumi
agye wɔn a wɔnam no so ba Onya-
nkopɔn nkyɛn no koraa, efisɛ ɔte ase daa
sɛ obedi ama wɔn.

*Onyankopɔn ba a onni bɔne*

26 Na ɔsɔfo panyin a ɔfata yɛn ne saa
ɔsɔfo panyin yi a ne ho tew, onni bɔne,
ne ho nni nkekae, wɔayi no afi nne-
bɔneyɛfo ho, na wɔama no so akyɛn
ɔsoro. 27 Ɔno na enhia no daa, sɛ
asɔfo mpanyin no, sɛ ɔbɔ n'ankasa bɔne
ho afɔre kan ansa na wabɔ ɔman no de,
na mmom ɔde ne ho bɔɔ afɔre no, ɔyɛɛ
eyi prɛko. 28 Na mmara no hyɛ nnipa
a wɔyɛ mmerɛw asɔfo mpanyin, na
mmara no akyi ntanka asɛm no hyɛ
ɔba a wawie pɛyɛ daa no sɔfo panyin.

## Ti 8

*Ɔsoro asɔfodi*

Na nsɛm a yɛreka yi mu titiriw ni:
yɛwɔ saa ɔsɔfo panyin a wakɔtra tumi

---

**1** Gen 14, 18–20. **5** Num 18, 21. **11** Heb 7, 18–19. **14** Gen 49, 10; Yes 11, 1.
**17** Dwom 110, 4; Heb 5, 6. **19** Heb 9, 9. **21** Dwom 110, 4. **22** Heb 8, 6; 12, 24.
**25** Rom 8, 34; 1 Yoh 2, 1. **26** Heb 4, 14. **27** Lev 16, 6; 16, 15. **28** Heb 5, 1–2. —
**1** Heb 4, 14.

kɛse ahengua no nifa, ɔsoro 2 sɛ
kronkronbea ne nokware ntamadan a
Awurade ankasa, na ɛnyɛ onipa, pamee
no mu sɔfo.

*Mose mmara yɛ honhom fam nneɛma nsusuwso*

3 Na ɔsɔfo panyin biara wɔhyɛ no sɛ
ɔmfa ayɛyɛde ne afɔre mma, enti ɛsɛ sɛ
oyi nso nya biribi a ɔde bɛma. 4 Na
sɛ ɔwɔ asase so de a, anka ɔnyɛ ɔsɔfo
mpo, efisɛ asɔfo a wɔde ayɛyɛde ma,
sɛnea mmara no te, wɔ hɔ dedaw.
5 Wɔn na wɔsom ɔsoro nneɛma nhwɛso
ne sunsuma, sɛnea Mose rebesi ntama-
dan no, wɔka kyerɛɛ no sɛ: Hwɛ, yɛ ade
nyinaa sɛnea nsusuwso a wɔkyerɛɛ wo
bepɔw no so no te.
6 Na afei ne nsa aka asɔfodwuma a
ɛkyɛn so sɛ wayɛ apam a ɛkyɛn so a
wogyina bɔhyɛ a ɛkyɛn so so hyɛɛ ho
mmara no ntamgyinafo.

*Apam foforo bɔhyɛ*

7 Na sɛ kan apam no ho nni asɛm a,
anka wɔnhwehwɛ nea ɛto so abien no
tobew. 8 Na onunu wɔn sɛ:
Hwɛ, nna bi reba, Awurade na ose,
sɛ me ne Israel fi ne Yuda fi bɛpam
apam foforo,
9 ɛnte sɛ apam a me ne wɔn agyanom
pamee
da a misusoo wɔn nsa miyii wɔn
mifii Misraim asase so no;
efisɛ wɔn de, wɔantra m'apam mu,
na me nso mannwen wɔn so, Awu-
rade na ose.
10 Na eyi ne apam a nna no akyi me
ne Israel fi bɛpam no,
Awurade na ose:
Mede me mmara mɛhyɛ wɔn
adwenem,
na makyerɛw wɔ wɔn komam,
na mayɛ wɔn Onyankopɔn, na wɔn
nso ayɛ me ɔman.
11 Na obi renkyerɛ ne yɔnko, obi
renkyerɛ ne nua sɛ: Hu Awurade!
Na wɔn nyinaa behu me
afi wɔn mu akumaa so akosi ɔkɛse so.
12 Na mɛdom wɔn wɔn amumɔyɛ ho,
na wɔn bɔne de, merenkae bio.

13 Nea ɔka sɛ "foforo" yi no, ɔde ayɛ
kan de no dedaw; na nea ɛreyɛ dedaw
na ɛrebɔ akora no reyɛ avera.

## Ti 9

*Lewifo asɔfodi a enwie pɛyɛ*

Na afei, kan apam no nso wɔ ɔsom
ho nsiesiei ne wiase ha kronkronbea
de: 2 efisɛ wosii ntamadan bi a wosi
mu kan a ɔkaneadua ne ɔpon ne abodoo
a egu so wɔ mu a wɔfrɛ hɔ kronkronbea.
3 Na mmɔhɔɔ a ɛto so abien no mu wɔ
ntamadan a wɔfrɛ hɔ kronkron mu
kronkron. 4 Ɛwɔ sika aduhuamhyew
muka ne apam adaka a wɔde sika adura
ho nyinaa a sika pɔre a mana wɔ mu
ne Aaron poma a ɛfefɛwee ne apam
abopon no wɔ mu. 5 Na ɛso na
anuonyam Kerubim a ɛtrɛw mpata
agua no so si; nso yɛrentumi nka
nneɛma yi ho asɛm mmiako mmiako
mprempren.
6 Na wosiesie nneɛma yi saa a,
asɔfo no kɔ ntamadan a wosi mu kan
no mu daa kɔyɛ ɔsom ho nnwuma.
7 Na nea ɛto so abien no de, ɔsɔfo
panyin nko na afe daa ɔkɔ hɔ prɛko,
onnyaw mogya a n'ankasa ne ɔman no
mfomso nti ɔde kɔma. 8 Emu na
Honhom Kronkron kyerɛ eyi fann sɛ,
ɛbere a wonnya nyii kwan a ɛde kɔ
kronkron mu no adi nkyerɛe no, na
ntamadan a edi kan no da so si hɔ.
9 Na ɛno yɛ mfatoho de ma mprempren
bere yi, sɛnea wɔde ayɛyɛde nso ma,
ɛnè afɔre a entumi mma nea ɔsom no
nyɛ pɛ n'ahonim fam, 10 na ɛnè
nnuan ne anonne ne aguare horow yɛ
ɔhonam nsiesiei nko a ɛda hɔ sɛ wɔnyɛ
nkodu ɔsesɛw bere no.

*Kristo asɔfodi a ewie pɛyɛ*

11 Nanso, Kristo a ɔbae sɛ nnepa a
ɛrebɛba no ho sɔfo panyin, nam ntama-
dan a ɛso na ɛyɛ pɛ kyɛn so a wɔamfa
nsa ansi, ɛne sɛ, emfi adebɔ yi mu, mu,
12 nanso ɛnyɛ mpapo ne anantwi mma
mogya, na n'ankasa ne mogya so na
ɔnam kɔɔ kronkron mu prɛko konyaa
daa ogye. 13 Na sɛ mpapo ne anan-
twinini mogya ne nantwibere nso a

3 Heb 5, 1. 5 Kol 2, 17; Ex 25, 40. 6 Heb 7, 22; 12, 24; 2 Ko 3, 6.
8 Yer 31, 31–34; Heb 10, 16–17. 9 Ex 19, 5–6. 13 Rom 10, 4. — 2 Ex 25, 23;
25, 30–31. 3 Ex 26, 33. 4 Ex 16, 33; Num 17, 25; Ex 25, 16; 25, 21.
5 Ex 25, 18; 26, 34. 6 Num 18, 3–4. 7 Lev 16, 2; 16, 14–15. 8 Heb 10, 19.
9 Heb 10, 1–2. 10 Lev 11, 2; 15, 18; Num 19, 13. 11 Heb 10, 1; 6, 20.
13 Lev 16, 14–15; Num 19, 9.

wɔde dwira wɔn a wɔn ho agu fi, tew
wɔn ho kɔ ɔhonam ahofi mu a, 14 mpɛn
ahe ara na Kristo a ɔnam daa honhom
so de ne ho bɔɔ afɔre a ɛho nni dɛm
maa Onyankopɔn no mogya rentew
mo ahonim ho mfi nnwuma funu mu
nkɔsom Onyankopɔn a ɔte ase?

*Kristo yɛ Apam foforo ntamgyinafo*

15 Eyi nti na ɔyɛ Apam foforo
ntamgyinafo, na owu a owui de yɛɛ
kan apam no mu mfomso ho gye nti,
wɔn a wɔabɔ daa agyapade din afrɛ
wɔn no anya bɔhyɛ no. 16 Na nea
samansew wɔ no, ɛhɔ na etwa sɛ
wɔkyerɛ sɛ nea ɔhyɛe no awu, 17 na
samansew tim wɔ awufo so, na nea
ɔhyɛe no te ase a, anka emu nyɛ den
da. 18 Ɛno nti na wɔankwati mogya
anhyɛ kan apam no nso ase. 19 Na
Mose kaa ahyɛde biara ahyɛde kyerɛɛ
ɔman mu no nyinaa sɛnea mmara no
te wiei no, ɔfaa anantwi mma ne mpapo
mogya ne nsu ne kuntu kɔkɔɔ ne
sommɛ na ɔde petee nhoma no ankasa
ne ɔman no nyinaa so 20 kae sɛ:
Eyi ne apam a Onyankopɔn ahyɛ wɔ
mo ho no mogya. 21 Na ntamadan no ne
asɔfodwuma ho nneɛma nyinaa nso, ɔde
mogya no petee ho saa ara. 22 Na
ɛkame ayɛ sɛ ade nyinaa na wɔde
mogya tew ho, sɛnea mmara no te, na
mogya angu a, fafiri mma.

*Kristo afɔrepɛko a ɔbɔe*

23 Ɛnde na etwa sɛ wɔde eyinom
tew ɔsoro nneɛma no ho nhwɛso ho.
Na ɔsoro nneɛma no ankasa de, wɔde
afɔre a eye kyɛn eyinom na ɛtew ho.
24 Na Kristo anhyɛn kronkronbea a
wɔde nsa yɛe a ɛyɛ kronkronbea ankasa
no ho sɛnkyerɛnne no mu, na mmom
ɔhyɛn ɔsoro ankasa sɛ afei okoyi ne
ho adi Onyankopɔn anim ama yɛn.
25 Nanso wanhyɛn hɔ sɛ ɔde ne ho
bɛbɔ afɔre mpɛn pii, sɛnea ɔsɔfo panyin
de obi mogya hyɛn kronkronbea daa
afirihyia no; 26 ɛnde anka ɛsɛ no sɛ
ɔtaa hu amane fi wiase asefi, na afei a
wiase mmere rewie du yi, wayi ne ho
adi prɛko sɛ ɔnam afɔre a ɔde ne ho bɔe
so beyi bɔne. 27 Na sɛnea ɛda hɔ ma
nnipa sɛ wobewu prɛko na ɛno akyi
atemmu bɛba no, 28 saa ara nso na
Kristo a wɔde no bɔɔ afɔre prɛko sɛ
ɔnsoa nnipa bebree bɔne no bɛkwati
bɔne ayi ne ho adi ne mprenu so,
akyerɛ wɔn a wɔhwɛ no kwan no, de
wɔn akɔ nkwagye mu.

## Ti 10

*Mose bere so afɔrebɔ*

Na sɛ mmara no kura nnepa a ɛbɛba
no sunsuma na ɛnyɛ nneɛma no suban
ankasa nti, entumi mfa afɔre koro no
ara a wɔbɔbɔ no afe afe nyɛ wɔn a
wɔba no pɛ da; 2 na sɛ asɔrefo a
wɔatew wɔn ho prɛko nni bɔne ho
ahonim bio a, anka wɔannyae afɔrebɔ
anaa? 3 Na mmom bɔne ho nkae wɔ
mu daa afirihyia, 4 efisɛ anantwinini
ne mpapo mogya ntumi nyi bɔne.

*Onyankopɔn pɛ sɛ onipa de ne ho ma*

5 Enti ɔreba wiase no, ɔka sɛ:
Afɔre ne ayɛyɛde, woampɛ,
ɔhonam na woasiesie de ama me.
6 Ɔhyew afɔre ne bɔne ho afɔre ansɔ
w'ani.
7 Ɛno na mekae sɛ: Hwɛ, mereba,
wɔakyerɛw me ho asɛm wɔ nhoma
mmobɔwee no mu
sɛ merebɛyɛ nea wo, Onyankopɔn,
wopɛ.
8 Kan no, ɔka sɛ: Afɔre ne ayɛyɛde ne
ɔhyew afɔre ne bɔne ho afɔre, woampɛ,
nanso ansɔ w'ani, ɛne nea wɔnam
mmara so de ma. 9 Ɛno na ɔkae sɛ:
Hwɛ, maba sɛ merebɛyɛ nea wopɛ; oyi
nea edi kan, na ɔde nea ɛto so abien no
asi hɔ. 10 Saa ɔpɛ no mu na wɔnam
Yesu Kristo honam a ɔde bɛmae no so
atew yɛn ho prɛko.

*Kristo afɔrepɛko*

11 Na ɔsɔfo biara sɔfo gyina hɔ daa
resom, na ɔtaa bɔ afɔre koro no ara a
entumi nyi bɔne da. 12 Na ɔno de,
onya bɔɔ bɔne ho afɔre biako no,
ɔkɔtraa Onyankopɔn nifa ma ɛkɔ so
ara. 13 Na nea aka ne sɛ ɔtwɛn kodu
sɛ wɔde n'atamfo bɛyɛ ne nan ase
ntiaso. 14 Na ɔde afɔre koro a ɔbɔe

---

**14** 1 Pe 1, 18–19; 1 Yoh 1, 7; Adi 1, 5. **15** Heb 12, 24; 1 Ti 2, 5. **20** Ex 24, 6–8.
**21** Lev 8, 15; 8, 19. **22** Lev 17, 11; Efe 1, 7. **23** Heb 8, 5. **24** Heb 9, 11–12;
1 Yoh 2, 1. **26** 1 Ko 10, 11; Gal 4, 4; Heb 9, 12. **27** Gen 3, 19.
**28** Heb 10, 10; 10, 12; 10, 14. — **1** Heb 8, 5; 7, 19. **3** Lev 16, 21. **5** Dwom 40, 6–8.
**10** Heb 9, 12; 9, 28. **11** Ex 29, 38; Heb 10, 1. **12** Heb 10, 10; 10, 14.
**13** Dwom 110, 1. **14** Heb 10, 12.

no ayɛ wɔn a wɔtew wɔn ho no pɛ ma
ɛkɔ so ara.

*Wɔakyerɛw Apam foforo wɔ onipa koma mu*

15 Na Honhom Kronkron nso di yɛn
adanse. Efisɛ ɔkae kan sɛ:
16 Eyi ne apam a nna no akyi
me ne wɔn bɛpam no, Awurade na
ose:
Mede me mmara mɛhyɛ wɔn komam,
na makyerɛw wɔ wɔn adwenem,
17 na ɔka nso sɛ: na wɔn bɔne ne wɔn
mmarato nso merenkae bio.
18 Na nea eyinom fafiri wɔ no, bɔne ho
afɔrebɔ nni hɔ bio.

*Onyankopɔn anim kɔ kwan*

19 Enti, anuanom, sɛ yɛwɔ Yesu
mogya mu nnam a yɛde bɛkɔ kronkron
mu, 20 efisɛ watue emukɔ ama yɛn
ayɛ ɔkwan foforo a ɛwɔ nkwa a ɛfa
mmɔhɔɔ, ɛne sɛ ne honam mu, 21 ne
sɛ yɛwɔ Onyankopɔn fi so sɔfo kɛse nti,
22 momma yɛmfa nokware koma wɔ
gyidi a akyinnye nnim koraa mu mmɛn
sɛ nnipa a wɔapete wɔn koma ho afi
ahonim bɔne mu, na wɔde nsu kronn
aguare wɔn nipadua. 23 Momma
yenso anidaso asɛm a yegyina so ka no
mu pintinn, efisɛ ɔnokwafo ne nea
ɔhyɛɛ bɔ no, 24 na momma yɛnhwe-
hwɛ yɛn ho ntwetwe yɛn ho yɛn ho nkɔ
ɔdɔ ne nnwuma pa mu. 25 Na
mommma yennnyae yɛn ho yɛn ho
nhyiam, sɛnea ebinom anya nyɛe, na
mmom momma yentutu yɛn ho yɛn ho
fo, dodow a muhu sɛ ɛda no rebɛn no.

*Ɔwae yɛ ade a ɛyɛ hu*

26 Na sɛ yenya nya nokware no mu
nimdeɛ, na akyiri yi yɛboapa kɔyɛ
bɔne a, na bɔne ho afɔre biara nni hɔ
bio, 27 na mmom nea aka ne atemmu
akwanhwɛ bi a ɛyɛ hu, ne ogya a
ɛrebɛhyew atamfo no fram. 28 Sɛ obi
po Mose mmara a, ɔkwati mmɔboro-
hunu gyina adansefo baanu anaa
baasa anom asɛm so wu. 29 Akatua
a enye koraa bɛn na mususuw sɛ ɛsɛ
sɛ wɔde betua nea watiatia Onya-
nkopɔn ba no so, na wabu apam mogya a
wɔde atew ne ho no ahuhude, na
wasopa ɔdom honhom no? 30 Na
yenim nea ɔkae sɛ: Me na aweredi wɔ
me, me na metua ka. Na bio: Awurade
bebu ne man atɛn. 31 Onyankopɔn
a ɔte ase no nsam hwe yɛ hu.

*Adesrɛ bi*

32 Na monkae sɛ kan nna a munyaa
hann no, mumiaa mo ani huu ɔko
bebree mu amane. 33 Ebi ne sɛ
monam ahohora ne ahohia so yɛɛ
aguasode, ebi nso ne sɛ moyɛɛ wɔn a
wɔyɛɛ wɔn saa no mfɛfo. 34 Na
momaa nneduafo amane kaa mo, mode
anigye nso penee mo nneɛma fow sɛ
mowɔ ahode a eye kyɛn so ɔsoro a
ɛtra hɔ.

*Akatua*

35 Enti monntow mo nnam a ɛwɔ
akatua kɛse no nnkyene. 36 Na boa-
setɔ hia mo, na, sɛ muwie nea Onya-
nkopɔn pɛ no yɛ a, mo nsa aka bɔhyɛ no.
37 Na aka kakraa sɛ
na nea ɔbɛba no aba, na ɔrenkyɛ.
38 Na nea ɔteɛ no fi gyidi mu benya
nkwa,
na sɛ ɔtwe ne ho a, me kra ani rensɔ
no.
39 Na yɛn de, yɛmfra wɔn a wɔtwe wɔn
ho kɔ ɔsɛe mu mu, na mmom yɛfra
wɔn a wogye di kɔ ɔkra nkwagye mu
mu.

## Ti 11

*Gyidi su*

Na afei gyidi ne ade a yɛn ani da so
ho ahotoso ne nneɛma a yenhu ho
adansegye. 2 Na eyi mu na tetefo no
nyaa adanse pa. 3 Gyidi na yɛde hu
yɛn adwenem sɛ wɔde Onyankopɔn
asɛm asiesie mmeresanten mu nnasan-
ten, ma nea ani tuae fi nneɛma a ɛnna
adi mu na ɛbae.

*Habel*

4 Gyidi na Habel de bɔɔ afɔre a ɛso
kyɛn Kain de maa Onyankopɔn. Ɛno
so na ɔnam nyaa adanse sɛ ɔteɛ, efisɛ
Onyankopɔn dii n'ayɛyɛde ho adanse,
na ɛno so na ɔnam wui a ɔda so kasa.

---

**16** Yer 31, 33; Heb 8, 10. **17** Yer 31, 34; Heb 8, 12. **19** Mat 27, 51. **20** Heb 9, 8.
**22** Heb 4, 16; Efe 5, 26. **23** Heb 4, 14. **24** Heb 13, 1. **25** Heb 3, 13; 10, 37.
**26** Heb 6, 4–8. **28** Num 15, 30; Deut 17, 6. **29** Heb 2, 3. **30** Deut 32, 35–36.
**32** Heb 6, 4. **33** 1 Ko 4, 9. **34** Mat 6, 20; 19, 21; 19, 29. **36** Luk 21, 19.
**37** Hab 2, 3. **38** Hab 2, 4; Rom 1, 17. — **1** 2 Ko 5, 7. **3** Gen 1.
**4** Gen 4, 4; Mat 23, 35.

*Henok*

5 Gyidi nti na wɔfaa Henok kɔe na
wanhu owu; na wɔanhu no, sɛ Onya-
nkopɔn abɛfa no kɔ ntia; na ansa na
wɔfaa no kɔe no, onyaa adanse sɛ ɔsɔ
Onyankopɔn ani. 6 Na gyidi nnim a,
obi ntumi nsɔ ani. Na ɛsɛ nea ɔba
Onyankopɔn nkyɛn no sɛ ogye di sɛ
ɔwɔ hɔ, na ɔyɛ wɔn a wɔhwehwɛ n'akyi
kwan no katuafo.

*Noa*

7 Gyidi na nea wonnya nhui ho nsɛm
baa Noa nkyɛn no, ɔde daa ne ho so
siesiee adaka maa ne fi nkwagye, ɛno
so na ɔnam buu wiase fɔ, na ɔyɛɛ gyidi
ho trenee difo.

*Abraham*

8 Gyidi na wɔfrɛɛ Abraham no, ɔde
tie fi kɔɔ baabi a daakye obenya hɔ sɛ
agyapade, na ofii adi a onnim nea
ɔrekɔ. 9 Gyidi na ɔde kɔyɛɛ ɔhɔho
bɔhyɛ asase no so sɛ ananafo de so, na
ɔne bɔhyɛ koro no ara difo Isak ne
Yakob traa ntamadan mu. 10 Na
ɔtwɛn kurow a ɛwɔ nhyɛase a ne
kyekyefo ne yɛfo ne Nyankopɔn.

*Sara*

11 Gyidi na Sara nso de nyaa
ahoɔden nyinsɛnee, ɛbere a watwa ne
nyin mu, efisɛ obuu nea ɔhyɛɛ bɔ no
nokwafo. 12 Enti nso na obiako a
owui mpo woo nnipa a wɔdɔɔso sɛ
ɔsoro nsoromma ne mpoano nhwea a
wontumi nkan.

*Wɔn nyinaa hwɛɛ ɔsoro*

13 Gyidi so na eyinom nyinaa wuwui
a wɔn nsa anka bɔhyɛ no, na mmom
wohui akyirikyiri nko gye dii yɛɛ no
atuu kae sɛ wɔyɛ ahoho ne amamfrafo
asase so. 14 Na wɔn a wɔka saa no,
wɔde kyerɛ sɛ wɔhwehwɛ kurow bi a
ɛbɛyɛ wɔn ankasa de. 15 Na sɛ wɔde
nea wofi mu bae no a, anka wɔwɔ
adagyew sɛ wɔbɛsan akɔ. 16 Na afei
wɔhwehwɛ kurow a eye kyɛn so a ɛne
ɔsoro de. Enti wɔn ho nyɛ Onya-
nkopɔn aniwu sɛ wɔbɛfrɛ no wɔn Nya-
nkopɔn, efisɛ wasiesie kurow bi ama
wɔn.

*Wɔsɔɔ Abraham gyidi hwɛe*

17 Gyidi nti na wɔsɔɔ Abraham
hwɛe no, ɔde Isak kɔbɔɔ afɔre, na nea
ogyee bɔhyɛ no de ne ba koro no
kɔmae. 18 Ɔno na wɔka kyerɛɛ no
sɛ: Isak mu na wɔbɛfrɛ w'asefo.
19 Osusuwii sɛ Onyankopɔn betumi
anyan no afi awufo mu po; ɛhɔ nso na
onyaa no bio, wɔ mfatoho mu.

*Isak, Yakob ne Yosef*

20 Gyidi na Isak de hyiraa Yakob
ne Esau, nneɛma a ɛbɛba ho. 21 Gyidi
na Yakob rebewu no, ɔde hyiraa Yosef
mma baanu no, na omiaa ne pomatiri
so sɔree. 22 Gyidi na Yosef regyaa
mu no, ɔde bɔɔ Israel mma fi a wobefi
akɔ no din, na ɔhyɛɛ ne nnompe ho
samansew.

*Amram ne Yokebed*

23 Gyidi na wɔwoo Mose no, n'awofo
de koraa no so asram abiɛsa, efisɛ
wohui sɛ abofraa no ho yɛ fɛ, na
wɔansuro ɔhene mmara no.

*Mose*

24 Gyidi nti na Mose nyinii no,
wampɛ sɛ wɔfrɛ no Farao babea ba,
25 na ɔpawee sɛ ɔne Nyankopɔn man
behu amane mmom kyɛn sɛ ɔbɛte bɔne
mu dɛw nna tiaa bi. 26 Obuu Kristo
ahohora sɛ ahonya kɛse sen Misraim
ahonyade, efisɛ ɔhwɛɛ akatua no.
27 Gyidi nti na ogyaw Misraim a
wansuro ɔhene abufuw, na omiaa n'ani
traa mu sɛnea ohu nea wonhu no no.
28 Gyidi na ɔde dii Twam ne mogya-
pete no, na mmakan no sɛefo no anka
wɔn.

*Israelfo*

29 Gyidi na wɔde twaa Po Kɔkɔɔ no
sɛ fam a awo. Ɛno na Misrifo resɔ
ahwɛ no, ɛmenee wɔn. 30 Gyidi nti
na Yeriko afasu a wotwaa ho hyiae
nnanson no buruwii.

*Rahab*

31 Gyidi nti na aguaman Rahab a
ogyee akwansrafo no asomdwoe so no
ansɛe amfra wɔn a wɔannye anni no
mu.

5 Gen 5, 24. 7 Gen 6, 8–9; 6, 13–22; Rom 4, 20; 3, 22; 3, 24. 8 Gen 12, 1; 12, 4.
9 Gen 26, 3; 35, 12. 11 Gen 21, 2. 12 Rom 4, 19; Gen 22, 17.
13 Gen 23, 4; 47, 9. 16 Ex 3, 6. 17 Gen 22. 18 Gen 21, 12.
19 Rom 4, 17. 20 Gen 27, 28–29; 27, 39–40. 21 Gen 48, 15–16; 47, 31.
22 Gen 50, 24. 23 Ex 2, 2. 24 Ex 2, 11–12. 26 Heb 13, 13; 10, 34–35.
27 Ex 2, 15; 12, 51. 28 Ex 12, 12–13. 29 Ex 14, 22; 14, 27. 30 Yos 6, 20.
31 Yos 2, 11–12; 6, 17; 6, 23; Yak 2, 25.

*Gyidifo a aka no*

32 Na ɛdɛn na menka bio? Na sɛ
mereka Gideon, Barak, Samson, Yefta,
Dawid ne Samuel ne adiyifo no ho
asɛm a, anka adagyew bɛbɔ me.
33 Wɔn na wɔnam gyidi so ko dii
ahenni horow so nkonim, dii asɛn-
trenee, nyinyaa bɔhyɛ, siw agyata ano,
34 dum ogya tumi, guan nkrante ano,
nyaa ahoɔmmerɛw mu ahoɔden, yɛɛ
ɔko mu ahoɔdenfo, kaa ananafo mpa-
sua gui. 35 Mmea nsa kaa wɔn awufo
a wɔsɔree; na ebinom nso, wɔde wɔn
goruu atɔprɛ, na wɔampɛ ogye, na wɔn
nsa aka owusɔre a eye kyɛn so. 36 Na
afoforo huu animguasede ne ɔhwe,
mpokyerɛ ne duam nna nso. 37 Wosiw
wɔn abo, de ɔwan paee wɔn mu, sɔɔ
wɔn hwɛe, de nkrante kunkum wɔn.
Wokyinii nguanten ne mmerekyi
nhoma mu, ehiaa wɔn, wɔn ho guan
wɔn, wohuu amane. 38 Wɔn a wɔnsɛ
wiase, wokyinkyinii sare so ne mme-
pɔw so, abodan ne asase so atu mu.
39 Na eyinom nyinaa a wɔnam gyidi
so nyaa adanse pa no, wɔn nsa anka
bɔhyɛ no, 40 efisɛ Onyankopɔn asiesie
biribi a eye kyɛn so asie yɛn, na wɔa-
nkwati yɛn anyɛ wɔn pɛ.

## Ti 12

*Yesu ne ogyidini a owie pɛyɛ*

Ne saa nti yɛn nso, sɛ yɛwɔ adansefo
mununkum a ɛte sɛɛ a atwa yɛn ho
ahyia yi, momma yɛntow adesoa biara
adesoa ne bɔne a ɛnkyɛ na etwa yɛn ho
si gye yɛn asabawmu no ngu, na yɛmfa
boasetɔ ntu aperepere a ɛda yɛn anim
no mu mmirika, 2 nhwɛ gyidi mu
dikanfo ne ne wiefo Yesu a ɔhwɛɛ
anigye a ɛda n'anim tɔɔ ne bo ase huu
asɛndua ho amane, na wammu aniwu, na
wakɔtra Onyankopɔn ahengua nifa.

*N'amanehunu kyɛn yɛn de*

3 Na munsusuw nea ɔtɔɔ ne bo ase
tiee ntuatuaano a nnebɔneyɛfo de tuaa
n'ano bebree no ho yiye, na moammrɛ,
na mo kra antɔ piti.
4 Mo ne bɔne redi ako yi, munnya
nsiw ano nkoduu mogya mu ɛ, 5 na
mo werɛ afi afotu a ɛkasa kyerɛ mo sɛ
mma no sɛ:

Me ba, mmu Awurade asotwe ade
ketewa,
nanso oyi wo ntɛn a, mma wo bo
nntu.
6 Na nea Awurade dɔ no no na ɔtwe
n'aso,
na ɔhwe ɔba biara a ogye no.

*Ɛyaw fi Onyankopɔn dɔ mu*

7 Sɛ muhu asotwe mu amane tra mu
a, Onyankopɔn yɛ mo sɛ mma. Na
ɔba bɛn na ɔwɔ hɔ a n'agya ntwe n'aso?
8 Na sɛ munni asotwe a wɔn nyinaa
anya bi no bi a, ɛnde na moyɛ aguaman
mma, na ɛnyɛ mma pa. 9 Bio, yɛwɔ
yɛn honam fam agyanom sɛ asotwefo
na yɛfɛree wɔn. So yɛremfa yɛn ho
nhyɛ ahonhom agya no ase nkyɛn sa
pii mmom, na yɛatra ase? 10 Na wɔn
de, wɔtwee yɛn aso nna kakraa bi
sɛnea eye wɔn ani so nko, na ɔno de,
yɛn yiye nti na ɔtwe yɛn aso, na yɛanya
n'ahotew no bi. 11 Na asotwe biara
asotwe, mprempren de, ɛnyɛ yɛn sɛ
anigyede, na mmom awerɛhowde,
nanso akyiri no, ɛsow asomdwoe aba
a ɛyɛ trenee ma wɔn a wɔnam so asɔ
wɔn ahwɛ no.

*Anigye, odwo ne ɔwɛn*

12 Enti monhyɛ nsa a emu agow ne
nkotodwe a ahodwow no mu den bio.
13 Na munsiesie ɔkwan trenee mma
mo anan, na nea atɔ apakye no antere
ho, na mmom wɔasa no yare.
14 Munni mo ne nnipa nyinaa ntam
asomdwoe ne ahotew a obi kwati a,
ɔrenhu Awurade no akyi. 15 Na
monhwɛ yiye na obi amfi Nyankopɔn
dom ho anka akyiri, na awɔnwene
ntini bi amfifi anyɛ ɔhaw bi, na amfa
nkekae ammɛkeka nnipa bebree,
16 na obi anyɛ oguamammɔfo anaa
ohuhuni sɛ Esau a ɔtɔn n'abakan gyee
aduan koro; 17 efisɛ munim sɛ, akyiri
no nso a ɔpɛe sɛ onya nhyira no,
wɔpaa no, na ɔde nusu hwehwɛɛ
adwensakra kwan de, nanso wanhu.

---

32 Ate 6, 11; 4, 6; 15, 20; 12, 7. 33 Ate 14, 6; 1 Sa 17, 34–35; Dan 6, 22.
34 Dan 3, 23–25. 35 1 Ah 17, 23; 2 Ah 4, 36. 36 Yer 20; 37; 38. 37 2 Be 34, 21. —
1 Rom 7, 21; Heb 10, 36; 1 Ko 9, 24. 3 Luk 2, 34. 5 Mmb 3, 11–12. 6 Adi 3, 19.
8 Dwom 73, 14–15. 9 Num 16, 22. 11 2 Ko 4, 17–18. 12 Yes 35, 3.
13 Mmb 4, 26. 14 Rom 12, 18; 2 Ti 2, 22. 15 Deut 29, 18. 16 Gen 25, 33–34.
17 Gen 27, 30–40.

*Nsonoε a εda Sinaι ne Sion ntam*

18 Na moamma bepɔw a wɔde nsa
ka no ho, ne ogya a εrehyew ne omu-
nunkum kusuu ne esum ne mframa a
εbɔ huu 19 ne torobεnto gyigye ne
nsεm nne a wɔn a wɔtee no srεe sε
wɔmmfa asεm bi nnka wɔn ho bio no
ho. 20 Na wɔantumi nea wɔhyεe a
ese: Na sε aboa bi mpo ho kɔka bepɔw
no a, wonsiw no abo. 21 Na nea epuei
no yε hu pii nti, Mose kae sε: Misuro,
na me ho popo! 22 Na mmom, moaba
Sion bepɔw ne Onyankopɔn teasefo
kurow, ɔsoro Yerusalem, ho, ne abɔfo
mpempem nhyiam, 23 ne mmakan a
wɔakyerεw wɔn din wɔ ɔsoro no bagua,
ne nnipa nyinaa ɔtemmufo, Onya-
nkopɔn, ne atreneefo a wɔayε pε
ahonhom, 24 ne Apam foforo ntam-
gyinafo Yesu, ne mogya a wɔpete
a εkasa yiye sen Habel de ho.

*Osetie ho hia*

25 Monhwε na moampo nea ɔkasa
no. Na sε wɔn a wɔpoo nea ɔkasae
asase so no anguan a, yεn mmom na
sε yεdan fi nea ofi soro kasa no ho a,
yεrenguan. 26 Ɔno na εbere no mu
ne nne wosow asase, na afei wahyε
ase sε: Mεwosow prεko bio, εnyε asase
nko, na ɔsoro nso. 27 Na asεm "prεko
bio" no kyerε nneεma a wɔwosow no
nsakrae, sε εyε ade a wɔayε, na nneεma
a εnwosow no atra hɔ.

*Aseda nnyinaso bi*

28 Enti sε yεanya ahenni a εnwosow
yi, momma yεmfa aseda mmra, mfa so
nsom Nyankopɔn sεnea εsɔ n'ani wɔ
fεre ne ahodaso mu. 29 Efisε yεn
Nyankopɔn yε ogya a εhyew nso.

## Ti 13

*Onuadɔ ne ahotew*

Onuadɔ ntra hɔ daa. 2 Ahɔhoyε
nso, mommma mo ani mmpa so; efisε
eyi so na ebinom nam yεε abɔfo hɔho a
wɔn ani nni so. 3 Monkae nneduafo,
sεnea mo ne wɔn na εda duam, ne wɔn
a wohu amane biara, sε mo ankasa nso
da so wɔ ɔhonam mu yi. 4 Wonni
aware ni, ade nyinaa mu, na wonngu
aware mpa ho fi; efisε nguaman ne
awaresεefo de, Onyankopɔn bebu wɔn
atεn.

*Fa wo ho to Nyankopɔn so*

5 Mommma sikanibere mmma mo
abrabɔ mu, na mompene nea mowɔ;
efisε ɔno ankasa aka sε: Merennyaw wo,
nanso merempa wo da. 6 Na εma
yεde nnam ka sε:

Awurade ne me boafo, merensuro;
onipa betumi ayε me'dεn?

*Nokware a εsε sε wodi Kristo*

7 Monkae mo mpanyimfo a wɔaka
Onyankopɔn asεm akyerε mo;
monhwε wɔn abrabɔ awiei nsua wɔn
gyidi. 8 Yesu Kristo no ara wɔ hɔ
nnεra, εnnε, εne daapem nyinaa.
9 Mommma kyerε horow ne nsεm
foforo mmfa mo nnkyinkyini, na eye sε
wɔde ɔdom hyε koma den, na εnyε
nnuan a wɔn a wodii no nni ho mfaso
bi. 10 Yεwɔ afɔremuka a wɔn a
wɔsom ntamadan no nni ho kwan
sε wodi ho biribi. 11 Na mmoa a bɔne
nti ɔsɔfo panyin de wɔn mogya kɔ
kronkron mu no, wɔhyew wɔn afunu
nsra no akyi. 12 Na Yesu nso, nea
εbεyε na ɔde n'ankasa ne mogya atew
ɔman no ho nti, ohuu amane, kurow no
pon akyi. 13 Ɛno nti momma yemfi
adi nkɔ ne nkyεn nsra no akyi nkɔsoa
n'ahohora. 14 Na yenni kurow a εtra
hɔ daa wɔ ha, na mmom nea εbεba no
akyi kwan na yεhwehwε.
15 Enti momma yεmfa no so mmɔ
Onyankopɔn ayeyi afɔre daa, εne ano-
fafa a εbɔ no abodin no aba. 16 Na
yiyeyε ne adekyε na mommma mo ani
mmpa so, efisε saa afɔrebɔ no sɔ
Onyankopɔn ani.

*Osetie*

17 Muntie mo mpanyimfo na
mommrε mo ho ase mma wɔn, efisε
wɔn na wɔwεn mo kra sε wɔn a wobebu

---

18 Ex 19, 12; 19, 16; 19, 18; Deut 4, 11. 19 Ex 20, 19. 20 Ex 19, 13.
22 Adi 14, 1; Gal 4, 26; Adi 21, 2; 5, 11. 23 Luk 10, 20. 24 Heb 9, 15; 11, 4; Gen 4, 10.
25 Heb 2, 2; 10, 28–29. 26 Hag 2, 6. 29 Deut 4, 24; 9, 3. — 1 Yoh 13, 34; 2 Pe 1, 7.
2 Rom 12, 13; 1 Pe 4, 9; Gen 18, 3; 19, 2–3. 3 Mat 25, 36. 4 Gal 5, 19; 5, 21; Efe 5, 5.
5 1 Ti 6, 6; Yos 1, 5. 6 Dwom 118, 6. 7 Heb 13, 17; 1 Ko 4, 16.
8 1 Ko 3, 11; Adi 1, 17. 9 Efe 4, 14; 2 Ko 1, 21; Rom 14, 17. 10 Heb 8, 4–5.
11 Lev 16, 27. 12 Mat 21, 39; Yoh 9, 22. 13 Heb 11, 26; 12, 2.
14 Heb 11, 10; 12, 22. 15 Dwom 50, 14; 50, 23; Hos 14, 2. 16 Flp 4, 18.
17 1 Te 5, 12; Hes 3, 18

ho akontaa, na wɔde anigye ayɛ, na
ɛnyɛ ahomegu; efisɛ eyi nyɛ mfaso bi
mma mo.

*Mpaebɔ ho adesrɛ*

18 Mommɔ mpae mma yɛn; efisɛ
yenim pefee sɛ yɛwɔ ahonim pa, pɛ sɛ
yɛbɔ yɛn bra yiye ade nyinaa mu.
19 Na mesrɛ mo ara yiye sɛ monyɛ eyi,
na wɔadan me ama mo ntɛm pa.

*Nkradi*

20 Na asomdwoe Nyankopɔn a ɔnam
daa apam no mogya so ayi nguan no
hwɛfo kɛse a ɔne yɛn Awurade Yesu afi
awufo mu no, 21 onsiesie mo ade pa
biara mu mma monyɛ nea ɔpɛ, na ɔmfa
Yesu Kristo so nyɛ mo mu ade a ɛsɔ
n'ani. Ɔno na anuonyam wɔ no daa
daa. Amen.

*Awiei*

22 Anuanom, mesrɛ mo sɛ, muntie
afotusɛm yi; efisɛ makyerɛw no nsɛn-
tiaa bi mamena mo. 23 Munhu sɛ
wɔagyaa yɛn nua Timoteo; na sɛ ɔba
ntɛm pa a, me ne no bɛba abehu mo.
24 Munkyia mo mpanyimfo nyinaa ne
ahotefo nyinaa. Wɔn a wofi Italia
kyia mo. 25 Ɔdom nka mo nyinaa.

18 2 Ko 1, 12. 20 Yoh 10, 11; 1 Pe 2, 25.

# YAKOBO

## NHOMA

---

### Ti 1

*Nkyia*

Yakobo, Onyankopɔn ne Awurade
Yesu Kristo akoa, kyerɛw kɔma mmu-
suakuw dumien a wɔahwete no sɛ:
Anigye nka mo.

*Gyidi ne ɔbra ho sɔhwɛ*

2 Me nuanom, sɛ mohwe sɔhwɛ
ahorow bebree mu a, mummu no
anigye koraa, 3 na munhu sɛ mo
gyidi sɔhwɛ a anya awiei pa yɛ boasetɔ.
4 Na momma boasetɔ no nwie n'adwu-
mayɛ pɛ, na moayɛ pɛ ne mu, na anka
mo biribi.

*Nyansa a efi Nyankopɔn*

5 Na sɛ ɛka mo mu bi nyansa a,
ommisa Onyankopɔn a ɔma nnipa
nyinaa ade kwa na ahohora nnim no,
na wɔde bɛma no. 6 Na gyidi mu na
ommisa, na onnnye biribiara ho kyim,
efisɛ nea ogye kyim no te sɛ ɛpo
asorɔkye a mframa bɔ de no redi
akɔneaba. 7 Na mma saa onipa no
nnsusuw sɛ obenya Awurade hɔ biribi.
8 Onipa a ne kra yɛ nta hinhim n'akwan
nyinaa mu.

*Aniani nneɛma rentra hɔ daa*

9 Na ma onua a wabrɛ ase nhoahoa
ne ho, ne so a wɔrema no mu, 10 na
ɔdefo nso, n'ase a wɔrebrɛ no mu, efisɛ
ɔbɛsen akɔ sɛ wuram nhwiren. 11 Na
owia de ne hyehye fi na ɛhyew wura no
a, na ne nhwiren apo, na n'ahoɔfɛ asɛe;
saa ara na ɔdefo nso bekisa n'akwan so.

*Bɔne mfiase ne ɛso aba*

12 Nhyira ne onipa a ɔtɔ ne bo ase
sɔhwɛ mu. Na sɛ onya yɛ emu tɔtorɔtɔɔ
a, obenya nkwa abotiri a Awurade de
ahyɛ wɔn a wɔdɔ no bɔ no.
13 Sɛ wɔsɔ obi hwɛ a, mma ɔnnka sɛ:
Onyankopɔn na ɔsɔ me hwɛ; efisɛ
bɔne bi nsɔ Onyankopɔn nhwɛ, na ɔno
nso nsɔ obiara nhwɛ. 14 Na wɔsɔ
obiara hwɛ a, na ɛyɛ n'ankasa akɔnnɔ
a egyigye na ɛdaadaa no na ɛsɔ no hwɛ;

1 1 Pe 1, 1. 2 Rom 5, 3–5. 5 Mmb 2, 3–6. 6 Mar 11, 24. 9 Yak 2, 5.
10 1 Pe 1, 24. 11 Yes 40, 6–7. 12 2 Ti 4, 8. 14 Rom 7, 7–8.

15 ansa na akɔnnɔ no nyinsɛn a, ɛwo
bɔne, na bɔne no wie nyin a, ɛwo owu.

*Ade pa nko na efi Nyankopɔn*

16 Me nuanom adɔfo, mommma
wɔnnnaadaa mo. 17 Akyɛde pa nyinaa
ne adekyɛde a ɛyɛ pɛ nyinaa fi soro, efi
hann agya no nkyɛn na ɛba. Ɔno na
nsakrae ne adannan sunsuma nni ne
mu. 18 Ɔnam n'ankasa pɛ so na ɔde
ne nokwasɛm woo yɛn, sɛ yɛnyɛ n'abɔde
no mu adekan bi.

*Ahosohwɛ*

19 Me nuanom adɔfo, munim eyi.
Ma nnipa nyinaa nyɛ ntɛm ntie, nyɛ
nyaa nkasa, na wɔnyɛ nyaa mfa abu-
fuw; 20 efisɛ onipa abufuw nyɛ
Onyankopɔn trenee mu ade. 21 Enti
munyi efi ne bɔne mmoroso nyinaa
ntow nkyene, na momfa odwo nnye
asɛm a wɔatɛw no mo mu a ebetumi
agye mo kra no.

*Osetie mu nhyira*

22 Na monyɛ asɛm no yɛfo, na
monnyɛ atiefo nko nnsisi mo ho.
23 Na sɛ obi yɛ asɛm no tiefo na ɔnyɛ
ɔyɛfo a, ɔte sɛ onipa a ɔhwɛ n'anim
suban ahwehwɛ mu; 24 na ɔhwɛ ne
ho na ɔkɔ, na ntɛm ara na ne werɛ afi
su ko a okurae. 25 Na nea ɔkotow
hwɛɛ adehyedi mmara a ɛyɛ pɛ no mu,
na ɔtraa mu, na ɔnyɛ otiefo werɛfirifo,
na mmom ɔyɛ adwuma no yɛfo no, onii
no na wobehyira no n'adeyɛ no mu.

*Onuadɔ ne ahotew*

26 Sɛ obi susuw sɛ ɔyɛ onyamesomfo,
na wanto ne tɛkrɛma nnareka, na
mmom ɔdaadaa ne koma a, saa onipa
yi nyamesom yɛ ɔkwa. 27 Onyamesom
a ɛho tew na ɛho nni fĩ agya Onya-
nkopɔn anim ne sɛ obi kɔhwɛ nyisaa ne
akunafo wɔn ahohia mu, na oyi ne ho
fi wiase nkekae mu.

## Ti 2

*Adefo ne ahiafo*

Me nuanom, mommma nnipa
animhwɛ ne yɛn Awurade Yesu Kristo
a ɔyɛ anuonyam wura no gyidi nnni
afra. 2 Na sɛ onipa a ɔhyɛ sika
mpɛtea ne atade fɛfɛ ba mo hyiadan mu,
na ohiani nso de atade tantan ba hɔ,
3 na mohwɛ nea ɔhyɛ atade fɛfɛ no, na
moka sɛ: Wo de, tra nea eye ha! na
moka kyerɛ ohiani no sɛ: Wo de, gyina
nohɔ anaasɛ tra me nan ase agua ho
ha! a, 4 ɛno ɛnyɛ ɔpae na mopaapae
mo mu, na moayɛ atemmufo a
wokura adwemmɔne?
5 Me nuanom adɔfo, muntie! So
Onyankopɔn mpaw wi yi ase ahiafo sɛ
wɔnyɛ gyidi mu ahonyafo ne ahenni a
ɔde ahyɛ wɔn a wɔdɔ no bɔ no difo?
6 Na mo de, moabu ohiani no animtiaa.
So ɛnyɛ adefo no na wɔhyɛ mo so, na
wɔn ara twe mo kɔ asɛnnii? 7 Ɛnyɛ
wɔn ara na wɔka din pa a wɔde frɛ mo
no ho nsɛmmɔne? 8 Enti sɛ muwie
mmara a edi hene, sɛnea kyerɛw no ka
sɛ: Dɔ wo yɔnkɔ sɛ wo ho, no a, moyɛ
no yiye. 9 Na sɛ mohwɛ anim yiyi
nnipa mu a, moyɛ bɔne, na mmara no
yi mo ntɛn sɛ mmaratofo.

*Mmara no hwehwɛ osetie*

10 Na nea obedi mmara nyinaa so na
ɔbɛto biako no, na wadi ne nyinaa ho
fɔ. 11 Efisɛ nea ɔkae sɛ: Nsɛe aware
no, ɔkae nso sɛ: Nni awu! Na sɛ
wonsɛe aware na wudi awu a, na
woayɛ mmara no tõfo. 12 Monka sa
na monyɛ sa, sɛ wɔn a wɔnam adehyedi
mmara no so rebebu wɔn atɛn. 13 Na
mmɔborohunu nni atemmu mu mma
nea wanhu mmɔbɔ, na mmɔborohunu
hoahoa ne ho di atemmu so nim.

*Gyidi a nkwa nni mu ho nni mfaso*

14 Me nuanom, sɛ obi ka sɛ ɔwɔ
gyidi, nanso onni nnwuma a, mfaso
bɛn na ɛwɔ mu? Gyidi betumi agye no
anaa? 15 Na sɛ onua anaa onuabea
da adagyaw, na daa aduan abɔ wɔn,
16 na mo mu bi ka kyerɛ wɔn sɛ:
Momfa asomdwoe nkɔ, mo ho nyɛ mo
hyew na mommee, nanso moamma wɔn
nea ehia ɔhonam a, mfaso bɛn na ɛwɔ
mu? 17 Sɛ gyidi nso te ne no. Sɛ
enni nnwuma a, na awu wɔ ne nko fam.

*Ahonhommɔne gyidi*

18 Na ebia obi bɛka sɛ: Wowɔ gyidi,
na me nso mewɔ nnwuma. Kyerɛ me

---

**15** Rom 7, 10. **17** 1 Yoh 1, 5. **18** Yoh 1, 13; 1 Pe 1, 23. **19** Skf 7, 9.
**20** Efe 4, 26. **21** Kol 3, 8; 1 Pe 2, 1. **22** Mat 7, 26; Rom 2, 13. **25** Yak 2, 12;
Rom 8, 2; Yoh 13, 17. **26** Dwom 34, 13. — **1** 1 Ko 2, 8. **5** 1 Ko 1, 26; Luk 12, 21.
**8** Lev 19, 18. **9** Deut 1, 17. **10** Mat 5, 19. **11** Ex 20, 13–14.
**12** Yak 1, 25. **13** Mat 5, 7; 18, 30; 18, 34; 25, 45–46. **14** Mat 7, 21.
**16** 1 Yoh 3, 17. **18** Gal 5, 6.

wo gyidi a nnwuma nni mu no, na me
nso mede me nnwuma mεkyerε wo me
gyidi. 19 Wugye di sε Onyankopɔn
yε biako; woyε no yiye; ahonhom-
mɔne nso gye di, na wɔn ho popo.

*Abraham ne Rahab gyidi*

20 Na wo, onipa hunu, wopε sε wuhu
sε gyidi a adwuma nni ho awu anaa?
21 Ɛnyε nnwuma mu na wofi buu yεn
agya Abraham bem sε ɔde ne ba Isak
kɔɔ afɔremuka so no? 22 Woahu sε
ne gyidi ne ne nnwuma na εyεε ade, na
efi nnwuma no mu na gyidi no wiee
pεyε, 23 na kyerεw a ese: Abraham
gyee Onyankopɔn dii, na wobuu εno
trenee maa no, na wɔfrεε no, Onya-
nkopɔn adamfo, no baa mu. 24 Muhu
sε efi nnwuma mu na wobu onipa bem,
na emfi gyidi nko mu. 25 Saa ara nso
na εnyε nnwuma mu na wofi buu
aguaman Rahab bem, sε ogyee abɔfo
no na ɔma wɔfaa ɔkwan foforo so kɔe
no? 26 Na sεnea nipadua a honhom
nni mu awu no, saa ara nso na gyidi a
nnwuma nni mu awu.

## Ti 3

*Ɔkasa mu ahosohwε*

Me nuanom, monnyε akyerεkyerεfo
bebree, na munim sε yebenya afobu
kεse mmom. 2 Efisε yεn nyinaa fom
nneεma pii mu. Sε obi mfom asεm mu
a, ɔno ara na ɔyε onipa a owie pεyε a
obetumi ato nipadua nyinaa nnareka
adi so. 3 Yεde nnareka to apɔnkɔ
anom sε wontie yεn, na yεdannan wɔn
aboa mu nyinaa. 4 Hwε, εhyεn nso a
εsosoe sεε, na mframa a emu yε den
pia no, wɔde kudɔɔ ketewaa na
εdannan no kɔ baabiara a hyεn kwan-
kyerεfo no pε. 5 Saa ara na tεkrεma
nso yε ɔhonam akwaa mu ketewa,
nanso εhoahoa ne ho ade kεse ho.
Ogya ketewa nso, monhwε kwae kεse
a ebetumi asɔ!

*Bɔne a tεkrεma tumi yε*

6 Na tεkrεma nso yε ogya. Tεkrεma
wɔ yεn akwaa mu a εyε nea εnteε. Ɛde
nkekae keka nipadua nyinaa, na εsɔ
nkwa nkyimii a etwa ne ho fi awo mu
no, na efi amanehunu kurow no mu na
wɔasɔ ano. 7 Na ntɔteboa ne ntakra-
boa ne mmoa a wɔwea ne mmoa a εwɔ
po mu su nyinaa, nnipa de wɔn su
dwudwo wɔn, na wɔadwudwo wɔn.
8 Na tεkrεma de, onipa biara ntumi
nnwudwo no, εyε ade bɔne a εyε keka,
awuduru ayε no ma. 9 Ɛno na yεde
hyira Awurade ne agya no, εno ara nso
na yεde dome nnipa a wɔayε wɔn
Onyankopɔn suban so. 10 Ano koro
no ara mu na nhyira ne nnome fi. Me
nuanom, εnsε sε eyinom ba saa!
11 So asuti bi fi nsu dεdε ne nwene-
nwene wɔ ani koro mu? 12 Me
nuanom, so borɔdɔma betumi asow
ngodua aba? Anaasε obobe betumi
asow borɔdɔma? Saa ara nso na asuti
nkyenenkyene rentumi mma nsu pa.

*Nokware nyansa*

13 Mo mu hena na ɔyε onyansafo ne
nimdefo? Ɔmfa ɔbra pa nkyerε ne
nnwuma wɔ odwo a nyansa wɔ mu mu.
14 Na sε mowɔ nitammɔne ne atutuw
mo koma mu a, εnde monnhoahoa mo
ho, na munnni atoro nntia nokware.
15 Saa nyansa yi mfi soro, na mmom
εyε fam ne ɔkra ne ahonhommɔne de.
16 Na nea nitan ne atutuw wɔ no, εhɔ
na sakasaka ne nneyεe bɔne nyinaa wɔ.
17 Na nyansa a efi soro no de, nea edi
kan ne sε εho tew, εwɔ asomdwoe, εwɔ
odwo, εwɔ asoɔmmerεw; mmɔborohunu
ne aba pa ayε no ma, ennyė akyinnye,
εnyε nyaatwom. 18 Na wogu trenee
aba asomdwoe mu ma wɔn a wɔyε
asomdwoe ade.

## Ti 4

*Ɔko ne ɔsa farebae*

Ɛhe na ɔsa ne ɔko a εwɔ mo mu no fi?
Emfi mo akɔnnɔ a εne mo honam akwaa
ko no mu anaa? 2 Mo kɔn dɔ, na
munnya. Mudi awu na mo ani bere,
na muntumi nnu ho. Moko na mutu
sa, nanso munnya, efisε mummisa.
3 Mubisa na munnya, efisε mubisa no
bɔne, sε mobεhwere no mo anigyede
mu.

*Ɛsε sε yεpaw Onyankopɔn anaa wiase*

4 Awaresεefo, munnim sε wiase
adamfofa ne ɔtan a wɔtan Onyankopɔn?

21 Gen 22, 9–10; 22, 12. 23 Gen 15, 6; Yes 41, 8. 25 Heb 11, 31; Yos 2, 4; 2, 15.
26 Yak 2, 17. — 6 Mat 15, 11; 15, 18–19; 12, 36–37. 8 Dwom 140, 3. 9 Gen 1, 27.
13 Yak 2, 18. 14 Efe 4, 31. 15 Yak 1, 5; 1, 17. 18 Yes 32, 17; Mat 5, 9. —
1 1 Pe 2, 11. 4 Luk 6, 26; Rom 8, 7; 1 Yoh 2, 15.

Enti obiara a ɔpɛ sɛ ɔyɛ wiase adamfo
no gyina hɔ sɛ Onyankopɔn tamfo.
5 Anaasɛ mususuw sɛ kyerɛw no kasa
kwa, sɛ: ɔtwe ne honhom a ɔte yɛn mu
no ho ninkunu? 6 Nanso ɔma ɔdom
bebree mmom. Enti na kyerɛw no se:
Onyankopɔn siw ahantanfo kwan, na
ɔdom ahobrɛasefo. 7 Enti momfa mo
ho nhyɛ Onyankopɔn ase. Munsiw
ɔbonsam kwan, na obeguan afi mo
nkyɛn. 8 Mommɛn Onyankopɔn, na
ɔbɛbɛn mo. Monhohoro mo nsa, mo
nnebɔneyɛfo, na montew mo komam,
mo a mo kra yɛ ntanta! 9 Munni
nkɔmmɔ, na mo werɛ nhow, na munsu!
Mo serew nnan awerɛhow, na mo
anigye nnan anito! 10 Mommrɛ mo
ho ase Awurade anim, na ɔbɛma mo so.

*Wɔbara ntwiri nyinaa*

11 Anuanom, munnnidi mo ho nseku!
Nea odi onua ho nseku na obu ne nua
atɛn no, odi mmara ho nseku na obu
mmara atɛn. Na sɛ wubu mmara atɛn
a, na wonyɛ mmara no yɛfo, na mmom
woyɛ ne temmufo. 12 Obiako ne
mmarahyɛfo ne temmufo, ɔne nea
obetumi agye na wasɛe. Na ɛhena ne
wo a wubu obi atɛn?

*Onipa nkwa*

13 Na afei mo ɛ! Mo a moka sɛ:
Ɛnnɛ ne kyena yɛbɛkɔ sɛɛ ne sɛɛ kurow
yi mu akodi hɔ afe, na yɛatɔ atɔn na
yɛanya mfaso. 14 Nanso munnim nea
ɛbɛba ɔkyena. Na mo nkwa ne dɛn?
Efisɛ moyɛ huruhurow a eyi ne ho kakra,
na afei ɛyera. 15 Na mmom anka ɛsɛ
sɛ moka sɛ: Sɛ Awurade pɛ na yenya
nkwa a, yɛbɛyɛ eyi anaa eyi. 16 Na
afei mohoahoa mo ho mo ahupoo mu.
Saa ahohoahoa yi nyinaa yɛ bɔne.
17 Enti nea onim papa yɛ na ɔnyɛ no,
ɛyɛ bɔne ma no.

## Ti 5

*Wiase adefo awie*

Na afei, mo adefo ɛ, mo amanehunu
a ɛreba mo so nti munsu na mommɔ mo
afonom! 2 Mo ahonyade aporɔw, na
nwewee awe mo ntade. 3 Mo sika ne
dwetɛ agye nkannare, na ɛho nkannare
no bedi mo adanse, na ebedi mo nam
sɛ ogya. Moahyehyɛ ademude, nna
a edi akyiri mu. 4 Hwɛ, adwumayɛfo
a wotutuu mo mfuw mu nnuan no
akatua a mode nsisi de siei no teɛm, na
wɔn a wɔatwitwa mo mfuw mu ade no
nteɛm adu asafo Awurade no asom.
5 Mode asetra fɛfɛ atra asase so, na
moabɔ ahohwi, na moayɛn mo koma
[sɛ] okum da. 6 Moabu nea ɔteɛ no
fɔ akum no; onsiw mo kwan.

*Kristo bɛba*

7 Enti, anuanom, montɔ mo bo ase
nkodu da a Awurade bɛba. Hwɛ,
okuafo a ɔretwɛn asase aba a ne bo yɛ
den no tɔ ne bo ase kyɛ wɔ ho de kosi
sɛ enya asusow ne adom. 8 Mo nso,
montɔ mo bo ase nkyɛ, monhyɛ mo
koma den, efisɛ da a Awurade bɛba no
abɛn. 9 Anuanom, munngugu ahome
nntiatia mo ho, na wɔammu mo atɛn.
Hwɛ, ɔtemmufo no gyina ɔpon ano.
10 Anuanom, momfa adiyifo a wɔkasae
Awurade din mu no nyɛ amanehunu
ne abodwokyɛre sɛnnahɔ. 11 Hwɛ,
yebu wɔn a wohuu amane tɔɔ wɔn bo
ase wɔ mu no ahotɔfo. Moate Hiob
amanehunu mu boasetɔ no, na moahu
sɛnea Awurade ma ewiee no, sɛnea
Awurade ayamye dɔɔso, na ɔyɛ
timmɔbɔ.

*Ɔkasa mu nokwaredi*

12 Na me nuanom, nea edi ne
nyinaa kan no, monnka ntam! Monnka
sɔoro anaa fam anaa ntam biara. Na
momma mo yiw nyɛ yiw, na mo dabi
nyɛ dabi, na moanhwe atemmu mu.

*Nea ɛsɛ sɛ yɛyɛ amanehunu ne anigye mu*

13 Mo mu bi hu amane anaa? Ɔmmɔ
mpae. Obi bo atɔ ne yam anaa?
Ɔnto ayeyi nnwom. 14 Mo mu bi yare
anaa? Ɔmfrɛ asafo no mu mpanyimfo,
na wɔmmɛbɔ no so mpae, na wɔnsra no
ngo Awurade din mu. 15 Na gyidi
mpaebɔ begye ɔyarefo no nkwa, na
Awurade bɛma no so, na sɛ wayɛ bɔne
bi a, wɔde befiri no.

---

**5** Ex 20, 3; 20, 5; Mat 6, 24. **6** Mmb 3, 34; Hiob 22, 29; Mat 23, 12; 1 Pe 5, 5.
**7** Efe 6, 12; 1 Pe 5, 8–9. **8** Sak 1, 3; Yes 1, 16. **10** 1 Pe 5, 6. **12** Mat 7, 1; Rom 2, 1;
14, 4. **13** Mmb 27, 1. **14** Luk 12, 20. **15** Aso 18, 21. **17** Luk 12, 47. —
**1** Luk 6, 24. **2** Mat 6, 19. **4** Deut 24, 14–15. **5** Luk 16, 19; 16, 25; Yer 12, 3.
**7** Luk 21, 19; Heb 10, 36. **10** Mat 5, 12. **11** Hiob 1, 21–22. **12** Mat 5, 34–37.
**13** Dwom 50, 15; Kol 3, 16. **14** Mar 6, 13. **15** Mar 16, 18.

*Bɔneka ne adesrɛ*

16 Monkeka mo mfomso nkyerɛkyerɛ
mo ho mo ho, na munyiyi mpae mmoma
mo ho mo ho, na wɔasa mo yare.
Onipa trenee adesrɛ a emu yɛ den tumi
yɛ ade bebree. 17 Elia yɛ onipa te sɛ
yɛn ara, na ɔbɔɔ mpae dennen sɛ osu
nntɔ. Na osu antɔ asase so mfirihyia
abiɛsa ne asram asia. 18 Na ɔbɔɔ
mpae bio, na ɔsoro tɔɔ osu, na asase
sow n'aba.

*Nkwagye mu nhyira*

19 Me nuanom, sɛ mo mu bi fom fi
nokware ho na obi dan no a, 20 onhu
sɛ, nea ɔdan ɔdebɔneyɛfo fi ne mfomso
kwan so no, obegye ɔkra afi owu mu,
na wakata bɔne pii so.

17 1 Ah 17, 1; Luk 4, 25. 18 1 Ah 18, 42. 19 Gal 6, 1. 20 Dwom 51, 13; Mmb 10, 12; 1 Pe 4, 8.

# PETRO

## NHOMA A EDI KAN

### Ti 1

*Nkyia*

Petro, Yesu Kristo somafo, de kɔma
wɔn a wɔahwete akɔ Ponto, Galatia,
Kapadokia, Asia ne Bitinia no mu
amamfrafo a wɔapaw wɔn, 2 sɛnea
agya Onyankopɔn nim a onim dedaw
no te no, wɔ honhom ahotew mu, de
akɔ asoɔmmerɛw ne Yesu Kristo mogya
dwira mu: Ɔdom ne asomdwoe nnɔɔso
nka mo.

*Aseda*

3 Nhyira nka yɛn Awurade Yesu
Kristo Nyankopɔn ne agya a ne
mmɔborohunu a ɛdɔɔso nti ɔnam Yesu
Kristo sɔre a ofi awufo mu sɔree no so
awo yɛn foforo akɔ anidaso a emu wɔ
nkwa mu, 4 ɛne apɛgyade a ɛmporɔw,
na ɛho nni dɛm, na ɛmpo mu a wɔde
asie ɔsoro ama mo 5 a wɔnam gyidi
so wɛn mo Onyankopɔn tumi mu de kɔ
nkwagye a wɔasiesie sɛ wɔrebeyi no
adi ɛbere a edi akyiri no mu.

*Gyidi nam amanehunu so du ne pɛyɛ mu*

6 Ɛno mu na mo ho san mo, mo a
nnansa yi, sɛ ɛsɛ a, wɔhow mo werɛ
kakra, sɔhwɛ ahorow bebree mu,
7 na wɔahu mo gyidi tɔtorɔtɔɔ sɛ ne bo
yɛ den pii sen sika—a wɔsɔ hwɛ ogya
mu, nanso ɛsɛe—ama ayeyi ne nidi ne
anuonyam, Yesu Kristo ahoyi mu.
8 Ɔno na munhuu no ɛ, nanso modɔ no.
Ɔno na munhu no mprempren de,
nanso mugye no di, na mo ho san mo
anigye a enni kabea a anuonyam wɔ
mu mu, 9 sɛ munya mo gyidi awiei a
ɛne mo kra nkwagye no. 10 Saa
nkwagye no na adiyifo a wɔhyɛɛ ɔdom
a ɛbɛba mo so no ho nkɔm de too hɔ no
pepɛe na wɔpɛɛpɛɛ mu, 11 hwehwɛɛ
bere ko ne bere horow a Kristo honhom
a ɛwɔ wɔn mu a edii Kristo amane a
obehu ne anuonyam a ebedi akyiri no
ho adanse no yi kyerɛɛ no.

*Adiyifo ne abɔfo*

12 Wɔn na woyi kyerɛɛ wɔn sɛ, ɛnyɛ
wɔn ho na wɔsomee, na ɛyɛ mo na
wɔsom kaa nsɛm no a nnansa yi wɔn a
wɔde Honhom Kronkron a wɔsoma fi
soro kaa mo asɛmpa no aka akyerɛ mo,
nsɛm a abɔfo po pɛ sɛ wɔhwehwɛ mu no.

*Ahosiesie, ahosohwɛ, osetie ne ahotew*

13 Enti monkyekyere mo adwene
asen, mo ani nna hɔ, na momma mo ani
nna ɔdom a wɔde rebrɛ mo Yesu Kristo

1 Yak 1, 1. 2 Rom 8, 29. 4 Kol 1, 12. 5 Yoh 10, 28; 17, 11. 6 Rom 5, 2; 2 Ko 4, 17; 1 Pe 5, 10. 7 Mmb 17, 3; Mal 3, 3. 8 Yoh 20, 29; 2 Ko 5, 7. 9 Rom 6, 22. 10 Luk 10, 24. 11 Dwom 22; Yes 53. 12 Efe 3, 10. 13 Luk 12, 35.

ahoyi mu no so koraa. 14 [Monyɛ] sɛ
asoɔmmerɛw mma, na monnyɛ mo ho
sɛnea kan a munnim biribi no mo
akɔnnɔ te no, 15 na mmom te sɛ nea
ɔfrɛɛ mo no yɛ kronkron no, mo nso
monyɛ kronkron abrabɔ nyinaa mu,
16 na wɔakyerɛw sɛ: Monyɛ kronkron,
efisɛ me, meyɛ kronkron.

*Ɔdɔ ne ɛfɛre*

17 Na sɛ mofrɛ nea ɔnhwɛ nnipa
anim na obu atɛn sɛnea obiara adwuma
te no sɛ agya a, momfa osuro mmɔ mo
bra mo ahɔhobea tra bere mu, 18 sɛ
munim sɛ wɔamfa nneɛma a ɛporɔw,
dwetɛ anaa sika, annye mo, mo abrabɔ
hunu a mo agyanom de maa mo no mu,
19 na mmom wɔde Kristo a ɔte sɛ
oguammaa a onni dɛm ne nkekae no
mogya a ne bo yɛ den no na egyee mo.
20 Ɔno na woyii no siei ansa na wɔhyɛɛ
wiase ase, na wɔayi no akyerɛ, bere a
edi akyiri yi mu ama mo 21 a monam
no so gye Onyankopɔn a onyan no fii
awufo mu na ɔhyɛɛ no anuonyam no di
no, na mo gyidi ne anidaso atra Onya-
nkopɔn mu.

*Onuadɔ fi asɛmpa no mu*

22 Montew mo kra ho, nokware tie
mu, nkɔ onuadɔ a nkontompo nni mu
mu, na mumfi koma mu nnodɔ mo ho
mo ho dennen, 23 sɛ wɔn a wɔamfi
aba a ɛporɔw mu, na mmom wɔafi nea
ɛmporɔw mu, ɛne sɛ wɔnam Onya-
nkopɔn asɛm a ɛte ase na ɛbɛtra hɔ noso
awo wɔn foforo.
24 Efisɛ ɔhonam nyinaa te sɛ wura,
na onipa anuonyam nyinaa te sɛ
wura nhwiren.
Wura hyew, na ne nhwiren po;
25 na Awurade asɛm de, ɛte hɔ daa.
Na eyi ne asɛmpa a wɔaka akyerɛ mo
no.

## Ti 2

*Sɛnea ɛsɛ sɛ onuadɔ yi ne ho adi*

Enti munyiyi bɔnepɛ nyinaa ne
nnaadaa nyinaa ne nyaatwomyɛ ne
nitan ne ntwiri nyinaa ntotow ngu,
2 na mompɛ asɛm no nufusu kronkron,
sɛ nkokoaa a wɔawo wɔn mprempren,
na moanyin wɔ mu akɔ nkwagye mu,
3 bere a moaka ahwɛ sɛ Awurade yam
ye.

*Kristo ne twea tibo*

4 Ɔno na moba ne nkyɛn sɛ ɔbo a
nkwa wom a nnipa apa no na Onya-
nkopɔn de, wafa no na ne bo yɛ den a,
5 mo nso momma wɔmfa mo sɛ abo a
nkwa wom nto aban, na moayɛ honhom
mu dan, asɔfokuw kronkron, sɛ mobɛbɔ
honhom mu afɔre a ɛnam Yesu Kristo
so sɔ Onyankopɔn ani. 6 Efisɛ ɛwɔ
kyerɛw no mu sɛ:
Hwɛ, mede twea tibo a wɔapaw no
na ne bo yɛ den mato Sion,
na nea ogye no di no ani renwu.
7 Enti mo a mugye no di no, abooden
no yɛ mo de; na wɔn a wonnye nni
no de,
ɔbo a abantofo apa no
na ayɛ twea tibo
8 ne
hintibo ne hintiduato botan ama
wɔn.
Wɔn na wohintiw, efisɛ wontie asɛm
no. Ɛno nti na woyii wɔn mae.

*Kristofo pa yɛ nokware Israel*

9 Na mo de, moyɛ abusua a wɔapaw
wɔn, ahene asɔfokuw, ɔman kronkron,
ɔman a wafa wɔn ayɛ ne de, sɛ monka
nea ɔfrɛɛ mo fii esum mu baa ne hann
a ɛyɛ nwonwa mu mo mmaninyɛ nkyerɛ,
10 mo a kan no monyɛ ɔman, na afei
moayɛ Onyankopɔn man, mo a munnyaa
mmɔborohunu, na afei de, moanya
mmɔborohunu.

*Munsiw ɔbɔne no kwan*

11 Adɔfo, mitu mo fo sɛ ahɔho ne
amamfrafo, sɛ munyi mo ho mfi ɔhonam
akɔnnɔ a ɛne ɔkra ko no ho, 12 na
mommɔ ɔbra pa amanaman mu, na nea
wotwiri mo wɔ mu sɛ nneboneyɛfo no,
wɔhwɛ mo nneyɛe pa no a, wɔahyɛ
Onyankopɔn anuonyam, "ɔhwɛ da no".

*Osetie a ɛsɛ sɛ wɔyɛ ma wi yi ase sodifo*

13 Mommrɛ mo ho ase mma nnipa
nsiesiei nyinaa, Awurade nti, ɔhene a

14 Rom 12, 2. 16 Lev 19, 2. 17 Rom 2, 11. 18 1 Ko 6, 20; 7, 23; 1 Pe 4, 3.
19 Yes 53, 7; Heb 9, 14. 20 Rom 16, 25–26; Efe 1, 4. 21 Yoh 14, 6.
23 Yoh 1, 13; Yak 1, 18. 24 Yes 40, 6–7; Yak 1, 10–11. 25 Yes 40, 8. — 1 Efe 4, 22.
2 Heb 5, 12–13; Mat 18, 3. 3 Dwom 34, 8. 4 Dwom 118, 22. 5 Efe 2, 21–22; 1 Pe 2,
9; Rom 12. 1. 6 Yes 28, 16. 7 Mat 21, 42. 8 Yes 8, 14; Rom 9, 33.
9 Ex 19, 6; Adi 1, 6. 10 Hos 2, 23; Rom 9, 25. 11 Dwom 39, 12; Yak 4, 1.
12 Mat 5, 16. 13 Rom 13, 1–7; Tito 3, 1.

ɔyɛ opumpuni oo, 14 amradofo a
ɔsoma wɔn nnebɔneyɛfo asotwe ne
papayɛfo ayeyi ho oo. 15 Na eyi ne nea
Onyankopɔn pɛ, sɛ mode papayɛ siw
nnipa a wonni adwene no nkwaseasɛm
ano, 16 sɛ nnipa a wɔde wɔn ho, na
ɛnyɛ sɛ wɔn a wɔde ahofadi no ayɛ
bɔnepɛ so nkataso, na mmom sɛ
Onyankopɔn nkoa. 17 Munni nnipa
nyinaa ni! Monnɔ anuanom! Mu-
nsuro Onyankopɔn! Munni ɔhene ni!

*Ɛsɛ asomfo sɛ wodi nokware daa*

18 Ofie nnipa, momfa osuro nyinaa
mmrɛ mo ho ase mma mo wuranom,
ɛnyɛ wɔn a woye na wodwo nko, na
wɔn a wɔkyea nso bi. 19 Na eyi yɛ
ɔdom, sɛ Onyankopɔn ho ahonim nti
obi de awerɛhow hu amane a ɛnteɛ, na
ogyina mu. 20 Na ɛyɛ anuonyam bɛn,
sɛ mofom so na wɔbobɔ mo akuturuku
na motɔ mo bo ase gye? Na mmom sɛ
moyɛ papa na muhu amane na motɔ mo
bo ase a, eyi na ɛyɛ ɔdom, Onyankopɔn
anim.

*Yesu nhwɛso*

21 Na eyi na wɔbɔɔ din frɛɛ mo, efisɛ
Kristo nso huu amane maa mo gyaw
mo nhwɛso, sɛ munni n'anammɔn akyi.
22 Ɔno na wanyɛ bɔne, nanso wɔanhu
nnaadaa n'anom. 23 Ɔno na wɔyaw
no, na wanyaw bi, ohuu amane, na
wanteɛteɛ, na ɔde hyɛɛ nea obu ntɛn-
trenee no nsa. 24 Ɔno ankasa na
ɔsoaa yɛn bɔne wɔ ne honam mu kɔɔ
dua no so, sɛ, yɛawu ama nnebɔne a,
yɛntra ase mma trenee. Ɔno na wɔde
ne mmaa atape asa mo yare. 25 Na
anka mote sɛ nguan a wɔayera, na afei
moasan aba mo kra hwɛfo ne wɛmfo
nkyɛn.

## Ti 3

*Ɔyerenom mmɔ ɔbra pa*

Saa ara na mo, ɔyerenom, mommrɛ
mo ho ase mma mo ankasa mo kununom,
na sɛ ebinom antie asɛm no nso a,
wɔafa ɔyerenom abrabɔ a ɔkasa nni
mu so anya wɔn, 2 sɛ wɔbɛhwɛ mo
abrabɔ a ɛho tew wɔ osuro mu.
3 Mommma mo ahyehyɛde nnyɛ
ɔhonam ani de, mmɛsawɔw ne sikahyɛ
anaa ntadehyɛ mu, 4 na mmom
momma ɛnyɛ komam nipa a wahintaw
no, honhom a edwo na ɛyɛ komm ade
a ɛmporɔw mu. Ɛno na ne bo yɛ den
Onyankopɔn anim. 5 Na saa na tete
no mmea kronkron a wɔde wɔn ho too
Nyankopɔn so no hyehyɛɛ wɔn ho, na
wɔbrɛɛ wɔn ho ase maa wɔn ankasa
wɔn kununom, 6 sɛnea Sara tiee
Abraham frɛɛ no owura no. Ɔno na,
sɛ moyɛ papa na munsuro ahude biara
a, moayɛ ne mma.

*Okununom asɛde*

7 Okununom, mo ne wɔn ntra nimdeɛ
mu saa ara, sɛ ɔyere ne ade a ne ho nyɛ
den, na munni wɔn ni, sɛ wɔn nso ne
mo yɛ nkwa dom no difo bi, na mo
mpaebɔ kwan ansiw.

*Biakoyɛ, ɔdɔ, ahobrɛase ne fafiri*

8 N'awiei ne sɛ mo nyinaa nnya
adwenkoro, munhuhu mma mo ho,
monnodɔ mo ho sɛ anuanom, mo yam
nhyehye mo mmoma mo ho, munnwen
ahobrɛase adwene. 9 Mommfa bɔne
nntua bɔne so ka, nso mommfa ɔyaw
nntua ɔyaw so ka; na mmom munhyira,
efisɛ eyi mu na wɔfrɛɛ mo, sɛ mummegye
nhyira. 10 Na
nea ɔpɛ sɛ ɔdɔ nkwa
na ohu nna pa no,
onyi ne tɛkrɛma mfi bɔne mu,
ne n'ano na anka nnaadaasɛm.
11 Onkyi bɔne na ɔnyɛ papa,
ɔnhwehwɛ asomdwoe na onni
akyiri.
12 Efisɛ Awurade ani wɔ wɔn a wɔteɛ
so,
na n'aso abue ama wɔn adesrɛ,
na Awurade ani sa wɔn a wɔyɛ bɔne.

*Trenee so aba*

13 Na sɛ mudi papa akyi a, hena ne
nea ɔbɛhaw mo? 14 Na sɛ trenee nti
muhu amane nso a, nhyira ne mo. Na
munnsuro wɔn ho hu, na mommma mo
bo nntutu. 15 Na mummu Awurade
Kristo kronkron mo koma mu. Nso
munsiesie mo ho daa, sɛ mobɛkyerɛ

---

**15** 1 Pe 3, 16. **16** Gal 5, 13. **17** Rom 12, 10; Mmb 24, 21; Mat 22, 21.
**18** Efe 6, 5; Tito 2, 9. **20** 1 Pe 3, 14; 3, 17; 4, 13–14; Mat 5, 10. **21** Mat 16, 24.
**22** Yes 53, 9; Yoh 8, 46; 2 Ko 5, 21. **24** 1 Yoh 3, 5; Rom 6, 11. **25** Yes 53, 6; Hes 34, 5;
Yoh 10, 12; 1 Pe 5, 4. — **1** Efe 5, 22. **3** Yes 3, 18–24; 1 Ti 2, 9. **6** Gen 18, 12.
**7** Efe 5, 25. **9** 1 Te 5, 15. **10** Dwom 34, 12–16; Yak 1, 26. **14** 1 Pe 2, 20.
**15** Yes 8, 13.

obiara a obisa mo anidaso a ɛwɔ mo
mu no ase, 16 odwo ne osuro mu, na
munnya ahonim pa, na nea wotwiri
mo wɔ mu no, wɔn a wogu mo abrabɔ
pa a ɛwɔ Kristo mu no ho fi no ani awu.

*Nhyira a efi Yesu amanehunu mu ba*

17 Na sɛ ɔpɛ na Onyankopɔn pɛ sɛ
muhu amane sɛ papayɛfo a, eye kyɛn
sɛ muhu sɛ bɔneyɛfo.
18 Efisɛ Kristo nso huu bɔne ho
amane prɛko, nea ɔteɛ hu maa wɔn a
wɔnteɛ, sɛ ɔde yɛn bɛkɔ Onyankopɔn
nkyɛn. Wokum no ɔhonam mu, na
wɔma ɔtraa ase honhom mu. 19 Ɛno
mu nso na ɔkɔe kɔkaa asɛm kyerɛɛ
ahonhom a wɔwɔ afiase 20 a tete no
wɔyɛ asoɔdenfo, ɛbere a Onyankopɔn
abodwokyɛre twɛnee, Noa nna a wɔreyɛ
adaka no mu. Emu na akra kakraa a
wosi baawɔtwe nyaa nkwa nsu no mu.
21 Ɛno na afei ne nsɛso gye mo nso
nkwa; ɛne asubɔ a ɛnyɛ ɔhonam ho fi
yi, na mmom ɛyɛ ahonim pa ho adebisa
a Yesu Kristo wusɔre nti yɛnam so yɛ
Onyankopɔn de. 22 Ɔno na, ɔkɔɔ ɔsoro
no, ɔte Onyankopɔn nifa, na abɔfo ne
wɔn a wɔwɔ ahoɔden ne tumi mu no
abrɛ wɔn ho ase ama no.

## Ti 4

*Kristo nhwɛso*

Na afei, sɛ Kristo ahu amane ɔhonam
mu yi, mo nso momfa adwenkoro no
ara mmia mo ho, efisɛ nea wahu
ɔhonam mu amane no agyae bɔneyɔ,
2 na ɔhonam mu asetra bere a aka no,
wantra ase amma nnipa akɔnnɔ bio,
na mmom watra ase ama Onyankopɔn
apɛde. 3 Na ɛdɔɔso sɛ yɛn asetra
bere a atwam no mu yɛyɛɛ nea aman-
aman no pɛ, sɛ yɛnantew ahohwi, akɔnnɔ,
asabow, agobɔne, didimee ne abo-
sonsom a wokyi mu. 4 Na ɛyɛ wɔn
nwonwa sɛ afei mo ne wɔn ntu mmirika
nkɔ saa sakasaka dontori no mu, na
wɔka ho nsɛmmɔne. 5 Wɔn na wobeyi
ano akyerɛ nea wasiesie ne ho sɛ
ɔrebebu ateasefo ne awufo atɛn no.
6 Na eyi nti na wɔkaa asɛmpa no
kyerɛɛ awufo nso, na wɔabu wɔn atɛn sɛ
ɛfata nnipa ɔhonam mu, na wɔatra ase
sɛ ɛfata Onyankopɔn wɔ honhom mu.

*Ade nyinaa awiei abɛn*

7 Nanso ade nyinaa awiei abɛn.
Enti momma mo adwenem ntew, na
mo ani nna hɔ mma mpaebɔ. 8 Na ne
titiriw no, momfa ɔdɔ a emu yɛ den
nnodɔ mo ho, efisɛ ɔdɔ kata bɔne pii
so. 9 Monyeyɛ mo ho hɔho a huhu-
huhu nni mu. 10 Sɛnea mo nyinaa
nyinyaa ɔdom akyɛde no, momfa
nsonsom mo ho mo ho sɛ Onyankopɔn
dom ahorow no so afiehwɛfo pa. 11 Sɛ
obi ka asɛm a, ɔnka no sɛ Onyankopɔn
nsɛm. Sɛ obi som a, ɔnsom sɛ efi
ahoɔden a Onyankopɔn de ma, na
wɔnam Yesu Kristo so ahyɛ Onya-
nkopɔn anuonyam, ade nyinaa mu.
Ɔno na ayeyi ne tumi wɔ no daa daa.
Amen.

*Amane a Kristo nti wohu*

12 Adɔfo, mommma amanehunu gya
a asɔ wɔ mo mu sɛ wɔde resɔ mo ahwɛ
no nnyɛ mo sɛ ade foforo, te sɛ ade
foforo bi na ɛyɛ mo; 13 na mmom,
sɛnea moayɛ Kristo amanehunu no
fafafo no, momma mo ani nnye, na sɛ
woyi n'anuonyam no adi a, mode
ahosan ama mo ani agye nso. 14 Sɛ
wɔyaw mo Kristo din nti a, nhyira ne
mo, efisɛ anuonyam ne Onyankopɔn
honhom wɔ mo so. 15 Na mommma
mo mu bi nnhu amane sɛ owudifo anaa
owifo anaa ɔdebɔneyɛfo anaa ɔsɛmpɛfo
ebinom nsɛm mu. 16 Na sɛ ohu
amane sɛ okristoni a, ɔmmma n'ani
nnwu, na ma ɔnhyɛ Onyankopɔn
anuonyam wɔ din yi mu.

*Atemmu a ɛyɛ hu no mfiase*

17 Na ɛbere no adu sɛ atemmu fi ase
Onyankopɔn fi. Na sɛ efi yɛn so kan
a, ebewie wɔn a wontie Onyankopɔn
asɛmpa no dɛn? 18 Na sɛ ɛyɛ den sɛ
wobegye onipa trenee a, ɛhe na nea
ɔmfɛre Nyankopɔn ne ɔdebɔneyɛfo
begyina? 19 Enti nso wɔn a wohu
amane sɛnea Onyankopɔn pɛ no mfa
wɔn kra nhyɛ ne nsa, sɛ ɔbɔadeɛ
nokwafo, wɔ papayɛ mu.

---

**17** 1 Pe 3, 14. **18** 1 Pe 2, 21–24; Efe 2, 18. **19** 1 Pe 4, 6. **20** Gen 7, 7; 7, 17.
**21** Efe 5, 26. **22** Efe 1, 20–21. — **3** Efe 2, 2–3; Tito 3, 3. **5** 2 Ti 4, 1.
**6** 1 Pe 3, 19. **7** 1 Ko 10, 11; 1 Yoh 2, 18. **8** Mmb 10, 12; Yak 5, 20.
**9** Heb 13, 2. **11** Rom 12, 7. **12** 1 Pe 1, 6–7. **13** Rom 8, 17; Aso 5, 41; Yak 1, 2.
**14** 1 Pe 2, 20. **16** Flp 1, 20. **17** Hes 9, 6; Yer 25, 29. **18** Mmb 11, 31; Luk 23, 31.
**19** Dwom 31, 5.

### Ti 5

*Mpanyimfo nhwɛso pa*

Me a meyɛ ɔpanyin bi ne Kristo
amanehunu ho dansefo ne anuonyam a
wɔrebeyi adi no fafafo nso, mitu
mpanyimfo a ɛwɔ mo mu no fo sɛ:
2 Monyɛn Onyankopɔn nguankuw a
wɔwɔ mo mu no. Monhwɛ wɔn so,
ɛnyɛ ɔhyɛ so, na mmom ɔdɔ so, sɛnea
Onyankopɔn pɛ; ɛnyɛ adifudepɛ nti, na
mmom koma a ɛpɛ nti; 3 ɛnyɛ sɛ wɔn
a wodi asafotow no so bakoma, na
mmom monyɛ nhwɛso mma nguankuw
no. 4 Na oguanhwɛfo panyin no yi
ne ho adi a, moanya anuonyam abotiri
a ɛrensɛe da no.

*Mmofra ahobrɛase*

5 Saa ara na mo mmofra nso, momfa
mo ho nhyɛ mpanyimfo ase. Na mo
nyinaa mumfura ahobrɛase, na
monsonsom mo ho mo ho, efisɛ Onya-
nkopɔn siw ahantanfo kwan, na ɔdom
ahobrɛasefo. 6 Enti mommrɛ mo ho
ase Onyankopɔn tumi nsa no ase, na
wama mo so, bere a ɛsɛ mu. 7 Momfa
mo dadwen ne haw nyinaa nto no so,
efisɛ odwen mo ho.

*Munsiw ɔsɔhwɛfo no kwan*

8 Mo ani nna hɔ, monwɛn, efisɛ mo
tamfo bonsam no nam sɛ gyata a ɔbo-
bom hwehwɛ nea obenya no amene.
9 Ɔno na momfa gyidi nnyina hɔ
pintinn nsiw no kwan, efisɛ munim sɛ
amanehunu no ara na wɔde ato mo
nuanom a wɔwɔ wiase so sɛ wonhu.
10 Na ɔdom nyinaa Nyankopɔn a
wafrɛ mo aba ne daa anuonyam no mu
Kristo mu no, ɔno ara na sɛ munya hu
amane kakra ansa a, obesiesie mo pɛ,
ɔbɛma mo ase atim, ɔbɛhyɛ mo den,
ɔbɛma moanya nnyinaso. 11 Ɔno na
tumi wɔ no daa daa. Amen.

*Nkradi ne nkyia*

12 Menam onua nokwafo Silwano so,
sɛnea misusuw no, makyerɛw nsɛntiaa
yi mabrɛ mo, mede mitu mo fo na midi
adanse sɛ eyi ne Nyankopɔn nokware
dom a moabegyina mu yi. 13 Asafo a
ɛwɔ Babilon a wɔapaw wɔn sɛ mo no
ne me ba Marko kyia mo. 14 Momfa
ɔdɔ mfewano nkyiakyia mo ho mo ho.
Asomdwoe nka mo a mowɔ Kristo mu
nyinaa.

---

**1** 2 Yoh 1; Rom 8, 17. **2** Yoh 21, 16; Aso 20, 28; 1 Ti 3, 2-7. **3** 2 Ko 1, 24; Tito 2, 7.
**4** 1 Pe 2, 25; Heb 13, 20; 1 Ko 9, 25; 2 Ti 4, 8. **5** Efe 5, 21; Mmb 3, 34; Mat 23, 12; Yak 4, 6.
**6** Hiob 22, 29; Yak 4, 10. **7** Dwom 55, 22; Mat 6, 25; Flp 4, 6. **8** 1 Te 5, 6.
**9** Efe 6, 11-13. **10** 1 Pe 1, 6. **12** Heb 13, 22. **13** Aso 12, 12; 12, 25; 2 Ti 4, 11.
**14** 1 Ko 16, 20.

# PETRO

## NHOMA A ƐTO SO ABIEN

### Ti 1

*Nkyia*

Simon Petro, Yesu Kristo akoa ne
somafo, de kɔma wɔn a wɔanya gyidi
a ne bo yɛ den sɛ yɛn de no, yɛn Nya-
nkopɔn ne agyenkwa Yesu Kristo
trenee mu: 2 Ɔdom ne asomdwoe
nnɔɔso mma mo, Onyankopɔn ne yɛn
Awurade Yesu ho nimdeɛ mu.
3 Sɛnea ne Nyankopɔn fam ahoɔden
de nneɛma a ɛfa nkwa ne onyamesom
pa ho nyinaa akyɛ yɛn, nea ɔnam
anuonyam ne mmaninyɛ so afrɛ yɛn no
ho nimdeɛ mu.

*Munnyin kristosom mu*

4 Ɛno nso so na ɔnam akyɛ yɛn bɔhyɛ
a ɛsosoe akɛseakɛse a ne bo yɛ den, na
sɛ moanya aguan akɔnnɔ mu porɔw a
ɛwɔ wiase a, moafa eyinom so anya
Onyankopɔn su no bi. 5 Eyi ara nti

---

**3** 1 Pe 2, 9. **5** Gal 5, 6; 5, 22.

na mo nso mommɔ mmɔden nyinaa
mfa nka ho, na monkyerɛ mo gyidi no
mu mmaninyɛ, ne mmaninyɛ no mu
nimdeɛ, 6 ne nimdeɛ no mu anidahɔ,
ne anidahɔ no mu boasetɔ, ne boasetɔ
no mu onyamesom pa, 7 ne onyame-
som pa no mu onuadɔ, ne onuadɔ no
mu nidɔ. 8 Na sɛ eyinom wɔ mo mu
na ɛdɔɔso a, ɛremma monyɛ anihafo ne
wɔn a wɔnsow aba, yɛn Awurade Yesu
Kristo ho nimdeɛ fam. 9 Efisɛ nea
eyinom abɔ no no yɛ onifuraefo na n'ani
nhu akyiri ade, na ne werɛ afi ne bɔne
a wayɛ dedaw no hohoro.

*Nokwaredi ho hia a ehia*

10 Enti mmom, anuanom, mommɔ
mmɔden nhyɛ mo frɛ ne mo paw den;
na sɛ moyɛ eyinom a, morenhintiw da.
11 Na saa na wɔbɛma mo kwan aboro
so akɔ yɛn Awurade ne yɛn agyenkwa
Yesu Kristo daa ahenni no mu.

*Petro hwɛ ne wu kwan*

12 Enti meremma m'ani mpa so sɛ
mɛkae mo eyinom daa, nanso munim
dedaw, na moatim nokware a ɛwɔ hɔ
yi mu. 13 Nanso mibu no sɛ ɛteɛ sɛ
mete ntamadan yi mu yi, mede nkae
mekanyan mo, 14 sɛ minim sɛ ɔpa a
wɔbɛpa me ho ntamadan yi bɛba ntɛm
so, sɛnea yɛn Awurade Yesu Kristo nso
ayi akyerɛ me no. 15 Nanso mɛbɔ
mmɔden, na me wiasefi akyi no, moa-
tumi akae eyinom da biara.

*Kristo anuonyam haran ho adansedi*

16 Na ɛnyɛ anansesɛm a wɔtoo no
nyansam akyi na yedi kaa mo yɛn
Awurade Yesu Kristo ahoɔden ne ne
ba no ho asɛm, na mmom yɛyɛɛ n'anuo-
nyam kɛse no ho adansefo a yɛn ani
tuae. 17 Na onyaa nidi ne anuonyam
fii agya Onyankopɔn nkyɛn no, ɛne sɛ
saa nne yi fii anuonyam a ɛsɛ ɔkɛse no
baa no so sɛ: Oyi ne me dɔba a ɔsɔ
m'ani! no, 18 yɛn a yɛne no wɔ
bepɔw kronkron no so no tee saa nne
yi sɛ efi soro bae.

*Anyamesɛm di Kristo ba a ɔbɛba bio no ho adanse*

19 Nanso yɛwɔ adiyifo asɛm a
egyina hɔ pintinn kyɛn sa, ɛno na sɛ
mohwɛ no yiye sɛ ɔkanea a ɛharan
baabi a ɛhɔ yɛ kusuu, de kosi sɛ ade
bɛkye na adekyee nsoromma no apue
mo koma mu a, moyɛ no yiye.
20 Munhu eyi kan sɛ kyerɛw mu adi-
yisɛm biara nnam onipa nkyerɛase so;
21 efisɛ adiyisɛm bi amfa nnipa pɛ so
amma pɛn, na Onyankopɔn nnipa kron-
kron no, sɛnea Honhom Kronkron de
wɔn rekɔ no na wɔkasae.

## Ti 2

*Atoro akyerɛkyerɛfo*

Na atoro adiyifo nso wɔ ɔman no mu,
sɛnea atoro akyerɛkyerɛfo bɛba mo mu
nso. Wɔn na wɔde ɔsɛe fekusɛm bɛba
abɛhyɛ mu, na wɔapa Awurade a ɔtɔɔ
wɔn na ogyee wɔn no po, na wɔde ɔsɛe
a ɛba ntɛmntɛm aba wɔn ho so. 2 Na
bebree bedi wɔn ahohwisɛm no akyi,
na wɔn nti wɔbɛka nokware kwan no
ho nsɛmmɔne. 3 Na wɔnam anibere
so de nsisisɛm bɛpɛ mo ho mfaso.
Wɔn na efi tete wɔn atemmu ntwentwɛn
ase, na wɔn sɛe ntɔ nko.

*Tete mmere mu asotwe ne ogye ho nhwɛso*

4 Na sɛ Onyankopɔn ankora abɔfo a
wɔyɛɛ bɔne no so, na mmom ɔde esum
kabii ahama kyeree wɔn guu asaman
amanehunu bun mu, sɛ wɔmfa wɔn
nsie atemmu a,—5 na sɛ wankora tete
wiase so, na mmom Noa a ɔyɛ trenee-
kafo a ɔto so awotwe no nko na ogyee
no, na ɔde nsuyiri bɛkataa amumɔyɛfo
wiase so no, 6 na sɛ ɔdan Sodom ne
Gomora nkurow nsõ, na ɔde ɔsɛe buu
wɔn fɔ de wɔn yɛɛ sɛnnahɔ maa wɔn a
akyiri yi wɔbɛyɛ amumɔde, 7 na oyii
Lot a ɔteɛ a amumɔyɛfo no de wɔn
ahohwi abrabɔ haw no; 8 —na nea
onipa trenee no traa wɔn mu hui na
ɔtee no, mmarato nnwuma no yɛɛ ne
kra trenee no ayayade daa nyinaa;—
9 Awurade nim sɛnea obeyi wɔn a
wɔde fɛre som no afi sɔhwɛ mu, na
wama wɔatwe wɔn a wɔnteɛ aso de
wɔn asie atemmu da; 10 ne titiriw
no, wɔn a wodi honam akyi, efi ho
akɔnnɔ mu, na wɔtew tumidi ahi.
Wɔyɛ anuɔdenfo, ahopɛfo, wɔn ho
mpopo sɛ wɔbɛka anuonyamfo ho
asɛmmɔne.

---

7 Gal 6, 10. 9 1 Yoh 2, 9; 2, 11. 13 2 Ko 5, 1. 14 Yoh 21, 18–19.
17 Mat 17, 5. 21 2 Ti 3, 16–17. — 1 Mat 24, 11; 1 Ti 4, 1. 5 2 Pe 3, 6; Gen 8, 18.
6 Gen 19, 25. 8 Hes 9, 4. 9 1 Ko 10, 13; Adi 3, 10.

*Atoro akyerɛkyerɛfo su*

11 Nanso abɔfo a wɔwɔ ahoɔden ne
tumi a ɛso no nka nsɛmmɔne mmu wɔn
atɛn Awurade anim. 12 Na eyinom
de, wɔte sɛ mmoa a wonni adwene a
wɔn su ne sɛ wɔawo wɔn sɛ wɔnkyere
wɔn nsɛe wɔn. Wɔka nea wonnim ho
nsɛmmɔne, wɔbɛsɛe wɔn ankasa sɛe
mu, 13 na wobenya nea ɛnteɛ so
akatua. Nea wobu no anigye ne daa
ahohwi asetra, wɔyɛ nkekae ne dɛm,
wɔde wɔn apempensi bɔ ahohwi, nanso
wɔne mo redidi, 14 wɔwɔ aniwa a
awaresɛe ahyɛ no mama a ɛrennwo wɔ
bɔne ho da, wɔdaadaa akra a wɔn ase
nnya ntimii ɛ, wɔwɔ koma a aben
anibere mu, wɔyɛ nnuabɔ mma,
15 wɔagyaw ɔkwan trenee no akɔfom
kwan, wɔakɔfa Beor ba Bileam kwan
no so, ɔno na ɔpɛɛ nea ɛnteɛ so akatua,
16 nanso onyaa ne mmarato ho atɛnyi:
afurum a ontumi nkasa de onipa nne
kasae, siw odiyifo no nkwaseasɛm no
kwan.

*Wɔsɛe nnipa*

17 Eyinom yɛ mmura a nsu nni mu,
suwisiw a mframa bɔ huu de rekɔ, wɔn
na wɔde sum kabikabi asie wɔn.
18 Na wɔkeka ahupoosɛm a hwee nni
mu, nam honam akɔnnɔ mu de aho-
hwisɛm daadaa wɔn a woguan fii wɔn
a wɔbɔ nnaadaa mu bra no mu nkyɛe.
19 Wɔhyɛ wɔn adehyedi ho bɔ, na wɔn
ankasa de, wɔyɛ ɔporɔw nkoa, efisɛ nea
adi obi so nkonim no, ɛno na ɛyɛ no
akoa.

*Akyirisanfo amane*

20 Na sɛ wɔnam Awurade ne agye-
nkwa Yesu Kristo ho nimdeɛ so aguan
wiase fĩ, na wɔtõa bio wɔ mu di nkogu
a, wɔn akyiri asetra adan wɔn bɔne
akyɛn kan de no. 21 Na anka eye ma
wɔn sɛ wɔanhu trenee kwan no, kyɛn
sɛ wɔahu na wɔadan afi ahyɛde kron-
kron a wɔde ahyɛ wɔn no mu. 22 Na
ayɛ wɔn sɛnea nokware bɛ no se:
Ɔkraman no asan akɔ n'ankasa fe so
bio, na prako a wɔaguare no akɔ ne
dontori a ɔyantam mu no mu.

## Ti 3

*Nhoma yi botae*

Adɔfo, eyi ne nhoma a ɛto so abien a
merekyerɛw mabrɛ mo. Emu na mede
nkae mekanyan mo adwene gyene-
nnyenen, 2 sɛ monkae nsɛm a adiyifo
kronkron no aka ato hɔ ne yɛn a yɛyɛ
mo asomafo ahyɛde a ɛyɛ Awurade ne
agyenkwa de no.

*Nnipa ntie atemmu no ho kɔkɔbɔ*

3 Munhu eyi kan sɛ, nna a ebedi
akyiri no mu, fɛwdifo a wodi wɔn
ankasa akɔnnɔ akyi de fɛwdi bɛba
4 abɛka sɛ: Né ba ho bɔhyɛ no wɔ he?
Na efii sɛ agyanom dedae yi, ade
nyinaa te nea ɛte fi adebɔ mfiase.
5 Wɔboapa ma wɔn werɛ fi sɛ efi teteete
no, ɔsoro ne asase a efii nsu mu na
ɛfaa nsu mu betim hɔ, Onyankopɔn
asɛm so, no wɔ hɔ; 6 na ɛno ara so na
ɛnam na nsu yirii wiase a ɛwɔ bere
no so no ma ɛsɛee. 7 Na ɔsoro ne
asase a ɛwɔ hɔ yi, wɔde n'asɛm no ara
akora so, na wɔde asie ama ogya, ama
atemmu ne nnipa amumɔyɛfo sɛe da no.

*Kristo da no*

8 Na, adɔfo, mommma ade biako yi
nnhintaw mo, sɛ da koro yɛ Awurade
sɛ mfirihyia apem, na mfirihyia apem
yɛ no sɛ da koro. 9 Awurade nkyɛ ne
bɔhyɛ ho, sɛnea ebinom bu sɛ ɛkyɛ, na
mmom ɔma ne bo dwo kyɛ ma mo,
ɔmpɛ sɛ nnipa bi bɛyera, na mmom ɔpɛ
sɛ wɔn nyinaa ba adwensakra mu.
10 Na Awurade da no bɛba sɛ owifo ba.
Emu na ɔsoro de kukurududu betwam
akɔ, na ewi mu mfitiasede bɛhyew asɛe,
na asase ne mu nnwuma bɛhyew.

*Ahosiesie*

11 Enti, sɛ eyinom nyinaa bɛsɛe a,
nnipa bɛn na ɛsɛ sɛ moyɛ wɔ abrabɔ
kronkron ne onyamesom pa mu,
12 sɛ motwɛn na moma Onyankopɔn
da no ba yɛ ntɛm. Ɛno mu na ɔsoro
bɛsɔ ogya asɛe, na wim mfitiasede
anan ahyew. 13 Na, sɛnea ne bɔhyɛ

---

15 Num 22, 7; Adi 2, 14. 16 Num 22, 28. 19 Yoh 8, 34. 20 Mat 12, 45.
21 Luk 12, 47–48. 22 Mmb 26, 11. — 1 2 Pe 1, 13. 3 1 Ti 4, 1.
4 Yes 5, 19; Hes 12, 22; Mat 24, 48. 5 Mat 24, 38; Gen 1, 2; 1, 6; 1, 9; Dwom 24, 2.
6 2 Pe 2, 5; Gen 7, 21. 7 2 Pe 3, 10. 8 Dwom 90, 4. 9 Hab 2, 3; 1 Ti 2, 4.
10 1 Te 5, 2–3; 2 Pe 3, 7; Mat 24, 29; 24, 35; Adi 20, 11. 13 Yes 65, 17; 66, 22; Adi 21,
1; 21, 27.

te no, yɛretwɛn ɔsoro foforo ne asase
foforo a trenee te mu.

*Monyɛ pɛ*

14 Enti, adɔfo, sɛ moretwɛn eyinom
nti, mommɔ mmɔden na wɔahu mo sɛ
nnipa a wonni nkekae ne dɛm asom-
dwoe mu, 15 na mummu yɛn Awu-
rade abodwokyɛre no sɛ nkwagye,
sɛnea yɛn nua dɔfo Paulo nso de ne
nyansa a wɔde ama no kyerɛw mo,
16 sɛnea ɔyɛe ne nhoma nyinaa a ɔka
eyinom ho nsɛm wɔ mu no mu nso.
Emu na nsɛm a ase yɛ ohuna wɔ, na
wɔn a wonsuaa ade na wɔn ase ntimii
totõ no, sɛnea wɔyɛ kyerɛw nsɛm a aka
no nso, ma wɔn ankasa sɛe no.

*Kɔkɔbɔ ne afotu*

17 Enti, adɔfo, sɛ munim dedaw nti,
monhwɛ mo ho so yiye, na wɔamfa
amumɔyɛfo nnaadaasɛm no amfa mo
ankɔ bi, na moamfi mo ankasa tim a
moatim no mu anhwe ase. 18 Na
munnyin yɛn Awurade ne agyenkwa
Yesu Kristo dom ne nimdeɛ mu. Ɔno
na anuonyam nka no afei ne daa.

**14** I Ko 1, 7–8. **15** Rom 2, 4. **17** Mar 13, 5; 13, 9; 13, 33.

# YOHANE

## NHOMA A EDI KAN

### Ti 1

*Daa nkwa yi ne ho adi wɔ Yesu mu*

Nea ɛwɔ hɔ fi mfiase, nea yɛate, nea
yɛde yɛn aniwa ahu, nea yɛhwɛe na
yɛde yɛn nsa kae, wɔ nkwa asɛm no ho,
2 na nkwa no yii ne ho kyerɛe, na yɛahu,
na yedi ho adanse, na yɛka daa nkwa
a ɛne agya no wɔ hɔ na eyii ne ho
kyerɛɛ yɛn no ho asɛm kyerɛ mo,—
3 nea yɛahu na yɛate na yɛka kyerɛ mo,
na mo nso ne yɛn anya ayɔnkofa; na
yɛn ayɔnkofa no, yɛne agya no ne ne
ba Yesu Kristo na ɛwɔ. 4 Yɛkyerɛw
eyinom brɛ mo, na yɛn anigye awie
pɛyɛ.

*Hann mu asetra ne bɔneka*

5 Na kaseɛ a yɛtee ne nkyɛn na yɛbɔ
mo yi ne sɛ: Onyankopɔn yɛ hann, na
esum biara nni ne mu. 6 Sɛ yɛka sɛ
yɛne no wɔ ayɔnkofa na yɛnam sum mu
a, yedi atoro na yenni nokware. 7 Na
sɛ yɛnam hann mu sɛ ɔno wɔ hann mu
no a, na yɛwowɔ ayɔnkofa wɔ yɛn mu,
na ne ba Yesu mogya tew yɛn ho fi
bɔne nyinaa mu. 8 Sɛ yɛka sɛ yenni
bɔne a, na yɛdaadaa yɛn ho, na nokware
no nni yɛn mu. 9 Sɛ yɛka yɛn bɔne
kyerɛ a, ɔyɛ ɔnokwafo ne ɔtreneeni sɛ
ɔde yɛn bɔne befiri yɛn, na watew yɛn
ho afi nea ɛnteɛ nyinaa mu. 10 Sɛ
yɛka sɛ yɛnyɛɛ bɔne a, yɛma ɔdan
ɔtorofo, na n'asɛm no nni yɛn mu.

### Ti 2

*Wiase agyenkwa*

Me mma nkumaa, merekyerɛw eyi-
nom mabrɛ mo, na moanyɛ bɔne. Na
sɛ obi yɛ bɔne a, yɛwɔ okyigyinafo bi,
agya no nkyɛn, ɔne ɔtreneeni Yesu
Kristo. 2 Na ɔno ne yɛn bɔne ho
mpata, na ɛnyɛ yɛn de ho nko, na mmom
wiase nyinaa de ho bi.
3 Na, sɛ yedi n'ahyɛde so a, ɛno ara
na yɛde hu sɛ yenim no. 4 Nea ɔka
sɛ: Minim no, na onni n'ahyɛde so no
yɛ ɔtorofo, na nokware no nni ne mu.
5 Na obiara a odi n'asɛm so no, ampa
ara, ɔno mu na Onyankopɔn dɔ no awie
pɛyɛ. Eyi na yɛde hu sɛ yɛwɔ ne mu.
6 Nea ɔka sɛ ɔte ne mu no, ɛsɛ no sɛ
ɔnantew sɛnea ɔno nso nantewe.

**1** Yoh 1, 1; 1, 14. **2** Yoh 1, 4. **4** Yoh 15, 11; 16, 24. **5** Yak 1, 17.
**6** I Yoh 2, 4. **7** Heb 9, 14; Adi 1, 5; 7, 14. **9** Mmb 28, 13. — **1** Rom 8, 34; Heb 7, 25.
**2** Kol 1, 20. **5** Yoh 14, 21; 14, 23. **6** Yoh 13, 15.

*Wɔn a wɔnnɔ wɔn nuanom no te sum mu*

7 Adɔfo, ɛnyɛ ahyɛde foforo na
merekyerɛw mabrɛ mo, na mmom
ahyɛde dedaw a moanya fi mfiase no.
Ahyɛde dedaw no ne asɛm a moate no.
8 Bio merekyerɛw ahyɛde foforo mabrɛ
mo a ɛyɛ nokware wɔ ɔno ne mo mu: sɛ
esum retwam, na nokware hann no
anya rehyerɛn. 9 Nea ɔka sɛ ɔwɔ
hann no mu na ɔtan ne nua no, ɔda so
wɔ sum mu ara de besi sesɛɛ. 10 Nea
ɔdɔ ne nua no te hann no mu, na
hintidua nni ne mu. 11 Na nea ɔtan
ne nua no te sum mu na ɔnam sum mu,
na onnim nea ɔrekɔ, efisɛ esum no
afura n'ani.

*Nhoma yi gyinae*

12 Mma nkumaa, merekyerɛw mabrɛ
mo sɛ, ne din nti wɔde mo bɔne afiri
mo. 13 Agyanom, merekyerɛw mabrɛ
mo sɛ, moahu nea ɔwɔ hɔ fi mfiase no.
Mmerante, merekyerɛw mabrɛ mo sɛ,
moadi ɔbɔne no so nkonim. Mmofra
nkumaa, makyerɛw mabrɛ mo sɛ,
moahu agya no. 14 Agyanom, makye-
rɛw mabrɛ mo sɛ, moahu nea ɔwɔ hɔ
fi mfiase no. Mmerante, makyerɛw
mabrɛ mo sɛ, mo ho yɛ den, na Onya-
nkopɔn asɛm no te mo mu, na moadi
ɔbɔne no so nkonim.

*Wiase dɔ ne Onyankopɔn dɔ*

15 Monnnɔ wiase anaa nneɛma a
ɛwɔ wiase. Sɛ obi dɔ wiase a, agya
no dɔ no nni ne mu. 16 Na nea ɛwɔ
wiase nyinaa, honam akɔnnɔ ne aniwa
akɔnnɔ ne asetra mu ahohoahoa, emfi
agya no, na mmom efi wiase. 17 Na
wiase ne n'akɔnnɔ retwam, na nea ɔyɛ
ade a Onyankopɔn pɛ no tra hɔ daa.

*Akyirisan yɛ awiei no sɛnkyerɛnne bi*

18 Mmofra nkumaa, ɛdɔn a edi
akyiri ni. Na sɛnea moate sɛ anti-
kristo no rebɛba no, saa na mprempren
yi antikristo bebree aba nen; ɛnna
yɛde hu sɛ dɔn a edi akyiri ni. 19 Wofi
yɛn mu na ɛkɔe de, nanso wɔnka yɛn
ho, na sɛ wɔka yɛn ho a, anka wɔne yɛn
traa hɔ. Na ɛyɛɛ saa na wɔada adi sɛ
wɔn nyinaa nka yɛn ho. 20 Na mo de,
moanya ɔsra no afi ɔkronkronni no hɔ,
na mo nyinaa nim de. 21 Mankyerɛw
mammrɛ mo sɛ munnim nokware no,
na mmom sɛ munim, ne sɛ atoro biara
mfi nokware no mu.

*Ɔpa a wɔpa Yesu sɛ ɔne Kristo no*

22 Ɛhena ne ɔtorofo no sɛ nea ɔsan
sɛ Yesu nyɛ Kristo no? Oyi ne anti-
kristo a ɔpo agya no ne ɔba no.
23 Obiara a ɔpo ɔba no, onni agya no
nso, na nea ɔpaem bɔ ɔba no din no wɔ
agya no nso. 24 Enti mo de, nea
mote fii mfiase no, momma ɛntra mo
mu; na sɛ nea mote fii mfiase no tra
mo mu a, ɛnde mo nso mobɛtra ɔba no
ne agya no mu. 25 Na ɛbɔ a ɔde ahyɛ
yɛn ne daa nkwa no.

*Kristo mu ayɔnkofa*

26 Nea makyerɛw mabrɛ mo yi fa
wɔn a wɔdaadaa mo no ho. 27 Na
mo de, ɔsra a munyae ne nsam no te
mo mu, enti enhia mo sɛ obi kyerɛkyerɛ
mo; na mmom sɛnea ɔsra no ara
kyerɛkyerɛ mo ade nyinaa ho no na
ɛyɛ nokware na ɛnyɛ atoro. Na sɛnea
ɛkyerɛkyerɛ mo no, montra ne mu!
28 Na afei, mma nkumaa, montra ne
mu, na sɛ oyi ne ho adi a, yɛayɛ nnam
na yɛn ani anwu n'anim né ba mu.
29 Sɛ munim sɛ ɔyɛ ɔtreneeni a, na
muhu sɛ obiara a ɔyɛ ade trenee no,
ɔno na ɔwoo no.

## Ti 3

*Onyankopɔn dɔ*

Monhwɛ ɔdɔ ko a agya no de akyɛ
yɛn, sɛ wɔmfrɛ yɛn Nyankopɔn mma,
na yɛyɛ nso. Eyi nti wiase nhu yɛn,
efisɛ enhuu no. 2 Adɔfo, afei yɛyɛ
Onyankopɔn mma, na nea yɛbɛyɛ no
nnya nnaa adi ɛ. Na yenim sɛ, sɛ oyi
ne ho adi a, yɛbɛyɛ sɛ ɔno, efisɛ yebehu
no sɛnea ɔte. 3 Na obiara a ɔwɔ ne
ho anidaso yi no, ɔtew ne ho sɛnea ɔno
ho tew.

*Bɔne ne Kristo mu ayɔnkofa bɔ abira*

4 Obiara a ɔyɛ bɔne no, ɔyɛ de to
mmara, na bɔne ne mmarato. 5 Na
munim sɛ ɔno de, oyii ne ho adi sɛ
ɔrebɛsoa bɔne, na bɔne nni ne mu.

7 Yoh 13, 34. 8 Rom 13, 12. 9 1 Yoh 4, 20. 14 Efe 6, 10. 15 Yak 4, 4.
18 Mat 24, 5; 24, 24. 19 Aso 20, 30. 20 1 Yoh 2, 27. 23 1 Yoh 4, 15; Yoh 5, 23.
24 1 Yoh 2, 7. 27 1 Yoh 2, 20; Yoh 16, 13. 28 1 Yoh 4, 17. 29 1 Yoh 3, 7; 3, 10. —
1 Yoh 1, 12–13; 16, 3. 2 Rom 8, 17; Kol 3, 4. 5 Yes 53, 4–5; 53, 9; 1 Pe 2, 24.

6 Obiara a ɔte ne mu no nyɛ bɔne.
Obiara a ɔyɛ bɔne no nhuu no, nanso
onnim no.

*Trenee nam ade trenee yɛ so ba*

7 Mma nkumaa, mommma obiara
nnnaadaa mo. Nea ɔyɛ nea ɛteɛ no,
ɔteɛ sɛnea ɔno nso teɛ. 8 Nea ɔyɛ
bɔne no fi bonsam, efisɛ ɔbonsam na
ofi mfiase yɛɛ bɔne. Eyi nti na Onya-
nkopɔn ba no beyii ne ho adi sɛ ɔbɛsɛe
ɔbonsam nnwuma.

*Onyankopɔn fam bayɛ ne bɔne nhyia*

9 Obiara a Onyankopɔn awo no no
nyɛ bɔne, efisɛ n'aba te ne mu, na
ontumi nyɛ bɔne, efisɛ Onyankopɔn na
wawo no. 10 Eyi mu na Onyankopɔn
mma ne ɔbonsam mma da adi. Obiara
a ɔnyɛ nea ɛteɛ ne nea ɔnnɔ ne nua no
mfi Nyankopɔn.
11 Na eyi ne kaseɛ a moate fi mfiase
sɛ yɛnnodɔ yɛn ho no, 12 ɛnyɛ sɛ
Kain a ofi ɔbɔne no mu na okum ne
nua no. Na adɛn nti na okum no?
Efisɛ n'ankasa nnwuma yɛ bɔne, na ne
nua de de, ɛteɛ.

*Wɔnam ɔdɔ so nya daa nkwa*

13 Anuanom, wiase tan mo a,
mommma ɛnnyɛ mo nwonwa. 14 Yɛn
de, yenim sɛ yɛatwam afi wu mu akɔ
nkwa mu, efisɛ yɛdɔ anuanom; nea
onni dɔ no te wu mu. 15 Obiara a
ɔtan ne nua no yɛ owudifo; na munim
sɛ daa nkwa rentra owudifo biara mu.

*Asɛndua no kyerɛ yɛn nokware dɔ*

16 Eyi mu na yɛahu ɔdɔ no, sɛ ɔno
de ne kra too hɔ maa yɛn. Na ɛsɛ yɛn
nso sɛ yɛde yɛn kra to hɔ ma anuanom.
17 Na nea ɔwɔ wiase asetrade na ohu
ne nua sɛ ahia no na ɔbɔ no ayam-
ɔnwene no, Onyankopɔn dɔ no te
ne mu dɛn? 18 Me mma nkumaa,
mommma yɛmmfa asɛm anaa tɛkrɛma
nnnɔ, na mmom momma yɛnnɔ nneyɛe
ne nokware mu.

*Osetie ma a abotɔyam*

19 Na eyi mu na yebehu sɛ yefi
nokware no mu, na yebedwudwo yɛn
koma wɔ n'anim sɛ, 20 sɛ yɛn koma
bu yɛn fɔ a, Onyankopɔn sõ kyɛn yɛn
koma na ohu ade nyinaa. 21 Adɔfo,
sɛ yɛn koma mmu yɛn fɔ a, ɛnde yɛde
nnam kɔ Onyankopɔn anim, 22 na
biribiara a yɛsrɛ no, yenya fi ne nkyɛn,
efisɛ yedi n'ahyɛde so, na yɛyɛ nea
ɛsɔ n'ani. 23 Na eyi ne n'ahyɛde, sɛ
yennye ne ba Yesu Kristo din no nni,
na yɛnnodɔ yɛn ho, sɛnea ɔmaa yɛn
ahyɛde no. 24 Na nea odi n'ahyɛde so
no te ne mu, na ɔno nso te ne mu. Na
nea yɛde hu sɛ ɔte yɛn mu ne honhom
a ɔde ama yɛn no.

## Ti 4

*Kyerɛ pa ne kyerɛ bɔne*

Adɔfo, munnnye ahonhom nyinaa
nnni, na mmom monsɔ ahonhom no
nhwɛ sɛ wofi Nyankopɔn anaa? Efisɛ
atoro adiyifo bebree aba wiase. 2 Eyi
mu na munhu Nyankopɔn honhom.
Honhom biara a ɔpae mu ka sɛ Yesu
Kristo aba ɔhonam mu no fi Nya-
nkopɔn mu. 3 Na honhom biara a ɔnka
sɛ Yesu aba ɔhonam mu no mfi Nya-
nkopɔn mu. Na eyi ne antikristo a
moate sɛ ɔreba na afei wanya aba
wiase no de.

*Onyankopɔn honhom gye yɛn fi kyerɛ bɔne mu*

4 Mma nkumaa, mufi Nyankopɔn
mu, na moadi wɔn so nkonim, efisɛ nea
ɔwɔ mo mu no sõ kyɛn nea ɔwɔ wiase
mu. 5 Wɔn de, wofi wiase; eyi nti
na wofi wiase kasa, na wiase tie wɔn.
6 Yɛn de, yefi Nyankopɔn mu. Nea
onim Nyankopɔn no tie yɛn, na nea
omfi Nyankopɔn mu no ntie yɛn. Eyi
mu na yehu nokware honhom ne
nnaadaa honhom.

*Onuadɔ ma yɛyɛ Onyankopɔn mma*

7 Adɔfo, momma yɛnnodɔ yɛn ho; na
ɔdɔ fi Nyankopɔn mu, na obiara a ɔdɔ
no, Onyankopɔn na wawo no, na onim
Nyankopɔn. 8 Nea ɔnnɔ no nhuu
Nyankopɔn ɛ, na Onyankopɔn ne dɔ.
9 Eyi mu na Onyankopɔn dɔ no yii ne
ho adi wɔ yɛn ho, sɛ Onyankopɔn

---

**6** Rom 6, 14. **7** 1 Yoh 2, 29. **8** Yoh 8, 44. **9** 1 Yoh 3, 6; 5, 18. **11** Yoh 13, 34. **12** Gen 4, 8. **13** Mat 5, 11; Yoh 15, 18–19. **14** Yoh 5, 24; 1 Yoh 2, 11. **15** Mat 5, 21–22. **16** Yoh 15, 13. **17** Deut 15, 7; 1 Yoh 4, 20. **18** Yak 1, 22; 2, 15–16. **21** Rom 5, 1–2; Heb 4, 16. **22** Mar 11, 24. **23** Yoh 6, 29; 15, 17. **24** 1 Yoh 4, 13; Rom 8, 9. — **1** 1 Te 5, 21. **3** 1 Yoh 2, 18. **5** Yoh 15, 19. **6** Yoh 8, 47. **9** Yoh 3, 16.

somaa ne ba a ɔwoo no koro no baa
wiase sɛ yɛmfa no so nnya nkwa.
10 Eyi mu na ɔdɔ no wɔ, ɛnyɛ sɛ yɛn
na yɛdɔɔ Onyankopɔn, na mmom ɔno
na ɔdɔɔ yɛn na ɔsomaa ne ba sɛ ɔmmɛyɛ
yɛn bɔne ho mpata.

*Onyankopɔn fam biakoyɛ ne onuadɔ na ɛnam*

11 Adɔfo, sɛ Onyankopɔn dɔɔ yɛn
sɛɛ a, ɛnde ɛsɛ yɛn nso sɛ yɛdodɔ yɛn
ho yɛn ho. 12 Obi nhuu Nyankopɔn
pɛn ɛ. Sɛ yɛdodɔ yɛn ho yɛn ho a, na
Onyankopɔn te yɛn mu, na ne dɔ no
awie pɛyɛ wɔ yɛn mu. 13 Eyi mu na
yehu sɛ yɛte ne mu na ɔno nso te yɛn
mu, sɛ wama yɛn ne honhom no bi.
14 Na yɛahu na yedi adanse sɛ: agya
no asoma ɔba no sɛ wiase agyenkwa.
15 Obiara a ɔpae mu ka sɛ Yesu ne
Nyankopɔn ba no, Onyankopɔn te ne
mu, na ɔno nso te Nyankopɔn mu.
16 Na yɛn de, yɛahu na yɛagye ɔdɔ a
Onyankopɔn wɔ no yɛn ho no adi.
Onyankopɔn ne ɔdɔ, na nea ɔte ɔdɔ
mu no te Nyankopɔn mu, na Onya-
nkopɔn te ne mu.

*Onyankopɔn dɔ ma yɛn ahotoso ne ɔdɔ*

17 Eyi mu na ɔdɔ no awie pɛyɛ wɔ
yɛn mu, na yɛayɛ nnam atemmu da,
efisɛ sɛnea ɔno te no, sɛ nso yɛte
ewiase ha ne no. 18 Ehu nni dɔ mu,
na mmom ɔdɔ a ɛyɛ pɛ no pam ehu,
efisɛ ehu ne asotwe na ɛnam, na nea
osuro no nwiee pɛyɛ wɔ ɔdɔ mu ɛ.
19 Yɛdɔ, efisɛ ɔno na ɔdɔɔ yɛn kan.
20 Sɛ obi ka sɛ: Medɔ Onyankopɔn,
na ɔtan ne nua a, ɔyɛ ɔtorofo. Na nea
ɔnnɔ ne nua a ohu no no, ɛbɛyɛ dɛn na
obetumi adɔ Onyankopɔn a onhuu no
ɛ? 21 Na ahyɛde yi na yɛanya ne
nkyɛn sɛ, nea ɔdɔ Onyankopɔn no,
ɔnnɔ ne nua nso.

## Ti 5

*Gyidi mu tumi ne n'adansedi*

Obiara a ogye di sɛ Yesu ne Kristo
no, Onyankopɔn na wawo no; na obiara
a ɔdɔ nea ɔwoe no, ɔdɔ nea ɔwoo no no
nso. 2 Sɛ yɛdɔ Onyankopɔn na yedi
n'ahyɛde so a, ɛno ara na yɛde hu sɛ
yɛdɔ Onyankopɔn mma. 3 Na eyi ne
Nyankopɔn dɔ, sɛ yebedi n'ahyɛde so,
na n'ahyɛde no nyɛ den. 4 Efisɛ biri-
biara a Onyankopɔn woe no di wiase
so nkonim, na nkonim a adi wiase so
ne yɛn gyidi. 5 Ɛhena ne nea odi
wiase so nkonim sɛ nea ogye di sɛ Yesu
ne Nyankopɔn ba?

*Onyankopɔn adanse horow abiɛsa*

6 Oyi ne nea ɔnam nsu ne mogya so
bae, Yesu Kristo no, na ɛnyɛ nsu nko
mu, na mmom ɛyɛ nsu ne mogya mu.
Na honhom no na edi adanse, efisɛ
honhom no ne nokware. 7 Na baasa
na edi adanse, 8 honhom ne nsu ne
mogya, na baasa yi bom yɛ biako.
9 Yegye nnipa adanse a, Onyankopɔn
adanse sõ kyɛn no, na Onyankopɔn
adanse ne adanse a wadi ne ba ho no.
10 Nea ogye Onyankopɔn ba no di no
wɔ adanse n'ankasa ne mu. Nea onnye
Onyankopɔn nni no ama wadan ɔtorofo,
efisɛ wannye adanse a Onyankopɔn
adi ne ba ho no anni. 11 Na eyi ne
adanse no, sɛ Onyankopɔn ama yɛn
daa nkwa, na nkwa yi wɔ ne ba no mu.
12 Nea ɔwɔ ɔba no wɔ nkwa no; nea
onni Nyankopɔn ba no, onni nkwa no.

*Odima mpaebɔ*

13 Eyinom na makyerɛw mabrɛ mo
a mugye Onyankopɔn ba no din di, na
moahu sɛ mowɔ daa nkwa, na moagye
Onyankopɔn ba no din adi.
14 Na nnam a yɛde kɔ ne nkyɛn ne
sɛ, yɛsrɛ biribiara sɛnea ɔpɛ a, otie yɛn.
15 Na sɛ yenim sɛ otie yɛn nea yɛsrɛ no
ho a, yenim sɛ yɛwɔ nneɛma a yɛasrɛ
ne nkyɛn no. 16 Sɛ obi hu ne nua sɛ
ɔyɛ bɔne a ɛnkɔ owu mu a, ɔmmɛsrɛ, na
[Onyankopɔn] bɛma no nkwa de ama
wɔn a wɔyɛ bɔne a ɛnkɔ owu mu no.
Bɔne bi wɔ hɔ a ɛkɔ owu mu; ɛno ho de,
menka sɛ ommisa. 17 Nea ɛnteɛ nyi-
naa yɛ bɔne, na bɔne bi wɔ hɔ a ɛnkɔ
owu mu.

*Onyankopɔn ne Yesu mu ayɔnkofa gye yɛn fi bɔne mu*

18 Yenim sɛ obiara a Onyankopɔn
awo no no, ɔnyɛ bɔne; na mmom nea

---

**10** 1 Yoh 2, 2. **11** Mat 18, 33. **12** Yoh 1, 18. **13** 1 Yoh 3, 24. **14** Yoh 3, 17.
**15** 1 Yoh 5, 5. **16** 1 Yoh 4, 8. **17** 1 Yoh 2, 28. **21** Mar 12, 29–31. —
**1** 1 Yoh 4, 15–16. **3** Yoh 14, 15; 14, 23–24; Mat 11, 30. **4** Yoh 16, 33.
**5** 1 Yoh 4, 4. **6** Yoh 19, 34–35. **10** Rom 8, 16. **14** 1 Yoh 3, 21–22; Yoh 14, 13.
**16** Mat 12, 31; Heb 6, 4–6. **18** 1 Yoh 3, 9.

Onyankopɔn awo no no, ɔhwɛ ne ho so,
na ɔbɔne no nkã no. 19 Yenim sɛ yefi
Nyankopɔn, na wiase nyinaa da ɔbɔne
no mu. 20 Na yenim sɛ Onyankopɔn
ba no aba na wabɛma yɛn adwene a
yɛde hu ɔnokwafo no; na yɛwɔ
ɔnokwafo no mu, ne ba Yesu Kristo
no mu: oyi ne nokware Nyankopɔn
ne daa nkwa no. 21 Mma nkumaa,
monwɛn nyi mo ho mfi abosom ho.

**19** Gal 1, 4. **20** Yoh 17, 3; Rom 9, 5. **21** 1 Ko 10, 14.

# YOHANE

## NHOMA A ƐTO SO ABIEN

### Ti 1

*Nkyia*

Me, ɔpanyin no, kyerɛw kɔma Awuraa
a wɔayi no, ne ne mma a medɔ wɔn
nokware mu, — na ɛnyɛ me nko, na wɔn
a wɔahu nokware no nyinaa, — 2 no-
kware a ɛte yɛn mu na ɛne yɛn bɛtra hɔ
daa no nti: 3 Ɔdom, mmɔborohunu
ne asomdwoe mfi agya Onyankopɔn
ne Awurade Yesu Kristo, agya no ba
no, nkyɛn mmra yɛn so, nokware ne
ɔdɔ mu.

*Ayeyi ne kɔkɔbɔ*

4 M'ani agye sɛ, sɛ mahu wo mma
no mu bi sɛ wɔnam nokware mu, sɛnea
yɛanya ahyɛde afi agya no nkyɛn no.
5 Na afei, Awuraa, mesrɛ wo, ɛnyɛ sɛ
merebɛkyerɛw wo ahyɛde foforo, na
mmom nea yenyae fi mfiase no ara, sɛ
yɛnnodɔ yɛn ho. 6 Na eyi ne ɔdɔ no,
sɛ yɛbɛnantew sɛnea ahyɛde no te.
Eyi ne ahyɛde no, sɛnea moate fi
mfiase, sɛ monnantew mu.
7 Na nnaadaafo bebree aba wiase a
wɔmpaem nka sɛ Yesu Kristo aba
ɔhonam mu. Ɔdaadaafo ne antikristo
no ara ne no.

*Nokware a wodi Kristo*

8 Monhwɛ mo ho so yiye, na moa-
nhwere nea yɛayɛ adwuma anya no,
na mmom moanya akatua mũ.
9 Obiara a ɔfom so na ɔntra Kristo
kyerɛ no mu no, onni Nyankopɔn. Na
nea ɔtra kyerɛ no mu no, ɔno na ɔwɔ
agya no ne ɔba no. 10 Sɛ obi ba mo
nkyɛn na onkura kyerɛ yi a, munnnye
no nnkɔ mo fi, nso munnkyia no!
11 Na nea okyia no no yɛ ne nnwuma
bɔne no fafafo.

*Awiei*

12 Mewɔ nsɛm pii a anka mɛkyerɛw
mabrɛ mo de, nanso mempɛ sɛ mede
krataa ne adubiri mekyerɛw. Na
m'ani da so sɛ mɛba mo nkyɛn na yɛde
ano ne ano akasa, na yɛn anigye awie
pɛyɛ. 13 Wo nuabea a wɔayi no mma
no kyia wo.

**1** 1 Pe 5, 1; 3 Yoh 1. **5** 1 Yoh 2, 7. **7** 1 Yoh 2, 18; 4, 1–3. **8** Gal 4, 11.
**9** 1 Yoh 2, 23. **10** 2 Te 3, 6. **12** 3 Yoh 13.

# YOHANE

## NHOMA A ƐTO SO ABIƐSA

### Ti 1

*Nkyia ne ayeyi*

Me, ɔpanyin no, kyerɛw kɔma ɔdɔfo
Gaio a medɔ no nokware mu.
2 Ɔdɔfo, miyi mpae sɛ, ade nyinaa
mu, ensi wo yiye, na nya ahoɔden,
sɛnea asi wo kra yiye. 3 Na anuanom
bi bae na wobedii wo nokware ho
adanse sɛnea wonam nokware mu no,

2 Yoh 1. **3** 2 Yoh 4.

m'ani gyei sɛ. 4 Minni anigye a ɛsen
eyi, sɛ mete sɛ me mma nam nokware
mu. 5 Ɔdɔfo, nea woyɛ ma anuanom
a wɔyɛ ahɔho no, ne kwan so ara ne
no. 6 Wɔn nso adi wo dɔ no ho adanse
asafo no anim; na wugya wɔn kwan
sɛnea ɛsɛ, Onyankopɔn anim a, na
woayɛ no yiye. 7 Na ne din nti na
wɔnam, na wɔannye amanaman no hɔ
biribi. 8 Enti na ɛsɛ yɛn sɛ yegye
sɛɛfo, na yɛayɛ yɔnko adwumayɛfo ama
nokware no.

*Diotrefe*

9 Mekyerɛw mekɔmaa asafo no. Na
Diotrefe a ɔpɛ wɔn mu panyin adi no
nnye yɛn ara. 10 Eyi nti sɛ meba a,
mɛkae ne nnwuma a ɔyɛ no, sɛ ɔkeka
yɛn ho nsɛmmɔne, na eyi po annɔɔ no
sõ, na n'ankasa nnye anuanom no, na
osiw wɔn a wɔpɛ kwan, na otu wɔn fi
asafo no mu. 11 Ɔdɔfo, nhwɛ bɔne
nsua, na mmom hwɛ papa sua. Nea
ɔyɛ papa no fi Nyankopɔn mu, na nea
ɔyɛ bɔne no nhuu Nyankopɔn ɛ.

*Demetrio*

12 Demetrio de, wɔn nyinaa ne
nokware ankasa adi ne ho adanse pa,
na yɛn nso yedi no adanse, na wunim
sɛ yɛn adanse yɛ nokware.

*Awiei*

13 Anka mewɔ nsɛm pii mekyerɛw,
nanso mempɛ sɛ mede adubiri ne
krammɛn mekyerɛw mebrɛ wo. 14 Na
m'ani da so sɛ mehu wo ntɛm na yɛde
ano ne ano akasa. 15 Asomdwoe nka
wo. Nnamfonom no kyiakyia wo.
Bobɔ nnamfonom no din mmiako
mmiako kyia wɔn.

6 Tito 3, 13. 7 Aso 20, 35; 1 Ko 9, 12; 9, 15. 8 Heb 13, 2. 11 1 Yoh 3, 6; 3, 9.
12 Yoh 19, 35; 21, 24. 13 2 Yoh 12.

# YUDA

## NHOMA

### Ti 1

*Nkyia*

Yuda, Yesu Kristo akoa, Yakobo ne
nua, de kɔma wɔn a wɔafrɛ wɔn a agya
Onyankopɔn dɔ wɔn na wɔakora wɔn
ama Yesu Kristo no: 2 Mmɔboro-
hunu, asomdwoe ne ɔdɔ nnɔɔso nka mo.

*Kristofo gyidi ho pere*

3 Adɔfo, esiane sɛ merebɔ mmɔden
nyinaa makyerɛw nkwagye a ɛyɛ yɛn
nyinaa de no ho asɛm mabrɛ mo nti,
ahia me sɛ mekyerɛw mebrɛ mo, na
mede matu mo fo sɛ mompere gyidi a
wɔde ama ahotefo prɛko no ho. 4 Na
nnipa bi awiawia wɔn ho abam a wofi
tete akyerɛw wɔn ho asɛm de ato hɔ
ama saa atemmu yi, amumɔyɛfo a
wɔdan yɛn Nyankopɔn dom ahohwi,
na wɔpa otumfoɔ koro a ɔne yɛn
Awurade Yesu Kristo no.

*Asɔɔden so akatua ho nhwɛso*

5 Na mepɛ sɛ mekae mo a moahu
eyi prɛko dedaw sɛ, Awurade gyee
ɔman no fii Misraim asase so no,
akyiri no, ɔsɛee wɔn a wonnye nni no.
6 Na abɔfo a wɔankora wɔn panyinni,
na mmom wogyaw wɔn ankasa trabere
no, ɔde daa ahama akyere wɔn akora
wɔn esum kabii mu ama da kɛse no
atemmu, 7 sɛ Sodom ne Gomora ne
nkurow a ɛdeda ho a wɔyɛe sɛ eyinom,
de wɔn ho maa aguamammɔ na wokodii
ɔhonam foforo akyi no, anya akatua
deda hɔ sɛ daa ogya ho sɛnnahɔ.
8 Saa ara na eyinom nso yɛ adaesofo
a wogu ɔhonam ho fi, na wɔtew tumidi
ahi, na wɔka anuonyamfo ho nsɛmmɔne.

*Atoro akyerɛkyerɛfo*

9 Nanso ɔbɔfo panyin Mikael ne
ɔbonsam redi akameakame kasakasae
Mose amu ho no, wansi ne bo sɛ ɔbɛka

1 Mat 13, 55. 3 1 Ti 1, 18. 5 Num 14, 35; 1 Ko 10, 5. 6 Yoh 8, 44.
7 Gen 19, 4–25. 9 Dan 12, 1; Sak 3, 2.

asɛmmɔne abu no atɛn, na mmom
ɔkae sɛ: Awurade nka w'anim! 10 Na
eyinom de, wɔka nea wonnim no ho
nsɛmmɔne, na nea wofi wɔn adebɔ su
mu nim sɛ mmoa a wonni adwene no,
ɛno mu na wɔsɛe wɔn ho. 11 Wonnue,
efisɛ wɔafa Kain kwan so, na mfaso nti
wɔde wɔn ho akɔhyɛ Bileam nnaadaa-
sɛm mu, na wɔayera Kora atuatew mu.
12 Eyinom yɛ mo dɔ adidi mu nkekae,
wɔne mo redidi, wɔmfɛre ade, wɔyɛn
wɔn ho; wɔyɛ amununkum a nsu nni
mu a mframa twetwe kyinkyini, nnua
a ɛso nhaban aporow a enni aba na
awuwu mprenu a ne ntini atutu,
13 po asorɔkye a ehuru a epuw wɔn
ankasa aniwu gu, nsoromma a ekyin-
kyini a wɔde sum kabikabi asie ama
wɔn daa.

*Henok nkɔmhyɛ*

14 Eyinom ho na Henok nso a ɔto
Adam so ason hyɛɛ nkɔm de too hɔ sɛ:
Hwɛ, Awurade ne n'ahotefo mpempem
reba 15 abebu wɔn nyinaa atɛn, na
wayi wɔn mu amumɔyɛfo nyinaa ntɛn,
wɔn amumɔyɛde a wɔyɛe nyinaa ne
wɔn nsɛm a ɛyɛ den a nnebɔneyɛfo
amumɔyɛfo no kae de tiaa no nyinaa
ho. 16 Eyinom yɛ anwiinwiifo, nne-
bɔfo a hwee nsɔ wɔn ani, wodi wɔn
ankasa akɔnnɔ akyi, na wɔn ano ka
ahupoosɛm, na mfaso nti wɔdɛfɛdɛfɛ
nnipa.

*Asomafo no nkɔmhyɛ*

17 Na mo, adɔfo, monkae nsɛm a yɛn
Awurade Yesu Kristo asomafo aka
ato hɔ no, 18 sɛ wɔka kyerɛɛ mo sɛ:
ɛbere a edi akyiri no mu no, fɛwdifo
bɛba a wobedi wɔn ankasa amumɔyɛ
akɔnnɔ akyi. 19 Eyinom ne wɔn a
wɔde mpaapaemu ba, honam akyidifo
a wonni honhom.

*Gyidifo abrabɔ*

20 Na mo, adɔfo, momfa mo ho nsi
mo gyidi kronkron no so mmɔ mpae
Honhom Kronkron mu 21 mfa mo
ho nsie Onyankopɔn dɔ mu, na montwɛn
yɛn Awurade Yesu Kristo mmɔboro-
hunu nkɔ daa nkwa mu. 22 Na
akyinnyegyefo nso, munhu wɔn mmɔbɔ,
23 ebinom nso munhwim wɔn mfi gya
mu nnye wɔn nkwa, na ebinom nso
momfa osuro nhu wɔn mmɔbɔ, na
montan atade a ɔhonam nkekae akeka
mu nso.

*Onyankopɔn ayeyi*

24 Na nea obetumi aso mo mu na
moanhintiw, na ɔde mo asi n'anuonyam
anim, sɛ nnipa a wonni dɛm wɔ ahosan
mu no, 25 Onyankopɔn koro a ɔnam
yɛn Awurade Yesu Kristo so yɛ yɛn
agyenkwa no, ɔno na anuonyam ne
kɛseyɛ ne ahoɔden ne tumi nka no
mmeresanten ne afei ne daa nyinaa.
Amen.

**11** Gen 4, 8; Num 31, 16; Num 16. **13** Yes 57, 20. **14** Gen 5, 21.
**15** Mat 25, 31. **18** 1 Ti 4, 1; 2 Pe 3, 3. **19** 1 Ko 2, 14. **20** Kol 2, 7; 1 Te 5, 11.
**23** Yak 5, 19–20; Adi 3, 4. **24** 1 Te 5, 23; Flp 1, 10. **25** Rom 16, 27; 1 Ti 1, 17.

# YOHANE ADIYISƐM

## Ti 1

*Nhoma no ne ne kyerɛwfo*

Yesu Kristo adiyi a Onyankopɔn de
maa no sɛ ɔnkyerɛ ne nkoa nea etwa
sɛ ɛba ntɛm, na ɔnam ne bɔfo so somae
de bɛkyerɛɛ n'akoa Yohane 2 a wadi
Nyankopɔn asɛm, ne Yesu Kristo
adanse ne nea ohui nyinaa ho adanse.
3 Nhyira ne nea ɔkan ne wɔn a wotie
adiyi nsɛm no, na wɔde nea wɔakyerɛw
wɔ mu no sie; na ɛbere no abɛn.

*Nkyia*

4 Yohane de kɔma asafo horow ason
a ɛwɔ Asia no: Ɔdom ne asomdwoe mfi

**1** Adi 1, 19. **2** Adi 1, 9; 6, 9. **3** Adi 22, 7; 22, 10. **4** Adi 1, 8; Ex 3, 14–15;
Adi 3, 1; 5, 6.

nea ɔwɔ hɔ, na ɔtraa hɔ, na ɔreba no,
ne ahonhom ason a ɛwɔ n'ahengua
anim, 5 ne Yesu Kristo a ɔyɛ ɔdansefo
nokwafo ne awufo mu abakan ne asase
so ahene sodifo no nkyɛn nka mo. Nea
ɔdɔ yɛn, na ɔde ne mogya aguare yɛn
afi yɛn bɔne mu, 6 na wayɛ yɛn
ahemman sɛ yɛnyɛ asɔfo mma n'agya
Onyankopɔn no, ɔno na wɔmfa anu-
onyam ne tumi mma no daa daa.
Amen.

*Nkamfo*

7 Hwɛ, ɔnam amununkum mu reba,
na aniwa nyinaa behu no, ɛne wɔn a
wɔwɔɔ no no, na asase so mmusua
nyinaa bɛbɔ ne ho abubuw. Yiw,
Amen. 8 Awurade se: Mene Alfa ne
Omega no, nea ɔwɔ hɔ, na ɔwɔ hɔ dedaw,
na ɔreba, ade nyinaa so tumfoɔ no.

*Amanneɛ no*

9 Me, Yohane a meyɛ mo nua ne
Yesu ahohia ne ahenni ne boasetɔ no
mu yɔnko no, mewɔ supɔw a wɔfrɛ no
Patmo no so, Onyankopɔn asɛm ne
Yesu adanse nti. 10 Mewɔ honhom
mu, Awurade da no, na metee nne kɛse
bi wɔ m'akyi sɛ torobɛnto 11 sɛ:
Kyerɛw nea wuhu hyɛ nhoma mu, na
soma kɔma asafo ahorow ason no, fa
kɔ Efeso ne Smirna ne Pergamo ne
Tiatira ne Sardi ne Filadelfia ne
Laodikea.

*Ogyefo no ho anisoadehu*

12 Na medan m'ani sɛ mekɔhwɛ nne
a ɛkasa kyerɛɛ me no. Na medan me
ho no, mihuu sika akaneadua ason,
13 na akaneadua no mfinimfini no,
mihuu obi a ɔte sɛ onipa ba a ɔhyɛ
atade yuu, na ɔde sika abɔso abɔ ne
koko so. 14 Na ne ti ne ne nhwi hoa
sɛ oguanten ho nhwi fitaa, sɛ sukye-
rɛma, na n'aniwa te sɛ ogyaframa,
15 na ne nan te sɛ ayowa fɛfɛ a adɔ
fononoo mu, na ne nne te sɛ asu bebree
nne, 16 na okura nsoromma ason ne
nifa mu, na afoa anofanu nnamnam fi
n'ano; na n'anim te sɛ owia hyerɛn
n'ahoɔden mu.

*Nkuranhyɛ, nkwa ne anidaso*

17 Na mihuu no no, mehwee ne nan
ase sɛ owufo, na ɔde ne nsa nifa too me
so ka kyerɛɛ me sɛ: Nsuro, mene
ɔkannifo ne okyikafo, 18 ne nea ɔte
ase no. Na miwui, na hwɛ, mete ase
daa daa, na mikura owu ne asaman
nsafe. 19 Kyerɛw nea woahu, ne nea
ɛwɔ hɔ, ne nea eyi akyi no ɛrebɛba:
20 Nsoromma ason a wuhui me nifa
so no ahintasɛm no, ne sika akaneadua
ason no: nsoromma ason no yɛ asafo
ason no abɔfo, na akaneadua ason a
wuhui no yɛ asafo ason.

## Ti 2

*Efeso nhoma*

Efeso asafo mu bɔfo no, kyerɛw
kɔma no sɛ: Sɛɛ na nea okura nsoromma
ason ne nifa mu, nea ɔnam sika aka-
neadua ason no mfinimfini no se:
2 Minim wo nnwuma ne wo brɛ ne wo
boasetɔ, ɛne sɛ wuntumi nkura wɔn a
wɔyɛ abɔne, na woasɔ wɔn a wose wɔyɛ
asomafo na wɔnyɛ no ahwɛ, na woahu
wɔn atorofo. 3 Na wowɔ boasetɔ, na
me din nti woahaw wo ho, na woammrɛ.
4 Nanso mewɔ wo ho asɛm bi, ɛne sɛ
woagyaw wo kan dɔ no. 5 Enti kae
nea wufi hwee ase, na sakra w'adwene,
na yɛ kan nnwuma no! Anyɛ saa a,
mɛba wo so na mabeyi wo kaneadua
mafi ne sibea, gye sɛ wosakra
w'adwene. 6 Nanso eyi na wowɔ, sɛ
wotan Nikolaifo nnwuma a me nso
metan no. 7 Nea ɔwɔ aso no ntie nea
Honhom no ka kyerɛ asafotow no: nea
odi nkonim no, mɛma no nkwadua a esi
Nyankopɔn paradise mu no aba bi adi.

*Smirna nhoma*

8 Na Smirna asafo mu bɔfo no,
kyerɛw kɔma no sɛ: Sɛɛ na ɔkannifo
ne okyikafo, nea owui na ɔte ase bio
no se: 9 Minim w'ahohia ne wo hia
no,—nanso woyɛ ɔdefo,—ne wɔn a
wose wɔyɛ Yudafo, na wɔnyɛ, na mmom
wɔyɛ Satan hyiadan no abususɛm.
10 Nsuro amane a worebehu biara.

---

**5** Adi 3, 14. **6** Adi 5, 10; 1 Pe 2, 5; 2, 9; Ex 19, 6; Yes 61, 6. **7** Dan 7, 13; Sak 12, 10; Yoh 19, 37. **8** Yes 41, 4; Adi 1, 4; 4, 8; 21, 6. **10** Adi 1, 15. **11** Adi 1, 8; 1, 17; 2, 8; 22, 13. **12** Adi 1, 20. **13** Adi 2, 1; Dan 7, 13; 10, 5–6. **14** Dan 7, 9; Adi 2, 18; 19, 12. **15** Adi 2, 18. **16** Adi 1, 20; 2, 1; 2, 12; 2, 16; 19, 15. **17** Dan 8, 18; 10, 15–19. **20** Mal 2, 7. — **1** Adi 1, 13; 1, 16; 1, 20. **2** Adi 2, 9; 2, 13; 2, 19; 3, 1; 3, 8; 3, 15; 1 Yoh 4, 1. **5** Adi 2, 16; 2, 22; 3, 3; 3, 19. **6** Dwom 139, 21; Adi 2, 15. **7** Adi 2, 11; 2, 17; 2, 26; 3, 5; 3, 12; 3, 21; 22, 2; Gen 2, 9; 3, 22; 3, 24. **8** Adi 1, 11; 1, 17–18. **9** Yak 2, 5; Adi 3, 9; 2 Ko 11, 14–15. **10** Mat 10, 28; Adi 3, 11; 2 Ti 4, 8.

Hwɛ, ɔbonsam de mo mu binom begu
afiase, na woasɔ mo ahwɛ, na mubehu
amane dadu. Di nokware kodu wu
mu, na mɛma wo nkwa abotiri. 11 Nea
ɔwɔ aso no ntie nea Honhom no ka
kyerɛ asafo no: Nea odi nkonim no,
owuprenu renka no.

*Pergamo nhoma*

12 Na Pergamo asafo mu bɔfo no,
kyerɛw kɔma no sɛ: Sɛɛ na nea okura
afoa anofanu nnamnam no se:
13 Minim nea wote, nea Satan ahengua
si, na wukura me din mu, na woampa
me gyidi, nna a wokum me dansefo
nokwafo Antipa wɔ mo hɔ no mu, nea
ɔbonsam te hɔ. 14 Nanso mewɔ wo
ho nsɛm kakra: sɛ wowɔ nnipa bi wo
hɔ a wokura Bileam kyerɛ mu, nea
ɔkyerɛɛ Balak sɛ ɔnto Israel mma
hintidua na wonni nam a wɔakum ama
abosom na wɔmmɔ aguaman no.
15 Saa ara nso na wowɔ wɔn a wokura
Nikolaifo kyerɛ no mu. 16 Enti sakra
w'adwene! Anyɛ saa a, mɛba wo so
ntɛm, na mede m'anom afoa ne wo ako.
17 Nea ɔwɔ aso no ntie nea Honhom
no ka kyerɛ asafo no: Nea odi nkonim
no, mɛma no mana a ahintaw no bi adi,
na mɛma no ɔbo fitaa, na ɔbo no so na
wɔakyerɛw din foforo a obiara nnim,
sɛ nea onya no.

*Tiatira nhoma*

18 Na Tiatira asafo mu bɔfo no,
kyerɛw kɔma no sɛ: Sɛɛ na Onya-
nkopɔn ba a n'ani te sɛ ogyaframa na
ne nan te sɛ ayowa fɛfɛ no se:
19 Minim wo nnwuma ne wo dɔ ne wo
gyidi ne wo som ne wo boasetɔ no, ne
sɛ wo nnwuma a edi akyiri sen nea edi
kan no. 20 Nanso mewɔ wo ho asɛm,
sɛ woma ɔbea Isebel a ɔfrɛ ne ho sɛ
odiyifo no kwan sɛ ɔnkyerɛkyerɛ na
ɔnnaadaa me nkoa na wɔmmɔ aguaman
na wonni nam a wɔakum ama abosom.
21 Na mama no adagyew sɛ ɔmfa
nsakra n'adwene mfi n'aguamammɔ
mu, na wansakra. 22 Hwɛ, mede no
mɛto mpa so, na mede wɔn a wɔne no
sɛe aware no magu ahohia kɛse mu,
gye sɛ wɔsakra wɔn adwene wɔ wɔn
nnwuma mu. 23 Na mede owu mekum
ne mma, na asafo no nyinaa ahu sɛ,
mene nea ɔhwehwɛ asaabo ne koma
mu, na mɛma mo mu biara sɛnea mo
nnwuma te. 24 Na mise mo a moaka
Tiatira no, dodow a wonni saa kyerɛ
yi, wɔn a wonhuu Satan bun mu—
sɛnea wɔka no no—sɛ: Merensoa mo
adesoa foforo. 25 Nanso nea mowɔ
no, munso mu dennen nkosi sɛ mɛba.

26 Na nea odi nkonim ne nea okura
me nnwuma kosi ase no, mɛma no
amanaman so tumi, 27 na ɔde dade
poma bɛyɛn wɔn, na ɔbɛbobɔ wɔn sɛ
ɔnwemfo nkuku, sɛnea me nso minyae
wɔ m'agya nsam no; 28 na mɛma no
adekyee nsoromma no. 29 Nea ɔwɔ
aso no ntie nea Honhom no ka kyerɛ
asafo no.

## Ti 3

*Sardi nhoma*

Na Sardi asafo mu bɔfo no, kyerɛw
kɔma no sɛ: Sɛɛ na nea ɔwɔ Onya-
nkopɔn ahonhom ason ne nsoromma
ason no se: Minim wo nnwuma, sɛ
wowɔ din sɛ wote ase, nanso woawu.
2 Wɛn, na hyɛ nkae a ɛrebewu no den.
Na manhu wo nnwuma sɛ ɛyɛ pɛ me
Nyankopɔn anim. 3 Enti kae sɛnea
woanya na woate, na di so, na sakra
w'adwene! Na sɛ woanwɛn a, mɛba
sɛ owifo, na worenhu dɔn ko a mɛba
wo so. 4 Nanso wowɔ din kakraa bi
a wonguu wɔn ntade ho fi wɔ Sardi, na
wɔne me bɛnantew ntade fitaa mu,
efisɛ wɔfata. 5 Nea odi nkonim no
na wɔbɛhyɛ no atade fitaa saa, na
merempopa ne din mfi nkwa nhoma
no mu, na mɛbɔ ne din m'agya ne
n'abɔfo anim. 6 Nea ɔwɔ aso no ntie
nea Honhom no ka kyerɛ asafo no.

*Filadelfia nhoma*

7 Na Filadelfia asafo mu bɔfo no,
kyerɛw kɔma no sɛ: Sɛɛ na ɔkron-
kronni ne ɔnokwafo, nea okura Dawid
safe, na ohiɛ na obi ntom, na ɔtom na
obi nhiɛ no, se: 8 Minim wo nnwuma.
Hwɛ, mede ɔpon a wɔahiɛ masi w'anim
a obi ntumi ntom, efisɛ wowɔ ahoɔden

---

**11** Adi 20, 14. **12** Adi 1, 16; Yes 49, 2; Heb 4, 12. **13** Adi 13, 2; 3, 8.
**14** Num 31, 16; Yuda 11. **15** Adi 2, 6. **16** Adi 1, 16. **17** Adi 3, 12.
**18** Adi 1, 14–15. **20** Adi 2, 4; 1 Ah 16, 31. **23** Dwom 7, 9; Yer 17, 10.
**25** Adi 3, 11. **27** Adi 12, 5; Dwom 2, 8–9. **29** Adi 3, 6; 3, 13; 3, 22. —
**1** Adi 5, 6; 1, 16. **2** Adi 3, 19; Hes 34, 4. **3** 1 Te 5, 2. **4** Yuda 23.
**5** Adi 4, 4; 6, 11; 7, 9; 7, 13; Flp 4, 3; Mat 10, 32. **7** Yes 22, 22. **8** 1 Ko 16, 9.

ketewa, nanso woadi m'asɛm so, na
woampa me din. 9 Hwɛ, mede ebinom
a wofi Satan hyiadan mu a wɔka sɛ
wɔyɛ Yudafo na wɔnyɛ, na mmom wodi
atoro no mema. Hwɛ, mɛma wɔaba
na wɔabɛkotow wo nan ase, na wɔahu
sɛ madɔ wo. 10 Esiane sɛ woadi me
boasetɔ asɛm so nti, me nso mɛkora
wo, sɔhwɛ dɔn a ɛbɛba wiase nyinaa
so, sɛ wɔbɛsɔ wɔn a wɔte asase so
ahwɛ, no mu. 11 Mereba ntɛm; so
nea wowɔ no mu, na obi annye w'abo-
tiri.
12 Nea odi nkonim no, mɛyɛ no
odum me Nyankopɔn asɔredan mu, na
ɔremfi adi bio, na mɛkyerɛw me Nya-
nkopɔn din wɔ no so, ne me Nyankopɔn
kurow a ɛyɛ Yerusalem foforo a efi
soro ba fam fi me Nyankopɔn nkyɛn no
din, ne me din foforo no. 13 Nea ɔwɔ
aso no ntie nea Honhom no ka kyerɛ
asafo no.

*Laodikea nhoma*

14 Na Laodikea asafo mu bɔfo no,
kyerɛw kɔma no sɛ: Sɛɛ na Amen,
ɔdansefo a ɔsɛ sɛ wogye no di na ɔyɛ
ɔnokwafo no, Onyankopɔn abɔde mfiase
no, se: 15 Minim wo nnwuma sɛ
wonyɛ nwini na wonyɛ hyew. Sɛ woyɛ
nwini anaa hyew a, anka eye. 16 Na
afei de, sɛ woyɛ boturobodwo na
wonyɛ hyew anaa nwini nti, merebɛfe
wo mafi m'anom. 17 Efisɛ wuse: Meyɛ
ɔdefo na manya me ho, na hwee nhia
me, na wunnim sɛ wo ara ne ɔmane-
hunufo ne mmɔboroni ne ohiani ne
onifuraefo ne dagyawee. 18 Mitu wo
fo sɛ, tɔ me nkyɛn sika a wɔapa mu
ogya mu, na woanya ade, ne atade
fitaa na woahyɛ, na w'adagyaw ahohora
anna adi, ne aniduru a wode bɛsra
w'aniwa, na woahu ade. 19 Dodow
a medɔ wɔn no, miyi wɔn ntɛn na
metwe wɔn aso; enti bɔ mmɔden na
sakra w'adwene!
20 Hwɛ, mabegyina ɔpon ano na
mebom; sɛ obi betie me nne na wahiɛ
ɔpon no a, mɛhyɛn mu maba ne nkyɛn,
na me ne no abedidi, na ɔne me nsɔ
adidi. 21 Nea odi nkonim no, mɛma
ɔne me atra m'ahengua so, sɛnea me
nso madi nkonim na me ne m'agya te
n'ahengua so no. 22 Nea ɔwɔ aso no
ntie nea Honhom no ka kyerɛ asafo no.

## Ti 4

*Ɔsoro pon no bue*

Eyi akyi no, mehwɛe, na hwɛ,
woahiɛ ɔpon ɔsoro, na ɛnne a metee
kan sɛ torobɛnto a ɛne me kasae no se:
Foro bra ha na mɛkyerɛ wo nea etwa
sɛ eyinom akyi no ɛba. 2 Na ntɛm ara
na mewɔ honhom mu. Na hwɛ, wɔde
ahengua asi soro, na obi te ahengua
no so. 3 Na nea ɔte so no, wohwɛ no
a, ɔte sɛ ahwehwɛbo ne bogyanambo,
na nyankontɔn a wohwɛ a, ɛte sɛ
ahabammonobo atwa ahengua no ho
ahyia. 4 Na nhengua aduonu anan
atwa ahengua no ho asi, na mihuu
mpanyimfo aduonu anan sɛ wɔtete
nhengua no so hyehyɛ ntade fitaa na
sika abotiri bobɔ wɔn ti.

*Nea atwa ahengua no ho ahyia*

5 Na anyinam ne ɛnne horow ne
aprannaa fi ahengua no mu fii adi, na
ogya akanea ason a ɛyɛ Onyankopɔn
ahonhom ason no redɛw ahengua no
anim. 6 Na ahwehwɛ po a ɛte sɛ
ahwehwɛ wɔ ahengua no anim, na
ateasefo baanan a aniwa ayeyɛ wɔn anim
ne wɔn akyi mama wowɔ ahengua no
ho wɔ mfinimfini, na wɔatwa ahengua
no ho ahyia. 7 Na ɔteasefo a odi kan
no te sɛ gyata, na ɔteasefo a ɔto so
abien no te sɛ nantwi ba, na ɔteasefo a
ɔto so abiɛsa no wɔ anim te sɛ onipa,
na ɔteasefo a ɔto so anan no te sɛ
ɔkɔre a otu. 8 Na ateasefo baanan
no mu biara wɔ ntaban asia, na aniwa
ahyehyɛ wɔn ho ne wɔn mu mama, na
wɔnhome awia ne anadwo se: Kron-
kron, kronkron, kronkron ne Awurade
Nyankopɔn, ade nyinaa so tumfoɔ a
ɔtraa hɔ, na ɔwɔ hɔ, na ɔrebɛba.

*Onyankopɔn tumi ne n'anuonyam*

9 Na sɛ ateasefo no de anuonyam
ne nidi ne aseda ma nea ɔte ahengua
no so a ɔte ase daa daa no a, 10 mpa-
nyimfo aduonu anan no hwehwe nea

---

9 Adi 2, 9; Yes 60, 14; 49, 23. 10 Adi 13, 10; Heb 10, 36. 11 Adi 1, 3; 2, 5; 2, 10.
12 Gal 2, 9; Adi 14, 1; 22, 4; 21, 2; 19, 12. 14 Adi 1, 5; Yoh 1, 3; Kol 1, 15.
15 Adi 2, 2. 17 1 Ko 3, 18; 4, 8. 18 Yes 55, 1; 1 Pe 1, 7; Adi 16, 15.
19 Mmb 3, 12; 1 Ko 11, 32; Heb 12, 6. 20 Luk 12, 36; Yoh 14, 23. 21 Mat 19, 28. —
1 Adi 1, 10. 2 Adi 1, 10; Hes 1, 26; 10, 1; Yes 6, 1. 3 Hes 1, 26–28.
4 Yes 24, 23; Adi 3, 4; 5, 10. 5 Adi 8, 5; 11, 19; 16, 18; Sak 4, 2; Adi 1, 4.
6 Hes 1, 22; 1, 5. 7 Hes 1, 10; 10, 14. 8 Yes 6, 3. 10 Adi 5, 14.

ɔte ahengua no so no anim ase, na
wɔkotow nea ɔte ase daa daa no, na
woyiyi wɔn abotiri no gu ahengua no
anim ka sɛ: 11 Awurade, wofata sɛ
wugye anuonyam ne nidi ne tumi, efisɛ
wo na wobɔɔ nneɛma nyinaa, na wo pɛ
nti na ɛyeyɛe na wɔbɔe.

## Ti 5

*Nsɛm a ɛbɛba no ho nhoma*

Na mihuu nhoma bi nea ɔte ahengua
no so no nifa mu a wɔakyerɛw emu ne
akyiri, na wɔde nsɔano ason asoso
ano. 2 Na mihuu ɔbɔfo hoɔdenfo bi
a ɔde nne kɛse teɛɛm sɛ: Hena na ɔfata
sɛ obue nhoma no mu na ɔtew ne
nsɔano no? 3 Na obiara nni soro anaa
asase so anaa asase ase a obetumi abue
nhoma no mu anaasɛ ɔbɛhwɛ mu.

*Ogyefo no nko na obetumi abue nhoma no mu*

4 Na misui pii, efisɛ wonhu obi a
ɔfata sɛ obebue nhoma no mu anaasɛ
ɔbɛhwɛ mu. 5 Na mpanyimfo no mu
biako ka kyerɛɛ me sɛ: Nsu, hwɛ, Yuda
abusuakuw mu gyata no, Dawid ntini
no, adi nkonim sɛ obebue nhoma no
mu na watetew ne nsɔano ason no.

*Onyankopɔn guammaa no*

6 Na mehwɛe, na ahengua no ne
ateasefo baanan no ntam ne mpanyimfo
no ntam no, oguammaa bi gyina hɔ a
ɔte sɛ wɔakum no. Ɔwɔ mmɛn ason
ne aniwa ason a ɛyɛ Onyankopɔn
ahonhom ason a wɔasoma wɔn akɔ
asase nyinaa so no. 7 Na ɔbae begyee
nhoma no fii nea ɔte ahengua no so no
nifa mu.
8 Na ogyee nhoma no no, ateasefo
baanan no ne mpanyimfo aduonu anan
no hwehwee oguammaa no anim ase,
wɔn nyinaa kurakura asanku ne sika
mfamfa a ohuam ayɛ no mama a ɛyɛ
ahotefo mpaebɔ no. 9 Na wɔtoo dwom
foforo sɛ: Wofata sɛ wugye nhoma no
na wubue ne nsɔano no, efisɛ wɔakum
wo, na wode wo mogya atɔ yɛn ama
Onyankopɔn, afi mmusua ne ɔkasa ne
nkurɔfo ne aman nyinaa mu, 10 na
woayɛ wɔn ahemman ne asɔfo ama yɛn
Nyankopɔn, na wobedi asase so ahene.

*Oguammaa no tumi ne n'anuonyam*

11 Na mehwɛe, na metee abɔfo
bebree a wɔatwa ahengua no ne
ateasefo no ne mpanyimfo no ho
kɔntɔnkrɔn nne, wɔn ano si mpempem
ne mpem ahorow mpem, 12 na wɔde
nne kɛse kae sɛ: Oguammaa a wokum
no no fata sɛ ogye tumi ne ahonya ne
nyansa ne ahoɔden ne nidi ne anu-
onyam ne nhyira. 13 Na abɔde a ɛwɔ
ɔsoro ne asase so ne asase ase ne ɛpo
so ne nea ɛwɔ mu nyinaa, metee sɛ
wose: Nhyira ne nidi ne anuonyam ne
tumi nka nea ɔte ahengua no so ne
oguammaa no daa daa. 14 Na ateasefo
baanan no kae sɛ: Amen. Na mpa-
nyimfo no hwehwee ase, na wɔkotow
sɔree.

## Ti 6

*Nsɔano a edi kan*

Na mihui sɛ oguammaa no tew
nsɔano no mu biako ano, na metee sɛ
ateasefo baanan no mu biako de nne
a ɛte sɛ ɔprannaa kae sɛ: Bra! 2 Na
mihui, na hwɛ, ɔpɔnkɔ fitaa bi ni, na
nea ɔte no so no kura ta. Na wɔmaa
no abotiri, na ofii adi a ɔredi nkonim
na wakodi nkonim.

*Nsɔano a ɛto so abien*

3 Na ɔtew nsɔano a ɛto so abien no
ano no, metee sɛ ɔteasefo a ɔto so abien
no se: Bra! 4 Na ɔpɔnkɔ foforo
kɔkɔɔ bi fii adi, na wɔmaa nea ɔte no so
no ahoɔden sɛ ommeyi asomdwoe mfi
asase so na wonkunkum wɔn ho wɔn
ho, na wɔmaa no nkrante kɛse bi.

*Nsɔano a ɛto so abiɛsa*

5 Na ɔtew nsɔano a ɛto so abiɛsa no
ano no, metee sɛ ɔteasefo a ɔto so
abiɛsa no se: Bra! Na mihui, na hwɛ,
ɔpɔnkɔbiri bi ni, na nea ɔte no so no
kura nsenia ne nsam. 6 Na metee
nne bi ateasefo baanan no mfinimfini
a ese: Awi susukora taku, na aburow
susukora abiɛsa taku; na ngo ne nsa
de, nyɛ no hwee!

*Nsɔano a ɛto so anan*

7 Na ɔtew nsɔano a ɛto so anan no
ano no, metee sɛ ɔteasefo a ɔto so anan

---

1 Adi 4, 2; Hes 2, 9–10. 5 Gen 49, 9–10; Yes 11, 1; 11, 10; Adi 22, 16.
6 Yes 53, 7; Yoh 1, 29; 1, 36; Sak 4, 10; Adi 4, 5. 8 Adi 14, 2; 15, 2; 8, 3–4.
9 Dwom 33, 3. 10 Adi 1, 6; 20, 6; 22, 5. 11 1 Ah 22, 19; Dan 7, 10.
12 1 Be 29, 11; Flp 2, 9–10. 14 Adi 4, 10; 19, 4. — 1 Adi 5, 1–2; 4, 6; 5, 6; 5, 8.
2 Sak 1, 8; 6, 1–3. 3 Adi 4, 7. 5 Adi 4, 7. 7 Adi 4, 7.

asase so akekantwɛre tumi. 4 Na
wɔka kyerɛɛ wɔn sɛ wɔnnka asase so
nwura anaa ahaban momono bi anaa
dua biara, gye nnipa a wonni Nya-
nkopɔn nsɔano wɔn mor..a so no nko.
5 Na wɔmaa wɔn kwan sɛ wonnkum
wɔn, na mmom wɔnhaw wɔn asram
anum. Na wɔn haw no te sɛ akekan-
twɛre a ɔka onipa bi de. 6 Na nna no
mu no, nnipa bɛhwehwɛ owu, na
worennya, na wɔbɛpɛ sɛ wowu, nanso
owu beguan wɔn. 7 Na mmoadabi no
suban te sɛ apɔnkɔ a wɔasiesie wɔn
ama ɔko de, na biribi wowɔ wɔn ti so
te sɛ sika abotiri, na wɔn anim te sɛ
nnipa anim. 8 Na wɔwowɔ nhwi te
sɛ mmea nhwi, na wɔn se te sɛ
agyata se. 9 Na wɔwowɔ nkatabo te
sɛ dade nkatabo, na wɔn ntaban mu
gyegyeegye te sɛ apɔnkɔ bebree a
woreko ɔsa nteaseɛnam de. 10 Na
wɔwowɔ dua te sɛ nkekantwɛre, na
hweti wowɔ wɔn dua mu, na wɔn tumi
ne sɛ wɔnhaw nnipa asram anum.
11 Na wɔwɔ wɔn so hene a ɛyɛ bun no
mu bɔfo a wɔfrɛ ne din Hebri kasa mu
sɛ Abadon, na Hela kasa mu de, ɛde
Apolion. 12 Due biako atwam. Hwɛ,
eyi akyi Due abien da so reba.

*Torobɛnto a ɛto so asia*

13 Na ɔbɔfo a ɔto so asia no hyɛnee.
Na metee nne biako a efi sika afɔre-
muka a esi Nyankopɔn anim no mmɛn
anan no mu 14 a ɛka kyerɛ ɔbɔfo a ɔto
so asia a ɔwɔ torobɛnto no sɛ: Sansan
abɔfo baanan a wɔasesa wɔn asubɔnten
kɛse Eufrate ho no. 15 Na wɔsansan
abɔfo baanan a wɔasiesie wɔn ama
ɛdɔn ne ɛda ne ɔsram ne afe sɛ won-
kunkum nnipa nkyɛm a ɛto so abiɛsa.
16 Na ɛdɔm a wɔtete apɔnkɔ so no ano
si ɔpedu ahorow ɔpeduonu, na metee
wɔn ano a wosi.

*Apɔnkɔ ne apɔnkɔsotefo*

17 Na sɛnea mihuu apɔnkɔ ne wɔn
a wɔtete wɔn so no, anisoadehu no mu
ni: Wɔwɔ ogya ne afasebiri ne sufre
nkatabo, na apɔnkɔ no ti te sɛ agyata
ti, na ogya ne wusiw ne sufre fifi wɔn
anom. 18 Wɔnam ɔhaw abiɛsa yi so
de gya ne wusiw ne sufre a efifi wɔn
anom no so kunkum nnipa nkyɛm a ɛto
so abiɛsa. 19 Na apɔnkɔ no ahoɔden
wɔ wɔn ano ne wɔn dua mu. Na wɔn
dua no te sɛ awɔ, na ɛwowɔ ti, na ɛno
na wɔde haw.

*Komapirimfo*

20 Na nnipa a aka a wɔankum wɔn
ɔhaw horow yi mu no ansakra wɔn
adwene amfi wɔn nsa ano nnwuma ho,
sɛ worensɔre ahonhommɔne ne sika—ne
dwetɛ—ne ayowa—ne abo—ne—dua-
ahoni a enhu ade na ɛnte asɛm nanso
entumi nnantew. 21 Na wɔansakra
wɔn adwene amfi wɔn awudi ne wɔn
aduto ne wɔn aguamammɔ ne wɔn
awi mu.

## Ti 10

*Ɔbɔfo nuonyamfo ne aprannaa asɔn no*

Na mihuu ɔbɔfo foforo hoɔdenfo bi
sɛ ofi soro baa fam, na ofura omunun-
kum, na nyankontɔn wɔ ne ti so, na
n'anim te sɛ owia, na ne nan te sɛ ogya
adum. 2 Na okura nhoma ketewa bi
a emu abue wɔ ne nsam, na ɔde ne nan
nifa sii po so, na ɔde benkum sii asase
so. 3 Na ɔde nne kɛse teɛɛm sɛnea
gyata bom. Na ɔteɛɛm no, aprannaa
asɔn no de wɔn nne kasae. 4 Na
aprannaa asɔn no kasae no, anka meyɛ
makyerɛw. Na metee sɛ ɛnne bi fi
soro ka kyerɛɛ me sɛ: Sɔ nea aprannaa
asɔn no aka no ano, na nkyerɛw!

*Onyankopɔn atirimbɔ*

5 Na ɔbɔfo a mihuu no sɛ ogyina po
ne asase so no maa ne nsa so kyerɛɛ
ɔsoro. 6 Na ɔkaa nea ɔte ase daa daa
a ɔbɔɔ ɔsoro ne nea ɛwɔ mu ne asase
ne nea ɛwɔ mu ne ɛpo ne nea ɛwɔ mu
no ho ntam sɛ: Bere bi nni hɔ bio,
7 na mmom nna a ɔbɔfo a ɔto so asɔn
no rebɛhyɛn no mu no, na wɔawie
Onyankopɔn ahintasɛm no, sɛnea ɔkaa
ho asɛmpa kyerɛɛ ne nkoa, adiyifo no.

*Ɔbɔfo no nhoma*

8 Na ɛnne a mete fii soro no ne me
kasae bio sɛ: Kɔ kogye nhoma ketewa
a wɔabue mu no ɔbɔfo a ogyina asase

4 Adi 7, 3. 6 Luk 23, 30. 7 Yoel 2, 4. 10 Adi 9, 19. 11 Adi 9, 1.
12 Adi 8, 13; 11, 14. 13 Adi 8, 3; Ex 30, 1–3. 14 Adi 16, 12.
15 Adi 8, 7–12. 20 Adi 16, 9; 16, 11; 16, 21; 1 Ko 10, 20. — 1 Adi 5, 2; 4, 3.
2 Adi 5, 1. 3 Yer 25, 30; Hos 11, 10; Amos 1, 2. 4 Dan 8, 26; 12, 4; 12, 9.
6 Dan 12, 7; Adi 6, 11. 7 Adi 11, 15; 17, 17; Aso 3, 21. 8 Adi 10, 4; 10, 2.

ne po so no nsam. 9 Na mekɔɔ ɔbɔfo
no nkyɛn mekɔka mekyerɛɛ no sɛ ɔmfa
nhoma ketewa no mma me. Na ɔka
kyerɛɛ me sɛ: Gye mene, na ɛbɛyɛ
nwenenwene wo yam, na w'anom de,
ɛbɛyɛ fremfrem sɛ ɛwo. 10 Na migyee
nhoma ketewa no ɔbɔfo no nsam
memenee, na ɛyɛɛ fremfrem m'anom sɛ
ɛwo, na miwiee di no, ɛyɛɛ nwenenwene
me yam. 11 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Ɛsɛ
sɛ woka nkurɔfo ne aman ne ɔkasa ne
ahene bebree ho adiyisɛm bio.

## Ti 11

*Asɔrefi ne asɔrefo*

Na wɔmaa me demmire a ɛte sɛ abaa
kae sɛ: Sɔre na susuw Onyankopɔn
asɔredan ne afɔremuka ne wɔn a
wɔsɔre wɔ mu no. 2 Na adiwo a ɛwɔ
asɔredan no ho no de, gyaw to hɔ, na
nsusuw, efisɛ wɔde ama amanaman, na
wobetiatia kurow kronkron no so
asram aduanan abien. 3 Na mɛma
m'adansefo baanu afurafura atweaatam
abɛka adiyisɛm nna apem ahanu
aduosia.

*Onyankopɔn adansefo baanu*

4 Eyinom ne ngodua abien ne
akaneadua abien a egyinagyina asase
wura anim no. 5 Na sɛ obi pɛ sɛ ɔhaw
wɔn a, ogya fi wɔn anom bɛmene wɔn
atamfo: na sɛ obi pɛ sɛ ɔhaw wɔn a,
etwa sɛ wokum no saa ara. 6 Eyinom
wɔ tumi sɛ wɔto ɔsoro mu na osu ntɔ
wɔn adiyi nna no mu, na wɔwɔ nsu so
tumi sɛ wɔma ɛdan mogya, ne sɛ wɔde
haw biara haw asase da biara a wɔpɛ.

*Wokum adansefo baanu no*

7 Na sɛ wowie wɔn adansedi a, aboa
a ofi ebun no mu no betu wɔn so sa, na
wadi wɔn so nkonim na wakum wɔn.
8 Na wɔn afunu bɛdeda kurow kɛse no
abɔnten so, ɛno na honhom mu wɔfrɛ no
Sodom ne Misraim, nea wɔbɔɔ wɔn
Awurade nso asɛndua mu no. 9 Na
nkurɔfo ne mmusuakuw ne ɔkasa
horow ne aman mu binom bɛhwɛ wɔn
afunu nnansa ne fa, na wɔremma wɔmfa
wɔn afunu no ntoto ɔda mu. 10 Na
wɔn a wɔtete asase so ani begye wɔn
ho, na wɔn bo atɔ wɔn yam, na wɔame-
namena wɔn ho ade, efisɛ adiyifo baanu
yi ahaw wɔn a wɔte asase so.

*Wonyan, na wɔkɔ ɔsoro*

11 Na nnansa ne fa akyi no, nkwa
honhom fii Nyankopɔn mu bɛhyɛn wɔn
mu, na wogyinagyinaa wɔn anan so,
na ehu kɛse kaa wɔn a wohuu wɔn no.
12 Na wɔtee nne kɛse bi fi soro a ɛka
kyerɛɛ wɔn sɛ: Momforo mmra ha!
Na wɔforo faa omununkum no mu, na
wɔn atamfo no huu wɔn. 13 Na ɛdɔn
no ara mu asase wosowee kɛse, na
kurow no nkyɛm a ɛto so du hwee ase,
na asasewosow no kum nnipa
mpemnson. Na wɔn a ɛkae no suroe,
na wɔhyɛɛ ɔsoro Nyankopɔn anuonyam.
14 Due a ɛto so abien no atwam.
Hwɛ, Due a ɛto so abiɛsa reba ntɛm.

*Torobɛnto a ɛto so ason*

15 Na ɔbɔfo a ɔto so ason no hyɛnee.
Na ɛnne akɛse gyigyegyigyei ɔsoro sɛ:
Wiase ahenni ayɛ yɛn Awurade ne
Kristo no de, na obedi hene daa daa.
16 Na mpanyimfo aduonu anan a
wɔtete wɔn nhengua so Onyankopɔn
anim no de wɔn anim butubutuw fam,
na wɔkotow Onyankopɔn kae 17 sɛ:
Yɛda wo, Awurade Nyankopɔn, ade
nyinaa so tumfoɔ a wowɔ hɔ dedaw, na
wowɔ hɔ no ase, sɛ woafa wo tumi kɛse,
na woadi hene. 18 Na amanaman no
bo afuw, na w'abufuw ne awufo bere
no adu sɛ wubebu atɛn, na woama wo
nkoa, adiyifo ne ahotefo ne wɔn a
wosuro wo din, nketewa ne akɛse no,
akatua, na woasɛe wɔn a wɔasɛe asase
no. 19 Na wohiɛɛ Onyankopɔn asɔre-
dan no ɔsoro, na wohuu n'apam adaka
no n'asɔredan no mu. Na anyinam
ne nne ne aprannaa ne asasewosow
ne asukɔtweaagu kɛse bae.

## Ti 12

*Ɔbea a ofura owia*

Na sɛnkyerɛnne kɛse bi yii ne ho adi
ɔsoro: Ɔbea bi a ofura owia, na ɔsram
wɔ ne nan ase, na nsoromma dumien
abotiri bobɔ ne ti, 2 na wafa afuru,
na ɔteɛm reko awo, na awo no aden no.

---

9 Hes 3, 1–3. — 1 Hes 40, 3; Sak 2, 1–2. 2 Luk 21, 24; Adi 11, 3; 12, 6; 12, 14; 13, 5.
3 Adi 11, 2. 4 Sak 4, 3; 4, 11–14. 5 2 Ah 1, 10. 6 1 Ah 17, 1; Ex 7, 19–20.
7 Adi 13, 1; 13, 7; 17, 8. 8 Adi 16, 19; Yes 1, 9–10; Luk 13, 34. 12 2 Ah 2, 11.
14 Adi 9, 12; 11, 15; 12, 12. 15 Dan 2, 44; 7, 27; Sak 14, 9. 16 Adi 4, 4; 4, 10; 7, 11.
17 Adi 4, 8. 18 Adi 15, 1; Dwom 2, 1; 2, 5; 2, 12. 19 Adi 15, 5; 4, 5. — 2 Mika 4, 10.

*Ɔtweaseɛ kɛse no*

3 Na sɛnkyerɛnne foforo yii ne ho
adi ɔsoro, na hwɛ, ɔtweaseɛ kakraka
kɔkɔɔ a ɔwɔ ti ason ne mmɛn du, na
ahemmotiri ason bobɔ ne ti. 4 Na
ɔde ne dua twee ɔsoro nsoromma
nkyɛm a ɛto so abiɛsa, na ɔtotow guu
asase so. Na ɔtweaseɛ no begyinaa
ɔbea a ɔrebɛwo no anim, na sɛ ɔwo a,
wamene ne ba no. 5 Na ɔwoo ɔba-
banin a ɔde dade poma rebɛyɛn aman-
aman nyinaa. Na wɔfaa ne ba no de
no kɔɔ Onyankopɔn ne n'ahengua no
nkyɛn. 6 Na ɔbea no guan kɔɔ sare
so, nea Onyankopɔn asiesie baabi ama
no sɛ wɔnhwɛ no hɔ nna apem ahanu
aduosia.

*Wɔtow ɔtweaseɛ no kyene asase so*

7 Na ɔko baa ɔsoro. Mikael ne
n'abɔfo tuu ɔtweaseɛ no so sa ne no
koe. Na ɔtweaseɛ no ne n'abɔfo koe.
8 Na wɔantumi wɔn, nso wɔannya
ɔkwan ɔsoro bio. 9 Na wotuu
ɔtweaseɛ kɛse no, ɔwɔ dedaw no a
wɔfrɛ no ɔbonsam ne Satan, nea
ɔdaadaa amanaman nyinaa no, fii hɔ
tow no kyenee asase so, na wɔtow
n'abɔfo kaa ne ho gui.

*Kristo ne ne manfo nkonimdi*

10 Na metee nne kɛse bi ɔsoro sɛ: Afei
nkwagye ne tumi ne ahenni ayɛ yɛn
Nyankopɔn de, na ahoɔden ayɛ Kristo
no dea, efisɛ wɔatow yɛn nuanom ano-
totofo no akyene; ɔno na ɔtoto wɔn ano
yɛn Nyankopɔn anim awia ne anadwo.
11 Na wɔn na wɔnam oguammaa no
mogya ne wɔn adanse asɛm no so adi
no so nkonim, na wɔannɔ wɔn kra de
akosi wu mu. 12 Eyi nti mo ɔsoro ne
mo a motete mu no, momma mo bo ntɔ
mo yam. Asase ne ɛpo nnue, efisɛ
ɔbonsam asian aba mo nkyɛn, na wafa
abufuw kɛse, efisɛ onim sɛ ne bere a
ɔwɔ yɛ tiaa.

*Ɔtweaseɛ no taa ɔbea no*

13 Na ɔtweaseɛ no hui sɛ wɔatow no
akyene asase so no, ɔtaa ɔbea a ɔwoo
ɔbabanin no. 14 Na wɔmaa ɔbea no
ɔkɔre kɛse no ntaban abien sɛ ɔmfa ntu
nkɔ sare so wɔ ne trabere, nea wɔbɛhwɛ
no ɛbere ne mmere ne bere fa afi ɔwɔ
no anim. 15 Na ɔwɔ no puw n'anom
nsu te sɛ asubɔnten guu ɔbea no akyi,
sɛ anka ɛmfa no. 16 Nanso asase boaa
ɔbea no, na asase buee n'anom menee
asubɔnten a ɔtweaseɛ no puw fii n'anom
no. 17 Na ɔtweaseɛ no bo fuw ɔbea
no, na okotuu n'asefo nkae a wodi
Nyankopɔn ahyɛde so na wokura Yesu
Kristo adanse no so sa. 18 Na
okogyinaa mpoano anhwea so.

## Ti 13

*Aboa a odi kan*

Na mihuu aboa bi a ɔwɔ mmɛn du ne
ti ason sɛ ofi po mu sɔree, na ahemmo-
tiri du bobɔ ne mmɛn, na abusudin
wowɔ ne ti ho. 2 Na aboa a mihuu no
no te sɛ ɔsebɔ, na n'anan te sɛ osisi
anan, na n'ano te sɛ gyata ano. Na
ɔtweaseɛ no de ne tumi ne n'ahengua
ne n'ahoɔden kɛse maa no. 3 Na
mihui sɛ ne ti no mu biako te sɛ wɔabɔ
no bɔtorɔ, na wɔsaa ne bɔtorɔfɛ no, na
aboa no ho yɛɛ wiasefo nyinaa nwonwa
ma wodii n'akyi. 4 Na wɔkotow ɔtwe-
aseɛ no sɛ ɔde ahoɔden ama aboa no,
na wɔkotow aboa no kae sɛ: Hena na
ɔte sɛ aboa no? Na hena na obetumi
ne no ako? 5 Na wɔmaa no ano a ɔde
kaa asɛnkɛse ne abususɛm, na wɔmaa
no kwan asram aduanan abien. 6 Na
obuee n'ano kaa abususɛm tiaa Onya-
nkopɔn, sɛ ɔbɛka ne din ne ne ntamadan
ne wɔn a wɔtete soro ho abususɛm.
7 Na wɔmaa no kwan sɛ ontu ahotefo
so sa na onni wɔn so nkonim. Na
wɔmaa no mmusuakuw ne nkurɔfo ne
kasa horow ne aman nyinaa so tumi.
8 Na wɔn a wɔte asase so nyinaa
bɛkotow no, wɔn a wɔamfi wiase asehyɛ
ankyerɛw wɔn din oguammaa a wokum
no no nkwa nhoma mu no.

*Ataafo no asɛwe*

9 Sɛ obi wɔ aso a, ontie. 10 Sɛ obi
fa nnommum a, wɔbɛfa no dommum.
Sɛ obi de nkrante kum a, etwa sɛ wɔde
nkrante kum no. Ɛha na ahotefo
boasetɔ ne gyidi no wɔ.

3 Adi 12, 9. 4 Dan 8, 10. 5 Dwom 2, 9; Adi 19, 15. 6 Mat 2, 13; Adi 11, 2–3.
7 Dan 10, 13; 10, 21; 12, 1. 9 Luk 10, 18; Yoh 12, 31; Gen 3, 1; 3, 14.
10 Adi 11, 15; Hiob 1, 11; Sak 3, 1; Luk 22, 31. 11 Adi 7, 14; 12, 17; Rom 8, 37.
14 Adi 12, 6; Dan 7, 25; 12, 7. 17 Adi 14, 12; 19, 10; 1 Yoh 5, 10. — 1 Adi 11, 7; 17, 3;
17, 9; 17, 12; Dan 7, 7. 2 Adi 12, 3. 3 Adi 17, 8. 5 Dan 7, 8; Adi 11, 2; 12, 6; 12, 14.
7 Adi 11, 7; Dan 7, 21. 8 Adi 12, 12; 3, 5; 17, 8. 10 Mat 26, 52; Adi 14, 12.

*Aboa a ɔto so abien*

11 Na mihuu aboa foforo bi a ofii
asase mu bae, na ɔwɔ mmɛn abien sɛ
oguammaa, na ɔkasa sɛ ɔtweasɛɛ.
12 Na ɔyɛ aboa a odi kan no ahoɔdenne
nyinaa wɔ n'anim, na ɔma asase ne
wɔn a wɔtete so kotow aboa a odi kan
a wɔasa ne wupira no. 13 Na ɔyɛ
nsɛnkyerɛnne akɛse, na ɔma ogya mpo
fi soro ba asase so, nnipa anim. 14 Na
nsɛnkyerɛnne a wɔde maa no sɛ ɔnyɛ
aboa no anim no nti, ɔdaadaa wɔn a
wɔtete asase so no ka kyerɛ asase
sotefo no sɛ wɔnyɛ ohoni mma aboa a
nkrante apira no na ɔte ase bio no.
15 Na wɔmaa no kwan sɛ ɔmma aboa
no honi no honhom, na aboa no honi no
po akasa, na wama wɔakum dodow a
wɔnkotow aboa no honi no. 16 Na
ɔma nketewa ne akɛse, adefo ne
ahiafo, adehye ne nkoa nyinaa pene
ma wɔhyɛ wɔn agyirae, wɔn nsa nifa
anaa wɔn moma so, 17 nanso obi
ntumi ntɔ anaasɛ ɔntɔn gye nea ɔwɔ
agyirae no anaa aboa no din anaa ne
din akontaa nkyerɛwee nko.

*Aboa no din*

18 Ɛha na nyansa wɔ. Nea ɔwɔ
adwene mmu aboa no akontaa nto ano,
na ɛyɛ onipa akontaa ntoano, na
n'akontaa ntoano si ahansia aduosia
asia.

## Ti 14

*Ogyefo no ne ne manfo anigye*

Na mihui, na hwɛ, oguammaa no
gyina Sion bepɔw so, na mpem ɔha
aduanan anan a wɔakyerɛkyerɛw ne
din ne n'agya din wɔn moma so no ka
ne ho. 2 Na metee nne bi fi soro te sɛ
nsu bebree nne ne aprannaa kɛse nne.
Na nne a metee no te sɛ asankubɔfo a
wɔbɔ wɔn asanku dwonto. 3 Na wɔtoo
dwom foforo bi, ahengua ne ateasefo
baanan ne mpanyimfo no anim, na
obiara antumi ansua dwom no, gye
mpem ɔha aduanan anan a wɔatɔ wɔn
afi asase so no nko.

*Amansan mmakan*

4 Eyinom ne wɔn a wɔamfa mmea
angu wɔn ho fi, na wɔyɛ mmabun, wɔn
na wodi oguammaa no akyi baabiara
a ɔkɔ. Eyinom na wɔatɔ wɔn afi
nnipa mu ayɛ wɔn mmakan ama Onya-
nkopɔn ne oguammaa no, 5 na wɔanhu
atoro bi wɔ wɔn anom; na wonni dɛm.

*Ɛnne a edi kan*

6 Na mihuu ɔbɔfo foforo a otu nam
ɔsoro mfinimfini a okura daa asɛmpa
bi rekɔka akyerɛ wɔn a wɔte asase so,
ne aman ne mmusuakuw ne kasa ne
nkurɔfo nyinaa, 7 na ɔde nne kɛse
teɛɛm sɛ: Munsuro Onyankopɔn na
monhyɛ no anuonyam, efisɛ n'atemmu
dɔn adu. Na monkotow nea ɔyɛɛ soro
ne asase ne ɛpo ne asuti no.

*Ɛnne a ɛto so abien*

8 Na ɔbɔfo foforo a ɔto so abien dii
akyiri kae sɛ: Babilon kɛse no ahwe
ase, ahwe ase, efisɛ wama amanaman
nyinaa anom n'aguamammɔ abufuw
nsa no bi.

*Ɛnne a ɛto so abiɛsa*

9 Na ɔbɔfo foforo a ɔto so abiɛsa dii
wɔn akyi de nne kɛse teɛɛm sɛ: Sɛ obi
kotow aboa no ne ne honi no, na ogye
agyirae de si ne moma anaa ne nsa so
a, 10 ɔno ara na ɔbɛnom Onyankopɔn
abufuw nsa a wɔahwie no gyenenn agu
n'abufuw kuruwa mu no bi, na wɔayɛ
no ayayade, ogya ne sufre mu, abɔfo
kronkron ne oguammaa no anim.
11 Na wɔn ayayade wusiw bɛforo soro
daa daa, na wɔn a wɔbɛkotow aboa no
ne ne honi, ne obiara a obegye ne din
agyirae no, rennya ɔhome awia ne
anadwo. 12 Ɛha na ahotefo boasetɔ
wɔ, wɔn a wokura Onyankopɔn ahyɛde
ne Yesu gyidi mu no.

*Ɛnne a ɛto so anan*

13 Na metee nne bi fii soro a ɛkae
sɛ: Kyerɛw sɛ: Nhyira ne awufo a
wowu Awurade mu fi mprempren rekɔ
yi. Honhom no se: Yiw, wɔbɛhome afi
wɔn brɛ no mu; na wɔn nnwuma di wɔn
akyi.

*Onipa ba no ba*

14 Na mihui, na hwɛ, omununkum
fitaa, na obi a ɔte sɛ onipa ba te omunu-

---

**11** Adi 16, 13; Mat 7, 15. **12** Adi 13, 2; 13, 4–5; 13, 7. **13** Mat 24, 24; 2 Te 2, 9–10; 1 Ah 18, 24–39. **14** Deut 13, 1–3. **16** Adi 19, 20. **18** Adi 17, 9; 15, 2. — **1** Adi 7, 4; 3, 12. **2** Adi 1, 15. **3** Adi 5, 9. **4** 2 Ko 11, 2; Efe 5, 27; Adi 5, 9. **6** Adi 8, 13. **8** Adi 18, 2; Yes 21, 9; Yer 51, 7–8. **9** Adi 13, 12–17. **10** Adi 16, 19; Yer 25, 15; Adi 19, 20. **11** Adi 19, 3. **12** Adi 13, 10; 12, 17. **13** Yes 57, 2; Heb 4, 10. **14** Dan 7, 13; Mat 13, 39; 13, 41.

nkum no so, na ɔbɔ sika abotiri na okura
kantankrankyi nnamnam bi. 15 Na
ɔbɔfo foforo fi asɔredan no mu de nne
kɛse teɛɛm kyerɛɛ nea ɔte omununkum
no so no sɛ: Tow wo kantankrankyi
twitwa, efisɛ twa bere adu, na asase
so nneɛma ahoa. 16 Na nea ɔte
mununkum no so no de ne kanta-
nkrankyi tow asase so, na wotwitwaa
asase so ade.

*Onyankopɔn abufuw*

17 Na ɔbɔfo foforo fii soro asɔredan
no mu, na ɔno nso kura kantankrankyi
nnamnam. 18 Na ɔbɔfo foforo a ɔwɔ
ogya so tumi fii afɔremuka no mu de
nne kɛse teɛɛm kyerɛɛ nea okura
kantankrankyi nnamnam no sɛ: Tow
wo kantankrankyi nnamnam no twitwa
asase so bobe akasiaw, efisɛ n'aba no
abere. 19 Na ɔbɔfo no de ne kanta-
nkrankyi no tow asase so, na otwitwaa
asase so bobe aba, na ɔde koguu
Onyankopɔn abufuw nsa-kyi-amoa kɛse
no mu. 20 Na wotiatiaa nsa-kyi-
amoa no so kurow no akyi, na mogya
fii nsa-kyi-amoa no mu koduu apɔnkɔ
nnareka ho teɛe nkwansimma apem
ahansia.

## Ti 15

*Ɔyaredɔm*

Na mihuu sɛnkyerɛnne foforo bi a
ɛso na ɛyɛ nwonwa ɔsoro: Abɔfo baason
a wokurakura ɔhaw ason a etwa to no
a emu na wowie Onyankopɔn abufuw
no.

*Wɔn a wɔagye wɔn anigye nnwom*

2 Na mihuu biribi a ɛte sɛ ahwehwɛ
po a ogya fra mu. Na wɔn a wodii
aboa no ne ne honi ne ne din akonta-
ahyɛde ho nkonim no gyinagyina
ahwehwɛ po no ano kurakura Onya-
nkopɔn asanku. 3 Na wɔto Onya-
nkopɔn akoa Mose dwom ne oguammaa
no dwom sɛ: Awurade Nyankopɔn, ade
nyinaa so tumfoɔ, wo nnwuma yɛ akɛse
na ɛyɛ nwonwa. Amanaman hene,
w'akwan teɛ na ɛyɛ nokware. 4 Awu-
rade, hena na ɔrensuro wo na ɔnhyɛ
wo din anuonyam? Efisɛ wo nko na
woyɛ kronkron, na amanaman nyinaa
bɛba abɛkotow w'anim, efisɛ w'asɛn-
trenee ada adi.

*Ɔhaw no fi Nyankopɔn*

5 Na eyinom akyi no mehwɛe, na
wɔahiɛ adanse ntamadan no asɔredan
no ɔsoro. 6 Na abɔfo baason a woku-
rakura ɔhaw ason no fi asɔredan no
mu fii adi, wɔhyehyɛ nwera fitafitaa a
ɛharan, na wɔde sika abɔso abobɔ wɔn
mu. 7 Na ateasefo baanan no mu
biako maa abɔfo baason no sika
nkuruwa ason a wɔde Nyankopɔn a
ɔte ase daa daa no abufuw ahyɛ no
mama. 8 Na owusiw a efi Nyankopɔn
anuonyam ne ne tumi no mu hyɛɛ
asɔredan no ma, na obiara antumi
ankɔ asɔredan no mu kosii sɛ wowiee
abɔfo baason no haw ason no ansa.

## Ti 16

*Ɔhaw a edi kan*

Na metee nne kɛse bi a efi asɔredan
no mu ka kyerɛɛ abɔfo baason no sɛ:
Monkɔ nkohwie Onyankopɔn abufuw
nkuruwa no ngu asase so. 2 Na nea
odi kan no kɔe, na okohwiee ne kuruwa
no guu asase so. Na akisikuru bɔne
a etutuw baa nnipa a wɔwɔ aboa no
agyirae ne wɔn a wɔkotow ne honi
no so.

*Ɔhaw a ɛto so abien*

3 Na nea ɔto so abien no hwiee ne
kuruwa no guu po mu. Na ɛdan sɛ
owufo mogya, na akra a ɛte ase po no
mu nyinaa wuwui.

*Ɔhaw a ɛto so abiɛsa*

4 Na nea ɔto so abiɛsa no hwiee ne
kuruwa no guu nsubɔnten ne asuti mu,
na ɛdan mogya. 5 Na metee sɛ nsu
so bɔfo no se: Wo a wowɔ hɔ, na wowɔ
hɔ dedaw, na woyɛ kronkron, woteɛ,
efisɛ woabu atɛn sa, 6 na wɔahwie
ahotefo ne adiyifo mogya agu, na
woama wɔn mogya anom; wɔfata sa.
7 Na metee sɛ ɛnne bi fi afɔremuka
no mu a ese: Wiɛ, Awurade Nyankopɔn,
ade nyinaa so tumfoɔ, w'atemmu sɛ
nokware ne trenee.

**15** Yoel 3, 13. **18** Adi 14, 15. **19** Adi 19, 15. **20** Yes 63, 3. — **1** Adi 12, 1; 12, 3; 11, 18. **2** Adi 4, 6; 13, 15; 13, 18; 5, 8. **3** Ex 15, 1; 15, 11; Adi 5, 9; 5, 12; Dwom 145, 17; Yer 10, 6–7. **4** Dwom 86, 9. **5** Adi 11, 19. **6** Adi 1, 13. **7** Adi 4, 6–8; 14, 10. **8** Ex 40, 34; 1 Ah 8, 10; Yes 6, 4; Hes 44, 4. — **1** Adi 15, 7. **2** Ex 9, 10–11. **3** Ex 7, 17–21. **4** Ex 7, 19–24. **7** Adi 9, 13; 19, 2.

*Ɔhaw a ɛto so anan*

8 Na nea ɔto so anan no hwiee ne
kuruwa no guu owia so. Na wɔmaa
no ahoɔden sɛ ɔmfa ogya nhyehye
nnipa. 9 Na wɔde ahohuru kɛse hye-
hyee nnipa, na wɔkaa Onyankopɔn a
ɔwɔ saa haw yi so ahoɔden no din ho
abususɛm, na wɔansakra wɔn adwene
anhyɛ no anuonyam.

*Ɔhaw a ɛto so anum*

10 Na nea ɔto so anum no hwiee ne
kuruwa no guu aboa no ahengua so.
Na n'ahenni dan sum, na ɛyaw no nti
wɔkekaa wɔn tɛkrɛma, 11 na wɔn yaw
ne wɔn akisikuru nti wɔkaa ɔsoro
Nyankopɔn ho abususɛm, na wɔannu
wɔn ho wɔn nnwuma mu.

*Ɔhaw a ɛto so asia*

12 Na nea ɔto so asia no hwiee ne
kuruwa no guu asubɔnten kɛse Eufrate
mu, na emu nsu yowee, na wɔasiesie
kwan ama ahene a wofi owia apuei
nohɔ. 13 Na mihuu ahonhom fĩ abiɛsa
a wɔte sɛ mpɔtorɔ sɛ wofi ɔtweaseɛ no
anom ne aboa no anom ne atoro diyifo
no anom. 14 Na wɔyɛ ahonhommɔne
ahonhom a wɔyɛ nsɛnkyerɛnne, na
wofi kɔ wiase nyinaa ahene nkyɛn
kɔboaboa wɔn ano ma Onyankopɔn,
ade nyinaa so tumfoɔ no, da kɛse no
mu ko no. 15 Hwɛ, mereba sɛ owifo.
Nhyira ne nea ɔwɛn na ɔhwɛ ne ntade
so, na wannantew adagyaw mu, na
wɔanhu n'aniwu. 16 Na ɔboaboaa wɔn
ano kɔɔ baabi a wɔfrɛ hɔ Hebri kasa mu
sɛ Harmagedon.

*Ɔhaw a ɛto so ason*

17 Na nea ɔto so ason no hwiee ne
kuruwa no guu ahunum. Na ɛnne
kɛse bi fi asɔredan no mu, fi ahengua
no mu, se: Wɔawie.
18 Na anyinam ne nne ne aprannaa
bae, na asasewosow kɛse a efi bere a
nnipa baa asase so no wonhuu so
asasewosow kɛse saa pɛn ɛ bae. 19 Na
kurow kɛse no mu paee afaafa abiɛsa,
na amanaman nkurow hwehwee ase,
na wɔkaee Babilon kɛse no, Onya-
nkopɔn anim, sɛ wɔbɛma no n'abufuw
a emu yɛ den no nsã kuruwa. 20 Na
nsupɔw nyinaa guanguanee, na wɔanhu
mmepɔw bi bio. 21 Na asukɔtweaa
akɛse a ɛte sɛ dwetikɛsebo fi soro guguu
nnipa so, na asukɔtweaa no haw nti
nnipa kaa Onyankopɔn ho abususɛm,
efisɛ ɔhaw no sõ kɛse.

## Ti 17

*Ɔbɔfo bi kaseɛ*

Na abɔfo baason a wokurakura nku-
ruwa ason no mu biako bae ne me
bɛkasae sɛ: Bra na menkyerɛ wo
aguaman kɛse a ɔte nsu pii no so no
atemmu. 2 Ɔno na wiase ahene ne
no abɔ aguaman, na n'aguamammɔ nsã
no abobow wɔn a wɔtete asase so no.

*Ɔbea aguaman ho anisoadehu*

3 Na ɔde me nam honhom mu kɔɔ
sare so. Na mihuu ɔbea bi a ɔte aboa
kɔkɔɔ a abususɛm din ahyɛ no ma na
ɔwɔ ti ason ne mmɛn du so. 4 Na ɔbea
no hyɛ atade afasebiri ne nkra nhoma,
na ɔde sika ne aboɔden abo ne nhene
pa ahyehyɛ ne ho, na okura sika
kuruwa a akyide ne n'aguamammɔ fĩ
ayɛ no ma. 5 Na wɔakyerɛw din bi ne
moma so sɛ: Ahintasɛm. Babilon kɛse
no, asase so nguaman ne akyide nã.
6 Na mihui sɛ ahotefo mogya ne
Yesu adansefo mogya abow ɔbea no,
na mihuu no no, ɛyɛɛ me nwonwa kɛse.

*Anisoadehu no asekyerɛ*

7 Na ɔbɔfo no ka kyerɛɛ me sɛ: Adɛn
nti na ayɛ wo nwonwa? Mɛka wo ɔbea
no ne aboa a ɔso no a ɔwɔ ti ason ne
mmɛn du no ho ahintasɛm no. 8 Aboa
a wuhuu no no, da bi ná ɔwɔ hɔ, na afei
de, onni hɔ, na obefi bun no mu aba, na
wabɛsen akɔ ɔsɛe mu. Na ɛbɛyɛ wɔn a
wɔtete asase so a wɔamfi wiase asehyɛ
ankyerɛw wɔn din nkwa nhoma mu no
nwonwa sɛ wobehu aboa no, sɛ da bi na
ɔwɔ hɔ, na afei de, onni hɔ, nanso ɔwɔ hɔ
ara. 9 Ɛha na adwene a nyansa wom no
wɔ. Ti ason no yɛ mmepɔw ason a
ɔbea no te so, na ɛyɛ ahene baason. 10
Baanum agu, obiako wɔ hɔ, ɔfoforo no
nnya mmae ɛ, na ɔba a, ɛtwa sɛ ɔtra

9 Adi 16, 11; 16, 21; 9, 20–21. 10 Ex 10, 21; Yes 8, 21–22. 11 Adi 16, 9.
12 Yes 11, 15–16. 13 Ex 8, 3; 1 Ah 22, 21–23; Adi 12, 9; 13, 1; 13, 11.
14 Adi 13, 13; 19, 19. 15 1 Te 5, 2; Adi 3, 18. 16 Ate 5, 19; 5, 31; 2 Ah 9, 27; 23, 29;
Sak 12, 11. 18 Adi 4, 5; 8, 5; 11, 19. 19 Adi 11, 8; 14, 10. 20 Adi 6, 14; 20, 11.
21 Ex 9, 23; Adi 16, 9. — 1 Adi 15, 1. 2 Adi 14, 8; 18, 3. 3 Adi 13, 1.
4 Hes 28, 13; 28, 16; Yer 51, 7. 5 2 Te 2, 7; Adi 14, 8; 16, 19; Dan 4, 30.
6 Adi 18, 24. 8 Adi 13, 1–2; 13, 3; 3, 5. 9 Adi 13, 18; 13, 1.

hɔ kakraa bi. 11 Na aboa a da bi na
ɔwɔ hɔ na afei de, onni hɔ no, ɔno ara
nso ne nea ɔto so awotwe, na ofi ason
no mu, na ɔkɔ ɔsɛe mu.
12 Na mmɛn du a wuhui no ne ahene
du a wonnyaa ahenni ɛ, nanso wɔne
aboa no benya ahoɔden sɛ ahene
dɔnhwerew biako. 13 Eyinom wɔ
adwenkoro, na wɔde wɔn tumi ne wɔn
ahoɔden bɛma aboa no. 14 Eyinom
ne oguammaa no bɛko, na oguammaa
no bedi wɔn so nkonim,—efisɛ ɔyɛ
awuranom mu awurade ne ahene mu
hene,—ɔne wɔn a wɔka ne ho a wɔafrɛ
wɔn na wɔapaw wɔn na wodi no
nokware no.
15 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ: Nsu a
wuhui a aguaman no te so no yɛ
nkurow ne nkurɔfo akuwakuw ne aman
ne ɔkasa horow. 16 Na mmɛn du a
wuhui no, ne aboa no, wɔn na wɔbɛtan
aguaman no, na wɔayɛ no pasaa, na
wada adagyaw, na wɔadi ne nam, na
wɔde ogya ahyew no. 17 Na Onya-
nkopɔn na ɔde ahyɛ wɔn komam sɛ
wɔmma ne tirim asɛm mmra mu, na
wɔnyɛ adwenkoro, na wɔmfa wɔn
ahenni mma aboa no nkosi sɛ Onya-
nkopɔn nsɛm no beba mu. 18 Na ɔbea
a wuhuu no no ne kurow kɛse a edi
asase so ahene so hene no.

## Ti 18

*Amumɔyɛ ne kurow no sɛe*

Na eyinom akyi no, mihuu ɔbɔfo
foforo sɛ ofi soro sian ba, na ɔwɔ
ahoɔden kɛse, na n'anuonyam nti asase
haranee! 2 Na ɔde nne a emu yɛ den
teɛɛm sɛ: Wahwe ase, Babilon kɛse no
ahwe ase, na adan ahonhommɔne
trabere ne ahonhom fĩ nyinaa atɛwee
ne nnomaa a wɔyɛ fĩ na wokyi wɔn
nyinaa atɛwee. 3 Efisɛ amanaman
nyinaa anom n'aguamammɔ abufuw
nsa no bi, na asase so ahene ne no abɔ
aguaman, na asase so aguadifo nam
ne taamudi ahoɔden so anya wɔn ho.

*Kristofo gyaw kurow no*

4 Na metee nne foforo fii soro sɛ:
Me man, mumfi no mu, na moanyɛ ne
nnebɔne no bi, na moannya ne haw no
bi. 5 Efisɛ ne nnebɔne atoatoa abedu
soro, na Onyankopɔn akae n'amumɔyɛ.
6 Muntua no ka, sɛnea otuaa mo ka, na
momfa mmɔ ho abien mma no, sɛnea
ne nnwuma te. Kuruwa a ɔfrae no,
momfra mmu mmɔ ho abien mma no.
7 Dodow a ɔhyɛɛ ne ho anuonyam na
odii taamu no, momma n'ayayade ne
n'awerɛhow nnɔɔso sa; efisɛ ɔkae ne
komam sɛ: Mete hɔ sɛ ɔhemmaa, na
menyɛ okunafo, na merenni awerɛhow
da. 8 Eyi nti na ne haw bɛba da koro
pɛ, owu ne awerɛhow ne ɔkɔm, na wɔde
gya bɛhyew no, efisɛ Awurade Nya-
nkopɔn a obu no atɛn no yɛ ɔhoɔdenfo.

*N'adɔfo awerɛhow ne ɔsoro anigye*

9 Na asase so ahene a wɔne no abɔ
aguaman na wɔadi taamu no, sɛ wohu
ne hyew wusiw a, wobesu no, na wɔa-
bobɔ ne ho abubuw. 10 N'aninyanne
no suro nti wobegyinagyina akyiri aka
sɛ: Due, due, kurow kɛse Babilon,
kurow a ɛyɛ den, efisɛ dɔnhwerew
biako mu na w'atemmu aba. 11 Na
asase so aguadifo besu no na wɔadi ne
ho nkɔmmɔ, efisɛ obi ntɔ wɔn aguade
bio: 12 sika ne dwetɛ ne aboɔden abo
ne nhene pa ne nwera pa ne ntama
afasebiri ne sedaa ne nkranhoma
aguade ne nnua a ɛyɛ huam nyinaa ne
asommɛn adwinne a wɔde nnua a ɛwɔ
din ne ayowa ne dade ne abohemmaa
ayɛ nyinaa, 13 ne pɛprɛ ne mmurongo
ne nnuru huamhuam ne kurobow ne
huamfufu ne nsa ne ngo ne asikresiam
bɔkɔbɔkɔ ne awi ne nyɛmmoa ne nguan
ne apɔnkɔ ne nteaseɛnam ne nnipadua
ne nnipa akra. 14 Na nnuaba a wo
kra kɔn dɔ no afi wo nkyɛn, na nnepa
ne anuonyanne nyinaa afi wo ho ayera,
na worenhu bio koraa. 15 Nneɛma yi
ho aguadifo a kurow no nti wɔanya ade
no begyinagyina akyiri n'aninyanne
no suro nti, na wɔasu na wɔadi nkɔmmɔ
sɛ: 16 Due, due, kurow kɛse a ofura
nwera pa ne ntama afasebiri ne nkra-
nhoma, na ɔde sika ne aboɔden abo ne
nhene pa ahyehyɛ ne ho. 17 Efisɛ
dɔnhwerew biako pɛ mu na saa ahonya

**11** Adi 17, 8; 19, 20. **12** Adi 13, 1; Dan 7, 20; 7, 24. **14** Adi 19, 16; 19, 14.
**15** Adi 17, 1; Yes 8, 7; Yer 47, 2. **16** Adi 17, 12–13; 18, 8. **17** Adi 10, 7.
**18** Adi 18, 10. — **1** Adi 10, 1; Hes 43, 2. **2** Adi 14, 8; Yes 13, 21; 34, 11; 34, 13; Yer 50, 39.
**3** Yer 51, 7; Nah 3, 4. **4** Yes 48, 20; 52, 11; Yer 50, 8; 51, 6; 51, 45. **5** Gen 18, 20–21;
Yer 51, 9. **6** Dwom 137, 8; Yer 50, 15; 50, 29. **7** Yes 50, 29; 47, 7–8.
**8** Yes 47, 9; Yer 50, 31; Adi 17, 16. **9** Adi 17, 2. **10** Adi 41, 8; Yes 21, 9; Yer 51, 8.
**11** Hes 27, 36. **12** Hes 27, 12–13; 27, 22. **16** Adi 17, 4. **17** Yes 23, 14; Hes 27,
27–29.

no ayɛ pasaa yi. Na hyɛn akwankye-
rɛfo nyinaa ne wɔn a wɔnam hyɛn mu
kɔ baabi nyinaa ne hyɛn mufo ne dodow
a wɔyɛ po so adwuma gyinagyina akyiri,
18 na wohuu ne hyew wusiw no,
wɔteɛɛm sɛ: Ɛhena na ɔte sɛ kurow
kɛse yi? 19 Na wɔde dɔte guu wɔn
atifi, na wɔde osu ne nkɔmmɔdi teɛɛm
sɛ: Due, due, kurow kɛse yi a n'abo-
ɔdenne nti wɔn a wɔwɔ hyɛn wɔ po so
nyinaa anyinya wɔn ho wɔ mu, efisɛ
dɔnhwerew biako pɛ mu na wɔayɛ no
pasaa.
20 Ɔsoro ne mo, ahotefo ne asomafo
ne adiyifo, momma mo bo ntɔ mo yam
wɔ ne ho, efisɛ Onyankopɔn abu no
atɛn ama mo.

*Kurow no amamfoyɛ*

21 Na ɔbɔfo hoɔdenfo bi maa ɔbo bi
a ɛte sɛ owiyammo kɛse so tow kyenee
po mu sɛ: sɛnea wɔbɛtow kurow kɛse
Babilon akyene hwii ne no, na wɔrenhu
bio koraa. 22 Na wɔrente asankubɔfo
ne nnwontofo ne mmɛnhyɛnfo ne ntoro-
bɛntohyɛnfo nne wo mu bio, na
wɔrenhu adwinni bi mu dwumfo biara
wo mu bio, na wɔrente wiyammo bi
nka wo mu bio, 23 na ɔkanea hann
renhyerɛn wo mu bio, na wɔrente aye-
forokunu ne ayeforo nne wo mu bio,
efisɛ w'aguadifo yɛɛ asase so nnipa
akɛse, na wɔde w'aduto adaadaa
amanaman nyinaa. 24 Na ɛno mu na
wohuu adiyifo ne ahotefo ne wɔn a
wɔakum wɔn asase so no nyinaa mogya.

## Ti 19

*Ɔsorofo da ase*

Eyinom akyi no metee biribi a ɛte sɛ
nkurɔfo pii nne kɛse ɔsoro sɛ: Haleluia!
nkwagye ne anuonyam ne nidi ne tumi
yɛ yɛn Nyankopɔn de; 2 efisɛ n'ate-
mmu yɛ nokware na ɛteɛ, sɛ obuu
aguaman kɛse a ɔde n'aguamammɔ
asɛe asase no atɛn, na odii ne nkoa
mogya ho were wɔ ne nsam. 3 Na
wɔkae bio sɛ: Haleluia! na ne wusiw
foro soro daa daa. 4 Na mpanyimfo
aduonu anan ne ateasefo baanan no
kotow sɔree Nyankopɔn a ɔte ahengua
no so no se: Amen, Haleluia! 5 Na
ɛnne bi fii ahengua no mu se: Munyi
yɛn Nyankopɔn ayɛ, mo a moyɛ ne
nkoa ne mo a musuro no nyinaa, akɛse
ne nketewa.

*Kristo ahenni ho anigye*

6 Na metee nne bi a ɛte sɛ nkurɔfo-
kuw kɛse nne ne nsu bebree nne ne
aprannaa a emu yɛ den nne sɛ: Hale-
luia! efisɛ Awurade Nyankopɔn, ade
nyinaa so tumfoɔ no, adi hene.
7 Momma yɛn ani nnye, na yenni
ahurusi, na yɛnhyɛ no anuonyam, efisɛ
oguammaa no ayeforohyia adu, na ne
yere asiesie ne ho. 8 Na wɔde nwera
pa a ɛhoa fitaa a ɛho tew maa no sɛ
omfura. Na nwera pa no ne ahotefo
trenee. 9 Na ɔka kyerɛɛ me sɛ:
Kyerɛw: Nhyira ne wɔn a wɔahyia wɔn
oguammaa no ayeforo ase. Na ɔka
kyerɛɛ me sɛ: Onyankopɔn nsɛm a ɛyɛ
nokware ni. 10 Na mehwee ne nan
ase mekotow no; na ɔka kyerɛɛ me
sɛ: Hwɛ, nyɛ sa, meyɛ w'awurakwaa ne
wo nuanom a wokura Yesu adanse no
mu bi: kotow Nyankopɔn! Na Yesu
adanse ne adiyi honhom no.

*Ogyefo no ho anisoadehu kɛse*

11 Na mihui sɛ ɔsoro abue, na hwɛ,
ɔpɔnkɔ fitaa bi ni, na nea ɔte no so no,
wɔfrɛ no nea ɔsɛ gyidi no ɔnokwafo,
na obu atɛn na otu sa trenee mu.
12 Na n'aniwa te sɛ ogyaframa, na
ahemmotiri pii bobɔ ne ti; na wɔakye-
rɛw ne din bi a obiara nnim gye ɔno
nko. 13 Na ɔhyɛ atade bi a wɔde abɔ
mogya mu, na ne din de: Onyankopɔn
Asɛm. 14 Na ɛdɔm a wɔwɔ ɔsoro no
tete apɔnkɔ fitafitaa so di n'akyi
hyehyɛ nwera pa fitaa a ɛho tew.
15 Na afoa nnamnam bi fi n'anom a
ɔde bɛbobɔ amanaman, na ɔde dade
poma bɛyɛn wɔn. Na ɔno na otiatia
Onyankopɔn, ade nyinaa so tumfoɔ no,
abufuw a ɛyɛ den no nsa-kyĩ-amoa no
so. 16 Na ɔwɔ din bi a wɔakyerɛw
n'atade ne n'asen so sɛ: Ahene mu hene
ne awuranom mu awurade.

---

**18** Yes 34, 10. **19** Hes 27, 30–34. **20** Yes 44, 23; Yer 51, 48. **21** Yer 51, 63–64. **22** Yes 24, 8; Hes 26, 13. **23** Yer 7, 34; 16, 9; 25, 10; Yes 23, 8. **24** Adi 6, 10; 17, 6; 19, 2; Mat 23, 35; 23, 37. — **1** Adi 11, 15. **2** Adi 16, 7; 6, 10; Deut 32, 43. **3** Yes 34, 10. **4** Adi 5, 14; Dwom 106, 48. **6** Adi 11, 15; 11, 17. **7** Dwom 118, 24; Adi 21, 2; 21, 9. **8** Dwom 45, 13–14; Yes 61, 10. **9** Luk 14, 15. **10** Adi 22, 8–9; Aso 10, 25–26; Adi 12, 17. **11** Adi 6, 2; 1, 5; 3, 14; Yes 11, 4–5. **12** Adi 1, 14; 2, 18; 3, 12. **13** Yes 63, 1–2; Yoh 1, 1. **14** Adi 17, 14. **15** Adi 12, 5; Dwom 2, 9; Adi 14, 19–20; Yes 63, 3. **16** Adi 17, 14; 1 Ti 6, 15.

